# BIBEL

DAT IS

## DE HIELE HILLIGE SKRIFT

BIFETSJENDE AL DE KANONIKE BOEKEN FEN IT

## ALDE EN NIJE TESTAMINT

ÚT DE OARSPRONKLIKE TALEN
OERSET YN ’E FRYSKE TAEL

NEDERLANDSCH BIJBELGENOOTSCHAP
AMSTERDAM - HEAREGRÊFT 366 – 1943

YNHÂLD FEN IT ALDE TESTAMINT



De boeken fen ’e Profeten.

Ynhâld fen it Nije Testamint

[pag. 1]

# IT EARSTE BOEK FEN MOZES
## NEAMD
# GENESIS.

HAEDSTIK 1.

1 Yn it oanbigjin skoep God de himel en de
ierde.
2 De ierde lykwols wier wyldens en
woastens, en tsjusternis laei oer ’e djipte, en
Gods Geast wier sweevjende oer de wetters.
3 En God sei: Der sij ljocht! En der waerd
ljocht.
4 En God seach dat it ljocht goed wier; en
God makke skieding twisken it ljocht en de
tsjusternis;
5 en God neamde it ljocht dei en de
tsjusternis neamde Er nacht. En it waerd joun
en it waerd moarn, de earste dei.
6 En God sei: Lit der in forwilft wêze midden
yn ’e wetters, en lit dat skieding meitsje
twisken wetters en wetters.
7 En God makke it forwilft, en makke
skieding twisken de wetters, dy’t ûnder it
forwilft binne en de wetters, dy’t boppe it
forwilft binne; en it wier sa.
8 En God neamde it forwilft himel. En it
waerd joun en it waerd moarn, de twade dei.
9 En God sei: Lit de wetters ûnder de himel
op ien plak gearrinne, en lit it droege sjoen
wirde, en it wier sa.
10 En God neamde it droege ierde, en de
gearrin fen ’e wetters neamde Er sé. En God
seach dat it goed wier.
11 En God sei: Lit de ierde jong grien
foartbringe, gewaechs himsels siedzjend en
fruchtber beamte, allegearre op ierde frucht
dragend neffens hjar aerd, mei hjar sied
deryn. En it wier sa.
12 En de ierde brocht jong grien foart,
gewaechs himsels siedzjend neffens syn aerd
en fruchtber beamte, dêr’t sied yn wier,
allegearre neffens hjar aerd. En God seach dat
it goed wier.
13 En it waerd joun en it waerd moarn, de
trêdde dei.
14 En God sei: Lit der oan it forwilft fen ’e
himel ljochten wêze, om skieding to meitsjen
twisken de dei en de nacht, en lit hjar wêze ta
teikens en ta stelde tiden, en ta dagen en
jierren;
15 en lit hjar wêze ta ljochten oan it forwilft
fen ’e himel, om de ierde to forljochtsjen. En it
wier sa.
16 En God makke de beide greate ljochten, it
greate ljocht om to hearskjen oer de dei, en it
lytse ljocht om to hearskjen oer de nacht, en
allyksa de stjerren.
17 En God sette se oan it forwilft fen ’e himel,
om de ierde to forljochtsjen,
18 en om to hearskjen oer de dei en oer de
nacht, en om skieding to meitsjen twisken it
ljocht en de tsjusternis. En God seach, dat it
goed wier.
19 En it waerd joun en it waerd moarn, de
fjirde dei.
20 En God sei: Lit de wetters wrimelje fen in
gewrimel fen libbene wêzens; en lit it fûgelt
oer de ierde fleane yn it forwilft fen ’e himel.
21 En God skoep de greate sémunsters, en alle
libbene wrimeljende wêzens, dêr’t de wetters
fen wrimelje, neffens hjar aerd, en alle
wjukjend fûgelt neffens syn aerd. En God
seach dat it goed wier.
22 En God seinge se, sizzende: Wêz fruchtber
en formannichfâldigje en folje de wetters yn ’e
séen, en lit it fûgelt formannichfâldigje op ’e
ierde.
23 En it waerd joun en it waerd moarn, de
fyfte dei.
24 En God sei: Lit de ierde libbene wêzens
foartbringe neffens hjar aerd, fé en krûpend en
wyld djierte fen ’e ierde, neffens syn aerd. En it
wier sa.
25 En God makke it wylde djierte fen ’e ierde
neffens syn aerd, en it fé neffens syn aerd, en al
it krûpend djierte fen ’e ierdboaijem neffens
syn aerd. En God seach, dat it goed wier.
26 En God sei: Lit ús minsken meitsje neffens
ús byld, neffens ús likenis, en lit hjar hearskje
oer de fisken fen ’e sé, en oer it fûgelt fen ’e
himel, en oer it fé, [pag. 2] en oer de hiele ierde,
en oer alle krûpend djierte dat oer de ierde
krûpt.
27 En God skoep de minske neffens syn byld,

neffens Gods byld skoep Er him; man en frou skoep Er hjar.

28 En God seinge se, en God sei tsjin hjar: Wêz fruchtber en formannichfâldigje, en folje de ierde en meitsje hjar ûnderhearrich, en hearskje oer de fisken fen ’e sé, en oer it fûgelt fen ’e himel, en oer al it djierte dat oer de ierde krûpt.

29 En God sei: Sjuch, Ik haw jimme jown alle himsels siedzjend gewaechs, dat op ’e hiele ierde is, en alle beamte dat beamfrucht draecht, mei sied deryn; dat scil jifnme ta spize wêze.

30 Mar alle djierte fen ’e ierde en alle fûgelt fen ’e himel en alle krûpend djierte op ’e ierde dêr’t in libbene siel yn is, dy jow Ik al it griene krûd ta spize. En it wier sa.

31 En God seach alles hwet Er makke hie, en sjuch, it wier tige goed. En it waerd joun en it waerd moarn, de sechste dei.

## HAEDSTIK 2.

1 Sa binne foltôge de himel en de ierde en hjar hiele hear.

2 En God foltôge de saunde deis syn wirk dat Er makke hie, en Hy rêstte de saunde deis fen al syn wirk dat Er makke hie.

3 En God seinge de saunde dei en hillige dy, hwent dy deis hat Er rêst fen al syn wirk, dat God skepen en folslein makke hie.

4 Dit binne de berten fen ’e himel en fen ’e ierde, do’t hja skepen waerden. Do’t de Heare God de ierde en de himel makke —

5 der wier yette gjin strûk fen it fjild op ’e ierde en der woechs gjin krûd fen it fjild; hwent de Heare God hie it noch net reine litten op ’e ierde, en der wier gjin minske om it lân to bouwen,

6 mar in damp kaem op út ’e ierde en bifochte it hiele ierdryk —

7 do foarme de Heare God de minske út it stof fen ’e ierde, en blies him de amme fen it libben yn de noasters. Sa waerd de minske ta in libben wêzen.

8 En de Heare God plante in hôf yn Eden, yn it Easten, en Hy sette dêr de minske dy’t Er foarme hie.

9 En de Heare God liet allerhanne beamte út it ierdryk sprute, in lust om der nei to sjen en goed ta spize, en midden yn it hôf de libbensbeam, en de beam fen ’e kennisse fen it goed en it kwea.

10 En in rivier kaem út Eden om it hôf to biwetterjen, en dêrwei forsprong hja yn fjouweren.

11 De namme fen ’e earste rivier is Pison; dy rint hielendal om it lân fen Hawila hinne, dêr’t it goud is;

12 en it goud fen dat lân is goed; dêr is ek balsemhars en de stien onyx.

13 En de namme fen de twade rivier is Gihon, dy rint hielendal om it lân fen Kusch hinne.

14 En de namme fen de trêdde rivier is Hiddékel; dy rint biëasten Assur. En de fjirde rivier is de Eufraet.

15 En de Heare God naem de minske en liet him wenje yn Edens hôf, om dat to biarbeidzjen en to warjen.

16 En de Heare God hiet de minske, sizzende: Fen alle beammen fen it hôf meije jimme frij ite;

17 mar de beam fen ’e kennisse fen it goed en it kwea, dêr meije jimme net fen ite, hwent de deis dat jimme dêrfen ite, scille jimme de dea stjerre.

18 En de Heare God sei: It is net goed dat de minske allinnich is; Ik wol him in stipe meitsje njunken him.

19 En de Heare God foarme út ’e ierdboaijem alle djierte fen it fjild en alle fûgelt fen ’e himel, en brocht dy ta de minske, om to sjen ho’t hy se neame scoe; en sa’t de minske alle libben wêzen neamde, dat scoe syn namme wêze.

20 En de minske neamde de nammen fen alle fé en fen alle fûgelt fen ’e himel en fen alle djierte fen it fjild, mar for de minske foun er gjin stipe njunken him.

21 En de Heare God liet in djippe sliep oer de minske falle, en hy sliepte; en Hy naem ien fen syn ribben, en sleat it sté mei flêsk.

22 En de Heare God boude de ribbe, dy’t Er fen ’e minske nommen hie, ta in frou, en Hy brocht hjar ta de minske. [pag. 3]

23 En de minske sei: Dizze einlings is it! Bien fen myn biente en flêsk fen myn flêsk! Dizze scil manninne neamd wirde, hwent fen ’e man is hja nommen.

24 Dêrom forlit in man syn heit en syn mem en hinget syn frou oan, en hja wirde ta ien flêsk.

25 En beide, de minske en syn frou, wierne neaken, en hja skammen hjar net.

HAEDSTIK 3.

1 En de slange wier slûchslimmer as al it djierte fen it fjild, dat de Heare God makke hie. En hja sei tsjin de frou: Is it wier dat God sein hat: Jimme meije fen gjinien fen 'e beammen fen dit hôf ite?
2 En de frou sei tsjin de slange: Fen 'e fruchten fen it beamte fen dit hôf meije wy ite;
3 mar fen 'e frucht fen 'e beam, dy't midden yn it hôf is, hat God sein: Dêr meije jimme net fen ite, noch dy oanreitsje, dat jimme net stjerre.
4 En de slange sei tsjin de frou: Jimme scille wierliken net stjerre;
5 mar God wit, hwennear't jimme dêrfen ite, scille jimme de eagen iepengean, en jimme scille God allyk wêze, kennende it goed en it kwea.
6 En de frou seach dat dy beam goed wier ta spize en dat er in lust wier for de eagen, ja, in beam dy't bigearlik wier om forstannich to meitsjen. En hja naem fen syn frucht en iet; en hja joech hjar man by hjar der ek fen, en hy iet.
7 Do gyngen hjarren beide de eagen iepen, en hja waerden wiis dat hja neaken wierne; en hja frisselen figeblêdden oaninoar en makken hjarren skoarten.
8 En hja hearden de stimme fen 'e Heare God, wanneljende yn it hôf, oan 'e wyn fen 'e dei; en de minske forbirch him mei syn frou foar Gods oantlit, midden yn it beamte fen it hôf.
9 En de Heare God rôp de minske, en sei tsjin him: Hwer bistû?
10 En hy sei: Ik hearde jins stimme yn it hôf, en it eange my, hwent ik bin neaken; dêrom forbirch ik my.
11 En Hy sei: Hwa hat dy to witten dien datstû neaken bist? Hastû fen dy beam iten, dêr't Ik dy fen gebea datstû dêr net fen ite scoest?
12 Do sei de minske: De frou, dy't Jo njunken my steld hawwe, dy hat my fen dy beam jown, en do haw ik iten.
13 En de Heare God sei tsjin de frou: Hwet hastû dochs dien? En de frou sei: De slange hat my bidragen, en do haw ik iten.
14 Do sei de Heare God tsjin de slange: Omdatstû dat dien hast, bistû forflokt boppe al it fé en boppe al it djierte fen it fjild. Op dyn liif scilstû gean en stof scilstû ite al de dagen fen dyn libben.
15 En Ik scil fijânskip sette twisken dy en dizze frou, en twisken dyn sied en hjar sied: dat scil dy de kop tomoarselje, en dû scilst it de haksinen tomoarselje.
16 Tsjin de frou sei Er: Ik scil tige formannichfâldigje de smerten fen dyn dracht; mei smert scilstû bern bernje; en ta dyn man scil dyn bigearte wêze, mar hy scil oer dy hearskje.
17 En tsjin de minske sei Er: Omdatstû harke hast nei de stimme fen dyn frou en fen dy beam iten, dêr't Ik dy fen gebea, sizzende: Dû scilst dêr net fen ite, dêrom is it ierdryk forflokt om dy, en mei smert scilstû dêrfen ite al de dagen fen dyn libben;
18 ek scil it dy toarnen en tiksels foart-bringe, en dû scilst it krûd fen it fjild ite;
19 yn it swit fen dyn oantlit scilstû brea ite, oantstû ta de ierde weromkearst, dêrst út nommen bist; hwent stof bistû en ta stof scilst weromkeare.
20 En de minske neamde de namme fen syn frou Eva, hwent hja is de mem fen alle libbenen wirden.
21 En de Heare God makke de minske en syn frou klean fen bistefellen en teach se hjarren oan.
22 Do sei de Heare God: Sjuch, de minske is wirden as ien fen uzes, ken-nende it goed en it kwea; mar nou, lit him de hân net útstekke en nimme ek fen 'e libbensbeam, en ite en libje yn ivichheit.
23 En de Heare God stjûrde him ta it hôf fen Eden út, om it ierdryk to biar-beidzjen, dêr't er út nommen wier.
24 En Hy fordreau de minske, en sette op it easten fen Edens hôf de cherubs en de lôge fen it swaeijende swird, om to warjen de wei nei de libbensbeam. [pag. 4]

HAEDSTIK 4.

1 En de minske bikende Eva, syn frou, en hja waerd swier, en berne Kaïn, en sei: Ik haw in man fen 'e Heare krige.
2 En hja berne yetris, Abel, syn broer: en Abel waerd skieppehoeder, en Kaïn waerd lânbouwer.
3 En it barde mei forrin fen tiid, dat Kaïn fen 'e frucht fen it lân de Heare in offer brocht,
4 en Abel brocht ek, fen de earstelingen fen

syn skiep en fen hjar fet. En de Heare seach
Abel en syn offer oan,
5 mar Kaïn en syn offer seach Er net oan. Do
waerd Kaïn tige grammoedich en syn wêzen
forfoel.
6 En de Heare sei tsjin Kaïn: Hwerom bistû
sa grammoedich en hwerom is dyn wêzen
forfallen?
7 Astû it goede dochst, is der dochs
oannimming, en astû it goede net dochst, den
leit de sûnde foar de doar, en ta dy is hjar
bigearte, mar dû scilst oer hjar hearskje.
8 En Kaïn sei tsjin syn broer Abel: Lit ús it
fjild yngean. En it barde, do't hja yn it fjild
wierne, dat Kaïn syn broer Abel oanfoel en
him deasloech.
9 En de Heare sei tsjin Kaïn: Hwer is Abel,
dyn broer? En hy sei: Ik wit it net; bin ik myn
broers hoeder?
10 En Hy sei: Hwet hastû dien? Der is in
stimme fen dyn broers bloed, dat ta my ropt
fen it ierdryk.
11 Nou den, wêz forflokt, fier fen 'e groun
dy't syn mûle opdien hat, om dyn broers
bloed fen dyn hân to ûntfangen.
12 Astû it ierdryk bouwe scilst, it scil dy syn
krêft net mear jaen; swalk-jende en
doarmjende scilstû wêze oer de ierde.
13 En Kaïn sei: Myn skild is to swier om se to
dragen.
14 Sjuch, Jo hawwe my hjoed fordreaun fen
it ierdryk, en ik scil foar jins oantlit forbirgen
wêze; en ik scil swalkjende en doarmjende
wêze oer de ierde, en it scil barre dat al hwa't
my fynt my deaslaen scil.
15 Mar de Heare sei tsjin Kaïn: Né, al hwa't
Kaïn deadet, scil saunfâldich wreke wirde. En
de Heare stelde in teiken oan Kain, dat him
net forsloech al hwa't him foun.
16 En Kaïn gyng foart, foar it oantlit des
Heare wei, en hy wenne yn it lân Nod,
biëasten Eden.
17 En Kaïn bikende syn frou, en hja waerd
swier, en berne Henoch. En hy waerd bouwer
fen in stêd, en neamde de namme fen dy stêd
nei syn soans namme, Henoch.
18 En Henoch waerd Irad berne, en Irad
woun Mehujaël, en Mehujaël woun
Methuzaël, en Methuzaël woun Lamech.
19 En Lamech naem twa frouljue; de earste
hjar namme wier Ada, en de oare hjar namme
Silla.
20 En Ada berne Jabal; dat waerd de heit fen 'e
tintbiwenners en fen 'e féhoeders.
21 En syn broers namme wier Jubal; dat
waerd de heit fen alle spylders op harpen en
fluiten.
22 En Silla berne ek, Tubal-Kaïn, de heit fen
alle koper- en izersmidden; en Tubal-Kains
sister wier Naëma.
23 En Lamech sei tsjin syn frouljue: Ada en
Silla! harkje nei myn stim; jimme frouljue fen
Lamech, fornim myn reden! In man forslaen ik
om in woune, en in jonge om in bûde!
24 Wirdt Kaïn saunfâldich wreke, Lamech
saun en sauntichfâld!
25 En Adam bikende syn frou yetris, en hja
berne in soan, en hja neamde syn namme
Seth; hwent, sei hja, God hat my in oar sied set
for Abel, hwent Kaïn hat him deaslein.
26 En Seth waerd ek in soan berne, en hy
neamde syn namme Enos. Do bigounen hja de
namme des Heare oan to roppen.

HAEDSTIK 5.

1 Dit is de list fen Adams slachte. De deis dat
God de minske skoep, makke Er him nei Gods
likenis;
2 man en frou skoep Er se, en Hy seinge se,
en neamde hjar namme Minske, de deis dat
hja skepen waerden.
3 En Adam libbe hûndert en tritich jier, en hy
woun in soan nei syn likenis, nei syn evenbyld,
en neamde syn namme Seth.
4 En Adams dagen, nei't er Seth woun [pag. 5]
hie, wierne achthûndert jier, en hy woun
soannen en dochters.
5 Sa wierne al de dagen fen Adam, dy't er
libbe, njuggenhûndert en tritich jier, en hy
stoar.
6 En Seth libbe hûndert en fiif jier, en hy
woun Enos.
7 En Seth libbe, nei't er Enos woun hie,
achthûndert en saun jier, en hy woun soannen
en dochters.
8 Sa wierne al de dagen fen Seth
njuggenhûndert en toalve jier; en hy stoar.
9 En Enos libbe njuggentich jier, en hy woun
Kenan.
10 En Enos libbe, nei't er Kenan woun hie,
achthûndert en fyftsjin jier, en hy woun
soannen en dochters.
11 Sa wierne al de dagen fen Enos
njuggenhûndert en fiif jier; en hy stoar.

12 En Kenan libbe sauntich jier, en hy woun Mahalalel.
13 En Kenan libbe, nei't er Mahalalel woun hie, achthûndert en fjirtich jier, en hy woun soannen en dochters.
14 Sa wierne al de dagen fen Kenan njuggenhûndert en tsjien jier; en hy stoar.
15 En Mahalalel libbe fiif en sechstich jier, en hy woun Jared.
16 En Mahalalel libbe, nei't er Jared woun hie, achthûndert en tritich jier, en hy woun soannen en dochters.
17 Sa wierne al de dagen fen Mahalalel achthûndert en fiif en njuggentich jier, en hy stoar.
18 En Jared libbe hûndert en twa en sechstich jier, en hy woun Henoch.
19 En Jared libbe, nei't er Henoch woun hie, achthûndert jier, en hy woun soannen en dochters.
20 Sa wierne al de dagen fen Jared njuggenhûndert en twa en sechstich jier; en hy stoar.
21 En Henoch libbe fiif en sechstich jier, en hy woun Methusalah.
22 En Henoch wannele mei God, nei't er Methusalah woun hie, trijehûndert jier, en hy woun soannen en dochters.
23 Sa wierne al de dagen fen Henoch trijehûndert en fiif en sechstich jier.
24 Henoch den wannele mei God; en hy wier net mear, hwent God naem him wei.
25 En Methusalah libbe hûndert en saun en tachtich jier, en hy woun Lamech.
26 En Methusalah libbe, nei't er Lamech woun hie, saunhûndert en twa en tachtich jier, en hy woun soannen en dochters.
27 Sa wierne al de dagen fen Methusalah njuggenhûndert en njuggen en sechstich jier; en hy stoar.
28 En Lamech libbe hûndert en twa en tachtich jier, en hy woun in soan;
29 en hy neamde syn namme Noäch, sizzende: Dizze scil ús treaste yn ús wirk en yn de smert fen ús hannen, fen wegen it ierdryk dat de Heare forflokt hat.
30 En Lamech libbe, nei't er Noäch woun hie, fiif hûndert en fiif en njuggentich jier, en hy woun soannen en dochters.
31 Sa wierne al de dagen fen Lamech saunhûndert en saun en sauntich jier; en hy stoar.
32 En Noäch wier fiifhûndert jier âld; en Noäch woun Sem, Cham en Jafeth.

HAEDSTIK 6.

1 En it barde do't de minsken op it ierdryk bigounen to formannichfâldigjen, en hjarren dochters berne waerden,
2 dat Gods soannen seagen ho tsjep de minskene dochters wierne, en hja namen frouljue út allegearre dy't hja útsocht hienen.
3 Do sei de Heare: Myn Geast scil net ivich biwâld yn 'e minske hawwe, om't er dochs ek flêsk is, en syn dagen scille hûndert en tweintich jier wêze.
4 Yn dy dagen wierne der reuzen op 'e ierde en ek neitiid, do't Gods soannen ta de minskene dochters kommen wierne en dy hjarren bern woun hiene. Dat binne de helten, dy't der fen âlds west hawwe, mannen fen namme.
5 En de Heare seach dat de tsjoedens fen 'e minske great wier op 'e ierde, en dat al it bitinksel fen 'e tinzen fen syn herte alle dagen allinne tsjoed wier.
6 Do moeide it de Heare dat Er de minske op 'e ierde makke hie, en it die Him fen herten leed.
7 En de Heare sei: Ik scil de minske, dy't Ik skepen haw, fordylgje fen it ierdryk, fen 'e minske ôf oan it fé, oan it krûpend djierte, en oan it fûgelt fen 'e himel ta; hwent it moeit My dat ik se makke haw. [pag. 6]
8 Mar Noäch foun genede yn de eagen des Heare.
9 Dit is Noächs skiednis. Noäch wier in rjuchtfeardich, oprjucht man yn syn slachten; Noäch wannele mei God.
10 En Noäch woun trije soannen: Sem, Cham en Jafeth.
11 Mar de ierde wier fordoarn foar Gods oantlit en de ierde wier fol ûnrjucht.
12 Do seach God de ierde, en sjuch, hja wier fordoarn; hwent alle flêsk hie syn wei fordoarn op 'e ierde.
13 Dêrom sei God tsjin Noäch: De ein fen alle flêsk is foar myn oantlit kommen, hwent de ierde is fen hjarren folle mei ûnrjucht; en sjuch, Ik scil se mei de ierde fordylgje.
14 Meitsje dy in arke fen spjirrehout; mei keamers scilstû dy arke meitsje; en dû scilst se fen binnen en fen bûten bipikje mei pik.
15 En sà scilstû it meitsje: trijehûndert jelne

de langte fen ’e arke, fyftich jelne de breedte, en tritich jelne de hichte.
16 In tek scilstû op ’e arke meitsje en it boppe op in jelne ôf ôfbouwe; en de doar fen ’e arke scilst der op ’e side yn sette; en mei in ûnderste, in twade en in trêdde fordjipping scilst it meitsje.
17 Hwent Ik, sjuch, Ik bring de sintfloed oer de ierde, om alle flêsk, dêr’t in geast fen libben yn is, ûnder de himel to fordylgjen; al hwet op ’e ierde libbet, scil omkomme.
18 Mar mei dy scil Ik myn forboun oprjuchtsje; en dû scilst yn ’e arke gean, dû, en dyn soannen, en dyn frou, en de frouljue fen dyn soannen mei dy.
19 En dû scilst fen alles hwet libbet, fen alle flêsk, twa fen elkmes yn ’e arke komme litte, om se mei dy yn it libben to hâlden: in mantsje en in wyfke scille it wêze.
20 Fen it fûgelt neffens syn aerd, en fen it fé neffens syn aerd, fen al it krûpend djierte fen it ierdryk neffens syn aerd, twa fen elkmes scille ta dy komme om se yn it libben to hâlden.
21 En dû, nim for dy fen alle spize dy’t iten wirdt, en forgearje it nei dy, dat it dy en hjarren ta spize wêze mei.
22 En Noäch die it; neffens al hwet God him hjitten hie, sa die er.

HAEDSTIK 7.

1 En de Heare sei tsjin Noäch: Gean dû en dyn hiele hûs yn ’e arke; hwent dy haw Ik rjuchtfeardich foar myn oantlit bifoun mids dit skaei.
2 Fen alle rein fé scilstû nei dy nimme saun pear, it mantsje en it wyfke; mar fen it fé dat net rein is twa, it mantsje en it wyfke,
3 ek fen it fûgelt fen ’e himel saun pear, it mantsje en it wyfke, om sied yn it libben to hâlden op ’e hiele ierde.
4 Hwent yette saun dagen, den scil Ik it reine litte op ’e ierde fjirtich dagen en fjirtich nachten, en Ik scil fen ’e ierdboaijem fordylgje al hwet bistiet dat Ik makke haw.
5 En Noäch die al hwet de Heare him hjitten hie.
6 Noäch nou wier seishûndert jier âld, do’t de wetterfloed oer de ierde kaem.
7 Sa gyngen Noäch, en syn soannen, en syn frou, en de frouljue fen syn soannen mei him yn ’e arke, om de wetters fen ’e floed.
8 Fen al it reine fé en fen it fé dat net rein is, en fen it fûgelt en al hwet oer de ierdboaijem krûpt,
9 kamen hja twa by twa ta Noäch yn ’e arke, it mantsje en it wyfke, lyk as God Noäch hjitten hie.
10 En it barde nei dy saun dagen, dat de wetters fen ’e floed oer de ierde kamen.
11 Yn it seishûndertste jier fen Noächs libben, yn ’e twade moanne, op ’e sauntsjinde dei fen ’e moanne, dy deis binne alle kolken fen ’e greate djipte opbritsen en de sluzen fen ’e himel iepene;
12 en der wier in stjalprein op ’e ierde fjirtich dagen en fjirtich nachten.
13 Dy eigenste deis gyngen Noäch, en Sem en Cham en Jafeth, Noächs soannen, allyksa Noächs frou en de trije frouljue fen syn soannen mei hjarren, yn ’e arke;
14 hja, en al it djierte nei syn aerd, en al it fé nei syn aerd, en al it krûpend djierte dat oer de ierde krûpt nei syn aerd, en al it fûgelt nei syn aerd, alle fûgelt fen allerhanne wjuk.
15 En fen alle flêsk, dêr’t in geast fen libben yn is, kamen hja twa by twa ta Noäch yn ’e arke.
[pag. 7]
16 En dy’t dêr kamen, dy kamen mantsje en wyfke, fen alle flêsk, lyk as God him hjitten hie. En de Heare sleat efter him.
17 En de floed wier fjirtich dagen op ’e ierde, en de wetters tynden, en heven de arke, dat hja boppe de ierde útriisde.
18 En de wetters krigen de oerhân en wreiden hjar út oer de ierde; en de arke dreau op ’e wetters.
19 En de wetters krigen tige by tige de oerhân op ’e ierde, dat alle hege bergen dy’t ûnder de hiele himel binne ûnder rekken.
20 Fyftsjin jelne en heger krigen de wetters de oerhân, dat de bergen ûnder rekken.
21 En alle flêsk, dat him op ’e ierde warde, kaem om, fen it fûgelt, en fen it fé, en fen it wylde djierte, en fen al it krûpend djierte, dat oer de ierde krûpt, en alle minske.
22 Al hwet amme fen libben yn de noasters hie, fen alles hwet op it droege wier, is stoarn.
23 Sa is fordylge al hwet op it ierdryk wier, fen ’e minske oant it fé, oant it krûpend djierte, en oant it fûgelt fen ’e himel, en hja binne fordylge fen ’e ierde; mar Noäch allinne bleau oer, en hwet mei him yn ’e arke wier.
24 En de wetters hiene de oerhân boppe de

ierde, hûndert en fyftich dagen.

HAEDSTIK 8.

1 En God tocht oan Noäch, en oan al it djierte en oan al it fé, dat mei him yn 'e arke wier; en God liet in wyn trochkomme oer de ierde, en de wetters kamen ta stean.
2 Ek waerden de kolken fen 'e djipte en de sluzen fen 'e himel sletten, en de stjalprein fen 'e himel hâldde op,
3 dat de wetters stadich weromkamen fen boppe de ierde. Sa sakken de wetters mei forrin fen hûndert en fyftich dagen.
4 En yn 'e saunde moanne, de sauntsjinde deis fen 'e moanne, sette de arke hjar droech op 'e bergen fen Ararat.
5 En de wetters foelen al geandewei oant de tsjiende moanne; yn 'e tsjiende moanne, de earste deis fen 'e moanne, kamen de toppen fen 'e bergen to sjen.
6 En it barde mei forrin fen fjirtich dagen, dat Noäch it finster fen 'e arke, dat er makke hie, iependie,
7 en hy liet in raven út; en hja fleach foart en kaem hieltiten werom, oant de ierde droechfallen wier boppe de wetters.
8 Dêrnei liet er in dou útfleane, om to sjen oft de wetters fallen wierne fen boppe it ierdryk.
9 Mar de dou foun gjin rêst for de holte fen hjar foet; sa kaem hja werom ta him, yn 'e arke, hwent de wetters wierne op 'e hiele ierde; en hy stiek syn hân út en naem hjar, en helle hjar by him yn 'e arke.
10 En hy wachte yette saun dagen, do liet er de dou wer út 'e arke.
11 En de dou kaem ta him tsjin 'e jountiid, en sjuch, in grien oliveblêd hie hja yn 'e bek. Sa fornaem Noäch dat de wetters fallen wierne fen boppe de ierde.
12 Do wachte er nochris wer saun dagen, en hy liet de dou út, mar hja kaem net wer by him.
13 En it barde yn it seishûndert en earste jier, de earste deis fen 'e earste moanne, dat de ierde droechfoel boppe de wetters. Do die Noäch it deksel fen 'e arke en seach út, en sjuch, it ierdryk wier droechfallen.
14 En yn 'e twade moanne, de saun en tweintichste deis fen 'e moanne wier de ierde opdroege.
15 Do spriek God ta Noäch, sizzende:
16 Gean út 'e arke, dû en dyn frou, en dyn soannen, en de frouljue fen dyn soannen mei dy.
17 Lit ek al it djierte dat mei dy is, fen alle flêsk, fûgelt, en fé, en al it krûpend djierte dat oer de ierde krûpt, mei dy útgean, dat hja oerfloedich foartwreidzje oer de ierde, en fruchtber binne en formannichfâldigje op 'e ierde.
18 Do gyngen Noäch út, en syn soannen, en syn frou, en de frouljue fen syn soannen mei him.
19 Al it djierte, al it krûpende en al it fûgelt, al hwet him op 'e ierde wart, neffens hjar slachten, gyngen út 'e arke.
20 En Noäch boude de Heare in alter; en hy naem fen al it reine fé en fen al it reine fûgelt, en offere brânoffers op it alter. [pag. 8]
21 En de Heare roek dy ljeaflike rook en de Heare sei yn syn hert: Ik scil de ierdboaijem foartoan net mear forflokke fen wegen de minske, hwent it bitinksel fen it minskehert is tsjoed fen syn jeugd ôf; en Ik scil alles hwet libbet foartoan net mear slaen, lyk as Ik dien haw.
22 Foartoan scille al de dagen fen 'e ierde siedzjen en rispjen, en kjeld en hjitte, en simmer en winter, en dei en nacht net ophâlde.

HAEDSTIK 9.

1 En God seinge Noäch en syn soannen en Hy sei tsjin hjar: Wêz fruchtber en formannichfâldigje, en folje de ierde;
2 Freze en skrik for jimme mei wêze oer al it djierte fen 'e ierde en oer al it fûgelt fen 'e himel, yn al hwet him op 'e ierdboaijem wart, en yn alle fisken fen 'e sé; hja binne yn jimme hân jown.
3 Al hwet him wart, dat libben is, jimme mei it ta spize wêze. Ik haw it jimme allegearre jown, lyk as ek it griene krûd.
4 Mar it flêsk mei syn siele, dat is syn bloed, scilstû net ite.
5 Dyn eigen bloed lykwols, dat scil ik easkje, fen 'e hân fen alle djierte scil Ik it easkje, ek fen 'e minske hân, de iene foar de oare, scil Ik de minske siele easkje.
6 Hwa't minske bloed forjit, syn bloed scil troch de minske forgetten wirde; hwent God hat de minske neffens syn byld makke.
7 Mar jimme, wêz fruchtber en

formannichfâldigje; wreidzje oerfloedich oer
de ierde, en formannichfâldigje dêrop.
8 Fierders sei God tsjin Noäch, en tsjin syn
soannen:
9 Sjuch, Ik rjuchtsje myn forboun op mei
dy, en mei dyn sied nei dy,
10 en mei alle libbene siele dy't mei dy is, fen
it fûgelt, fen it fé, en fen alle djierte fen 'e
ierde mei dy, fen allegearre dy't út 'e arke gien
binne, oan al it djierte fen 'e ierde ta.
11 Ik rjuchtsje myn forboun op mei jimme,
dat alle flêsk net wer útroege wirde scil troch
de wetters fen 'e floed en dat der gjin
sintfloed mear wêze scil om de ierde to
fordjerren.
12 En God sei: Dit is it teiken fen it forboun,
dat Ik jow twisken My en jimme en alle
libbene siel, dy't mei dy is, for ivige slachten:
13 myn bôge haw Ik jown yn 'e wolken; dy
scil wêze ta in teiken fen it forboun twisken
My en de ierde.
14 En it scil barre as Ik wolken oer de ierde
bring, dat dizze bôge sjoen wirde scil yn 'e
wolken.
15 Den scil Ik tinke oan myn forboun, dat is
twisken My en jimme en alle libbene siele fen
alle flêsk: en de wetters scille net wer wêze ta
in sintfloed om alle flêsk to fordjerren.
16 As dizze bôge yn 'e wolken wêze scil, den
scil Ik der nei sjen, om to tinken oan it ivich
forboun twisken God en alle libbene siele, fen
alle flêsk dat op 'e ierde is.
17 Sa sei God den tsjin Noäch: Dit is it teiken
fen it forboun, dat Ik oprjuchte haw twisken
My en alle flêsk dat op 'e ierde is.
18 En Noächs soannen, dy't út 'e arke
gyngen, wierne Sem, en Cham, en Jafeth; en
Cham wier Kanaäns heit.
19 Dy trije wierne Noächs soannen; en fen
hjarren is de hiele ierde bifolke.
20 En Noäch bigoun it lân to bouwen, en hy
plante in wyngert.
21 En hy dronk fen 'e wyn, en waerd
dronken; en hy klaeide him neaken út
midden yn 'e tinte.
22 En Cham, Kanaäns heit, seach syn heite
skamte, en hy die it syn beide broerren bûten
to witten.
23 Do krigen Sem en Jafeth in kleed en hja
namen it op 'e skouders, en rounen
efterstobek, en bidieken hjar heite skamte; en
hja hâldden it oantlit ôf, dat hja hjar heite
skamte net seagen.
24 En Noäch waerd wekker fen syn wyn, en hy
fornaem hwet syn jongste soan him oandien
hie;
25 en hy sei: Forflokt sij Kanaän, in feint fen
feinten mei er syn broerren wêze.
26 Fierders sei er: Seinge sij de Heare, de God
fen Sem; mar Kanaän mei him ta in feint wêze!
27 Mei God Jafeth útwreidzje, en mei er wenje
yn Sems tinten, mar Kanaän mei him ta in
feint wêze! [pag. 9]
28 En Noäch libbe nei de sintfloed
trijehûndert en fyftich jier.
29 Sa wierne al de dagen fen Noäch
njuggenhûndert en fyftich jier; en hy stoar.

HAEDSTIK 10.

1 Dit nou is de list fen 'e slachten fen Noächs
soannen: Sem, Cham en Jafeth; en hjarren
waerden soannen berne nei de floed.
2 Jafeths soannen binne: Gomer, en Magoch,
en Madai, en Javan, en Tubal, en Mesech en
Tiras.
3 En Gomers soannen binne Askenas, en
Rifath, en Togarma.
4 En Javans soannen binne Elisa, en Tarsis,
de Kittiten en Dodaniten.
5 Fen hjarren hawwe hjar ôfskieden de
sélânnen fen 'e heidenen. Dat binne Jafeths
soannen, elk neffens syn sprake, neffens hjar
slachten, yn hjar folken.
6 En Chams soannen binne Kusch, en
Misraïm, en Pût, en Kanaän.
7 En Kusch soannen binne Seba, en Havila,
en Sabta, en Raëma, en Sabtecha. En Raëma's
soannen binne Skeba en Dedan.
8 En Kusch woun Nimrod; dat waerd de
earste geweldner op ierde.
9 Hy wier in geweldich jager foar de Heare;
dêrom is it sizzen: Lyk as Nimrod, in geweldich
jager foar it oantlit des Heare.
10 En it bigjin fen syn keninkryk wier Babel,
en Earech, en Akkad, en Kalné yn it lân fen
Sineär.
11 Fen dat lân teach er nei Assur, en boude
Ninevé, en Rehoboth-Ir, en Kalach,
12 en Rezen, twisken Ninevé en Kalach: dat is
de greate stêd.
13 En Misraïm woun de Luditen, en de
Anamiten, en de Lehabiten, en de Naftuchiten,
14 en de Patrusiten, en de Kasluhiten, dêr't de
Filistinen fen útgien binne, en de Kaftoriten.

15 En Kanaän woun Sidon, syn earstberne, en Heth,
16 en de Jebusiten, en de Amoariten, en de Girgasiten,
17 en de Heviten, en de Arkiten, en de Siniten,
18 en de Arvaditen, en de Semariten, en de Hamathiten; en dêrnei hawwe de slachten fen 'e Kanaäniten hjar forspraet.
19 En de grins fen 'e Kanaäniten roun fen Sidon oer Gerar oan Gaza ta, en oer Sodom en Gomorra, en Adama, en Seboïm oan Laza ta.
20 Dat binne Chams soannen neffens hjar slachten, neffens hjar spraken, yn hjar lannen en folken.
21 Ek binne Sem soannen berne; hy is teffens de heit fen al de soannen fen Heber, en Jafeths âldste broer.
22 Sems soannen wierne Elam, en Assur, en Arpachsad, en Lud, en Aram.
23 En Arams soannen wierne Us, en Hul, en Gether, en Mas.
24 En Arpachsad woun Selach, en Selach woun Heber.
25 En Heber waerden twa soannen berne: de ien syn namme wier Pelech, hwent yn syn dagen is de ierde fordield; en syn broers namme wier Joktan.
26 En Joktan woun Almodad, en Selef, en Hazarmaweth, en Jearach,
27 en Hadoaram, en Uzal, en Dikla,
28 en Obal, en Abimaël, en Skeba,
29 en Ofir, en Havila, en Jobab: dat wierne allegearre soannen fen Joktan.
30 En hjar wenplak wier fen Mesa ôf oan Sefar ta, de berch fen it Easten.
31 Dat binne Sems soannen, neffens hjar slachten, neffens hjar spraken, yn hjar lannen, neffens hjar folken.
32 Dat binne de slachten fen Noächs soannen, neffens hjar berten, yn hjar folken; en fen hjarren hawwe de folken hjar nei de sintfloed oer de ierde forspraet.

HAEDSTIK 11.

1 En de hiele ierde wier ien sprake en ienerlei wirden.
2 Mar it barde, do't hja nei it Easten teagen, dat hja in delling founen yn it lân Sineär, en hja setten hjar dêr nei wenjen.
3 En hja seine in elk tsjin syn neiste: Kom, lit ús tichelstien meitsje en dy goed trochbakke. En de tichel wier hjarren ta stien en it pik wier hjarren ta liem.
4 En hja seine: Kom, lit ús in stêd for ús bouwe en in toer, dêr't it boppest fen yn 'e himel is, en lit ús namme [pag. 10] meitsje, dat wy net forsille wirde oer de hiele ierde.
5 Mar de Heare kaem del om de stêd en de toer to bisjen, dy't de minskebern bouden.
6 En de Heare sei: Sjuch, hja binne ien folk, en hja hawwe allegearre ienerlei sprake, en as dit it bigjin is fen hjar wirk, den scil der foartoan neat mear ûnmûglik wêze by hwet hja ûndernimme.
7 Kom, lit ús delfarre, en dêr hjar sprake bitiizje, dat in elk de sprake fen syn neiste net forstiet.
8 Sa forsille de Heare hjar dêrwei oer de hiele ierde; en hja hâldden op mei de bou fen 'e stêd.
9 Dêrom neamden se hjar namme Babel, hwent dêr bitize de Heare de sprake fen 'e hiele ierde, en dêrwei forsille de Heare se oer de hiele ierde.
10 Dit is de list fen it slachte fen Sem. Sem wier hûndert jier âld en woun Arpachsad, twa jier nei de floed.
11 En Sem libbe, nei't er Arpachsad woun hie, fiifhûndert jier, en hy woun soannen en dochters.
12 En Arpachsad libbe fiif en tritich jier, en hy woun Sélach.
13 En Arpachsad libbe, nei't er Sélach woun hie, fjouwerhûndert en trije jier, en hy woun soannen en dochters.
14 En Sélach libbe tritich jier, en hy woun Heber.
15 En Sélach libbe, nei't er Heber woun hie, fjouwerhûndert en trije jier, en hy woun soannen en dochters.
16 En Heber libbe fjouwer en tritich jier, en hy woun Pelech.
17 En Heber libbe, nei't er Pelech woun hie, fjouwerhûndert en tritich jier, en hy woun soannen en dochters.
18 En Pelech libbe tritich jier, en hy woun Rehu.
19 En Pelech libbe, nei't er Rehu woun hie, twahûndert en njuggen jier, en hy woun soannen en dochters.
20 En Rehu libbe twa en tritich jier, en hy woun Searuch.

21 En Rehu libbe, nei't er Searuch woun hie, twahûndert en saun jier, en hy woun soannen en dochters.
22 En Searuch libbe tritich jier, en woun Nahor.
23 En Searuch libbe, nei't er Nahor woun hie, twahûndert jier, en hy woun soannen en dochters.
24 En Nahor libbe njuggen en tweintich jier, en hy woun Tearach.
25 En Nahor libbe, nei't er Tearach woun hie, hûndert en njuggentsjin jier, en hy woun soannen en dochters.
26 En Tearach libbe sauntich jier, en hy woun Abram, Nahor en Haran.
27 En dit is de list fen it slachte fen Tearach: Tearach woun Abram, Nahor, en Haran; en Haran woun Lot.
28 En Haran stoar foar it oantlit fen syn heit Tearach, yn syn bertelân, yn Ur der Chaldeën.
29 En Abram en Nahor namen frouljue; de namme fen Abrams frou wier Sarai, en de namme fen Nahors frou wier Milka, in dochter fen Haran, de heit fen Milka en de heit fen Jiska.
30 En Sarai wier ûnfruchtber; hja krige gjin bern.
31 En Tearach naem Abram, syn soan, en Lot, Harans soan, syn soans soan en Sarai, syn skoandochter, de frou fen syn soan Abram, en hja teagen mei him út Ur der Chaldeën om to gean nei it lân Kanaän; en hja kamen oan Haran ta en setten hjar dêr nei wenjen.
32 En de dagen fen Tearach wierne twahûndert en fiif jier; en Tearach stoar to Haran.

HAEDSTIK 12.

1 En de Heare sei tsjin Abram: Gean út dyn lân en út dyn sibbe en út dyn heite hûs nei it lân, dat Ik dy wize scil.
2 En Ik scil dy ta in great folk meitsje, en dy seingje, en dyn namme great meitsje, en wêz in seine.
3 En Ik scil seingje dy't dy seingje, en forflokke dy't dy forflokke, en yn dy scille alle slachten fen it ierdryk seinge wirde.
4 En Abram forteach, lyk as de Heare ta him spritsen hie, en Lot teach mei him; en Abram wier fiif en sauntich jier âld do't er út Haran gyng.
5 En Abram naem Sarai, syn frou, en Lot, syn broers soan, en al hjar have, dy't hja woun hiene, en de sielen, dy't hja krige hiene yn Haran; en hja teagen [pag. 11] út om to gean nei it lân Kanaän, en hja kamen yn it lân Kanaän.
6 En Abram teach it lân troch oant it plak fen Sichem, oant de ikebeam Moré. En de Kanaäniten wennen dodestiids yn dat lân.
7 En de Heare kaem Abram foar, en sei: Dyn sied scil Ik dit lân jaen. Do boude er dêr in alter for de Heare, dy't him foarkommen wier.
8 En hy briek dêrwei op nei it berchtme biëasten Bethel, en hy sette syn tinte op, dêr't er Bethel op it Westen en Aï op it Easten hie; en hy boude dêr de Heare in alter, en rôp de namme des Heare oan.
9 Dêrnei teach Abram al geandewei fierder it Suden yn.
10 En it waerd hongersneed yn it lân, en Abram kaem del nei Egypte, om dêr as frjemdling ta to hâlden, hwent de honger wier swier yn it lân.
11 En it barde do't er nei oan Egypte kommen wier, dat er sei tsjin Sarai, syn frou: Sjuch, ik wit datstû in frou bist, tsjep fen wêzen.
12 En it scil barre as de Egyptners dy sjugge, dat hja sizze scille: Dat is syn frou; en hja scille my deadzje, en dy yn it libben litte.
13 Siz dochs: Dû bist myn sister, dat it my goed gean mei om dy, en ik om dy yn it libben bliuw.
14 En it barde do't Abram yn Egypte kaem, dat de Egyptners dy frou seagen, ho tsjep dat hja wier.
15 Ek seagen Farao's foarsten hjar en joegen fen hjar op by Farao; en de frou waerd meinommen nei Farao's hûs.
16 En om hjar die er Abram sa'n goed, dat er skiep krige, en kij, en ezels, en feinten, en fammen, en ezelinnen, en kamielen.
17 Mar de Heare pleage Farao mei swiere pleagen, en syn hûs ek, om reden fen Sarai, Abrams frou.
18 Do rôp Farao Abram, en sei: Hwet hawwe jo my nou dien? Hwerom hawwe jo my net to witten dien dat hja jins frou is?
19 Hwerom hawwe jo sein: Hja is myn sister, dat ik hjar ta frou nommen haw? En nou, sjuch, dêr is jins frou, nim hjar en gean hjirwei.
20 En Farao die mannen bistel oer him, en hja brochten him en syn frou en alles hwet er hie foart.

HAEDSTIK 13.
1 Sa teach Abram op út Egypte nei it
Suderlân, hy en syn frou en al hwet er hie, en
Lot mei him.
2 En Abram wier tige ryk, oan fé, oan silver,
en oan goud.
3 En hy gyng al fierder en fierder, út it
Suderlân op nei Bethel, nei it plak, dêr't yn it
bigjin syn tinte stien hie, twisken Bethel en Aï,
4 nei it plak fen it alter, dat er dêr to'n
earsten makke hie. En dêr rôp Abram de
namme des Heare oan.
5 En Lot, dy't mei Abram teach, hie ek skiep
en kij en tinten.
6 En dat lân wier net om byinoar to wenjen;
hwent hja hiene gâns bisit, dat hja koene net
byinoar wenje.
7 En der kaem skeel twisken de hoeders fen
Abrams fé en de hoeders fen Lots fé. Ek
wennen de Kanaäniten en Fereziten
dodestiids yn it lân.
8 En Abram sei tsjin Lot: Lit der dochs gjin
skeel wêze twisken my en dy, en twisken myn
hoeders en dyn hoeders; hwent wy binne
broerren.
9 Is it hiele lân net foar dyn oantlit? Skied
dochs fen my; astû de lofterhân kiest, scil ik to
rjuchterhân gean; en astû de rjuchterhân
kiest, scil ik to lofterhân gean.
10 En Lot sloech syn eagen op en hy seach de
flakte fen 'e Jordaen, dat dy oeral wetter hie;
ear't de Heare Sodom en Gomorra fordoarn
hie, wier hja as it hôf fen Eden, as Egypte oan
Soär ta.
11 Dêrom keas Lot for him de hiele flakte fen
'e Jordaen, en Lot teach it Easten yn; en hja
skaetten, de iene fen 'e oare.
12 Abram den wenne yn it lân Kanaän, en Lot
wenne yn 'e stêdden fen 'e flakte, en sette
tinten op oan Sodom ta.
13 En de mannen fen Sodom wierne tsjoed
en greate sûnders tsjin de Heare.
14 En de Heare sei tsjin Abram, nei't Lot fen
him skaet wier: Slaen nou dyn eagen op en
sjuch fen it plak, dêrstû stiest, nei it Noarden
en nei it Suden en nei it Easten en nei it
Westen. [pag. 12]
15 Hwent al it lân, datstû sjuchste, dat scil Ik
dy jaen en dyn sied oant yn ivichheit.
16 En Ik scil dyn sied meitsje as it stof fen 'e
ierde, dat, as immen it stof fen 'e ierde telle
kin, ek dyn sied teld wirde scil.
17 Jow dy op, tsjuch dit lân troch yn 'e langte
en yn 'e breedte; hwent Ik scil it dy jaen.
18 En Abram briek syn tinten op, en sette him
nei wenjen yn 'e ikebosken fen Mamré, dy't by
Hebron binne, en hy boude de Heare dêr in
alter.

HAEDSTIK 14.
1 En it barde yn 'e dagen fen Amrafel, de
kening fen Sineär, fen Arjoch, de kening fen
Ellasar, fen Kedor-Laomer, de kening fen
Elam, en fen Tideäl, de kening fen 'e folken,
2 dat hja oarloggen mei Beara, de kening fen
Sodom, en mei Birsa, de kening fen Gomorra,
Sinab, de kening fen Adama, en Sem-Eber, de
kening fen Seboïm, en de kening fen Bela, dat
is Soär.
3 Dy allegearre kamen byinoar yn 'e delling
fen Siddim, dat is de Sâltsé.
4 Toalve jier hiene hja Kedor-Laomer tsjinne,
mar it trettsjinde jiers foelen hja ôf.
5 Dêrom kaem Kedor-Laomer yn it fjirtjinde
jier, en de keningen dy't mei him wierne, en
hja forsloegen de Refaiten yn Asteroth-
Karnaïm, en de Susiten yn Ham, en de Emiten
yn 'e flakte fen Kirjathaïm,
6 en de Hoariten op hjar berchtme Seïr, oan
El Paran ta, dat by de woastenije is.
7 Dêrnei gyngen hja werom en kamen to En-
Mispat, dat is Kades, en sloegen it hiele lân fen
'e Amalekiten, en ek de Amoaryt, dy to
Hazeson-Tamar wenne.
8 Do teach de kening fen Sodom út, en de
kening fen Gomorra, en de kening fen Adama,
en de kening fen Seboïm, en de kening fen
Bela, dat is Soär; en hja stelden slachoarder
tsjin him yn 'e delling fen Siddim,
9 tsjin Kedor-Laomer, de kening fen Elam, en
Tideäl, de kening fen 'e folken, en Amrafel, de
kening fen Sineär, en Arjoch, de kening fen
Ellasar: fjouwer keningen tsjin fiif.
10 Mar de delling fen Siddim wier fol
pikputten; en de keningen fen Sodom en
Gomorra flechten, en foelen dêryn; en dy't
oerbleauwen flechten nei it berchtme.
11 En hja namen al de have fen Sodom en
Gomorra, en al hjar spize mei, en teagen foart.
12 Ek namen hja Lot mei, de soan fen Abrams
broer, en syn have, en teagen foart; hwent hy
wenne to Sodom.
13 Do kaem der in flechteling en boadskippe
it Abram de Hebreër, dy't wenne yn 'e

ikebosken fen Mamré, de Amoryt, de broer
fen Eskol en Aner, dat Abrams bounmaten
wierne.
14 Do’t Abram hearde dat syn omkesizzer
finzen wier, munstere er syn kriichsljue, de
ynbernen fen syn hûs, trijehûndert en
achttjin man, en hy sette se efternei oan Dan
ta.
15 En hy fordielde him tsjin hjar de nachts,
hy en syn feinten, en forsloech se; en hy sette
se efternei oan Hoba ta, dat lofts fen
Damaskus leit.
16 En hy brocht alle have werom, en ek Lot,
syn omkesizzer en dy syn have brocht er
werom, lyk as ek de frouljue en it folk.
17 En de kening fen Sodom teach út him yn
’e miette, do’t er weromkaem fen ’e
oerwinning op Kedor-Laomer en op ’e
keningen, dy’t mei him wierne, nei de delling
fen ’e flakte, dat is de Keningsdelling.
18 En Melchizédek, de kening fen Salem,
brocht brea en wyn; en hy wier in preester fen
’e allerheechste God.
19 En hy seinge him en sei: Seinge mei
Abram wêze fen God, de Allerheechste, de
Skepper fen himel en ierde.
20 En priizge mei God de Allerheechste wêze,
dy’t jins fijannen yn jins hân jown hat. En hy
joech him fen alles de tsjienden.
21 Mar de kening fen Sodom sei tsjin Abram:
Jow my de minsken werom, mar hâld de have
for josels.
22 Abram lykwols sei tsjin de kening fen
Sodom: Ik haw myn hân opheve ta de Heare,
de allerheechste God, de Skepper fen himel
en ierde:
23 Net in tried, noch in skoenriem, ja neat
fen alles dat jowes is, scil ik [pag. 13] hâlde, dat
jo net sizze kinne: Ik haw Abram ryk makke.
24 Neat for my! Allinne hwet de feinten
fortard hawwe, en it diel fen ’e mannen dy’t
mei my tein binne, Aner, Eskol en Mamré, lit
dy hjar diel nimme.

## HAEDSTIK 15.

1 Nei dy dingen barde it wird des Heare ta
Abram yn in gesicht, sizzende: Eangje net,
Abram; Ik bin dy in skyld, dyn lean is swiid.
2 Do sei Abram: Heare Heare, hwet scille Jo
my jaen, nou’t ik forskied sûnder bern, en
Eliëzer fen Damaskus de erfgenamt fen myn
hûs is?
3 Fierder sei Abram: Sjuch, my hawwe Jo gjin
sied jown, sa scil den in soan fen myn hûs myn
erfgenamt wêze.
4 En sjuch, it wird des Heare wier ta him,
sizzende: Dat scil dyn erfgenamt net wêze,
mar dy’t út dyn yngewant foartkomme scil, dat
scil dyn erfgenamt wêze.
5 Do brocht Er him bûten en sei: Sjuch nou
op nei de himel en tel de stjerren, astû se telle
kinst. Sà, sei Er, scil dyn sied wêze.
6 En hy leaude yn ’e Heare, en Hy rekkene it
him ta gerjuchtichheit.
7 Fierders sei Er tsjin him: Ik bin de Heare,
dy’t dy útlaet haw út Ur der Chaldeën, om dy
dit lân to jaen ta in erflik bisit.
8 En hy sei: Heare Heare, hwer scil ik dat oan
witte, dat ik it erflik bisitte scil?
9 En Hy sei tsjin him: Nim My in
trêddekealskou en in trijejierrige geit, en in
trijejierrige raem, en in toarteldou, en in jonge
dou.
10 En hy brocht se Him allegearre en hy
dielde se midstroch, en hy lei elk diel foar it
oare oer; mar it fûgelt dielde er net.
11 En it rôffûgelt saeide del op it ies, mar
Abram jage it foart.
12 En it barde do’t de sinne yn it ûndergean
wier, dat der in djippe sliep op Abram foel, en
sjuch, in skrik, in greate tsjusternis, foel op
him.
13 En Hy sei tsjin Abram: Dû moatst witte, dat
dyn sied frjemd wêze scil yn in lân, dat hjarres
net is, en hja scille hjar tsjinje, en hja scille se
binearje fjouwerhûndert jier.
14 Mar Ik scil it folk, dat hja tsjinje scille, ek
rjuchtsje, en dêrnei scille hja úttsjen mei
greate have.
15 En dû scilst ta dyn âffears gean yn frede; dû
scilst op hege jierren bigroeven wirde.
16 En it fjirde slachte scil hjir weromkomme,
hwent de ûngerjuchtichheit fen ’e Amoariten
is yette net folslein.
17 En it barde dat de sinne ûndergyng en it
tsjuster waerd, en sjuch, der wier in reekjende
oun en baernende fakkel, dy twisken de
stikken trochgyng.
18 Dyselde nachts makke de Heare in forboun
mei Abram, sizzende: Dyn sied haw Ik dit lân
jown, fen ’e rivier fen Egypte ôf oan de greate
rivier, de rivier de Eufraet ta:
19 de Kenyt, en de Kenisyt, en de Kadmonyt,
20 en de Hethyt, en de Ferezyt, en de Refaïten,

21 en de Amoryt, en de Kanaänyt, en de Girgasyt, en de Jebusyt.

HAEDSTIK 16.

1 Mar Saraï, Abrams frou, berne him net; mar hja hie in Egyptyske tsjinstfaem, hwaens namme wier Hagar.

2 Saraï nou sei tsjin Abram: Sjuch, de Heare hat my tasletten, dat ik net bernje; gean dochs nei myn tsjinstfaem, faeks scil ik út hjar boud wirde. En Abram harke nei Saraï's stim.

3 Do naem Saraï, Abrams frou, Hagar, de Egyptyske, hjar tsjinstfaem, mei forrin fen tsjien jier dat Abram yn it lân Kanaän wenne hie, en hja joech se oan Abram, hjar man, him ta in frou.

4 En hy kaem ta Hagar, en hja waerd swier. Do't hja nou seach dat hja swier wier, waerd hjar frouwe forachte yn hjar eagen.

5 Do sei Saraï tsjin Abram: Myn ûnrjucht is op dy; ik haw myn tsjinstfaem yn dyn skerte jown; nou't hja sjucht dat hja swier is, bin ik forachte yn hjar eagen: de Heare mei rjuchtsje twisken my en dy.

6 En Abram sei tsjin Saraï: Sjuch, dyn tsjinstfaem is yn dyn hân, doch hjar hwet goed is yn dyn eagen. En Saraï [pag. 14] fornedere hjar, en hja flechte fen hjar oantlit.

7 En de ingel des Heare foun hjar by in wetterboarne yn 'e woastenije, by de boarne oan 'e wei nei Sur.

8 En hy sei: Hagar, dû tsjinstfaem fen Saraï, hwer komstû wei en hwer scilst hinne? En hja sei: Ik bin flechtsjende fen it oantlit fen Saraï, myn frouwe.

9 Do sei de ingel des Heare tsjin hjar: Gean werom nei dyn frouwe, en fornederje dy ûnder hjar hannen.

10 Fierder sei de ingel des Heare tsjin hjar: Ik scil dyn sied oermiette formannichfâldigje, dat it fen wegen de mannichte net teld wirde scil.

11 Ek sei de ingel des Heare tsjin hjar: Sjuch, dû bist swier en dû scilst in soan bernje, en dû scilst syn namme Ismaël neame, hwent de Heare hat dyn binearing heard.

12 En it scil in wâldezel fen in minske wêze, syn hân scil tsjin allegearre wêze, en de hân fen allegearre tsjin him; en hy scil wenje foar it oantlit fen al syn broerren.

13 En hja neamde de namme des Heare dy't mei hjar spriek: Jo God, dy't my sjugge. Hwent, sei hja. God haw ik sjoen en libje yette.

14 Dêrom is dy saed neamd saed fen Lahai-Roï; sjuch, hy is twisken Kades en Bered.

15 En Hagar berne Abram in soan, en Abram neamde de namme fen syn soan, dy't Hagar berne hie, Ismaël.

16 En Abram wier seis en tachtich, jier âld, do't Hagar him Ismaël berne.

HAEDSTIK 17.

1 Do't Abram nou njuggen en njuggentich jier âld wier, kaem de Heare Abram foar, en sei tsjin him: Ik bin God de Almachtige, wannelje foar myn oantlit, en wêz oprjucht;

2 en Ik scil myn forboun sette twisken My en dy, en Ik scil dy tige by tige formannichfâldigje.

3 Do foel Abram op it oantlit; mar God spriek mei him, sizzende:

4 Hwet My oangiet, sjuch, myn forboun is mei dy: dû scilst de heit fen in mannichte folken wirde;

5 en dyn namme scil net mear neamd wirde Abram, mar dyn namme scil wêze Abraham, hwent Ik haw dy set ta heit fen in mannichte folken.

6 En Ik scil dy tige by tige fruchtber meitsje, en Ik scil dy ta folken stelle, en keningen scille út dy foartkomme.

7 En Ik scil myn forboun oprjuchtsje twisken My en dy en dyn sied nei dy yn hjar slachten, ta in ivich forboun, om dy to wêzen ta in God, en dyn sied nei dy.

8 En Ik scil dy, en dyn sied nei dy, it lân fen dyn frjemdlingskippen jaen, it hiele lân Kanaän, ta in ivich bisit, en Ik scil hjarren ta in God wêze.

9 Fierders sei God tsjin Abraham: Dû nou scilst myn forboun hâlde, dû, en dyn sied nei dy, yn hjar slachten.

10 Dit is myn forboun, dat jimme hâlde scille, twisken My en jimme en dyn sied nei dy: al hwet manlik is ûnder jimme, scil bisnien wirde.

11 En jimme scille it flêsk fen jimme foarhûd bisnije; en dat scil ta in teiken wêze fen it forboun twisken My en jimme.

12 En acht dagen âld scil al hwet manlik is ûnder jimme, yn jimme slachten, bisnien wirde; de ynberne fen it hûs, en hwa't fen alle frjemd for jild koft is, dy't net is fen dyn sied;

13 ja, de ynberne fen dyn hûs en hwa't for jild

koft is, scille wis bisnien wirde; sa scil myn forboun wêze yn jimme flêsk, ta in ivich forboun.
14 Mar hwa't manlik is en ûnbisnien bliuwt, hwaens flêsk fen 'e foarhûd net bisnien wirdt, dy siele scil útroege wirde út hjar folken: hy hat myn forboun britsen.
15 Yette sei God tsjin Abraham: Dû scilst de namme fen dyn frou Saraï net Saraï neame, mar hjar namme scil wêze Sara;
16 hwent Ik scil hjar seingje en dy ek út hjar in soan jaen, ja, Ik scil hjar seingje, dat hja wirde scil ta folken: keningen fen folken scille út hjar wirde.
17 Do foel Abraham op it oantlit, en hy lake; en hy sei yn syn herte: Scil ien dy't hûndert jier âld is in bern berne wirde, en scil Sara, dy't njuggentich jier âld is, bernje?[pag. 15]
18 En Abraham sei tsjin God: Och dat Ismaël libje mocht foar Jins oantlit!
19 En God sei: Né! Sara dyn frou scil dy in soan bernje, en dû scilst syn namme neame Izaäk; en Ik scil myn forboun mei him oprjuchtsje, ta in ivich forboun, en mei syn sied nei him.
20 Ek Ismaël oangeande haw Ik dy forheard; sjuch, Ik haw him seinge en scil him fruchtber meitsje en him tige by tige formannichfâldigje; toalve foarsten scil er winne en Ik scil him ta in great folk stelle.
21 Mar myn forboun scil Ik mei Izaäk oprjuchtsje, dy't Sara takomme jier op dizze stelde tiid dy bernje scil.
22 En Hy hâldde op mei him to sprekken, en God fear op by Abraham wei.
23 Do naem Abraham syn soan Ismaël, en al de ynbernen fen syn hûs, en allegearre dy't for syn jild koft wierne, al hwet manlik wier ûnder de ljue fen Abrahams hûs, en hy bisnie it flêsk fen hjar foarhûd dyselde deis, lyk as God mei him ôfspritsen hie.
24 En Abraham wier njuggen en njuggentich jier âld, do't him it flêsk fen syn foarhûd bisnien waerd;
25 en Ismaël, syn soan, wier trettsjin jier âld, do't him it flêsk fen syn foarhûd bisnien waerd.
26 Dy eigenste deis waerd Abraham bisnien, en Ismaël, syn soan.
27 En al de mânljue fen syn hûs, de ynberne fen it hûs, en alle frjemd dy't for jild koft wier, waerden mei him bisnien.

HAEDSTIK 18.

1 Dêrnei kaem de Heare him foar yn 'e ikebosken fen Mamré, wylst er yn 'e yngong fen 'e tinte siet, do't de dei hjit waerd.
2 En hy sloech syn eagen op en seach, en sjuch, dêr stiene trije mannen njunken him oer. Do't er hjar seach, roun er hjarren yn 'e miette út 'e yngong fen 'e tinte, en bûgde him nei de groun;
3 en hy sei: Heare, as ik nou genede foun haw yn jins eagen, gean jins tsjinstfeint den net foarby!
4 Lit der dochs hwet wetter brocht wirde meije, en waskje jimme foetten, en flij jimme del ûnder dizze beam;
5 en lit my in byt brea helje, dat jimme it herte sterket; dêrnei meije jimme fierder gean; jimme binne nou dôch ienris by jimme tsjinstfeint. En hja seine: Doch lyk astû sein haste.
6 En Abraham haeste him nei de tinte ta Sara, en hy sei: Haestje dy, knetsje trije mietten blom fen moal en meitsje koeken.
7 En Abraham roun nei de kij, en hy naem in keal, tierich en skoan, en hy joech it de feint, dy't him haeste om it klear to meitsjen.
8 En hy naem bûter en môlke, en it keal dat er klearmakke hie, en hy sette it hjarren foar, en bleau by hjarren ûnder de beam stean, en hja ieten.
9 Do seine hja tsjin him: Hwer is Sara, dyn frou? En hy sei: Dêrre, yn 'e tinte.
10 En Hy sei: Ik scil sikerwier mei in jier wer ta dy komme om dizze selde tiid, en sjuch, Sara dyn frou scil in soan hawwe. En Sara hearde it by de yngong fen 'e tinte, dy't efter Him wier.
11 Abraham nou en Sara wierne âld en heech op jierren; it gyng Sara net mear nei de wize fen 'e frouljue.
12 Dêrom lake Sara by hjarsels, sizzende: Scil ik yette lust hawwe, nei't ik âld wirden bin, en myn hear âld is?
13 En de Heare sei tsjin Abraham: Hwerom hat Sara lake, sizzende: Scoe ik den wier yette bernje, nou't ik âld wirden bin?
14 Scoe de Heare in ding to wûnder wêze? Op 'e stelde tiid scil Ik ta dy komme, om dizze selde tiid fen libben hinne, en den hat Sara in soan.
15 En Sara hiet it ljeagen, sizzende: Ik haw net lake; hwent it eange hjar. En Hy sei: Né, dû hast al lake.

16 Do gyngen dy mannen oerein, dêrwei, en
seagen del op ’e flakte fen Sodom; en
Abraham gyng mei hjarren, om hjar foart to
bringen.
17 En de Heare sei: Scil Ik for Abraham
binefterhâlde hwet Ik doch,
18 wylst Abraham sikerwier ta in great en
machtich folk wirde scil, en alle folken fen ’e
ierde yn him seinge wirde scille?
19 Hwent Ik haw him útkard, dat er syn bern
en syn hûs nei him hjitte scoe [pag. 16] de wei
des Heare to hâlden, om to dwaen
gerjuchtichheit en rjucht, dat de Heare oer
Abraham bringe mei hwet Er oer him spritsen
hat.
20 Fierder sei de Heare: Om’t it roppen oer
Sodom en Gomorra great is, en om’t hjar
sûnde tige swier is,
21 scil Ik nou delkomme en sjuch, oft hja
wier dien hawwe neffens it roppen, dat ta My
kommen is; en sa net, Ik scil it witte.
22 Do kearden dy mannen it oantlit yn ’e
oare wei en gyngen nei Sodom; mar Abraham
bleau yette stean foar it oantlit des Heare.
23 En Abraham kaem tichterby en sei: Scille
Jo de rjuchtfeardige nou mei de goddeleaze
ombringe?
24 Faeks binne der fyftich rjuchtfeardigen yn
’e stêd: scille Jo dy ek ombringe, en it plak net
sparje om de fyftich rjuchtfeardigen, dy’t
deryn binne?
25 It mei fier fen Jo wêze soks to dwaen, to
deadzjen de rjuchtfeardige mei de
goddeleaze, dat de rjuchtfeardige de
goddeleaze allyk wêze scil. It mei fier fen Jo
wêze! Scoe de Rjuchter fen ’e hiele ierde gjin
rjucht dwaen?
26 Do sei de Heare: Byhwennear’t Ik to
Sodom yn ’e stêd fyftich rjuchtfeardigen fyn,
den scil Ik om hjarren it hiele plak sparje.
27 En Abraham antwirde en sei: Sjuch, ik
haw my ûnderwoun ta de Heare to sprekken,
alhowol’t ik stof en yeske bin.
28 Faeks scille der oan ’e fyftich
rjuchtfeardigen fiif ûntbrekke; scille Jo om fiif
de hiele stêd fordjerre? En Hy sei: Ik scil hjar
net fordjerre, as Ik dêr fiif en fjirtich fyn.
29 Mar Abraham gyng yette troch ta Him to
sprekken, en sei: Faeks scille der fjirtich foun
wirde. En Hy sei: Ik scil it net dwaen om ’e
fjirtich.
30 Fierder sei er: De Heare mei it net kwea
nimme as ik siz, faeks scille der tritich foun
wirde. En Hy sei: Ik scil it net dwaen, as Ik dêr
tritich fyn.
31 En hy sei: Sjuch, ik haw my ûnderwoun to
sprekken ta de Heare: faeks scille der tweintich
foun wirde. En Hy sei: Ik scil hjar net fordjerre
om ’e tweintich.
32 Yette sei er: De Heare mei it net kwea
nimme as ik yette ienris siz: faeks scille der
tsjien foun wirde. En Hy sei: Ik scil hjar net
fordjerre om ’e tsjien.
33 Do gyng de Heare foart, nei’t Er ophâlden
wier ta Abraham to sprekken; en Abraham
teach werom nei syn plak.

HAEDSTIK 19.

1 En de beide ingelen kamen to Sodom de
jouns, en Lot siet yn ’e poarte to Sodom; en
do’t Lot hjar seach, gyng er oerein hjarren yn
’e miette, en bûgde him mei it oantlit nei de
groun;
2 en hy sei: Och, myn hearen, kom dochs by
jimme tsjinstfeint yn ’e hûs en bliuw in nacht
oer, en waskje jimme foetten, en jimme meije
der ier ôfgean en tsjuch jimme wegen. En hja
seine: Né, wy scille op ’e strjitte oernachtsje.
3 En hy stie hjarren tige oan, dat hja mei him
gyngen en yn syn hûs kamen; en hy makke
hjarren in mieltyd klear, en bakte ûnrizene
breaën, en hja ieten.
4 Ear’t hja lizzen gyngen, bisingelen de
manljue fen dy stêd, de manljue fen Sodom,
fen ’e jongste oant de âldste, it hûs, it hiele
folk, út ’e uterste hernen wei.
5 En hja rôpen om Lot en seine tsjin him:
Hwer binne dy manljue dy’t fen nacht ta jo
kommen binne? Bring se harren, dat wy se
bikenne.
6 Do gyng Lot nei hjarren ta yn ’e doar, en hy
die de doar efter him ticht.
7 En hy sei: Myn broerren, doch dochs gjin
kwea.
8 Sjuch dochs, ik haw twa dochters, dy’t gjin
man bikend hawwe: nou, dy scil ik by jimme
bringe, en doch hjarren lyk as it goed is yn
jimme eagen; allinne doch dizze mannen neat,
hwent hja binne nou ienris ûnder it skaed fen
myn dak kommen.
9 Do seine hja: Foart mei dy! Fierders seine
hja: Lykme allinnich is er hjir as frjemdling
kommen, en woed er den de rjuchter spylje?
Nou scille wy dy mear kwea dwaen as hjarren.

En hja krongen forheftich op ’e man, op Lot,
oan, en sprongen ta om de doar iepen to
brekken.
10 Mar dy mannen stieken hjar hân út en
hellen Lot yn ’e hûs, en diene de doar ticht.
11 En hja sloegen de manljue, dy’t [pag. 17] om
’e doar fen it hûs wierne, mei blinens, fen ’e
lytste oant de greatste, dat hja hjar ôfmêdden
om de doar to finen.
12 Do seinen dy mannen tsjin Lot: Hwa hastû
hjir yette mear? In skoansoan, of dyn
soannen, of dyn dochters, en allegearre, dystû
yn dizze stêd hast, bring se út dit plak.
13 Hwent wy scille dit plak fordjerre, om’t it
roppen oer hjarren great wirden is foar it
oantlit des Heare, en de Heare ús útstjûrd hat
om hjar to fordjerren.
14 Do gyng Lot út, en spriek mei syn
skoansoannen, dy’t syn dochters hawwe
scoene, en sei: Meitsje jimme ré, gean út dit
plak, hwent de Heare scil dizze stêd fordjerre;
mar hy wier yn ’e eagen fen syn
skoansoannen in koartswiligen ien.
15 En do’t de dage oan ’e loft kaem,
dreauwen de ingelen Lot, sizzende: Meitsje dy
ré, nim dyn frou, en dyn beide dochters, dy’t
hjir binne, datstû net omkomst yn ’e
ûngerjuchtichheit fen ’e stêd.
16 En do’t er yette talme, griepen dy mannen
him en syn frou en syn beide dochters by de
hân, om’t de Heare him sparje woe, en hja
laetten him út en brochten him bûten de
stêd.
17 En it barde, do’t se hjar útlaet hiene nei
bûten, det Er sei: Rêd dy om de wille fen dyn
libben, sjuch net efterom en bliuw op ’e hiele
flakte net stean; rêd dy dat út nei it berchtme,
datstû net omkomst.
18 En Lot sei tsjin hjar: Och né, Heare!
19 sjuch, jins tsjinstfeint hat genede foun yn
jins eagen, en Jo hawwe jins barmhertichheit
greatmakke, dy’t Jo oan my dien hawwe, om
myn siele yn it libben to hâlden; mar ik scil
net bihâlden wirde kinne dat út nei it
berchtme, sûnder dat it fordjer my oanklibbet
en ik stjer.
20 Sjuch dochs, dizze stêd is tichteby om dêr
hinne to flechtsjen, en hja is lyts: lit my dêr
dochs bihâlden wirde — is hja net lyts? — dat
myn siele libje mei.
21 En Hy sei tsjin him: Sjuch, Ik haw dyn
oantlit oannommen ek hjiryn, dat Ik dizze
stêd net forwoastgje scil, dêrstû fen spritsen
hast;
22 haestje dy, flechtsje dêrhinne, hwent Ik scil
neat dwaen kinne earstû dêr net kommen bist.
Dêrom is de namme fen dy stêd Soär neamd.
23 De sinne gyng op oer de ierde do’t Lot to
Soär kaem.
24 Do liet de Heare it swevel en fjûr oer
Sodom en oer Gomorra reine, fen ’e Heare út
’e himel;
25 en Hy kearde dy stêdden om, en dy hiele
flakte en al de biwenners fen dy stêdden, ek de
fruchten op it lân.
26 En syn frou seach efter him om, en hja
waerd in sâltpylder.
27 En Abraham joech him de moarns bytiid
op nei it plak dêr’t er foar it oantlit des Heare
stien hie,
28 en hy seach del op ’e flakte fen Sodom en
Gomorra, en op it hiele lân fen dy flakte, en hy
seach, en sjuch, der gyng reek omheech fen it
lân, lyk as de reek fen in smeltoun.
29 En it barde do’t God de stêdden fen ’e
flakte fordoar, dat God oan Abraham tocht, en
Hy laette Lot midden út ’e omkearing, wylst Er
de stêdden omkearde, dêr’t Lot yn wenne hie.
30 En Lot teach út Soär, en sette him nei
wenjen yn it berchtme, en syn beide dochters
mei him, hwent it eange him yn Soär to
wenjen, en hy wenne yn in spelonk, hy en syn
beide dochters.
31 Do sei de earstberne tsjin de jongste: Us
heit is âld, en der is gjin man yn it lân om ta ús
to kommen neffens de wei fen ’e hiele ierde.
32 Kom, lit ús ús heit wyn to drinken jaen en
by him lizze, dat wy fen ús heit sied yn it
libben hâlde.
33 En hja joegen hjar heit dy nachts wyn to
drinken, en de earstberne kaem en laei by hjar
heit; en hy fornaem it net, nóch do’t hja lizzen
noch do’t hja oerein gyng.
34 En it barde de oare deis dat de earstberne
sei tsjin de jongste: Sjuch, ik haw jisternacht
by ús heit lein: lit ús him fen nacht wer wyn to
drinken jaen; kom dû den, liz by him, dat wy
fen ús heit sied yn it libben hâlde.
35 En hja joegen hjar heit ek dy nachts wyn to
drinken, en de jongste kaem der ôf en gyng by
him lizzen; en hy fornaem it net, noch do’t hja
lizzen noch do’t hja oerein gyng.[pag. 18]
36 En de beide dochters fen Lot waerden
swier fen hjar heit.

37 En de earstberne berne in soan, en neamde syn namme Moäb; dat is de heit fen ’e Moäbiten oant hjoed de dei.
38 En de jongste berne ek in soan, en neamde syn namme Ben-Ammi; dat is de heit fen Ammons bern, oant hjoed de dei.

HAEDSTIK 20.

1 En Abraham teach dêrwei nei it Suderlan, en kaem to wenjen twisken Kades en Sur; en hy hâldde as frjemdling ta to Gerar.
2 En Abraham sei fen syn frou Sara: Hja is myn sister. Do stjûrde Abimélech, de kening fen Gerar, mannen dy namen Sara mei.
3 Mar God kaem ta Abimélech yn in dream de nachts, en Hy sei tsjin him: Sjuch, dû bist dea om ’e frou dystû nei dy nommen hast, hwent hja is troud oan in oar.
4 Mar Abimélech hie yette net oan hjar west; dêrom sei er: Heare, Jo scille dochs gjin rjuchtfeardich folk deadzje?
5 Hat er my sels net sein: Hja is myn sister? en hja hat ek sein: Hy is myn broer. Yn ’e oprjuchtens fen myn herte en mei suvere hannen haw ik dit dien.
6 En God sei tsjin him yn ’e dream: Ik wist ek wol datstû dat yn ’e oprjuchtens fen dyn herte dien hast, en Ik haw dy ek forhindere tsjin My to sûndigjen; dêrom haw Ik dy net talitten oan hjar to kommen.
7 Nou den, stjûr dy man syn frou werom, hwent it is in profeet en hy scil for dy bidde, datstû libje meist; mar astû hjar net werom jowst, wit den, datstû stjerre scilst, dû en al hwet dines is.
8 Do gyng Abimélech der de moarns bytiid ôf en rôp al syn tsjinstfeinten, en spriek al dy wirden foar hjar earen; en de mannen eangen tige.
9 En Abimélech rôp Abraham en sei tsjin him: Hwet hawwe jo ús oandien, en hwet haw ik tsjin jo sûndige, dat jo oer my en oer myn keninkryk in greate sûnde brocht hawwe? Jo hawwe my dingen oandien dy’t net dien wirde moasten.
10 Fierder sei Abimélech tsjin Abraham: Hwet hienen jo op it each, dat jo sok ding dien hawwe?
11 En Abraham zei: Ja, ik tocht, dat der op dit plak alhiel gjin Godsfreze wier, en dat hja my om myn frou deadzje scoene.
12 Mar wier, it is myn sister ek, ús heite dochter, mar ús memme dochter net; en hja is myn frou wirden.
13 En it is bard do’t God my út ús heite hûs omdoarmje liet, dat ik tsjin hjar sei: Lit dit de deugd wêze, dystû my dwaen scilst, datstû oeral hwer’t wy komme, fen my seist: Hy is myn broer.
14 Do naem Abimélech skiep en kij, ek tsjinstfeinten en tsjinstfammen, en joech dy Abraham; en hy joech him syn frou Sara werom.
15 En Abimélech sei: Sjuch, myn lân is foar dyn oantlit, wenje dêr’t it goed is yn dyn eagen.
16 En tsjin Sara sei er: Sjuch, ik haw jins broer tûzen silverlingen jown; sjuch, hja meije jo en allegearre dy’t by jo binne ta in bidekking fen ’e eagen wêze, en foar elkenien binne jo rjuchtfeardige.
17 En Abraham bea ta God, en God genies Abimélech, en syn frou, en syn tsjinstfammen, en hja bernen wer;
18 hwent de Heare hie alle memmeskerten fen Abimélechs hûs hielendal tasletten, om reden fen Sara, Abrahams frou.

HAEDSTIK 21.

1 En de Heare bitocht Sara lyk as Er sein hie, en de Heare die oan Sara lyk as Er spritsen hie.
2 En Sara waerd swier, en berne Abraham in soan yn syn âlderdom, op ’e stelde tiid, dy’t God him sein hie.
3 En Abraham neamde de namme fen syn soan, dy’t him berne wier, dy’t Sara him berne hie, Izaäk.
4 En Abraham bisnie syn soan Izaäk, do’t dy acht dagen âld wier, lyk as God him hjitten hie.
5 En Abraham wier hûndert jier âld, do’t Izaäk, syn soan, him berne waerd.
6 En Sara sei: God hat my oan it laitsjen makke; alhwa’t it heart scil om my laitsje.
7 Fierder sei hja: Hwa scoe dat Abraham foarsein hawwe: Sara scil it boarst [pag. 19] jaen oan soannen? En dochs haw ik him in soan berne yn syn âlderdom.
8 En it bern woechs op en waerd ôfwend. Do rjuchte Abraham in great gastmiel oan, de deis dat Izaäk ôfwend waerd.
9 En Sara seach de soan dy’t Hagar, de Egyptyske, Abraham berne hie, laitsjen,
10 en hja sei tsjin Abraham: Jei dy tsjinstfaem en hjar soan foart, hwent de soan fen ’e

tsjinstfaem scil mei myn soan, mei Izaäk, net ervje.

11 En dat wird wier tige tsjoed yn Abrahams eagen, om reden fen syn soan.

12 Mar God sei tsjin Abraham: Lit it net tsjoed wêze yn dyn eagen om ’e jonge en om dyn tsjinstfaem; al hwet Sara tsjin dy sizze scil, harkje nei hjar stimme, hwent yn Izaäk scil dyn sied neamd wirde,

13 mar Ik scil de soan fen ’e tsjinstfaem ek ta in folk stelle, om’t er dyn sied is.

14 Do gyng Abraham der de moarns bytiid ôf, en naem brea en in sek mei wetter, en joech it Hagar, ek joech er hjar it bern op it skouder en stjûrde hjar foart. En hja gyng en fordwaelde yn ’e woastenije fen Ber-séba.

15 Do’t nou it wetter út ’e sek op wier, wirp hja it bern ûnder ien fen ’e strûken,

16 en hja gyng bisiden sitten, safier ôf as dy’t mei de bôge sjitte; hwent hja sei: Lit my it stjerren fen it bern net oansjen. En hja siet bisiden, en sette it lûd út en skriemde.

17 En God hearde it lûd fen ’e jonge, en Gods ingel rôp oan Hagar út ’e himel en sei tsjin hjar: Hwet is der oan, Hagar? Eangje net, hwent God hat nei de jonge syn lûd harke, op it plak dêr’t er is.

18 Gean oerein, til de jonge op, en hâld him fêst mei dyn hân, hwent Ik scil him ta in great folk stelle.

19 En God iepene hjar de eagen, dat hja in wetterboarne seach; en hja gyng en folle de sek mei wetter, en joech de jonge drinken.

20 En God wier mei de jonge, en hy waerd great, en hy wenne yn ’e woastenije en waerd in bôgesjitter;

21 en hy wenne yn ’e woastenije fen Paran, en syn mem naem him in frou út Egyptelân.

22 Fierders barde it yn dyselde tiid, dat Abimélech, mei Pichol, syn kriichsoerste, by him, tsjin Abraham sei: God is mei jo yn alles hwet jo dogge;

23 nou den, swar my hjir by God, dat jo noch my, noch myn bern en bernsbern ôffalle scille, mar my en it lân dêr’t jo as frjemdling tahâlde, deselde ginst dwaen, dy’t ik jo dien haw.

24 En Abraham sei: Ik scil swarre.

25 Mar Abraham naem Abimélech waer oer in wettersaed, dy’t Abimélechs tsjinstfeinten mei gewelt nommen hiene.

26 Do sei Abimélech: Ik wit net hwa’t dat dien hat, en jo hawwe it my ek net oanbrocht, en ik haw der ek net earder fen heard as nou.

27 En Abraham naem skiep en kij, en joech se Abimélech; en hja makken togearre in forboun.

28 Mar Abraham sette saun eilammen op hjarsels.

29 Do sei Abimélech tsjin Abraham: Hwet scille dy saun eilammen dêr, dy’t jo op hjarsels set hawwe?

30 En hy sei: Dat jo de saun eilammen út myn hân oannimme scille, en it my ta in tsjûgenis wêze mei, dat ik dizze saed groeven haw.

31 Dêrom is dat plak Ber-Séba neamd, om’t dy beiden dêr sward hiene.

32 Sa makken hja in forboun to Ber-Séba. Dêrnei gyng Abimélech oerein, en Pichol syn kriichsoerste, en hja teagen wer nei it lân fen ’e Filistinen.

33 Mar Abraham plante in tamarisk to Ber-Séba, en rôp dêr de namme fen ’e Heare, de ivige God, oan.

34 En Abraham wenne as frjemdling gâns in tiid yn it Filistynske lân.

HAEDSTIK 22.

1 En it barde nei dy dingen dat God Abraham hifke, en Hy sei tsjin him: Abraham! En hy sei: Sjuch, hjir bin ik.

2 En Hy sei: Nim nou dyn soan, dyn iennichste, dystû ljeafhast, Izaäk, en gean nei it lân Moria en offerje him dêr ta in brânoffer, op ien fen ’e bergen, dy’t Ik dy sizze scil.

3 Do gyng Abraham der de moarns bytiid ôf, en seale syn ezel, en naem twa fen syn jonges mei, en Izaäk, syn soan; en hy kleau hout for it brânoffer, [pag. 20] en joech him op en gyng nei it plak, dat God him sein hie.

4 De trêdde deis, do sloech Abraham syn eagen op en seach dat plak fen fierrens;

5 en Abraham sei tsjin de jonges: Bliuw jimme hjir mei de ezel, en ik en de jonge scille dêrjinsen hinne om to oanbidden, en den komme wy wer by jimme.

6 En Abraham naem it hout fen it brânoffer en joech it Izaäk, syn soan, op; en hy naem it fjûr en it mes yn ’e hân, en hja gyngen togearre.

7 Do spriek Izaäk ta Abraham, syn heit, en sei: Heit! En hy sei: Sjuch, hjir bin ik, myn soan. En hy sei: Sjuch, it fjûr en it hout, mar hwer is it laem ta it brânoffer?

8 En Abraham sei: God scil Himsels in laem ta in brânoffer foarsjen, myn soan. Sa gyngen hja togearre.
9 En hja kamen op it plak, dat God him sein hie, en Abraham boude dêr in alter, en hy skikte it hout to rjuchte, en boun syn soan Izaäk, en lei him op it alter boppe op it hout;
10 en Abraham stiek syn hân út en naem it mes, om syn soan to slachtsjen.
11 Mar de ingel des Heare rôp ta him fen 'e himel en sei: Abraham, Abraham! En hy sei: Sjuch, hjir bin ik.
12 Do sei er: Stek dyn hân net út nei de jonge, en doch him neat; hwent nou wit ik, datstû godfreezjend bist en dyn soan, dyn iennichste, my net ûnthâlden hast.
13 Do sloech Abraham syn eagen op en seach om, en sjuch, efter him siet in raem mei syn hoarnen yn 'e strûken fêst; en Abraham naem de raem, en offere him ta in brânoffer for syn soan yn it plak.
14 En Abraham neamde de namme fen dat plak: De Heare scil foarsjen; dêrom wirdt der hjoed de dei yette sein: Op 'e berch des Heare scil it foarsjoen wirde.
15 Do rôp de ingel des Heare for de twade kear fen 'e himel ta Abraham,
16 en sei: Ik swar by Mysels, sprekt de Heare: dêrom datstû dit dien hast, en dyn soan, dyn iennichste, net binefterhâlden hast,
17 scil Ik dy oerfloedich seingje, en dyn sied tige formannichfâldigje, as de stjerren fen 'e himel en as it sân dat oan 'e igge fen 'e sé is; en dyn sied scil de poarte fen syn fijannen ervje;
18 en yn dyn sied scille alle folken fen 'e ierde seinge wirde, omdatstû nei myn stimme harke hast.
19 Do gyng Abraham werom nei syn jonges, en hja joegen hjar op, en hja teagen meiïnoar nei Ber-Séba; en Abraham sette him to Ber-Séba nei wenjen.
20 En it barde nei dy dingen dat Abraham de boade krige, sizzende: Sjuch, Milka hat Nahor dyn broer ek soannen berne:
21 Us, syn earstberne, en Bus, syn broer, en Kemuël, de heit fen Aram,
22 en Kezed, en Hazo, en Pildas, en Jidlaf, en Bethuël.
23 En Bethuël woun Rebekka. Dy acht hat Milka Nahor, Abrahams broer, berne.
24 En syn bywiif, hwaens namme Reüma wier, berne ek: Tebah, en Gaham, en Tahas, en Maächa.

HAEDSTIK 23.

1 En Sara's libben wier hûndert en saun en tweintich jier: dat wierne de libbensjierren fen Sara.
2 En Sara stoar to Kirjath-Arba, dat is Hebron, yn it lân Kanaän. En Abraham kaem om oer Sara to roukleijen en to skriemen.
3 Dêrnei gyng Abraham oerein fen it oantlit fen syn forstoarne, en hy spriek ta de soannen fen Heth, sizzende:
4 Ik bin in frjemdling en bywenner by jimme; jow my to jimmes in erflik grêf, dat ik myn forstoarne útdrage en bigrave mei.
5 En de soannen fen Heth antwirden Abraham, sizzende tsjin him:
6 Harkje nei ús, myn hear; jo binne yn ús formidden in foarst fen God, bigraef jins forstoarne yn ús bêste grêf; gjinien fen uzes scil jo syn grêf wegerje, om jins forstoarne to bigraven.
7 Do gyng Abraham oerein, en bûgde him foar it folk fen it lân, foar de soannen fen Heth,
8 en hy spriek mei hjarren, sizzende: As it jimme tinken is, dat ik myn forstoarne útdraech en bigraef, harkje den nei my, en doch in goed wird for my by Efron, Sohars soan, [pag. 21]
9 dat er my jaen mei de spelonk fen Machpela, dy't sines is, en dy't leit op it ein fen syn lân; for de folle priis scil er my dy jaen, ta in erflik grêf yn jimme formidden.
10 Efron nou siet midden twisken de soannen fen Heth; en Efron, de Hethyt, antwirde Abraham foar de earen fen Heths soannen, fen allegearre dy't yn 'e poarte fen syn stêd kommen wierne, sizzende:
11 Né, myn hear, harkje nei my: dat stik lân jow ik jo, en ek de spelonk dy't dêryn is, jow ik jo; foar de eagen fen de soannen fen myn folk jow ik jo dy; bigraef jins forstoarne.
12 Do bûgde Abraham him foar it oantlit fen it folk fen it lân,
13 en hy spriek ta Efron foar de earen fen it folk fen it lân, sizzende: As it jo biljeavet, harkje nei my: ik scil de priis for it lân jaen, nim it fen my oan en ik scil myn forstoarne dêr bigrave.
14 En Efron antwirde Abraham, sizzende tsjin him:

15 Myn hear, harkje nei my: lân fen fjouwerhûndert silverlingen, hwet bitsjut dat twisken my en jo? Bigraef jins forstoarne mar.
16 En Abraham harke nei Efron en Abraham woech Efron de som ta dy't er neamd hie foar de earen fen Heths soannen, fjouwerhûndert silverlingen, gongber by de keapman.
17 Sa waerd Efrons lân, dat yn Machpela foar Mamré oer leit, it lân, en de spelonk dy't dêryn is, en al it beamte dat op it lân stie, de hiele gerjuchtichheit yn it roun,
18 Abrahams eigendom, foar de eagen fen Heths soannen, foar allegearre dy't yn 'e poarte fen syn stêd kommen wierne.
19 En dêrnei bigroef Abraham syn frou Sara yn 'e spelonk fen it lân fen Machpela, foar Mamré oer, dat is Hebron, yn it lân Kanaän.
20 Sa waerd dat stik lân en de spelonk dy't dêryn is, Abraham ta in erflik grêf, fen 'e soannen fen Heth.

HAEDSTIK 24.

1 Abraham nou wier âld en heech op jierren kommen, en de Heare hie Abraham yn alles seinge.
2 Do sei Abraham tsjin syn tsjinstfeint, de âldste fen syn hûs, dy't gyng oer alles hwet er hie: Liz my dyn hân dochs ûnder de heupe,
3 hwent ik scil dy swarre litte by de Heare, de God fen 'e himel en de God fen 'e ierde, datstû myn soan gjin frou nimst fen 'e dochters fen 'e Kanaäniten, dêr't ik middenmank wenje,
4 mar datstû nei myn lân en nei myn sibben tsjuchst en nim Izaäk myn soan dêr in frou.
5 En de tsjinstfeint sei tsjin him: Misskien scil dy frou my net folgje wolle nei dit lân; scil ik den jins soan werom bringe nei it lân dêr't jo úttein binne?
6 En Abraham sei tsjin him: Wachtsje dy, datstû myn soan dêr net wer hinne bringst.
7 De Heare, de God fen 'e himel, dy't my út ús heite hûs en út it lân fen ús sibbe nommen hat, en dy ta my spritsen hat, en dy't my sward hat, sizzende: Dyn sied scil Ik dit lân jaen — dy scil sels syn ingel foar dyn oantlit útstjûre, datstû dêr myn soan in frou wei nimst.
8 Mar byhwennear't de frou dy net folgje wol, den scilstû frij wêze fen dizze eed oan my; allinne bring myn soan dêr net wer hinne.
9 Do lei de tsjinstfeint Abraham, syn hear, syn hân ûnder de heupe, en hy swarde him fen dat oangeande.
10 En de tsjinstfeint naem tsjien fen syn heare kamielen en hy gyng; en allerhanne gûd fen syn hear wier yn syn hân; en hy makke tarissing, en teach nei Mesopotamië, nei de stêd fen Nahor.
11 En hy liet de kamielen knibbelje bûten de stêd, by in wetterboarne, yn 'e jountiid, de tiid dat de frouljue kamen to wetterputten,
12 en hy sei: Heare, God fen myn hear Abraham, meitsje my hjoed dochs foarspoedich, en doch goedginstichheit oan Abraham, myn hear.
13 Sjuch, ik stean hjir by de wetterboarne, en de dochters fen it folk fen dizze stêd komme to wetterputten.
14 Mei it nou barre, dat de jongfaem dêr't ik tsjin sizze scil: Bring jins krûk dochs ta, dat ik drinke mei, en hja seit: Drink, en ik scil dyn kamielen ek drinken jaen, — lit dy it dochs wêze, dy't Jo [pag. 22] biskikt hawwe for jins tsjinner Izaäk; en dêroan scil ik witte, dat Jo myn hear goedgunstichheit dien hawwe.
15 En it barde ear't er noch útspritsen wier, sjuch, dêr kaem Rebekka oan, dy't Bethuël berne wier, de soan fen Milka, de frou fen Nahor, Abrahams broer; en hja hie de krûk op it skouder.
16 En it fanke wier tige tsjep fen wêzen, in jongfaem, en gjin man hie hjar bikend; en hja gyng al nei de boarne, en folle hjar krûk, en kaem wer nei boppen.
17 Do roun de tsjinstfeint hjar yn 'e miette, en hy sei: Lit my dochs hwet wetter út jins krûk drinke.
18 En hja sei: Drink, myn hear; en hja haeste hjar en liet de krûk op hjar hân sakje, en joech him drinken.
19 Do't hja him genôch drinken jown hie, sei hja: Ik scil jins kamielen ek opputte, oant hja hjar sêd dronken hawwe.
20 En hja haeste hjar en geat hjar krûk út yn 'e drinkensbak, en roun wer nei de boarne om to putten, en hja putte al syn kamielen op.
21 En de man naem hjar swijend op, om to witten oft de Heare syn wei foarspoedich makke hie of net.
22 En it barde do't de kamielen hjar sêd dronken hiene, dat de man in gouden ring naem fen in heale sikkel gewicht en twa

earmbannen om hjar earmen fen tsjien sikkel goud oan gewicht.
23 En hy sei: Fen hwa binne jo in dochter? Doch it my to witten! Is der yn jimme heite hûs ek plak for ús to oernachtsjen?
24 En hja sei tsjin him: Ik bin de dochter fen Bethuël, de soan fen Milka, dy't hja Nahor berne hat.
25 Fierder sei hja tsjin him: Der is ek strie en foer by ús yn oerfloed, en allyksa plak to oernachtsjen.
26 Do bûgde de man de holle en bea de Heare oan,
27 en hy sei: Priizge sij de Heare, de God fen Abraham, myn hear, dy't syn ginst en trou oan myn hear net litten hat! En ik, ik bin yette ûnderweis, en de Heare hat my al laet nei it hûs fen myn heare sibben.
28 En dat fanke roun foart en forhelle it thús by hjar mem, lyk as it him tadroegen hie.
29 Nou hie Rebekka in broer, hwaens namme Laban wier; en Laban roun nei de man ta bûten by de boarne.
30 En it barde do't er de ring seach en de earmbannen om 'e earmen fen syn sister, en heard hie de wirden fen syn sister Rebekka, sizzende: Sa hat dy man tsjin my sein, dat er nei de man ta gyng, en sjuch, hy stie by de kamielen by de wetterboarne.
31 En hy sei: Kom yn, jo seinge des Heare! Hwerom scoene jo bûten stean bliuwe? Hwent ik haw it hûs rom makke, en plak for de kamielen.
32 Do gyng de man mei yn 'e hûs, en hja laedden de kamielen ôf, en hja joegen de kamielen strie en foer; en wetter om syn foetten to waskjen en de foetten fen 'e mannen dy't by him wierne.
33 Dêrnei waerd it iten him opdien, mar hy sei: Ik scil net ite, oant ik myn wird spritsen haw. En hy sei: Sprek.
34 Do sei er: Ik bin de tsjinstfeint fen Abraham;
35 en de Heare hat myn hear tige seinge, dat er great wirden is; en Hy hat him jown skiep en kij, en silver en goud, en feinten en fammen, en kamielen en ezels.
36 En Sara, myn heare frou, hat myn hear in soan berne, nei't hja âld wirden wier; en hy hat him alles jown hwet er hat.
37 En myn hear hat my swarre litten, sizzende: Dû scilst myn soan gjin frou nimme fen 'e dochters fen 'e Kanaäniten, yn hwaens lân ik wenje;
38 mar dû scilst tsjen nei ús heite hûs en nei ús sibbe, en nim dêr myn soan in frou wei.
39 Do sei ik tsjin myn hear: Misskien scil dy frou my net folgje.
40 En hy sei tsjin my: De Heare, foar hwaens oantlit ik wannele haw, scil syn ingel mei dy stjûre en Hy scil dyn wei foarspoedich meitsje, datstû myn soan in frou nimst út ús sibbe en út ús heite hûs.
41 Den scilstû frij wêze fen myn eed, astû ta myn sibben komst en hja se dy net jowe, den scilstû frij wêze fen myn eed.
42 En ik kaem hjoed by de wetterboarne, en ik sei: O Heare, God fen myn heare Abraham, mochten Jo nou myn wei foarspoedich meitsje dy't ik gean![pag. 23]
43 Sjuch, ik stean by de wetterboarne; mei it barre, dat de jongfaem, dy't komt to putten, en tsjin hwa't ik siz: Lit my dochs hwet wetter drinke út jins krûk,
44 en dy 't den tsjin my seit: Drink jo net allinne, mar ek scil ik jins kamielen opputte — lit dat de frou wêze, dy't de Heare myn heare soan biskikt hat.
45 Yette wier ik net útspritsen yn myn hert, of sjuch dêr kaem Rebekka oan, en hja hie de krûk op it skouder, en gyng del nei de wetterboarne en putte; en ik sei tsjin hjar: Jow my dochs hwet drinken.
46 Do haeste hja hjar en liet hjar krûk sakje, en sei: Drink, en ik scil jins kamielen ek drinken jaen. En ik dronk, en hja joech de kamielen ek drinken.
47 Do frege ik hjar en sei: Fen hwa binne jo in dochter? En hja sei: Ik bin in dochter fen Bethuël, de soan fen Nahor, dy't Milka him berne hat. Do die ik hjar de ring op it oantlit, en de earmbannen om 'e earmen;
48 en ik bûgde myn holle en oanbea de Heare, de God fen myn hear Abraham, dy't my op 'e rjuchte wei laet hie, om de dochter fen myn heare broer for syn soan to nimmen.
49 Nou den, as jimme myn hear ginst en trou dwaen wolle, doch it my to witten; en sa net, doch it my ek to witten, dat ik rjuchts of lofts om weromgean mei.
50 Do antwirden Laban en Bethuël en seine: Fen 'e Heare is dizze saek útgien, wy kinne der jo tsjoed noch goed fen sizze.
51 Sjuch, Rebekka is foar jins oantlit, nim hjar

en tsjuch foart; lit hjar jins heare soans frou wirde, lyk as de Heare spritsen hat.
52 En it barde do't Abrahams tsjinstfeint hjar wirden hearde, dat er him nei de groun bûgde foar de Heare.
53 En de tsjinstfeint brocht to foare silvergûd en goudgûd en klean, en hy joech it Rebekka; ek hjar broer en hjar mem joech er kostberheden.
54 Do ieten en dronken hja, hy en de mannen dy't by him wierne, en bleauwen de nachts oer, en hja gyngen der de moarns ôf, en hy sei: Lit my nei myn hear tsjen.
55 Do seine hjar broer en hjar mem: Lit it fanke yette in dei of tsjien by ús bliuwe, dêrnei meije jo gean.
56 Mar hy sei tsjin hjar: Hâld my net op, nou't de Heare myn wei foarspoedich makke hat; lit my tsjen, dat ik ta myn hear gean mei.
57 Do seine hja: Lit ús it fanke roppe, en hjar sels freegje.
58 En hja rôpen Rebekka en seine tsjin hjar: Wolstû mei dizze man? En hja antwirde: Ik wol mei.
59 Do lieten hja Rebekka, hjar sister, en hjar minne tsjen mei Abrahams feint en syn mannen.
60 En hja seingen Rebekka en seine tsjin hjar: O sister, wird ta tûzenris tsjientûzenen, en mei dyn sied de poarte fen syn haters bisitte.
61 En Rebekka makke hjar klear, mei hjar tsjinstfammen, en hja rieden op kamielen, en folgen de man, en de tsjinstfeint naem Rebekka mei en teach foart.
62 Izaäk nou wier tichte by de wetterboarne fen Lachai-Roï, hwent hy wenne yn it Suderlân.
63 En Izaäk wier útgien om to bidden yn it fjild, do't it bigoun to jounjen, en hy sloech syn eagen op en seach ta, en sjuch, dêr kamen kamielen oan.
64 Rebekka sloech hjar eagen ek op en seach Izaäk, en hja liet hjar fen 'e kamiel glide,
65 en sei tsjin de tsjinstfeint: Hwa is dy man dêr, dy't ús yn it fjild tomiette komt? En de tsjinstfeint sei: It is myn hear. Do naem hja de wiele en bidiek hjar.
66 En de tsjinstfeint forhelle Izaäk alles hwet er dien hie.
67 En Izaäk brocht hjar yn 'e tinte fen syn mem Sara; en hy naem Rebekka en hja waerd him ta frou, en hy hie hjar ljeaf. Sa waerd Izaäk treastge oer syn memme dea.

## HAEDSTIK 25.

1 En Abraham naem wer in frou, hwaens namme wier Ketura.
2 En hja berne him Simran, en Joksan, en Medan, en Midian, en Jisbak, en Suah.
3 En Joksan woun Skeba en Dedan; en Dedans soannen wierne de Assuriten, en Letusiten, en Leümiten.[pag. 24]
4 En Midians soannen wierne Efa, en Efer, en Henoch, en Abida, en Eldaä. Dat wierne allegearre soannen fen Ketura.
5 Abraham nou joech Izaäk alles hwet er hie;
6 mar de soannen fen syn bywiven joech Abraham geskinken, en stjûrde se yette by syn libben by syn soan Izaäk wei it Easten yn, nei it Easterlân.
7 Dit nou binne de dagen fen Abrahams libbensjierren dy't er libbe hat, hûndert en fiif en sauntich jier.
8 En Abraham joech de geast en stoar yn hege âlderdom, âld en it libben sêd, en hy waerd forgearre ta syn folken.
9 En Izaäk en Ismaël, syn soannen, bigroeven him yn 'e spelonk fen Machpela, yn it lân fen Efron, de soan fen Sohar, de Hethyt, dat foar Mamré oer leit:
10 it stik lân, dat Abraham koft hie fen Heths soannen; dêr is Abraham bigroeven, by Sara syn frou.
11 En it barde nei Abrahams dea, dat God Izaäk, syn soan, seinge; en Izaäk wenne by de wettersaed fen Lachai-Roï.
12 Dit nou is de skiednis fen Ismaël, Abrahams soan, dy't Hagar, de Egyptyske, Sara's tsjinstfaem, Abraham berne hie,
13 en dit binne de nammen fen Ismaëls soannen, mei hjar nammen, neffens hjar komôf: Nebajoth, Ismaëls earstberne, en Kedar, en Abdeël, en Mibsam,
14 en Misma, en Duma, en Massa,
15 Hadar, en Tema, en Jetur, Nafis, en Kedma.
16 Dat binne Ismaëls soannen, en dat binne hjar nammen, yn hjar doarpen en hjar kampen: toalve foarsten neffens hjar stammen.
17 En dit binne de libbensjierren fen Ismaël, hûndert en saun en tritich jier; en hy joech de geast en stoar, en waerd forgearre ta syn folken.
18 En hja wennen fen Havila ôf oan Sur ta, dat

foar Egypte oer leit, hwer’t men dat út nei Assur giet; foar it oantlit fen al syn broerren hat er him nei wenjen set.
19 Dit nou is de skiednis fen Izaäk, Abrahams soan: Abraham woun Izaäk.
20 En Izaäk wier fjirtich jier âld, do’t er Rebekka, de dochter fen Bethuël, de Arameër út Paddan-Aram, de sister fen Laban de Arameër, ta frou naem.
21 En Izaäk bea ta de Heare for syn frou, hwent hja wier ûnfruchtber; en de Heare forhearde him, en Rebekka syn frou waerd swier.
22 En de bern staetten opinoar yn hjar skerte. Do sei hja: As it sa scil, hwerfor libje ik den? En hja gyng hinne, om de Heare to bifreegjen.
23 En de Heare sei tsjin hjar: Twa folken binne yn dyn skerte, en twa naesjes scille hjar skiede út dyn yngewant; en it iene folk scil sterker wêze as it oare folk, en de âldste scil de jongste tsjinje.
24 Do’t hjar dagen nou fol wierne om to bernjen, sjuch, do wierne der twielingen yn hjar skerte.
25 En de earste kaem, rossich, hielendal as in hierren mantel; dêrom neamden hja syn namme Ezau.
26 En dêrnei kaem syn broer, hwaens hân Ezau’s haksine hâldde; dêrom waerd syn namme neamd Jakob. En Izaäk wier sechstich jier âld, do’t er hjar woun.
27 Do’t de jonges nou opwoechsen, waerd Ezau in man dy’t forstân hie fen ’e jacht, in man fen it fjild; mar Jakob wier in sêftsedich man, wenjende yn tinten.
28 En Izaäk hâldde fen Ezau, hwent it brette wyld mocht er jerne; mar Rebekka hâldde fen Jakob.
29 En Jakob hie in gerjucht klearmakke; en Ezau kaem út it fjild, en wier wirch.
30 En Ezau sei tsjin Jakob: Lit my dochs sloarpe fen dat reade, dat reade dêr, hwent ik bin wirch! Dêrom hawwe hja syn namme neamd Edom.
31 Do sei Jakob: Forkeapje my earst dyn rjucht fen ’e earste berte.
32 En Ezau sei: Och, ik moat dochs stjerre, en hwet jowt my den dat rjucht fen ’e earste berte?
33 Do sei Jakob: Swar it my earst. En hy swarde it him; en hy forkoft Jakob syn rjucht fen ’e earste berte.
34 En Jakob joech Ezau brea en it gerjucht beane; en hy iet en dronk, en hy joech him oerein en gyng foart. Sa forachte Ezau de earste berte. [pag. 25]

## HAEDSTIK 26.

1 En der kaem honger yn it lân, oer de earste honger hinne dy’t yn Abrahams dagen west hie; dêrom gyng Izaäk nei Abimélech, de kening fen ’e Filistinen to Gerar.
2 En de Heare kaem him foar en sei: Tsjuch net nei Egypte, wenje yn it lân, dat Ik dy sizze scil.
3 Hâld as frjemdling ta yn dit lân, en Ik scil mei dy wêze en scil dy seingje; hwent dy en dyn sied scil Ik al dizze lannen jaen, en Ik scil de eed bifêstigje, dy’t Ik Abraham dyn heit sward haw;
4 en Ik scil dyn sied formannichfâldigje as de stjerren fen ’e himel, en Ik scil dyn sied al dizze lannen jaen, en yn dyn sied scille alle folken fen ’e ierde seinge wirde;
5 dêrom dat Abraham myn stimme hearrich west hat, en hâlden hat myn hjit, myn geboaden, myn ynsettingen, en myn wetten.
6 Sa kaem Izaäk yn Gerar to wenjen.
7 En do’t de mannen fen dat plak him fregen nei syn frou, sei er: It is myn sister; hwent hy doarst net sizze: myn frou, dat de mannen fen it plak my faeks net deadzje om Rebekka; hwent hja wier tsjep fen wêzen.
8 En it barde do’t er dêr al gâns in tiid west hie, dat Abimélech, de kening fen ’e Filistinen, ta it finster útseach, en sjuch, dêr mirk er dat Izaäk Rebekka, syn frou, oanhelle.
9 Do rôp Abimélech Izaäk en sei: Jawis, sjuch, it is jins frou! Ho koenen jo den sizze: It is myn sister? En Izaäk sei tsjin him: Om’t ik tocht, ik koe om hjar ris stjerre moatte.
10 En Abimélech sei: Hwet hawwe jo ús oandien? Allicht hie ien fen it folk by jins frou lein, en den scoenen jo in skild oer ús brocht hawwe.
11 En Abimélech gebea it hiele folk, sizzende: Hwa’t dy man of syn frou oanrekket, scil wis stjerre.
12 En Izaäk siedde yn dat lân en hy rispe dat jiers hûndertfâld, hwent de Heare seinge him.
13 En dy man waerd great, ja, hy waerd geandewei greater, oant er tige great wirden wier;
14 en hy hie in bisit oan skiep en in bisit oan

kij, en in mannichte folk, dat de Filistinen oerginstich op him waerden.
15 En al de saden dy't syn heite tsjinstfeinten yn 'e dagen fen Abraham, syn heit, groeven hiene, dy hiene de Filistinen wer tichtset en fol smiten mei ierde.
16 En Abimélech sei tsjin Izaäk: Gean by ús wei, hwent jo binne folle machtiger wirden as wy.
17 Do gyng Izaäk dêrwei en hy legere him yn 'e delling fen Gerar, en sette him dêr nei wenjen.
18 Dêrnei groef Izaäk de saden wer út, dy't hja yn Abraham, syn heite dagen groeven, en dy't de Filistinen tichtset hiene, en hy neamde se mei de nammen, sa't syn heit se neamd hie.
19 Izaäks tsjinstfeinten den groeven yn dy delling, en hja founen dêr in boarne mei rinnend wetter.
20 En de hoeders fen Gerar tsjierden mei Izaäks hoeders, sizzende: Dat wetter is uzes. Dêrom neamde er de namme fen dy boarne Ezek, om't hja mei him striden hiene.
21 Do groeven hja in oare saed, en dêr strieden hja ek om. Dêrom joech er dy de namme Sitna.
22 En hy briek dêrwei op, en groef wer in oare saed, en dêr strieden hja net om; dêrom joech er dy de namme Rehoboth, en sei: Nou hat de Heare romte for ús makke, en wy binne woechsen yn dit lân.
23 Dêrnei teach er dêrfendinne, dat op nei Ber-Séba.
24 En de Heare kaem him dy nachts foar, en sei: Ik bin de God fen Abraham dyn heit, eangje net, hwent Ik bin mei dy, en scil dy seingje en dyn sied formannichfâldigje, om Abraham myn tsjinstfeint.
25 Do boude hy dêr in alter, en rôp de namme des Heare oan; en hy sette dêr syn tinte op, en Izaäks tsjinstfeinten groeven dêr in saed.
26 En Abimélech teach ta him fen Gerar, mei Ahuzzath, syn frjeon, en Pichol, syn fjildoerste.
27 En Izaäk sei tsjin hjar: Hwerom binne jimme ta my kommen, wylst jimme my haetsje en my by jimme weistjûrd hawwe? [pag. 26]
28 En hja seine: Wy hawwe klear sjoen dat de Heare mei jo is; dêrom hawwe wy sein: Lit der dochs in eed twisken ús wêze, twisken ús en jo, en lit ús in forboun mei jo meitsje,
29 dat jo ús gjin kwea dogge, lyk as wy jo net oanrekke hawwe en lyk as wy jo allinne mar goed dien hawwe, en hawwe jo yn frede tsjen litten. Jo binne ommers de seinge des Heare.
30 Do makke er hjarren in gastmiel klear, en hja ieten en dronken.
31 En hja gyngen der de moarns bytiid ôf en swarden de iene de oare; dêrnei liet Izaäk hjar gean, en hja teagen fen him yn frede.
32 En it barde dyselde deis, dat Izaäks tsjinstfeinten kamen en him tynge diene fen 'e saed, dy't hja groeven hiene, en hja seine him: Wy hawwe wetter foun.
33 En hy neamde dy Séba. Dêrom is de namme fen dy stêd Ber-Séba, oant hjoed de dei.
34 Do't nou Ezau fjirtich jier âld wier, naem er ta frou Judith, de dochter fen Beëri de Hethyt, en Basmath, de dochter fen Elon de Hethyt.
35 En Izaäk en Rebekka hiene in bitteren hertsear fen hjarren.

HAEDSTIK 27.

1 En it barde do't Izaäk âld wirden wier, en syn eagen to tsjuster wirden wierne om to sjen, dat er Ezau, syn âldste soan, rôp en tsjin him sei: Myn soan! En hy sei tsjin him: Sjuch, hjir bin ik.
2 En hy sei: Sjuch, ik bin âld wirden, ik wit de dei fen myn dea net;
3 nou den, nim dyn ark dochs, dyn pylkoker en dyn bôge, en gean it fjild yn, en sjit my hwet wyld,
4 en meitsje my in smaeklik miel klear, sa't ik it jerne lêst, en bring it my, dat ik derfen yt, en myn siele dy seingje mei, ear't ik stjer.
5 Rebekka nou stie op 'e hark, wylst Izaäk mei syn soan Ezau spriek. En Ezau gyng it fjild yn om hwet wyld to sjitten.
6 Do spriek Rebekka ta Jakob, hjar soan, sizzende: Sjuch, ik haw jimme heit sprekken heard mei Ezau dyn broer, sizzende:
7 Bring my hwet wyld en meitsje my in smaeklik miel klear, dat ik ite mei; en ik scil dy seingje foar it oantlit des Heare, ear't ik stjer.
8 Nou den, myn soan, harkje nei myn stim, yn itjinge dat ik dy hjit.
9 Gean nou nei de keppel, en helje my dêr twa bêste geitebokjes út; en ik scil dêr jimme heit in smaeklik miel fen klearmeitsje, sa't er it

jerne mei.

10 En dû scilst dat jimme heit bringe, en hy scil derfen ite, dat er dy seingje mei foar syn dea.

11 Do sei Jakob tsjin Rebekka, syn mem: Sjuch, myn broer Ezau is in hierrich man en ik bin in glêd man.

12 Us heit mocht my ris bifiele en den scoe ik yn syn eagen for bidrager stean, en ik scoe in flok oer my helje yn pleats fen in seine.

13 En syn mem sei tsjin him: Dyn flok mei op my wêze, myn soan! Harkje mar nei my, en gean, en helje se my.

14 Do gyng er, en hy helle se en brocht se syn mem, en syn mem makke in smaeklik miel klear, sa't syn heit it jerne mocht.

15 Dêrnei naem Rebekka de moaije klean fen hjar âldste soan Ezau, dy't se by hjar yn 'e hûs hie, en hja teach dy Jakob hjar jongste soan oan,

16 en de geitefellen die hja him oer de hannen en oer de glêdde hals.

17 En hja joech it smaeklike miel en it brea, dat se klearmakke hie, hjar soan Jakob yn 'e hân.

18 En hy kaem ta syn heit en sei: Heit! En hy sei: Sjuch, hjir bin ik. Hwa bistû, myn soan?

19 En Jakob sei tsjin syn heit: Ik bin Ezau, jins earstberne; ik haw dien lyk as jo my sein hawwe; jow jo dochs oerein en yt fen myn wyld, dat jins siele my seingje mei.

20 Do sei Izaäk tsjin syn soan: Ho hastû sa gau hwet krige, myn soan? En hy sei: De Heare jins God hat it my yn 'e miette skikt.

21 En Izaäk sei tsjin Jakob: Kom dochs tichter by, dat ik dy bifiele mei, myn soan, ofstû wier myn soan Ezau bist, of net.

22 Do kaem Jakob tichter by, by Izaäk, syn heit, dy't him bifielde; en [pag. 27] hy sei: De stim is Jakobs stim, mar de hannen binne Ezau's hannen.

23 Mar hy koe him net, om't syn hannen rûch wierne, lyk as de hannen fen syn broer Ezau, en hy seinge him.

24 En hy sei: Bistû wier myn soan Ezau? En hy sei: Ik bin it.

25 Do sei er: Set it by my, dat ik fen myn soans wyld yt, en myn siele dy seingje mei. Do sette er it by him, en hy iet; hy brocht him ek wyn, en hy dronk.

26 En syn heit Izaäk sei tsjin him: Kom dochs tichter by, en patsje my, myn soan.

27 En hy kaem tichter by en hy patte him. Do roek er de rook fen syn klean en seinge him, en hy sei: Sjuch, de rook fen myn soan is as de rook fen it fjild, dat de Heare seinge hat.

28 Mei God dy jaen de dauwe fen 'e himel en it fette fen 'e ierde, en oerfloed fen weet en druvesop.

29 Folken scille dy tsjinje en naesjes scille hjar foar dy bûge; wêz in hear oer dyn broerren, en de soannen fen jimme mem scille hjar foar dy bûge; forflokt moat wêze hwa't dy forflokt, en hwa't dy seinget mei seinge wêze.

30 En it barde, do't Izaäk de seine oer Jakob foltôge hie en Jakob yette mar amper foart wier, foar Izaäk syn heite oantlit wei, dat Ezau, syn broer, fen 'e jacht kaem.

31 Dy nou makke ek in smaeklik miel klear, en brocht it nei syn heit; en hy sei tsjin syn heit: Lit heit him oerein jaen en ite fen syn soans wyld, dat jins siele my seingje mei.

32 En Izaäk, syn heit, sei tsjin him: Hwa bistû? En hy sei: Ik bin jins soan, jins earstberne, Ezau.

33 Do waerd Izaäk sa skriklike kjel en sei: Hwa wier dat den, dy't it wyld sketten en my brocht hat? En ik haw fen alles iten, earstû kaemst, en haw him seinge. Hy scil ek seinge wêze.

34 Do't Ezau syn heite wirden hearde, skreaude er it út mei in greate en bittere skreau, en hy sei tsjin syn heit: Seingje my, heit, seingje my ek!

35 En hy sei: Dyn broer is kommen mei bidroch, en hat dyn seine weinommen.

36 Do sei er: Wirdt dêrom faeks syn namme Jakob neamd, dat er my nou twaris bidragen hat? Myn rjucht fen 'e earste berte hat er nommen, en sjuch, nou hat er myn seine nommen. Fierder sei er: Hawwe jo den gjinien seine for my oerhâlden?

37 Do antwirde Izaäk en sei tsjin Ezau: Sjuch, ik haw him ta hear oer dy steld, en al syn broerren haw ik him ta tsjinstfeinten jown, en ik haw him bijeftige mei nôt en druvesop: hwet scoe ik den yette for dy dwaen kinne, myn soan?

38 En Ezau sei tsjin syn heit: Hawwe jo den mar dy iene seine, heit? Seingje my, seingje my ek, heit! En Ezau sette syn lûd út en skriemde.

39 Do antwirde syn heit Izaäk en sei tsjin him: Sjuch, fier fen 'e fette ierde scille dyn wenten wêze, fier fen 'e dauwe fen 'e himel fen boppen.

40 En fen dyn swird scilstû libje, en dû scilst
dyn broer tsjinje, mar it scil barre ast dy
warst, den scilst syn jok fen dyn hals
ôfskoerre.
41 En Ezau hate Jakob om de seine dêr't syn
heit him mei seinge hie, en Ezau sei yn syn
hert: De dagen fen myn heite rouwe komme
oan, en den scil ik myn broer Jakob deadzje.
42 Do't Rebekka dy wirden fen hjar âldste
soan Ezau trochdien waerden, die hja de
boade, en ûntbea Jakob hjar jongste soan, en
sei tsjin him: Sjuch, dyn broer Ezau hat de
wraek op dy, om dy to deadzjen.
43 Nou den, myn soan, harkje nei myn stim
en meitsje tarissing, flechtsje nei Haran, ta
Laban myn broer,
44 en bliuw dêr in set, oant dyn broers gleone
grime bikomt,
45 oant dyn broers grime tsjin dy bikomt en
it him forgetten is hwetstû him oandien hast;
den scil ik de boade dwaen en dy dêr wer wei
helje. Hwerfor scoe ik ek fen jimme beide
birôve wirde op ien dei?
46 En Rebekka sei tsjin Izaäk: It libben is my
ta in lêst fen wegen de dochters fen Heth. As
Jakob in frou nimt fen Heths dochters, lyk as
dizzen, fen 'e dochters fen dit lân, hwet haw
ik den oan myn libben? [pag. 28]

HAEDSTIK 28.

1 En Izaäk rôp Jakob en seinge him, en
joech him bistel, en sei tsjin him: Nim gjin
frou fen 'e dochters fen Kanaän.
2 Meitsje dy ré, gean nei Paddan-Aram, nei
it hûs fen Bethuël, jimme memme heit, en
nim dy dêr in frou fen 'e dochters fen Laban,
jimme memme broer.
3 En God almachtich mei dy seingje, en dy
fruchtber meitsje en dy formannichfâldigje,
datstû ta in mannichte folken wirdst;
4 en Hy mei dy Abrahams seine jaen, dy en
dyn sied mei dy, datstû erflik yn bisit krigest
it lân fen dyn frjemdlingskippen, dat God
Abraham jown hat.
5 Sa stjûrde Izaäk Jakob foart, om to tsjen
nei Paddan-Aram, ta Laban, Bethuëls soan,
de Arameër, de broer fen Rebekka, Jakob en
Ezau's mem.
6 Do't Ezau nou seach dat Izaäk Jakob
seinge hie, en him nei Paddan-Aram stjûrd
om dêr in frou wei to nimmen, en do't er him
seinge, dat er him hjitten hie: Nim gjin frou
fen Kanaäns dochters,
7 en dat Jakob syn heit en syn mem hearrich
west hie en nei Paddan-Aram tein wier;
8 do bigriep Ezau, dat Kanaäns dochters
tsjoed wierne yn Izaäk, syn heite eagen.
9 En hy gyng ta Ismaël, en naem by de
frouljue dy't er al hie ta in frou Mahalath, de
dochter fen Abrahams soan Ismaël, de sister
fen Nabajoth.
10 Jakob den forteach fen Ber-Séba en gyng
nei Haran.
11 En hy kaem op in plak dêr't er de nachts
oerbleau, hwent de sinne wier al ûnder. En hy
naem stiennen fen dat plak, en makke dêr syn
holkjessen fen, en gyng op dat plak lizzen to
sliepen.
12 En hy dreamde, en sjuch, in ljedder wier op
'e ierde set, dêr't it boppest fen oan 'e himel ta
rikte; en sjuch, Gods ingelen kleauwen dêrby
op en del.
13 En sjuch, de Heare stie njunken him, en
sei: Ik bin de Heare, de God fen dyn heit
Abraham en de God fen Izaäk. It lân, dêrstû op
leist to sliepen, scil Ik dy jaen en dyn sied.
14 En dyn sied scil wêze as it stoffen 'e ierde,
en dû scilst dy útwreidzje nei it Westen en nei
it Easten, en nei it Noarden en nei it Suden; en
yn dy en yn dyn sied scille alle slachten fen 'e
ierdboaijem seinge wirde.
15 En sjuch, Ik bin mei dy, en Ik scil dy
hoedzje oeral dêrstû hinnegiest, en Ik scil dy
werombringe yn dit lân; hwent Ik scil dy net
forlitte, oant Ik dien hawwe scil hwet Ik ta dy
spritsen haw.
16 Do't Jakob nou wekker waerd út syn sliep,
sei er: Wierliken, de Heare is op dit plak, en ik
haw it net witten.
17 En hy eange, en sei: Ho freeslik is dit plak
net! Dit is oars noch oars as in hûs fen God en
de poarte fen 'e himel.
18 Do gyng Jakob de moarns bytiid oerein, en
hy naem dy stien, dêr't er syn holkjessen fen
makke hie, en sette him rjucht op ta in
wijstien, en geat der oalje oer út,
19 en hy neamde de namme fen dat plak
Bethel, wylst de namme fen 'e stêd foartyd Lus
wier.
20 En Jakob biloofde in bilofte, sizzende: As
God mei my wêze scil en my op dizze wei dy't
ik gean bihoedzje scil, en my brea to iten jaen
scil en klean om se oan to tsjen,
21 en ik yn frede yn ús heite hûs weromkom,

den scil de Heare my ta in God wêze;
22 en dizze stien, dy't ik steld haw ta in wijstien, scil in Godshûs wêze, en alles hwet Jo my jaen scille, dêr scil ik Jo wis en siker de tsjienden fen jaen.

HAEDSTIK 29.

1 Do tilde Jakob de foetten op en gyng nei it lân fen 'e bern fen it Easten.
2 En hy seach ta, en sjuch, dêr wier in saed yn it fjild; en sjuch, dêrnjunken leine trije keppels skiep; hwent út dy saed boarnden hja de keppels; en der laei in greate stien op 'e moun fen 'e saed,
3 en dêr plichten hja al de keppels gear to driuwen, en rôlje de stien fen 'e moun fen 'e saed, en boarn de skiep, en liz de stien wer to plak op 'e moun fen 'e saed. [pag. 29]
4 Do sei Jakob tsjin hjar: Myn broerren, hwer binne jimme wei? En hja seine: Wy binne fen Haran.
5 En hy sei tsjin hjar: Kenne jimme Laban, Nahors soan? En hja seine: Wy kenne him.
6 Fierder sei er tsjin hjar: Is it goed mei him? En hja seine: It is goed, en sjuch, dêr komt Rachel syn dochter oan mei de skiep.
7 En hy sei: Sjuch, de sinne stiet yette heech; it is gjin tiid om it fé nou al gear to driuwen; boarn de skiep, en gean hinne, lit se weidzje.
8 Do seine hja: Dat kinne wy net earder as earst moatte al de keppels geardreaun en de stien fen 'e moun fen 'e saed rôlle wêze en den boarne wy de skiep.
9 Wylst er yette mei hjarren spriek, dêr kaem Rachel mei de skiep, dy't hjar heites wierne; hwent hja wier in hoedster.
10 En it barde do't Jakob Rachel seach, de dochter fen Laban, syn memme broer, en de skiep fen Laban, syn memme broer, dat Jakob nei hjar ta gyng en de stien fen 'e moun fen 'e saed rôlle, en de skiep fen Laban, syn memme broer, boarnde.
11 En Jakob patte Rachel, en barstte út fen gûlen,
12 en Jakob fornijde Rachel, dat er folk fen hjar heit en de soan fen Rebekka wier. Do roun hja foart en fornijde it hjar heit.
13 En it barde do't Laban de tynge hearde fen Jakob, syn sisters soan, dat er him yn 'e miette roun en him om 'e hals foel en patte, en him meinaem nei hûs. En Jakob forhelle Laban al dy dingen.
14 Do sei Laban tsjin him: Wiswier, dû bist myn biente en myn flêsk; en hy bleau by him in hiele moanne.
15 Dêrnei sei Laban tsjin Jakob: Omdatstû myn omkesizzer bist, scoestû dêrom neat by my fortsjinje? Jow útslútsel, hwet scil dyn lean wêze?
16 En Laban hie twa dochters; de namme fen 'e âldste wier Leä, en de namme fen 'e jongste wier Rachel.
17 Leä lykwol hie flauwe eagen, mar Rachel wier tsjep fen lea en tsjep fen wêzen.
18 En Jakob hie Rachel ljeaf; en hy sei: Ik scil jo saun jier tsjinje om Rachel jins jongste dochter.
19 Do sei Laban: It is better dat ik se dy jow, as dat ik se in oare man jow: bliuw by my.
20 Sa tsjinne Jakob om Rachel saun jier lang, en it wier yn syn eagen mar in deimannich, om't er hjar ljeaf hie.
21 Do sei Jakob tsjin Laban: Jow my myn frou, hwent ik haw myn tiid úttsjinne, dat ik ta hjar komme mei.
22 Sa bea Laban alle man fen it plak ta in gearsit en joech in gastmiel.
23 En it barde de jouns dat er syn dochter Leä naem en hjar by him brocht; en hy kaem ta hjar.
24 En Laban joech Silpa syn tsjinstfaem oan Leä syn dochter ta in tsjinstfaem.
25 En it barde de moarns, en sjuch, it wier Leä. Do sei er tsjin Laban: Hwet hawwe jo my nou dien? Haw ik net by jo tsjinne om Rachel? Hwerom hawwe jo my den bidragen?
26 En Laban sei: Sa docht men hjir to uzes net, dat men de jongste op trou jowt foar de âldste.
27 Meitsje de wike fol mei dizze; den scille wy dy ek de oare jaen, om 'e tsjinst dystû noch saun jier by my tsjinje scilst.
28 En Jakob die it, en hy makke de wike mei hjar fol. Do joech er him Rachel syn dochter ta frou.
29 En Laban joech syn dochter Rachel syn tsjinstfaem Bilha ta in tsjinstfaem.
30 En hy kaem ek ta Rachel, en hie Rachel ek ljeaver as Leä; en hy tsjinne noch saun jier by him.
31 Do't de Heare nou seach dat Leä der oer wier, iepene Er hjar skerte, mar Rachel wier ûnfruchtber.
32 En Leä waerd swier, en berne in soan, en

hja neamde syn namme Ruben; hwent hja sei: Om’t de Heare myn ellinde oansjoen hat, dêrom scil myn man my nou ljeaf hawwe.
33 En hja waerd wer swier, en berne in soan, en sei: Om’t de Heare heard hat dat ik der oer bin, hat Er my dizze ek jown, en hja neamde syn namme Simeon.
34 En hja waerd yetris swier, en berne in soan, en sei: Nou scil myn man it [pag. 30] dizkear mei my hâlde, om’t ik him trije soannen berne haw; dêrom waerd syn namme Levi neamd.
35 En hja waerd yetris swier, en berne in soan, en sei: Dizkear scil ik de Heare loovje; dêrom neamde hja syn namme Juda. En hja hâldde op fen bernjen.

HAEDSTIK 30.

1 Do’t nou Rachel seach dat hja Jakob net berne, waerd Rachel oerginstich op hjar sister; en hja sei tsjin Jakob: Jow my bern, of ik stjer.
2 Do lôge Jakobs grime op tsjin Rachel en hy sei: Bin ik den yn it plak fen God, dy’t dy de frucht fen it liif ûnthâlden hat?
3 En hja sei: Sjuch, dêr is myn tsjinstfaem Bilha, kom ta hjar, dat hja op myn knibbels bernje mei, en ik scil út hjar boud wirde.
4 Sa joech hja him hjar tsjinstfaem Bilha ta frou, en Jakob kaem ta hjar.
5 En Bilha waerd swier, en berne Jakob in soan.
6 Do sei Rachel: God hat my rjucht dien en ek nei myn stim harke, en Hy hat my in soan jown; dêrom neamde hja syn namme Dan.
7 En Bilha, Rachels tsjinstfaem, waerd yetris swier, en berne Jakob de twade soan.
8 Do sei Rachel: In Godlike striid haw ik mei myn sister striden, en ik haw de oerhân krige; en hja neamde syn namme Naftali.
9 Do’t nou Leä seach dat hja ophâlden wier fen bernjen, naem hja hjar tsjinstfaem Silpa en joech dy Jakob ta frou.
10 En Silpa, Leä’s tsjinstfaem, berne Jakob in soan.
11 Do sei Leä: Hwet in lok! En hja neamde syn namme Gad.
12 Dêrnei berne Silpa, Leä’s tsjinstfaem, Jakob de twade soan.
13 Do sei Leä: Ik loksillige! De dochters scille my loksillich priizgje; en hja neamde syn namme: Aser.
14 En Ruben gyng der op út yn ’e dagen fen ’e weetrispinge en foun ljeafde-apels yn it fjild, en hy brocht se syn mem Leä. Do sei Rachel tsjin Leä: Jow my dochs fen dyn soans ljeafdeapels.
15 En hja sei tsjin hjar: Is it net moaijernôch datstû myn man nommen hast, en scilstû myn soans ljeafde-apels nou ek noch nimme? Do sei Rachel: Dêrom mei er fen nacht for dyn soans ljeafde-apels by dy sliepe.
16 Do’t nou Jakob de jouns út it fjild kaem, gyng Leä him yn ’e miette en sei: Ta my scilstû komme, hwent ik haw it folle lean for dy bitelle mei myn soans ljeafde-apels; en hy sliepte dy nachts by hjar.
17 En God forhearde Leä, en hja waerd swier, en berne Jakob de fyfte soan.
18 Do sei Leä: God hat it my leanne, dat ik myn tsjinstfaem oan myn man jown haw; en hja neamde syn namme Issaskar.
19 En Leä waerd wer swier, en berne Jakob de sechste soan.
20 En Leä sei: God hat my bijeftige mei in goede jefte; nou scil myn man einlings by my wenje, hwent ik haw him seis soannen berne; en hja neamde syn namme Sebulon.
21 En dêrnei berne hja in dochter, en hja neamde hjar namme Dina.
22 God tocht ek oan Rachel, en God forhearde hjar en iepene hjar skerte;
23 en hja waerd swier, en berne in soan, en hja sei: God hat myn smaed weinommen.
24 En hja neamde syn namme Jozef, sizzende: De Heare mei my der noch in soan oer hinne jaen.
25 En it barde do’t Rachel Jozef berne hie, dat Jakob tsjin Laban sei: Lit my nou foarttsjen, dat ik nei myn plak en nei myn lân gean.
26 Jow my myn frouljue en myn bern, dêr’t ik jo om tsjinne haw, dat ik foarttsjuch; hwent jo witte myn tsjinst, ho’t ik jo tsjinne haw.
27 Do sei Laban tsjin him: Mocht ik ginst foun hawwe yn dyn eagen! Ik hawaernommen dat de Heare my seinge hat om dy.
28 Fierder sei er: Neam my sels dyn lean, en ik scil it dy jaen.
29 Do sei er tsjin him: Jo witte ho’t ik jo tsjinne haw, en ho’t jins fé it by my hawn hat.
30 Hwent net folle wier it hwet jo foar my hiene, mar it is útwreide ta in [pag. 31] mannichte, en de Heare hat jo seinge hwer’t myn foet gyng. Nou den, honear scil ik ek ris arbeidzje

for myn eigen?
31 En hy sei: Hwet scil ik dy jaen? Do sei Jakob: Jo hoege my neat to jaen; as jo my mar dogge sa't ik siz, scil ik jins keppel wer weidzje en hoedzje.
32 Ik scil hjoed by jins hiele keppel lâns gean en dêrút skiftsje al it spikkelbûnte en it bûnte fé, en den scil al it swarte fé by de lammen, en it bûnte en spikkelbûnte by de geiten myn lean wêze.
33 Sa scil myn gerjuchtichheit de dei fen moarn mei my tsjûgje, as jo komme fen wegen myn lean foar jins oantlit; al hwet net spikkelbûnt en bûnt is by de geiten, en swart by de lammen, dat scil ik stellen hawwe.
34 Do sei Laban: Ei nou, it mei wêze neffens dyn wird.
35 En hy skifte dyselde deis de streekbûnte en bûnte bokken en al de spikkelbûnte en bûnte geiten, alles dêr't wyt oan wier, en al it swarte by de lammen der út, en hy joech se yn 'e hân fen syn soannen.
36 En hy stelde in wei fen trije dagen twisken him en Jakob; en Jakob weide Labans oare keppel.
37 Do snie Jakob stokken fen wylgen en fen amandels en fen platanen en skylde dêr wite streken yn, dat it wite hout bleat kaem,
38 en hy lei de stokken, dy't er skyld hie, yn 'e drinkensbakken en de wetterboatsen, dêr't de keppel by kaem to drinken, lyk foar de keppel; en hja waerden driftich as hja kamen to drinken.
39 Sa waerd de keppel driftich oer de stokken, en de keppel lamme streekbûnte, spikkelbûnte en bûnte.
40 Mar Jakob skifte de lammen en hy sette de keppel mei de koppen nei it streekbûnte en al it swarte by Labans keppel, en hy hâldde syn eigen keppels op hjarsels en jage se net by Labans keppel.
41 En it barde sa faek as it maeijefé driftich waerd, den lei Jakob de stokken foar de eagen fen 'e keppel yn 'e drinkensbakken, dat hja driftich waerden oer de stokken;
42 mar as it hjerstfé driftich waerd, den lei hy se der net yn. Sa foel Laban it hjerstfé ta, en Jakob it maeijefé.
43 En de man wreide him tige by tige út, en krige forskate keppels, en tsjinstfammen en tsjinstfeinten, en kamielen en ezels.

HAEDSTIK 31.

1 Do hearde er de wirden fen Labans soannen, sizzende: Jakob hat nommen alles hwet ús heit sines wier, en fen itjinge dat ús heites wier, hat er al dy rykdom woun.
2 Jakob seach ek Labans oantlit, en sjuch, dat wier net mei him lyk as de foarige en de foarfoarige deis.
3 En de Heare sei tsjin Jakob: Gean werom nei dyn âffears lân en nei dyn sibbe, en Ik scil mei dy wêze.
4 Do die Jakob de boade en rôp Rachel en Leä út it fjild by syn keppel,
5 en hy sei tsjin hjar: Ik sjuch jimme heite oantlit, dat it net mei my is lyk as jister en earjister; mar myn heite God hat mei my west.
6 En jimme witte dat ik jimme heit tsjinne haw út alle macht;
7 mar jimme heit hat falsk mei my omgien en myn lean tsjienris oars makke; mar God hat him net talitten my kwea to dwaen.
8 As er sei: De spikkelbûnte scille dyn lean wêze, den lammen alle keppels spikkelbûnte; en as er sei: De streekbûnte scille dyn lean wêze, den lammen alle keppels streekbûnte.
9 Sa hat God jimme heit it fé ôfnommen en it my jown.
10 En it barde sa faek as de keppel driftich waerd, dat ik myn eagen opsloech en ik seach yn 'e dream, en sjuch, de bokken, dy't de keppel sprongen, wierne streekbûnte, spikkelbûnte en bûnte.
11 En Gods ingel sei tsjin my yn 'e dream: Jakob! En ik sei: Sjuch hjir bin ik.
12 En hy sei: Slaen dyn eagen dochs op en sjuch, de bokken, dy't de keppel springe, binne streekbûnte, spikkelbûnte en bûnte, hwent ik haw sjoen alles hwet Laban dy oandocht.
13 Ik bin de God fen Beth-El, dêrstû de wijstien salve hast, dêrstû My in [pag. 32] bilofte biloofd hast. Meitsje nou tarissing, fortsjuch út dit lân en gean werom nei it lân fen dyn sibbe.
14 Do antwirden Rachel en Leä, en seine tsjin him: Hawwe wy yette diel of erfskip yn ús heite hûs?
15 Binne wy gjin frjemden for him? Hwent hy hat ús forkoft, en ús jild hat er njunkenlytsen opmakke.
16 Hwent al de rykdom, dy't God ús heit ôfnommen hat, dat is uzes en ús soannen hjarres; nou den, doch alles hwet God dy sein

hat.
17 Do makke Jakob him ré en hy holp syn soannen en syn frouljue op ’e kamielen.
18 En hy fierde al syn fé mei, en al syn have dy’t er woun hie, it fé dat sines wier, dat er woun hie yn Paddan-Aram, om to tsjen ta Izaäk, syn heit, nei it lân Kanaän.
19 Laban nou wier der op út gien to skieppeskearen; sa stiel Rachel de terafim dy’t hjar heit sines wier.
20 En Jakob stiel it hert fen Laban de Arameër, mei’t er him net to witten die dat er flechte.
21 En hy flechte, mei al hwet sines wier, en hy makke tarissing en teach oer de rivier, en hy kearde it oantlit nei it berchtme fen Gileäd.
22 En de trêdde deis krige Laban tynge dat Jakob flechte wier.
23 Do naem er syn broerren mei, en sette him efternei in wei fen saun dagen, en hy krige him op it berchtme fen Gileäd.
24 Mar God kaem ta Laban de Arameër, de nachts yn in dream, en Hy sei tsjin him: Nim dy to wacht, datstû net mei Jakob sprekst noch goed noch kwea.
25 En Laban helle Jakob yn; Jakob nou hie syn tinte opset op it berchtme fen Gileäd.
26 Do sei Laban tsjin Jakob: Hwet hastû dien, datstû myn hert stellen hast, en myn dochters meifierd as finzenen fen it swird?
27 Hwerom bistû tomûk flechte en hast my bistellen, en hast it my foartyd net sein? Ik scoe dy foartbrocht hawwe mei sang en mei klang, mei rinkelbommen en mei siters.
28 Ek hastû my net talitten myn soannen en myn dochters to patsjen, jawis, dû hast ûnforstânnich dien!
29 Ik scoe it yn ’e macht hawwe, jimme kwea to dwaen; mar jimme heite God hat jisternacht ta my spritsen, sizzende: Nim dy to wacht, datstû net mei Jakob sprekst noch goed noch kwea.
30 Nou den, dû bist foarttein omdatstû sa’n forlangst hiest nei jimme heite hûs, mar hwerom hastû myn goaden den stellen?
31 Do antwirde Jakob en sei tsjin Laban: Om’t ik eange en tocht, jo koene my jins dochters wolris ûntsette.
32 By hwa’t jo jins goaden fine, dy scil net yn it libben bliuwe; ûndersiikje yn it bywêzen fen ús broerren hwet ik by my haw en nim it nei jo. Hwent Jakob wist net dat Rachel se stellen hie.
33 Do gyng Laban yn Jakobs tinte, en yn Leä’s tinte, en yn ’e tinte fen ’e beide tsjinstfammen, mar hy foun neat; en do’t er út Leä’s tinte kaem, gyng er yn ’e tinte fen Rachel.
34 Rachel nou hie de terafim nommen en dy yn it seal fen ’e kamiel lein en wier derop sitten gien. En Laban fielde de hiele tinte ôf en foun neat.
35 Do sei hja tsjin hjar heit: Mei it net kwea wêze yn myn heare eagen, dat ik net oereinkomme kin foar jins oantlit, hwent it giet my neffens de wize fen ’e frouljue; en hy socht, mar foun de terafim net.
36 Do waerd Jakob grammoedich en foel tsjin Laban út, en Jakob antwirde en sei tsjin Laban: Hwet is myn misgryp, hwet is myn sûnde, dat jo my sa fûleindich neisitten hawwe?
37 Jo hawwe nou al myn húsrie neifield, en hwet hawwe jo foun fen al it húsrie fen jins hûs? Liz it hjir del yn it bywêzen fen myn broerren en jins broerren, en lit hjar rjuchtsje twisken ús beiden.
38 It is nou tweintich jier dat ik by jo wenne haw; jins eilammen en jins geiten hawwe net forsmiten, en de rammen fen jins keppel haw ik net fen hawn.
39 It forskoerde haw ik jo net brocht, ik haw it forgoede; jo hawwe it easke fen myn hân, likefolle oft it deis stellen wier of nachts stellen wier.
40 It hat west dat oer dei de hjitte my [pag. 33] fortarde en nachts de kjeld, en dat de sliep fen myn eagen wiek.
41 Ik haw nou tweintich jier yn jins hus west; fjirtjin jier haw ik jo tsjinne om jins beide dochters, en seis jier om jins keppel, en jo hawwe myn lean tsjienris oars makke.
42 Byhwennear’t de God fen myn heit, Abrahams God en Izaäks Freze, net by my west hie, jo scoene my yette liddich foartstjûrd hawwe. God hat myn ellinde en it wirk fen myn hannen sjoen, en hat jisternacht rjucht dien.
43 Do antwirde Laban en sei tsjin Jakob: De dochters binne myn dochters, en de soannen binne myn soannen, en de keppel is myn keppel, ja, al hwetstû sjuchst, dat is mines! Mar hwet kin ik hjoed yette oan myn dochters dwaen, of oan hjar soannen, dy’t hja berne hawwe?
44 Nou den, kom, lit ús in forboun meitsje, ik

en dû, en Hy mei tsjûge twisken my en dy wêze!
45 Do naem Jakob in stien en sette dy oerein ta in wijstien.
46 En Jakob sei tsjin syn broerren: Siikje stiennen, en hja hellen stiennen en setten se op in bult, en hja ieten dêr op dy stienbult.
47 En Laban neamde him Jegar-Saha-duta, mar Jakob neamde him Gal-Ed.
48 Do sei Laban: Lit dizze stienbult hjoed tsjûge wêze twisken my en dy. Dêrom neamde er syn namme Gal-Ed,
49 en ek Mizpa, om't er sei: Lit de Heare taforsjuch hâlde twisken my en dy, as wy de iene de oare út it sicht wêze scille.
50 Astû myn dochters misledigest, en astû frouljue nimst bûten myn dochters, al is der gjinien by ús, tink der om, God is tsjûge twisken my en dy.
51 Fierder sei Laban tsjin Jakob: Sjuch dizze stienbult hjir, en sjuch de wijstien, dy't ik opset haw twisken my en dy.
52 Dizze stienbult mei tsjûge wêze, en tsjûge dy wijstien, dat ik dat nei dy út nea dizze bult foarbykomme scil, en datstû dit nei my út dizze bult en dy wijstien net ta myn kwea foarbykomme scilst.
53 De God fen Abraham en de God fen Nahor, hjar heite God, mei twisken ús rjuchtsje. En Jakob swarde by de Freze fen syn heit Izaäk.
54 Do slachte Jakob in offer op it berchtme, en hy bea syn broerren to brea-iten; en hja ieten brea, en oernachten op it berchtme.
55 En Laban gyng der de moarns bytiid ôf, en patte syn soannen en syn dochters, en seinge se; en Laban teach foart en gyng werom nei syn plak.

HAEDSTIK 32.

1 En Jakob gyng syn wegen ek; en Gods ingelen metten him.
2 En Jakob sei, mei't er se seach: Dat is in leger fen God; en hy neamde de namme fen dat plak Mahanaïm.
3 En Jakob stjûrde boaden foar syn oantlit út ta Ezau, syn broer, nei it lân Seïr, it fjild fen Edom,
4 en hy gebea hjarren: Sa scille jimme sizze tsjin myn hear, tsjin Ezau: Sa seit Jakob jins tsjinstfeint: Ik haw as frjemdling wenne by Laban, en bin dêr oant nou ta bleaun;
5 en ik haw oksen en ezels, skiep, en feinten en fammen, en ik haw de boade dien om der myn hear tynge fen to jaen, dat ik ginst fine mei yn jins eagen.
6 En de boaden kamen werom ta Jakob, sizzende: Wy binne ta jins broer, ta Ezau, kommen; en hy tsjucht jo yn 'e miette, mei fjouwerhûndert man by him.
7 Do soarge Jakob tige, en it waerd him eang, en hy fordielde it folk, dat by him wier, en de skiep en de kij en de kamielen yn twa legers;
8 hwent hy sei: As Ezau tsjin it iene leger optsjucht en it slacht, den scil it oare ûntkomme.
9 Fierder sei Jakob: O God fen myn heit Abraham en God fen myn heit Izaäk, o Heare, dy tsjin my sein hawwe: Gean werom nei dyn lân en ta dyn sibbe, en Ik scil dy woldwaen;
10 ik bin to min for al de ginsten en al de trou, dy't Jo oan jins tsjinstfeint dien hawwe; hwent ik bin mei myn stêf oer dizze Jordaen gien, en nou bin ik ta twa legers wirden.
11 Forlos my dochs út myn broers hân, út Ezau's hân; hwent ik freezje him, dat er komme scil en slaen my, de mem mei de soannen![pag. 34]
12 Jo hawwe dochs sein: Ik scil dy wis goeddwaen, en Ik scil dyn sied meitsje as it sân fen 'e sé, dat fen wegen de mannichte net teld wirde kin.
13 En hy oernachte dêr dy nachts; en hy naem fen itjinge him foar de hân kaem in geskink for Ezau, syn broer;
14 twahûndert geiten en tweintich bokken, twahûndert eilammen en tweintich rammen,
15 tritich kamielinnen dy't molke hiene, mei hjar foallen, fjirtich kij en tsjien bollen, tweintich ezelinnen en tsjien ezelfoallen;
16 en hy joech se yn 'e hân fen syn tsjinstfeinten, elke keppel op hjarsels, en hy sei tsjin syn feinten: Tsjuch foar my út, en lit romte twisken keppel en keppel.
17 En hy gebea de foarste: As Ezau myn broer dy moetet, en dy freget, sizzende: Hwaens tsjinstfeint bistû, en hwer scilstû hinne, en hwa sines is dit hjir foar dyn oantlit?
18 den scilstû sizze: It is in geskink fen jins tsjinstfeint Jakob, dat er myn hear Ezau stjûrt, en sjuch, hy komt sels efter ús oan.
19 En allyksa gebea er ek de twade, de trêdde, allegearre dy't efter de keppels rounen, sizzende: Neffens ditselde wird scille jimme

sprekke ta Ezau, as jimme him treffe;

20 en jimme scille ek sizze: Sjuch, jins tsjinstfeint Jakob komt efter ús oan. Hwent hy sei: Ik scil syn oantlit forsoenje mei it geskink dat foar myn oantlit útgiet, en dêrnei scil ik syn oantlit sjen; faeks scil er myn oantlit oannimme.

21 Sa teach it geskink foar syn oantlit út, mar hy sels bleau dy nachts oer yn it leger.

22 En hy gyng der ôf yn de nacht, en hy naem syn beide froulju en syn beide tsjinstfammen en syn âlve bern, en hy teach troch it waed fen ’e Jabbok;

23 en hy naem se en liet se troch de beek tsjen; en hy liet der trochtsjen al hwet er hie.

24 Mar Jakob bleau lykme allinnich; en in man wraksele mei him, oant it bigoun to daegjen;

25 en do’t er seach dat er him net hawwe koe, sloech er him op ’e heup, dat
Jakobs heupe forritsen waerd, wylst er mei him wraksele;

26 en hy sei: Lit my gean, hwent de dage is oan ’e loft. Mar hy sei: Ik lit jo net gean, as jo my net seingje.

27 En hy sei tsjin him: Ho is dyn namme? En hy sei: Jakob.

28 Do sei er: Dyn namme scil foartoan net Jakob neamd wirde, mar Israël; hwent dû hast wraksele mei God en mei minsken, en hast oerwoun.

29 En Jakob frege en sei: Doch jins namme dochs to witten. En hy sei: Hwerom fregestû nei myn namme? En hy seinge him dêrre.

30 En Jakob neamde de namme fen dat plak Pniël; hwent ik haw God sjoen oantlit ta oantlit, en myn siele is bihâlden.

31 En de sinne gyng oer him op, do’t er Pniël foarby wier, mar hy roun kwealik oan ’e heup.

32 Dêrom ite Israëls bern oant hjoed de dei ta de spiersine net, dy’t op ’e heup leit, om’t er Jakob op ’e spiersine fen ’e heup slein hie.

HAEDSTIK 33.

1 En Jakob sloech de eagen op en seach; en sjuch, Ezau kaem der oan mei fjouwerhûndert man by him. Do fordielde er de bern ûnder Leä en ûnder Rachel en ûnder de beide tsjinstfammen.

2 En hy sette de tsjinstfammen en hjar bern foaroan, en Leä en hjar bern efterliker, mar Rachel en Jozef efterst.

3 En sels gyng er foar hjar oantlit út, en bûgde him saunris nei de ierde, oant er by syn broer wier.

4 Mar Ezau roun him yn ’e miette en sloech syn earm om him hinne, en foel him om ’e hals, en patte him; en hja skriemden.

5 Dêrnei sloech er de eagen op en seach de froulju en de bern, en sei: Hwa binne dat dêr by dy? En hy sei: De bern, dy’t God dyn tsjinstfeint genedich jown hat.

6 Do kamen de tsjinstfammen tichterby, hja en hjar bern, en hja bûgden hjar;

7 en Leä kaem ek tichterby mei hjar bern, en hja bûgden hjar; en dêrnei kaem Jozef tichterby en Rachel, en hja bûgden hjar. [pag. 35]

8 En hy sei: Hwet moat dat hiele leger dochs, dat ik tomiette kommen bin? En hy sei: Om ginst to finen yn ’e eagen fen myn hear.

9 Mar Ezau sei: Ik haw genôch, myn broer; hâld hwetstû hast.

10 Do sei Jakob: Och né, as ik nou ginst yn dyn eagen foun haw, nim myn geskink den fen myn hân! Hwent ik haw dyn oantlit sjoen lyk as dat ik Gods oantlit sjoen hie, en dû hast my frjeonlik oannommen.

11 Nim dochs de seine, dy’t ik dy takomme litten haw, hwent God hat it my genedich jown, en ik haw fen alles genôch. En hy hâldde by him oan, dat er it naem.

12 En hy sei: Lit ús opbrekke en foarttsjen, en ik scil njunken dy tsjen.

13 Mar hy sei tsjin him: Myn hear wit dat dizze bern tear binne, en dat ik skiep mei lammen en nijmelke kij by my haw; as men dy mar ien dei oerdriuwt, scil de hiele keppel stjerre.

14 Myn hear mei it oantlit fen syn tsjinstfeint dochs foarút tsjen, wylst ik op myn gemak efteroankomme scil, nei de gong fen ’e keppel dy’t foar myn oantlit is, en nei de gong fen ’e bern, oant ik by myn hear yn Seïr kom.

15 En Ezau sei: Den scil ik dy fen it folk dat by my is, meijaen. En hy sei: Hwerom dochs? Lit my ginst fine yn myn heare eagen.

16 Sa gyng Ezau dyselde deis syn wegen, werom nei Seïr.

17 Mar Jakob teach nei Sukkoth, en hy sette him sels in hûs, en makke hutten for it fé. Dêrom neamde er de namme fen dat plak Sukkoth.

18 En Jakob kaem bihâlden by de stêd Sichem, dy’t yn it lân Kanaän leit, nei’t er fen

Paddan-Aram kommen wier, en hy sloech syn kamp op yn it sicht fen ’e stêd.
19 En hy koft it stik lân, dêr’t er syn tinte spand hie, fen ’e soannen fen Hemor, de heit fen Sichem, for hûndert stikken jild;
20 en hy sette dêr in alter op, en neamde it: De God fen Israël is God.

HAEDSTIK 34.

1 En Dina, Leä’s dochter, dy’t hja Jakob berne hie, gyng der op út om de dochters fen dat lân op to nimmen.
2 Sichem nou, de soan fen Hemor, de Hevyt, de foarst fen it lân, seach hjar, en hy naem hjar en laei by hjar en forkrêfte hjar.
3 En syn siele hong aan Dina, de dochter fen Jakob, en hy hie de jongfaem ljeaf, en spriek it fanke nei it hert.
4 Sichem spriek ek ta syn heit Hemor, sizzende: Nim my dizze faem ta frou.
5 Jakob nou waerd gewaer dat er syn dochter Dina ûntreinige hie, mar om’t syn soannen mei it fé it fjild yn wierne, hâldde er him stil oant hja kamen.
6 En Hemor, Sichems heit, gyng út ta Jakob om mei him to sprekken.
7 En Jakobs soannen kamen it fjild út wei do’t hja it hearden; en it gyng de mannen nei en hja waerden tige grammoedich, om’t er in dwaesheit yn Israël dien hie mei Jakobs dochter to ûntearjen, dat net moatten hie.
8 Do spriek Hemor mei hjarren, sizzende: Myn soan Sichems siele hinget oan jimme dochter, jow se him dochs ta frou;
9 en bisibje jimme oan ús; jow ús jimme dochters, en nim sels ús dochters,
10 en wenje by ús; en it lân scil foar jimme oantlit wêze; bliuw, tsjuch it troch, en win dêr fêstichheden.
11 En Sichem sei tsjin hjar heit en tsjin hjar broerren: Lit my ginst fine yn jimme eagen, en hwet jimme fen my easkje, scil ik jaen.
12 Forheegje myn breidskat en geskink tige, ik scil jaen nei’t jimme fen my easkje, as jimme my de jongfaem mar ta frou jowe.
13 Do antwirden Jakobs soannen Sichem en Hemor, syn heit, en hja sprieken falsk, om’t er Dina, hjar sister, ûntreinige hie,
14 en hja seine tsjin hjar: Wy kinne dat net dwaen, dat wy ús sister oan in ûnbisnienen jowe; hwent dat scoe in skande for us wêze.
15 Mar op dit bitingst scille wy jimme to wille wêze: as jimme wirde lyk as wy, dat ûnder jimme bisnien wirdt al hwet manlik is,
16 den scille wy jimme ús dochters jaen, en jimme dochters scille wy sels nimme, en wy scille by jimme wenje, en wy scille ta ien folk wêze. [pag. 36]
17 Mar as jimme net nei ús harkje wolle en lit jim bisnije, den scille wy ús dochter nimme en foarttsjen.
18 En hjar wirden wierne goed yn ’e eagen fen Hemor en yn ’e eagen fen Sichem, Hemors soan;
19 en de jongfeint somme dêr net mei; hwent hy hie sin oan Jakobs dochter, en hy wier heger yn oansjen as syn heite hiele hûs.
20 Sa gyngen Hemor en Sichem, syn soan, nei de poarte fen ’e stêd, en hja sprieken ta de mannen fen ’e stêd, sizzende:
21 Dy mannen libje yn frede mei ús: dêrom lit hjar yn it lân bliuwe, en it trochtsjen, en lit it lân — der is ommers romte genôch — foar hjar oantlit wêze; wy scille hjar dochters ta frouljue nimme, en ús dochters scille wy hjarren jaen.
22 Mar op dit bitingst wolle dy mannen ús to wille wêze, dat hja by ús wenje om ta ien folk to wêzen: as al hwet manlik ûnder ús is bisnien wirdt, lyk as hja sels bisnien binne.
23 Hjar fé en hjar goed en al hjar beesten, scille dy uzes net wêze? Dat lit ús hjarren to wille wêze, en hja scille by ús wenje.
24 En hja harken nei Hemor en nei Sichem, syn soan, allegearre dy’t de poarte fen ’e stêd útgyngen, en hja lieten hjar bisnije, al hwet manlik wier, allegearre dy’t de poarte fen ’e stêd útgyngen.
25 En it barde de trêdde deis, do’t it hjarren smertte, dat twa fen Jakobs soannen, Simeon en Levi, broerren fen Dina, beide hjar swird namen, en ûnforhindere yn ’e stêd slaggen en deaden al hwet manlik wier.
26 Ek Hemor en syn soan Sichem sloegen hja dea mei de skerpte fen it swird; en hja namen Dina mei út Sichems hûs, en gyngen foart.
27 Jakobs soannen kamen oer de forsleinen, en plonderen de stêd, omt’t hja hjar sister ûntreinige hiene.
28 Hjar skiep en hjar kij, en hjar ezels, en itjinge dat yn ’e stêd en itjinge dat yn it fjild wier, namen hja;
29 en al hjar gûd en al hjar lytse bern en hjar frouljue fierden hja finzen foart,
en plonderen hjar, en al hwet yn ’e hûs wier.

30 Do sei Jakob tsjin Simeon en tsjin Levi: Jimme meitsje my oerstjûr, mei my op in kweanamme to bringen by de biwenners fen it lân, by de Kanaäniten en by de Fereziten, wylst ik minmachtich bin; as hja hjar tsjin my forgearje, den scille hja my forslaen, en ik scil fordylge wirde, ik en myn hûs.
31 En hja seine: Mocht er den mei ús sister dwaen as mei in hoer?

HAEDSTIK 35.

1 En God sei tsjin Jakob: Meitsje tarissing, tsjuch op nei Bethel en wenje dêr; en meitsje dêr in alter for dy God, dy't dy foarkommen is, dostû flechteste foar it oantlit fen dyn broer Ezau.
2 Do sei Jakob tsjin syn húsgesin en tsjin allegearre, dy't by him wierne: Doch foart de frjemde goaden, dy't yn jimme formidden binne, en reinigje jimme, en tsjuch oare klean oan;
3 en lit ús tarissing meitsje en optsjen nei Bethel, en ik scil dêr in alter meitsje for dy God, dy't my antwirde hat de deis fen myn binearing, en mei my west hat op 'e wei, dy't ik gien bin.
4 Do brochten hja Jakob al de frjemde goaden, dy't yn hjar hân wierne, en de ringen, dy't hja yn 'e earen hiene, en Jakob bidobbe se ûnder de ikebeam dy't by Sichem is.
5 En hja teagen foart, en Gods skrik wier oer de stêdden om hjar hinne, dat hja Jakobs soannen net efternei setten.
6 Sa kaem Jakob to Luz yn it lân Kanaän, dat is Bethel, hy en al it folk dat by him wier.
7 En hy boude dêr in alter, en neamde dat plak El Beth-El; hwent God wier him dêr iepenbiere do't er flechte foar syn broers oantlit.
8 En Deboara, de minne fen Rebekka, stoar, en hja waerd bigroeven ûnderoan Bethel, ûnder de ikebeam, dy't er de Klei-iik neamde.
9 En God kaem Jakob yetris foar, nei't er fen Paddan-Aram kommen wier, en Hy seinge him.
10 En God sei tsjin him: Dyn namme is Jakob; dyn namme scil foartoan net Jakob neamd wirde, mar Israël scil dyn [pag. 37] namme wêze; en Hy neamde syn namme Israël.
11 Fierder sei God tsjin him: Ik bin God de Almachtige, wêz fruchtber, en formannichfâldigje; in folk, ja in skare fen folken scil út dy wirde, en keningen scille út dyn heup foartkomme.
12 En it lân, dat Ik Abraham en Izaäk jown haw, dat scil Ik dy jaen; en dyn sied nei dy scil Ik it lân jaen.
13 Do fear God fen him op, fen it plak dêr't Er mei him spritsen hie.
14 En Jakob sette in wijstien oerein, op it plak dêr't Er mei him spritsen hie, in stiennen teiken, en hy stoartte der in drankoffer op en geat der oalje oer.
15 En Jakob neamde de namme fen it plak, dêr't God mei him spritsen hie, Beth-El.
16 En hja forteagen fen Beth-El, en it wier noch mar in lyts ein nei Efrath ta, do berne Rachel, en hja hie it swier yn it bernjen.
17 En it barde do't hja it swier hie yn it bernjen, dat de goedfrou tsjin hjar sei: Eangje net, hwent jo hawwe ek dizkear in soan.
18 En it barde do't hjar siele útgyng, hwent hja stoar, dat hja syn namme neamde Ben-oni; mar syn heit neamde him Benjamin.
19 Sa stoar Rachel; en hja waerd bigroeven oan 'e wei nei Efrath, dat is Bethlehem.
20 En Jakob sette in wijstien op hjar grêf; dat is de tinkstien op Rachels grêf oant hjoed de dei ta
21 Do forteach Israël, en hy spande syn tinte oan 'e oare kant Migdal-Eder.
22 En it barde do't Israël yn dat lân wenne, dat Ruben hinnegyng en laei by Bilha, syn heite bywiif; en Israël hearde it. En Jakobs soannen wierne toalversom.
23 De soannen fen Leä wierne: Ruben, Jakobs earstberne, den Simeon, en Levi, en Juda, en Issaskar, en Sebulon.
24 De soannen fen Rachel: Jozef en Benjamin.
25 En de soannen fen Bilha, Rachels tsjinstfaem: Dan en Naftali.
26 En de soannen fen Silpa, Leä's tsjinstfaem: Gad en Aser. Dat binne Jakobs soannen, dy't him berne binne yn Paddan-Aram.
27 En Jakob kaem ta Izaäk, syn heit, yn Mamré by Kirjath-Arba, dat is Hebron, dêr't Abraham as frjemdling tahâlden hie, en Izaäk.
28 En Izaäks dagen wierne hûndert en tachtich jier.
29 En Izaäk joech de geast en stoar, en waerd forgearre ta syn folken, âld en de dagen sêd; en syn soannen Ezau en Jakob bigroeven him.

HAEDSTIK 36.

1 Dit nou is de skiednis fen Ezau, dat is Edom.

2 Ezau naem syn frouljue út Kanaäns dochters: Ada, de dochter fen Elon de Hethyt, en Aholibama, de dochter fen Ana, de dochter fen Sibeon de Hevyt;

3 en Basmath, Ismaëls dochter, de sister fen Nebajoth.

4 Ada nou berne Ezau Elifas, en Basmath berne Rehuël,

5 en Aholibama berne Jehus en Jaëlam en Koarach. Dat binne Ezau's soannen, dy't him berne binne yn it lân Kanaän.

6 En Ezau naem syn frouljue, en syn soannen, en syn dochters, en al de sielen fen syn hûs, syn gûd en syn fé, en al syn bisit dat er yn it lân Kanaän woun hie, en teach nei in oar lân, foar syn broer Jakobs oantlit wei.

7 Hwent hja hiene to folle om by inoar to wenjen, en it lân fen hjar frjemdlingskippen koe hjar net hâlde fen wegen hjar fé.

8 Dêrom sette Ezau him nei wenjen op it berchtme fen Seïr; Ezau dat is Edom.

9 Dit nou is de skiednis fen Ezau, de heit fen 'e Edomiten, op it berchtme fen Seïr.

10 Dit binne de nammen fen Ezau's soannen: Elifas, de soan fen Ada, Ezau's frou; Rehuël, de soan fen Basmath, Ezau's frou.

11 En de soannen fen Elifas wierne Teman, Omar, Sefo, en Gaétam, en Kenas;

12 en Timna wier in bywiif fen Elifas, Ezau's soan, en hja berne Elifas Amalek: dat binne de soannen fen Ada, Ezau's frou.

13 En dit binne Rehuëls soannen: Nahath en Searah, Samma en Missa. Dat [pag.38] wierne de soannen fen Basmath, Ezau's frou.

14 En dit wierne de soannen fen Aholibama, dochter fen Ana, dochter fen Sibeon, Ezau's frou: hja berne Ezau Jehus, en Jaëlam, en Koarach.

15 Dit binne de foarsten fen Ezau's soannen: de soannen fen Elifas, Ezau's earstberne: de foarst Teman, de foarst Omar, de foarst Sefo, de foarst Kenas,

16 de foarst Koarach, de foarst Gaëtam, de foarst Amalek. Dat binne de foarsten fen Elifas yn it lân Edom; dat binne de soannen fen Ada.

17 En dit binne de soannen fen Rehuël, Ezau's soan: de foarst Nahath, de foarst Searah, de foarst Samma, de foarst Missa. Dat binne Rehuëls foarsten yn it lân Edom; dat binne de soannen fen Basmath, Ezau's frou.

18 En dit binne de soannen fen Aholibama, Ezau's frou: de foarst Jehus, de foarst Jaëlam, de foarst Koarach. Dat binne de foarsten fen Aholibama, de dochter fen Ana, Ezau's frou.

19 Dat binne Ezau's soannen, en dat binne hjar foarsten: dat is Edom.

20 Dit binne de soannen fen Seïr, de Horyt, biwenners fen dat lân: Lotan, en Sobal, en Sibeon, en Ana,

21 en Dison, en Ezer, en Disan. Dat binne de foarsten fen 'e Horiten, soannen fen Seïr yn it lân Edom.

22 En Lotans soannen wierne Hoari en Heman; en Lotans sister wier Timna.

23 En dit binne de soannen fen Sobal: Alvan, en Manahath, en Ebal, en Sefo, en Onam.

24 En dit binne Sibeons soannen: Aja en Ana; dat is de Ana dy't de waerme wetterboarnen yn 'e woastenije foun, do't er Sibeon, syn heite ezels hoede.

25 En dit binne de soannen fen Ana: Dison; en Aholibama wier Ana's dochter.

26 En dit binne Disons soannen: Hemdan, en Esban, en Jithran, en Kearan.

27 Dit binne Ezers soannen: Bilhan, en Saävan en Akan.

28 Dit binne Disans soannen: Us en Aran.

29 Dit binne de foarsten fen 'e Horiten: de foarst Lotan, de foarst Sobal, de foarst Sibeon, de foarst Ana,

30 de foarst Dison, de foarst Ezer, de foarst Disan. Dat binne de foarsten fen 'e Horiten, neffens hjar foarsten yn it lân Seïr.

31 En dit binne de keningen dy't it biwâld hawn hawwe yn it lân Edom, ear't der in kening regearre oer Israëls bern.

32 Bela den, Beors soan, regearre yn Edom, en de namme fen syn stêd wier Dinhaba.

33 En Bela stoar, en Jobab, de soan fen Searah, fen Bosra, regearre yn syn plak.

34 En Jobab stoar, en Husam út it lân fen 'e Temaniten regearre yn syn plak.

35 En Husam stoar, en yn syn plak regearre Hadad, Bedads soan, dy't Midian forsloech yn it fjild fen Moäb; en de namme fen syn stêd wier Avith.

36 En Hadad stoar, en Samla fen Masreka regearre yn syn plak.

37 En Samla stoar, en Saul fen Rehoboth oan 'e rivier regearre yn syn plak.

38 En Saul stoar, en Baälhanan, Achbors soan, regearre yn syn plak.

39 En Baälhanan, Achbors soan, stoar, en Hadar regearre yn syn plak; en de namme fen syn stêd wier Pahu; en de namme fen syn frou wier Mehetabeël, in dochter fen Matred, de dochter fen Mezahab.

40 En dit binne de nammen fen Ezau's foarsten, neffens hjar slachten, nei hjar plakken, mei hjar nammen: de foarst Timna, de foarst Alva, de foarst Jetheth,

41 de foarst Aholibama, de foarst Ela, de foarst Pinon,

42 de foarst Kenas, de foarst Teman, de foarst Mibsar,

43 de foarst Magdiël, de foarst Iram. Dat binne de foarsten fen Edom, neffens hjar wenplakken, yn it lân fen hjar bisit. Dat oer Ezau, Edoms heit.

## HAEDSTIK 37.

1 En Jakob wenne yn it lân fen syn heite frjemdlingskippen, yn it lân Kanaän.

2 Dit is de skiednis fen Jakob. Do't Jozef sauntjin jier âld wier, weide er mei syn broerren de keppel — en hy wier in jongfeint — mei de soannen fen Bilha en de soannen fen Silpa, syn heite [pag. 39] frouljue; en Jozef brocht syn heit it kwea gewach oer hjar oan.

3 En Israël hie Jozef ljeaver as al syn soannen, hwent it wier him in soan fen 'e âlde dei; en hy makke him in bûnte rôk.

4 Do't syn broerren nou seagen dat hjar heit him ljeaver hie as al syn broerren, haten hja him en hiene gjin goed wird for him oer.

5 En Jozef dreamde in dream, dy't er syn broerren forhelle; dêrom haten hja him nammersto mear;

6 hwent hy sei tsjin hjar: Harkje dochs nei dizze dream, dy't ik dreamd haw.

7 Sjuch, wy wierne midden op it lân, oan it skeafbinen; en sjuch, myn skeaf gyng rjuchtoerein, en bleau ek stean; en sjuch, jimme skeaven kamen der om hinne, en bûgden hjar foar myn skeaf.

8 Do seine syn broerren tsjin him: Wolstû faeks kening oer ús wirde en hielendal oer ús hearskje? Sa haten hja him nammersto mear, om syn dreamen en om syn wirden.

9 En hy dreamde yette in oare dream, en forhelle dy syn broerren, en hy sei: Sjuch, ik haw noch in dream dreamd; sjuch, de sinne en de moanne en de âlve stjerren bûgden hjar foar my.

10 En do't er dat syn heit en syn broerren forhelle, bistrafte syn heit him en sei tsjin him: Hwet is dat for in dream dystû dreamd hast? Scoene wy faeks komme, ik en jimme mem en dyn broerren, om ús foar dy nei de ierde to bûgen?

11 En syn broerren wierne oerginstich op him; mar syn heit ûnthâldde dat stik.

12 En syn broerren gyngen der op út om hjar heite keppel to weidzjen by Sichem.

13 Do sei Israël tsjin Jozef: Weidzje dyn broerren net by Sichem? Kom, lit my dy nei hjar ta stjûre. En hy sei tsjin him: Sjuch, hjir bin ik.

14 En hy sei tsjin him: Gean dochs hinne, fornim ho't it mei dyn broerren en mei de keppel stiet, en bring my biskied. Sa stjûrde er him út 'e delling fen Hebron; en hy kaem to Sichem.

15 En in man trof him, hwent sjuch, hy wier fordwaeld yn it fjild; en dy man frege him, sizzende: Hwer siikje jo om?

16 En hy sei: Ik siikje myn broerren; bitsjut my dochs hwer't hja weidzje.

17 Do sei de man: Hja binne hjirwei gien, hwent ik hearde hjar sizzen: Lit ús nei Dothan tsjen. Jozef den gyng syn broerren efternei, en foun se to Dothan.

18 En hja seagen him fen fierrens; en ear't er by hjarren wier, sleaten hja in liepe ried tsjin him om him to deadzjen,

19 en hja seine de iene tsjin de oare: Sjuch, dêr komt master de dreamer oan.

20 Kom, lit ús him deadzje, en him yn ien fen dizze kûlen smite; en wy scille sizze: In wyld dier hat him opiten; den scille wy ris sjen hwet der fen syn dreamen wirdt.

21 Ruben hearde dat, en forloste him út hjar hân, en hy sei: Lit ús him net oan it libben komme.

22 Ek sei Ruben tsjin hjar: Forjit gjin bloed; smyt him yn dy kûle, dy't yn 'e woastenije is, mar slach gjin hannen oan him! om him út hjar hannen to forlossen en wer ta syn heit to bringen.

23 En it barde do't Jozef by syn broerren kaem, dat hja Jozef de rôk útteagen, de bûnte dy't er oan hie,

24 en hja namen him en smieten him yn 'e kûle; mar de kûle wier leech, der stie gjin

wetter yn.
25 Dêrnei gyngen hja sitten to brea-iten, en sloegen de eagen op en seagen, en sjuch, dêr kaem in karavaen Ismaëliten oan út Gileäd. En hjar kamielen tôgen swietrokige krûden en balsem en myrrhe, op wei om it nei Egypte to bringen.
26 Do sei Juda tsjin syn broerren: Hwet jowt it ús, as wy ús broer deadzje en syn bloed forbergje?
27 Kom, en lit ús him oan dy Ismaëliten forkeapje, en lit ús gjin hannen oan him slaen; hwent it is ús broer, ús flêsk. En syn broerren harken nei him.
28 Do't de Midianityske keapljue nou foarby kamen, teagen en tilden hja Jozef út 'e kûle, en forkoften Jozef oan 'e Ismaëliten for tweintich silverlingen; dy brochten Jozef nei Egypte.
29 Do't nou Ruben wer by de kûle kaem, sjuch, Jozef wier net yn 'e kûle; do toskoerde er syn klean,
30 en hy gyng wer nei syn broerren [pag. 40] en sei: De jonge is der net! en ik, hwer moat ik keare?
31 Do namen hja Jozefs rôk, en hja slachten in geitebok, en hja hellen de rôk troch it bloed;
32 en hja stjûrden de bûnte rôk en lieten dy hjar heit bringe, en seine: Dat hawwe wy foun; jow dochs útslútsel, oft it jins soan syn rôk is, of net.
33 En hy koe him, en sei: It is myn soan syn rôk, in wyld dier hat him opiten; forskoerd, forskoerd is Jozef!
34 Do toskoerde Jakob syn klean, en die in sek om 'e heupen, en hy roude oer syn soan gâns in tiid;
35 en al syn soannen en al syn dochters joegen hjar op om him to treastgjen, mar hy wegere him treastgje to litten, en sei: Rouwende scil ik ta myn soan yn it grêf delfarre. Sa skriemde syn heit oer him.
36 En de Midianiten forkoften him yn Egypte oan Potifar, Farao's hoveling, oerste fen 'e liifwacht.

HAEDSTIK 38.

1 En it barde yn dyselde tiid dat Juda by syn broerren weigyng en kaem to wenjen by in man fen Adullam, hwaens namme Hira wier;
2 en Juda seach dêr de dochter fen in Kanaänitysk man, hwaens namme Sua wier, en hy naem hjar en kaem ta hjar;
3 en hja waerd swier, en berne in soan, en hy neamde syn namme Er.
4 Dêrnei waerd hja wer swier, en berne in soan, en hja neamde syn namme Onan.
5 En yetris berne hja in soan, en neamde syn namme Sela; en hy wier to Kezib, do't hja him berne.
6 Juda nou naem Er, syn earstberne, in frou, en hjar namme wier Tamar.
7 Mar Er, Juda's earstberne, wier tsjoed yn 'e eagen des Heare; dêrom deade de Heare him.
8 Do sei Juda tsjin Onan: Kom ta dyn broers frou, en doch hjar sweagerplicht, en win dyn broer sied.
9 Mar Onan wist, dat sied scoe net for him wêze, dat safaek as er ta syn broers frou kaem, fordoar hy it tsjin 'e ierde, om syn broer gjin sied to jaen.
10 En it wier tsjoed yn 'e eagen des Heare hwet er die; dêrom deade Er him ek.
11 Do sei Juda tsjin Tamar, syn skoandochter: Bliuw widdou yn jimme heite hûs, oant myn soan Sela great is; hwent hy sei: Oars mocht dy ek ris stjerre lyk as syn broerren. Sa kaem Tamar wer by hjar heit yn to wenjen.
12 Do't der nou gâns in tiid forroun wier, stoar de dochter fen Sua, Juda's frou, en Juda socht treast en gyng nei syn skieppeskearders, nei Timna, hy en syn frjeon Hira, de Adullamyt.
13 En hja fornijden it Tamar, sizzende: Sjuch, dyn skoanheit giet nei Timna to skieppeskearen.
14 Do teach hja de klean fen hjar widdowsteat út; en hja die in wiele foar en sloech dy om, en hja gyng sitten by de yngong fen Enaïm, dat oan 'e wei nei Timna leit; hwent hja seach dat Sela great wirden wier, en dat hja him net ta frou jown wier.
15 Do't Juda hjar nou seach, hâldde er hjar for in hoer, om't hja it oantlit biditsen hie;
16 en hy sloech ôf nei hjar ta oan 'e wei, en sei: Lit my dochs ta dy komme; hwent hy wist net dat it syn skoandochter wier. En hja sei: Hwet scille jo my jaen for dat jo ta my komme?
17 En hy sei: Ik scil dy in geitebokje fen 'e keppel stjûre. En hja sei: As jo pân jowe oant jo it stjûre.
18 Do sei er: Hwet moat ik dy ta pân jaen? En hja sei: Jins segelring, en jins snoer, en de stêf

dy't jo yn 'e hân hawwe. En hy joech it hjar,
en kaem ta hjar, en hja waerd swier fen him.
19 En hja joech hjar op en gyng foart, en hja
die de wiele foarwei, en teach de klean fen
hjar widdousteat wer oan.
20 En Juda stjûrde it geitebokje troch de hân
fen syn frjeon de Adullamyt, om it pân to
forlossen út 'e hân fen 'e frou; mar hy koe hjar
net fine.
21 En hy frege de ljue fen dat plak, sizzende:
Hwer is de hoer, dy't hjir by Enaïm oan 'e wei
siet? En hja seine: Hjir hat gjin hoer west.
22 En hy gyng werom nei Juda en sei: Ik koe
hjar net fine en ek seine de ljue fen dat plak,
dêr hie gjin hoer west.
23 Do sei Juda: Lit it hjar hâlde, dat wy faeks
net to skande wirde; sjuch, ik [pag. 41] haw dit
bokje stjûrd, mar dû koest hjar net fine.
24 En it barde likernôch trije moanne letter,
dat hja Juda fornijden: Tamar, jins
skoandochter, hat hoerke, en sjuch, hja is al
swier fen hjar hoerkerij. Do sei Juda: Bring
hjar foar, dat hja forbaernd wirde mei.
25 Do't hja foarbrocht waerd, die hja hjar
skoanheit de boade, om to sizzen: De man,
fen hwa't dizze dingen binne, bin ik swier fen,
en hja sei: Jow dochs útslútsel, fen hwa't dizze
segelring en dizze snoeren en dizze stêf
binne.
26 En Juda koe se, en sei: Hja is
rjuchtfeardiger as ik, dat ik hjar net oan myn
soan Sela jown haw. En hy bikende hjar sûnt
net wer.
27 En it barde do't hja bernje scoe, sjuch, do
wierne der twiellingen yn hjar skerte.
28 En it barde wylst hja berne, dat de iene de
hân útstiek; en de goedfrou naem dy, en
woelle der in poarperen tried om hinne,
sizzende: Dizze is earst kommen.
29 Mar it barde do't er syn hân wer ynloek,
sjuch, dêr kaem syn broer; en hja sei: Ho
hastû dochs sa'n breuk britsen? En hja
neamden syn namme Peres.
30 En dêrnei kaem syn broer, dy't de
poarperen tried om 'e hân hie; en hja
neamden syn namme Searah.

HAEDSTIK 39.

1 Jozef nou waerd nei Egypte fierd, en
Potifar, Farao's hoveling, in oerste fen 'e
liifwacht, in Egyptysk man, koft him út 'e hân
fen 'e Ismaëliten, dy't him dêrhinne fierd
hiene.
2 En de Heare wier mei Jozef, dat it in
foarspoedich man waerd, en hy wier by syn
hear, de Egyptner, yn 'e hûs.
3 Do't syn hear nou seach, dat de Heare mei
him wier, en dat de Heare troch syn hân
foarspoedich makke al hwet er die,
4 foun Jozef ginst yn syn eagen, en waerd syn
tsjinner; en hy stelde him oer syn hûs, en al
hwet er hie liet er op him stean.
5 En it barde sûnt er him oer syn hûs steld
hie en oer al hwet sines wier, dat
de Heare it hûs fen 'e Egyptner seinge om de
wille fen Jozef, ja, de seine des Heare wier yn
alles hwet er hie, thús en op it fjild.
6 En alles hwet er hie, liet er op Jozef stean,
dat er bûten him nearne fen wist as fen it brea
dat er iet. En Jozef wier tsjep fen lea en tsjep
fen wêzen.
7 En it barde mei forrin fen tiid dat de frou
fen syn hear eagen op Jozef smiet; en hja sei:
Kom by my.
8 Mar hy wegere it en sei tsjin syn heare frou:
Sjuch, myn hear wit bûten my net hwet der yn
'e hûs is; en al hwet er hat, dat hat er op my
stean litten;
9 gjinien is greater yn dit hûs as ik, en hy hat
my neat ûnthâlden bihalven jo, om't jo syn
frou binne; ho scoe ik den sa'n great kwea
dwaen, en sûndigje tsjin God?
10 En it barde do't hja Jozef dei oan dei
oanspriek, en hy net nei hjar harke, om by hjar
to lizzen, en by hjar to wêzen,
11 sa barde it op in dei do't er yn 'e hûs kaem
om syn wirk to dwaen, en gjinien fen it folk
thús wier,
12 dat hja him by syn kleed griep, sizzende:
Kom by my; en hy liet syn kleed yn hjar hân,
en flechte en gyng nei bûten.
13 En it barde do't hja seach dat er syn kleed
yn hjar hân litten hie en nei bûten flechte wier,
14 dat hja hjar folk rôp en tsjin hjar sei: Sjuch,
hja hawwe ús hjir in Hebrieuske man brocht,
om de spot mei ús to slaen; dy is ta my
kommen om by my to lizzen en ik haw roppen
mei in útset lûd;
15 en it barde do't er hearde dat ik myn lûd
útsette en rôp, dat er syn kleed by my liet en
flechte en nei bûten gyng.
16 En hja hâldde syn kleed by hjar, oant syn
hear thús kaem.
17 Do spriek hja ta him neffens deselde

wirden, sizzende: De Hebrieuske tsjinstfeint, dystû ús hjir brocht hast, is ta my kommen, om de spot mei my to slaen;
18 en it is bard do't ik myn lûd útsette en rôp, dat er syn kleed by my liet en nei bûten flechte.
19 En it barde do't syn hear de wirden fen syn frou hearde, dy't hja ta him spriek, sizzende: Neffens dy wirden hat [pag. 42] dyn tsjinstfeint my dien, dat syn grime oplôge;
20 en Jozefs hear naem him en sette him yn 'e finzenis, dêr't de finzenen fen 'e kening wierne; sa kaem er dêr yn 'e finzenis to sitten.
21 Mar de Heare wier mei Jozef en kearde him genede ta, en joech him ginst yn 'e eagen fen 'e oerste fen 'e finzenis.
22 En de oerste fen 'e finzenis joech alle finzenen, dy't yn 'e finzenis wierne, yn Jozefs hân, en al hwet hja dêr diene, die hy.
23 De oerste fen 'e finzenis seach suver nei gjin ding om dat yn syn hân wier, om't de Heare mei him wier; en hwet er die, dat liet de Heare lokkich bidije.

HAEDSTIK 40.

1 En it barde nei dy dingen, dat de skinker fen 'e kening fen Egypte en de bakker hjar misdroegen tsjin hjar hear, de kening fen Egypte,
2 En Farao waerd tige grammoedich op syn beide hovelingen, op 'e oerste fen 'e skinkers en op 'e oerste fen 'e bakkers.
3 En hy sette se yn biwar yn it hûs fen 'e oerste fen 'e liifwacht, yn 'e finzenis, op it plak dêr't Jozef finzen siet.
4 En de oerste fen 'e liifwacht bistelde Jozef by hjarren, dat er hjar tsjinne; en hja bleauwen dagen yn biwar.
5 En hja dreamden beide in dream, elk sines, op ien en deselde nacht, elk mei in eigen bitsjutting: de skinker en de bakker dy't fen Egypte's kening wierne, dy't finzen sieten yn 'e finzenis.
6 En Jozef kaem de moarns by hjarren, en hy seach se oan, en sjuch, hja wierne ûntdien.
7 Do frege er Farao's hovelingen, dy't mei him yn biwar wierne yn it hûs fen syn hear, sizzende: Hwerom stiet jimme it oantlit hjoed sa ûntdien?
8 En hja seine tsjin him: Wy hawwe in dream dreamd, en der is gjinien dy't him tsjutte kin. En Jozef sei tsjin hjar: Binne de tsjuttingen net fen God? Forhelje it my.
9 Do forhelle de oerste fen 'e skinkers Jozef syn dream, en sei tsjin him: Yn myn dream, sjuch, dêr wier in wynstok foar myn oantlit;
10 en oan 'e wynstok sieten trije ranken; en mei't er útbotte, skeat er yn 'e bloei en syn trossen droegen ripe druven.
11 En Farao's tsjelk hie ik yn 'e hân; en ik naem de druven en kniep se út yn Farao's tsjelk en ik joech Farao de tsjelk yn 'e hân.
12 Do sei Jozef tsjin him: Dit is de bitsjutting: de trije ranken binne trije dagen;
13 binnen trije dagen scil Farao jins holle forheegje en jo wer yn jins ampt sette en jo scille Farao de tsjelk yn 'e hân jaen, neffens foarich rjucht, do't jo syn skinker wierne.
14 Mar hâld my by jo sels yn oantinken hwennear't it jo goed gean scil en biwiis my dochs ginst, en doch biskied fen my by Farao, en meitsje dat ik út dit hûs kom;
15 hwent ik bin skandlik stellen út it lân fen 'e Hebreërs; en alhowol't ik neat dien haw, hawwe hja my yn dizze hoale set.
16 Do't de oerste fen 'e bakkers seach dat er in goede tsjutting jown hie, sei er tsjin Jozef: Ik wier ek yn myn dream, en sjuch, trije koerren mei fyn gebak droech ik op 'e holle;
17 en yn 'e boppeste koer wier fen allerhanne spize fen 'e bakker for Farao. Mar de fûgels ieten it út 'e koer boppe myn holle wei.
18 Do antwirde Jozef en sei: Dit is de bitsjutting: de trije koerren binne trije dagen;
19 binnen trije dagen scil Farao jins holle boppe jo forheegje, en hy scil jo oan in hout hingje, en de fûgels scille jins flêsk boppe fen jo ôfite.
20 En it barde de trêdde deis, de deis fen Farao's berte, dat er al syn tsjinstfeinten in gastmiel oanrjuchte. En hy forhege de holle fen 'e oerste fen 'e skinkers en de holle fen 'e oerste fen 'e bakkers mids syn tsjinstfeinten.
21 En hy sette de oerste fen 'e skinkers wer yn syn skinkersampt, dat er Farao de tsjelk yn 'e hân jaen mocht,
22 mar de oerste fen 'e bakkers hong er op, lyk as Jozef hjarren tsjut hie.
23 Mar de oerste fen 'e skinkers tocht net mear oan Jozef, mar forgeat him. [pag. 43]

HAEDSTIK 41.

1 En it barde mei forrin fen twa folle jierren dat Farao dreamde, en sjuch, hy stie by de

rivier;
2 en sjuch, der kamen saun kij út ’e rivier
op, glânzich fen skôging en swier yn it flêsk,
en hja weiden yn it gêrs;
3 en sjuch, saun oare kij kamen nei hjarren
op út ’e rivier, ûnsjuch fen skôging en tin yn
it flêsk, en hja joegen hjar by de oare kij oan ’e
igge fen ’e rivier.
4 En de kij, ûnsjuch fen skôging en tin yn it
flêsk, ieten de saun kij, glânzich fen skôging
en fet, op. Do waerd Farao wekker.
5 Dêrnei foel er wer yn ’e sliep en dreamde
yetris, en sjuch, saun ieren skeaten op oan ien
strie, swier en folslein,
6 en sjuch, saun lichte en fen ’e eastewyn
toskroeide ieren skeaten nei hjarren út;
7 en de lichte ieren forslynden de saun
swiere en folle ieren. Do waerd Farao wekker,
en sjuch, it wier in dream.
8 En it barde de moarns dat syn geast
forslein wier, en hy die de boade en rôp al de
tsjoenders fen Egypte en al de wizen dy’t dêr
wierne, en Farao forhelle hjarren syn dream;
mar der wier gjinien dy’t it Farao tsjutte.
9 Do spriek de oerste fen ’e skinkers ta
Farao, sizzende: Ik bring hjoed myn sûnden
yn oantinken.
10 Farao wier tige grammoedich op syn
tsjinners, en sette my yn biwar yn it hûs fen ’e
oerste fen ’e liifwacht, my en de oerste fen ’e
bakkers.
11 En op ien en deselde nacht dreamden wy
in dream, ik en hy; wy dreamden, elk nei de
bitsjutting fen syn dream.
12 En dêr wier by ús in Hebrieusk jongfeint,
in tsjinner fen ’e oerste fen ’e liifwacht; en wy
forhellen it him, en hy tsjutte ús ús dreamen,
ús beide tsjutte er se, elk neffens syn dream;
13 en lyk as er ús tsjutte, sa is it bard: my hat
er wer yn myn ampt set, en him ophongen.
14 Do die Farao de boade en rôp Jozef, en hja
lieten him mei haesten út ’e hoale komme; en
hja skearden him en teagen him oare klean
oan en hy kaem ta Farao.
15 En Farao sei tsjin Jozef: Ik haw in dream
dreamd, en der is gjinien dy’t him tsjutte kin;
mar ik haw fen dy sizzen heard, astû in dream
hearst, dû kinst him tsjutte.
16 En Jozef antwirde Farao, sizzende: Dat is
net fen my: God scil Farao’s heil wytgje.
17 Do spriek Farao ta Jozef: Sjuch, yn myn
dream stie ik oan ’e igge fen ’e rivier;
18 en sjuch, der kamen út ’e rivier saun kij op,
swier yn it flêsk en glânzich fen skôging en hja
weiden yn it gêrs;
19 en sjuch, saun oare kij kamen nei hjarren
op, meager en tige ûnsjuch fen skôging, skrael
yn it flêsk; ik haw sokke ûnsjugge net sjoen yn
hiele Egyptelân.
20 En dy skrale en ûnsjugge kij ieten de earste
saun fette kij op;
21 mar alhowol ’t hja se hielendal nei binnen
setten, seach men it hjarren net oan, dat hja se
nei binnen set hiene, hwent hjar skôging bleau
allike ûnsjuch as yn it earstoan. Do waerd ik
wekker.
22 Dêrnei seach ik yn myn dream, en sjuch,
saun ieren skeaten op oan ien strie, fol en
skoan;
23 en sjuch, saun gelde, lichte en fen ’e
eastewyn toskroeide ieren skeaten nei hjarren
út;
24 en de saun lichte ieren forslynden de saun
folsleine ieren. En ik haw it de tsjoenders sein,
mar der wier gjinien dy’t it my tsjutte koe.
25 Do sei Jozef tsjin Farao: Farao’s dream is
ien en itselde: dêr’t God mei dwaende is, hat
Er Farao forkindige.
26 De saun glânzige kij binne saun jierren; de
saun folsleine ieren binne ek saun jierren: de
dream is ien en itselde.
27 En de saun skrale en ûnsjugge kij, dy’t
dêrnei opkamen, binne saun jierren; en de
saun skrale, fen ’e eastewyn toskroeide ieren
scille saun jierren fen hongersneed wêze.
28 Dat is it wird dat ik ta Farao spritsen haw:
dêr’t God mei dwaende is, hat Er Farao
iepenbiere.
29 Sjuch, de saun oankommende jierren scil
der greate oerfloed yn it hiele lân fen Egypte
wêze.
30 Mar dêrnei scille oankomme saun [pag. 44]
jierren fen hongersneed; den scil al dy oerfloed
forgetten wêze yn it lân fen Egypte, en de
honger scil it lân fortarre.
31 Ek scil de oerfloed net to fornimmen wêze
yn it lân, fen wegen de honger, dy’t dêrnei
wêze scil; hwent dy scil tige swier wêze.
32 En dat de dream twaris ta Farao kommen
is, bitsjut, dat de saek by God fêst bisletten is,
en dat God haest hat om it to dwaen.
33 Nou den, lit Farao sjen om in forstannich
en wiis man en dy sette oer it lân fen Egypte.
34 Lit Farao dat dwaen en opsjenners oer it

lân bistelle, en in fyften nimme fen it lân fen Egypte, yn ’e saun jierren fen oerfloed;
35 En hja scille al de spize fen ’e oankommende goede jierren forgearje, en nôt opslaen ûnder Farao’s hân, ta spize yn ’e stêdden, en it biwarje.
36 Sa scil der spize wêze ta foarrie for it lân, de saun jier fen hongersneed, dy’t yn Egyptelân wêze scil, dat it lân net forgean mei fen ’e honger.
37 En dat wird wier goed yn Farao’s eagen en yn ’e eagen fen al syn tsjinstfeinten.
38 Dêrom sei Farao tsjin syn tsjinstfeinten: Scoe der wol ien to finen wêze lyk as dizze, dêr’t Gods Geast yn is?
39 Dêrnei sei Farao tsjin Jozef: Nei’t God dy dat allegearre forkindige hat, is der gjinien sa forstannich en wiis as dû:
40 dû scilst oer myn hûs wêze, en nei dyn mûle scil myn hiele folk him bûge; allinnich om de wille fen ’e troan scil ik heger wêze as dû.
41 Fierder spriek Farao tsjin Jozef: Sjuch, ik haw dy oer hiele Egyptelân set.
42 En Farao teach syn ring fen ’e finger, en die dy Jozef om ’e finger, en klaeide him mei djûre linnense klean, en hong him in gouden keatling om ’e hals;
43 en hy liet him ride yn ’e op ien nei steatlikste wein dy’t er hie, en hja rôpen foar syn oantlit: Doch hilde! Sa sette er him oer hiele Egyptelân.
44 En Farao sei tsjin Jozef: Ik bin Farao; mar sûnder dy scil gjinien yn
hiele Egyptelân syn hân of syn foet optille.
45 En Farao neamde Jozefs namme Safnath-Panéäch, en joech him Asnath, de dochter fen Potifeara, de hegepreester fen On, ta in frou; en Jozef teach út troch it lân fen Egypte.
46 Jozef nou wier tritich jier âld do’t er stie foar it oantlit fen Farao, de kening fen Egypte; en Jozef gyng út fen Farao’s oantlit, en hy teach troch hiele Egyptelân.
47 En it lân die yn ’e saun jier fen oerfloed by hânfollen.
48 En hy forgearre dy saun jier al de spize dy’t yn Egyptelân wier, en brocht de spize gear yn ’e stêdden: yn elke stêd brocht er gear de spize fen it lân dat der om hinne laei.
49 Sa sloech Jozef nôt op as it sân fen ’e sé, sa ûnwittend folle, dat hja ophâldden fen tellen, hwent der wier gjin tellens ein oan.
50 En Jozef waerden twa soannen berne, ear’t it jier fen ’e hongersneed kaem, dy’t Asnath, de dochter fen Potifeara, hegepreester fen On, him berne.
51 En Jozef neamde de namme fen ’e earstberne Manasse, hwent, sei er, God hat my al myn fortriet en myn heite hiele hûs forjitte litten.
52 En de namme fen ’e twade neamde er Efraïm: hwent, sei er, God hat my fruchtber makke yn it lân fen myn ellinde.
53 Do’t nou de saun jierren fen oerfloed, dy’t yn Egyptelân west hie, om wierne,
54 do bigounen de saun jierren fen ’e hongersneed lyk as Jozef sein hie; en it wier hongersneed yn alle lannen, mar yn hiele Egyptelân wier brea.
55 Hwent do’t hiele Egyptelân honger hie en it folk ta Farao rôp om brea, sei Farao tsjin al de Egyptners: Gean nei Jozef, doch hwet hy jimme seit.
56 Wylst it den hongersneed wier oer ’e hiele wrâld, die Jozef iepen alles dêr’t yn opslein wier, en forkoft oan ’e Egyptners, hwent de honger wier swier yn Egyptelân,
57 en alle lannen kamen yn Egypte ta Jozef om to keapjen, hwent de honger wier swier yn alle lannen. [pag. 45]

HAEDSTIK 42.

1 Do’t Jakob fornaem dat der nôt yn Egypte wier, sei Jakob tsjin syn soannen: Hwet steane jimme elkoar oan to sjen?
2 Fierder sei er: Sjuch, ik haw heard dat der nôt yn Egypte is: tsjuch dêrhinne, en keapje ús dêr, dat wy libje en net stjerre.
3 Do teagen Jozefs tsjien broerren der op út om yn Egypte nôt to keapjen;
4 mar Benjamin, Jozefs broer, joech Jakob de broerren net mei; hwent hy sei: der mocht him ris ûnheil oerkomme.
5 Sa kamen Israëls soannen om to keapjen mids al dyjingen dy’t dêr kamen; hwent it wier hongersneed yn it lân Kanaän.
6 Jozef nou wier de biwâlder oer it lân: hy forkoft oan al it folk fen it lân; en Jozefs broerren kamen en bûgden hjar foar him mei it oantlit nei de ierde.
7 Do’t Jozef syn broerren seach, koe er se; mar hy bearde dat hja him frjemd wierne en spriek se hird oan, en sei tsjin hjar: Hwer komme jimme wei? En hja seine: Ut it lân

Kanaän, om spize to keapjen.
8 Jozef den koe syn broerren, mar hja koene
him net.
9 Do kamen Jozef de dreamen yn it sin, dy't
er fen hjarren dreamd hie, en hy sei tsjin hjar:
Jimme binne bispieders, jimme binne
kommen om to sjen hwer't it lân iepen is.
10 En hja seine tsjin him: Né myn hear, jins
tsjinstfeinten binne kommen om spize to
keapjen;
11 wy binne allegearre soannen fen ien man;
wy binne earlike ljue: jins tsjinstfeinten binne
gjin bispieders.
12 En hy sei tsjin hjar: Ja, mar jimme binne
kommen om to sjen hwer't it lân iepen is.
13 En hja seine: Wy, jins tsjinstfeinten,
wierne toalvesom as broerren, soannen fen
ien man yn it lân Kanaän; en sjuch, de jongste
is by ús heit bleaun, mar ien dy is net mear.
14 Do sei Jozef tsjin hjar: It is lyk as ik ta
jimme spritsen haw, sizzende: Jimme binne
bispieders.
15 Hjiroan scille jimme hifke wirde: sa wier
as Farao libbet, jimme scille hjir net wei tsjen,
of earst moat jimme jongste broer harren
kommen wêze.
16 Stjûr ien fen jimme út, om jimme broer to
heljen, wylst jimme finzen bliuwe; sa scille
jimme wirden hifke wirde oft de wierheit by
jimme is; en sa net, sa wier as Farao libbet,
jimme binne bispieders.
17 En hy sette se trije dagen byinoar yn
biwar.
18 En de trêdde deis sei Jozef tsjin hjar: Doch
dit en libje, ik freezje God:
19 As jimme earlike ljue binne, lit den ien fen
jimme tsjienen finzen bliuwe yn it hûs dêr't
jimme yn biwar binne; en tsjuch jimme foart,
bring it nôt for de honger fen jimme
húshâldingen;
20 en bring jimme jongste broer ta my, den
scille jimme wirden wier makke wirde, en
jimme scille net stjerre. En hja diene sa.
21 Do seine hja de iene tsjin de oare:
Wiswier, dat hawwe wy fortsjinne oan ús
broer, hwaens need fen 'e siele wy seagen,
do't er ús om genede bea, mar wy harken net;
dêrom komt dizze need oer ús.
22 En Ruben antwirde hjarren, sizzende:
Haw ik it jimme net sein: Bisûndigje jimme
net oan 'e jonge? mar jimme harken net, en
nou, sjuch, nou wirdt syn bloed ek noch
socht.
23 En hja wisten net dat Jozef it forstie; hwent
de tolk wier twisken hjarren.
24 Do kearde er him om fen hjarren ôf, en
skriemde; dêrnei kaem er wer by hjarren, en
spriek ta hjarren, en naem Simeon derút en
boun him foar hjar eagen.
25 En Jozef gebea hjar sekken to foljen mei
nôt, en hjar jild wer yn hjar sekken to dwaen,
elkums yn syn eigen, en hjarren fortarring mei
to jaen for ûnderweis; en it barde sa.
26 En hja laedden hjar nôt op 'e ezels en
teagen dêrwei.
27 Do't nou ien syn sek iepenmakke om syn
ezel foer to jaen yn 'e herberch, dêr seach er
syn jild; hwent sjuch, it laei boppe yn 'e sek;
28 en hy sei tsjin syn broerren: Myn jild is
weromkommen, sjuch ris, it leit yn myn sek.
Do gyng hjarren it hert út en hja seagen de
iene de oare kjel oan, [pag. 46] sizzende: Hwet hat
God ús nou dien?
29 En hja kamen yn it lân Kanaän ta Jakob
hjar heit, en hja forhellen him alles hwet
hjarren oerkommen wier, sizzende:
30 Dy man, de hear fen dat lân, spriek ús hird
oan, en hy hâldde ús for bispieders fen it lân;
31 mar wy seine tsjin him: Wy binne earlike
ljue, wy binne gjin bispieders:
32 wy wierne mei ús toalven fen soannen fen
ús heit; de iene dy is net mear, en de jongste is
by ús heit yn it lân Kanaän bleaun.
33 En dy man, de hear fen dat lân, sei tsjin ús:
Hjiroan scil ik witte dat jimme earlik folk
binne: lit ien fen jimme tsjienen by my bliuwe,
en nim for 'e honger fen jimme húshâldingen
en tsjuch foart;
34 en bring jimme jongste broer ta my: den
scil ik witte dat jimme gjin bispieders binne,
mar earlike ljue; jimme broer scil ik jimme
weromjaen, en jimme meije troch dit lân tsjen.
35 En it barde do't hja de sekken legen, sjuch,
dêr hie in elk syn pong mei jild yn syn sek, en
hjar pongen mei jild sjende, hja en hjar heit,
eangen hja.
36 Do sei Jakob, hjar heit, tsjin hjar: Jimme
birôvje my fen bern! Jozef is der net, en
Simeon is der net, nou scille jimme Benjamin
meinimme: it is allegearre tsjin my.
37 Do spriek Ruben ta syn heit, sizzende:
Deadzje twa fen myn soannen, as ik him jo net
werombring; jow him my op 'e noed en ik scil
him werombringe.

38 Mar hy sei: Myn soan scil net mei jimme
tsjen; hwent syn broer is dea, en hy is
allinnich oer: as him ûnheil oerkaem op ’e
wei dy’t jimme gean scille, den scoene jimme
myn grize hierren fen hertsear yn it grêf
bringe.

HAEDSTIK 43.

1 De hongersneed nou waerd swier yn it
lân.
2 Sa barde it do’t hja troch de foarried hinne
wierne dy’t hja út Egypte helle hiene, dat hjar
heit tsjin hjar sei: Gean der wer op út en
keapje ús hwet spize.
3 Do spriek Juda ta him, sizzende: Dy man
hat ús op’en heechsten bitsjûge, sizzende:
Jimme scille myn oantlit net sjen, as jim
jimme broer net by jimme hawwe.
4 As jo ús broer mei ús stjûre, scille wy der
op úttsjen en jo spize keapje;
5 mar as jo him net stjûre, scille wy der net
op úttsjen; hwent dy man hat tsjin ús sein:
jimme scille myn oantlit net sjen, as jim
jimme broer net by jimme hawwe.
6 En Israël sei: Hwerom hawwe jimme my
dat ek oandien en forhelje dy man dat jimme
yette in broer hiene?
7 En hja seine: De man frege tige nei ús en
nei ús sibben, sizzende: Libbet jimme heit
yette? Hawwe jimme yette in broer? Do
hawwe wy it him nei wierheit forhelle. Koene
wy den witte, dat er sizze scoe: Bring jimme
broer harren?
8 Do sei Juda tsjin Israël, syn heit: Jow my
de jonge mei, den scille wy tarissing meitsje
en foarttsjen, dat wy libje en net stjerre, noch
wy, noch jo, noch ús berntsjes.
9 Ik sels scil boarch for him wêze, fen myn
hân scille jo him easkje: as ik him jo net
werombring en stel him foar jins oantlit, den
scil ik alle dagen tsjin jo sûndige hawwe;
10 hwent hiene wy net somme, wiswier, wy
hiene al twaris werom west.
11 Do sei Israël, hjar heit, tsjin hjar: As it den
wêze moat, gean sà to wirk: doch fen ’e bêste
fruchten fen it lân yn jimme sekken, en bring
de man in geskink: hwet balsem, hwet
hunich, swietrokige krûden en mirre, nuten
en amandels.
12 En doch dûbeld jild by jimme, en nim it
jild, dat boppe yn jimme sekken rekke is, mei
werom; faeks is it in forsin.
13 Nim ek jimme broer mei, en meitsje
tarissing, tsjuch wer nei dy man.
14 En God de Almachtige mei jimme
barmhertichheit jaen foar it oantlit fen dy
man, dat er jimme oare broer en Benjamin
mei werom gean lit. En my oangeande, as ik
fen bern birôve bin, den bin ik birôve.
15 En de mannen namen dat geskink, en
namen dûbeld jild mei, en Benjamin; en hja
makken tarissing en teagen nei Egypte, en hja
kamen foar Jozefs oantlit. [pag. 47]
16 Do’t Jozef Benjamin by hjarren seach, sei
er tsjin dyjinge dy’t oer syn hûs gyng: Bring dy
mannen yn ’e hûs en slachtsje slachtfé, en
meitsje it klear, hwent dy mannen scille fen ’e
middei mei my ite.
17 De man nou die lyk as Jozef sein hie, en de
man brocht dy mannen by Jozef yn ’e hûs.
18 Do eangen de mannen, om’t hja by Jozef
yn ’e hûs brocht waerden, en hja seine: Fen
wegen it jild, dat de oare kear wer yn ús sekken
rekke is, wirde wy hjir brocht: hja wolle ús
oerrompelje en oerfalle, en ta slaven nimme,
en ús ezels dêrby.
19 Dêrom gyngen hja nei de man dy’t oer
Jozefs hûs stie, en hja sprieken him oan by de
doar fen it hûs,
20 en hja seine: Och myn hear, wy binne de
oare kear wier kommen om spize to keapjen;
21 mar it is bard do’t wy yn ’e herberch
kommen wierne, en wy ús sekken
iepenmakken, sjuch, dêr hie elk syn jild boppe
yn syn sek, ús eigen jild, it folle gewicht, en wy
hawwe it wer by ús dien;
22 wy hawwe hjir ek oar jild mei hinne
nommen, om spize to keapjen: wy witte net
hwa’t ús jild wer yn ús sekken lein hat.
23 En hy sei: Frede mei jimme wêze, eangje
net: jimme God en jimme heite God hat jimme
in skat yn ’e sekken jown; jimme jild haw ik
bard. En hy brocht Simeon ta hjarren út.
24 Dêrnei brocht dy man de mannen by Jozef
yn ’e hûs, en hy joech wetter, en hja wosken
hjar foetten; ek joech er hjar ezels foer.
25 En hja makken it geskink op, oant Jozef de
middeis thúskaem; hwent hja hiene heard dat
hja dêr brea-ite scoene.
26 Do’t Jozef den thús kommen wier,
brochten hja him it geskink, dat hja by hjar
hiene, yn ’e hûs; en hja bûgden hjar foar him
nei de ierde.
27 En hy frege hjarren ho’t it mei hjar wier, en

sei: Is it goed mei jimme âlde heit, dêr't jimme it oer hawn hawwe? Libbet er yette?
28 En hja seine: It is goed mei jins tsjinstfeint, ús heit, hy libbet yette; en hja bûgden de holle en joegen hjar foaroer.
29 En hy sloech de eagen op en seach Benjamin, syn broer, syn memme soan, en sei: Is dit jimme jongste broer, dêr't jimme it tsjin my oer hawn hawwe? Dêrnei sei er: Myn soan, God mei dy genedich wêze!
30 En Jozef haeste him, hwent syn yngewant baernde fen wegen syn broer, en hy socht to skriemen; en hy gyng yn in keamer en skriemde dêr.
31 Dêrnei wosk er syn oantlit en kaem werom, en hy hâldde him yn, en sei: Set brea op.
32 En hja setten for him apart op, en for hjar apart, en for de Egyptners, dy't mei hjarren ieten, apart; hwent de Egyptners meije gjin brea ite mei de Hebreërs, hwent soks is de Egyptners in grouwel.
33 En hja ieten foar syn oantlit, de earstberne neffens syn earste berte, en de jongste neffens syn jonkheit; en de mannen forwûnderen hjar elk foar oar.
34 En hy skafte hjarren fen 'e gerjuchten fen syn tafel; mar Benjamins gerjucht wier fiveris sa great as de gerjuchten fen al de oaren. En hja dronken, en wierne fleurich yn syn selskip.

HAEDSTIK 44.

1 En hy gebea dyjinge, dy't oer syn hûs gyng, sizzende: Folje de sekken fen dizze mannen mei spize, safolle as hja hâlde kinne, en liz elkums jild boppe yn syn sek;
2 en myn tsjelk, de silverene, scilstû lizze boppe yn 'e jongste syn sek, by it jild for syn nôt. En hy die neffens Jozefs wird, dat er spritsen hie.
3 De moarns do't it ljocht waerd, lieten hja de mannen tsjen, hjar en hjar ezels.
4 Nauwerneed wierne hja de stêd út, yette net fier, of Jozef sei tsjin dyjinge dy't oer syn hûs gyng: Meitsje tarissing en set dy mannen efternei, en astû se ynhelle hast, scilstû tsjin hjar sizze: Hwerom hawwe jimme goed mei kwea leanne?
5 Is dat de tsjelk net dêr't myn hear út drinkt, en dêr't er sels út wierseit? Hwet jimme dien hawwe is tige forkeard.
6 En hy helle se yn en sei dy wirden tsjin hjar.
[pag. 48]
7 En hja antwirden him: Ho kin myn hear sokke wirden sizze? Yn 'e fierste fierte scoene jins tsjinstfeinten soks sahwet net dwaen.
8 Sjuch, it jild, dat wy boppe yn ús sekken founen, hawwe wy jo werombrocht út it lân Kanaän wei; ho scoene wy den út it hûs fen jins hear silver of goud stelle?
9 By hwa fen jins tsjinstfeinten er foun wirde scil, dy mei stjerre; en ek scille wy myn hear ta slaven wêze.
10 En hy sei: Nou den, neffens jimme wirden scil it wêze; by hwa't er foun wirdt, dy is myn slaef; mar jimme scille ûnskildich wêze.
11 En hja haesten hjar en allegearre setten se hjar sek op 'e groun, en allegearre makken se hjar sek iepen.
12 En hy socht, bigjinnende by de âldste en ophâldende by de jongste; en de tsjelk waerd foun yn Benjamins sek.
13 Do toskoerden hja hjar klean; en allegearre laedden se hjar ezel en teagen werom nei de stêd.
14 En Juda gyng mei syn broerren by Jozef yn 'e hûs, hwent dy wier der sels yette; en hja foelen foar syn oantlit oer de groun.
15 En Jozef sei tsjin hjar: Hwet is dat for ding dat jimme dien hawwe? Witte jimme net dat immen as ik forbirgen dingen waernim?
16 Do sei Juda: Hwet scille wy myn hear sizze? Hwet scille wy sprekke en ho scille wy ús rjuchtfeardigje? God hat de ûngerjuchtichheit fen jins tsjinstfeinten foun; sjuch, wy binne myn heare slaven, wy sawol as hy, by hwa't de tsjelk foun is.
17 Mar hy sei: Yn 'e fierste fierte scil ik soks net dwaen; de man by hwa't de tsjelk foun is, dy scil myn slaef wêze; jimme lykwols, tsjuch yn frede nei jimme heit.
18 Do kaem Juda nei him ta en sei: Och myn hear, lit jins tsjinstfeint dochs in wird sprekke foar myn heare earen, en lit jins grime net oplôgje; hwent jo binne Farao allyk.
19 Myn hear frege syn tsjinstfeinten, sizzende: Hawwe jimme in heit of in broer?
20 Do seine wy tsjin myn hear: Wy hawwe in âlde heit, en in soan fen 'e âlderdom, de jongste, hwaens broer dea is, en fen syn mem is hy allinnich oer, en syn heit hat him ljeaf.
21 Do seine jo tsjin jins tsjinstfeinten: Bring him ta my, dat ik myn each op him slaen mei.

22 En wy seine tsjin myn hear: De jonge kin net by syn heit wei; as er by syn heit weigiet, scil heit stjerre.
23 Do seine jo tsjin jins tsjinstfeinten: As jimme jongste broer net meikomt, scille jimme myn oantlit net mear sjen.
24 En it is bard, do't wy ta jins tsjinstfeint, ús heit, kommen wierne, en wy him myn heare wirden oerbrocht hiene,
25 en ús heit sein hie: Gean wer hinne, keapje ús hwet spize,
26 dat wy seinen: Wy kinne dêr sa net komme: as ús jongste broer by ús is, den scille wy der hinne; hwent wy meije dy man syn oantlit net sjen, as ús jongste broer net by ús is.
27 Do sei jins tsjinstfeint, ús heit, tsjin ús: Jimme witte dat myn frou my twa soannen berne hat;
28 en de iene is by my weigien, en ik haw sein: Wiswier, hy scil forskoerd wêze; en ik haw him net wer sjoen, oan hjoed de dei ta:
29 as jimme dizze nou ek noch foar myn oantlit weinimme en der kaem him ris ûnheil oer, jimme scoene myn grize hierren fen hertsear yn it grêf bringe.
30 Nou den, as ik ta jins tsjinstfeint ús heit werom kom, en de jonge is net by ús, dêr't syn hiele siele oan hinget,
31 den scil it barre, as er sjucht dat de jonge der net is, dat er stjerre scil; en jins tsjinstfeinten scille de grize hierren fen jins tsjinstfeint ús heit fen hertsear yn it grêf bringe.
32 Hwent jins tsjinstfeint is boarch for de jonge by ús heit wirden, sizzende: As ik him jo net werombring, scil ik alle dagen tsjin heit sûndige hawwe.
33 Nou den, lit dochs for de jonge yn it plak jins tsjinstfeint myn heare slaef bliuwe, en lit de jonge weromgean mei syn broerren;
34 hwent ho scoe ik ta ús heit komme, as de jonge net by my wier? Ik scoe it leed net oansjen kinne, dat oer heit komme scoe. [pag. 49]

HAEDSTIK 45.

1 Do koe Jozef him net langer ynhâlde foar allegearre dy't by him stiene, en hy rôp: Lit alle man der útgean. En der wier gjinien by, do't Jozef him oan syn broerren bikend makke.
2 En hy barstte lûdop út fen gûlen, dat de Egyptners it hearden en dat Farao's hûs it hearde.
3 En Jozef sei tsjin syn broerren: Ik bin Jozef! libbet heit yette? En syn broerren koene him gjin biskied jaen, sa kjel wierne hja wirden foar syn oantlit.
4 En Jozef sei tsjin syn broerren: Kom dochs tichter by; en hja kamen tichter by. Do sei er: Ik bin Jozef, jimme broer, dy't jimme forkoft hawwe nei Egypte.
5 Mar nou, haw gjin noed en lit it jimme de eagen net útstekke dat jimme my hjirhinne forkoft hawwe: hwent God hat my foar jimme oantlit útstjûrd ta bihâld fen it libben.
6 Hwent it is al twa jier hongersneed oer it hiele lân, en der komme yette fiif jierren, dat der gjin ploegjen noch rispjen wêze scil;
7 mar God hat my foar jimme oantlit útstjûrd, om jimme in oerbliuwsel to jaen op 'e ierde, en om jimme yn it libben to hâlden troch in greate forlossing.
8 Nou den, jimme binne it net dy't my hjirhinne stjûrd hawwe, mar God sels, dy't my ta Farao's heit steld hat, en ta in hear oer syn hiele hûs en ta biwâlder yn it hiele lân fen Egypte.
9 Meitsje oan en tsjuch ta ús heit en siz tsjin him: Sa seit jins soan Jozef: God hat my ta hear oer hiele Egyptelân set: kom ta my en hâld jo net op;
10 en jo scille yn it lân Gosen wenje en tichte by my wêze, jo en jins soannen en de soannen fen jins soannen, en jins skiep en jins kij en al hwet jo hawwe,
11 en ik scil jo dêr ûnderhâlde; hwent it scil yette fiif jier hongersneed wêze; dat jo net forearmje, jo en jins hûs en alles hwet jo hawwe.
12 En sjuch, jimme eagen sjugge it, en de eagen fen myn broer Benjamin, dat myn mûle ta jimme sprekt.
13 En forhelje heit al myn hearlikheit yn Egypte, en alles hwet jimme sjoen hawwe; en meitsje oan en bring heit harren.
14 En hy foel syn broer Benjamin om 'e hals, en skriemde; en Benjamin skriemde oan syn hals.
15 En hy patte al syn broerren, en hy skriemde om hjar; en dêrnei sprieken syn broerren mei him.
16 Do't dat heard waerd yn Farao's hûs en der gewach fen kaem: Jozefs broerren binne

kommen, wier it goed yn Farao's eagen en yn
'e eagen fen syn tsjinstfeinten;
17 en Farao sei tsjin Jozef: Siz tsjin dyn
broerren: Doch sa, laed jimme beesten en
tsjuch foart, gean nei it lân Kanaän;
18 en nim jimme heit en jimme
húshâldingen en kom ta my, en ik scil jimme
it bêste fen Egyptelân jaen, en jimme scille it
fette fen it lân ite;
19 ik haw it dy hjitten, doch sa, nim út
Egyptelân weinen mei for jimme lytse bern en
for jimme frouljue, en helje jimme heit op en
kom.
20 En it hoecht jimme eagen net to
bigreatsjen om it húsrie; hwent it bêste fen
hiele Egyptelân scil jimmes wêze.
21 En Israëls soannen diene sa. En Jozef
joech hjarren weinen, neffens Farao's bistel,
ek joech er hjarren fortarring for ûnderweis.
22 Hy joech hjarren allegearre elk foar oar
forklaeijersklean; mar Benjamin joech er
trijehûndert silverlingen en fiif pakken
forklaeijersklean.
23 En syn heit allyksa stjûrde er tsjien
ôfladen ezels, mei it bêste fen Egypte, en
tsjien ezelinnen, ôfladen mei nôt en brea, en
spize for syn heit ûnderweis.
24 En hy liet syn broerren gean, en hja teagen
foart; en hy sei tsjin hjar: Haw gjin noed
ûnderweis.
25 En hja teagen op út Egypte, en hja kamen
yn it lân Kanaän ta hjar heit Jakob.
26 Do forhellen hja him en seine: Jozef libbet
yette, ja, hy is sels biwâlder oer hiele
Egyptelân! Do bijoech him it hert, hwent hy
leaude hjar net.
27 Mar do't hja him sein hiene al de wirden
dy't Jozef tsjin hjar sein hie en do't er de
weinen seach dy't Jozef stjûrd hie om him op
to heljen, do libbe Jakob, hjar heite geast wer
op, [pag. 50]
28 en Israël sei: It is genôch, myn soan Jozef
libbet yette! Ik scil gean, en him sjen ear't ik
stjer.

HAEDSTIK 46.

1 En Israël forteach mei al hwet er hie, en hy
kaem to Ber-Séba, en offere offers de God fen
syn heit Izaäk.
2 En God spriek de nachts ta Israël yn in
gesicht, en sei: Jakob, Jakob! En hy sei: Sjuch,
hjir bin ik.
3 En Hy sei: Ik bin God, dyn heite God;
eangje net nei Egypte to gean, hwent Ik scil dy
dêr ta in great folk meitsje.
4 Ik scil mei dy tsjen nei Egypte, en Ik scil dy
wer optsjen litte, sels mei optsjende; en Jozef
scil syn hân op dyn eagen lizze.
5 Do joech Jakob him op fen Ber-Séba; en
Israëls soannen namen Jakob, hjar heit, en
hjar lytse bern en hjar frouljue mei, op 'e
weinen, dy't Farao stjûrd hie om him op to
heljen.
6 En hja namen hjar fé en hjar have, dy't hja
yn it lân Kanaän woun hiene, en hja kamen yn
Egypte, Jakob en syn hiele slachte;
7 syn soannen en de soannen fen syn
soannen, syn dochters en de dochters fen syn
soannen en syn hiele slachte kaem er mei yn
Egypte.
8 En dit binne de nammen fen Israëls
soannen dy't yn Egypte kamen, fen Jakob en
syn soannen: Jakobs earstberne, Ruben.
9 En Rubens soannen: Henoch, en Pallu, en
Hesron, en Karmi.
10 En Simeons soannen: Jemuël, en Jamin, en
Ohad, en Jachin, en Sohar, en Saul, de soan fen
in Kanaänityske.
11 En Levi's soannen: Gerson, Kehath en
Merari.
12 En Juda's soannen: Er en Onan, en Sela, en
Peres, en Searah; mar Er en Onan wierne
stoarn yn it lân Kanaän. En Peres soannen
wierne Hesron en Hamul.
13 En Issaskars soannen: Tola, enPua, en Job,
en Simron.
14 En Sebulons soannen: Seared, en Elon, en
Jahleël.
15 Dat binne Leä's soannen, dy't hja Jakob
berne hie yn Paddan-Aram, mei Dina syn
dochter: al de sielen fen syn soannen en fen
syn dochters wierne trije en tritich.
16 En Gads soannen: Sifjon, en Haggi, Suni,
en Esbon, Eari, en Arodi, en Areli.
17 En Asers soannen: Jimna en Jisva, en Jisvi,
en Bería, en Searah, hjar sister; en Bería's
soannen: Heber en Malkiël.
18 Dat binne de soannen fen Silpa, dy't Laban
syn dochter Leä jown hie; en hja berne se
Jakob: sechtsjin sielen.
19 De soannen fen Rachel, Jakobs frou: Jozef
en Benjamin.
20 En Jozef waerden berne yn Egyptelân
Manasse en Efraïm, dy't Asnath, de dochter

fen Potifeara, de hegepreester to On, him berne.
21 En Benjamins soannen: Bela, Becher, en Asbel, Geara, en Naäman, Ehi, en Ros, Muppim, en Huppim, en Ard.
22 Dat binne Rachels soannen, dy't Jakob berne binne, meiinoar fjirtjin sielen.
23 En Dans soannen: Husim.
24 En Naftali's soannen: Jahzeël, en Guni, en Jezer, en Sillem.
25 Dat binne de soannen fen Bilha, dy't Laban syn dochter Rachel jown hie, en hja berne se Jakob, it wierne meiinoar saun sielen.
26 Al de sielen dy't mei Jakob yn Egypte kamen, út syn heupe spruten, de frouljue fen Jakobs soannen der net by, wierne al mei al seis en sechstich sielen.
27 En Jozefs soannen, dy't him yn Egypte berne binne, wierne twa sielen. Al de sielen fen Jakobs hûs, dy't yn Egypte kamen, wierne sauntich.
28 En hy stjûrde Juda foar syn oantlit út ta Jozef, om foar syn oantlit oanwizing to dwaen nei Gosen; en hja kamen yn it lân Gosen.
29 Do sloech Jozef syn reau yn, en teach dat út nei Gosen, syn heit Israël yn 'e miette; en do't er him seach, foel er him om 'e hals, en skriemde lang oan syn hals.
30 En Israël sei tsjin Jozef: Lit my nou stjerre, nou't ik dyn oantlit sjoen haw, datstû yette libbest.
31 Dêrnei sei Jozef tsjin syn broerren en tsjin syn heite hûs: Ik scil weromtsjen en Farao de boade dwaen, en him sizze: [pag. 51] Myn broerren en myn heite hûs, dy't yn it lân Kanaän wierne, binne ta my kommen;
32 en dy mannen binne skieppehoeders, hwent it binne mannen dy't mei fé omgeane; en hja hawwe hjar skiep en hjar kij, en al hwet hjarres is, meinommen.
33 As it nou barre mei dat Farao jimme roppe scil en sizze: Hwet dogge jimme?
34 den scille jimme sizze: Jins tsjinstfeinten binne mannen dy't fen jong ôf oant nou ta mei fé omgien hawwe, wy sawol as ús âffears; dat jimme yn it lân Gosen wenje meije; hwent al hwet skieppehoeder is, is de Egyptners in grouwel.

HAEDSTIK 47.

1 Do kaem Jozef en die Farao de boade en sei: Myn heit en myn broerren, en hjar skiep en hjar kij, en alles hwet hja hawwe, binne kommen út it lân Kanaän; en sjuch, hja binne yn it lân Gosen.
2 En hy naem fen syn broerren fiif man, en stelde hjar foar Farao's oantlit.
3 Do sei Farao tsjin syn broerren: Hwet dogge jimme? En hja seine tsjin Farao: Jins tsjinstfeinten binne skieppehoeders, allyk as ús âffears.
4 Fierder seine hja tsjin Farao: Wy binne kommen om as frjemdlingen yn dit lân to wenjen; hwent der is gjin weide for de skiep, dy't jins tsjinstfeinten hawwe, om't de honger swier is yn it lân Kanaän, dat lit jins tsjinstfeinten dochs yn it lân Gosen wenje.
5 Do spriek Farao ta Jozef, sizzende: Dyn heit en dyn broerren binne ta dy kommen;
6 Egyptelân is foar dyn oantlit, lit dyn heit en dyn broerren yn 'e bêste lânsdouwe wenje; lit hjar yn it lân Gosen wenje, en astû tige mannen ûnder hjar witte mochtst, set dy den ta opsichters oer it fé dat ik haw.
7 En Jozef naem syn heit Jakob mei, en stelde him foar Farao's oantlit; en Jakob seinge Farao.
8 En Farao sei tsjin Jakob: Hofolle binne de dagen fen 'e jierren fen jins libben?
9 En Jakob sei tsjin Farao: De dagen fen 'e jierren fen myn frjemdlingskippen
binne hûndert en tritich jier; koart en kwea hawwe de dagen fen 'e jierren fen myn libben west, en hja binne net ta kommen oan 'e dagen fen 'e libbensjierren fen myn âffears, yn 'e dagen fen hjar fremdlingskippen.
10 En Jakob seinge Farao, en gyng út fen Farao's oantlit.
11 En Jozef biskikte Jakob en syn broerren wenplakken, en hy joech hjarren lân yn Egypte, yn 'e bêste lânsdouwe, yn it lân Ramses, lyk as Farao hjitten hie.
12 En Jozef ûnderhâldde syn heit en syn broerren en it hiele hûs fen syn heit mei brea, al nei't elk bern hie.
13 En der wier gjin brea yn it hiele lân, hwent de hongersneed wier tige swier, dat it lân fen Egypte en it lân Kanaän forgyngen fen 'e honger.
14 Do barde Jozef al it jild dat yn Egyptelân en yn it lân Kanaän to finen wier, for it nôt dat hja koften; en Jozef brocht dat jild yn Farao's hûs.
15 Do't nou it jild út Egyptelân en út it lân

Kanaän útjown wier, kamen al de Egyptners ta Jozef, sizzende: Jow ús brea, hwent hwerom scoene wy yn jins bywêzen stjerre? hwent it jild is op.
16 En Jozef sei: Jow jimme fé, den scil ik it jimme jaen for jimme fé, as it jild op is.
17 Do brochten hja hjar fé ta Jozef, en Jozef joech hjarren brea, for hynders en for de keppels skiep en for de keppels kij en for ezels; en hy fiedde hjar mei brea dat jiers, for al hjar fé.
18 Do't dat jier om wier, kamen hja it oare jiers wer ta him, en seine tsjin him: Wy scille it mynhear net swije, nou't it jild op is en al ús fé myn hear sines, nou is der oars net oer foar myn heare oantlit, as ús lichem en ús lân.
19 Hwerom scille wy foar jins eagen omkomme, wy sawol as ús lân? Keapje ús en ús lân for brea, den scille wy en ús lân Farao tsjinstber wêze; en jow sied, dat wy libje en net stjerre, en it lân net wyld wirde mei.
20 Sa koft Jozef it hiele lân fen Egypte op for Farao; hwent de Egyptners forkoften in elk syn ikker, om't de hongersneed hjarren to swier wirden wier; sa waerd it lân Farao's eigendom.
21 En it folk oangeande, dat brocht er [pag. 52] yn tsjinstberheit, fen it iene ein fen Egypte oant it oare.
22 Allinnich it lân fen 'e preesters koft er net; hwent de preesters hiene fêst ynkommen fen Farao, en hja ieten fen dat ynkommen dat Farao hjarren jown hie; dêrom forkoften dy hjar lân net.
23 Do sei Jozef tsjin it folk: Sjuch, ik haw jimme en jimme lân nou koft for Farao: hjir hawwe jimme sied, dat jimme it lân siedzje meije.
24 Mar mei de rispinge scille jimme Farao it fyfte diel jaen, en de fjouwer dielen scille for jimme wêze ta sied for it fjild, en ta spize for jimme sels en for dyjingen dy't by jimme wenje, en ta iten for jimme lytse bern.
25 En hja seine: Jo hawwe ús yn it libben hâlden; lit ús ginst fine yn myn heare eagen, en wy scille Farao's tsjinstfeinten wêze.
26 Jozef den sette dat yn ta in wet, oant hjoed de dei, for it lân fen Egypte, dat Farao it fyfte diel hawwe scoe, bihalven dat allinnich it lân fen 'e preesters Farao sines net waerd.
27 Sa wenne Israël yn it lân fen Egypte, yn it lân Gosen, en hja wounen dêr fêstichheden, en hja waerden fruchtber en wreiden hjar tige út.
28 En Jakob libbe yn it lân fen Egypte sauntjin jier, dat Jakobs dagen, de jierren fen syn libben, hawwe west hûndert en saun en fjirtich jier.
29 Do't Israëls dagen nou oankamen, dat er stjerre scoe, rôp er syn soan Jozef en sei tsjin him: As ik nou ginst foun haw yn dyn eagen, liz dyn hân den ûnder myn heup; en biwiizgje my ljeafde en trou: bigraef my dochs net yn Egypte.
30 Hwennear't ik my to rêsten jown haw by myn âffears, scilstû my út Egypte fiere, en bigraef my yn hjar grêf. En hy sei: Ik scil dwaen neffens jins wird.
31 En hy sei: Swar it my; en hy swarde it him. En Israël bûgde him oer it hollenein fen it bêd.

HAEDSTIK 48.

1 It barde nou nei dy dingen dat hja Jozef oanseine: Sjuch, jins heit is siik. Do naem er syn twa soannen mei, Manasse en Efraïm.
2 En hja diene Jakob tynge en seine: Sjuch, jins soan Jozef komt ta jo. Do joech Israël himsels op, en gyng oerein op bêd sitten.
3 Dêrnei sei Jakob tsjin Jozef: God de Almachtige is my foarkommen to Lus yn it lân Kanaän, en Hy hat my seinge;
4 en Hy hat tsjin my sein: Sjuch, Ik scil dy fruchtber meitsje en dy formannichfâldigje en dy ta in skare folken stelle; en Ik scil dyn sied nei dy dit lân ta in ivige bisitting jaen.
5 Nou den, dyn twa soannen, dy't dy yn Egyptelân berne wierne ear't ik yn Egyptelân ta dy kaem, binne mines: Efraïm en Manasse scille mines wêze, likegoed as Ruben en Simeon.
6 Mar it slachte, datstû nei hjarren winne scilst, scil dines wêze; dy scille nei de namme fen hjar broerren neamd wirde yn hjar erfdiel.
7 Do't ik nou fen Paddan kaem, is Rachel my yn it lân Kanaän ûnderweis ôfstoarn wylst it yette mar in lyts eintsje wier nei Efrath; en ik haw hjar dêr bigroeven oan 'e wei nei Efrath, dat is Bethlehem,
8 En Israël seach Jozefs soannen, en sei: Fen hwa binne dy?
9 En Jozef sei tsjin syn heit: Dat binne myn soannen, dy't God my hjir jown hat. En hy sei: Bring se dochs by my, dat ik hjar seingje mei.
10 Mar Israëls eagen wierne swier fen 'e

âlderdom, hy koe net sjen. En hy liet se tichteby him komme; do patte er hjar en naem se yn syn earmen.

11 En Israël sei tsjin Jozef: Ik hie net tocht, dat ik dyn oantlit wer sjen scoe, mar sjuch, God hat my sels dyn sied sjen litten.

12 Do liet Jozef hjar fen syn knibbels ôfgean en hy bûgde him mei it oantlit nei de ierde.

13 En Jozef naem dy beide, Efraïm mei syn rjuchterhân, en sette him oan Israëls lofterhân en Manasse mei syn lofterhân en sette him oan Israëls rjuchterhân, en hy liet se tichter by him komme.

14 Mar Israël stiek syn rjuchterhân út en lei dy op Efraïms holle, alhowol't er de jongste wier, en syn lofterhân op Manasse holle: hy lei de hannen krús-[pag. 53]-lings, alhowol't Manasse de earstberne wier.

15 En hy seinge Jozef en sei: De God, foar hwaens oantlit myn âffears Abraham en Izaäk wannele hawwe, dy God, dy't my weide hat fen myn berte ôf oant hjoed de dei ta,

16 de ingel, dy't my forlost hat fen alle kwea, dy mei dizze jonges seingje, en dat yn hjarren myn namme neamd wirde mei en de namme fen myn âffears Abraham en Izaäk, en dat hja oermiette formannichfâldigje oer it hiele lân.

17 Do't Jozef seach dat syn heit de rjuchterhân op Efraïms holle lei, wier it tsjoed yn syn eagen, en hy fette syn heite hân, om dy to forlizzen fen Efraïms holle op Manasse sines.

18 En Jozef sei tsjin syn heit: Sà net, heit; hwent dit is de earstberne: liz jins rjuchterhân op syn holle.

19 Mar syn heit wegere it en sei: Ik wit it, myn soan, ik wit it; hy scil ek ta in folk wirde, en hy scil ek great wirde; lykwol scil syn jongste broer greater wirde as hy, en syn sied scil in mannichte fen folken wirde.

20 Sa seinge er hjar dy deis, en sei: Yn dyn namme scil Israël seingje, sizzende: Mei God dy stelle as Efraïm en as Manasse. En hy stelde Efraïm foar Manasse.

21 Dêrnei sei Israël tsjin Jozef: Sjuch, ik stjer; mar God scil mei jimme wêze, en Hy scil jimme werombringe yn jimme âffears lân.

22 En ik meitsje dy boppe dyn broerren de berchrêch, dy't ik mei myn swird en mei myn bôge nommen haw út 'e hân fen 'e Amoariten.

HAEDSTIK 49.

1 Dêrnei rôp Jakob syn soannen, en hy sei: Kom allegearre gear, en ik scil jimme forkindigje hwet jimme yn 'e kommende dagen barre scil.

2 Kom byinoar en hear, Jakobs soannen, en harkje nei Israël, jimme heit.

3 Ruben, dû bist myn earstberne, myn krêft en de earsteling fen myn macht, de treflikste yn heechheit, de treflikste yn sterkte.

4 Opbrûzing as fen 'e wetters! dû scilst de treflikste net wêze; hwent dû hast dyn heite bêd bikleaun; dû hast it skeind, myn bêd hat er bikleaun.

5 Simeon en Levi, de broerren, ark fen gewelt binne hjar ûndogenske streken.

6 Lit myn siele net komme yn hjar rie, myn eare net bihelle wirde yn hjar gearspanning; hwent yn hjar grime hawwe hja de mannen formoarde en yn hjar willemoed hawwe hja de oksen fordoarn.

7 Flok oer hjar grime, hwent dy is fûleindich, en oer hjar grammoedigens, hwent hja is hird: Ik scil hjar fordiele ûnder Jakob en hjar forsilje ûnder Israël.

8 Juda, dû bist it, dy scille dyn broerren loovje; dyn hân scil lizze op 'e nekke fen dyn fijânnen; foar dy scille dyn heite soannen hjar bûge.

9 Juda is in liuwejong; dû bist opkommen fen 'e rôf, myn soan; hy jowt him del, hy leit as in liuw, en as in liuwinne: hwa scil him opjeije?

10 De skepter scil fen Juda net wike, noch de hearskersstêf twisken syn foetten wei, oant Silo komt, en him scille de folken hearrich wêze.

11 Hy bynt syn ezel oan 'e wynstôk, en de fôle fen syn ezelin oan 'e ealste wynstôk, yn wyn wasket er syn kleed, yn druvebloed syn mantel;

12 read binne syn eagen fen 'e wyn, en wyt syn tosken fen 'e môlke.

13 Sebulon scil wenje oan it strân fen 'e séën, en hy scil tahâlde op it strân fen 'e skippen; en syn rêch scil Sidon takeard wêze.

14 Issaskar is in sterke ezel, lizzende twisken skieppekoaijen.

15 Do't er de rêst seach dat dy goed wier, en it lân dat it ljeaflik wier, bûgde er syn skouder om to tôgjen en wier tsjinstber ûnder skot en lot.

16 Dan scil syn folk rjuchtsje, as ien fen Israëls

stammen.
17 In slange oan ’e wei scil Dan wêze, in njirre op it paed, it hynder yn ’e hakken bitende en de ruter falt der efterstobek ôf.
18 Op jins forlossing wachtsje ik, Heare.
19 Gad: in binde scil him oanfalle, mar hy scil oanfalle op hjar hakken.
20 Aser, syn brea scil bûterfet wêze, en hy scil keninklike swietichheden leverje. [pag. 54]
21 Naftali is in flechtich hart; hy jowt sierlike reden.
22 Jozef is in jonge fruchtbeam, in jonge fruchtbeam by in boarne; syn tûken rinne oer de mûrre.
23 De bôgesjitters hawwe him wol bitterheit oandien, en op him sketten en him hjitfolge;
24 mar syn bôge is taei bleaun, en de spieren fen syn hannen binne linich wirden troch de hannen fen Jakobs Machtige; dêrfendinne is it in hoeder, de stien fen Israëls:
25 troch dyn heite God, dy’t dy helpe scil, en troch de Almachtige, dy’t dy seingje scil mei seiningen fen ’e himel dêrboppe, mei seiningen fen ’e djipte dêrûnder, mei seiningen fen ’e boarsten en fen ’e memmeskerte.
26 Dyn heite seiningen binne to boppe gien de seiningen fen myn âffears, oant de kroan fen ’e ivige heuvels; dy scille wêze op Jozefs holle, en op ’e hollekrún fen ’e útkarde út syn broerren.
27 Benjamin scil in forskoerrende wolf wêze; moarns scil er rôf ite en jouns scil er bút fordiele.
28 Dat binne al de toalve stammen fen Israël, en dat is it hwet hjar heit ta hjarren spriek, do’t er hjar seinge: hy seinge hjar in elk mei syn eigen seine.
29 Dêrnei gebea er hjarren en sei tsjin hjar: Ik wird forgearre ta myn folk, bigraef my by myn âffears, yn ’e spelonk dy’t is yn ’e ikker fen Efron de Hethyt,
30 yn ’e spelonk, dy’t is yn ’e ikker fen Machpela, dy’t foar Mamré oer leit yn it lân Kanaän, hokker ikker Abraham koft hat fen Efron de Hethyt ta in erflik grêf.
31 Dêr hawwe hja Abraham bigroeven en Sara syn frou, dêr hawwe hja Izaäk bigroeven en Rebekka syn frou, en dêr haw ik Leä bigroeven,
32 yn ’e ikker mei de spelonk deryn, dy’t koft is fen Heths soannen.
33 Do’t Jakob dien hie syn soannen bistel to jaen, strekte er de foetten op it bêd, en hy joech de geast, en hy waerd forgearre ta syn folken.

HAEDSTIK 50.

1 Do foel Jozef op syn heite oantlit, en hy skriemde oer him, en patte him.
2 En Jozef gebea syn tsjinners, de genêzmasters, syn heit to balsemjen; en de genêzmasters balsemen Israël.
3 En fjirtich dagen waerd der oer dien, hwent sa lang waerd der dien oer dyjingen dy’t balseme waerden; en de Egyptners biskriemden him sauntich dagen.
4 Do’t nou de dagen fen it skriemen oer him om wierne, spriek Jozef ta Farao’s hûs, sizzende: As ik nou ginst foun haw yn jimme eagen, sprek den foar de earen fen Farao, sizzende:
5 Myn heit hat my swarre litten, sizzende: Sjuch, ik stjer: yn myn eigen grêf, dat ik my makke haw yn it lân Kanaän, dêr scille jimme my bigrave. Nou den, lit my dochs optsjen, dat ik myn heit bigrave mei, den scil ik weromkomme.
6 En Farao sei: Tsjuch op en bigraef jimme heit, lyk as er dy swarre litten hat.
7 En Jozef teach op om syn heit to bigraven, en mei him teagen al de tsjinstfeinten fen Farao, de âldsten fen syn hûs en al de âldsten fen Egyptelân;
8 fierder it hiele hûs fen Jozef en syn broerren, en syn heite hûs; allinne hjar lytse bern en hjar skiep en hjar kij lieten hja binefter yn it lân Gosen.
9 En mei him teagen hynder-en-weinen sawol as ruters; en it wier in tige great leger.
10 Do’t hja nou by de toarneterskflier kommen wierne, dat oan ’e oare kant de Jordaen is, hâldden hja dêr in greate en tige swiere rouklachte, en hy roude fen syn heit saun dagen.
11 En do’t de ynwenners fen it lân, de Kanaäniten, dy rouwe seagen op ’e toarneterskflier, seine hja: Dat is in djippe rouwe fen ’e Egyptners; dêrom neamden hja de namme Abel-Misraïm, dat oan ’e oare kant de Jordaen is.
12 En syn soannen diene him lyk as er hjarren hjitten hie;
13 hwent syn soannen brochten him nei it lân

Kanaän, en bigroeven him yn ’e spelonk fen ’e ikker fen Machpela, dy’t Abraham koft hie ta in erflik grêf, fen Efron de Hethyt, foar Mamré oer.
14 Dêrnei teach Jozef werom nei Egypte, hy en syn broerren, en allegearre dy’t mei him optein wierne om syn heit [pag. 55] to bigraven, nei’t er syn heit bigroeven hie.
15 Do’t Jozefs broerren seagen dat hjar heit dea wier, seine hja: Faeks scil Jozef ús haetsje, en grif scil er ús leanje al it kwea dat wy him oandien hawwe.
16 Dêrom diene hja Jozef to witten: Jins heit hat foar syn dea gebean:
17 Sa scille jimme tsjin Jozef sizze: Och, forjow dochs de misdied fen jins broerren en hjar sûnde; hwent hja hawwe jo kwea oandien, mar nou, forjow dochs de misdied fen ’e tsjinners fen jins heite God. En Jozef skriemde do’t hja ta him sprieken.
18 Dêrnei kamen syn broerren sels en foelen foar him del, en seine: Sjuch, wy binne jins tsjinstfeinten.
19 En Jozef sei tsjin hjar: Eangje net, hwent bin ik yn Gods plak?
20 Hawwe jimme al kwea tsjin my bitocht, God hat dat to’n goeden tocht, om to dwaen lyk as it hjoed de dei is: in great folk yn it libben to hâlden.
21 Nou den, eangje net: ik scil jimme en jimme lytse bern ûnderhâlde. Sa treaste er hjar en spriek nei hjar hert.
22 Jozef den wenne yn Egypte, hy en syn heite hûs; en Jozef libbe hûndert en tsjien jier;
23 en Jozef seach fen Efraïm bern fen it trêdde slachte: ek waerden de soannen fen Machir, Manasse soan, op Jozefs knibbels berne.
24 En Jozef sei tsjin syn broerren: Ik stjer; mar God scil jimme wis bisiikje, en Hy scil jimme opfiere út dit lân, nei it lân dat Er Abraham, Izaäk en Jakob sward hat.
25 En Jozef liet Israëls soannen swarre, sizzende: God scil jimme wis bisiikje, en jimme scille myn biente hjirwei mei opfiere.
26 En Jozef stoar, hûndert en tsjien jier âld, en hja balsemen him, en hy waerd yn in kiste lein yn Egypte.

# IT TWADE BOEK FEN MOZES
## NEAMD
# EXODUS.

HAEDSTIK 1.

1 Dit nou binne de nammen fen Israëls soannen, dy’t mei Jakob yn Egypte kamen; hja kamen dêr in elk mei syn hûs.
2 Ruben, Simeon, Levi, en Juda;
3 Issaskar, Sebulon, en Benjamin;
4 Dan, en Naftali, Gad en Aser.
5 En meiïnoar wierne it sauntich sielen, dy’t út Jakobs heupe foartkommen binne; mar Jozef wier yn Egypte.
6 Do’t Jozef nou stoarn wier, en al syn broerren, en dat hiele slachte,
7 do waerden Israëls bern fruchtber en wounen hird oan en hja formannichfâldigen en waerden tige machtich, dat it lân fol fen hjarren waerd.
8 Dêrnei stie der in nije kening op oer Egypte, dy’t Jozef net kennen hie;
9 dy sei tsjin syn folk: Sjuch, it folk fen Israëls bern is mear en machtiger as wy:
10 Kom, lit ús der wyslik tsjin to rie gean, dat it net formannichfâldiget, en as it oarloch wirdt him ek by ús fijannen jowt, en tsjin ús striidt, en út it lân tsjucht.
11 En hja stelden der rintmasters oer, om it lyts to meitsjen troch hearetsjinsten, en it hat Farao skatstêdden boud: Pithom en Raämses.
12 Mar hwet mear hja it binearen, hwet mear it formannichfâldige en hwet mear it oanwoun, dat de Egyptners rekken oan mei Israëls bern.
13 En de Egyptners lieten Israëls bern hird tsjinje,
14 en forbitteren hjarren it libben mei hirde

tsjinst yn it liem en yn ’e tichelstien, en mei allerhanne tsjinst op it fjild, allegearre tsjinst, dy’t hja hjar hird tsjinje lieten.
15 Ek spriek de kening fen Egypte ta de goedfrouwen fen ’e Hebreïnnen, de [pag. 56] iene hjar namme wier Sifra, en de oare hjarres Pua,
16 en sei: Hwennear’t jimme de Hebreïnnen bysteane to bernjen en sjugge dat it bern komt, is it in jonge, deadzje him, mar is it in famke, lit hjar yn it libben.
17 Mar de goedfrouwen frezen God, en diene net lyk as de kening fen Egypte hjarren sein hie, mar hja lieten de jonges yn it libben.
18 Do rôp de kening fen Egypte de goedfrouwen, en sei tsjin hjar: Hwerom hawwe jimme dat dien en lit de jonges yn it libben?
19 En de goedfrouwen seine tsjin Farao: Om’t de Hebreïnnen net binne lyk as de Egyptyske frouljue; hwent hja binne sterk: ear’t de goedfrou by hjarren is, hawwe hja it bern al.
20 Dêrom die God de goedfrouwen wol; en it folk formannichfâldige en it waerd tige machtich.
21 En it barde, om’t de goedfrouwen God frezen, dat Er hjar huzen boude.
22 Do gebea Farao syn hiele folk: Alle jonges dy’t berne wirde, scille jimme yn ’e rivier smite, mar alle famkes yn it libben litte.

HAEDSTIK 2.

1 En in man út it hûs fen Levi gyng en naem in dochter fen Levi;
2 en de frou waerd swier, en berne in soan. Do’t hja seach dat it in tsjep bern wier, forbirch hja him trije moanne;
3 mar om’t hja him net langer forbergje koe, naem hja in bizen koerke for him, en bistriek it mei lym en mei pik; en hja lei it jonkje dêryn en sette it yn it reid oan ’e igge fen ’e rivier.
4 En syn sister bleau fen fierrens stean, om to sjen hwet der fen him wirde scoe.
5 En Farao’s dochter kaem om to baeijen yn ’e rivier, en hjar tsjinstfammen wannelen oan ’e kant fen ’e rivier. Do’t hja it koerke midden yn it reid seach, stjûrde hja hjar tsjinstfaem en liet it helje.
6 Do’t hja it opdie, seach hja it bern, en sjuch: in skriemend jonkje; en hja waerd inerlik mei him bigien, en sei: Dit is ien fen ’e jonkjes fen ’e Hebreërs.
7 Do sei syn sister tsjin Farao’sdochter: Scil ik hinnegean en rop jo in minne út ’e Hebreïnnen, dat dy for jo it jonkje it boarst jowt?
8 En Farao’s dochter sei tsjin hjar: Gean hinne. En it fanke gyng en rôp it jonkje syn mem.
9 Do sei Farao’s dochter tsjin hjar: Nim dit jonkje mei en jow it for my it boarst, en ik scil it dy leanje. En de frou naem it jonkje en joech it it boarst.
10 En do’t it jonkje great wirden wier, brocht hja it ta Farao’s dochter, en it waerd hjar ta in soan; en hja neamde syn namme Mozes, hwent, sei hja, ik haw him út it wetter tein.
11 En it barde yn dy dagen, do’t Mozes great wirden wier, dat er útteach ta syn broerren en hjar hearetsjinsten skôge; en hy seach dat in Egyptysk man in Hebrieuske man, ien fen syn broerren, sloech;
12 en hy seach om him hinne, alle kânten út, en do’t er gjinien fornaem, sloech er de Egyptner dea, en bidobbe him yn it sân.
13 De oare deis teach er wer út, en sjuch, twa Hebrieuske mannen tsjierden; en hy sei tsjin dyjinge dy’t ûngelyk hie: Hwerom slachstû dyn neiste?
14 Hy den sei: Hwa hat dy ta oerste en rjuchter oer ús set? Seistû dat om my to deadzjen, lykastû de Egyptner deade hast? Do waerd Mozes eang en sei: Wiswier, it is útkommen.
15 Do’t nou Farao it hearde, socht er Mozes to deadzjen; mar Mozes flechte for Farao’s oantlit en gyng to wenjen nei it lân Midian, en hy siet by de boarne.
16 En de preester fen Midian hie saun dochters, dy kamen om op to putten, en follen de drinkensbakken, om hjar heite keppel to boarnen.
17 De hoeders lykwols kamen en jagen hjar dêrwei, mar Mozes sprong oerein en forloste hjar, en boarnde hjar keppels.
18 En do’t hja by hjar heit Rehuël kamen, sei dy: Ho binne jimme hjoed sa gau werom?
19 Do seine hja: In Egyptysk man hat ús forlost út ’e hân fen ’e hoeders, en ek hat er oerfloedich for ús opput, en de keppel boarnd.
20 En hy sei tsjin syn dochters: Hwer is er den? Hwerom hawwe jimme de [pag. 57] man dochs gean litten? Rop him to brea-iten.
21 En Mozes biwillige deryn om by de man to

wenjen, en hy joech Mozes syn dochter Sippoara.

22 Dy berne in soan, en hy neamde syn namme Gersom; hwent, sei er, ik bin in frjemdling wirden yn in frjemd lân.

23 En it barde gâns in tiid dêrnei, do’t de kening fen Egypte stoarn wier, dat Israëls bern suchten en it útskreauden fen wegen hjar tsjinst, en hjar roppen fen wegen de tsjinst kleau op ta God.

24 Do hearde God hjar tsjirmjen en God tocht oan syn forboun mei Abraham, mei Izaäk, en mei Jakob;

25 en God seach Israëls bern oan en God koe hjar.

## HAEDSTIK 3.

1 En Mozes hoede de keppel fen syn skoanheit Jethro, de preester fen Midian; en hy laette de keppel efter de woastenije om, en hy kaem by Gods berch Hoareb.

2 En de ingel des Heare kaem him foar yn in lôge f jûr midden út in toarnbosk; en hy seach, en sjuch, it toarnbosk stie yn ’e brân en it toarnbosk forbaernde net.

3 En Mozes sei: Lit my dêr hinne gean, en sjen dat greate gesicht, hwerom it toarnbosk net forbaernt.

4 Do’t de Heare seach dat hy dêr hinne kaem to sjen, rôp God ta him midden út it toarnbosk en sei: Mozes, Mozes! En hy sei: Sjuch, hjir bin ik.

5 En Hy sei: Kom net tichterby! Tsjuch de skoeijing fen dyn foetten, hwent it plak dêrstû stiest, is hillige groun.

6 Fierder sei Er: Ik bin dyn heite God, de God fen Abraham, de God fen Izaäk, en de God fen Jakob. En Mozes forbirch syn oantlit, hwent hy doarst God net oansjen.

7 En de Heare sei: Ik haw de binearing fen myn folk dat yn Egypte is, wol klear sjoen, en Ik haw hjar klachten heard oer hjar driuwers, dat Ik ken hjar lijen.

8 Dêrom bin Ik delkommen, om it to forlossen út ’e hân fen ’e Egyptners, en it op to fieren út dit lân nei in goed en rom lân, nei in lân oerrinnende fen môlke en hunich, nei de lânsdouwe fen ’e Kanaäniten, en fen ’e Hethiten en fen ’e Amoariten en fen ’e Feareziten en fen ’e Heviten en fen ’e Jebusiten.

9 En nou, sjuch, it tsjirmjen fen Israëls bern is ta My kommen, en ek haw Ik sjoen de binearing, dêr’t de Egyptners hjar mei binearje.

10 Nou den, kom, Ik scil dy ta Farao stjûre, om myn folk, Israëls bern, út Egypte to fieren.

11 Mar Mozes sei tsjin God: Hwa bin ik, dat ik ta Farao gean scoe, en dat ik Israëls bern út Egypte fiere scoe?

12 Hy den sei: Ik bin mei dy! En dit scil dy ta in teiken wêze, dat Ik dy stjûrd haw: astû dit folk út Égypte laet hast, scille jimme God tsjinje op dizze berch.

13 Do sei Mozes tsjin God: Sjuch, as ik ta Israëls bern kom en tsjin hjar siz: De God fen jimme âffears hat my nei jimme ta stjûrd, en hja sizze tsjin my: Ho is syn namme? hwet scil ik hjarren antwirdzje?

14 En God sei tsjin Mozes: IK BIN DY’T IK BIN. Ek sei Er: Sà scilstû tsjin Israëls bern sizze: IK BIN hat my nei jimme ta stjûrd.

15 Do sei God fierders tsjin Mozes: Sa scilstû tsjin Israëls bern sizze: De Heare, jimme âffears God, de God fen Abraham, de God fen Izaäk, en de God fen Jakob, hat my nei jimme ta stjûrd; dat is myn namme for ivich, en dat is myn oantinken fen slachte oant slachte.

16 Gean hinne en forgearje Israëls âldsten en siz tsjin hjar: De Heare, jimme âffears God, is my to foaren kommen, de God fen Abraham, fen Izaäk en fen Jakob, sizzende: Ik haw jimme wol goed achtslein en itjinge jimme yn Egypte oandien is.

17 Dêrom haw Ik sein: Ik scil jimme út ’e binearing fen Egypte opfiere nei it lân fen ’e Kanaäniten en fen ’e Hethiten en fen ’e Amoariten en fen ’e Feareziten en fen ’e Heviten en fen ’e Jebusiten, nei it lân oerrinnende fen môlke en hunich.

18 En hja scille nei dyn stimme harkje, en dû scilst gean, dû en Israëls âldsten, ta de kening fen Egypte, en jimme scille tsjin him sizze: De Heare, de God fen ’e Hebreërs, is ús tomiette kommen; lit ús nou dochs tsjen in wei [pag. 58] fen trije dagen yn ’e woastenije, dat wy de Heare ús God offerje.

19 Mar Ik wit, dat de kening fen Egypte jimme net tsjen litte scil, oars net as troch in sterke hân.

20 Sa scil Ik den myn hân útstekke en Egypte slaen mei al myn wûnders, dy’t Ik yn syn formidden dwaen scil; dêrnei scil er jimme tsjen litte.

21 En Ik scil dit folk ginst jaen yn ’e eagen fen ’e Egyptners, en it scil barre as jimme úttsjen scille, dat jimme net úttsjen scille mei lege hânnen;
22 mar elke frou scil fen hjar bûrwiif en fen ’e ynwenjende yn hjar hûs easkje silvergûd en goudgûd en klean, dy scille jimme jimme soannen en jimme dochters omhingje en Egypte birôvje.

HAEDSTIK 4.

1 Do antwirde Mozes en sei: Mar sjuch, hja scille my net leauwe, noch nei myn stimme harkje, hwent hja scille sizze: De Heare is dy net foarkommen.
2 En de Heare sei tsjin him: Hwet hastû yn ’e hân? En hy sei: In stêf.
3 En Hy sei: Smyt him op ’e groun; en hy smiet him op ’e groun; do waerd er ta in slange; en Mozes flechte derfor.
4 Do sei de Heare tsjin Mozes: Stek dyn hân út en gryp him by de stirt. Do stiek er syn hân út en griep him, en hy waerd yn syn hân ta in stêf:
5 dat hja leauwe scille, dat de Heare hjar âffears God dy foarkommen is, de God fen Abraham, de God fen Izaäk en de God fen Jakob.
6 En de Heare sei fierder tsjin him: Stek nou dyn hân yn ’e boezem. En hy stiek syn hân yn ’e boezem; dêrnei teach er him der út, en sjuch, syn hân wier melaetsk, wyt as snie.
7 En Hy sei: Stek dyn hân yetris yn ’e boezem. En hy stiek syn hân yetris yn ’e boezem; dêrnei teach er him út ’e boezem, en sjuch, hy wier wer as syn flêsk.
8 En it scil barre, as hja dy net leauwe noch nei de stimme fen it earste teiken harkje, den scille hja de stimme fen it oare teiken leauwe.
9 En it scil barre, as hja dizze beide teikens ek net leauwe, noch nei dyn stimme harkje, datstû wetter út ’e rivier nimme scilst en jit it op it droege, en it wetter, datstû út ’e rivier nimme scilst, scil ta bloed wirde op it droege.
10 Do sei Mozes tsjin de Heare: Och Heare! ik bin gjin man fen it wird, noch sûnt jister noch sûnt earjister, noch sûnt Jo ta jins tsjinstfeint spritsen hawwe; hwent ik bin swier fen mûle en swier fen tonge.
11 En de Heare sei tsjin him: Hwa hat de minske de mûle makke, of hwa hat de stomme of dôve of sjende of bline makke? Bin Ik it net, de Heare?
12 En nou, gean hinne, en Ik scil mei dyn mûle wêze, en scil dy leare hwetstû sprekke scilst.
13 Mar hy sei: Och Heare! stjûr dochs, hwa’t Jo stjûre wolle.
14 Do waerd de grime des Heare gleon op Mozes, en Hy sei: Is Aäron, de Levyt, dyn broer net? Ik wit dat hy tige sprekke kin, en sjuch, hy giet dy al yn ’e miette; en hwennear’t er dy sjucht, scil er him fen herten forbliidzje.
15 Ta him scilstû sprekke en jow him de wirden yn ’e mûle; en Ik scil mei dyn mûle en mei syn mûle wêze, en Ik scil jimme leare hwet jimme dwaen moatte.
16 En hy scil for dy ta it folk sprekke; en it scil barre dat hy dy ta in mûle wêze scil en dû scilst him ta in God wêze.
17 Nim den dizze stêf yn ’e hân, dêrstû de teikens mei dwaen scilst.
18 Do gyng Mozes foart en teach werom ta Jethro, syn skoanheit, en sei tsjin him: Lit my dochs gean, dat ik werom tsjuch ta myn broerren, dy’t yn Egypte binne, en sjuch oft hja yette libje. Jethro den sei tsjin Mozes: Gean yn frede!
19 Ek sei de Heare tsjin Mozes yn Midian: Tsjuch werom nei Egypte, hwent al de mannen dy’t dyn siele sochten binne dea.
20 Do naem Mozes syn frou en syn soannen, en sette hjar op in ezel, en teach werom nei Egyptelân; en Mozes naem Gods stêf yn ’e hân.
21 En de Heare sei tsjin Mozes: Noustû dy op in paed jowst om werom to tsjen nei Egypte, sjuch ta, datstû al de wûnders dochst foar Farao, dy’t Ik yn dyn hân [pag. 59] jown haw; mar Ik scil syn hert forhirdzje, dat er it folk net gean lit.
22 Den scilstû tsjin Farao sizze: Sa seit de Heare: Myn soan, myn earstberne, is Israël;
23 en Ik haw tsjin dy sein: Lit myn soan gean, om My to tsjinjen; mar dû hast wegere him gean to litten: sjuch, Ik scil dyn soan, dyn earstberne, deadzje.
24 En it barde ûnderweis yn ’e her-berch, dat de Heare him tomiette kaem en him deadzje woe.
25 Do naem Sippoara in stien en bisnie hjar soans foarhûd, en smiet him dy foar de foetten, en sei: Wiswier, in bloedbreidgeman bistû my.

26 En Hy liet him. Do sei hja: Bloedbreidgeman! fen wegen de bisnijenis.
27 De Heare nou sei ek tsjin Aäron: Gean Mozes yn ’e miette yn ’e woastenije. En hy gyng en trof him by Gods berch en hy patte him.
28 En Mozes die Aäron to witten al de wirden des Heare, dy’t him stjûrd hie, en al de teikens, dy’t Er him hjitten hie.
29 Do kaem Mozes, en Aäron, en hja rôpen al de âldsten fen Israëls bern gear;
30 en Aäron spriek al de wirden, dy’t de Heare ta Mozes spritsen hie, en hy die de teikens foar de eagen fen it folk.
31 En it folk leaude, en hja hearden dat de Heare om Israëls bern tocht en hjar binearing sjoen hie, en hja bûgden de holle en oanbeaën.

HAEDSTIK 5.

1 En dêrnei kamen Mozes en Aäron en seine tsjin Farao: Sa seit de Heare, Israëls God: Lit myn folk gean, dat it My in feest hâlde mei yn ’e woastenije.
2 Mar Farao sei: Hwa is de Heare, nei hwaens stimme ik harkje scoe om Israël gean to litten? Ik ken de Heare net en scil Israël ek net gean litte.
3 Hja den seine: De God fen ’e Hebreërs hat ús metten, lit ús dochs in wei fen trije dagen yn ’e woastenije tsjen en de Heare ús God offerje, oars mocht Er oer ús komme mei de pest of mei it swird.
4 Do sei de kening fen Egypte tsjin hjar: Hwerom, Mozes en Aäron, hâlde jimme it folk fen syn wirk ôf ? Gean oan jimme hearetsjinsten.
5 Fierder sei Farao: Sjuch, it folk fen it lân is al machtigernôch; en scille jimme hjarren frij jaen fen hjar hearetsjinsten?
6 Dêrom gebea Farao dyselde deis de driuwers fen it folk en syn foarmannen, sizzende:
7 Jimme scille dy ljue foartoan gjin strie mear jaen ta it meitsjen fen ’e tichelstien, lyk as jister en earjister; lit hjar der sels op útgean to striesiikjen.
8 En itselde tal tichelstien, dat hja jister en earjister makke hawwe, scille jimme hjarren oplizze en jimme scille dêr neat ôfdwaen; hwent hja rinne liddich; dêrom roppe hja, sizzende: Lit ús gean, lit ús oan ús God offerje!
9 De tsjinst fen dy ljue scil forswierre wirde, dat hja der genôch oan hawwe, en hja scille net mear harkje nei moaije biloften.
10 Do gyngen de driuwers fen it folk en de foarmannen út en sprieken ta it folk, sizzende: Sa seit Farao: Ik scil jimme gjin strie jaen.
11 Gean jimme der sels op út, en siikje strie dêr’t it to finen is; mar jimme tsjinst scil neat forlichte wirde.
12 Do forspraette it folk him yn hiele Egyptelân, om stoppel to siikjen for strie.
13 En de driuwers dreauwen oan, sizzende: Meitsje jimme wirk dien, alle dagen de taks fen ’e dei, krektlyk as do’t jimme strie krigen.
14 En de foarmannen fen Israëls bern, dy’t Farao’s driuwers oer hjar steld hiene, krigen slaen en der waerd hjarren to hâlden jown: Hwerom hawwe jimme jimme steld wirk net dien krige en meits je hjoed likefolle tichelstien as jister en earjister?
15 Do kamen de foarmannen fen Israëls bern en skreauden oan Farao, sizzende: Hwerom dogge jo sa mei jins tsjinstfeinten?
16 Der wirdt hjarren gjin strie jown, en hja sizze tsjin ús: Meitsje tichelstien, en sjuch, jins tsjinstfeinten krije slaen, mar it is de skild fen jins folk.
17 Hy den sei: Jimme rinne liddich, liddich rinne jimme; dêrom sizze jimme: Lit ús gean, lit ús de Heare offerje!
18 Dat jow jimme ôf, arbeidzje! mar [pag. 60] strie krije jimme net, de taks tichelstien lykwols scille jimme leverje.
19 Do seagen de foarmannen fen Israëls bern, dat it der net bêst mei hjarren foarstie, om’t der sein waerd: Jimme krije gjin formindering fen jimme tichelstien, fen ’e taks dy’t der alle dagen ta stiet.
20 En hja metten Mozes en Aäron, dy’t foar hjar stiene, do’t hja by Farao weigyngen,
21 en hja seine tsjin hjar: De Heare mei om jimme tinke en der oer rjuchtsje, dat jimme ús op in kwea namme brocht hawwe by Farao en by syn tsjinstfeinten, en jow hjarren in swird yn ’e hân om ús to deadzjen.
22 Do kearde Mozes him wer ta de Heare, en sei: Heare, hwerom hawwe Jo dit folk kwea dien? Hwerom hawwe Jo my dochs stjûrd?
23 Hwent sûnt ik ta Farao kommen bin om yn jins namme to sprekken, hat er dit folk kwea dien, en Jo hawwe jins folk hielendal net forlost.

24 Do sei de Heare tsjin Mozes: Nou scilstû sjen hwet Ik Farao dwaen scil; hwent troch in machtige hân scil er hjar gean litte, ja, troch in machtige hân scil er hjar út syn lân driuwe.

HAEDSTIK 6.

1 Fierder spriek God ta Mozes, en sei tsjin him: Ik bin de Heare.
2 En Ik bin Abraham, Izaäk en Jakob foarkommen as God de Almachtige; mar mei myn namme Heare haw Ik my net oan hjar bikend makke.
3 En ek haw Ik myn forboun mei hjarren oprjuchte, om hjarren to jaen it lân Kanaän, it lân fen hjar frjemdlingskippen, dêr't hja as frjemdlingen tahâlden hawwe.
4 En ek haw Ik heard it tsjirmjen fen Israëls bern, dy't fen 'e Egyptners yn tsjinstberheit hâlden wirde, en haw tocht oan myn forboun.
5 Dêrom, siz tsjin Israëls bern: Ik bin de Heare; en Ik scil jimme útliede ûnder de Egyptyske hearetsjinsten wei, en Ik scil jimme rêdde út hjar tsjinstberheit, en scil jimme forlosse troch in útstitsen earm en troch greate oardielen,
6 en scil jimme oannimme ta myn folk en Ik scil jimme ta in God wêze, en jimme scille bikenne, dat Ik de Heare jimme God bin, dy't jimme útlaet haw ûnder de Egyptyske hearetsjinsten wei.
7 En Ik scil jimme bringe yn dat lân, dêr't Ik myn hân oer opheve haw, dat Ik it Abraham, Izaäk en Jakob jaen scoe; en Ik scil it jimme jaen ta in erfskip, Ik de Heare.
8 Mozes nou spriek dy wirden ta Israëls bern; mar hja harken net nei Mozes, fen wegen de binearing fen hjar geast en fen wegen de hirde tsjinstberheit.
9 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
10 Gean hinne, siz ta Farao, de kening fen Egypte, dat er Israëls bern út syn lân tsjen lit.
11 Mar Mozes spriek foar it oantlit des Heare, sizzende: Sjuch, Israëls bern hawwe net nei my harke, ho scoe Farao den nei my harkje? Ek bin ik ûnbisnien fen lippen.
12 Mar de Heare spriek ta Mozes en ta Aäron, en joech hjarren bistel for Israëls bern en for Farao, de kening fen Egypte, om Israëls bern út Egyptelân to lieden.
13 Dit wierne de haden fen hjar âffears hûs: De soannen fen Ruben, Israëls earstberne: Henoch en Pallu, Hesron en Karmi, dat wierne Rubens slachten.
14 En Simeons soannen: Jemuël en Jamin, en Ohad, en Jachin, en Sohar, en Saul, de soan fen in Kanaänityske; dat wierne Simeons slachten.
15 En dit wierne de nammen fen Levi's soannen, neffens hjar berte: Gerson, en Kehat, en Merari. En de jierren fen Levi's libben wierne hûndert en saun en tritich jier.
16 Gersons soannen: Libni en Simeï neffens hjar slachten.
17 En Kehats soannen: Amram en Jishar, en Hebron, en Ussiël; en de jierren fen Kehats libben wierne hûndert en trije en tritich jier.
18 En Merari's soannen: Mahli en Musi; dat wierne Levi's slachten neffens hjar berte.
19 En Amram naem Jochébed, syn moeike, ta frou, en hja berne him Aäron en Mozes; en de jierren fen Amrams [pag. 61] libben wierne hûndert en saun en tritich jier.
20 En Jishars soannen: Koarach, en Nefech, en Sichri.
21 En Ussiëls soannen: Misaël, en Elsafan, en Sithri.
22 En Aäron naem ta frou Eliséba, Amminadabs dochter, Nahessons sister; en hja berne him Nadab en Abihu, Eleäzar en Ithamar.
23 En Koarachs soannen: Assir, en Elkana, en Abiasaf; dat wierne de slachten fen 'e Korachiten.
24 En Eleäzar, Aärons soan, naem ien fen Putiëls dochters ta frou, en hja berne him Pinehas. Dat wierne de haden fen 'e âffears fen 'e Leviten, neffens hjar slachten.
25 Dat wierne Aäron en Mozes, tsjin hwa't de Heare sei: Lied Israëls bern út Egyptelân, neffens hjar legerskaren.
26 Hja wierne it,dy ta Farao, de kening fen Egypte sprieken, om de Israëliten út Egypte to lieden; dat wierne Mozes en Aäron.
27 En it barde dy deis do't de Heare ta Mozes spriek yn Egyptelân,
28 dat de Heare tsjin Mozes sei: Ik bin de Heare; sprek ta Farao, de kening fen Egypte, alles hwet Ik dy siz.
29 Do sei Mozes foar it oantlit des Heare: Sjuch, ik bin ûnbisnien fen lippen, ho scil Farao den nei my harkje?

HAEDSTIK 7.

1 Do sei de Heare tsjin Mozes: Sjuch, Ik haw
dy ta in God set oer Farao, en Aäron dyn broer
scil dyn profeet wêze.
2 Dû scilst sprekke alles hwet Ik dy hjitte
scil; en Aäron dyn broer scil ta Farao sprekke,
dat er Israëls bern út syn lân tsjen lit.
3 Mar Ik scil Farao’s herte forhirdzje, en Ik
scil myn teikens en myn wûnders yn
Egyptelân formannichfâldigje.
4 Farao nou scil net nei jimme harkje, en Ik
scil myn hân oan Egypte slaen en fier myn
legerskaren, myn folk, Israëls bern, út
Egyptelân troch greate oardielen.
5 Den scille de Egyptners gewaer wirde, dat
Ik de Heare bin, hwennear’t Ik myn hân oer
Egypte útstek en Israëls bern út hjar
formidden lied.
6 Do diene Mozes en Aäron lyk as de Heare
hjarren hjitten hie; sa diene hja.
7 En Mozes wier tachtich jier âld en Aäron
wier trije en tachtich jier, do’t hja ta Farao
sprieken.
8 En de Heare spriek ta Mozes en ta Aäron,
sizzende:
9 As Farao tsjin jimme sizze scil: Doch
jimme ús in wûnderteiken, den scilstû tsjin
Aäron sizze: Nim dyn stêf en smyt dy del foar
Farao’s oantlit: hy scil ta in draek wirde.
10 Do kamen Mozes en Aäron ta Farao, en
diene lyk as de Heare hjitten hie; en Aäron
smiet syn stêf del foar Farao’s oantlit en foar
it oantlit fen syn tsjinstfeinten, en hy waerd ta
in draek.
11 Mar Farao rôp ek de wizen en de
tsjoenders, en hja, Egypte’s wiersizzers, diene
itselde mei hjar biswarringen;
12 hwent in elk smiet syn stêf del, en hja
waerden ta draken; mar Aärons stêf forsloun
hjar stêven.
13 Mar it hert forhirde Farao, dat er net nei
hjarren harke, lyk as de Heare spritsen hie.
14 Do sei de Heare tsjin Mozes: Farao’s hert
is stiif: hy wegeret it folk tsjen to litten.
15 Gean moarn nei Farao; sjuch, hy scil
útgean nei it wetter ta; stean den oan ’e igge
fen ’e rivier om him to treffen, en de stêf, dy’t
foroare is yn in slange, scilstû yn ’e hân
nimme;
16 en dû scilst tsjin him sizze: De Heare, de
God fen ’e Hebreërs, hat my ta jo stjûrd,
sizzende: Lit myn folk gean, dat it My tsjinje
mei yn ’e woastenije, mar sjuch, dû hast oant
nou ta net harke.
17 Sa seit de Heare: Hjiroan scilstû witte, dat
Ik de Heare bin: sjuch, mei dizze stêf dy’t ik yn
’e hân haw, scil ik slaen yn it wetter fen ’e
rivier en it scil foroare wirde yn bloed;
18 en de fisk yn ’e rivier scil stjerre, dat de
rivier derfen stjonkt, en de Egyptners scille it
wé wêze it wetter út ’e rivier to drinken.
19 Fierder sei de Heare tsjin Mozes: Siz tsjin
Aäron: Nim dyn stêf en stek dyn hân út oer de
wetters fen ’e Egyptners, oer hjar streamen,
oer hjar rivieren en oer hjar marren en oer al
hjar wetterpoellen, dat dy bloed wirde; en
bloed [pag. 62] scil it wêze yn hiele Egyptelân,
beide yn houten en yn stiennen fetten.
20 Mozes nou en Aäron diene lyk as de Heare
hjitten hie; en hy heve de stêf en sloech it
wetter, dat yn ’e rivier wier, foar de eagen fen
Farao en foar de eagen fen syn tsjinstfeinten:
en al it wetter yn ’e rivier waerd foroare yn
bloed,
21 en de fisk, dy’t yn ’e rivier wier, stoar, en
de rivier stonk, dat de Egyptners it wetter út ’e
rivier net drinke koene; en it wier bloed yn
hiele Egyptelân.
22 Mar de Egyptyske tsjoenders diene itselde
mei hjar biswarringen, dat it hert forhirde
Farao, en hy harke net nei hjarren, lyk as de
Heare spritsen hie.
23 En Farao kearde him om en gyng nei hûs,
en hy naem it him ek net nei.
24 Mar al de Egyptners groeven bylâns de
rivier om drinkwetter, hwent it wetter fen ’e
rivier koene hja net drinke.
25 En der forrounen saun dagen, nei’t de
Heare de rivier slein hie.

## HAEDSTIK 8.

1 Do sei de Heare tsjin Mozes: Gean nei
Farao en siz tsjin him: Sa seit de Heare: Lit
myn folk tsjen, dat hja My tsjinje meije.
2 Mar astû wegerest it tsjen to litten, sjuch,
den scil Ik dyn hiele gerjuchtichheit mei
frosken slaen,
3 dat de rivier libbet fen ’e frosken; dy scille
opkomme en yn dyn hûs komme, en yn dyn
sliepkeamer, ja, op dyn bêd, allyksa by dyn
tsjinstfeinten yn ’e hûs en ûnder dyn folk, en
yn dyn bakounen, en yn dyn baktrôggen;
4 en de frosken scille by dy en by dyn folk en
by al dyn tsjinstfeinten opkrûpe.
5 Fierder sei de Heare tsjin Mozes: Siz tsjin

Aäron: Stek dyn hân mei de stêf út oer de streamen en oer de rivieren en oer de marren, en lit frosken opkomme oer Egyptelân.
6 En Aäron stiek syn hân út oer de wetters yn Egypte, en der kamen frosken op en hja bidieken Egyptelân.
7 Mar de tsjoenders diene itselde mei hjar biswarringen, en lieten ek frosken opkomme oer Egyptelân.
8 En Farao rôp Mozes en Aäron, en sei: Bid ta de Heare, dat Er de frosken by my en by myn folk weinimme wol, den scil ik it folk gean litte, dat hja oan 'e Heare offerje.
9 Mar Mozes sei tsjin Farao: Haw de eare boppe my! Honear scil ik for jo en jins tsjinstfeinten en for jins folk bidde, dat de frosken fordylge wirde meije fen jo en út jins huzen en bliuw allinne yn 'e rivier oer?
10 Hy den sei: Moarn. En hy sei: It scil barre neffens jins wird, dat jo witte meije, dat der gjinien is lyk as de Heare, ús God.
11 En de frosken scille fen jo en út jins huzen en fen jins tsjinstfeinten en fen jins folk wike, hja scille allinne yn 'e rivier oerbliuwe.
12 Do gyngen Mozes en Aäron by Farao wei, en Mozes rôp ta de Heare fen wegen de frosken, dy't Er Farao biskikt hie.
13 En de Heare die neffens Mozes' wird, en de frosken stoaren út 'e huzen, út 'e hôven, en út 'e f jilden;
14 en hja brochten se gear oan heappen, dat it lân stonk.
15 Do't Farao lykwol seach, dat der forromming kommen wier, forhirde er syn hert, dat er net nei hjarren harke, lyk as de Heare spritsen hie.
16 Do sei de Heare tsjin Mozes: Siz tsjin Aäron: Stek dyn stêf út en slaen it stof fen 'e ierde en it scil ta miggen wirde yn hiele Egyptelân.
17 En hja diene it, hwent Aäron stiek syn hân mei de stêf út en sloech it stof fen 'e ierde, en it waerd miggen op 'e minsken en op it fé; allegearre miggen waerd it stof fen 'e ierde, yn hiele Egyptelân.
18 Allyksa bisochten ek de tsjoenders mei hjar biswarringen miggen foart to bringen, mar hja koene it net, en de miggen wierne op 'e minsken en op it fé.
19 Do seine de tsjoenders tsjin Farao: Dit is Gods finger. Mar Farao's hert waerd der stiif tsjin yn, dat er net nei hjarren harke, lyk as de Heare spritsen hie.
20 Do sei de Heare tsjin Mozes: Jow dy moarn ier op en stean foar Farao's oantlit; sjuch, hy scil útgean nei it wetter ta, en siz tsjin him: Sa seit de Heare: Lit myn folk tsjen, dat hja My tsjinje; [pag. 63]
21 hwent astû myn folk net tsjen litst, sjuch, den scil Ik op dy en op dyn tsjinstfeinten en op dyn folk en op dyn huzen brimzen ôfstjûre, dat de huzen fen 'e Egyptners fol brimzen reitsje, ja ek de groun dêr't hja op steane.
22 Mar it lân Gosen, dêr't myn folk wennet, scil Ik dy deis ôfsûnderje, dat dêr gjin brimzen binne, en jimme scille gewaer wirde, dat Ik, de Heare, midden yn it lân bin.
23 En Ik scil skieding meitsje twisken myn folk en dyn folk. Moarn scil dat teiken barre.
24 En de Heare die it, en der kaem in swiere swarm brimzen yn Farao's hûs en yn 'e tsjinners hjarres en oer hiele Egyptelân; it lân waerd teistere fen 'e brimzen.
25 Do rôp Farao Mozes en Aäron, en sei: Gean hinne en offerje jimme God yn dit lân.
26 Mar Mozes sei: It is net nei bihearren sa to dwaen, hwent wy offerje de Heare ús God hwet de Egyptners in grouwel is; sjuch, kinne wy de grouwel fen 'e Egyptners foar hjar eigen eagen offerje, sûnder dat hja ús stiennigje?
27 Lit ús in wei fen trije dagen yn 'e woastenije gean, dat wy de Heare ús God offerje, lyk as Er ús sizze scil.
28 Do sei Farao: Ik scil jimme gean litte, dat jimme de Heare jimme God offerje yn 'e woastenije, allinne scille jimme net to fier foarttsjen. Bid dochs for my.
29 En Mozes sei: Sjuch, ik gean by jo wei, en ik scil ta de Heare bidde, dat dizze swarm brimzen moarn fen Farao, fen syn tsjinstfeinten en fen syn folk wike mei. Mar lit Farao net wer mei falskens omgean, dat er it folk dochs net tsjen lit, om de Heare to offerjen.
30 Do gyng Mozes by Farao wei, en bea ta de Heare.
31 En de Heare die neffens Mozes' wird, en de swarm brimzen wiek fen Farao, fen syn tsjinstfeinten, en fen syn folk: der bleau gjinien oer.
32 Mar Farao forhirde syn hert op 'e nij, en hy liet it folk net gean.

HAEDSTIK 9.

1 Do sei de Heare tsjin Mozes: Gean nei
Farao en sprek ta him: Sa seit de Heare, de
God fen ’e Hebreeërs: Lit myn folk tsjen, dat it
My tsjinje mei.
2 Hwent astû wegerest it tsjen to litten, en it
yette langer hâldst,
3 sjuch, de hân des Heare scil wêze tsjin dyn
fé, dat yn it fjild is, tsjin de hynders, tsjin de
ezels, tsjin de kamielen, tsjin de kij en tsjin it
lytsfé, mei in tige swiere pest.
4 Mar de Heare scil skifting hâlde twisken
Israëls fé en Egypte’s fé, dat der neat stjert fen
alles hwet Israëls bern hjarres is.
5 En de Heare stelde in fêste tiid, sizzende:
Moarn de dei scil de Heare soks yn dit lân
dwaen.
6 En de Heare die it de oare deis; en al it fé
fen ’e Egyptners stoar, mar it fé fen Israëls
bern stoar gjinien fen.
7 En Farao stjûrde dêr gûds hinne, en sjuch,
Israëls fé wier gjinien fen stoarn. Mar Farao’s
hert waerd forhirde en hy liet it folk net gean.
8 Do sei de Heare tsjin Mozes en tsjin Aäron:
Nim jimme beide fûsten fol yeske út ’e oun,
en lit Mozes dy foar Farao’s eagen nei de
himel struije,
9 en it scil ta fyn stof wirde oer hiele
Egyptelân, en oan ’e minsken en oan it fé
scille swolmen opkomme, dy’t útbrekke mei
blierren, yn hiele Egyptelân.
10 En hja namen yeske út ’e oun, en kamen
foar Farao’s oantlit, en Mozes struide it nei de
himel, en der kamen swolmen, dy’t útbrieken
mei blierren, op oan ’e minsken en oan it fé,
11 dat de tsjoenders fen wegen de swolmen
net foar Mozes stean koene, hwent de
tsjoenders en al de Egyptners sieten ûnder de
swolmen.
12 Mar de Heare forhirde Farao’s hert, dat er
net nei hjarren harke, lyk as de Heare ta
Mozes spritsen hie.
13 Do sei de Heare tsjin Mozes: Jow dy moarn
ier op en stean foar Farao’s oantlit, en siz tsjin
him: Sa seit de Heare, de God fen ’e Hebreeërs:
Lit myn folk gean, dat hja My tsjinje.
14 Hwent dizkear scil Ik al myn pleagen op
dyn hert ôfstjûre en op dyn tsjinstfeinten en
op dyn folk, datstû witte scilst dat der gjinien
is lyk as Ik op ’e hiele ierde.
15 Oars hie Ik myn hân wol útstitsen [pag.64] en
dy en dyn folk mei de pest slein, en wierstû
fen ’e ierde fordylge;
16 mar wierliken, dêrfor haw Ik dy sparre, dat
Ik dy myn krêft sjen litte scoe, en dat myn
namme forkindige wirde mocht oer de hiele
ierde.
17 Forsetstû dy noch tsjin myn folk, datstû it
net gean litte wolst,
18 sjuch, Ik scil it moarn om dizze tiid swiere
heil reine litte, lyk as der net west hat yn
Egypte sûnt de dei, dat it grounfêste is oant
nou ta.
19 Nou den, helje dyn fé en al hwetstû yn it f
jild hast yn: alle minsken en bisten, dy’t yn it
fjild foun wirde scille en net thúshelle binne,
op hjar scil de heil delfalle, en hja scille it
bistjerre.
20 Hwa’t fen Farao’s tsjinners it wird des
Heare freze, dy liet syn tsjinstfeinten en syn fé
hastich thúskomme;
21 mar hwaens herte net om it wird des
Heare joech, dy liet syn tsjinstfeinten en syn fé
yn it fjild.
22 Do sei de Heare tsjin Mozes: Stek dyn hân
út nei de himel, en it scil heilje yn hiele
Egyptelân, op ’e minsken en op it fé en op alle
frucht fen it f jild yn Egyptelân.
23 Do stiek Mozes syn stêf út nei de himel, en
de Heare joech tonger en heil, en it fjûr skeat
nei de ierde, en de Heare liet it heil reine op
Egyptelân.
24 En der wier heil en fjûr, flamjende midden
yn ’e heil; it wier tige swier waer, lyk as it yn
hiele Egyptelân nea west hat, sûnt it ta in folk
wirden is
25 En de heil sloech yn hiele Egyptelân alles
hwet yn it fjild wier del, fen ’e minsken ôf oan
’e beesten ta; ek sloech de heil alle frucht fen
it fjild del en tobriek al it beamte fen it fjild
26 Allinnich yn it lân Gosen, dêr’t Israëls bern
wennen, dêr heile it net.
27 Do die Farao de boade en rôp Mozes en
Aäron, en sei tsjin hjar: Ik haw dizkear
sûndige; de Heare is rjuchtfeardich, mar ik en
myn folk binne de goddeleazen.
28 Bid ta de Heare, der is al mear as genôch
tonger fen God en heil kommen; den scil ik
jimme tsjen litte, en jimme hoege net langer
to bliuwen.
29 Do sei Mozes tsjin him: Hwennear’t ik
bûten de stêd bin, scil ik myn hannen
útspriede ta de Heare: den scil de tonger
ophâlde en it scil net mear heilje, dat jimme
witte meije dat de ierde de Heare sines is.

30 Lykwol, hwet jo en jins tsjinstfeinten oanbilanget, ik wit dat jimme den noch net freezje scille foar it oantlit fen 'e Heare God.
31 It flaechs nou, en it koarn wierne delslein, hwent it koarn stie yn 'e ier en it flaechs stie yn 'e bloei.
32 Mar de weet en de spjelt wierne net delslein, hwent dy wierne yette net opkommen.
33 En Mozes gyng by Farao wei, de stêd út, en spraette syn hannen út ta de Heare; en it hâldde op fen tongerjen en heiljen, en de rein waerd net útgetten op 'e ierde.
34 Do't Farao seach dat it ophâldde fen reinen en heiljen en tongerjen, gyng er troch mei sûndigjen en forhirde syn hert, hy en syn tsjinstfeinten.
35 Ja, Farao's hert waerd forhirde, dat er Israëls bern net tsjen liet, lyk as de Heare spritsen hie troch Mozes.

HAEDSTIK 10.

1 Do sei de Heare tsjin Mozes: Gean nei Farao, hwent Ik haw syn hert forhirde, ek it hert fen syn tsjinstfeinten, dat Ik dizze myn teikens mids hjarren stelle mei,
2 en datstû foar de earen fen dyn bern en fen dyn bernsbern forhelje scilst hwet Ik yn Egypte útrjuchte haw, en myn teikens, dy't Ik ûnder hjarren steld haw, en jimme witte meije dat Ik de Heare bin.
3 Sa gyngen Mozes en Aäron nei Farao en seine tsjin him: Sa seit de Heare, de God fen 'e Hebreërs: Ho lang wegerstû, dy to fornederjen foar myn oantlit? Lit myn folk gean, dat hja My tsjinje.
4 Hwent astû wegerest myn folk gean to litten, sjuch, den scil Ik moarn sprinkhoannen yn dyn gerjuchtichheit bringe.
5 En hja scille it oansjen fen it lân bidekke, dat der gjin lân mear to sjen is, en hja scille opite it oerbleaune, it ûntkommene, hwet jimme oerlitten is fen 'e heil, en hja scille al it beamte opite, dat it fjild jimme opleveret.
6 En hja scille folje dyn huzen, en de huzen fen al dyn tsjinstfeinten, en de huzen fen alle Egyptners, lyk as dyn [pag. 65] âffears noch de âffears fen dyn âffears it ea sjoen hawwe, fen 'e dei ôf dat hja op 'e ierdboaijem west hawwe, oan hjoed de dei ta. En hy kearde him om en gyng by Farao wei.
7 En Farao's tsjinstfeinten seine tsjin him: Holang scil dizze ús ta in strik wêze? Lit dy ljue gean, dat hja de Heare hjar God tsjinje; witte jo noch net dat Egypte forlern is?
8 Do waerden Mozes en Aäron wer ta Farao brocht, en hy sei tsjin hjar: Gean hinne, tsjinje de Heare jimme God. Hwa en hwa binne it dy't meigeane?
9 En Mozes sei: Mei geane ús jonge en ús âlde minsken, ús soannen en ús dochters, ús skiep en ús kij geane mei; hwent wy hawwe feest foar de Heare.
10 Do sei er tsjin hjar: Den mei de Heare mei jimme wêze, as ik jimme en jimme bern gean lit. Sjuch ta, hwent jimme hawwe kwea yn it sin.
11 Sa net! Gean dochs, jimme mânljue, en tsjinje de Heare, hwent dêr hawwe jimme om forsocht. En hja waerden foar Farao's oantlit weidreaun.
12 Do sei de Heare tsjin Mozes: Stek dyn hân út oer Egyptelân, nei de sprinkhoannen, dat dy oer Egyptelân komme, en al de frucht fen it fjild opite, al itjinge dat de heil oerlitten hat.
13 Do stiek Mozes syn stêf út oer Egyptelân, en de Heare brocht in Eastewyn yn it lân, de hiele dei en de hiele nacht troch; do't it moarn waerd, brocht de Eastewyn de sprinkhoannen oan,
14 en de sprinkhoannen kamen oer hiele Egyptelân, en hja strieken del yn 'e hiele gerjuchtichheit fen 'e Egyptners, tige ticht; foartyd hawwe der sokke sprinkhoannen nea west en neityd scille der sokke net wêze.
15 Hwent hja bidieken it oansjen fen it hiele lân, dat it lân der tsjuster fen wier, en hja ieten al de frucht fen it lân op, en al de fruchten fen 'e beammen, dy't de heil oerlitten hie, en der bleau gjin grien oan 'e beammen noch oan 'e frucht fen it fjild, yn hiele Egyptelân net.
16 Do haeste Farao him om Mozes en Aäron to roppen, en sei: Ik haw sûndige tsjin de Heare jimme God en tsjin jimme;
17 mar nou, forjow my dochs myn sûnde, dizkear yette, en bid ta de Heare jimme God, dat Er dizze dea tominsten fen my nimme mei.
18 En hy gyng by Farao wei, en bea ta de Heare.
19 En de Heare liet in tige hirde Westewyn útsjitte, dy naem de sprinkhoannen op en smiet se yn 'e Reidsé; der bleau net ien sprinkhoanne oer yn 'e hiele gerjuchtichheit

fen Egypte.
20 Mar de Heare forhirde Farao’s hert, dat er Israëls bern net gean Het.
21 Do sei de Heare tsjin Mozes: Stek dyn hân út nei de himel, en der scil tsjusternis komme oer Egyptelân, dat de tsjusternis to taesten wêze scil.
22 Do’t Mozes syn hân útstiek nei de himel, waerd it neare tsjusternis oer hiele Egyptelân, trije dagen.
23 Hja seagen de iene de oare net, en gjinien kaem oerein fen syn plak dy trije dagen; mar by al de bern fen Israël wier it ljocht yn ’e huzen.
24 Do rôp Farao Mozes, en sei: Gean foart, tsjinje de Heare; allinne jimme skiep en jimme kij scille hjir bliuwe; ek jimme lytse bern meije jimme meinimme.
25 Mar Mozes sei: Ek scille jo ús slachtoffers en brânoffers meijaen, dat wy dy de Heare ús God wije meije,
26 en ús fé giet ek mei, gjin klei scil binefterbliuwe, hwent dêr scille wy fen nimme, om de Heare ús God to tsjinjen; hwent wy witte net hwer’t wy de Heare ús God mei tsjinje scille, ear’t wy dêr net binne.
27 Mar de Heare forhirde Farao’s hert, en hy woe hjar net tsjen litte,
28 mar Farao sei tsjin him: Gean hjir wei, wachtsje dy datstû myn oantlit net wêr sjuchst; hwent deselde deis datstû myn oantlit wêr sjuchst, scilstû stjerre.
29 En Mozes sei: It is lyk as jo sein hawwe, ik scil jins oantlit net wer sjen.

## HAEDSTIK 11.

1 De Heare nou hie tsjin Mozes sein: Yette ien pleach scil ik oer Farao en oer Egypte bringe, dêrnei scil er jimme hjir wei tsjen litte. As er jimme allegearre tsjen lit, scil er jimme hjir mei gewelt weidriuwe.
2 Sprek nou dochs foar de earen fen [pag. 66] it folk, dat elke man fen syn neiste en elke frou fen hjar neiste silvergûd en goudgûd easkje scil.
3 En de Heare joech it folk ginst yn ’e eagen fen ‘e Egyptners; ek wier Mozes in tige great man yn Egyptelân yn ’e eagen fen Farao’s tsjinstfeinten en yn ’e eagen fen it folk.
4 En Mozes sei: Sa hat de Heare sein: Om midnacht hinne scil Ik útgean midden troch Egypte;
5 en al de earstbernen yn Egyptelân scille stjerre, fen Farao’s earstberne ôf dy’t op syn troan sit, oant de earstberne fen ’e tsjinstfaem dy’t efter de mounle is, en al it earstberne fen it fé,
6 en der scil in great getsjirm wêze yn hiele Egyptelân, lyk as der nea west hat en lyk as der net wer wêze scil.
7 Mar by al de bern fen Israël scil gjin houn syn tonge forwege, fen ’e minsken ôf oan de beesten ta, dat jimme witte meije, dat de Heare skieding makket twisken Egypte en Israël.
8 Den scille dizze tsjinstfeinten fen jowes allegearre ta my komme en hjar foar my bûge, sizzende: Tsjuch út, dû en al it folk dat yn dyn foetleasten giet; en dêrnei scil ik úttsjen. En hy gyng by Farao wei, gleon fen grime.
9 Do sei de Heare tsjin Mozes: Farao scil net nei jimme harkje, dat myn wûnders yn Egyptelân formannichfâldige wirde meije.
10 En Mozes en Aäron hawwe al dy wûnders dien foar Farao’s oantlit, mar de Heare forhirde Farao’s hert, dat er Israëls bern net út syn lân tsjen liet.

## HAEDSTIK 12.

1 Do spriek de Heare ta Mozes en ta Aäron yn Egyptelân, sizzende:
2 Dizze moanne scil jimme it bigjin fen ’e moannen wêze, de earste fen ’e moannen fen it jier.
3 Sprek ta de hiele gemeinte fen Israël, sizzende: De tsjiende fen dizze moanne scil elkenien in laem nimme, neffens de húsgesinnen fen ’e âffears, in laem for in húsgesin;
4 mar as in húsgesin to lyts is for in laem, den scil er it nimme mei syn bûrman, de neiste oan syn hûs, neffens it tal fen ’e sielen; al nei’t elk op kin, safolle man it laem scille jimme rekkenje.
5 In folslein laem, in mantsje, ien jier âld scil it wêze; fen ’e skiep of fen ’e geitebokken scille jimme it nimme.
6 En jimme scille it opsette oant de fjirtjinde fen dizze moanne; en de hiele gemeinte fen Israëls forgearring scil it slachtsje twisken de twa jounen.
7 En hja scille fen it bloed nimme en stryk it op ’e beide sydposten en op ’e boppedrompel fen ’e huzen dêr’t hja it ite scille.

8 En dyselde nachts scille hja it flêsk ite, bret boppe it fjûr, en ûnsûrre brea; hja scille it ite mei bittere krûden.
9 Jimme scille it net rau ite, ek net yn wetter sean, mar bret boppe it fjûr, de kop mei de bouten en mei it yntaest.
10 En jimme sciïle dêr ek neat fen oerbliuwe litte for de moarns, mar itjinge dêrfen oerbliuwt for de moarns, scille jimme mei fjûr forbaerne.
11 Sà nou scille jimme it ite: de heupen girde, de skoeijinge oan 'e foetten, en de stêf yn 'e hân, en jimme scille it mei hasten ite: it is des Heare Peaske.
12 Hwent dy nachts scil Ik troch Egyptelân tsjen en al de earstbernen yn Egyptelân slaen, fen 'e minsken ôf oan de beesten ta, en Ik scil oardielen dwaen oer al de goaden fen 'e Egyptners, Ik de Heare.
13 En it bloed scil jimme ta in teiken wêze op 'e huzen, dêr't jimme yn binne: hwennear't Ik it bloed sjuch, scil Ik jimme foarbygean, en der scil gjin pleach ûnder jimme ta fordjer wêze, hwennear't Ik Egyptelân slaen scil.
14 En dy dei scil jimme wêze ta in oantinken, en jimme scille him de Heare ta in feest hâlde; jimme scille him hâlde yn jimme slachten ta in ivige ynsetting.
15 Saun dagen scille jimme ûnsûrre brea ite, mar de earste deis scille jimme it sûrdaei út jimme huzen dwaen; hwent hwa't sûrre brea yt, fen 'e earste deis ôf oan de saunde deis ta, dy siele scil útroege wirde út Israël.
16 En de earste deis scil der in hillige gearkomste weze, ek scille jimme in hillige gearkomste hawwe de saunde deis; den scil der gjin wirk dien wirde; mar hwet fen elke siele iten wirde scil, dat allinne meije jimme klearmeitsje. [pag. 67]
17 Sa scille jimme de ûnsûrre breaën ûnderhâlde, hwent dyselde deis yette scil Ik jimme legerskaren út Egyptelân liede, dêrom scille jimme dy dei hâlde yn jimme slachten ta in ivige ynsetting.
18 De earste moanne, de fjirtjinde deis fen 'e moanne, de jouns, scille jimme ûnsûrre brea ite, oant de ien en tweintichste deis, op 'e joun.
19 Saun dagen lang scil der gjin sûrdaei yn jimme huzen foun wirde; hwent al hwa't sûrre brea ite scil, dy siele scil út Israëls gemeinte útroege wirde, de frjemdling like goed as de ynberne fen it lân.
20 Jimme scille neat ite dat sûrre is; yn al jimme wenningen scille jimme ûnsûrre brea ite.
21 Do rôp Mozes al de âldsten fen Israêl en sei tsjin hjar: Gean hinne en nim lammen neffens jimme húsgesinnen en slachtsje it Peaske.
22 Nim den in boskje hyzop, en dip it yn it bloed, dat jimme yn in bekken hawwe scille, en stryk fen dat bloed, dat jimme yn it bekken hawwe scille, op 'e boppedrompel en op 'e beide sydposten; mar jimme, gjinien scil de doar fen syn hûs útkomme oan de moarns ta.
23 Hwent de Heare scil trochtsjen om de Egyptners to slaen; mar hwennear't Er it bloed sjen scil op 'e boppedrompel en op 'e beide sydposten, den scil de Heare de doar foarbygean, en de fordjerder net talitte yn jimme huzen to kommen en to slaen.
24 Underhâld soks den ta in ynsetting for jimme en for jimme bern oant yn ivichheit.
25 En it scil barre, as jimme yn it lân komme, dat de Heare jimme jaen scil, lyk as Er spritsen hat, dat jimme dizze tsjinst ûnderhâlde scille.
26 En it scil barre, hwennear't jimme bern tsjin jimme sizze scille: Hwet hawwe jimme dêr for in tsjinst?
27 den scille jimme sizze: In Peaskeoffer is dit de Heare, dy't de huzen fen Israëls bern yn Egypte foarbygyng, do't Er de Egyptners sloech en ús huzen sparre. Do knibbele it folk en bûgde him.
28 En Israëls bern gyngen en diene it; lyk as de Heare Mozes en Aäron hjitten hie, sa diene hja.
29 En it barde om midnacht hinne, dat de Heare alle earstbernen yn Egyptelân sloech, fen Farao's earstberne ôf, dy't op 'e troan siet, oant de earstberne fen 'e finzene, dy't yn 'e finzenis wier, en alle earstberne fen 'e beesten.
30 En Farao gyng der ôf to nacht en al syn tsjinstfeinten, en al de Egyptners; en it wier in great getsjirm yn Egypte, hwent der wier gjin hûs, dêr't net in deade wier.
31 Do rôp er Mozes en Aäron yn de nacht, en sei: Meitsje tarissing, tsjuch út it formidden fen myn folk, jimme sawol as Israëls bern; en gean foart, tsjinje de Heare, lyk as jimme sein hawwe.

32 Nim ek jimme skiep en jimme kij mei, lyk as jimme sein hawwe, en gean foart, en seingje my ek.

33 En hiele Egypte stie it folk tige oan en hie greate haest om hjar út it lân to driuwen, hwent hja seine: Dit docht ús allegearre de dea.

34 En it folk naem syn daei, ear’t it sûrre wier, en hjar bakpannen, biboun yn ’e klean, op it skouder.

35 Israëls bern nou hiene dien neffens Mozes wird, en easkje fen ’e Egyptners silvergûd en goudgûd en klean.

36 En de Heare joech it folk ginst yn ’e eagen fen ’e Egyptners, dat hja hjar sin diene; en hja birôven de Egyptners.

37 Sa teagen Israëls bern fen Ramses nei Sukkoth, in seishûndert tûzen to foet, allegearre mânljue, bûten de bern;

38 En ek teach der gâns bastere folk mei hjarren, en skiep en kij, ja tige folle fé.

39 En fen it daei, dat hja út Egypte meinommen hiene, bakten hja ûnsûrre koeken, hwent it wier net sûrre, om’t hja út Egypte fordreaun waerden, dat hja hjar net ophâlde koene en ek net soargje for fortarring.

40 En de tiid fen it tahâld, dy’t Israëls bern yn Egypte tahâlden hiene, wier fjouwerhûndert en tritich jier.

41 En it barde nei forrin fen ’e fjouwerhûndert en tritich jier, dat dy eigenste deis al de legerskaren des Heare út Egyptelân tein binne.

42 Dy nacht scil de Heare op ’en trousten hâlden wirde, om’t Er hjar út Egypte laet hat; dat is de nacht des [pag. 68] Heare, dy trou hâlden wirde moat fen alle bern fen Israël, yn hjar slachten.

43 Do sei de Heare tsjin Mozes en Aäron: Dit is de ynsetting fen it Peaske: Gjin frjemd scil dêrfen ite.

44 Mar elke tsjinstfeint, dy’t for jild koft is, neistû him bisnien hast, scil derfen ite.

45 Gjin útlanner noch hierling scil derfen ite.

46 Yn ien hûs scil it iten wirde; neat fen it flêsk scille jimme út ’e hûs bringe, en gjin bien scille jimme derfen brekke.

47 De hiele gemeinte fen Israël scil dat dwaen.

48 En as der in frjemdling by jimme wennet en de Heare it Peaske hâlde wol, alle man dy’t sines is scil bisnien wirde, en den scil er mei oangean om it to hâlden, en hy scil wêze as in ynberne fen it lân; mar gjin ûnbisniene scil derfen ite.

49 Ien wet scil der wêze for de ynberne en for de frjemdling, dy’t as gastfrjeon yn jimme formidden tahâldt.

50 En al de bern fen Israël diene it; lyk as de Heare Mozes en Aäron hjitten hie, sà diene hja.

51 En it barde dy eigenste deis, dat de Heare Israëls bern út Egypte laette, neffens hjar legerskaren.

HAEDSTIK 13.

1 Do spriek de Heare ta Mozes, sizzende:

2 Hilligje My al de earstbernen, hwet alle memmeskerte iepenet, ûnder Israëls bern, fen minsken en fen beesten: dat is mines.

3 Fierder sei Mozes tsjin it folk: Bitink dizze dei, dat jimme út Egypte, út it tsjinsthûs, tein binne; hwent de Heare hat jimme hjir mei in sterke hân weilaet; dêrom scil it sûrre net iten wirde.

4 Hjoed tsjugge jimme út, yn ’e moanne Abib.

5 En it scil barre, as de Heare dy brocht hawwe scil yn it lân fen ’e Kanaäniten, en fen ’e Hethiten en fen ’e Amoariten en fen ’e Heviten en fen ’e Jebusiten, dat Er dyn âffears sward hat dy to jaen, in lân oerrinnende fen môlke en hunich, den scilstû dizze tsjinst hâlde yn dizze moanne.

6 Saun dagen scilstû ûnsûrre brea ite, en de saunde deis scil de Heare in feest wêze.

7 Saun dagen scil der ûnsûrre brea iten wirde, en it sûrre scil by dy net sjoen wirde, ja, der scil gjin sûrdaei by dy sjoen wirde yn dyn hiele gerjuchtichheit.

8 En dû scilst it dyn soan dy deis forhelje, sizzende: Dit is om itjinge de Heare my dien hat, do’t ik útteach út Egypte.

9 En it scil dy wêze ta in teiken yn dyn hân en ta in oantinken twisken dyn eagen, dat de wet des Heare yn dyn mûle wêze mei, hwent mei in sterke hân hat de Heare dy út Egypte laet.

10 Dêrom scilstû dizze ynsetting alle jierren op ’e stelde tiid ûnderhâlde.

11 En it scil barre, as de Heare dy brocht hawwe scil yn it lân fen ’e Kanaäniten, lyk as Er dy en dyn âffears sward hat, en Hy it dy jown hawwe scil,

12 den scilstû de Heare takomme litte alles hwet de memmeskerte iepenet, en al it earstberne fen it fé dat dines is: de mantsjes scille for de Heare wêze.
13 Mar al it earstberne fen in ezelinne scilstû losse mei in laem; astû it net lost, scilst it de nekke brekke, mar alle minsklike earste berte ûnder dyn soannen scilstû losse.
14 En it scil barre as dyn soan dy moarn de dei freget, sizzende: Hwet is dat? datstû tsjin him sizze scilst: Mei in sterke hân hat de Heare ús út Egypte, út it tsjinsthûs laet;
15 hwent it barde, do’t Faraö him forhirde en ús net tsjen litte woe, dat de Heare al de earstbernen yn Egyptelân, fen ’e minsklike earstberne oant de earstberne fen ’e beesten deade; dêrom offerje ik de Heare al it manlike dat de memmeskerte iepenet; mar al de earstbernen fen myn soannen los ik.
16 En it scil ta in teiken wêze yn dyn hân, en ta foarhollesieraed twisken dyn eagen; hwent de Heare hat ús mei in sterke hân út Egypte laet.
17 En it is bard, do’t Farao it folk tsjen litten hie, dat God hjar net laette op ’e wei troch it Filistynske lân, alhowol’t dat neijer wier; hwent God sei: It folk mocht him ris bikoarje, as hja [pag. 69] de striid sjugge, en gean werom nei Egypte.
18 Mar God laette it folk om troch de wei fen ’e woastenije nei de Reidsé, en tarist teagen Israëls bern út Egyptelân.
19 En Mozes naem Jozefs biente mei, hwent mei in swiere eed hied er it Israëls bern bisward, sizzende: God scil jimme grif bisiikje, nim jimme den myn biente hjirfendinne mei.
20 En hja teagen út Sukkoth en legeren hjar yn Etham op it ein fen ’e woastenije.
21 En de Heare teach foar hjar oantlit, oer dei yn in wolkkolom om hjar to lieden de wei lâns, en nachts yn in fjûrkolom om hjar foar to ljochtsjen, dat hja nacht en dei reizgje koene.
22 Oer dei wiek de wolkkolom net fen it oantlit fen it folk, noch nachts de fjûrkolom.

HAEDSTIK 14.

1 Do spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
2 Siz tsjin Israëls bern, dat hja omkeare en hjar legerje foar Pi Hahiroth, twisken Migdol en de sé, foar Baäl Sefon, dêr lyk foar oer scille jimme jim legerje by de sé.
3 Den scil Farao fen Israëls bern sizze: Hja binne fordwaeld yn it lân, de woastenije hat hjar bisletten.
4 En ik scil Farao’s hert forhirdzje, dat er hjar efternei set, en Ik scil Mysels forhearlikje oan Farao en oan syn hiele leger, en de Egyptners scille wiis wirde, dat Ik de Heare bin. En hja diene it.
5 Do’t nou de kening fen Egypte tynge krige, dat it folk flechte, foroare it hert fen Farao en fen syn tsjinstfeinten tsjin it folk en hja seine: Hwerom hawwe wy dat dochs dien en lit Israël foartgean, dat hja ús net mear tsjinje kinne?
6 En hy sloech syn hynder-en-wein yn, en naem syn folk mei.
7 Ek naem er seishûndert fen ’e bêste weinen, ja al de striidweinen fen Egypte, en oanfierders dêr allegearre oer.
8 Hwent de Heare forhirde Farao, de kening fen Egypte, it hert, dat er Israëls bern efternei sette. Mar Israëls bern wierne úttein troch in hege hân.
9 En de Egyptners setten hjar efternei en hellen se yn, wylst se legere wierne by de sé, al de hynder-en-weinen fen Farao en syn ruters en syn legermacht, by Pi Hahiroth, foar Baäl Sefon.
10 Do’t Farao tichteby wier, sloegen Israëls bern de eagen op, en sjuch, de Egyptners kamen hjarren efterop; en hja waerden tige eang, en Israëls bern rôpen ta de Heare.
11 En hja seine tsjin Mozes: Wierne der gjin grêven yn Egypte, dat jo ús meinommen hawwe om to stjerren yn ’e woastenije? Hwerom hawwe jo ús dit oandien en lied ús út Egypte?
12 Is dit it wird net, dat wy yn Egypte tsjin jo sein hawwe: Lit ús gewirde, wy wolle de Egyptners tsjinje? Hwent it is better for ús de Egyptners to tsjinjen, as dat wy stjerre yn ’e woastenije.
13 Do sei Mozes tsjin it folk: Eangje net, hâld hoek, en sjuch it heil des Heare, dat Er jimme hjoed de dei dwaen scil; hwent de Egyptners, dy’t jimme hjoed sjoen hawwe, scille jimme net wer sjen yn ivichheit.
14 De Heare scil for jimme stride, en jimme scille stil wêze.
15 Do sei de Heare tsjin Mozes: Hwet biropstû ta My? Siz tsjin Israëls bern, dat hja optsjugge.
16 En dû, heevje dyn stêf op, en stek dyn hân

út oer de sé en spjalt hjar, dat Israëls bern midden troch de sé oer de droechte geane.
17 En Ik, sjuch, Ik scil it hert fen 'e Egyptners forhirdzje, dat hja hjar efternei komme; en Ik scil Mysels forhearlikje oan Farao en oan syn hiele legermacht, oan syn weinen en oan syn ruters.
18 En de Egyptners scille wiis wirde, dat Ik de Heare bin, hwennear't Ik My forhearlikje scil oan Farao, oan syn weinen en oan syn ruters.
19 Do forteach Gods ingel, dy't foar Israëls leger útgyng, en gyng efter hjar; de wolkkolom forteach ek foar hjar oantlit wei en kaem efter hjarren to stean.
20 En hja kaem twisken it leger fen 'e Egyptners en it leger fen Israël, en de wolk wier tagelyk tsjuster en forljochte de nacht, dat de iene de oare de hiele nacht net byneikomme koe.
21 En Mozes stiek syn hân út oer de sé, en de Heare liet de sé foartfloeije troch [pag. 70] in sterke Eastewyn, de hiele nacht, en makke de sé droech, en de wetters waerden spjalt.
22 En Israëls bern gyngen midden yn 'e sé oer de droechte, en de wetters wierne hjarren in mûrre oan 'e rjuchter- en oan 'e lofterhân.
23 En de Egyptners forfolgen hjar en kamen hjarren efternei, al de hynders fen Farao, syn weinen en syn ruters, midden yn 'e sé.
24 En it barde yn 'e moarnswacht, dat de Heare út 'e fjûr- en wolkkolom delseach op it leger fen 'e Egyptners, en Hy brocht it leger fen 'e Egyptners yn ûnstjûr.
25 En Hy hâldde de tsjillen fen hjar weinen, dat hja swier rieden. Do seine de Egyptners: Lit ús flechtsje fen Israëls oantlit, hwent de Heare striidt for hjar tsjin Egypte.
26 En de Heare sei tsjin Mozes: Stek dyn hân út oer de sé, dat de wetters weromfloeije oer de Egyptners, oer hjar weinen en oer hjar ruters.
27 Do stiek Mozes syn hân út oer de sé, en de sé floeide mei it daegjen fen 'e moarn werom yn hjar stream, en de Egyptners flechten hjar to miette, en de Heare dreau de Egyptners midden yn 'e sé.
28 Hwent de wetters floeiden werom en bidieken de weinen en de ruters fen Farao's hiele leger, dat hjarren efternei kommen wier yn 'e sé; der bleau gjinien fen oer.
29 Mar Israëls bern gyngen oer de droechte midden troch de sé, en de wetters wierne hjarren in mûrre oan 'e rjuchter- en oan 'e lofterhân.
30 Sa forloste de Heare Israël dy deis út 'e hân fen 'e Egyptners; en Israël seach de Egyptners dea oan 'e igge fen 'e sé.
31 Do seach Israël de greate hân, dy't de Heare Egypte fiele litten hie; en it folk freze de Heare, en leaude yn 'e Heare, en oan Mozes, syn tsjinstfeint.

HAEDSTIK 15.

1 Do songen Mozes en Israëls bern de Heare dit liet, en sprieken, sizzende: Ik scil de Heare sjonge, hwent Hy is heech forheven; it hynder en syn ruter hat Er wirpen yn 'e sé.
2 De Heare is myn krêft en liet, en Hy hat my ta in help west; dit is myn God en ik forhearlikje him, myn heite God en ik priizgje Him.
3 De Heare is in kriichshelt; Heare is syn namme!
4 Farao's weinen en syn leger wirp Er yn 'e sé, en de kar fen syn haedlingen waerd ûnderhâlden yn 'e Reidsé.
5 Floeden bidieken hjar, hja sonken yn 'e djipten as in stien.
6 Jins rjuchterhân, o Heare, is hearlik fen macht; Jins rjuchterhân, o Heare, forneatiget de fijân.
7 Yn jins greate heechheit slane Jo jins tsjinstanners del, Jo litte jins gleone grime los, dy't hjar fortart as tsjêf.
8 En troch de amme fen jins noasters setten de wetters op, de streamen stiene rjucht oerein as in mûrre, de floeden stjurren yn it hert fen 'e sé.
9 De fijân sei: Ik scil forfolgje, efterhelje, bût diele, myn siele scil ik sêdzje, myn swird ûntbleatsje, myn hân scil hjar útroegje.
10 Jo bliezen mei jins amme, de sé bidiek hjar, hja sonken as lead yn machtige wetters.
11 Hwa is as Jo ûnder de goaden, o Heare? Hwa is as Jo, hearlik yn majesteit, freeslik yn lofsangen, wûnder yn dieden?
12 Jo stieken jins rjuchterhân út, de ierde forswolge hjar.
13 Yn jins ginst laetten Jo dit folk, dat Jo forlosten,troch jins sterktme laetten Jo it nei jins hillige went.
14 De folken hearden it en beven; eangstme fear oer Palestina's biwenners.
15 Forbjustere stiene Edoms foarsten, beving

griep Moäbs haedlingen oan, al de ynwenners fen Kanaän waerden eang.

16 Forfeardens en freze foel op hjar, troch de greatens fen jins earm waerden hja stom as in stien, oant jins folk, o Heare, trochteach, oant trochteach dit folk, dat Jo woun hawwe.

17 Jo bringe it en plantsje it op ’e berch fen jins erfenis, op it plak, dat Jo, o Heare, makke hawwe ta jins went, it hillichdom, dat jins hannen stifte hawwe, o Heare.

18 De Heare regearret yn alle ivichheit!

19 Hwent Farao’s hynder-en-wein en syn ruters gyngen yn ’e sé, en de Heare [pag. 71] liet de wetters fen ’e sé oer hjar weromfloeije, mar Israëls bern teagen midden yn ’e sé oer de droechte.

20 En Mirjam, de profetesse, Aärons sister, naem de rinkelbom yn ’e hân; en al de frouljue gyngen út, efter hjar oan, mei rinkelbommen en yn raeijen.

21 En Mirjam antwirde hjarren: Sjong de Heare, hwent Hy is heech forheven: it hynder en syn ruter hat Er wirpen yn ’e sé.

22 Dêrnei liet Mozes Israëls bern opbrekke fen ’e Reidsé, en hja teagen út nei de woastenije Sur, en hja reisgen trije dagen yn ’e woastenije, en koene gjin wetter fine.

23 Do kamen hja to Mara; mar it wetter fen Mara wier net to drinken, hwent it wier bitter: dêrom is de namme fen dat plak Mara neamd.

24 En it folk mompele tsjin Mozes, sizzende: Hwet moatte wy drinke?

25 Hy den rôp ta de Heare, en de Heare wiisde him in hout, dat smiet er yn it wetter: do waerd it wetter swiet. Dêr stelde Er it folk ynsetting en rjucht, en dêr hif ke Er it,

26 en sei: Astû mei ynmoed nei de stimme fen ’e Heare dyn God harkje scilst, en doch hwet rjucht is yn syn eagen, en hâld de earen nei syn geboaden, en ûnderhâld al syn ynsettingen, den scil Ik gjinien fen ’e kwalen, dy’t Ik op Egyptelân lein haw, op dy lizze; hwent Ik, de Heare, bin dyn hielmaster.

27 Do kamen hja to Elim, en dêr wierne toalve wetterboarnen en sauntich palm-beammen; en hja legeren hjar dêr by de wetters.

HAEDSTIK 16.

1 Do’t hja fen Elim opbritsen wierne, kaem de hiele gemeinte fen Israëls bern yn ’e woastenije Sin, dy twisken Elim en de Sinaï leit, de fyftjinde deis fen ’e twade moanne, nei’t hja út Egyptelân tein wierne.

2 En de hiele gemeinte fen Israëls bern mompele tsjin Mozes en tsjin Aäron yn ’e woastenije.

3 En Israëls bern seine tsjin hjar: Och, wierne wy mar yn Egyptelân stoarn troch de hân des Heare, do’t wy by de flêskpotten sieten en ús sêd ite koene oan brea! Hwent jimme hawwe ús útlaet yn ’e woastenije, om dizze hiele gemeinte stjerre to litten fen ’e honger.

4 Do sei de Heare tsjin Mozes: Sjuch, Ik scil it jimme brea út ’e himel reine litte, en it folk scil der op útgean en siikje alle dagen hwet hja deis nedich binne, dat Ik it hifkje mei oft it yn myn wet wannelet of net.

5 En it scil barre de sechste deis, as hja klearmeitsje hwer’t hja mei thúskommen binne, dat it it dûbelde wêze scil fen itjinge dat hja troch ’en dei gearsiikje.

6 Do seine Mozes en Aäron tsjin al de bern fen Israël: Fen ’e joun scille jimme witte, dat de Heare jimme út Egyptelân laet hat;

7 en moarnier scille jimme de hearlikheit des Heare sjen, om’t Hy hat jimme gemompel tsjin de Heare heard; hwent hwet binne wy, dat jimme tsjin ús mompelje?

8 Fierder sei Mozes: As de Heare jimme joun flêsk to iten jowt, en moarnier de romte fen brea, it scil wêze om’t de Heare jimme gemompel heard hat, dat jimme tsjin Him mompele hawwe; hwent hwet binne wy? Jimme gemompel is net tsjin ús, mar tsjin de Heare.

9 Do sei Mozes tsjin Aäron: Siz tsjin ’e hiele gemeinte fen Israëls bern: Kom neijer foar it oantlit des Heare, hwent Hy hat jimme gemompel heard.

10 En it barde, do’t Aäron ta de hiele gemeinte fen Israëls bern spriek, en hja hjar nei de woastenije kearden, sjuch, der iepenbiere de hearlikheit des Heare hjar yn ’e wolk.

11 Ek hat de Heare ta Mozes spritsen, sizzende:

12 Ik haw it gemompel fen Israëls bern heard; sprek ta hjarren, sizzende: Twisken de jounen scille jimme flêsk ite, en moarns ier scille jimme mei brea sêdde wirde; en jimme scille witte, dat Ik de Heare jimme God bin.

13 En it barde de jouns, dat der kwartels

kamen en it kamp bidieken; en de moarns ier
laei de dauwe om it hiele kamp hinne.
14 En do't de dauwe oplitsen wier, sjuch, der
laei oer de woastenije in fine roune kerl, fyn as
de ryp op 'e ierde.
15 Do't Israels bern dat nou seagen, [pag. 72]
seine hja de iene tsjin de oare: Hwet is dat?
Hwent hja wisten net hwet it wier. Mar Mozes
sei tsjin hjar: It is it brea, dat de Heare jimme
jown hat to iten.
16 It is it wird, dat de Heare hjitten hat: Siikje
dêrfen in elk nei't er op kin in gomer de man,
neffens it tal fen jimme sielen; elk scil nimme
for dyjingen, dy't yn syn tinte binne.
17 En Israëls bern diene it, en sochten, de
iene gâns en de oare minder.
18 Mar do't hja it meaten mei de gomer, hie
dyjinge dy't folle gearsocht hie net oer, en dy't
minder gearsocht hie, hie net to min, elk hie
gearsocht safolle as er op koe.
19 En Mozes sei tsjin hjar: Gjinien scil derfen
oerlitte for moarnier.
20 Lykwols harken hja net nei Mozes, mar
somliken lieten derfen oer for de oare moarns;
do kamen der maitsen yn en it bidoar, dêrom
waerd Mozes grammoedich op hjar.
21 Sa sochten hja it alle moarnen, in elk nei't
er op koe; mar as de sinne waerm waerd,
toraende it.
22 En it barde de sechste deis dat hja dûbeld
gearsocht hiene, twa gomers for ien. Do
kamen al de oersten fen 'e gemeinte en
fornijden it Mozes.
23 Hy den sei hjarren: Dat is it hwet de Heare
spritsen hat: Moarn is it de rêst, de hillige
sabbat des Heare; hwet jimme bakke wolle,
bak it en sied hwet jimme siede wolle; mar al
hwet der oerbliuwt, set dat foart en biwarje it
for moarn.
24 En hja setten it foart for de oare moarns,
lyk as Mozes hjitten hie; en it bidoar net en
der wierne gjin maitsen yn.
25 Do sei Mozes: Yt dat hjoed, hwent it is
hjoed de sabbat des Heare; jimme scille it
hjoed net op it fjild fine.
26 Seis dagen scille jimme it siikje, mar de
saunde deis is it sabbat, den scil it der net
wêze.
27 En it barde de saunde deis, dat somliken
fen it folk der op útgyngen to siikjen, mar hja
founen neat.
28 Do sei de Heare tsjin Mozes: Holang
wegerje jimme, myn geboaden en myn wetten
to hâlden?
29 Sjuch, om't de Heare jimme de sabbat
jown hat, dêrom jowt Er jimme de sechste
deis for twa dagen brea; lit in elk op syn plak
bliuwe; lit gjinien út syn plak tsjen de saunde
deis.
30 Sa rêstte it folk de saunde deis.
31 En Israëls hûs neamde it Man; en it hie fen
koriandersied, en it smakke as hunichkoeke.
32 Fierder sei Mozes: Dit is it wird, dat de
Heare hjitten hat: Nim der in gomerfol fen en
biwarje it for jimme slachten, dat hja sjugge it
brea, dat Ik jimme jown haw to iten yn dizze
woastenije, do't Ik jimme útlaette út
Egyptelân.
33 En Mozes sei tsjin Aäron: Nim in krûk en
doch dêr in gomerfol Man yn, en set it foar it
oantlit des Heare, om it to biwarjen for jimme
slachten.
34 Lyk as de Heare Mozes hjitten hie, sa sette
Aäron it foar it tsjûgenis, om it to biwarjen.
35 En Israëls bern ieten Man fjirtich jier, oant
hja yn biwenne lân kamen; hja ieten Man
oant hja kamen op 'e grins fen it lân Kanaän.
36 In gomer nou is in tsjienden fen in efa.

HAEDSTIK 17.

1 Dêrnei teach de hiele gemeinte fen Israëls
bern by deireizen út 'e woastenije Sin, lyk as
de Heare hjarren gebea, en hja legeren hjar to
Rafidim. Mar dêr wier gjin wetter for it folk to
drinken.
2 Do tsjierde it folk mei Mozes, en sei: Jow
jimme ús wetter to drinken. Mozes den sei
tsjin hjar: Hwet bitsjiere jimme mei my?
Hwerom hifkje jimme de Heare?
3 Mar it folk smachte dêr nei wetter, en it
folk spriek op tsjin Mozes, en it sei: Hwerom
hawwe jo ús dôch út Egypte opfierd? wier it
faeks om ús en ús bern en ús fé stjerre to litten
fen 'e toarst?
4 Do rôp Mozes ta de Heare, sizzende: Hwet
moat ik mei dit folk? It skeelt neat of hja
stiennigje my.
5 En de Heare sei tsjin Mozes: Tsjuch foar it
oantlit fen it folk, en nim fen 'e âldsten fen
Israël mei, en nim dyn stêf yn 'e hân, dêrstû
de rivier mei slein hast, en gean hinne:
6 sjuch, Ik scil dêr foar dyn oantlit stean by
de rots op 'e Horeb; en dû scilst op 'e rotsstien
slaen, en der scil wetter [pag. 73] útkomme, dat it

folk drinke kin. Mozes nou die sa foar de
eagen fen Israëls âldsten.
7 En hy neamde de namme fen dat plak
Massa en Meriba, fen wegen de tsjierderij fen
Israëls bern, en om't hja de Heare hifke hiene,
sizzende: Is de Heare yn ús formidden of net?
8 Do kaem Amalek en stried mei Israël to
Rafidim.
9 Mozes den sei tsjin Jozua: Siikje ús
mannen út, en tsjuch op, striid mei Amalek;
moarn scil ik boppe op 'e heuvel stean, en
Gods stêf scil yn myn hân wêze.
10 Jozua nou die lyk as Mozes him sein hie en
stried mei Amalek; mar Mozes, Aäron en Hur
kleauwen boppe op 'e heuvel.
11 En it barde, salang as Mozes syn hân
omheech hâldde, den wier Israël sterkst, mar
sa gau't er syn hân sakje liet, wier Amalek
sterkst.
12 Mar de hannen waerden Mozes swier;
dêrom namen hja in stien en leine dy ûnder
him, dat hy der op sitte koe, wylst Aäron en
Hur him de hannen steunden, de ien oan
dizze, de oare oan 'e oare side. Sa bleauwen
syn hannen fêst oant de sinne ûndergyng,
13 dat Jozua Amalek en syn folk slaen koe mei
de skerpte fen it swird.
14 Do sei de Heare tsjin Mozes: Skriuw dit ta
in oantinken yn in boek, en liz it yn Jozua's
earen, dat Ik Amaleks oantinken hielendal
fordylgje scil ûnder de himel wei.
15 En Mozes boude in alter, en hy neamde it:
De Heare is myn banier.
16 En hy sei: De hân op 'e troan des Heare!
Oarloch scil de Heare mei Amalek hawwe fen
slachte oant slachte!

HAEDSTIK 18.

1 Do't Jethro, Midians preester, Mozes'
skoanheit, hearde al hwet God oan Mozes en
oan Israël, syn folk, dien hie: dat de Heare
Israël út Egyptelân laet hie,
2 naem Jethro, Mozes' skoanheit, Sippoara,
de frou fen Mozes, nei't er hjar weromstjûrd
hie,
3 en hjar beide sonannen mei; de iene syn
namme wier Gersom, hwent hy hie sein: Ik
bin in frjemdling wirden yn in frjemd lân,
4 en de oare syn namme wier Eliëzer,
hwent ús heite God, hie er sein, hat my ta in
help west, en hat my forlost fen Farao's swird.
5 Do't nou Jethro, Mozes skoanheit, mei syn
soannen en syn frou ta Mozes kaem yn 'e
woastenije by Gods berch, dêr't er legere,
6 sei er tsjin Mozes: Ik, dyn skoanheit Jethro,
kom ta dy mei dyn frou en hjar beide
soannen, dy't hja by hjar hat.
7 Do gyng Mozes syn skoanheit yn 'e miette,
en hy bûgde him, en patte him, en hja fregen
de ien de oare ho't it der mei stie, en hja
gyngen yn 'e tinte.
8 En Mozes forhelle syn skoanheit alles hwet
de Heare Farao en de Egyptners dien hie om
de wille fen Israël, al de swierrichheit dy't hja
ûnderweis hawn hiene, en dat de Heare hjar
forlost hie.
9 Jethro nou forblide him oer al it goede dat
de Heare Israël dien hie, dat Er it forlost hie út
'e hân fen 'e Egyptners.
10 En Jethro sei: Lof mei de Heare wêze, dy't
jimme út 'e hân fen 'e Egyptners en út Farao's
hân forlost hat, dy't dit folk forlost hat ûnder
de hân fen 'e Egyptners wei:
11 nou wit ik, dat de Heare greater is as alle
goaden, hwent hwer't hja ek oermoedich yn
wierne, de Heare wier boppe hjarren.
12 Do naem Jethro, Mozes skoanheit,
brânoffer en slachtoffers for God, en Aäron en
al de âldsten fen Israël kamen, om mei Mozes
skoanheit foar Gods oantlit brea to iten.
13 Mar it barde de oare deis, dat Mozes sitdei
hâldde om it folk to rjuchtsjen, en it folk stie
foar Mozes fen 'e moarns oant de jouns.
14 Do't Mozes skoanheit seach alles hwet hy
for it folk die, sei er: Hwet is dat for wirk, sastû
it mei it folk hast? Hwerom sitstû hjir
allinnich, wylst it hiele folk fen 'e moarn oant
de joun foar dy stiet?
15 Do sei Mozes tsjin syn skoanheit: It folk
komt ta my om Gods rie to freegjen.
16 As hja hwet hawwe, komme hja ta my, dat
ik rjuchtsje scil twisken alle man
en syn neiste, en dat ik hjarren Gods [pag. 74]
ynsettingen en syn wetten bikend meitsje scil.
17 Mar Mozes skoanheit sei tsjin him: Sastû
dat hast, is it net goed.
18 Dû scilst dy ôfmêdzje, dysels sawol as dit
folk dat by dy is; hwent sa is dit wirk dy to
swier, dû kinst it allinne net ôf.
19 Harkje nei myn stim, ik scil dy riede, en
God scil mei dy wêze: stean dû sels for it folk
by God, en bring dû de saken foar God;
20 en forklearje hjarren de ynsettingen en de
wetten, en meitsje hjarren bikend de wei,

dêr’t hja yn wannelje scille en it wirk, dat hja dwaen scille.

21 Mar sjuch ûnder it hiele folk om treflike mannen, godfreezjende, wierhaftige mannen, dy’t de gjirrigens haetsje, en stel dy oer hjar ta oersten fen tûzen, oersten fen hûndert, oersten fen fyftich en oersten fen tsjien:

22 dy scille it folk by de tiid lâns rjuchtsje. Mar lit it sa barre, dat hja alle greate saken foar dy bringe, en alle lytse saken sels birjuchtsje; meitsje it dy sadwaende sels lichter, en lit hjar mei dy drage.

23 Astû it sa hast, en God gebiedt it dy, den scilst it úthâlde en scil ek dit folk yn frede to plak komme.

24 Mozes nou harke nei syn skoanheite stim, en hy die alles hwet dy sein hie.

25 En Mozes keas treflike mannen út hiele Israël, en makke se ta haden oer it folk: oersten fen tûzen, oersten fen hûndert, oersten fen fyftich, en oersten fen tsjien;

26 dat hja it folk by de tiid lâns rjuchtsje scoene, de swiere saek foar Mozes bringe, mar alle lytse saken sels birjuchtsje.

27 Do liet Mozes syn skoanheit tsjen, en hy gyng nei syn lân.

HAEDSTIK 19.

1 Yn ’e trêdde moanne nei de úttocht fen Israëls bern út Egyptelân, op ’e dei ôf, kamen hja yn ’e woastenije Sinaï.

2 Hwent hja teagen út Rafidim, en kamen yn ’e woastenije Sinaï, en hja legeren yn ’e woastenije; Israël nou legere dêr foar de berch oer.

3 En Mozes kleau op ta God, en de Heare rôp oan him fen ’e berch, sizzende: Sa scilstû ta Jakobs hûs sprekke en Israëls bern forkindigje:

4 Jimme hawwe sjoen hwet Ik de Egyptners dien haw, ho’t Ik jimme op earnewjukken droegen en jimme ta My brocht haw.

5 Nou den, as jimme trou nei myn stimme harkje scille en myn forboun hâlde, den scille jimme myn eigendom wêze út alle folken, hwent de hiele ierde is mines;

6 en jimme scille my in preesterlik keninkryk en in hillich folk wêze. Dat binne de wirden, dystû ta Israêls bern sprekke scilst.

7 En Mozes kaem en rôp de âldsten fen it folk, en hâldde hjarren al dy wirden foar, dy’t de Heare him hjitten hie.

8 Do antwirde it hiele folk ienriedich en sei: Al hwet de Heare spritsen hat, scille wy dwaen! En Mozes brocht de wirden fen it folk wer oer oan ’e Heare.

9 En de Heare sei tsjin Mozes: Sjuch, Ik scil ta dy komme yn in tichte wolk, dat it folk it hearre mei as Ik mei dy sprek, en dy ek ivich leauwe. En Mozes die de Heare de wirden fen it folk to witten.

10 Fierder sei de Heare tsjin Mozes: Gean ta it folk, en hilligje hjar hjoed en moarn, en lit hjar hjar klean waskje,

11 en ré wêze tsjin de trêdde dei; hwent de trêdde deis scil de Heare foar de eagen fen it hiele folk delkomme op ’e berch Sinaï.

12 En freedzje it folk hielendal ôf, sizzende: Nim jimme to wacht, dat jimme net op ’e berch klimme noch syn foet roere: al hwa’t de berch roert, scil wis deade wirde;

13 gjin hân scil him oanroere, hwent dy scil wis stiennige of wis deasketten wirde; itsij beest of minske, hy scil net yn it libben bliuwe; as de rammehoarn stadich blazen wirdt, den meije hja op ’e berch klimme.

14 Do kaem Mozes fen ’e berch ôf ta it folk, en hy hillige it folk; en hja wosken hjar klean.

15 En hy sei tsjin it folk: Wêz ré tsjin de trêdde dei, en kom gjin frou bynei.

16 En it barde de trêdde deis, do’t it moarn waerd, dat der op’e berch tonger- en wearljochtslaggen wierne,en in [pag. 75] swiere wolk, en it lûd fen in bjuster sterke bazún, en al it folk dat yn it kamp wier trille der oer.

17 En Mozes laette it folk út it kamp God yn ’e miette; en hja stiene ûnder oan ’e berch.

18 En de hiele berch Sinaï rikke, om’t de Heare der op delkaem yn fjûr; en syn reek gyng omhegen as de reek fen in oun, en de hiele berch skodde tige.

19 En wylst it lûd fen ’e bazún oanhâldde en tige sterk waerd, spriek Mozes, en God antwirde him mei in stimme.

20 Do’t de Heare delkommen wier op ’e berch Sinaï, boppe op ’e berch, rôp de Heare Mozes boppe op ’e berch, en Mozes kleau op.

21 En de Heare sei tsjin Mozes: Gean del, warskôgje it folk dat hja net trochbrekke ta de Heare, om to sjen, en gâns fen hjarren falle.

22 En ek de preesters, dy’t neijer ta de Heare komme, scille hjar hilligje, oars mocht de Heare tsjin hjar útbarste.

23 Do sei Mozes tsjin de Heare: It folk kin net

op 'e berch Sinaï klimme, hwent Jo hawwe ús warskôge, sizzende: Freedzje de berch, en hilligje him.

24 De Heare den sei tsjin him: Gean nei ûnderen, mar kom den wer boppe, dû en Aäron togearre. De preesters lykwols en it folk scille net trochbrekke en kliuw op ta de Heare, oars mocht Er tsjin hjar útbarste.

25 Do gyng Mozes del nei it folk, en sei it hjarren oan.

## HAEDSTIK 20.

1 Do spriek God al dizze wirden, sizzende:

2 Ik bin de Heare, dyn God, dy't dy út Egyptelân, út it tsjinsthûs, laet hat.

3 Dû scilst gjin oare goaden foar myn oantlit hawwe.

4 Dû scilst dy gjin snien byld noch hokfor likenis meitsje fen itjinge dat boppe yn 'e himel is, noch fen itjinge dat ûnder op 'e ierde is, noch fen itjinge dat yn 'e wetters ûnder de ierde is.

5 Dû scilst dy dêr net foar bûge noch hjar tsjinje; hwent Ik de Heare, dyn God, bin in oerginstich God, dy't de misdied fen 'e affears bisiikje oan 'e bern, oan it trêdde en oan it fjirde slachte fen dyjingen, dy't My haetsje;

6 en doch barmhertichheit oan tûzenen fen dyjingen, dy't My ljeafhawwe en myn geboaden ûnderhâlde.

7 Dû scilst de namme fen 'e Heare dyn God net idel brûke, hwent de Heare scil net ûnskildich hâlde dy't syn namme idel brûkt.

8 Bitink de sabbatdei, datstû dy hilligest.

9 Seis dagen scilstû arbeidzje en al dyn wirk dwaen;

10 mar de saunde dei is de sabbat fen 'e Heare dyn God: den scilstû gjin wirk dwaen, dû, noch dyn soan, noch dyn dochter, noch dyn tsjinstfeint, noch dyn tsjinstfaem, noch dyn fé, noch dyn frjemdling dy't yn dyn poarten is;

11 hwent yn seis dagen hat de Heare de himel en de ierde makke, de sé en alles hwet dêryn is, en Hy rêstte de saunde deis: dêrom seinge de Heare de sabbatdei, en hillige him.

12 Earje jimme heit en jimme mem, dat dyn dagen forlange wirde meije yn it lân, dat de Heare, dyn God, dy jowt.

13 Dû scilst net deaslaen.

14 Dû scilst net troubrekke.

15 Dû scilst net stelle.

16 Dû scilst gjin falsk tsjûgenis sprekke tsjin dyn neiste.

17 Dû scilst net bigeare dyn neiste syn hûs, dû scilst net bigeare dyn neiste syn frou, noch syn tsjinstfeint, noch syn tsjinstfaem, noch syn okse, noch syn ezel, noch eat dat dyn neiste sines is.

18 En al it folk seach de tonger- en de wearljochtslaggen, en it lûd fen 'e bazún, en de rikjende berch; do't it folk dat seach, skrille it en stie fen fierren,

19 en hja seine tsjin Mozes: Sprek jo mei ús, en wy scille harkje; mar lit God net mei ús sprekke, dat wy it net bistjerre!

20 En Mozes sei tsjin it folk: Eangje net, hwent God is kommen om jimme to hifkjen, en dat syn freze foar jimme oantlit wêze scoe en jimme net sûndigje.

21 En it folk stie fen fierren; mar Mozes kaem neijer ta de tsjusternis, dêr't God wier.

22 Do sei de Heare tsjin Mozes: Sa scilstû tsjin Israëls bern sizze: Jimme [pag. 76] hawwe sjoen, dat Ik mei jimme spritsen haw fen 'e himel ôf.

23 Jimme scille njonken My gjin silveren goaden meitsje, en gjin gouden goaden scille jimme jimme meitsje.

24 Meitsje My in alter fen ierde, en offerje dêr dyn brânoffers en dyn tankoffers, dyn skiep en dyn kij op; op alle plakken, dêr't Ik myn namme yn oantinken bringe scil, scil Ik ta dy komme en dy seingje.

25 Mar astû My in stiennen alter meitsje wolst, scilstû dat net bouwe fen houde stien; byhwennearstû de beidel der oer hellest, scilst it ûnthilligje.

26 Dû scilst ek net mei treppen by myn alter opgean, dat dyn skamte dêr net foar ûntditsen wirde mei.

## HAEDSTIK 21.

1 Dit nou binne de rjuchten, dystû hjarren foarhâlde scilst.

2 Astû in Hebrieuske feint keapest, dy scil seis jier tsjinje, mar it saunde jiers scil er frij útgean, for neat.

3 Byhwennear't hy der lykme allinnich yn kommen is, scil hy ek lykme allinnich útgean; wier it in troud man, den scille hy en syn frou togearre útgean.

4 As syn hear him in frou jown hat, en dy hat him soannen of dochters berne, den scille de

frou en hjar bern hjar hear sines wêze, en hy scil lykme allinnich útgean.

5 Mar as de feint rjuchtút sizze scil: Ik haw myn hear, myn frou en myn bern ljeaf, ik wol net lykme allinnich útgean,

6 den scil syn hear him ta God bringe, dêrnei scil er him by de doar of by de post fen ’e doar bringe, en syn hear scil him mei in priem it ear trochboarje, en hy scil him syn libben lang tsjinje.

7 En as immen syn dochter forkoft hat ta tsjinstfaem, den scil hja net útgean lyk as de tsjinstfeinten útgeane.

8 As hja ûngefallich is yn hjar heare eagen, dat er hjar net op trouwe nommen hat, den scil er hjar losse litte; hy hat it rjucht net en forkeapje hjar oan in frjemd folk, om’t er hjar ûntrou west hat.

9 Mar as er hjar op trouwe jowt oan syn soan, den scil er mei hjar dwaen neffens it rjucht fen ’e dochters.

10 As er in oaren for him nimt, den scil er dy hjar spize, hjar klean en hjar houliksplicht net ûnthâlde;

11 en byhwennear’t er dy trije dingen net oan hjar docht, den scil hja for neat útgean, sûnder jild.

12 Hwa’t immen slacht dat er it bistjert, dy scil wis deade wirde.

13 Mar as er it net mei opset sin dien hat, mar God hat it troch syn hân sa biskikt, den scil Ik dy in plak stelle dêr’t er hinne flechtsje kin.

14 Mar as immen it bistean doar en deadzje syn neiste mei mûklist, den scilst him by myn alter weihelje, dat er stjerre mei.

15 Hwa’t syn heit of syn mem slacht, dy scil wis deade wirde.

16 En hwa’t in minske stelt, itsij dat er dy forkoft hat of dat er yn syn hân foun wirdt, dy scil wis deade wirde.

17 Hwa’t syn heit en syn mem flokt, dy ek scil wis deade wirde.

18 En as mânljue tsjiere, en de iene slacht de oare mei in stien of mei de fûst, en hy bistjert it net, mar rekket to lizzen,

19 byhwennear’t hy der wer fen opkomt, en mei in stôk oer de strjitte rint, den scil hy dy’t him slein hat, ûnskildich wêze; allinne scil er him de forsomme dagen forgoedzje, en hielendal for de kosten fen it masterjen stean.

20 As immen syn tsjinstfeint of syn tsjinstfaem mei in stôk slacht, dat er ûnder syn hannen stjert, dy ek scil wis wreke wirde.

21 As er it lykwols ien of twa dagen op foetten hâldt, den scil er net wreke wirde; hwent it is syn jild.

22 As mânljue fjuchtsje, en hja slane in swiere frou, dat de frucht hjar ôfgiet, mar it docht hjar de dea net, den scil er wis straft wirde, neffens hwet de man fen dy frou him ôfferget, en hy scil de skea forgoedzje.

23 Mar docht it hjar de dea, den scilstû jaen siel for siel,

24 each for each, tosk for tosk, hân for hân, foet for foet,

25 brânblier for brânblier, sneed for sneed, striem for striem.

26 En as immen syn tsjinstfeint yn it each slacht, of syn tsjinstfaem yn [pag. 77] it each slacht dat it ljocht der út is, den scil er him frijlitte for syn each.

27 En as er syn tsjinstfeint in tosk útslacht of syn tsjinstfaem in tosk útslacht, den scil er him frijlitte for syn tosk.

28 En as in okse in man of frou stjit, dat er it bistjert, den scil de okse wis stiennige wirde, en syn flêsk scil net iten wirde, mar de eigener fen ’e okse scil ûnskildich wêze.

29 Mar as de okse de foarige en de foarfoarige deis al stjittelich wier, en syn eigener, alhowol warskôge, der net op tasjoen hat, en hy deadet in man of frou, den scil dy okse stiennige wirde, en syn eigener scil ek deade wirde.

30 As der him losjild oplein wirdt, den scil er, ta lossing fen syn libben, alles jaen hwet him oplein wirdt;

31 itsij dat er in soan stjitten hat, of in dochter stjitten hat, neffens dat rjucht scil him dien wirde.

32 As de okse in tsjinstfeint of tsjinstfaem stjit, hy scil syn hear tritich silverlingen jaen, en de okse scil stiennige wirde.

33 En as immen in gat iepenmakket, of as immen in gat graeft en hy leit it net ticht, en in okse of ezel falt deryn,

34 de eigener fen it gat scil it forgoedzje, en doch de eigener útkearing yn jild, mar it deade beest scil for him wêze.

35 En as immens okse de okse fen syn neiste stjit, dat er it bistjert, den scille hja de libbene okse oan jild meitsje en dat om ’e helte diele, en it deade beest scille hja ek om ’e helte diele.

36 Wier it lykwols bikend, dat de okse de

foarige en de foarfoarige deis al stjittelich wier en syn eigener hat der net op tasjoen, den scil er it hielendal, okse for okse, forgoedzje; mar it deade beest scil for him wêze.

HAEDSTIK 22.

1 As immen in okse of skiep stelt, en hy slachtet of forkeapet it, dy scil fiif kij weromjaen for de okse, en fjouwerdûbeld for it skiep.
2 As in dief by it ynbrekken bitrape wirdt, en hy wirdt slein dat er it bistjert, it scil gjin bloedskild wêze.
3 As de sinne oer him opkommen is, den scil it bloedskild wêze. Hy scil it allegearre weromjaen: hat er net, den scil er om syn stellen forkoft wirde.
4 As it stellene yette libben yn syn hân foun wirdt, itsij okse of ezel of skiep, hy scil it dûbeld weromjaen.
5 As immen in fjild of in wyngert weidet, en hy lit syn fé losrinne, dat it op oarmans fjild weidzje mei, den scil er fen it bêste fen syn fjild en fen it bêste fen syn wyngert weromjaen.
6 As in fjûr útwreidet en it rint oer de toarnen, dat de nôtstûken of it nôt op stannen of in hiel fjild oan yeske tart, den scil hy dy't de brân oanstitsen hat alles weromjaen.
7 As immen syn neiste jild of gûd jowt to biwarjen, en it wirdt de man út 'e hûs wei stellen, byhwennear't hja de dief krije, dy scil it dûbeld weromjaen.
8 Byhwennear't hja de dief net krije, den scil de húshear ta God brocht wirde, oft er syn hannen net útstitsen hat nei it gûd fen syn neiste.
9 Yn alle skeel om in okse, om in ezel, om in skiep, om klaeijing, om al hwet wei is, dêr't immen fen seit, it is sines, scil it twisken hjar beiden foar God yn 'e pleit; hwa't God ûngelyk jowt, dy scil it syn neiste dûbeld weromjaen.
10 As immen syn neiste in ezel of okse of skiep of oar fé jowt om der op to passen, en it stjert, of kriget ûngemak, of wirdt foartdreaun sûnder dat immen it sjucht,
11 den scil de eed des Heare twisken hjar beiden wêze, oft er syn hannen net útstitsen hat nei it gûd fen syn neiste, en de eigener scil it wer ophelje, en de oare hoecht it net to forgoedzjen.
12 Mar as er it him ûntstellen hat, den scil er it de eigener forgoedzje.
13 Is it fêst forskoerd, den scil er it meinimme ta tsjûge, en it forskoerde hoecht er net to forgoedzjen.
14 As immen hwet lient fen syn neiste, en it kriget ûngemak of it stjert, wylst de eigener der net by is, den scil er it hielendal weromjaen.
15 Mar wier de eigener der by, den scil er it net weromjaen. As it hierd is, den is it mei de hier bitelle.
16 As immen in jongfaem forliedt, dy't [pag. 78]
net stiet to trouwen, en hy leit by hjar, dy scil hjar for de folle breidskat ta frou nimme.
17 As hjar heit hjar perfoarst net oan him jaen wol, den scil er jild jaen, neffens fammene breidskat.
18 De tsjoenster scilstû net yn it libben litte.
19 Al hwa't by in beest leit, dy scil wis deade wirde.
20 Hwa't de goaden offeret, yn pleats fen 'e Heare allinne, dy scil band wirde.
21 Dû scilst ek de frjemdling gjin oerlêst oandwaen noch him binearje, hwent jimme hawwe frjemdlingen west yn Egyptelân.
22 Jimme scille gjin widdou noch wees to nei komme.
23 Astû hjar yn it minste to nei komst en hja roppe noch mar amper oan My, den scil Ik hjar gerop wis forhearre;
24 en myn grime scil baerne, en Ik scil jimme mei it swird deadzje, en jimme frouljue scille widdouwen en jimme bern wezen wirde.
25 Astû myn folk, de earmen ûnder jimme, jild lienst, den scilst der gjin woekerder oer wêze; dû scilst it gjin woeker ôfeaskje.
26 Astû ea it kleed fen dyn neiste ta pân nimst, den scilst it him foar sinne ûndergong weromjaen;
27 hwent dat is syn iennichst dek, it is it kleed om syn lea: hwer scoe er oars ûnder lizze? It scil den barre, as er ta My ropt, dat Ik hearre scil, hwent Ik bin genedich.
28 God scilstû net flokke, en de oerste ûnder dyn folk scilstû net forwinskje.
29 De earstelingen fen dyn terskflier en dyn parse scilstû net binefter hâlde; de earstberne fen dyn soannen scilstû My jaen.
30 Allyksa scilstû dwaen mei dyn oksen en mei dyn skiep; saun dagen scille hja by de mem rinne, de achtste deis scilstû se My jaen.

31 Hillige mannen ommers scille jimme My wêze; dêrom scille jimme gjin flêsk ite, dat yn it fjild forskoerd is; dat scille jimme de houn foarsmite.

HAEDSTIK 23.

1 Dû scilst gjin falsk gewach meitsje. Dû scilst de goddeleaze net hânlangje en wêz tsjûge for it gewelt.
2 Dû scilst de mannichte net folgje ta kweade saken; en dû scilst yn in rjuchtsaek net antwirdzje en sprek de man-nichte mei, om it rjucht to bûgen.
3 Ek scilstû de mindere man net foarlûke yn syn rjuchtsaek.
4 Astû dyn fijâns okse of syn ezel trefst en hy is fordwaeld, den scilst him dy wis to plak bringe.
5 Astû dyn haters ezel ûnder syn lêst lizzen sjuchst, den stiet it dy net frij en lit him oan syn lot oer; dû scilst der alles om stean litte.
6 Dû scilst it rjucht fen dyn earme net bûge yn syn rjuchtsaek.
7 Hâld dy fier fen falske saken; en de ûnskildige en rjuchtfeardige scilstû net deadzje; hwent Ik scil de goddeleaze net rjuchtfeardigje.
8 Ek scilstû gjin geskink oannimme; hwent it geskink forblinet de sjenden, en it fordraeit de saek fen 'e rjuchtfeardigen.
9 Dû scilst de frjemdling ek net binearje; hwent jimme kenne it moed fen 'e frjemdling, om't jimme sels frjemdlingen west hawwe yn Egyptelân.
10 En seis jier scilstû dyn lân siedzje, en syn fruchten rispje;
11 mar it saunde jiers scilstû it rêste en braek lizze litte, dat de earmen fen dyn folk derfen ite meije, en hwet dy oerlitte, mei it djierte fen it fjild ite. Sa scilstû ek dwaen mei dyn wyngert en mei dyn olivehôf.
12 Seis dagen scilstû dyn wirk dwaen, mar de saunde deis scilstû rêste, dat ek dyn okse en dyn ezel rêste meije, en de soan fen dyn tsjinstfaem en de frjemdling ta hjarsels komme.
13 Yn alles dat Ik jimme sein haw, scille jimme jimme to wacht nimme; en de namme fen oare goaden scille jimme net yn oantinken bringe, út dyn mûle scil er net heard wirde.
14 Trijeris jiers scilstû My feest hâlde.
15 It feest fen it ûnsûrre brea scilstû hâlde; saun dagen scilstû ûnsûrre brea ite, lyk as Ik dy hjitten haw, op 'e stelde [pag. 79] tiid yn 'e moanne Abib, hwent do bistû út Egyptelân tein; mar hja scille net mei lege hannen foar myn oantlit forskine.
16 En it feest fen it ynheljen fen 'e earste fruchten fen dyn wirk, dystû op it fjild siedde hast. En it feest fen 'e rispinge, oan it ein fen it jier, astû dyn wirk op it fjild rispe hawwe scilst.
17 Trijeris jiers scille al dyn mânljue foar it oantlit fen 'e Heare Heare forskine.
18 Dû scilst it bloed fen myn offer net offerje mei sûrre brea; ek scil it smoar fen myn feestoffer net oerbliuwe for de oare moarns.
19 De earstelingen fen 'e earste fruchten fen dyn lân scilstû yn it hûs fen 'e Heare dyn God bringe. Dû scilst it bokje net siede yn syn memme môlke.
20 Sjuch, Ik stjûr in ingel foar dyn oantlit út, om dy ûnderweis to hoedzjen, en dy to bringen nei it plak, dat Ik rémakke haw.
21 Nim dy to wacht foar syn oantlit, en harkje nei syn stimme, en forbitterje him net; hwent hy scil jimme oertrêdding net forjaen, hwent myn namme is yn syn binnenst.
22 Mar astû tige nei syn stimme harkest en dochst al hwet Ik sprekke scil, den scil Ik dyn fijannen fijân en dyn tsjinstanners tsjinstanner wêze.
23 Hwent myn ingel scil foar dyn oantlit útgean, en hy scil dy bringe ta de Amoariten en Hethiten en Feareziten en Kanaäniten, Heviten en Jebusiten, en Ik scil se útroegje.
24 Dû scilst dy foar hjar goaden net bûge, noch hjar tsjinje, ek scilstû net dwaen neffens hjar wirken; mar dû scilst se hielendal toslope, en hjar wijstiennen formoarselje.
25 En jimme scille de Heare jimme God tsjinje; den scil Er dyn brea en dyn wetter seingje, en Ik scil alle sykte út dyn formidden weihâlde.
26 Der scil gjin misdrachtige noch ûnfruchtbere yn dyn lân wêze; Ik scil it tal fen dyn dagen folmeitsje.
27 Ik scil myn skrik foar dyn oantlit útstjûre, en alle folk dêrstû ta komst, yn ûnstjûr bringe, en Ik scil meitsje dat al dyn fijannen foar dy op 'e flecht tsjugge.
28 Ik scil ek brimzen foar dyn oantlit útstjûre, dy scille foar dyn oantlit útdriuwe de Heviten, de Kanaäniten en de Hethiten.

29 Ik scil se net yn ien jier foar dyn oantlit útdriuwe, dat it lân net woast wirdt, en it wylde djierte net foarttilet en dy oermânsk wirdt.
30 Ik scil se neigeraden foar dyn oantlit útdriuwe, oantstû formannichfâldige bist en it lân ervest.
31 En Ik scil dyn grins biskiede fen 'e Reidsé oant de sé fen 'e Filistinen, en fen 'e woastenije oant de rivier; hwent Ik scil de biwenners fen it lân yn jimme hân jaen, en dû scilst se foar dyn oantlit útdriuwe.
32 Dû scilst mei hjarren en mei hjar goaden gjin forboun meitsje.
33 Hja scille yn dyn lân net wenje, dat hja dy net ta sûnde forliede tsjin My; byhwennearstû hjar goaden tsjinnest, it scil dy wis en siker ta in falstrik wêze.

HAEDSTIK 24.

1 Dêrnei sei Er tsjin Mozes: Kleau op ta de Heare, dû en Aâron, Nadab en Abihu, en sauntich fen Israëls âldsten, en bûch jimme fen fierren.
2 En lit Mozes allinne neijer komme ta de Heare, mar lit hjar net neijer komme; en lit it folk ek net mei opkliuwe.
3 Do't Mozes kaem en it folk al de wirden des Heare en al de rjuchten forkindige, antwirde it hiele folk mei ien stimme en hja seine: Al de wirden, dy't de Heare spritsen hat, scille wy dwaen.
4 Ek skreau Mozes al de wirden des Heare op, en hy gyng der de moarns ier ôf, en hy boude in alter ûnder oan 'e berch, en toalve pylders for Israëls toalve stammen.
5 En hy stjûrde de jongfeinten fen Israëls bern, dy't brânoffers offeren en de Heare tankoffers offeren fen bollen.
6 En Mozes naem de helte fen it bloed en geat it yn bekkens, en de helte fen it bloed sprinzge er op it alter.
7 En hy naem it boek fen it forboun en lies it foar de earen fen it folk, en hja seine: Al hwet de Heare spritsen hat, scille wy dwaen, en wy scille hearrich wêze. [pag. 80]
8 Do naem Mozes it bloed en sprinzge it op it folk, en hy sei: Sjuch, dit is it bloed fen it forboun, dat de Heare mei jimme makke hat, neffens al dy wirden.
9 Mozes nou en Aäron kleauwen op, allyksa Nadab en Abihu, en sauntich fen Israëls âldsten.
10 En hja seagen de God fen Israël, en ûnder syn foetten as in wirk fen saffierstiennen, en as de himel sels yn klearens.
11 Lykwol stiek Er syn hân net út ta de útkarden fen Israêls bern, mar hja ieten en dronken, do't hja God sjoen hiene.
12 Do sei de Heare tsjin Mozes: Kom ta My op 'e berch, en bliuw dêr; en Ik scil dy stiennen tafels jaen, en de wet en de geboaden, dy't Ik opskreaun haw, om hjar to learen.
13 Do makke Mozes tarissing, hy en Jozua, syn tsjinner, en Mozes kleau op Gods berch,
14 en hy sei tsjin 'e âldsten: Bliuw jimme hjir, oant wy wer ta jimme komme; en sjuch, Aäron en Hur binne by jimme: hwa't hwet hat to rjuchtsjen, scil ta hjarren gean.
15 Do't Mozes op 'e berch kleaun wier, bidiek de wolk de berch,
16 en de hearlikheit des Heare wenne op 'e berch Sinaï, en de wolk bidiek him seis dagen; en de saunde deis rôp Er Mozes midden út 'e wolk wei.
17 En it oansjen fen des Heare hearlikheit wier as in fortarrend fjûr, boppe op 'e berch, yn 'e eagen fen Israêls bern;
18 En Mozes gyng midden yn 'e wolk, nei't er op 'e berch kleaun wier; en Mozes bleau op 'e berch fjirtich dagen en fjirtich nachten.

HAEDSTIK 25.

1 Do spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
2 Sprek ta Israëls bern, dat hja in heefoffer for My nimme: fen alle man, hwa't it herte dêr ta driuwt, scille jimme myn heefoffer nimme.
3 Dit nou is it heefoffer, dat jimme fen hjarren nimme scille: goud en silver en koper;
4 allyksa himelsblauw, en poarper, en skarlekken, en fyn linnen en geitehier;
5 en reaferve rammefellen, en dassefellen en sittimhout;
6 oalje for de ljochter; swietrokige krûden ta salfoalje en ta it rikjen fen reekwirk;
7 sardonixstiennen en ynsette stiennen for de efod en for it boarstskyld.
8 En hja scille My in hillichdom meitsje, dat Ik yn hjar formidden wenje mei.
9 Neffens al hwet Ik dy ta in foarbyld fen 'e tabernakel en in foarbyld fen al syn gerei sjen lit, sa scille jimme it meitsje.
10 Hja scille den in arke fen sittimhout

meitsje: treddel jelne scil de langte wêze, en oardel jelne de breedte, en oardel jelne de hichte.
11 En dû scilst hjar bislaen mei kleare goud, fen binnen en fen bûten scilst hjar bislaen; en der boppe op lâns scilst gouden lofwirk meitsje.
12 En jit der f jouwer gouden ringen by, en set dy op ’e f jouwer hoeken, sà, dat der twa ringen oan ’e iene kânt komme to sitten en twa ringen oan ’e oare kânt.
13 En meitsje draechstokken fen sittimhout, en bislaen se mei goud;
14 en doch de draechstokken troch de ringen, dy’t oan wearskanten fen ’e arke sitte, dat de arke dêroan droegen wirde mei.
15 De draechstokken scille yn ’e ringen bliuwe, hja scille der net útnommen wirde.
16 Dêrnei scilstû yn ’e arke lizze it tsjûgenis, dat Ik dy jaen scil.
17 Dû scilst ek in soendeksel meitsje fen kleare goud: treddel jelne scil de langte wêze, en oardel jelne de breedte.
18 Dû scilst ek twa cherubs fen goud meitsje; fen dreaun wirk scilstû se meitsje, op ’e beide einen fen it soendeksel.
19 En meitsje de iene cherub út it iene ein en de oare cherub út it oare ein; út it soendeksel scille jimme de cherubs meitsje, op ’e beide einen.
20 En de cherubs scille de beide wjukken útspriede nei boppen en biskaedzje mei de wjukken it soendeksel; en hjar oantlitten scille foar inoar oer wêze, de oantlitten fen ’e cherubs scille nei it soendeksel sjen. [pag. 81]
21 En dû scilst it soendeksel boppe op ’e arke sette, mar yn ’e arke scilstû it tsjûgenis lizze, dat Ik dy jaen scil.
22 En dêr scil Ik by dy komme, en Ik scil mei dy sprekke boppe it soendeksel, twisken de twa cherubs, dy’t op ’e arke fen it tsjûgenis stean scille, alles hwet Ik troch dy gebiede scil oan Israëls bern.
23 Dû scilst ek in tafel meitsje fen sittimhout; twa jelne scil de langte wêze, en in jelne de breedte, en oardel jelne scil de hichte wêze.
24 En dû scilst hjar bislaen mei kleare goud; dû scilst der ek gouden lofwirk om hinne meitsje.
25 Dû scilst der ek in list ûnderlâns meitsje, in hân breed, en op dy list lâns scilstû gouden lofwirk meitsje.
26 Ek scilstû dêr fjouwer gouden ringen oan meitsje, en dû scilst de ringen sette op ’e fjouwer hoeken, dy’t oan ’e fjouwer poaten binne.
27 Tsjin de list oan scille de ringen sitte, ta hâld for de draechstokken, om de tafel to dragen.
28 En de draechstokken scilstû fen sittimhout meitsje, en dû scilst se bislaen mei goud; en de tafel scil dêroan droegen wirde.
29 Dû scilst ek meitsje hjar skûtels en hjar pannen, en hjar kannen, en hjar tsjelken, om der drankoffers yn to bringen; fen kleare goud scilstû se meitsje.
30 En op ’e tafel scilstû foar myn oantlit aloan toanbrea lizzen hawwe.
31 Dû scilst ek in ljochter meitsje fen kleare goud: fen dreaun wirk scil de ljochter makke wirde; de stam, de tûken, de tsjelken, de knoppen en de blommen scille út ien stik wêze.
32 En seis tûken scille út ’e siden komme: trije tûken fen ’e ljochter út ’e iene side, en trije tûken fen ’e ljochter út ’e oare side.
33 Trije amandeltsjelken mei knop en blom scille der oan ’e iene tûke sitte; en trije amandeltsjelken mei knop en blom oan ’e oare tûke; allyksa oan al de seis tûken, dy’t út ’e ljochter komme.
34 Mar oan ’e ljochter sels scille fjouwer amandeltsjelken sitte, mei knoppen en mei blommen.
35 En der scil in knop sitte ûnder twa tûken, dêr útkommende, en in knop ûnder twa oare tûken, dêr útkommende; en noch in knop ûnder it trêdde pear tûken, dêr útkommende; sa scil it wêze mei de seis tûken, dy’t út ’e ljochter komme.
36 De knoppen en de tûken scille mei him út ien stik wêze; it scil allegearre dreaun wirk wêze fen kleare goud.
37 Dû scilst der ek saun lampen by meitsje, en set dy der boppe yn, dat it ljocht derfen nei foaren falt.
38 De snuters en de dompers scille kleare goud wêze.
39 Ut in talint kleare goud scil it makke wirde, mei al dat gerei.
40 Sjuch den ta, datstû it makkest neffens it foarbyld, dat dy op ’e berch sjen litten is.

HAEDSTIK 26.

1 De tabernakel nou scilstû meitsje fen tsjien gerdinen, fen fyn twynd linnen, en himelsblau, en poarper, en skarlekken, mei cherubs fen it allerkinstichste wirk scilstû se meitsje.
2 De langte fen elk gerdyn scil acht en tweintich jelne wêze, en de breedte fen elk gerdyn fjouwer jelne; de gerdinen scille allegearre like great wêze.
3 Fiif gerdinen scille oaninoarstrúst wêze, de iene oan ’e oare, yetris scille fiif gerdinen oaninoarstrúst wêze de iene oan ’e oare.
4 En dû scilst himelsblauwe striklutsen sette oan ’e seame fen it iene gerdyn dêr’t it strúst wirde moat; itselde scilstû dwaen oan ’e seame fen it bûtenste gerdyn, dêr’t it oan it oare strúst wirde moat.
5 Fyftich striklutsen scilstû oan it iene gerdyn sette, en fyftich striklutsen scilstû sette oan ’e seame fen it gerdyn dat oan it oare strúst wirde moat: de striklutsen scille de iene foar de oare oer komme to sitten.
6 Dû scilst ek fyftich gouden heakken meitsje, en mei dy heakken scilst de gerdinen oaninoarstruse, it iene oan it oare, dat de tabernakel ien romte wirdt.
7 Ek scilstû gerdinen fen geitehier meitsje ta in tinte oer de tabernakel; âlve fen dy gerdinen scilstû meitsje.
8 De langte fen elk gerdyn scil tritich jelne wêze, en de breedte fen elk gerdyn [pag. 82] fjouwer jelne; de âlve gerdynen scille like great wêze.
9 En fiif fen dy gerdinen scilstû apart oaninoarstruse; en seis fen dy gerdinen apart; en it sechste scilstû dûbeld omslaen, oan ’e foarkant fen ’e tinte.
10 En dû scilst fyftich striklutsen sette oan ’e seame fen it iene gerdyn dêr’t it strúst wirde moat, en fyftich striklutsen oan ’e seame fen it gerdyn dat oan it oare strúst wirde moat.
11 En dû scilst ek fyftich koperen heakken meitsje, en dy heakken yn ’e striklutsen dwaen, en de tinte oaninoarstruse dat it ien wirdt.
12 It oare nou dat oer is fen ’e gerdinen fen ’e tinte, de helte fen it gerdyn dat oer is scil oerhingje oan ’e efterkant fen ’e tabernakel.
13 En de jelne oan dizze, en de jelne oan ’e oare kant fen hwet der yn ’e langte oer is fen ’e gerdinen fen’e tinte, scille oerhingje oan ’e sydkanten fen ’e tabernakel, oan wearskanten, om dy to bidekken.
14 Ek scilstû oer de tinte in dek meitsje fen reaferve rammefellen en dêroer hinne wer in dek fen dassefellen.
15 Dû scilst ek for de tabernakel rjuchtopsteande stilen meitsje fen sittimhout:
16 de langte fen in stile scil tsjien jelne wêze, en oardel jelne scil de breedte fen elke stile wêze.
17 Elke stile scil twa skoarren hawwe, dy’t meiïnoar forboun binne; sa scilstû alle stilen fen ’e tabernakel meitsje.
18 En de stilen for de tabernakel scilstû sa meitsje: tweintich stilen oan ’e súdkant, op it suden.
19 Dû scilst ek fjirtich silveren klippen meitsje ûnder de tweintich stilen: twa klippen ûnder ien stile, for syn beide skoarren, en twa klippen ûnder in oare stile, for syn beide skoarren.
20 Der scille ek tweintich stilen wêze oan ’e oare kant fen ’e tabernakel, oan de noardside,
21 mei hjar fjirtich silveren klippen: twa klippen ûnder ien stile, en twa klippen ûnder in oare stile.
22 Mar oan ’e kant fen ’e tabernakel op it westen scilstû seis stilen meitsje.
23 Ek scilstû twa stilen meitsje op ’e hoeken fen ’e tabernakel oan ’e efterkant;
24 en hja scille fen ûnderen dûbeld wêze, ek scille hja boppe dûbeld wêze, for de earste ring; sa scil it mei beide wêze, ta twa hoekstilen scille hja wêze.
25 Sa scille de acht stilen wêze mei hjar silveren klippen: sechtsjin klippen: twa klippen ûnder ien stile, yetris twa klippen ûnder ien stile.
26 Dû scilst ek richels meitsje fen sittimhout: fiif oan ’e stilen fen ’e iene kant fen ’e tabernakel,
27 en fiif richels oan ’e stilen fen ’e oare kant fen ’e tabernakel; allyksa fiif richels oan ’e stilen fen ’e efterkant fen ’e tabernakel, op it westen.
28 En de middelste richel scil midden oan ’e stilen sitte, trochrinnend fen it iene ein oant it oare ein.
29 En dû scilst de stilen mei goud bislaen, en hjar ringen, dêr’t de richels yn moatte, scilstû fen goud meitsje; de richels scilstû ek mei goud bislaen.
30 Sa scilstû de tabernakel opsette, nei syn

bistek, dat dy op ’e berch sjen litten is.
31 Fierder scilstû in foarkleed meitsje fen
himelsblau, en poarper, en skarlekken, en fyn
twynd linnen; fen it allerkinstichste wirk scil
it makke wirde mei cherubs,
32 en dû scilst it hingje oan fjouwer pylders
fen sittimhout, mei goud bislein; hjar heakken
scille fen goud wêze, en hja scille stean op f
jouwer silveren klippen.
33 En dû scilst it foarkleed ûnder de heakken
ophingje, en dû scilst de arke fen it tsjûgenis
dêr binnen it foarkleed bringe; en dat
foarkleed scil jimme in skieding wêze twisken
it hillige en it hillige der hilligen.
34 En dû scilst it soendeksel op ’e arke fen it
tsjûgenis sette yn it hillige der hilligen.
35 De tafel nou scilstû sette bûten it foarkleed
en de ljochter foar de tafel oer oan ’e súdkant
fen ’e tabernakel; mar de tafel scilstû sette oan
’e noardkant.
36 Dû scilst ek foar de yngong fen ’e tinte in
dekkleed meitsje, fen himelsblau, en poarper,
en skarlekken, en fyn twynd linnen,
fornimstich binaeisel.
37 En dû scilst for it dekkleed fiif pylders fen
sittimhout meitsje, en dy mei goud bislaen,
hjar heakken scille fen goud wêze, en dû scilst
der fiif koperen klippen for jitte. [pag. 83]

HAEDSTIK 27.

1 En it alter scilstû meitsje fen sittimhout;
fiif jelne scil de langte wêze en fiif jelne de
breedte, f jouwerkant scil it alter wêze, en trije
jelne de hichte.
2 En dû scilst syn hoarnen meitsje op ’e
fjouwer hoeken, dat de hoarnen dermei út ien
stik binne, en dû scilst it mei koper bislaen.
3 Dû scilst der ek potten by meitsje, dêr’t de
yeske yn kin, ek skeppen, en skealen, en
foarken, en pannen: al it gerei scilstû meitsje
fen koper.
4 Dû scilst der in roaster by meitsje, in
koperen netwirk, en oan dat net scilstû
fjouwer koperen ringen meitsje, op ’e fjouwer
hoeken.
5 En dû scilst it fen ûnderen ûnder de
omgong fen it alter bifêstigje, dat it healwei it
alter sit.
6 Dû scilst ek draechstokken meitsje by it
alter, draechstokken fen sittimhout, en dû
scilst dy mei koper bislaen.
7 En de draechstokken scille troch de ringen
dien wirde, dat de draechstokken oan
wearskanten fen it alter sitte, as it droegen
wirdt.
8 Dû scilst it hol, fen planken meitsje; lyk as
Er it dy op ’e berch sjen litten hat, sa scille hja
it meitsje.
9 Dû scilst ek it foarhôf fen ’e tabernakel
meitsje: oan ’e súdkant op it suden scil it
foarhôf bihingen hawwe fen fyn twynd linnen;
de langte fen ’e iene kant scil hûndert jelne
wêze.
10 Ek scille syn tweintich pylders en hjar
tweintich klippen fen koper wêze; de heakken
fen ’e pylders en hjar ringen scille fen silver
wêze.
11 Sa scille ek oan ’e noardkant yn ’e langte
de bihingen hûndert jelne wêze, en syn
tweintich pylders en hjar tweintich klippen
fen koper; de heakken fen ’e pylders en hjar
ringen scille fen silver wêze.
12 En yn ’e breedte fen it foarhôf, oan ’e
westkant, scille bihingen wêze fen fyftich
jelne, en tsjien pylders op tsjien klippen.
13 Allyksa scil de breedte fen it foarhôf oan ’e
eastkant op it easten fyftich jelne wêze:
14 sà, dat der fyftjin jelne bihing op it iene ein
is, en trije pylders op trije klippen;
15 en fyftjin jelne bihing op it oare ein, en
trije pylders op trije klippen.
16 En de poarte fen it foarhôf scil in
doarkleed hawwe fen tweintich jelne,
himelsblau, en poarper, en skarlekken, en fyn
twynd linnen, fornimstich binaeisel; en
fjouwer pylders op fjouwer klippen.
17 Al de pylders fen it foarhôf scille yn it
rounom biset wêze mei silveren ringen; de
heakken scille fen silver wêze, mar de klippen
scille fen koper wêze.
18 De langte fen it foarhôf scil hûndert jelne
wêze, en de breedte fyftich jelne, en de hichte
fiif jelne, fen fyn twynd linnen; mar de klippen
scille fen koper wêze.
19 En al it gerei fen ’e tabernakel, ta de hiele
tsjinst, allyksa al syn pinnen en al de pinnen
fen it foarhôf scille fen koper wêze.
20 En dû scilst Israëls bern gebiede, dat hja
dy suvere, útparse olive-oalje for de ljochter
bringe, om de lampen aloan baernende to
hâlden.
21 Yn ’e tinte fen ’e gearkomst, bûten it
foarkleed dat foar it tsjûgenis hinget, scille
Äâron en syn soannen se klearmeitsje, fen ’e

moarns oant de jouns, foar it oantlit des Heare: in ivige ynsetting for hjar slachten, fen wegen Israëls bern.

HAEDSTIK 28.

1 Dêrnei scilstû dyn broer Aäron en syn soannen ta dy komme litte út it formidden fen Israëls bern, om My it preesterampt to bitsjinjen, to witten: Aäron, Nadab en Abihu, Eleäzar en Ithamar, Aärons soannen.
2 En dû scilst dyn broer Aäron hillige klean meitsje, ta hearlikheit en ta sieraed.
3 Dû scilst ek sprekke ta allegearre, dy't fen herten wiis binne, dy't Ik folle haw mei de geast fen 'e wysheit, dat hja Aäron klean meitsje scille om him to hilligjen, dat er My it preesterampt bitsjinje mei.
4 Dit nou binne de klean dy't hja meitsje scille: in boarstskyld, en in efod, en in mantel, en in ribbele rôk, in mûtse en in girdle; hja scille dyn broer Aäron [pag. 84] en syn soannen den hillige klean meitsje, dat hja My it preesterampt bitsjinje.
5 Hja scille ek goud en himelsblau en poarper en skarlekken en fyn twynd linnen nimme,
6 en scille de efod meitsje fen goud, himelsblau en poarper, skarlekken en fyn twynd linnen, fen fornimstich binaeisel.
7 Dêr scille twa oaninoarsette skouders yn wêze op 'e beide einen, dêr't er mei oaninoarset wirde scil.
8 En de kinstige rime fen 'e efod, dy't der op sit, scil fen itselde wirk en út ien stik wêze: fen goud, himelsblau, en poarper, en skarlekken, en fyn twynd linnen.
9 En dû scilst twa sardonyxstiennen nimme, en gravearje dêr de nammen fen Israëls soannen yn :
10 seis fen hjar nammen yn 'e iene stien, en de oare seis nammen yn 'e oare stien, neffens hjar ålderdom.
11 Lyk as stiensnijerswirk, sa't de segels gravearre wirde, scilstû yn 'e beide stiennen de nammen fen Israëls soannen gravearje; yn gouden kassen set, scilstû se meitsje.
12 En dû scilst de beide stiennen op 'e skouders fen 'e efod sette ta tinkstiennen for Israëls bern; en Aäron scil hjar nammen op syn beide skouders drage, ta in oantinken foar it oantlit des Heare.
13 Sa scilstû den de kassen fen goud meitsje,
14 en twa keatlinkjes fen kleare goud: as frissele triedwirk scilstû dy meitsje, en dû scilst de frissele keatlinkjes bifêstigje oan 'e kassen.
15 Dû scilst ek in rjuchtskyld meitsje fen fornimstich binaeisel, lyk as it wirk fen 'e efod scilstû it meitsje: fen goud, himelsblau, en poarper, en skarlekken, en fen fyn twynd linnen scilstû it meitsje.
16 Fjouwerkant scil it wêze, dûbel teard, in span scil de langte wêze, en in span de breedte.
17 En dû scilst it bisette mei ynsette stiennen, fjouwer rigen: op 'e earste rige in sardis, in topaes en in smaragd: dat is de earste rige;
18 en op 'e twade rige in robyn, in saffier en in jaspis;
19 en op 'e trêdde rige in hyacinth, in agaet en in amethyst;
20 en op 'e fjirde rige in chrysolyt, en in donix, en in sardonyx; mar mei goud scille hja ynset wirde.
21 En de stiennen scille neffens de nammen fen Israëls soannen toalveresom wêze, neffens hjar nammen; elk mei syn namme gravearre as segels, scille hja for de toalve stammen wêze.
22 Dû scilst oan it boarstskyld ek keatlinkjes fen frissele triedwirk út suver goud meitsje.
23 Dû scilst by it boarstskyld ek twa gouden ringen meitsje, en dû scilst dy twa ringen op 'e beide boarstskylds einen sette.
24 En dû scilst de twa gouden koarden yn 'e beide ringen dwaen, op 'e boarstskylds einen;
25 mar de twa einen fen 'e beide koarden scilstû oan 'e twa kassen fêstmeitsje, en set dy op 'e skouders fen 'e efod, oan 'e foarkant.
26 Dû scilst noch twa gouden ringen meitsje, en set dy op 'e beide einen fen it boarstskyld, op 'e rânne tsjin de efod oan, oan 'e binnenkant.
27 Yette scilstû twa gouden ringen meitsje, dystû sette scilst op 'e beide skouders fen 'e efod, ûnderoan 'e foarkant dêr't er gearkomt, boppe de kinstige rime fen 'e efod.
28 En hja scille it boarstskyld mei syn ringen oan 'e ringen fen 'e efod bine mei in himelsblau snoer, dat it op 'e kinstige rime fen 'e efod sit; en it boarstskyld scil net fen 'e efod ôfglide.
29 Sa scil Aäron de nammen fen Israëls soannen yn it rjuchtskyld op syn herte drage,

as er yn it hillige gean scil, ta in oantinken foar
it oantlit des Heare, jimmeroan.
30 Dû scilst yn it rjuchtskyld ek de Urim en
de Tummim dwaen, dat hja op Aärons herte
binne, as er foar it oantlit des Heare komme
scil; sa scil Aäron it rjucht fen Israëls bern op
it herte drage, foar it oantlit des Heare,
jimmeroan.
31 Dû scilst ek de mantel fen 'e efod hielendal
fen himelsblau meitsje.
32 En de hals dêryn scil yn 'e midden wêze;
dy hals scil yn it rounom in board hawwe fen
weverswirk, lyk as de hals fen in pânser, dat er
net ynskoert. [pag. 85]
33 En oan syn seamen scilstû granaetappels
meitsje fen himelsblau en fen poarper en fen
skarlekken, oan syn seamen yn it rounom, en
der twisken yn gouden skeltsjes yn it rounom:
34 in gouden skeltsje, den in granaetappel, in
gouden skeltsje, den wer in granaetappel, oan
'e seamen fen 'e mantel yn it rounom.
35 En Aäron scil dy oanhawwe om to tsjinjen,
dat it lûd derfen heard wirdt, as er it hillige
foar it oantlit des Heare yngiet en as er útgiet,
dat er net stjert.
36 Fierder scilstû in plaet meitsje fen kleare
goud, en dû scilst dêryn gravearje, lyk as de
segels gravearre wirde: De Hillichheit des
Heare.
37 En dû scilst him oan in himelsblau snoer
bine, dat er op 'e mûtse sitte mei: oan 'e
foarkant fen 'e mûtse scil er sitte.
38 En Aäron scil him op 'e foarholle hawwe,
dat er drage mei de ûngerjuchtichheit fen 'e
hillige dingen, dy't Israëls bern hilligje scille,
fen al hjar hillige jeften; en hy scil him altyd
op 'e foarholle hawwe om hjarren
gefallichheit to jaen foar it oantlit des Heare.
39 Dû scilst ek in rôk meitsje fen ribbele fyn
linnen; dû scilst ek de mûtse fen fyn linnen
meitsje; mar de girdle scilstû meitsje fen
binaeisel.
40 Aärons soannen scilstû ek rokken meitsje,
en dû scilst hjarren girdlen meitsje; ek scilstû
hjarren mûtsen meitsje, ta hearlikheit en
sieraed.
41 En dû scilst se dyn broer Aäron en ek syn
soannen oantsjen; en dû scilst hjar salvje en
hjar hân folje en hjar hilligje, dat hja My it
preesterampt bitsjinje.
42 Meitsje hjarren ek linnen broeken, dat hja
it flêsk fen 'e skamte bidekke; dy scille hjarren
sitte fen 'e mil oant boppe de knibbels.
43 Aäron nou en syn soannen scille dy
oanhawwe, as hja yn 'e tinte fen 'e gearkomst
geane, of as hja ta it alter komme, om yn it
hillichdom to tsjinjen; dat hja gjin
ûngerjuchtichheit drage en stjerre. It scil in
ivige ynsetting wêze, him en syn sied nei him.

HAEDSTIK 29.

1 En dit is it hwetstû hjarren dwaen scilst,
om hjar to hilligjen, dat hja it preesterampt
bitsjinje: Nim ien interbolle en twa geve
rammen,
2 en ûnsûrre brea, en ûnsûrre koeken yn
oalje bakt, en ûnsûrre flitters mei oalje
oerstritsen; fen weiten blom scilstû se meitsje.
3 En dû scilst it yn ien koer dwaen, en yn dy
koer oanbringe, mei de interbolle en de twa
rammen.
4 Den scilstû Aäron en syn soannen foar de
yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst komme
litte; en dû scilst hjar waskje mei wetter.
5 Dêrnei scilstû de klean nimme en tsjuch
Aäron de rôk en de mantel fen 'e efod, en de
efod sels en it boarstskyld oan, en dû scilst
him girdzje mei de kinstige rime fen 'e efod;
6 en dû scilst him de mûtse op 'e holle sette
en de kroane fen 'e hillichheit scilst him op 'e
mûtse dwaen.
7 En dû scilst de salfoalje nimme en jit him
dy oer de holle en salvje him.
8 Dêrnei scilstû syn soannen ta dy komme
litte en hjarren de rokken oantsjen.
9 En dû scilst hjar girdzje mei de girdle,
Aäron en syn soannen; en dû scilst hjarren de
mûtsen opbine, dat hja it preesterampt
hawwe meije ta in ivige ynsetting. En dû scilst
Aärons hân folje en syn soannen hjarres.
10 En dû scilst de interbolle foar de tinte fen
'e gearkomst bringe; en Aäron en syn soannen
scille hjar hannen op 'e kop fen 'e interbolle
lizze.
11 En dû scilst de interbolle slachtsje foar it
oantlit des Heare, foar de yngong fen 'e tinte
fen 'e gearkomst.
12 Dêrnei scilstû fen 'e interbolle syn bloed
nimme en stryk dat mei de finger op 'e
hoarnen fen it alter, mar it oare bloed scilstû
útjitte op it sté fen it alter.
13 Dû scilst ek al it smoar nimme dat om it
yngewant sit, en it net oer de lever, en de
beide nieren en it smoar dat dêroan is, en dû

scilst it oanstekke op it alter.
14 Mar de interbolle syn flêsk en syn hûd en syn pânse scilstû bûten it leger forbaerne mei fjûr: it is in sûndoffer.
15 Den scilstû de îene raem nimme en Aäron en syn soannen scille hjar hannen op ’e kop fen ’e raem lizze. [pag. 86]
16 En dû scilst de raem slachtsje en dû scilst syn bloed nimme en sprinkelje it yn it rounom op it alter.
17 En de raem scilstû yn stikken diele; en dû scilst syn yntaest en syn bouten skjinmeitsje en dy op syn stikken en op syn kop lizze.
18 Sa scilstû de hiele raem oanstekke op it alter: it is in brânoffer, de Heare ta in swietrook, it is in fjûroffer de Heare.
19 Den scilstû de oare raem nimme, en Aäron en syn soannen scille hjar hannen op ’e kop fen ’e raem lizze.
20 En dû scilst de raem slachtsje, en fen syn bloed nimme, en stryk dat op Aäron syn rjuchter-earlapke en op syn soannen hjar rjuchter-earlapke, allyksa op ’e tomme fen hjar rjuchterhân en op ’e greate tean fen hjar rjuchterfoet: en dat bloed scilstû yn it rounom op it alter sprinkelje.
21 En dû scilst nimme fen it bloed dat op it alter is, en fen ’e salfoalje, en dû scilst it op Aäron en op syn klean sprinkelje, en op syn soannen, en op syn soannen hjar klean; dat er hillige wêze mei, hy, en syn klean, en syn soannen, en syn soannen hjar klean.
22 En dû scilst fen ’e raem nimme it smoar en de stirt, allyksa it smoar dat om it yngewant sit, en it net fen ’e lever, en de beide nieren mei it smoar dat dêroan is, en it rjuchterbout; hwent it is in wijde raem,
23 en ien bôle, en ien koeke yn oalje bakt, en ien flitter, út ’e koer fen it ûnsûrre brea, dy’t foar it oantlit des Heare is.
24 En dat allegearre scilstû Aäron op ’e hannen sette en syn soannen op ’e hannen, en biweech it ta in biweechoffer foar it oantlit des Heare.
25 Nim it dêrnei út hjar hannen, en stek it oan op it alter, boppe op it brânoffer, ta in swietrook foar it oantlit des Heare: it is in fjûroffer de Heare.
26 En nim it boarst fen Aärons wijde raem, en biweech it ta in biweechoffer foar it oantlit des Heare; en it scil dyn diel wêze.
27 En dû scilst it boarst fen it biweech-offer hilligje, en de bout fen it heefoffer, dat biweegd en dat opheve is fen ’e wijde raem, fen itjinge dat Aäron sines en fen itjinge dat syn soannen hjarres is.
28 En it scil Aäron en syn soannen hjarres wêze, ta in ivige ynsetting fen wegen Israëls bern, hwent it is in heefoffer; en in heefoffer fen wegen Israëls bern scil it bliuwe, fen hjar tankoffers; hjar heefoffer scil it wêze for de Heare.
29 Aärons hillige klean nou scille nei him syn soannen hjarres wêze, dat hja dêryn salve wirde en dat hjarren dêryn de hân folle wirdt.
30 Saun dagen scil dyjinge fen syn soannen se oantsjen, dy’t yn syn plak preester wirde scil, dy’t yn ’e tinte fen ’e gearkomst gean scil om to tsjinjen yn it hillichdom.
31 Dû scilst de wijde raem nimme, en sied syn flêsk op in hillich plak.
32 En Aäron en syn soannen scille it flêsk fen ’e raem en it brea dat yn ’e koer is ite foar de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst.
33 En datjinge, dêr’t forsoening mei dien is ta it foljen fen hjar hân en ta hjar hilliging, dat scille hja ite, mar in frjemden ien scil it net ite, hwent it is hillich.
34 En as der fen it flêsk fen it wijingsoffer of fen it brea hwet oerbliuwe mocht for de oare moarns, den scilstû it oerbleaune forbaerne mei fjûr: it scil net iten wirde, hwent it is hillich.
35 Sâ scilstû Aäron en syn soannen dwaen, neffens alles hwet Ik dy hjitten haw: Saun dagen scilstû hjarren de hân folje;
36 allyksa scilstû alle dagen in interbolle fen it sûndoffer klearmeitsje for de forsoeningen, en dû scilst it alter ûntsûndigje, de forsoening dêroer dwaende; en dû scilst it salvje, om it to hilligjen.
37 Saun dagen scilstû forsoening dwaen oer it alter en it hilligje; den scil it alter heechhillich wêze; al hwa’t it alter oanrekket, scil hillich wêze.
38 Dit nou is it hwetstû klearmeitsje scilst op it alter, alle dagen al wer oan: twa lammen fen in jier.
39 It iene laem scilstû moarns klearmeitsje, mar it oare laem scilstû klearmeitsje twisken de beide jounen;
40 mei in tsjiende miette weiten blom, mongen mei in fjirde hin útparse oalje, [pag. 87]
en ta drankoffer in fjirde hin wyn, ta it iene

laem.
41 En it oare laem scilstû klearmeitsje twisken de beide jounen; dû scilst dêr mei dwaen lyk as mei it moarnsspysoffer en lyk as mei it moarnsdrankoffer, ta in swietrook: in fjûroffer is it de Heare,
42 in fêst brânoffer for jimme slachten, by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst, foar it oantlit des Heare, dêr't Ik mei jimme gearkomme wol, om dêr mei dy to sprekken.
43 En dêr scil Ik gearkomme mei Israëls bern, en it scil dêr hillige wirde troch myn hearlikheit.
44 En Ik scil de tinte fen 'e gearkomst hilligje, en it alter; en Aäron en syn soannen scil Ik hilligje, dat hja My it preesterampt bitsjinje meije.
45 En Ik scil wenje mids Israëls bern, en Ik scil hjarren ta in God wêze.
46 En hja scille witte, dat Ik de Heare hjar God bin, dy't hjar út Egyptelân laet haw, om to wenjen yn hjar formidden. Ik bin de Heare, hjar God.

## HAEDSTIK 30.

1 Dû scilst ek in rookalter meitsje for swietrokige krûden; fen sittimhout scilstû it meitsje.
2 In jelne scil de langte wêze, en in jelne de breedte; fjouwerkant scil it wêze, mar twa jelne de hichte; mei de hoarnen scil it út ien stik wêze.
3 En dû scilst it bislaen mei kleare goud, boppe op en der om hinne, en ek de hoarnen; en dû scilst der gouden lofwirk om hinne meitsje.
4 Dû scilst der ek twa gouden ringen oan sette ûnder it lofwirk, oan wearskanten scilst dy sette, oan 'e beide kanten, dat der draechstokken yn kinne, om it dêroan to dragen.
5 De draechstokken nou scilstû fen sittimhout meitsje, en dû scilst se bislaen mei goud.
6 En dû scilst it sette foar it foarkleed dat foar de arke fen it tsjûgenis hinget, foar it soendeksel, dat boppe it tsjûgenis is, dêr't Ik mei dy gearkomme scil.
7 En Aäron scil dêr swietrokige krûden op oanstekke; alle moarnen, as er de lampen klearmakket, scil er dy oanstekke;
8 en as Aäron twisken de beide jounen de lampen opstekt, scil er dat oanstekke: it scil in fêst rookoffer wêze foar it oantlit des Heare, yn jimme slachten.
9 Dû scilst der gjin sljuchtwei rookoffer op oanstekke, noch brânoffer, noch spysoffer; dû scilst der ek gjin drankoffer op útjitte.
10 En ienris jiers scil Aäron forsoening dwaen oer de hoarnen, mei it bloed fen it forsoeningssûndoffer, ienris jiers scil hy dêr forsoening op dwaen for jimme slachten: it is de Heare heechhillich.
11 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
12 Astû it tal fen Israêls bern opnimst neffens dat der teld wirde, den scille hja in elk de Heare losjild for syn siele jaen, astû se telst, dat der ûnder it tellen gjin pleach oer hjar wêze mei.
13 Dit scille hja jaen, al hwa't oergiet nei de telden, in heale sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom, dy tweintich geara is; de heale sikkel is in heefoffer de Heare.
14 Al hwa't oergiet nei de telden, fen tweintich jier en âlder, scil it heefoffer des Heare jaen.
15 De rike scil gjin mear, en de earme scil gjin minder opbringe as de heale sikkel, jaende it heefoffer des Heare, om forsoening to dwaen for jimme sielen.
16 Dû scilst it soenjild den nimme fen Israëls bern, en it brûke ta de tsjinst fen 'e tinte fen 'e gearkomst; en it scil Israëls bern ta in oantinken wêze foar it oantlit des Heare, om forsoening to dwaen for jimme sielen.
17 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
18 Dû scilst ek in koperen waskfet meitsje, mei in koperen foet, for it waskjen; en dû scilst it sette twisken de tinte fen 'e gearkomst en it alter, en dû scilst der wetter yn dwaen,
19 dat Aäron en syn soannen der hjarren de hannen en de foetten yn waskje.
20 Hwennear't hja yn 'e tinte fen 'e gearkomst geane, scille hja hjar waskje mei wetter, dat hja net stjerre; of hwennear't hja ta it alter komme om to tsjinjen en de Heare it fjûroffer oan to stekken,
21 den scille hja hjar hannen en hjar [pag. 88]
foetten waskje, dat hja net stjerre; en dat scil hjarren in ivige ynsetting wêze, him en syn sied, yn hjar slachten.
22 Fierder spriek de Heare ta Mozes,

sizzende:
23 Dû den, nim fen 'e bêste krûderijen, fiifhûndert sikkel suvere myrrhe, heal safolle swietrokige kaniel, twahûndert en fyftich sikkel swietrokige kalmus;
24 en fiif hûndert sikkel kassia, neffens de sikkel fen it hillichdom, en in hin oliifoalje.
25 En meitsje der in hillige salfoalje fen, in swietrokich mingsel fen 'e salfminger: it scil hillige salfoalje wêze.
26 En dêrmei scilstû salvje de tinte fen 'e gearkomst, en de arke fen it tsjûgenis,
27 en de tafel mei al hjar gerei, en de ljochter mei syn gerei, en it rookalter,
28 en it alter fen it brânoffer mei al syn gerei, en it waskfet mei syn foet.
29 Dy allegearre scilstû sa hilligje, dat hja heechhillich binne; al hwet hjar oanrekket, scil hillich wêze.
30 Dû scilst ek Aäron en syn soannen salvje, en dû scilst hjar hilligje; dat hja My it preesterampt bitsjinje meije.
31 En dû scilst ta Israëls bern sprekke, sizzende: Dit scil My in hillige salfoalje wêze for jimme slachten.
32 Op gjin minske flêsk scil hja getten wirde; en sa't hja makke is, scilstû gjin oare meitsje; hja is hillich, en hillich scil hja jimme wêze.
33 Hwa't in salve meitsje scil lyk as dizze, of hwa't der hwet fen op in frjemden ien docht, dy scil útroege wirde út syn folken.
34 Fierder sei de Heare tsjin Mozes: Nim swietrokige krûden: myrrhesop, en nagel, en gomhars, swietrokige krûden en suvere wiereek, fen alles likefolle.
35 En dû scilst dêr in rookoffer fen salve fen meitsje, in swietrokich mingsel fen 'e salfminger, goed mongen, rein, hillich.
36 En dû scilst der hwet fen fyn wriuwe, en liz dat foar it tsjûgenis yn 'e tinte fen 'e gearkomst, dêr't Ik mei dy gearkomme scil; it scil jimme heechhillich wêze.
37 Mar sastû dit rookoffer minge en meitsje scilst, sa scille jimme neat for jimsels meitsje: de Heare hillich scil it jimme wêze.
38 Hwa't soks meitsje scil om dêroan to rûken, dy scil útroege wirde út syn folken.

HAEDSTIK 31.

1 Dêrnei spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
2 Sjuch, Ik haw by namme roppen Bezaleël, de soan fen Uri, de soan fen Hur, út 'e stam fen Juda;
3 en Ik haw him folle mei de Geast fen God, mei wysheit en mei forstân en mei kinde ta allerhanne wirk,
4 om to bitinken en to meitsjen wirk fen kinst, yn goud en yn silver en yn koper,
5 en yn it gravearjen en setten fen edelstiennen, en yn kinstich houtsnijen, en yn allerhanne wirk.
6 En Ik, sjuch, Ik haw him meijown Aholiab, de soan fen Ahisamach, út 'e stam fen Dan; en in elk, dy't fen herten wiis is, haw Ik wysheit yn it herte jown, om alles to meitsjen hwet Ik dy hjitten haw:
7 de tinte fen 'e gearkomst, en de arke fen it tsjûgenis, en it soendeksel, dat dêrop wêze scil, en al it gerei fen 'e tinte;
8 en de tafel mei hjar gerei, en de kleare ljochter mei al syn gerei, en it rookalter;
9 allyksa it alter fen it brânoffer mei al syn gerei, en it waskfet mei syn foet;
10 en de amptsklean en de hillige klean fen 'e preester Aäron, en de klean fen syn soannen om it preesterampt to bitsjinjen;
11 allyksa de salfoalje, en it rookoffer fen swietrokige krûden for it hillichdom; neffens alles hwet Ik dy hjitten haw, sa scille hja it meitsje.
12 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
13 Dû nou, sprek ta Israëls bern, sizzende: Myn sabbatten lykwol scille jimme ûnderhâlde; hwent dat is in teiken twisken My en jimme, yn jimme slachten, dat elkenien witte mei, dat Ik de Heare bin, dy't jimme hilliget.
14 Underhâld den de sabbat, hwent dy scil jimme hillich wêze. Hwa't him ûnthilliget, scil wis deade wirde; hwent [pag. 89] in elk dy't den wirk docht, dy siele scil útroege wirde út it formidden fen hjar folken.
15 Seis dagen scil der wirk dien wirde, mar de saunde deis is it de sabbat fen folsleine rêst, de Heare hillich; hwa't de deis fen 'e sabbat wirk docht, scil wis deade wirde.
16 Sa scille Israëls bern de sabbat hâlde, de sabbat ûnderhâldende yn hjar slachten, ta in ivich forboun.
17 Hy scil twisken My en Israëls bern in teiken wêze yn ivichheit, om't de Heare yn seis dagen de himel en de ierde makke hat, en de saunde deis rêst hat en ta Himsels

kommen is.
18 En do’t Er dien hie mei him to sprekken op ’e berch Sinaï, joech Er Mozes de twa tafels fen it tsjûgenis, stiennen tafels, biskreaun mei Gods finger.

HAEDSTIK 32.

1 Do’t it folk seach, dat Mozes mar net fen ’e berch ôfkaem, forgearre it folk om Aäron hinne, en hja seine ta him: Kom, meitsje ús goaden, dy’t foar ús oantlit útgeane; hwent dy Mozes, de man dy’t ús út Egyptelân fierd hat, hwer’t dy keard is wy witte it net.
2 Aäron nou sei tsjin hjar: Skoer ôf de gouden ringen, dy’t jimme frouljue, jimme soannen en jimme dochters yn ’e earen hawwe en bring se my.
3 Do skoerde it hiele folk de gouden ringen ôf, dy’t hja yn ’e earen hiene, en hja brochten se Aäron.
4 En hy naem se hjarren út hannen en hy biarbeide se mei de beidel, en makke der in getten keal fen. Do seine hja: Dit binne dyn goaden, o Israël, dy’t dy opfierd hawwe út Egyptelân.
5 Do’t Aäron dat seach, boude hy der in alter for, en Aäron rôp út en sei: Moarn scil it feest wêze for de Heare!
6 En hja gyngen der de oare deis bytiid ôf en offeren brânoffer, en brochten tankoffer ta; en it folk flijde him del om to iten en to drinken, dêrnei gyngen hja oerein om hjar út to fieren.
7 Do spriek de Heare ta Mozes: Gean hinne nei ûnderen, hwent dyn folk, datstû opfierd hast út Egyptelân, hat it bidoarn;
8 en mei hasten binne hja ôfgien fen ’e wei, dy’t Ik hjarren hjitten haw; hja hawwe hjarren in getten keal makke, en it oanbidden, en deroan offere, en sein: Dit binne dyn goaden, o Israël, dy’t dy opfierd hawwe út Egyptelân.
9 Fierder sei de Heare tsjin Mozes: Ik haw dit folk sjoen, en sjuch, it is in folk steech fen nekke.
10 En nou, lit my ta dat myn grime tsjin hjar oplôget en hjar fortart; den scil Ik dy ta in great folk meitsje.
11 Mar Mozes oanbea it oantlit fen ’e Heare, syn God, en hy sei: Hwerfor, o Heare, scoe jins grime oplôgje tsjin jins folk, dat Jo mei greate krêft en mei in sterke hân út Egypte laet hawwe?
12 Hwerfor scoene de Egyptners opsprekke, sizzende: Yn syn lilkens hat Er se útlaet, om se to deadzjen yn ’e bergen en om se út to roegjen fen ’e ierdboaijem? Kom werom fen jins gleone grime, en meije Jo birou hawwe fen it kwea oer jins folk.
13 Tink oan Abraham, oan Izaäk en oan Israël, jins feinten, hwa’t Jo by Jo selme sward hawwe, en hawwe ta hjarren spritsen: Ik scil jimme sied formannichfâldigje as de stjerren fen ’e himel; en dit hiele lân, dat Ik forsein haw, scil Ik jimme sied jaen, dat hja it erflik bisitte yn ivichheit.
14 Do hie de Heare birou fen it kwea, dat Er sein hie syn folk dwaen to scillen.
15 En Mozes kearde him om en gyng by de berch del, mei de twa tafels fen it tsjûgenis yn ’e hân; dy tafels wierne oan beide kanten biskreaun: oan dizze en oan jinge kant wierne hja biskreaun.
16 En dy tafels wierne Gods eigen wirk en it skrift wier Gods skrift ek, gravearre yn ’e tafels.
17 Do’t nou Jozua it lûd fen it jûchjende folk hearde, sei er tsjin Mozes: Der is krychsgeskreau yn it leger.
18 Mar hy sei: It is gjin jûchhei fen oerwinning, it is ek gjin kleijen oer in forlerne slach; ik hear in lûd fen sjongen bar om bar.
19 En it barde do’t er tichter by it leger kaem en it keal en de raeidounsen seach, dat Mozes’ grime oplôge en dat er de tafels út ’e hannen smiet en ûnder oan ’e berch to pletter sloech.
[pag. 90]
20 En hy naem dat keal, dat hja makke hiene, en forbaernde it yn it fjûr, en mealde it fyn, oan stof, en struide it op it wetter, en liet it Israëls bern drinke.
21 En Mozes sei tsjin Aäron: Hwet hat dit folk dy dien, datstû der sa’n greate skild oer brocht hast?
22 Do sei Aäron: Lit myn heare grime net gleon wirde! Dû witst, dat dit folk yn it kweade leit.
23 Hja den seine tsjin my: Meitsje ús goaden, dy’t foar ús oantlit útgeane; hwent dy Mozes, de man dy’t ús út Egyptelân opfierd hat, hwer’t dy keard is, wy witte it net.
24 Do sei ik tsjin hjar: Hwa’t goud hat, scil it ôfskoerre en my jaen; en ik smiet it yn it fjûr, en dit keal is der út kommen.
25 Do’t Mozes seach, dat it folk lossinnich wirden wier, hwent Aäron hie it lossinnich

makke, ta spot fen hjar tsjinstanners,
26 gyng er yn 'e poarte fen it leger stean, en
sei: Harren ta my, dy't for de Heare is! Do
forgearren hjar ta him al de soannen fen Levi.
27 En hy sei tsjin hjar: Sà seit de Heare, Israëls
God: Lit alle man syn swird oan 'e heupe
dwaen, tsjuch troch it leger, hinne en werom,
fen poarte ta poarte, en deadzje in elk syn
broer, en elk syn frjeon, en elk syn neiste!
28 En Levi's soannen diene neffens Mozes'
wird, en der foelen fen it folk dy deis likernôch
trijetûzen man.
29 Do sei Mozes: Jimme hawwe hjoed jimme
hân folle for de Heare, hwent in elk hat tsjin
syn soan en tsjin syn broer stien, en in seine
oer himsels brocht.
30 En it barde de oare deis, dat Mozes tsjin it
folk sei: Jimme hawwe in swiere sûnde
sûndige; mar nou wol ik ta de Heare opkliuwe,
oft ik misskien forsoening dwaen mei for
jimme sûnde.
31 En Mozes gyng werom ta de Heare en sei:
Eilaes, in swiere sûnde hat dit folk sûndige,
dat hja hjarren gouden goaden makke hawwe!
32 Mochten Jo hjarren hjar sûnde lykwols
forjaen! Mar sa net, dylgje my den út jins
boek, dat Jo skreaun hawwe.
33 Do sei de Heare tsjin Mozes: Hwa tsjin
My sûndige hat, dy scil Ik út myn boek dylgje.
34 Mar gean nou en lied it folk hwerhinne't Ik
dy sein haw; sjuch, myn ingel scil foar dyn
oantlit útgean; mar de deis fen myn bisiking
scil Ik hjar sûnde oan hjar bisiikje.
35 Sa tuchtige de Heare it folk, om't hja it keal
makke hiene, dat Aäron makke hie.

HAEDSTIK 33.

1 En de Heare spriek ta Mozes: Gean hinne,
tsjuch op hjirwei, dû en it folk, datstû opfierd
hast út Egyptelân, nei it lân, dat Ik Abraham,
Izaäk en Jakob sward haw, sizzende: Dyn sied
scil Ik it jaen;
2 en Ik scil in ingel foar dyn oantlit útstjûre,
en Ik scil fordriuwe de Kanaäniten, de
Amoariten en de Hethiten en de Feareziten,
de Heviten en de Jebusiten,
3 nei it lân dat oerrint fen môlke en hunich;
hwent Ik sels scil net yn jimme formidden
optsjen, hwent jimme binne in folk steech fen
nekke; Ik mocht jimme ûnderweis ris
fordylgje.
4 Do't it folk dat hirde wird hearde, wier it
hjarren leed en gjinien fen hjarren teach de
pronk oan.
5 Hwent de Heare hie tsjin Mozes sein: Siz
tsjin Israëls bern: Jimme binne in folk steech
fen nekke; ien stuit, as Ik yn jimme formidden
opteach, en Ik scoe jimme fordylgje; nou den,
tsjuch de pronk út, en Ik scil sjen hwet Ik
jimme dwaen scil.
6 Israëls bern den teagen de pronk út, fier
fen 'e berch Horeb.
7 En Mozes naem de tinte en sette dy op
bûten it leger, in ein fen it leger ôf; en hy
neamde hjar de tinte fen 'e gearkomst. En it
barde, dat al hwa't de Heare socht, útgyng nei
de tinte fen 'e gearkomst, dy't bûten it leger
wier.
8 En it barde, hwennear't Mozes útgyng nei
de tinte, dat al it folk him oerein joech en
stean bleau, in elk yn 'e doar fen syn tinte; en
hja seagen Mozes nei, oant er yn 'e tinte wier.
9 En it barde, hwennear't Mozes yn 'e tinte
wier, dat de wolkkolom delkaem en [pag. 91] yn 'e
doar fen 'e tinte stean bleau, en Hy spriek mei
Mozes.
10 En hwennear't al it folk de wolkkolom
stean seach yn 'e doar fen 'e tinte, den gyng al
it folk oerein en hja bûgden hjar, in elk yn 'e
doar fen syn tinte.
11 En de Heare spriek mei Mozes oantlit ta
oantlit, lyk as in man mei syn frjeon sprekt;
dêrnei gyng er werom nei it leger, mar syn
tsjinner, Jozua, de soan fen Nun, in jongfeint,
wiek net út 'e tinte wei.
12 En Mozes sei tsjin de Heare: Sjuch, Jo sizze
wol tsjin my: Fier dit folk op, mar Jo hawwe
my net to witten dien hwa't Jo mei my stjûre
scille, en dochs hawwe Jo sels sein: Ik ken dy
by de namme, en ek: Dû hast genede foun yn
myn eagen.
13 Nou den, byhwennear't ik genede foun
haw yn jins eagen, lit my dochs jins wei witte,
en ik scil Jo kenne, dat ik genede fine mei yn
jins eagen; en sjuch dizze naesje oan dat hja
jins folk is.
14 Hy den sei: Scoe myn oantlit mei moatte,
om dy rêst to jaen?
15 En hy sei tsjin Him: As jins oantlit net
meigiet, lit ús hjir den net wei optsjen.
16 Hwent hwer scoe it oars oan to witten
wêze, dat ik genede foun haw yn jins eagen, ik
en jins folk? Is it hjir net oan, dat Jo mei ús
geane? Sa scille wy ôfsûndere wirde, ik en jins

folk, fen alle folk dat op ’e ierdboaijem is.
17 Do sei de Heare tsjin Mozes: Ek dit wird datstû spritsen hast scil Ik dwaen; hwent dû hast genede foun yn myn eagen, en Ik ken dy by de namme.
18 Do sei er: Lit my den jins hearlikheit sjen.
19 En Hy sei: Al myn goedheit scil Ik foar dyn oantlit lâns gean litte, en de namme des Heare scil Ik foar dyn oantlit útroppe, en Ik scil genedich wêze hwa’t Ik genedich wêze scil, en Ik scil My erbarmje dêr’t Ik my oer erbarmje scil.
20 Mar, sei Er, myn oantlit kinstû net sjen, hwent gjin minske kin My sjen en libje.
21 Lykwol, sjuch, sei de Heare, der is in plak by My: dêr scilstû op ’e stienrots stean gean.
22 En it scil barre, hwennear’t myn hearlikheit foarbygiet, den scil ik dy in kleau fen ‘e rots sette, en dy bidekke, mei myn hân, oant Ik foarby bin.
23 En hwennear’t Ik myn hân dêrwei doch, den scilstû My fen efteren sjen; mar myn antlit scil net sjoen wirde.

HAEDSTIK 34.

1 Do sei de Heare tsjin Mozes: Hou dy twa stiennen tafels lyk as de earsten, den scil Ik op dy tafels deselde wirden skriuwe dy’t op ’e earste tafels stiene, dystû tobritsen hast.
2 En wêz ré tsjin ’e moarntyd; en yn ’e moarntyd scilstû op ’e berch Sinaï klimme en dêr foar My stean gean boppe op ’e berch.
3 En gjinien scil der mei dy op klimme, ja gjinien scil sjoen wirde op ’e hiele berch; ek it lytsfé en it hoarnfé scille by dizze berch op net weidzje.
4. Do houde er twa stiennen tafels lyk as de earsten. En Mozes gyng der de moarns bytiid ôf en klom op ’e berch Sinaï, lyk as de Heare him hjitten hie, en hy naem de twa stiennen tafels yn ’e hân.
5 De Heare nou kaem del yn in wolk, en gyng dêr by him stean; en Hy rôp de Heare by de namme oan.
6 Do gyng de Heare foar syn oantlit foarby en rôp: Heare, Heare God, barmhertich en genedich, lankmoedich en great fen goedginstichheit en wierheit;
7 dy’t genede docht oan ’e tûzenen, dy’t de ûngerjuchtichheit en oertrêdding en sûnde forjowt, alhowol’t Er net ûnskildich hâldt, mar bisiket de ûngerjuchtichheit fen ’e âffears oan ’e bern en oan ’e bernsbern, yn it trêdde en it f jirde slachte.
8 Do bûgde Mozes mei hasten de holle nei de ierde en oanbea,
9 en sei: Heare, as ik nou genede foun haw yn jins eagen, mocht den de Heare yn ús formidden optsjen; hwent al is it in folk steech fen nekke, dochs forjowe Jo ús ûngerjuchtichheit en ús sûnde, en nimme ús oan ta in erfdiel.
10 Do sei Er: Sjuch, Ik meitsje in forboun. Yn it bywêzen fen dyn hiele folk scil Ik wûnders dwaen, dy’t op ‘e [pag. 92] hiele îerde en ûnder alle folken net skepen binne, dat it hiele folk, yn hwaens formidden dû bist, it wirk des Heare sjen scil; hwent freeslik is it hwet Ik mei dy doch.
11 Underhâld itjinge dat Ik dy hjoed gebied. Sjuch, Ik scil foar dyn oantlit fordriuwe de Amoariten en de Kanaäniten, en de Hethiten, en de Feareziten, en de Heviten en de Jebusiten.
12 Nim dy to wacht datstû gjin forboun makkest mei de biwenners fen it lân dêrstû yn komme scilst: hy mocht ris ta in strik wirde yn jimme formidden.
13 Mar hjar alters scille jimme omsmite, en hjar wijstiennen tobrekke, en hjar hillige beammen omkapje,
14 hwent dû scilst dy net bûge foar in oare god, hwent des Heare namme is Oerginstige, in oerginstich God is Er.
15 Dêrom scilstû gjin forboun meitsje mei de biwenners fen it lân, dat hja, hwennear’t hja hjar goaden neihoerkje en oan hjar goaden offerje, dy ek net noegje en dû fen hjar offer ytst,
16 en fen hjar dochters nimst for dyn soannen, en hjar dochters, hjar goaden neihoerkjende, meitsje dat ek dyn soannen hjar goaden neihoerkje.
17 Dû scilst dy gjin getten goaden meitsje.
18 It feest fen it ûnsûrre brea scilstû hâlde; saun dagen scilstû ûnsûrre brea ite, lyk as Ik dy hjitten haw, op ’e stelde tiid yn ’e moanne Abib; hwent yn ’e moanne Abib bistû út Egypte tein.
19 Al hwet de memmeskerte iepenet is mines, ja, al dyn fé, it manlike, it earstberne fen it greate en lytse fé.
20 Mar de ezel, hwet dêrfen de memmeskerte iepenet, dat scilstû losse mei in laem; lostû it

lykwols net, den scilstû it de nekke brekke. Al de earstbernen fen dyn soannen scilstû losse, en gjinien scil mei lege hannen foar myn oantlit komme.
21 Seis dagen scilstû arbeidzje, mar de saunde deis scilstû rêste; hwennear't it ploegjen is, en yn 'e rispinge scilstû rêste.
22 It feest fen 'e wiken scilstû ek hâlde, it feest fen 'e earstelingen fen it weet ynheljen en it feest fen 'e rispinge, as it jier om is.
23 Trijeris jiers scil al hwet manlik is ûnder jimme forskine foar it oantlit fen'e Heare Heare, de God fen Israël.
24 Hwennear't Ik de folken foar dyn oantlit fordriuwe scil en dyn gerjuchtichheit útwreidzje, den scil gjinien dyn lân bigeare, wylstû opgiest om to forskinen foar it oantlit fen 'e Heare, dyn God, trijeris jiers.
25 Dû scilst it bloed fen myn slachtoffer net offerje mei sûrre brea; en it offer fen Peaske scil net oernachtsje oant de oare moarns.
26 It earste fen 'e earstelingen fen dyn lân scilstû bringe yn it hûs fen 'e Heare dyn God. Dû scilst it bokje net siede yn 'e môlke fen syn mem.
27 Fierder sei de Heare tsjin Mozes: Skriuw dizze wirden op, hwent neffens dizze wirden haw Ik in forboun mei dy en mei Israël makke.
28 En hy wier dêr mei de Heare fjirtich dagen en fjirtich nachten, hy iet gjin brea en hy dronk gjin wetter, en hy skreau op 'e tafels de wirden fen it forboun, de tsjien wirden.
29 En it barde, do't Mozes by de berch Sinaï delgyng, mei de beide tafels fen it tsjûgenis yn 'e hân, do't er by de berch delgyng, dat Mozes net wist dat it fel fen syn oantlit glinstere, om't Hy mei him spritsen hie.
30 Do't nou Äâron en al de bern fen Israël Mozes oanseagen, sjuch, do glinstere it fel fen syn oantlit: dêrom doarsten hja net by him komme.
31 Mar Mozes rôp hjar; do gyngen Äâron en al de oersten yn 'e gemeinte nei him ta, en Mozes spriek ta hjarren.
32 En dêrnei kamen al de bern fen Israël tichterby, en hy gebea hjarren al hwet de Heare mei him bispritsen hie op 'e berch Sinaï.
33 En do't Mozes dien hie mei hjarren to sprekken, lei er in kape op it oantlit.
34 Mar as Mozes foar it oantlit des Heare kaem om mei Him to sprekken, den die er dy kape ôf, oant er útgyng; en as er útgien wier en spriek ta Israëls bern hwet him hjitten wier,
35 den seagen de bern fen Israël Mozes oantlit, dat it fel fen Mozes oantlit glinstere. Mar den lei Mozes de kape [pag. 93] wer op syn oantlit, oant er yngyng om mei Him to sprekken.

HAEDSTIK 35.

1 Do rôp Mozes de hiele gemeinte fen Israëls bern byinoar, en sei tsjin hjar: Dit binne de wirden, dy't de Heare hjitten hat to dwaen.
2 Seis dagen scil der wirk dien wirde, mar de saunde dei scil jimme in hillige sabbat en rêst for de Heare wêze; al hwa't den wirk docht scil deade wirde.
3 Jimme scille gjin fjûr oansette yn ien fen jimme wenten de sabbatdeis.
4 Fierder spriek Mozes ta de hiele gemeinte fen Israëls bern, sizzende: Dit is it wird, dat de Heare hjitten hat, sizzende:
5 Nim fen itjinge jimmes is in heefoffer de Heare; in elk hwaens herte réfeardich is scil it bringe ta in heefoffer de Heare: goud, en silver, en koper;
6 allyksa himelsblau, en poarper en skarlekken, en fyn linnen, en geitehier;
7 en reaferve rammefellen, en dassefellen, en sittimhout;
8 en oalje for de ljochter, en krûderijen ta salfoalje, en ta rookoffer swietrokige krûden;
9 en sardonyxstiennen en ynsette stiennen for de efod en for it boarstskyld.
10 En allegearre, dy't fen herten wiis binne ûnder jimme, scille komme en meitsje alles hwet de Heare hjitten hat:
11 de tabernakel mei de tinte en it dek, de heakken en de stilen, de richels, de pylders en de klippen,
12 de arke mei de draechstokken, it soendeksel en it kleed dat der foar hinget;
13 de tafel mei de draechstokken, en al it gerei, en de toanbreaën;
14 en de ljochter for it ljocht mei it gerei, en de lampen, en de oalje for it ljocht;
15 en it rookalter mei de draechstokken, en de safoalje en it rookoffer fen swietrokige krûden, en it doarkleed foar de yngong fen 'e tabernakel;
16 it alter fen it brânoffer mei de koperen

roaster, de draechstokken, en al it gerei; it waskfet mei de foet;
17 de gerdinen fen it foarhôf mei de pylders en de klippen, en it doarkleed fen ’e foarhôfspoarte;
18 de pinnen fen ’e tabernakel, en de pinnen fen it foarhôf mei de koarden;
19 de amptsklean om to tsjinjen yn it hillichdom, de hillige klean fen ’e preester Aäron, en de klean fen syn soannen om it preesterampt to bitsjinjen.
20 Do gyng de hiele gemeinte fen Israëls bern út, foar it oantlit fen Mozes wei.
21 En hja kamen, alle man hwaens herte him dreau, en in elk hwaens geast him réfeardich makke, en hja brochten des Heare heefoffer for it wirk oan ’e tinte fen ’e gearkomst, en for de hiele tsjinst, en for de hillige klean.
22 Sa kamen den de mânljue mei de frouljue; alle réfeardigen fen herten brochten heakken en earringen en fingerringen en halskeatlingen, allerhanne goudgûd. En alle man dy’t in offer oan goud de Heare offere,
23 en alle man by hwa to finen wier himelsblau, en poarper, en skarlekken, en fyn linnen, en geitehier, en reaferve rammefellen, en dassefellen, dy brochten it.
24 Allegearre dy’t in heefoffer fen silver of koper offeren, dy brochten it ta in heefoffer de Heare; en allegearre by hwa’t sittimhout to finen wier, brochten it for alle wirk fen ’e tsjinst.
25 En alle frouljue dy’t fen herten wiis wierne, spounen mei hjar eigen hannen, en hja brochten it spinnen: it himelsblau, en it poarper, it skarlekken, en it fine linnen.
26 En alle frouljue hwa’t wysheit it herte biweegde, spounen it geitehier.
27 En de oansjenliken brochten sardonyxstiennen en ynsette stiennen for de efod en for it boarstskyld,
28 en krûderij en oalje for de ljochter, en ta de salfoalje, en ta rookoffer swietrokige krûden.
29 Alle man en frou dy’t it herte réfeardich makken om hwet to bringen for al it wirk dat de Heare hjitten hie to meitsjen troch de hân fen Mozes, dat brochten Israëls bern de Heare, ta in frijwillich offer.
30 Dêrnei sei Mozes tsjin Israëls bern: Sjuch, de Heare hat by namme roppen Bezaleël, de soan fen Uri, de soan fen Hur, út ’e stam fen Juda; [pag. 94]
31 en Gods Geast hat him folle mei wysheit, mei forstân en mei kinde ta allerhanne wirk,
32 om to bitinken en to meitsjen wirken fen kinst, yn goud en yn silver en yn koper,
33 en yn it gravearjen en ynsetten fen edelstiennen, en yn houtsnijen en yn alle fornimstich wirk.
34 Hy hat it him ek yn it herte jown oaren to ûnderrjuchtsjen, him en Aholiab, de soan fen Ahisamach, út ’e stam fen Dan.
35 Hy hat hjar folle mei wysheit fen it herte, om to meitsjen allerhanne wirk fen ’e ambachtsman, fen ’e smid, fen ’e timmerman, en fen ’e binaeijer fen himelsblau en fen poarper, en fen skarlekken en fen fyn linnen, en fen ’e wever, meitsjende allerhanne wirk, en fornimstich bitinkende stael en bistek.

## HAEDSTIK 36.

1 Sa scil Bezalëel en Aholiab en alle man dy’t fen herten wiis is, yn hwa’t de Heare wysheit en forstân jown hat om to witten ho’t hja meitsje scille al it wirk ta de tsjinst fen it hillichdom, to wirk gean neffens alles hwet de Heare hjitten hat.
2 Do rôp Mozes Bezaleël, en Aholiab, en alle man dy’t fen herten wiis wier, hwa’t God wysheit yn it herte jown hie, al dy’t it herte dreau om oan it wirk to gean en it to meitsjen.
3 Hja den namen foar it oantlit fen Mozes alle heefoffer dat Israëls bern brocht hiene for it wirk oan ’e tsjinst fen it hillichdom, om dat to meitsjen; en hja brochten him alle moarnen yette frijwillich offer.
4 Do kamen al de wizen, dy’t al it wirk fen it hillichdom makken, in elk fen syn wirk dêr’t hja mei dwaende wierne,
5 en hja sprieken ta Mozes, sizzende: It folk bringt to folle, der is al mear as genôch ta de tsjinst fen it wirk, dat de Heare hjitten hat to meitsjen.
6 Do gebea Mozes, dat der omroppen wirde scoe troch it leger en sein: Gjin man noch frou scil yette mear meitsje ta in heefoffer for it hillichdom: sa waerd it folk tobekhâlden om mear to bringen.
7 Hwent hja hiene al genôch byinoar om it hiele wirk to meitsjen, ja, der wier oer.
8 Sa makken al de wizen fen herten, ûnder dyjingen dy’t it wirk makken, de tabernakel fen tsjien gerdinen; fen fyn twynd linnen, en

himelsblau, en poarper, en skarlekken, mei cherubs fen it allerkinstichste wirk makke er se.

9 De langte fen ien gerdyn wier acht en tweintich jelne, en de breedte fen ien gerdyn fjouwer jelne, al de gerdinen wierne allike great.

10 En hy strúste fiif gerdinen, it iene oan it oare, en hy strúste de oare fiif gerdinen, it iene oan it oare.

11 Dêrnei sette er striklutsen fen himelsblau oan ’e seame fen it iene gerdyn, dêr’t it oaninoarstrúste; hy die it ek oan ’e seame fen it bûtenste gerdyn dat it oare strúste.

12 Fyftich striklutsen sette er oan it iene gerdyn, en fyftich striklutsen sette er oan ’e seame fen it gerdyn, dat it oare strúste: de striklutsen kamen foar inoar oer to sitten.

13 Hy makke ek fyftich gouden heakken, en mei dy heakken strúste er de gerdinen oaninoar, it iene oan it oare, dat de tabernakel ien romte waerd.

14 Fierder makke er gerdinen fen geitehier ta in tinte oer de tabernakel; âlve fen dy gerdinen makke er.

15 De langte fen elk gerdyn wier tritich jelne en de breedte fen elk gerdyn fjouwer jelne; de âlve gerdinen wierne allike great.

16 En hy strúste fiif fen dy gerdinen apart oaninoar, en seis fen dy gerdinen apart.

17 En hy sette fyftich striklutsen oan ’e seame fen it gerdyn, dêr’t it oaninoar strúste; hy sette ek fyftich striklutsen oan ’e seame fen it gerdyn dat it oare strúste.

18 Hy makke ek fyftich koperen heakken, om de tinte oaninoar to strusen, dat hja ien waerd.

19 Ek makke er by de tinte in dek fen reaferve rammefellen, en dêr oerhinne in tek fen dassefellen.

20 Hy makke ek for de tabernakel rjuchtopsteande stilen fen sittimhout.

21 De langte fen in stile wier tsjien [pag. 95] jelne, en oardeheal jelne wier de breedte fen elke stile.

22 Elke stile hie twa skoarren dy’t meiïnoar forboun wierne; sa makke er de stilen fen ’e tabernakel.

23 Sa hied er it mei de stilen fen ’e tabernakel: tweintich stilen op it suden, súdlik.

24 En hy makke fjirtich silveren klippen ûnder de tweintich stilen: twa klippen ûnder ien stile, for de beide skoarren, en twa klippen ûnder de oare stile, for de beide skoarren.

25 Hy makke ek tweintich stilen oan ’e oare kant fen ’e tabernakel, oan ’e noardkant,

26 mei hjar fjirtich silveren klippen: twa klippen ûnder de iene stile, en twa klippen ûnder de oare stile.

27 Mar oan ’e kant fen ’e tabernakel op it westen makke er seis stilen.

28 Ek makke er twa stilen op ’e hoeken fen ’e tabernakel, oan ’e efterkant.

29 En hja wierne fen ûnderen dûbeld, ek wierne hja dûbeld oan ’e bopperein for de earste ring; sa makke er dy beide, op ’e twa hoeken.

30 Sa wierne der acht stilen mei hjar silveren klippen, sechtsjin meiïnoar: twa klippen ûnder elke stile.

31 Hy makke ek richels fen sittimhout: fiif oan ’e stilen fen ’e iene kant fen ’e tabernakel,

32 en fiif richels oan ’e stilen fen ’e oare kant fen ’e tabernakel, allyksa fiif richels oan ’e stilen fen ’e efterkant fen ’e tabernakel, op it westen.

33 En de middelste richel makke er midden oan ’e stilen, trochrinnend fen it iene ein oant it oare ein.

34 En hy bisloech de stilen mei goud; en de ringen, dêr’t de richels yn moasten, makke er fen goud; de richels bisloech er ek mei goud.

35 Dêrnei makke er in foarkleed fen himelsblau, en poarper, en skarlekken, en fyn twynd linnen; fen it allerkinstichste wirk makke er it mei cherubs.

36 En hy makke der fjouwer pylders by fen sittimhout, dy’t er bisloech mei goud; de heakken wierne fen goud, en hy geat der fjouwer silveren klippen by.

37 Hy makke ek foar de yngong fen ’e tinte in doarkleed fen himelsblau, en poarper, en skarlekken, en fyn twynd linnen, fornimstich binaeisel;

38 en de fiif pylders dêrby, en de heakken; en hy bisloech de boppereinen en de bânnen mei goud, en de fiif klippen wierne fen koper.

HAEDSTIK 37.

1 Sa makke Bezaleël de arke fen sittimhout: treddeheal jelne wier de langte, en oardeheal jelne de breedte en oardeheal jelne de hichte.

2 En hy bisloech dy fen binnen en fen bûten mei kleare goud; en hy makke der gouden

lofwirk om hinne.
3 En hy geat der fjouwer gouden ringen by, op 'e fjouwer hoeken, sà dat der twa ringen oan 'e iene kant sieten en twa ringen oan 'e oare kant.
4 En hy makke draechstokken fen sittimhout, en hy bisloech dy mei goud;
5 en hy die de draechstokken troch de ringen oan wearskanten fen 'e arke, om de arke to dragen.
6 Hy makke ek in soendeksel fen kleare goud: trêddeheal jelne wier de langte, en oardelheal jelne de breedte.
7 Ek makke er twa cherubs fen goud, fen dreaun wirk makke er se, op 'e beide einen fen it soendeksel:
8 de iene cherub op it iene ein oan diz' kant, en de oare cherub op it oare ein oan dy kant; út ien stik mei it soendeksel makke er de cherubs, op 'e beide einen.
9 En de cherubs spraetten de beide wjukken nei boppen út, mei dy wjukken it soendeksel oerskaedzjende; en hjar oantlitten wierne foar inoar oer, de cherubs hjar oantlitten stiene nei it soendeksel.
10 Hy makke ek in tafel fen sittimhout: twa jelne wier de langte, en in jelne de breedte, en oardel jelne de hichte.
11 En hy bisloech dy mei kleare goud; en hy makke der gouden lofwirk om hinne.
12 Hy makke der ek in list ûnder lâns, in hân breed, en op dy list lâns makke er gouden lofwirk.
13 Hy geat der ek fjouwer gouden ringen by, en hy sette de ringen op 'e fjouwer hoeken, dy't oan 'e fjouwer poaten wierne. [pag. 96]
14 Tsjin de list oan sieten de ringen, dat de draechstokken der yn koene om de tafel to dragen.
15 Hy makke ek draechstokken fen sittimhout, en hy bisloech dy mei goud, om de tafel to dragen.
16 En hy makke it gerei dat op 'e tafel wêze scoe, de skûtels en de kannen en de pannen, om der drankoffers yn to bringen, fen kleare goud.
17 Hy makke ek in ljochter fen kleare goud: fen dreaun wirk makke er de ljochter; de stam, de tûken, de tsjelken, de knoppen en de blommen wierne út ien stik.
18 En seis tûken kamen der fen siden út: trije tûken fen 'e ljochter út 'e iene side, en trije tûken fen 'e ljochter út 'e oare side.
19 Trije amandeltsjelken mei in knop en in blom sieten der oan 'e iene tûke; en trije amandeltsjelken mei in knop en in blom oan 'e oare tûke; allyksa oan al de seis tûken dy't út 'e ljochter kamen.
20 Mar oan 'e ljochter sels sieten f jouwer amandeltsjelken, mei de knoppen en mei de blommen.
21 En der siet in knop ûnder twa tûken, dêr út wei kommende; nochris in knop ûnder twa tûken, dêr út wei kommende; yetris in knop ûnder twa tûken dêr út wei kommende; sa wier it mei de seis tûken, dy't dêr út kamen.
22 De knoppen en de tûken wierne dêrmei út ien stik; it wier allegearre dreaun wirk fen kleare goud.
23 En hy makke der saun lampen by; de snuters en de dompers wierne fen kleare goud.
24 Hy makke him út ien talint kleare goud, himsels en al it gerei.
25 En hy makke it rookalter fen sittimhout: in jelne wier de langte en in jelne de breedte, fjouwerkant, mar twa jelne de hichte; mei de hoarnen wier it út ien stik.
26 En hy bisloech it mei kleare goud, boppe op en der om hinne, en allyksa de hoarnen; en hy makke der gouden lofwirk om hinne.
27 Hy sette der ek twa gouden ringen oan ûnder it lofwirk, oan wearskanten, oan 'e beide sydkanten, dêr't de draechstokken yn koene om it dêroan to dragen.
28 En hy makke de draechstokken fen sittimhout, en hy bisloech se mei goud.
29 Hy makke ek de hillige salfoalje en it rookoffer fen 'e suverste swietrokige krûden, wirk fen 'e salfminger.

HAEDSTIK 38.

1 Hy makke ek it brânofferalter fen sittimhout: fiif jelne wier de langte en fiif jelne de breedte, f jouwerkant, en trije jelne de hichte.
2 En hymakke de hoarnen op'e fjouwer hoeken, dat de hoarnen der mei út ien stik wierne; en hy bisloech it mei koper.
3 Hy makke ek al it gerei by it alter: de potten, en de skeppen, en de skealen, en de foarken, en de pannen: al dat gerei makke er fen koper.
4 Ek makke er in roaster by it alter, in

koperen netwirk, ûnder de omgong, fen ûnderen ôf op healwei.
5 En hy geat fjouwer ringen oan 'e fjouwer hoeken fen 'e koperen roaster, om dêr de draechstokken yn to dwaen.
6 En hy makke draechstokken fen sittimhout, en hy bisloech se mei koper.
7 En hy die de draechstokken yn 'e ringen oan 'e kanten fen it alter, dat men it dêroan drage scoe; hy makke it hol, fen planken.
8 Hy makke ek it koperen waskfet, mei de koperen foet, fen 'e spegels fen 'e tsjinjende frouljue, dy tsjinnen by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst.
9 Hy makke ek it foarhôf: oan 'e súdkant, súdlik, wierne de bihingsels for it foarhôf fen fyn twynd linnen, hûn-dert jelne.
10 De tweintich pylders en de tweintich klippen wierne fen koper; de heakken fen dy pylders en de ringen wierne fen silver.
11 En oan de noardkant bihingsels fen hûndert jelne ;de tweintich pylders en de tweintich klippen wierne fen koper; de heakken fen 'e pylders en de ringen wierne fen silver.
12 En oan 'e westkant wierne bihingsels fen fyftich jelne en tsjien pylders op tsjien klippen; de heakken fen 'e pylders en de ringen wierne fen silver.
13 En oan 'e eastkant, op it easten, wier it fyftich jelne; [pag. 97]
14 fyftjin jelne bihingsel oan dizze kant, en trije pylders op trije klippen;
15 en oan 'e oare kant fen 'e foarhofsdoar, oan wearskanten, wier bihingsel fen fyftjin jelne, en trije pylders op trije klippen.
16 Al de bihingsels fen it foarhôf yn it rounom wierne fen fyn twynd linnen.
17 De klippen nou fen 'e pylders wierne fen koper, de heakken fen 'e pylders en de ringen wierne fen silver, en it bislach boppe op wier fen silver, en al de pylders fen it foarhôf wierne mei silver bislein.
18 En it doarkleed fen 'e foarhofspoarte wier fen fornimstich binaeisel, fen himelsblau, en poarper, en skarlekken, en fyn twynd linnen; en tweintich jelne wier de langte, en de hichte krektlyk as de breedte wier fiif jelne, neffens de bihingsels fen it foarhôf.
19 En der wierne fjouwer pylders by en f jouwer klippen fen koper; de heakken wierne fen silver, ek wier it bislach boppe op en de ringen fen silver.
20 En al de pinnen fen 'e tabernakel en fen it foarhôf wierne fen koper.
21 Dit is de rekken fen 'e tabernakel, de tabernakel fen it tsjûgenis, dy't opmakke is op Mozes oarder, ta de tsjinst fen 'e Leviten, troch de hân fen Ithamar, de soan fen 'e preester Aäron.
22 En Bezaleël, de soan fen Uri, de soan fen Hur, út 'e stam fen Juda, makke al hwet de Heare Mozes hjitten hie,
23 en mei him Aholiab, de soan fen Ahisamach, út 'e stam fen Dan, in smid en timmerman en binaeijer fen himelsblau en fen poarper en fen skarlekken en fen fyn linnen.
24 Al it goud, dat yn it wirk forarbeide is, yn it hiele wirk fen it hillichdom, it goud fen it biweechoffer, wier njoggen en tweintich talinten en saunhûndert en tritich sikkels, neffens de sikkel fen it hillichdom.
25 En it silver fen 'e telden fen 'e gemeinte wier hûndert talinten en sauntjin hûndert en fiif en sauntich sikkels, neffens de sikkel fen it hillichdom.
26 In beka for elke holle, dat is in heale sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom, for in elk dy't oergyng nei de telden, fen tweintich jier en âlder: seishûndert en trije tûzen en fiifhûndert en fyftich man.
27 En der wier hûndert talinten silver for it jitten fen 'e klippen fen it hillichdom en de klippen fen it foarkleed: hûndert talinten for hûndert klippen, ien talint for elke klip.
28 En fen 'e sauntjinhûndert en fiif en sauntich sikkel makke er de heakken oan 'e pylders, en hy bisloech se boppe op, en makke der ringen om.
29 It koper nou fen it biweechoffer wier sauntich talinten en twa tûzen en fjouwer hûndert sikkels.
30 En dêr makke er de klippen fen by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst, en it koperen alter, en de koperen roaster dêroan, en al it gerei fen it alter,
31 en de klippen fen it foarhôf yn it rounom, en de klippen fen 'e foarhofspoarte, allyksa al de pinnen fen 'e tabernakel, en al de pinnen fen it foarhôf yn it rounom.

HAEDSTIK 39.

1 Hja makken ek amptsklean for de tsjinst

yn it hillige, fen himelsblau, en poarper, en skarlekken; ek makken hja de hillige klean, dy’t for Aäron wierne, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
2 Sa makke er de efod: fen goud, himelsblau, en poarper, en skarlekken, en fyn twynd linnen.
3 En hja pletten de platen goud, en hy snie se oan triedden, om dy to wirkjen midden yn it himelsblau, en midden yn it poarper, en midden yn it skarlekken, en midden yn it fyn linnen: fornimstich binaeisel.
4 Hja makken dêr oaninoarsette skouders oan; oan syn beide einen waerd it oaninoarset.
5 En de kinstige rime fen ’e efod, dy’t dêrop siet, dy wier fen itselde wirk en út ien stik: fen goud, himelsblau, en poarper, en skarlekken, en fyn twynd linnen, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
6 Hja biwirken ek de sardonyxstiennen, ynset yn gouden kassen, ta segelgravearring wierne de nammen fen Israëls soannen dêryn gravearre.
7 En hy sette se op ’e skouders fen ’e efod, ta tinkstiennen for Israëls bern, lyk as de Heare Mozes hjitten hie. [pag. 98]
8 Hy makke ek it boarstskyld fen fornimstich binaeisel, allyk as it wirk fen ’e efod: fen goud, himelsblau, en poarper, en skarlekken, en fyn twynd linnen.
9 It wier fjouwerkant; dûbeld gearteard makken hja it boarstskyld, in span wier de langte en in span wier de breedte, dûbeld gearteard.
10 En hja setten dêr fjouwer rigen stiennen yn: ien in sardis, in topaes en in smaragd; dat is de earste rige.
11 en op ’e twade rige in robyn, in saffier en in jaspis;
12 en op ’e trêdde rige in hyacinth, in agaet en amethyst;
13 en op ’e f jirde rige in chrysolyt, en in onyx en in sardonyx; mar mei goud wierne hja ynset.
14 Dy stiennen nou neffens de nammen fen Israëls soannen wierne toalveresom, neffens hjar nammen, mei segelgravearring, elk neffens syn namme, for de toalve stammen.
15 Hja makken oan it boarstskyld ek keatlingkjes fen frissele triedwirk út kleare goud.
16 En hja makken twa gouden kassen en twa gouden ringen, en hja setten dy beide ringen oan ’e beide boarstskyldseinen.
17 En hja setten de beide gouden koarden oan ’e twa ringen oan ’e boarstskyldseinen;
18 mar de beide einen fen ’e twa koarden setten hja oan de twa kassen, en hja setten dy oan ’e skouders fen ’e efod, oan ’e foarkant.
19 Hja makken noch twa gouden ringen, dy’t hja oan ’e beide oare einen fen it boarstskyld setten, op ’e seame tsjin de efod oan, oan ’e binnenkant.
20 Yette makken hja twa gouden ringen, dy’t hja setten oan ’e skouders fen ’e efod, ûnder oan ’e foarkant, dêr’t er gearkomt, boppe de kinstige rime fen ’e efod.
21 En hja bounen it boarstskyld mei syn ringen oan ’e ringen fen ’e efod, mei in himelsblau snoer, dat it op ’e kinstige rime fen ’e efod siet; en it boarstskyld koe net fen ’e efod ôfglide, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
22 En hy makke de efodsmantel fen kinstich weverswirk, hielendal fen himelsblau.
23 En de hals fen ’e mantel siet dêr midden yn, lyk as de hals fen in pânser: dy hals wier yn it rounom mei in board, dat it net ynskoerde.
24 En oan ’e seamen fen ’e mantel makken hja granaetappels fen himelsblau, en poarper, en twynd skarlekken.
25 Hja makken ek skeltsjes fen kleare goud, en hja setten de skeltsjes twisken de granaetappels oan ’e seamen fen ’e mantel yn it rounom, twisken de granaetappels:
26 in gouden skeltsje, den in granaetapel, in gouden skeltsje, den wer in granaetapel, oan ’e seamen fen ’e mantel yn it rounom, for de earetsjinst, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
27 Hja makken ek de rokken fen fyn linnen, fen binaeisel, for Aäron en for syn soannen,
28 en de mûtse fen fyn linnen, en holledoeken fen fyn linnen, en de linnen broeken fen fyn twynd linnen;
29 en de girle fen fyn twynd linnen, en fen himelsblau, en poarper, en skarlekken, fen binaeisel, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
30 Hja makken ek de plaet fen ’e hillige kroan fen kleare goud, en hja skreauwen dêr mei skrift fen segelgravearring op: De Hillichheit des Heare.
31 En hja bounen der in himelsblau snoer oan, om him dêrmei boppe oan ’e mûtse to

setten, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
32 Sa waerd al it wirk oan ’e tabernakel, oan ’e tinte fen ’e gearkomst foltôge: en Israëls bern hiene it dien neffens alles hwet de Heare Mozes hjitten hie, sa hiene hja it dien.
33 Dêrnei brochten hja de tabernakel ta Mozes, de tinte mei alle gerei, de heakken, de stilen, de richels, en de pylders mei de klippen;
34 en it dek fen reaferve rammefellen en it tek fen dassefellen, en it kleed dat der foarhong;
35 de arke fen it tsjûgenis mei de draechstokken, en it soendeksel,
36 de tafel mei alle gerei, en de toanbreaën;
37 de reine ljochter, mei de lampen, de lampen dy’t altydklear stean moasten, [pag. 99] en al it gerei, en de oalje for de forljochting;
38 fierders it gouden alter, en de salfoalje, en it rookoffer fen swietrokige krûden, en it doarkleed foar de yngong fen ’e tinte;
39 it koperen alter, en de koperen roaster dêroan mei de draechstokken en alle gerei; it waskfet mei de foet;
40 de bihingsels fen it foarhôf, mei de pylders en de klippen, en it doarkleed foar de poarte fen it foarhôf, de koarden en de pinnen, en al it gerei for de tsjinst fen ’e tabernakel, for de tinte fen ’e gearkomst;
41 de amptsklean om to tsjinjen yn it hillichdom, de hillige klean fen ’e preester Aäron, en de klean fen syn soannen, om it preesterampt to bitsjinjen.
42 Neffens alles dat de Heare Mozes hjitten hie, sa hiene Israëls bern it hiele wirk makke.
43 Mozes nou biseach it hiele wirk, en sjuch, hja hiene it makke lyk as de Heare hjitten hie, sa hiene hja it makke. Do seinge Mozes hjar.

HAEDSTIK 40.

1 En God spriek ta Mozes, sizzende:
2 De earste deis fen ’e earste moanne scilstû de tabernakel, de tinte fen ’e gearkomst, oprjuchtsje.
3 En du scilst dêr sette de arke fen it tsjûgenis, en dû scilst de arke ôfskette mei it foarkleed.
4 dernei scilstû de tafel ynbringe, en skik dêrop hwet derop to skikken is; dêr scilstû ek de ljochter ynbringe, en dêr de lampen op sette;
5 en dû scilst it gouden alter ta it rookoffer foar de arke fen it tsjûgenis sette. Den scilstû it foarkleed foar de yngong fen ’e tabernakel ophingje.
6 Dû scilst ek it alter fen it brânoffer sette foar de yngong fen ’e tabernakel, de tinte fen ’e gearkomst.
7 En dû scilst it waskfet sette twisken de tinte fen ’e gearkomst en it alter, en dû scilst der wetter yn dwaen.
8 Dêrnei scilstû it foarhôf oprjuchtsje yn it rounom, en dû scilst it doarkleed foar de poarte fen it foarhôf ophingje.
9 Den scilstû de salfoalje nimme en salvje de tabernakel en al hwet der yn is, en dû scilst him hilligje; him en al it gerei, en hy scil hillich wêze.
10 Dû scilst ek it alter fen it brânoffer salvje mei al it gerei, en dû scilst it alter hilligje, en it alter scil heechhillich wêze.
11 Salvje ek it waskfet en de foet, en hilligje it.
12 Ek scilstû Aäron en syn soannen neijer komme litte by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst, en dû scilst hjar waskje mei wetter.
13 En dû scilst Aäron de hillige klean oantsjen, en dû scilst him salvje en him hilligje, dat er My it preesterampt bitsjinje mei.
14 Ek syn soannen scilstû neijer komme litte, en tsjuch hjarren de rokken oan,
15 en dû scilst hjar salvje, lyk astû hjar heit salve hast, dat hja My it preesterampt bitsjinje meije; en it scil barre, dat hjar salving hjarren wêze scil ta in ivich preesterskip yn hjar slachten.
16 Mozes nou die it; neffens alles hwet de Heare him hjitten hie, sa die er.
17 En it barde yn ’e earste moanne, yn it twade jier, de earste deis fen ’e moanne, dat de tabernakel oprjuchte waerd.
18 Hwent Mozes rjuchte de tabernakel op, en sette de klippen, en stelde de stilen, en sette de richels deroan, en rjuchte de pylders op;
19 en hy spande de tinte út oer de tabernakel, en hy lei it dek fen ’e tinte der oer hinne, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
20 Fierder naem er it tsjûgenis en lei it yn ’e arke en die de draechstokken oan ’e arke, en hy sette it soendeksel boppe op ’e arke,
21 en hy brocht de arke yn ’e tabernakel, en hy hong it foarkleed op, en skette de arke fen it tsjûgenis ôf, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.

22 Ek sette er de tafel yn ’e tinte fen ’e gearkomst, oan de noardkant fen ’e tabernakel, bûten it foarkleed.
23 En hy skikte dêr it brea op to rjuchte foar it oantlit des Heare, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
24 Ek sette er de ljochter yn ’e tinte fen ’e gearkomst rjucht foar de tafel oer, oan ’e súdkant fen ’e tabernakel.
25 En hy sette dêr de lampen op [pag. 100] foar it oantlit des Heare, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
26 En hy sette it gouden alter yn ’e tinte fen ’e gearkomst, foar it foarkleed;
27 en hy barnde dêr rookoffer fen swietrokige krûderijen op, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
28 Ek hong er it doarkleed op foar de yngong fen ’e tabernakel.
29 En hy sette it alter fen it brânoffer foar de yngong fen ’e tabernakel, de tinte fen ’e gearkomst; en hy offere dêr brânoffer en spysoffer op, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
30 Hy sette ek it waskfet twisken de tinte fen ’e gearkomst en it alter, en hy die der wetter yn to waskjen.
31 En Mozes en Aäron en syn soannen wosken der hjar hannen en hjar foetten mei;
32 as hja yn ’e tinte fen ’e gearkomst kamen en nei it alter tagyngen, wosken hja hjar, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
33 Hy rjuchte ek it foarhôf op, om ’e tabernakel en it alter hinne, en hy hong it doarkleed foar de poarte fen it foarhôf op. Sa foltôge Mozes it wirk.
34 Do bidiek de wolk de tinte fen ’e gearkomst, en de hearlikheit des Heare folle de tabernakel,
35 dat Mozes koe net yn ’e tinte fen ’e gearkomst gean, hwent de wolk bleau dêrop, en de hearlikheit des Heare folle de tabernakel.
36 Hwennear’t nou de wolk boppe de tabernakel oploek, den brieken Israëls bern op op al hjar tochten;
37 mar hwennear’t de wolk net oploek, den brieken hja net op, oant de deis dat hja oploek.
38 Hwent de wolk des Heare wier op ’e tabernakel oer dei, en it fjûr wier der by nacht op, foar de eagen fen it hiele hûs Israël, op al hjar tochten.

# IT TRÊDDE BOEK FEN MOZES
# NEAMD
# LEVITICUS.

HAEDSTIK 1.
1 En de Heare rôp Mozes en spriek ta him út ’e tinte fen ’e gearkomst, sizzende:
2 Sprek ta Israëls bern en siz tsjin hjar: As in minske, hwa ek fen jimme, de Heare in offer offerje wol, jimme scille jimme offers offerje fen it fé, fen kij of fen skiep.
3 As syn offer in brânoffer is fen kij, den scil er in geve bolle offerje; by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst scil er it offerje, ta syn wolbihagen foar it oantlit des Heare.
4 En hy scil syn hân op ’e kop fen it brânoffer lizze, den scil it him ta in wolbihagen wêze om forsoening oer him to dwaen.
5 Dêrnei scil er it jonge beest slachtsje foar it oantlit des Heare; en Aärons soannen, de preesters, scille it bloed oandrage, en sprinzgje dat bloed oan alle kanten tsjin it alter dat by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst is.
6 Den scil er it brânoffer de hûd ôfstrûpe en it yn stikken diele.
7 En Aärons soannen, de preesters, scille fjûr op it alter dwaen en hout op it fjûr lizze.
8 Ek scille Aärons soannen, de preesters, de stikken, de kop en it smoar op it hout lizze, dat op it alterfjûr is.
9 Mar it yntaest en de bouten scil er skjinmeitsje mei wetter; en de preester scil dat allegearre oanstekke op it alter; it is in brânoffer, in fjûroffer, ta in swietrook de Heare.
10 En as syn offer lyts fé is, fen skiep of fen geiten, ta in brânoffer, den scil er in geve raem offerje.

11 En hy scil him slachtsje oan ’e noardkant fen it alter, foar it oantlit des Heare; en Äärons soannen, de preesters, scille it bloed oan alle kanten tsjin it alter sprinzgje. [pag. 101]
12 Dêrnei scil er him yn stikken diele, mei de kop en it smoar; en de preester scil it op it hout lizze, dat op it alterfjûr is.
13 Mar it yntaest en de bouten scil er skjinmeitsje mei wetter; en de preester scil dat allegearre offerje en oanstekke op it alter; it is in brânoffer, in fjûroffer, ta in swietrook de Heare.
14 En as syn offer for de Heare in brânoffer fen fûgelt is, den scil er in offer fen toarteldouwen of fen jonge douwen offerje.
15 En de preester scil dy nei it alter bringe, en hjarren de kop ôfknipe en se op it alter oanstekke; en hjar bloed scil tsjin ’e kant fen it alter útknypt wirde.
16 Dêrnei scil er it krop mei de fearren foartdwaen en smyt dat by it alter, oan ’e eastkant, yn ’e yeskdobbe.
17 Den scil er se by de wjukken ôf skoerre, sûnder dy út to plôkjen; en de preester scil it oanstekke op it alter, op it hout dat op it fjûr is; it is in brânoffer, in fjûroffer, ta in swietrook de Heare.

HAEDSTIK 2.

1 En as immen de Heare in spiisoffer offerje wol, den scil syn offer blom fen moal wêze; en hy scil dêr oalje oer jitte en dêr wiereek op dwaen.
2 En hy scil dat bringe ta Äärons soannen, de preesters; en ien fen hjarren scil dêr in hânfol út nimme, fen ’e blom fen moal en fen ’e oalje, en al de wiereek; en de preester scil dat tinkoffer oanstekke op it alter; it is in fjûroffer, de Heare ta in swietrook.
3 En hwet der fen it spiisoffer oerbliuwt, dat scil Äären en syn soannen hjarres wêze; it is in heechhillich diel fen ’e fjûroffers des Heare.
4 En astû in spiisoffer offerest dat yn ’e oun bakt is, den scil dat blom fen moal wêze, ûnsûrre koeken mongen mei oalje en ûnsûrre plattekoeken, oerstritsen mei oalje.
5 En as in spiisoffer út ’e panne dyn offer is, den scil it wêze blom fen moal, sean yn ’e oalje en ûnsûrre.
6 Brek it oan stikken en jit der oalje oer: it is in spiisoffer.
7 En as in spiisoffer út ’e pôt dyn offer is, den scil it klearmakke wirde fen blom fen moal en oalje.
8 Den scilstû it spiisoffer dat dêrfen klearmakke wirdt, de Heare bringe, en it scil de preester biskikt wirde, dy’t it wer op it alter bringe scil.
9 En út dat spiisoffer scil de preester syn tinkoffer nimme en it oanstekke op it alter; it is in fjûroffer, ta in swietrook de Heare.
10 En hwet der fen it spiisoffer oerbliuwt, dat scil Äären en syn soannen hjarres wêze; it is in heechhillich diel fen ’e fjûroffers des Heare.
11 Gjin spiisoffer dat jimme de Heare offerje scil sûrre wirde, hwent fen gjin sûrdaei en fen gjin hunich scille jimme de Heare in fjûroffer oanstekke.
12 As in offer fen ’e earstelingen scille jimme se de Heare offerje, mar op it alter scille hja net komme ta in swietrook.
13 En al dyn spiisoffers scilstû sâltsje mei sâlt, en it sâlt fen it forboun fen dyn God scilstû yn dyn spiisoffer net forjitte; by al dyn offers scilstû sâlt offerje.
14 En astû de Heare in spiisoffer fen ’e earstelingen offerest, den scilstû ta in spiisoffer fen dyn earstelingen ieren offerje, dy’t roastere binne by it fjûr, britsen kerlen fen it jonge nôt.
15 En dû scilst der oalje op dwaen, en der wiereek oer struije: it is in spiisoffer.
16 Den scil de preester dat tinkoffer oanstekke, fen it britsen nôt en fen ’e oalje, en al de wiereek: it is in fjûroffer de Heare.

HAEDSTIK 3.

1 En hwennear’t immens offer in tankoffer is, as er fen ’e kij offeret, itsij bolle of kou, in geef beest scil er offerje foar it oantlit des Heare.
2 En hy scil syn hân op ’e kop fen it offer lizze, en it slachtsje by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst. En Äärons soannen, de preesters, scille it bloed oan alle kanten tsjin it alter sprinzgje.
3 Den scil er fen dat tankoffer de Heare in fjûroffer offerje, it smoar dat it yngewant bidekt, en alle smoar dat oan it yngewant sit,
4 en de beide nieren mei it smoar dêr-
[pag.102]op dat oan ’e termen sit, en it net oer de lever — dat scil er by de nieren weinimme.
5 En Äärons soannen scille dat oanstekke op it alter, op it brânoffer, dat op it hout boppe

op it fjûr leit; it is in fjûroffer, de Heare ta in swietrook.
6 Én as syn offer lyts fé is, de Heare ta in tankoffer, itsij raem of ei, in geef beest scil er offerje.
7 As er in laem ta in offer offeret, den scil er it offerje foar it oantlit des Heare.
8 En hy scil syn hân op 'e kop fen it offer lizze, en it slachtsje by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst; en Äärons soannen scille it bloed oan alle kanten tsjin it alter sprinzgje.
9 Dêrnei scil er fen dat tankoffer de Heare in fjûroffer offerje: it smoar, de hiele stirt, dy't er by de rêch omt ôf skoerre scil, en it smoar dat it yngewant bidekt, en alle smoar dat oan it yngewant sit,
10 en de beide nieren, en it fet dêrop dat oan 'e termen sit, en it net oer de lever, by de nieren scil er dat weinimme.
11 En de preester scil it oanstekke op it alter; it is spize for it fjûroffer de Heare.
12 En as syn offer in geit is, den scil er dy offerje foar it oantlit des Heare.
13 En hy scil syn hân op hjar kop lizze, en hy scil se slachtsje foar de tinte fen 'e gearkomst; en Äärons soannen scille hjar bloed tsjin it alter sprinzgje.
14 Den scil er dêr syn offer fen offerje, ta in f jûroffer de Heare; it smoar dat it yngewant bidekt, en alle smoar dat oan ît yngewant sit,
15 en de beide nieren, en it smoar dêrop dat oan'e termen sit, en it net oer de lever — by de nieren scil er it weinimme.
16 En de preester scil it oanstekke op it alter; it is spize for it fjûroffer, ta in swietrook. Alle smoar scil de Heare sines wêze.
17 It is in ivige ynsetting for jimme slachten yn al jimme wenplakken: gjin smoar noch bloed scille jimme ite.

HAEDSTIK 4.

1 En de Heare spriek ta Mozes, siz-zende:
2 Sprek ta Israëls bern, sizzende: As in siel by ûngelok sûndiget tsjin hokfor fen 'e geboaden des Heare, dwaende hwet net dien wirde scoe, en tsjin ien dêrfen misdocht; —
3 byhwennear't de preester, dy't salve is, sûndiget dat it folk skildich wirdt, den scil er for syn sûnde dy't er sûndige hat, offerje in geve jonge interbolle, de Heare ta in sûndoffer;
4 en hy scil dy interbolle bringe by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst, foar it oantlit des Heare; en hy scil syn hân lizze op 'e kop fen 'e interbolle, en hy scil de interbolle slachtsje foar it oantlit des Heare.
5 Dêrnei scil de preester dy't salve is nimme fen it bloed fen 'e interbolle, en bring dat yn 'e tinte fen 'e gearkomst,
6 en de preester scil syn finger dippe yn it bloed, en fen it bloed saunris sprinzgje foar it oantlit des Heare, foar it foarkleed fen it hillige.
7 Ek scil de preester fen it bloed dwaen op 'e hoarnen fen it rookalter mei de swietrokige krûden, dat foar it oantlit des Heare yn 'e tinte fen 'e gearkomst stiet; mar al it oare bloed fen 'e interbolle scil er útjitte ûnder om it brânofferalter, dat by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst stiet;
8 en al it smoar fen 'e bolle fen it sûndoffer scil hy dêr ôfnimme, it smoar dat it yngewant bidekt, en alle smoar dat oan it yngewant sit,
9 en de beide nieren, en it fet dêrop dat oan 'e termen sit, en it net oer de lever — by de nieren scil er it weinimme —
10 lyk as it fen 'e bolle fen it tankoffer ôfnommen wirdt, en de preester scil it oanstekke op it alter fen it brânoffer.
11 Mar de interbolle syn hûd en al syn flêsk, mei de kop en de bouten en it yntaest en de pânse:
12 bolle en al scil er bûten it leger bringe, op in rein plak, nei de yeskebult, en hy scil him op it hout forbaerne mei fjûr: op 'e yeskebult scil er forbarnd wirde.
13 En as de hiele gemeinte fen Israël ôfdwaelt, wylst de saek foar de eagen fen 'e gemeinte forbirgen is, en hja hat hwet dien tsjin hokfor fen de geboaden [pag. 103] des Heare, dat net dien wirde scoe, en is skildich wirden,
14 en de sûnde, dy't hja dêr tsjin sûndige hat, wirdt bikend, den scil de gemeinte in jonge interbolle offerje ta in sûndoffer, en bring dy foar de tinte fen 'e gearkomst;
15 en de âldsten fen 'e gemeinte scille de hannen lizze op 'e kop fen 'e interbolle, foar it oantlit des Heare, en de interbolle scil foar it oantlit des Heare slachte wirde.
16 Den scil de preester, dy't salve is, fen 'e interbolle syn bloed bringe yn 'e tinte fen 'e gearkomst;
17 en de preester scil syn finger dippe yn it bloed, en saunris sprinzgje foar it oantlit des

Heare, foar it foarkleed.
18 Ek scil er fen dat bloed dwaen op ’e hoarnen fen it alter dat foar it oantlit des Heare yn ’e tinte fen ’e gearkomst stiet; den scil er al it oare bloed útjitte ûnder om it brânofferalter, dat stiet by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst;
19 en hy scil al it smoar der ôfnimme en it oanstekke op it alter.
20 En hy scil mei de interbolle dwaen lyk as er dien hat mei de interbolle fen it sûndoffer, sà scil er dêrmei dwaen; en de preester scil forsoening for hjar dwaen, en it scil hjarren forjown wirde.
21 Dêrnei scil er de interbolle bûten it leger bringe, en him forbaerne lyk as er de earste interbolle forbaernd hat; it is in sûndoffer fen ’e gemeinte.
22 As in oerste sûndiget en by ûngelok hwet docht tsjin ien fen ’e geboaden fen ’e Heare, syn God, dat net dien wirde scoe, en skildich wirdt,
23 of syn sûnde dy’t er dêrtsjin sûndige hat wirdt him bikend, den scil er ta in offer bringe in geve geitebok;
24 en hy scil syn hân op ’e kop fen ’e bok lizze, en him slachtsje op it plak dêr’t it brânoffer slachte wirdt foar it oantlit des Heare; it is in sûndoffer.
25 Den scil de preester mei de finger fen it bloed fen it sûndoffer nimme, en doch dat op ’e hoarnen fen it brânofferalter; mar it oare bloed scil er ûnder om it brânofferalter útjitte.
26 Hy scil ek al it smoar oanstekke op it alter, lyk as it smoar fen it tankoffer; sa scil de preester forsoening for him dwaen fen wegen syn sûnde en it scil him forjown wirde.
27 En as immen út it folk fen it lân by ûngelok sûndige hat, om’t er hwet docht tsjin ’e geboaden des Heare, dat net dien wirde scoe, en skildich wirdt,
28 of syn sûnde dy’t er sûndige hat wirdt him bikend, den scil er ta in sûndoffer bringe in jonge geit, in geef wyfke, for syn sûnde dy’t er sûndige hat;
29 en hy scil syn hân op ’e kop fen it sûndoffer lizze; en dat sûndoffer scil slachte wirde op it plak fen it brânoffer.
30 Den scil de preester mei de finger fen it bloed nimme, en doch dat op ’e hoarnen fen it brânofferalter; mar al it oare bloed scil er útjitte ûnder om it alter;
31 en al it smoar scil hy der ôfhimme lyk as er it smoar fen it tankoffer ôfnommen hat, en de preester scil it oanstekke op it alter, ta in swietrook de Heare; en de preester scil forsoening for him dwaen, en it scil him forjown wirde.
32 En as er for offer in laem ta in sûndoffer bringt, scil it in geve ei wêze dy’t er bringt.
33 En hy scil syn hân op ’e kop fen it sûndoffer lizze, en hy scil it slachtsje ta in sûndoffer, op it plak dêr’t it brânoffer slachte wirdt.
34 Den scil de preester mei de finger fen it bloed fen it sûndoffer nimme, en doch dat op ’e hoarnen fen it brânofferalter, mar al it oare bloed scil er útjitte ûnder om it alter.
35 En al it smoar scil hy der ôfnimme, lyk as it smoar fen it laem fen it tankoffer ôfnommen wirdt; en de preester scil it oanstekke op it alter, by de fjûroffers des Heare, en de preester scil forsoening for him dwaen oer syn sûnde dy’t er sundige hat, en it scil him for-jown wirde.

HAEDSTIK 5.

1 En as immen sûndiget, mei’t er heart de stim fen ’e flok, dêr’t er tsjûge fen is, it sjucht of derfen wit, en hy bringt it net oan, en moat sadwaende syn ûngerjuchtichheit drage;
2 of as immen hokfor ûnrein ding oan-[pag. 104]rekket, it ies fen in ûnrein wyld dier of it ies fen ûnrein fé, of it ies fen in ûnrein krûpend dier, en al docht er it bûten syn witten, hy wirdt ûnrein en skildich;
3 of as er oanrekket de ûnreinheit fen in minske, neffens al de ûnreinheit dêr’t er ûnrein fen wirde kin, en hy docht it bûten syn witten, mar fornimt it en wirdt skildich;
4 of as immen swart en der mei de lippen ûnbitochtsum hwet hinne seit, om kwea of om goed to dwaen, lyk as in minske der mei in eed fen alles ûnbitochtsum hinne sizze kin, en hy docht it bûten syn witten, mar fornimt it en wirdt skildich oan ien fen dy dingen;
5 den scil it barre, as er oan ien fen dy dingen skildich is, dat er bilide scil hweryn’t er sûndige hat,
6 en ta in skildoffer de Heare for syn sûnde dy’t er sûndige hat, bringe scil in wyfke fen it lytse fé, in laem of in jonge geit, ta in sûndoffer. En de preester scil fen wegen syn sûnde forsoening for him dwaen.

7 Mar byhwennear’t syn hân net fierdernôch rikt for in laem of in geit, den scil er ta in offer for de sûnde dy’t er sûndige hat, de Heare twa toarteldouwen of twa jonge douwen bringe, ien ta in sûndoffer en ien ta in brânoffer.
8 En hy scil se de preester bringe, en dy scil earst offerje hwet for it sûndoffer ornearre is, en de kop by de nekke ôfknipe, mar der net ôfbrekke.
9 En fen it bloed fen it sûndoffer scil er tsjin de kant fen it alter sprinzgje, mar hwet der oerbliuwt fen it bloed, dat scil útknypt wirde ûnder om it alter; it is in sûndoffer.
10 En de oare scil er klearmeitsje ta in brânoffer, neffens brûkme. Sa scil de preester forsoening for him dwaen, fen wegen de sûnde dy’t er sûndige hat, en it scil him forjown wirde.
11 Mar byhwennear’t syn hân net fierdernôch rikt for twa toarteldouwen of twa jonge douwen, den scil er as offer for syn sûnde bringe in tsjienden fen in efa blom fen moal, ta in sûndoffer. Hy scil der gjin oalje op dwaen, noch wiereek oer struije, hwent it is in sûnd-offer.
12 En hy scil it de preester bringe, en de preester scil dêr in hânfol fen nimme ta in tinkoffer en dat oanstekke op it alter, by de fjûroffers des Heare: it is in sûndoffer.
13 Sa scil de preester forsoening for him dwaen oer de sûnde dy’t er sûndige hat yn ien fen dy dingen, en it scil him forjown wirde; en it scil de preester sines wêze allyk as it spiisoffer.
14 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
15 As immen him swier bisûndiget en troch forsin hwet by de hillige dingen des Heare wei kriget, den scil er ta in skildoffer de Heare bringe in geve raem fen ’e keppel, neffens dyn skatting oan silveren sikkels, neffens de sikkel fen it hillichdom, ta in skildoffer.
16 En hwet er ûnrjuchtlik by de hillige dingen wei krige hat, scil er weromjaen, en in fyften dêrfen deroer hinne dwaen, en dat de preester jaen; en mei de raem fen it skildoffer scil de preester forsoening for him dwaen, en it scil him forjown wirde.
17 En as immen sûndiget en docht tsjin ien fen al de geboaden des Heare, hwet net dien wirde scoe, al wit er it sels net, lykwols is er skildich en scil syn ûngerjuchtichheit drage.
18 En neffens dyn skatting scil er in geve raem fen ’e keppel nei de preester bringe, ta in skildoffer; en de preester scil forsoening for him dwaen oer it forsin, dêr’t er him mei forsind hat sûnder it to witten; en it scil him forjown wirde.
19 It is in skildoffer; hy hat him sikerwier biskildige oan ’e Heare.

HAEDSTIK 6.

1 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
2 As immen sûndiget en him swier misdraecht tsjin de Heare, mei’t er it syn neiste ljeagen hjit dat him hwet tabitroud of to biwarjen jown, of troch him stellen is, of dat er syn neiste hwet ôfset hat;
3 of dat er hwet foun hat dat wei is en it ljeagen hjit, of dat er falsk swart oangeande al hwet in minske mar dwaen kin om him to bisûndigjen, — [pag.105]
4 den scil it barre, omt er sûndige hat en skildich wirden is, dat er weromjaen scil it stellene dat er stellen hat, of it ôfsette dat er ôfset hat, of it biwarre dat him to biwarjen jown wier, of it forlerne dat er foun hat;
5 of alles dat er falsk bisward hat, dat scil er folslein bitelje en der yette in fyften oer hinne dwaen; hwa sines it is, dy scil er it jaen de deis fen syn boete.
6 En ta in skildoffer de Heare scil er neffens dyn skatting de preester in geve raem fen ’e keppel bringe.
7 Den scil de preester forsoening for him dwaen foar it oantlit des Heare, en it scil him forjown wirde — hwet it ek wêze mei, dêr’t er skild oan hat.
8 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
9 Gebied Aäron en syn soannen, sizzende: Dit is de wet fen it brânoffer: It brânoffer scil de hiele nacht op syn fjûrhird op it alter bliuwe, oant de moarns ta, en dêrmei scil it alterfjûr baernende hâlden wirde.
10 En de preester scil syn linnen klean oantsjen en de linnen broek oer it bleate liif oantsjen; den scil er de yeske úthelje hwennear’t it fjûr it brânoffer op it alter fortard hat, en dy bisiden it alter smite.
11 Dêrnei scil er syn klean úttsjen en oare klean oantsjen, en de yeske bûten it leger bringe op in rein sté.
12 En it fjûr op it alter scil dêrmei barnende

hâlden wirde, it scil net dwêst wirde, mar de preester scil dêr alle moarnen hout op oansette en it brânoffer dêrop to plak skikke en de klompen smoar fen ’e tankoffers dêrop oanstekke.
13 It fjûr scil jimmeroan barnende hâlden wirde op it alter, it scil net dwêst wirde.
14 En dit is de wet fen it spiisoffer: Aärons soannen scille it foar it oantlit des Heare bringe oan ’e foarkant fen it alter,
15 en ien scil der in hânfol fen nimme, út ’e blom fen moal fen it spiisoffer, en fen ’e oalje, en al de wiereek dy’t op it spiisoffer leit, en hy scil it oanstekke op it alter, ta in swietrokich fjûroffer, ta in oantinken dêrfen foar de Heare.
16 En hwet derfen oerbliuwt, dat scille Aäron en syn soannen ite; ûnsûrre scil it iten wirde op in hillich plak; yn it foarhôf fen ’e tinte fen ’e gearkomst scille hja it ite.
17 It scil net sûrre bakt wirde; it is hjar diel dat Ik jown haw fen myn fjûr-offers. Heechhillich is it, allyk as it sûndoffer en lyk as it skildoffer.
18 Al hwet manlik is ûnder Aärons soannen scil it ite. Dat is in ivige yn-setting for jimme slachten ta de fjûroffers des Heare: alles hwet it oanrekket scil hillich wêze.
19 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
20 Dit is it offer fen Aäron en syn soannen, dat hja de Heare offerje scille de deis dat er salve wirdt: in tsjienden fen in efa blom fen moal, in spiisoffer alle dagen; de helte dêrfen moarns, en de helte dêrfen jouns.
21 It scil yn in panne mei oalje klearmakke wirde, goed bislein scilstû it bringe; yn bakte stikken scilstû it spiisoffer offerje, ta in swietrook de Heare.
22 Ek scil de preester, dy’t út syn soannen yn syn plak salve wirde scil, itselde klearmeitsje, ta in ivige ynsetting; it scil hielendal oanstitsen wirde for de Heare.
23 Sa scil den alle spiisoffer fen ’e preester in folslein offer wêze; it scil net iten wirde.
24 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
25 Siz tsjin Aäron en tsjin syn soannen: Dit is de wet fen it sûndoffer: op itselde plak dêr’t it brânoffer slachte wirdt, scil it sûndoffer foar it oantlit des Heare slachte wirde: heechhillich is it.
26 De preester dy’t it for de sûnde offeret, scil it ite; op in hillich plak scil it iten wirde, yn it foarhôf fen ’e tinte fen ’e gearkomst.
27 Al hwet it flêsk dêrfen oanrekket, scil hillich wêze; en as der fen it bloed op in stik klean spat, den scilstû it stik dêr’t it op spat is waskje op in hillich plak.
28 En de ierden pôt dêr’t it yn sean is scil stikken smiten wirde; mar as it yn in koperen pôt sean is, den scil er skjirre en mei wetter omspield wirde. [pag.106]
29 Al hwet manlik is ûnder de preesters scil it ite: heechhillich is it.
30 Mar gjin sûndoffer, dêr’t it bloed fen yn ’e tinte fen ’e gearkomst brocht wirdt, om yn it hillichdom forsoening to dwaen, scil iten wirde; it scil forbaernd wirde mei fjûr.

HAEDSTIK 7.

1 En dit is de wet fen it skildoffer, it heechhillige:
2 Op itselde plak dêr’t hja it brânoffer slachtsje, scille hja it skildoffer slachtsje, en it bloed dêrfen oan alle kanten tsjin it alter sprinzgje.
3 En al it smoar dêrfen scil offere wirde: de stirt, en it smoar dat it yngewant bidekt;
4 allyksa de beide nieren en it smoar dêrop dat oan ’e termen sit, en it net oer de lever — by de nieren scil it weinommen wirde.
5 En de preester scil dat oanstekke op it alter, ta in fjûroffer de Heare; it is in skildoffer.
6 Al hwet manlik is ûnder de preesters scil it ite; op in hillich plak scil it iten wirde; heechhillich is it.
7 Lyk as it sûndoffer sà scil ek it skildoffer wêze; ien wet scil dêrfor wêze; it scil de preester sines wêze, dy’t der forsoening mei dien hat.
8 En de preester dy’t immens brânoffer offeret, dy preester scil de hûd fen it brânoffer hawwe dat er offere hat.
9 En alle spiisoffer dat yn ’e oun bakt wirdt, en alles hwet yn ’e tsjettel en yn ’e panne klearmakke wirdt, scil de preester sines wêze dy’t it offeret.
10 En alle spiisoffer, mei oalje mongen of droech, scil al de soannen fen Aäron hjarres wêze, de iene sines sa goed as de oare.
11 En dit is de wet fen it tankoffer dat de Heare offere wirde scil.
12 As immen dat ta in lofoffer offeret, den scil er by it lofoffer offerje ûnsûrre koeken,

mongen mei oalje en ûnsûrre plattekoeken mei oalje oerstritsen en koeken mongen mei oalje en goed knette fen blom fen moal.
13 Mei de koeken fen sûrre brea scil er syn offerjefte ta syn loftankoffer offerje.
14 En ien dêrfen, fen elke jefte ien koeke, scil er de Heare offerje ta in heefoffer; en it scil de preester sines wêze dy't it bloed fen it tankoffer sprinzget.
15 Mar it flêsk fen syn loftankoffer scil deselde deis dat it offere wirdt iten wirde, der scil neat fen oerbliuwe for de oare moarns.
16 En as it slachtoffer fen syn offerjefte in bilofte is of in frijwillich offer, dat scil deselde deis dat er syn offer offeret iten wirde, en hwet dêrfen oerbliuwt scil de oare deis ek yette iten wirde.
17 Mar hwet der den noch fen it offerflêsk oer is, scil de trêdde deis mei fjûr forbaernd wirde.
18 Hwent as der fen it flêsk fen syn tankoffer de trêdde deis iten wirdt, den scil it him dy't it offere hat gjin gefallichheit jaen, it scil him net oanrekkene wirde, it scil in ôfgriis wêze, en de siel dy't dêr fen yt, scil hjar ûngerjuchtichheit drage.
19 En it flêsk dat hwet ûnreins oanrekke hat, scil net iten wirde; mei fjûr scil it forbaernd wirde. Mar hwet it flêsk fierder oanbilanget — alle man dy't rein is mei flêsk ite.
20 Mar as immen flêsk yt fen it tankoffer, dat de Heare sines is, wylst syn ûnreinheit oan him is, dy siel scil útroege wirde út hjar folken.
21 En as immen hwet ûnreins oanrekket, de ûnreinheit fen in minske of ûnrein fé of hokfor ûnreine grouwel, en hy yt fen it flêsk fen it tankoffer, dat de Heare sines is, dy siel scil útroege wirde út hjar folken.
22 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
23 Sprek ta Israêls bern en siz: Gjin smoar fen in kou of in skiep of in geit scille jimme ite.
24 It smoar lykwols fen in ies en it smoar fen in forskoerd beest mei oeral for brûkt wirde; mar dû scilst dêr út noch yn net fen ite.
25 Hwent al hwa't smoar yt fen it fé dêr't de Heare in fjûroffer fen offere is, de siel dy't dat yt scil útroege wirde út hjar folken.
26 Ek scille jimme yn al jimme wenten gjin bloed ite, noch fen it fûgelt noch fen it fé. [pag. 107]
27 Alle siel dy't bloed yt, dy siel scil útroege wirde út hjar folken.
28 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
29 Sprek ta Israëls bern en siz: Hwa't syn tankoffer de Heare offeret, scil de Heare sels de jefte fen syn tankoffer bringe.
30 Syn eigen hannen scille de fjûroffers des Heare bringe; it smoar mei it boarst scil er bringe; it boarst, om dat to biwegen foar it oantlit des Heare, ta in biweechoffer.
31 En de preester scil dat smoar oanstekke op it alter; mar it boarst scil Aäron en syn soannen hjarres wêze.
32 Ek scille jimme ta in heefoffer de preester it rjuchterbout jaen, fen jimme tankoffers.
33 Hwa't út Aärons soannen it bloed fen it tankoffer en it smoar offeret, dy scil it rjuchterbout ta syn diel hawwe.
34 Hwent it biweechboarst en it heefbout haw Ik fen Israëls bern út hjar tankoffers nommen, en dy Aäron, de preester, en syn soannen jown, ta in ivige ynstelling fen wegen Israëls soannen.
35 Dat is it salve diel fen Aäron en it salve diel fen syn soannen, út 'e fjûroffers des Heare, de deis dat Er hjar komme liet om de Heare it preesterskip to bitsjinjen,
36 dat de Heare gebean hie hjarren to jaen fen wegen Israëls bern, do't Er hjar salve. Dat is in ivige ynsetting for hjar slachten.
37 Dat is de wet fen it brânoffer, fen it spiisoffer, en fen it sûndoffer, en fen it skildoffer, en fen it wijoffer, en fen it tankoffer,
38 dy't de Heare Mozes gebean hie op 'e berch Sinaï, de deis dat Er Israëls bern gebea de Heare hjar offers yn 'e woastenije fen Sinaï to offerjen.

HAEDSTIK 8.

1 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
2 Nim Aäron en syn soannen, en de klean, en de salfoalje, en de interbolle fen it sûndoffer, en de beide rammen, en de koer mei ûnsûrre brea,
3 en forgearje de hiele gemeinte by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst.
4 En Mozes die lyk as de Heare him hjitten hie, en de gemeinte waerd for-gearre by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst.
5 Do sei Mozes tsjin 'e gemeinte: Dit is de saek dy't de Heare gebean hat to dwaen.
6 En Mozes liet Aäron en syn soannen neijer

komme, en wosk hjar mei wetter.
7 Dêrnei die er him de rôk oan, en girde him
de girle om, en teach him de mantel oan; ek
die er him de efod oan en girde him mei de
rime fen ’e efod, en sloech him dy om ’e
skouders.
8 Fierder die er him it boarstskyld foar en yn
it boarstskyld sette er de urim en de tummim.
9 En hy die him de mûtse op ’e holle en foar
oan de mûtse sette er de gouden plaet, de
hillige kroan, lyk as de Heare Mozes hjitten
hie.
10 Do naem Mozes de salfoalje, en salve de
tabernakel en al hwet dêryn wier, en hillige it;
11 en hy sprinzge dêr saunris it alter mei, en
hy salve it alter en al it gerei, en it waskfet en
de foet, om dy to hilligjen.
12 Dêrnei geat er fen ’e salfoalje Aäron op ’e
holle, en hy salve him om him to hilligjen.
13 En Mozes liet Aärons soannen neijer
komme, en teach hjarren liifrokken oan, en
girde hjar mei in girle, en sette hjarren mûtsen
op, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
14 Do liet er de interbolle fen it sûndoffer
foarbringe, en Aäron en syn soannen leine de
hannen op ’e kop fen ’e interbolle fen it
sûndoffer.
15 En Mozes slachte him en naem it bloed en
striek it mei de finger oan alle kanten op ’e
hoarnen fen ît alter, en ûntsûndige it alter;
dêrnei geat er it bloed út ûnder om it alter, en
hilüge it om der forsoening for to dwaen.
16 Fierder naem er al it smoar dat oan it
yngewant sit en it net fen ’e lever, en de beide
nieren mei it smoar dêr oan, en Mozes stiek it
oan op it alter.
17 Mar de interbolle mei de hûd en it flêsk en
de pânse forbaernde er bûten it leger mei fjur,
lyk as de Heare Mozes hjitten hie. [pag. 108]
18 Dêrnei liet er de raem fen it brânoffer
foarbringe, en Aäron en syn soan-nen leine de
hannen op ’e kop fen ’e raem.
19 En Mozes slachte him en sprinzge it bloed
oan alle kanten tsjin it alter.
20 En hy houde de raem yn stikken; en Mozes
stiek de kop oan en de stikken en it smoar;
21 mar it yntaest en de bouten makke er skjin
mei wetter; en Mozes stiek de hiele raem oan
op it alter; it wier in swietrokich brânoffer, it
wier in fjûroffer, de Heare lyk as de Heare
Mozes hjitten hie.
22 Dêrnei liet er de oare raem, de raem fen it
wijoffer, foarbringe; en Aäron en syn soannen
leine de hannen op ’e kop fen ’e raem,
23 en Mozes slachte him en naem fen it bloed
en striek it Aäron op it rjuchter earlapke, en
op ’e tomme fen ’e rjuchterhân, en op ’e
greate tean fen ’e rjuchterfoet.
24 Hy liet Aärons soannen ek neijer komme,
en Mozes striek hjarren fen dat bloed op it
rjuchterear, en op ’e tomme fen ’e
rjuchterhân, en op ’e greate tean fen ’e
rjuchterfoet; dêrnei sprinzge Mozes it bloed
oan alle kanten tsjin it alter.
25 En hy naem it smoar, en de stirt, en al it
smoar dat oan it yngewant sit, en it net fen ’e
lever, en de beide nieren mei it smoar dér oan,
en it rjuchterbout.
26 Ek naem er út ’e koer mei ûnsûrre koeken,
dy’t foar it oantlit des Heare stie, in ûnsûrre
koeke, en in oaljebreakoeke en in plattekoek,
en hy lei se op dat smoar en op it
rjuchterbout,
27 en dat allegearre joech er Aäron en syn
soannen yn ’e hannen, en biweegde it ta in
biweechoffer foar it oantlit des Heare.
28 Dêrnei naem Mozes it hjarren út hannen,
en stiek it oan op it alter, boppe op it
brânoffer; dat wiernen swietrokige wijoffers,
it wier in fjûroffer de Heare.
29 Fierders naem Mozes it boarst en
biweegde it ta in biweechoffer foar it oantlit
des Heare; dat waerd Mozes syn diel fen ’e
raem fen it wijoffer, lyk as de Heare Mozes
hjitten hie.
30 Mozes naem ek fen ’e salfoalje en fen it
bloed dat op it alter wier, en sprinzge it op
Aäron, op syn klean, en op syn soannen en op
’e klean fen syn soannen. Sa hillige er Aäron,
syn klean, en syn soannen en de klean fen syn
soannen.
31 En Mozes sei tsjin Aäron en tsjin syn
soannen: Sied dat flêsk by de yngong fen ’e
tinte fen ’e gearkomst, en yt it dêr tagelyk mei
it brea dat yn ’e koer fen it wijoffer is; lyk as ik
it gebean haw, sizzende: Aäron en syn
soannen scille it ite.
32 Mar hwet der fen it flesk en fen it brea
oerbliuwt, dat scille jimme forbaerne mei fjûr.
33 Ek scille jimme de yngong fen ’e tinte fen
’e gearkomst net útkomme, oant de deis dat
de dagen fen jimme wijing om binne; hwent
saun dagen lang scil jimme wijing dûrje.
34 Lyk as it hjoed dien is, scil it al dy tiid dien

wirde, hat de Heare gebean, om forsoening oer jimme to dwaen.
35 Sa scille jimme saun dagen lang nacht en dei by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst bliuwe, en jimme scille de wacht des Heare hâlde, dat jimme net stjerre; hwent sa is it my hjitten.
36 En Aäron en syn soannen diene al de dingen, dy't de Heare troch de tsjinst fen Mozes hjitten hie.

HAEDSTIK 9.

1 En it barde de achtste deis dat Mozes Aäron en syn soannen en Israëls âldsten rôp,
2 en hy sei tsjin Aäron: Nim in keal nei dy, in jonge bolle, ta in sûndoffer, en in raem ta in brânoffer, allebeide geef, en bring se foar it oantlit des Heare.
3 En sprek ta Israëls bern, sizzende: Nim in bok ta in sûndoffer, en in keal, en in laem, allebeide fen in jier en geef, ta in brânoffer;
4 allyksa in bolle en in raem ta in tank-offer, om dy to offerjen foar it oantlit des Heare, en spiisoffer mongen mei oalje; hwent hjoed scil de Heare jimme foarkomme.
5 Do namen hja itjinge Mozes hjitten hie mei nei de tinte fen 'e gearkomst; [pag. 109] en de hiele gemeinte kaem neijer en gyng stean foar it oantlit des Heare.
6 En Mozes sei: Dit is it hwet de Heare jimme hjitten hat to dwaen, dat de hearlikheit des Heare jimme foarkomme mei.
7 En Mozes sei tsjin Aäron: Gean nei it alter, en bring dyn sûndoffer en dyn brânoffer, en doch forsoening for dysels en for it folk; en bring it offer fen it folk, en doch forsoening for hjar, lyk as de Heare hjitten hat.
8 Do gyng Aäron nei it alter en slachte it keal fen it sûndoffer dat for himsels wier.
9 En Aärons soannen brochten it bloed ta him, en hy dipte syn finger yn it bloed, en striek it op 'e hoarnen fen it alter; dêrnei geat er it bloed út ûnder om it alter.
10 Mar it smoar, en de nieren, en it net fen 'e lever fen it sûndoffer stiek er oan op it alter, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
11 En it flêsk en de hûd forbaernde er bûten it leger mei fjûr.
12 Dêrnei slachte er it brânoffer, en Aärons soannen joegen him it bloed oan, en hy sprinzge it oan alle kanten tsjin it alter.
13 Ek joegen hja him it brânoffer yn stikken oan, mei de kop, en hy stiek it oan op it alter.
14 En hy makke it yntaest en de bouten skjin, en stiek se oan, boppe op it alter, op it brânoffer.
15 Dêrnei liet er it offer fen it folk oanbringe, en naem de bok fen it sûndoffer dy't for it folk wier, en slachte him, en brocht him ta in sûndoffer, lyk as de earste.
16 Fierders liet er it brânoffer oanbringe en makke it klear neffens brûkme.
17 En hy liet it spiisoffer oanbringe, en naem dêr in hânfol út, en stiek it oan op it alter, bûten it moarnsbrânoffer.
18 Do slachte er de bolle en de raem ta in tankoffer, dat for it folk wier; en Aärons soannen joegen him it bloed oan, en hy sprinzge it oan alle kanten tsjin it alter;
19 allyksa it smoar fen 'e bolle en fen 'e raem, de stirt en it netsmoar, en de nieren, en it net fen 'e lever,
20 en hja leine it smoar op it boarst, en hy stiek dat smoar oan op it alter.
21 Mar it boarst en it rjuchterbout biweegde Aäron ta in biweechoffer foar it oantlit des Heare, lyk as Mozes hjitten hie.
22 Dêrnei spraette Aäron de hannen út oer it folk en seinge hjar, en hy kaem del nei't er mei it sûndoffer en it brânoffer dien hie.
23 Do gyng Mozes mei Aäron yn 'e tinte fen 'e gearkomst; dêrnei kamen hja út en seingen it folk. En de hearlikheit des Heare kaem it hiele folk to foaren,
24 hwent f jûr gyng út fen it oantlit des Heare, en fortarde op it alter it brânoffer en it smoar. Do't it hiele folk dat seach, jubelen hja en foelen op it oantlit.

HAEDSTIK 10.

1 En Aärons soannen Nadab en Abihu namen beide hjar wiereekfet en diene dêr fjûr yn, en leine der reekwirk op, en brochten frjemd fjûr foar it oantlit des Heare, dat Er hjarren forbean hie.
2 Do gyng der fjûr út fen it oantlit des Heare en fortarde hjar, en hja stoaren foar it oantlit des Heare.
3 En Mozes sei tsjin Aäron: Dat is it hwet de Heare spritsen hat, sizzende: Yn dyjingen dy't my nei binne scil Ik hillige wirde, en foar it oantlit fen it hiele folk scil Ik forhearlike wirde. Mar Aäron swei.
4 En Mozes rôp Misaël en Elsafan, de

soannen fen Ussiël, Aärons omke, en sei tsjin
hjar: Kom harren, en draech jimme broerren
út it sicht fen it hillichdom, bûten it leger.
5 Do kamen hja harren en droegen hjar yn
hjar liifrokken bûten it leger, lyk as Mozes sein
hie.
6 En Mozes sei tsjin Aäron, en tsjin Eleäzar
en tsjin Ithamar, Aärons soannen: Lit it hier
net om 'e holle hingje en toskoer de klean net,
dat jimme net stjerre en der swiere grime oer
de hiele gemeinte komt. Mar jimme broerren,
it hiele hûs fen Israël, scille dizze brân dy't de
Heare oanstitsen hat biskrieme.
7 Ek scille jimme de yngong fen 'e tinte fen
'e gearkomst net útkomme, dat [pag. 110] jimme
net stjerre; hwent de salfoalje des Heare is op
jimme. En hja diene neffens Mozes' wird.
8 En de Heare spriek ta Aäron, sizzende:
9 Wyn en sterke drank scille jimme net
drinke, dû noch dyn soannen, as jimme ta de
tinte fen 'e gearkomst yngeane, dat jimme net
stjerre; it is in ivige ynsetting for jimme
slachten;
10 en om ûnderskied to meitsjen twisken it
hillige en it ûnhillige, en twisken it ûnreine en
it reine,
11 en om Israëls bern to learen al de
ynsettingen, dy't de Heare troch de tsjinst fen
Mozes ta hjarren spritsen hat.
12 En Mozes spriek ta Aäron, en ta Eleäzar en
ta Ithamar, Aärons oerbleaune soannen: Nim
it spiisoffer dat der oer is fen 'e fjûroffers des
Heare, en yt it ûnsûrre by it alter; hwent it is
heechhillich.
13 Dêrom scille jimme it ite op in hillich plak,
hwent it is dyn biskaet diel en it biskate diel
fen dyn soannen út 'e fjûroffers des Heare;
hwent sa is it my hjitten.
14 Ek scille jimme it biweechboarst en it
heefskouder op in rein plak ite, dû en dyn
soannen en dyn dochters; hwent ta dyn
biskaet diel en it biskate diel fen dyn soannen
binne hja jown út 'e tankoffers fen Israëls
bern.
15 It heefskouder en it biweechboarst scille
hja bringe mei de fjûroffers fen it smoar, om
se to biwegen ta in biweechoffer foar it oantlit
des Heare; en dat scil dy en dyn soannen ta in
ivige ynsetting wêze, lyk as de Heare hjitten
hat.
16 En Mozes socht alles ôf om de bok fen it
sûndoffer, en sjuch, hy wier forbaernd. Dêrom
waerd er grammoedich op Eleäzar en op
Ithamar, Aärons oerbleaune soannen,
sizzende:
17 Hwerom hawwe jimme it sûndoffer net
iten op it hillige plak? Hwent it is heechhillich;
en Hy hat it jimme jown dat jimme de
ûngerjuchtichheit fen 'e gemeinte drage
scoene, om forsoening oer hjar to dwaen foar
it oantlit des Heare.
18 Sjuch, it bloed is net binnen yn it
hillichdom brocht; jimme scoene it iten, iten
scoene jimme it hawwe yn it hillichdom, lyk
as ik hjitten haw.
19 Do spriek Aäron ta Mozes: Sjuch, hjoed
hawwe hja hjar sûndoffer en hjar brânoffer
offere foar it oantlit des Heare, en dôch is my
soks oerkommen: as ik hjoed it sûndoffer iten
hie, scoe it goed west hawwe yn 'e eagen des
Heare?
20 Do't Mozes dat hearde, wier it goed yn syn
eagen.

## HAEDSTIK 11.

1 En de Heare spriek ta Mozes en ta Aäron,
sizzende tsjin hjar:
2 Sprek ta Israëls bern, sizzende: Dit is it
djierte dat jimme ite scille fen alle dieren dy't
op 'e ierde binne:
3 al hwet ûnder de dieren de klei spjalt, en
hwet de klei dûbel spjalt, en wearkôget, dat
scille jimme ite.
4 Dizze lykwol scille jimme net ite fen al
hwet wearkôget en de klei spjalt: de kamiel,
hwent dy wearkôget wol, mar spjalt de klei
net; dy scil jimme ûnrein wêze;
5 en de das, hwent dy wearkôget wol, mar
spjalt de klei net; dy scil jimme ûnrein wêze;
6 en de hazze, hwent dy wearkôget wol, mar
spjalt de klei net; dy scil jimme ûnrein wêze;
7 en de baerch, hwent dy spjalt de klei wol,
ja spjalt de klei dûbel, mar hy wearkôget net;
dy scil jimme ûnrein wêze.
8 Hjar flêsk scille jimme net ite, en hjar ies
net oanreitsje; hja scille jimme ûnrein wêze.
9 Dit scille jimme ite fen al hwet yn it wetter
tahâldt: al hwet yn it wetter, yn 'e séën en yn
'e rivieren finnen en skobben hat, dat scille
jimme ite.
10 Mar al hwet yn 'e séën en yn 'e rivieren, en
al hwet yn it wetter wrimeljend en alle libben
wêzen dat yn it wetter tahâldend gjin finnen
noch skobben hat, dat scil jimme in ôfgriis

wêze.
11 Ja, in ôfgriis scil it jimme wêze; hjar flêsk
scille jimme net ite, en hjar ies scille jimme
fen grize.
12 Al hwet yn it wetter gjin finnen noch
skobben hat, dat scil jimme in ôfgriis wêze.
13 En dizze fûgels scille jimme in ôfgriis fen
hawwe, hja scille net iten [pag. 111] wirde, in
ôfgriis scille hja wêze: de earn, en de sé-earn,
en de birdgier,
14 en de feale gier, en alle soarte fen falk;
15 alle soarte fen raven;
16 en de strúsfûgel, en de sparwer, en de
sékob, en alle soarte fen hauk;
17 en de ûle, en de ielreager, en de reiddomp;
18 en de pelikaen, en de roek, en de iesgier;
19 en de earrebarre, en alle soarte fen
kraenfûgel, en de hûpe, en de flearmûs.
20 Alle lyts gûd dat wjuk hat en op fjouwer
poaten rint, scil jimme in ôf-griis wêze.
21 Mar fen alle lyts gûd dat wjuk hat en op f
jouwer poaten rint, scille jimme dit ite: hwet
skrinkels boppe oan 'e poaten hat om dêrmei
oer de groun to springen.
22 Dêrfen scille jimme dizze ite: alle soarte
fen gêrshipper, alle soarte fen beamhipper, en
alle soarte fen sprinkhoanne, en alle soarte
fen lytse sprinkhoanne.
23 Mar alle oar lyts gûd dat wjukken en
fjouwer poaten hat, scil jimme in ôfgriis wêze.
24 En jimme scille der troch ûntreinige wirde;
alle man dy't hjar ies oanrekke hat, scil ûnrein
wêze oan 'e joun ta,
25 en alle man dy't hjar ies droegen hat, scil
syn klean waskje en ûnrein wêze oan 'e joun
ta.
26 Alle dieren dy't de klei spjalt hawwe,
alhowol net dûbel, en net wearkôgje, scille
jimme ûnrein wêze; alle man dy't se oanrekke
hat scil ûnrein wêze.
27 En al hwet fen it fjouwerfoettich djierte op
'e soal rint, scil jimme ûnrein wêze; al hwa't
hjar ies oanrekke hat, scil ûnrein wêze oan 'e
joun ta.
28 Ek dy't hjar ies droegen hat, scil syn klean
waskje en ûnrein wêze oan 'e joun ta; hja
scille jimme ûnrein wêze.
29 En fen it krûpend djierte dat oer de ierde
krielt, scille dizze jimme ûnrein wêze: de
wezeling, en de mûs, en alle soarte fen
gêrskrûper,
30 en de ichelbaerch, en de hagedis, en de
salamander, en de slak, en de kameleon.
31 Dy scille jimme ûnrein wêze ûnder alle
krûpend djierte; al hwa't dy oanrekke hat as
hja dea binne, scil ûnrein wêze oan 'e joun ta.
32 En alles dêr't ien fen hjarren op falt as hja
dea binne, scil ûnrein wêze; hokfor houten
fet, of klean, of fel, of sek, of ark ek, it scil yn it
wetter set wirde en ûnrein wêze oan 'e joun
ta; dêrnei scil it rein wêze.
33 En alle ierden fet dêr't hwet fen hjarren
ynfalt, al hwet dêryn is scil ûnrein wêze en
jimme scille it stikken smite.
34 Alle spize dy't iten wirdt, dêr't fen sok
wetter op komt, scil ûnrein wêze, en alle
drank dy't út al sok reau dronken wirdt, scil
ûnrein wêze.
35 Én alles dêr't hwet fen hjar ies op falt, scil
ûnrein wêze; sa'n oun en sa'n hird scille
sloopt wirde; hja binne ûnrein; dêrom scille
hja jimme ûnrein wêze.
36 In boarne lykwols of in saed, dêr't it wetter
yn gearrint, scil rein wêze; mar hwa't it ies
dêryn oanrekke hat, scil ûnrein wêze.
37 En as der fen hjar ies falt op hokfor sied
dat siedde wirdt, dat scil rein wêze;
38 mar as der wetter op it sied getten wirdt,
en der falt fen hjar ies op, den scil it jimme
ûnrein wêze.
39 En as der fen 'e beesten dy't jimme ta
spize binne ien stoarn is, den scil dyjinge dy't
it ies oanrekket ûnrein wêze oan 'e joun ta.
40 En hwa't fen hjar ies iten hat, scil syn klean
waskje en ûnrein wêze oan 'e joun ta; en
hwa't hjar ies droegen hat, scil syn klean
waskje en ûnrein wêze oan 'e joun ta.
41 En alle krûpend djierte, dat oer de ierde
krielt, dat scil in ôfgriis wêze, it scil net iten
wirde.
42 Al hwet op it liif krûpt, en al hwet op
fjouwer poaten rint, of al hwet folle poaten
hat, ûnder alle krûpend djierte dat oer de
ierde krielt, dat scüle jimme net ite, hwent it is
in ôfgriis.
43 Meitsje jimme sielen net ta in ôfgriis troch
hokfor krûpend djierte dat krielt, en
ûntreinigje jimme dêr net [pag. 112] troch, dat
jimme dêr ûnrein fen wirde scoene.
44 Hwent Ik bin de Heare jimme God; dêrom
scille jimme jimme hilligje en hillich wêze,
om't Ik hillich bin, en jimme scille jimme siel
net ûntreinigje troch hokfor krûpend djierte
dat oer de ierde krielt.

45 Hwent Ik bin de Heare, dy't jimme opfierd haw út Egyptelân om jimme ta in God to wêzen. Dêrom scille jimme hillich wêze, om't Ik hillich bin.
46 Dat is de wet fen 'e dieren, en fen it fûgelt, en fen alle libben wêzen dat him wart yn it wetter, en fen alle wêzen dat oer de ierde krielt;
47 om skieding to meitsjen twisken it ûnreine en it reine, en twisken it djierte dat iten en it djierte dat net iten wirde scil.

HAEDSTIK 12.

1 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
2 Sprek ta Israêls bern en siz: Hwennear't in frou sied by hjar hat en in jonkje bernet, den scil hja saun dagen ûnrein wêze; lyk as yn 'e dagen fen hjar ôfsûndering hwennear't hja net goed is, scil hja ûnrein wêze.
3 En de achtste deis scil it flêsk fen syn foarhûd bisnien wirde.
4 Dêrnei scil hja trije en tritich dagen bliuwe yn it bloed fen hjar reiniging; neat dat hillich is scil hja oanreitsje, en yn it hillichdom scil hja net komme, oant de dagen fen hjar reiniging fol binne.
5 Mar byhwennear't hja in famke berne hat, den scil hja in fjirtjin dagen ûnrein wêze, lyk as yn hjar ôfsûndering; dêrnei scil hja seis en sechstich dagen bliuwe yn it bloed fen hjar reiniging.
6 En hwennear't de dagen fen hjar reiniging for in soan of in dochter fol binne, den scil hja in laem fen in jier ta in brânoffer en in jonge dou of in toarteldou ta in sûndoffer bringe by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst, ta de preester;
7 dy scil it offerje foar it oantlit des Heare, en forsoening for hjar dwaen; den scil hja rein wêze fen hjar bloedfloeijen. Dat is de wet fen hjar dy't in jonkje of in famke berne hat.
8 Mar byhwennear't hjar hân net genôch fynt for in laem, den scil hja twa toarteldouwen of twa jonge douwen nimme, ien ta in brânoffer en ien ta in sûndoffer, en de preester scil for-soening for hjar dwaen; sa scil hja rein wêze.

HAEDSTIK 13.

1 Fierder spriek de Heare ta Mozes en Aäron, sizzende:
2 As in minske op it fel fen it flêsk in swolm of útslach of in wite blierre hat, en dat koe ris ta in pleach fen melaetskheit wirde op it fel fen it flesk, den scil er ta de preester Aäron of ta ien fen syn soannen, de preesters, brocht wirde;
3 en de preester scil it oandiene plak op it fel fen it flêsk bisjen. Byhwennear't it hier op dat plak wyt wirden is, en it plak jowt him djipper oan as it fel fen it flêsk, den is it de pleach fen 'e me-laetskheit. As de preester dat sjucht, scil er him ûnrein sprekke.
4 Mar byhwennear't it plak op it fel fen it flesk wyt is, en it jowt him net djipper oan as it fel, en it hier is net wyt wirden, den scil de preester him dy't it plak hat saun dagen opslute.
5 En hwennear't de preester him de saunde deis bisjucht, en sjuch, it plak sa goed as er sjen kin, is net greater wirden en it plak is net oer it fel roun, den scil de preester him yetris saun dagen opslute.
6 En hwennear't de preester him nei dy saun dagen yetris bisjucht, en sjuch, it plak is útlitsen, en it plak is net oer it fel roun, den scil de preester him rein sprekke; it wier útslach; en hy scil syn klean waskje; sa is er rein.
7 Mar as de útslach oer it hiele fel roun is, nei't er him oan 'e preester sjen litten hat ta syn reiniging, den scil er him yetris oan 'e preester sjen litte.
8 En as de preester sjucht dat de útslach oer it fel roun is, den scil de preester him ûnrein sprekke; it is melaetskheit.
9 Hwennear't de pleach fen 'e melaetskheit oan in minske is, den scil er ta de preester brocht wirde.
10 En as de preester sjucht, dat der [pag. 113] in wite swolm op it fel sit, dy't it hier wyt makke hat, wylst der fûl flêsk yn 'e swolm is,
11 den is dat forâldere melaetskheit op it fel fen it flêsk, en de preester scil him ûnrein sprekke; hy scil him net opslute litte, hwent hy is ûnrein.
12 Mar as de melaetskheit sa ticht op it fel opkomt, dat it hiele fel fen dyjinge dy't de pleach hat, fen 'e holle oant 'e foetten ûnder de melaetskheit sit, hwer't de eagen fen 'e preester it mar sjen kinne;
13 en as de preester sjucht, dat syn hiele flesk ûnder de melaetskheit sit, den scil er him dy't

de pleach hat rein sprekke; it is hielendal wyt wirden; hy is rein.
14 Mar de deis dat der fûl flêsk oan him to sjen is, scil er ûnrein wêze.
15 En hwennear't de preester dat fûle flêsk sjucht, scil er him ûnrein sprekke; it fûle flêsk is ûnrein; it is melaetskheit.
16 Mar as it fûle flêsk wer betteret en wyt wirdt, den scil er ta de preester komme.
17 As de preester him den bisjoen hat en sjuch, it oandiene plak is wyt wirden, den scil de preester dyjinge dy't dat plak hat rein sprekke; hy is rein.
18 As immen lykwols in swolm oan him hat, op it fel fen it flêsk, en dy jowt him del,
19 mar op it plak fen 'e swolm swolt it wyt nei of der komt in readich wite blierre, den scil er him oan 'e preester sjen litte.
20 Byhwennear't de preester sjucht, dat it him djipper oanjowt as it fel, en dat it hier dêryn wyt wirden is, den scil de preester him ûnrein sprekke; it is de pleach fen 'e melaetskheit; hja is opkommen yn 'e swolm.
21 Mar hwennear't de preester it bisjucht, en sjuch, der sit gjin wyt hier yn en it jowt him net djipper oan as it fel, mar is útlitsen, den scil de preester him saun dagen opslute.
22 En as it dêrnei dôch oer it hiele fel roun is, den scil de preester him ûnrein sprekke; it is de pleach.
23 Mar as it plak net greater wirdt en ek net oer it fel roun is, den is it de groede fen 'e swolm, en de preester scil him rein sprekke.
24 Of hwennear't er op it fel fen it fiêsk in fjurrich brânplak hat, en it nije fiêsk fen dat brânplak is in readich wite of in wite blierre,
25 en de preester bisjucht it en sjuch, it hier yn 'e blierre is wyt wirden en it jowt him djipper oan as it fel: it is melaetskheit, yn 'e fjurrigens is hja opkommen; dêrom scil de preester him ûnrein sprekke; it is de pleach fen 'e melaetskheit.
26 Mar hwennear't de preester it bisjucht, en sjuch, yn 'e blierre sit gjin wyt hier, en it jowt him net djipper oan as it fel, mar is útlitsen, den scil de preester him saun dagen opslute.
27 Dêrnei scil de preester him de saunde deis bisjen; byhwennear't it oer it hiele fel roun is, scil de preester him ûnrein sprekke; it is de pleach fen 'e melaetskheit.
28 Mar byhwennear't de blierre net greater wirdt en net oer it fel roun, mar útiitsen is, den is it de swolm fen 'e brân; dêrom scil de preester him rein sprekke, hwent it is de groede fen it brânplak.
29 Fierders, hwennear't in man of in frou kweasear op 'e holle of yn it bird hat,
30 en de preester bisjucht it sear, en sjuch, it jowt him djipper oan as it fel, en der sit gielich tin hier op, den scil de preester him ûnrein sprekke; it is rude, it is melaetskheit op 'e holle of yn it bird.
31 Mar hwennear't de preester it sear fen 'e rude bisjucht, en sjuch, it jowt him net djipper oan as it fel, en der sit gjin swart hier op, den scil de preester him dy't it sear fen 'e rude hat, saun dagen opslute litte.
32 Dêrnei scil de preester it sear de saunde deis bisjen; byhwennear't de rude net fierder roun is, en der sit gjin gielich hier op, en de rude jowt hjar net djipper oan as it fel,
33 den scil er him skeare litte, mar it rudige plak scil er net skeare; en de preester scil him dy't de rude hat yetris saun dagen opslute litte.
34 As de preester den de saunde deis de rude wer bisjucht en sjuch, de rude is net oer it fel roun en it jowt him net [pag. 114] djipper oan as it fel, den scil de preester him rein sprekke; en hy scil syn klean waskje, en rein wêze.
35 Mar byhwennear't de rude wol oer it hiele fel roun is nei syn reiniging,
36 en de preester bisjucht it, en sjuch, dé rude is oer it fel roun, den hoecht de preester net to siikjen om it gielige hier, hy is ûnrein.
37 Mar byhwennear't it rudige plak, sa goed as er sjen kin, net greater wirden is en der is swart hier op woechsen, den is de rude wer better, hy is rein, en de preester scil him rein sprekke.
38 Fierder, as in man of in frou plakken, wite plakken op it fel fen it flêsk hat,
39 en de preester sjucht it, en sjuch, der binne útlitsen wite plakken op it fel fen hjar flêsk, den is it útslach fen it fel; hy is rein.
40 Én as in man it hier fen 'e holle útfalt, den is er keal; hy is rein.
41 Én as him it hier fen 'e holle fen foaren útfalt, den is er bles; hy is rein.
42 Mar as der op 'e keale holle of op 'e bles in readich wyt plak sit, den is der melaetskheit opkommen op syn keale holle of op syn bles.
43 Hwennear't de preester it bisjucht, en sjuch, de swolm fen 'e pleach op 'e keale holle

of op ’e bles is readich wyt, lyk as de skouwing fen ’e melaetskheit op it fel fen it fîesk,
44 den is it in melaetsken ien; hy is ûnrein; de preester scil him sikerwier ûnrein sprekke; syn pleach is op syn holle.
45 Fierder scille de klean fen ’e melaetske, dy’t de pleach oan him hat, toskoerd wêze, en syn hier scil los hingje, en syn bird scil er bidekke en hy scil roppe: Unrein, ûnrein!
46 Al de dagen dat er de pleach oan him hat scil er ûnrein wêze; ûnrein is er; hy scil allinnich wenje; bûten it leger scil syn wenning wêze.
47 Fierder, as de pleach fen ’e melaetskheit yn ’e klaeijing sit, yn wollen klaeijing of yn linnenske klaeijing,
48 of yn ’e skearing of yn ’e ynslach fen linnen of fen wol, of yn in fel of yn allerhanne learwirk;
49 en it oanstitsen plak yn ’e klaeijing, of yn it fel, of yn ’e skearing, of yn ’e ynslach, of yn allerhanne learwirk skynt út ’e ljochtgrienens of de readens, den is it de pleach fen ’e melaetskheit; dêrom scil it de preester sjen litten wirde.
50 En de preester scil it plak bisjen, en hy scil itjinge de pleach hat, saun dagen opbergje litte.
51 Dêrnei scil er de saunde deis it plak wer bisjen; byhwennear’t it plak fierder yn ’e klaeijing, of yn ’e skearing, of yn ’e ynslach, of yn it fel, hwet der ek fen makke wêze mei, litsen is, den is de pleach in frettende melaetskheit; it is ûnrein.
52 Dêrom scü er de klean, of de skearing, of de ynslach fen wol of fen linnen, of alle gûd fen fellen dêr’t it plak yn sit, forbaerne; hwent it is in frettende melaetskheit; it scü mei fjûr forbaernd wirde.
53 Mar byhwennear’t de preester sjucht, dat it plak yn ’e klaeijing, of yn ’e skearing, of yn ’e ynslach, of yn hokfor gûd fen fellen, der net fierder ynlitsen is,
54 den scil de preester gebiede dat hja waskje scille dêr’t it plak yn sit, en hy scil it yetris saun dagen opbergje ütte.
55 Hwennear’t de preester, nei’t it wosken is, it plak den wer bisjucht en sjuch, it plak is fen skouwing net foroare, alhowol’t it der ek net fierder ynlitsen is, den is it ûnrein; dû scilst it forbaerne mei fjûr; it is in ynfretting oan ’e efter- of oan ’e foarkant.
56 Mar as de preester sjucht dat nei it waskjen it plak útlitsen is, den scil er it út ’e klean, of út it fel, of út ’e skearing, of út ’e ynslach skoerre.
57 Mar as it yette yn ’e klaeijing, of yn ’e skearing, of yn ’e ynslach, of yn allerhanne learwirk to sjen is, den is it opkommende melaetskheit; dû scilst itjinge dêr’t de pleach oan is, forbaerne mei fjûr.
58 Mar de klean, of de skearing, of de ynslach, of alle learwirk datstû wosken hast, hwennear’t it plak derút is, scil it yetris wosken wirde, en it scil rein wêze.
59 Dat is de wet fen ’e pleach fen ’e melaetskheit yn wollen of linnenske klean, of yn in skearing, of yn in ynslach, [pag. 115] of yn allerhanne learwirk, om dat rein of ûnrein to sprekken.

HAEDSTIK 14.

1 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
2 Dit is de wet fen ’e melaetske de deis fen syn reiniging. Hy scil ta de preester brocht wirde.
3 En de preester scil bûten it leger gean. As de preester bifynt, sjuch, dat de pleach fen ’e melaetskheit genêzen en by de melaetske wei is,
4 den scil de preester gebiede, dat hja for him dy’t reinige wirde moat twa libbene reine fûgels nimme, en sederhout, en skarlekken, en hyzop.
5 Ek scil de preester gebiede, dat hja de iene fûgel slachtsje boppe in stiennen pôt mei rinnend wetter.
6 De libbene fûgel scil er nimme, en it sederhout, en it skarlekken, en de hyzop, en scil dy mei de libbene fûgel dippe yn it bloed fen ’e fûgel dy’t boppe it rinnend wetter slachte is.
7 En saunris scil er sprinzgje op him dy’t fen ’e melaetskheit reinige wirde moat, en reinigje him op dy wize, en de libbene fûgel scil er fleane litte yn it romme fjild.
8 En hy dy’t reinige wirde moat scil syn klean waskje en al syn hier ôfskeare en him waskje mei wetter, den scil er rein wêze; en dêrnei scil er yn it leger komme, mar yette saun dagen bûten syn tinte bliuwe.
9 En de saunde deis scil it barre dat er al syn hier ôfskeart, de holle, en it bird en de

wynbrauwen fen ’e eagen; ja, al syn hier scil er ôfskeare, en hy scil syn klean waskje en syn lea baeije yn wetter; den scil er rein wêze.
10 En de achtste deis scil er twa geve lammen en ien geef skiep fen in jier âld nimme, en trije tsjienden blom fen moal ta in spiisoffer, mei oalje mongen, en in kanne oalje.
11 En de preester dy’t de reiniging docht, scil de man dy’t reinige wirde moat mei dy jeften sette foar it oantlit des Heare, by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst.
12 En de preester scil it iene laem nimme, en it mei de kanne oalje offerje ta in skildoffer, en it biwege ta in biweechoffer foar it oantlit des Heare.
13 Dêrnei scil er it laem slachtsje op it plak dêr’t hja it sûndoffer en it brânoffer slachtsje, op it hillige plak; hwent it skildoffer, allyk as it sundoffer, is for de preester: heechhillich is it.
14 En de preester scil fen it bloed fen it skildoffer nimme, en de preester scil it strike op it rjuchterearlapke fen him dy’t reinige wirde moat, en op ’e tomme fen syn rjuchterhân, en op ’e greate tean fen syn rjuchterfoet.
15 De preester scil ek út ’e kanne oalje nimme, en it himsels yn ’e lofterhân jitte.
16 Den scil de preester syn rjuchterfinger dippe yn ’e oalje dy’t er yn ’e lofterhân hat, en mei de finger scil er fen dy oalje saunris sprinzgje foar it oantlit des Heare.
17 En fen ’e oalje dy’t er oer hat yn ’e hân, scil de preester strike op it rjuchterearlapke fen him dy’t reinige wirde moat, en op ’e tomme fen syn rjuchterhân, en op ’e greate tean fen syn rjuchterfoet, oer it bloed fen it skildoffer hinne.
18 Hwet der den yette oer is fen ’e oalje dy’t de preester yn ’e hân hat, dat scil er strike op ’e holle fen him dy't reinige wirde moat: sa scil de preester forsoening oer him dwaen foar it oantlit des Heare.
19 Den scil de preester it sûndoffer klearmeitsje en doch forsoening for him dy’t reinige wirde moat fen syn ûnreinheit; en dêrnei scil er it brânoffer slachtsje.
20 En de preester scil it brânoffer en it spiisoffer offerje op it alter; sa scil de preester de forsoening for him dwaen, en hy scil rein wêze.
21 Mar byhwennear’t er earm is en syn hân rikt net fierdernôch, den scil er in laem ta in skildoffer nimme, om biweegd to wirden en forsoening for him to dwaen, dêrby in tsjienden blom fen moal mongen mei oalje ta in spiisoffer, en in kanne oalje;
22 en twa toarteldouwen of twa jonge douwen, dêr’t syn hân fierdernôch for rikt: de iene scil wêze ta in sûndoffer en de oare ta in brânoffer.
23 Dy scil er de achtste deis fen syn [pag. 116] reiniging ta de preester bringe, by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst foar it oantlit des Heare.
24 En de preester scil it laem fen it skildoffer en de kanne oalje nimme, en de preester scil dy foar it oantlit des Heare biwege ta in biweechoffer.
25 Dêrnei scil er it laem fen it skildoffer slachtsje en de preester scil fen it bloed fen it skildoffer nimme en stryk dat op it rjuchterearlapke fen him dy’t reinige wirde moat, en op ’e tomme fen syn rjuchterhân, en op ’e greate tean fen syn rjuchterfoet.
26 Ek scil de preester himsels fen ’e oalje yn ’e lofterhân jitte.
27 Dêrnei scil de preester mei de rjuchterfinger fen ’e oalje dy’t er yn ’e lofterhân hat saunris sprinzgje foar it oantlit des Heare.
28 En fen ’e oalje dy’t er yn ’e hân hat, scil de preester strïke op it rjuchterearlapke fen him dy’t reinige wirde moat, en op ’e tomme fen syn rjuchterhân, en op ’e greate tean fen syn rjuchterfoet, op itselde plak as it bloed fen it skildoffer.
29 Hwet der den yette oer is fen ’e oalje yn ’e preester syn hân, dat scil er strike op ’e holle fen him dy’t reinige wirde moat, om de forsoening for him to dwaen foar it oantlit des Heare.
30 Dêrnei scil er ien fen ’e toarteldouwen tameitsje of fen ’e jonge douwen, fen datjinge dêr’t syn hân fierdernôch for rikt;
31 fen datjinge dêr’t syn hân fierdernôch for rikt, scil it iene ta in sûndoffer en it oare ta in brânoffer wêze tagelyk mei it spiisoffer. Sa scil de preester for him dy’t reinige wirde moat, forsoening dwaen foar it oantlit des Heare.
32 Dat is de wet for dyjinge dy’t de pleach fen ’e melaetskheit oan him hat en hwaens hân net fierdernôch rikt yn syn reiniging.
33 Fierder spriek de Heare ta Mozes en ta Äâron, sizzende:

34 Hwennear’t jimme kommen wêze scille yn
it lân Kanaän, dat Ik jimme yn it bisit jaen scil,
en Ik biskik de pleach fen ’e melaetskheit yn
in hûs fen ît lân fen jimme bisit,
35 den scil hy hwaens hûs it is, komme en
jow it oan by de preester, sizzende: It liket my
ta dat der pleach yn myn hûs sit.
36 En de preester scil gebiede, dat hja it hûs
rommeitsje ear’t de preester ynkomt om de
pleach to bisjen, dat al hwet yn it hûs is net
ûnrein wirde mei, en dêrnei scil de preester
ynkomme om it hûs to bisjen.
37 Hwennear’t er de pleach bisjucht, en
sjuch, de pleach sit yn ’e mûrren fen it hûs,
der binne ljochtgriene of readeftige plakken
yn, en hja lykje yn ’e mûrre op to sitten,
38 den scil de preester ta it hûs útgean troch
de doar fen dat hûs, en hy scil it hûs saun
dagen tichtsitte litte.
39 Dêrnei scil de preester de saunde deis
weromkomme; sjucht er den dat de pleach
fierder oer de mûrren roun is,
40 den scil de preester gebiede, dat hja de
stiennen dêr’t de pleach yn sit, útbrekke, en
bring dy op in ûnrein plak bûten de stêd.
41 En it hûs scil er oan alle kanten fen binnen
ôfskraebje litte, en hja scille it ôfskraebsel op
in ûnrein plak bûten de stêd delsmite.
42 Dêrnei scille hja oare stiennen nimme en
set dy yn it plak fen ’e útbritsene, en hja scille
oar liem nimme en bistryk it hûs.
43 Mar byhwennear’t de pleach weromkomt
en yn it hûs útslacht, nei’t hja de stiennen
útbritsen hawwe, en nei it ôfskraebjen fen it
hûs, en nei’t it bistritsen is,
44 den scil de preester komme; en as er
sjucht dat de pleach troch it hiele hûs sit, den
is it in frettende melaetskheit yn dat hûs; it is
ûnrein.
45 Dêrom scille hja it hûs hielendal ôfbrekke:
de stien en it hout en alle liem dat deroan is,
en hja scille it bûten de stêd bringe, op in
ûnrein plak.
46 En hwa’t yn dat hûs komt op in tiid dat it
tichtsit, scil ûnrein wêze oan ’e joun ta.
47 En hwa’t yn it hûs sliept, scil syn klean
waskje; allyksa hwa’t yn it hûs yt, scil syn
klean waskje.
48 Mar hwennear’t de preester weromkomt,
en hy bifynt, sjuch, dat de pleach [pag. 117] net
troch it hiele hûs sit, nei’t it hûs bistritsen is,
den scil de preester it hûs rein sprekke, om’t
de pleach oer is.
49 Dêrnei scil er, om it hûs to ûntsûndigjen,
twa fûgels nimme, en sederhout en skarlekken
en hyzop;
50 en hy scil de iene fûgel slachtsje boppe in
ierden pôt mei rinnend wetter.
51 Den scil er it sederhout en de hyzop en it
skarlekken en de libbene fûgel nimme, en dip
dy yn it bloed fen ’e slachte fûgel en yn it
rinnende wetter, en hy scil it hûs saunris
sprinzgje.
52 Sa scil er it hûs ûntsûndigje mei it bloed
fen ’e fûgel, en mei it rinnende wetter, en mei
de libbene fûgel, en mei it sederhout, en mei
de hyzop, en mei it skarlekken.
53 En de libbene fûgel scil er bûten de stêd
fleane litte yn it romme fjild. Sa scil er
forsoening oer it hûs dwaen, en it scil rein
wêze.
54 Dat is de wet for alle pleach fen
melaetskheit en for rude;
55 en for melaetskheit yn ’e klean en yn ’e
huzen;
56 en for swolmen, en for útslach, en for
blierren;
57 om to learen honear’t hwet ûnrein en
honear’t hwet rein is. Dat is de wet fen ’e
melaetskheit.

HAEDSTIK 15.

1 Fierder spriek de Heare ta Mozes en ta
Aäron, sizzende:
2 Sprek ta Israëls bern, en siz tsjin hjar:
Hwennear’t in man floeijende is út syn flêsk,
scil syn floed ûnrein wêze.
3 En dit scil de ûnreinheit fen syn floed
wêze: as syn flêsk de floed rinne lit, of syn
flêsk rekket forstoppe fen ’e floed, dat is syn
ûnreinheit.
4 Alle bêd, dêr’t hy dy’t de floed hat op leit,
scil ûnrein wêze; en alle reau dêr’t er op sit,
scil ûnrein wêze.
5 En alle man dy’t syn bêd oanrekket, scil
syn klean waskje en him baeije mei wetter, en
ûnrein wêze oan ’e joun ta.
6 En hwa’t op it reau sitten giet, dêr’t hy dy’t
floeit op sitten hat, scil syn klean waskje en
him baeije mei wetter, en ûnrein wêze oan ’e
joun ta.
7 En hwa’t it flêsk fen him dy’t de floed hat
oanrekket, scil syn klean waskje en him baeije
yn wetter, en ûnrein wêze oan ’e joun ta.

8 En as hy dy’t de floed hat, op in reine spijt, den scil er syn klean waskje en him baeije yn wetter, en ûnrein wêze oan ’e joun ta.
9 En alle seal, dêr’t hy dy’t de floed hat op rydt, scil ûnrein wêze.
10 En alhwa’t hwet oanrekket dat ûnder him west hat, scil ûnrein wêze oan ’e joun ta; en dy’t it draecht, scil syn klean waskje en him baeije yn wetter en ûnrein wêze oan ’e joun ta.
11 En alle man dy’t de floeijende oanrekket, sûnder de hannen skjinmakke to hawwen mei wetter, dy scil syn klean waskje en him baeije yn wetter, en ûnrein wêze oan ’e joun ta.
12 En it stiennen fet, dat hy dy’t de floed hat oanrekket, scil stikken smiten wirde, mar alle houten fet scil omspield wirde mei wetter.
13 En as hy dy’t de floed hat rein wirden is fen syn floeijen, den scil er saun dagen rekkenje nei syn reiniging en syn klean waskje, en syn lea baeije yn rinnend wetter; sa scil er rein wêze.
14 En de achtste deis scil er twa toarteldouwen of twa jonge douwen nei him nimme, en hy scil foar it oantlit des Heare komme, by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst en jow se de preester.
15 En de preester scil se tameitsje, ien ta in sûndoffer en ien ta in brânoffer; sa scil de preester foar it oantlit des Heare fen wegen syn floed forsoening oer him dwaen.
16 En hwennear’t in man yn ’e sliep it sied ôfgien is, dy scil syn hiele lea baeije yn wetter, en ûnrein wêze oan ’e joun ta.
17 En alle klean en alle fel dêr’t sied fen ’e sliep op sit, dat scil wosken wirde mei wetter, en ûnrein wêze oan ’e joun. ta.
18 En hwet de frou oanbilanget dêr’t in man de bysliep by hawn hat, allebeide scille hja hjar baeije yn wetter en ûnrein wêze oan ’e joun ta.
19 En hwennear’t in frou floeijende is, en de floeijing fen hjar flêsk is bloed, [pag. 118] den scil hja saun dagen yn hjar ûnreinheit bliuwe; en al hwa’t hjar oanrekket, scil ûnrein wêze oan ’e joun ta.
20 En alles dêr’t hja yn hjar ûnreinheit op lein hat scil ûnrein wêze; en alles dêr’t hja op sitten hat scil ûnrein wêze.
21 En al hwa’t hjar bêd oanrekket, scil syn klean waskje en him baeije yn wetter, en ûnrein wêze oan ’e joun ta.
22 En al hwa’t hwet oanrekket dêr’t hja op sitten hat scil syn klean waskje en him baeije yn wetter, en ûnrein wêze oan ’e joun ta.
23 Ek as it op it bêd leit, of op it ding dêr’t hja op sit, hwennear’t er dat oanrekket scil er ûnrein wêze oan ’e joun ta.
24 En as in man by hjar sliept, dat hjar ûnreinheit op him komt, den scil er saun dagen ûnrein wêze; en alle bêd dêr’t er op lein hat scil ûnrein wêze.
25 En as in frou dagen lang in bloedfloeijing hat, bûten de tiid fen hjar ûnreinheit, of as hja floeit oer de tiid fen hjar ûnreinheit, den scil hja al de dagen fen hjar ûnreine floeijing wêze lyk as yn ’e dagen fen hjar ûnreinheit om de moanne; hja is ûnrein.
26 Alle bêd dêr’t hja al de dagen fen hjar floeijen op leit, scil hjar wêze lyk as it bêd fen hjar ûnreinheit om de moanne; en alles dêr’t hja op sit scil ûnrein wêze, neffens hjar ûnreinheit om de moanne.
27 En al hwa’t dy dingen oanrekket, scil ûnrein wêze; dêrom scil er syn klean waskje en him baeije yn wetter, en ûnrein wêze oan ’e joun ta.
28 Mar as hja rein wirden is fen hjar floeijen, den scil hja saun dagen rekkenje, en dêrnei scil hja rein wêze.
29 En de achtste deis scil hja twa toarteldouwen of twa jonge douwen nei hjar nimme en bring dy de preester by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst.
30 Den scil de preester de iene tameitsje ta in sûndoffer en de oare ta in brânoffer; en de preester scil fen wegen hjar ûnreine floeijing forsoening for hjar dwaen foar it oantlit des Heare.
31 Sa scille jimme Israëls bern ôfsúnderje fen hjar ûnreinheit, dat hja yn hjar ûnreinheit net stjerre, mei’t hja myn tabernakel, dy’t yn hjar formidden is, ûntreinigje scoene.
32 Dat is de wet for him dy’t de floed hat, en for him hwa’t yn ’e sliep it sied ôfgiet, dat er dêr ûnrein fen wirdt;
33 en for in frou dy troch hjar ûnreinheit net goed is, en for ien dy’t de floed hat, man of frou, en for de man dy’t by in ûnreine leit.

HAEDSTIK 16.

1 En de Heare spriek ta Mozes, nei de dea fen Aärons beide soannen, do’t hja hjar foar it oantlit des Heare jown hiene en stoarn

wierne.
2 De Heare den sei tsjin Mozes: Sprek ta dyn
broer Aäron, dat er net op alle tiden yn it
hillichdom komme scil efter it foarkleed foar
it soendeksel op ’e arke, dat er net stjerre mei;
hwent Ik forskyn yn in wolk op it soendeksel.
3 Hjirmei scil Aäron yn it hillichdom
komme: mei in jonge bolle ta in sûndoffer, en
in raem ta in branoffer.
4 Hy scil in hillige linnen liifrok oantsjen, en
in linnen broek scil er oanlûke oer it bleate
lichem, en mei in linnen girle scil er him
girdzje, en in linnen mûtse scil er op ’e holle
hawwe; dat binne hillige klean; en hy scil se
oantsjen nei’t er de lea baeid hat yn wetter.
5 En fen ’e gemeinte fen Israëls bern scil er
twa geitebokken nimme ta in sûndoffer en in
raem ta in brânoffer.
6 Dêrnei scil Aäron de bolle fen it sûndoffer
offerje dy’t sines is, en doch forsoening for
himsels en for syn hûs.
7 Hy scü ek de beide bokken nimme en set
dy foar it oantlit des Heare, by de yngong fen
’e tinte fen ’e gearkomst.
8 En Aäron scil it lot oer de beide bokken
werpe: ien lot for de Heare en ien lot for
Azasel.
9 Den scil Aäron de bok dêr’t it lot for de
Heare op fallen is helje en meitsje him klear ta
in sûndoffer.
10 Mar de bok dêr’t it lot for Azasel op fallen
is, scil libben foar it oantlit des Heare set
wirde, dat hja der forsoening oer dwaen meije
en jei him yn ’e woastenije for Azasel.
11 En Aäron scil de bolle fen it sûndoffer helje
dy’t sines is en doch forsoening for himsels en
for syn hûs, en de bolle fen it sûndoffer dy’t
sines is scil er slachtsje. [pag. 119]
12 Ek scil er it wiereekfet fol gleone koallen
foar it oantlit des Heare fen it alter nimme, en
allyksa twa hânfollen fyn reekwirk fen
swietrokige krûden; en hy scil it efter it
foarkleed bringe.
13 En hy scil it reekwirk op it fjûr lizze foar it
oantlit des Heare, dat de wolk fen it reekwirk
it soendeksel, dat op it tsjûgenis is, bidekke en
hy net stjerre mei.
14 En hy scil fen it bloed fen ’e bolle nimme
en sprinzgje it mei de finger op it soendeksel,
oan ’e eastkant; en foar it soendeksel scil er
saunris mei de finger fen dat bloed sprinzgje.
15 Dêrnei scil er de bok fen it sûndoffer
slachtsje dy’t for it folk is, en syn bloed efter it
foarkleed bringe, en mei syn bloed dwaen lyk
as er mei it bloed fen ’e bolle dien hat, en
sprinzgje it op it soendeksel en foar it
soendeksel.
16 Sa scil er forsoening dwaen for it
hillichdom, fen wegen de ûnreinheden fen
Israëls bern en fen wegen hjar oertrêddingen,
neffens al hjar sûnden; en sa scil er ek dwaen
oan ’e tinte fen ’e gearkomst, dy’t by hjarren
wennet mids hjar ûnreinheden.
17 En gjin minske scil yn ’e tinte fen ’e
gearkomst wêze, hwennear’t er yngean scil
om yn it hillichdom forsoening to dwaen,
oant er wer bûten komt; sa scil er forsoening
dwaen for himsels en for de hiele gemeinte
fen Israël.
18 Dêrnei scil hy der útgean nei it alter dat
foar it oantlit des Heare is en dêr forsoening
for dwaen; en hy scil nimme fen it bloed fen ’e
bolle en fen it bloed fen ’e bok, en stryk it oan
alle kanten op ’e hoarnen fen it alter,
19 en sprinzgje dêr mei de finger saunris fen
dat bloed op; sa scil er it reinigje en hilligje fen
’e ûnreinheden fen Israëls bern.
20 En hwennear’t er dien hat mei it
forsoenjen fen it hillichdom en de tinte fen ’e
gearkomst en it alter, scil er de libbene bok
helje.
21 En Aäron scil de beide hannen op ’e kop
fen ’e libbene bok lizze en dêr alle
ûngerjuchtichheden fen Israêls bern en al hjar
oertrêddingen, neffens al hjar sûnden, op
bilide, en se lizze op ’e kop fen ’e bok, en him
troch de tsjinst fen in man dy't dêrfor îs yn ’e
woastenije jeije.
22 Sa scil den de bok, dragende al hjar
ûngerjuchtichheden, dy foartbringe nei in
woast lân; en hy scil de bok yn ’e woastenije
litte.
23 Dêrnei scil Aäron komme yn ’e tinte fen ’e
gearkomst en de linnenske klean útdwaen,
dy’t er oan hie do’t er yn it hillichdom gyng,
en se dêr litte.
24 En op in hillich plak scil er de lea baeije yn
wetter, en syn klean wer oantsjen; den scil er
útgean, en syn eigen brânoffer en it brânoffer
fen it folk klearmeitsje en forsoening dwaen
for himsels en for it folk.
25 Ek scil er it smoar fen it sûndoffer
oanstekke op it alter.
26 En dy’t de bok for Azasel rinne litten hat,

scil syn klean waskje en syn lea baeije yn wetter, en dêrnei scil er wer yn it leger komme.
27 Mar de bolle fen it sûndoffer en de bok fen it sûndoffer, hwaens bloed ynbrocht is om forsoening to dwaen yn it hillichdom, scille hja bûten it leger bringe; en hjar hûd, hjar flêsk en hjar pânse scille hja forbaerne mei fjûr.
28 En dy't dat forbaernt scil syn klean waskje en syn lea baeije yn wetter, en dêrnei scil er wer yn it leger komme.
29 En dit scil jimme ta in ivige ynsetting wêze: de saunde moanne, de tsjiende deis fen 'e moanne scille jimme jimme sielen fornederje en gjin wirk dwaen, lânsman noch frjemdling, dy't as frjemdling yn jimme formidden tahâldt.
30 Hwent dy deis scil er forsoening for jimme dwaen om jimme to reinigjen; fen al jimme sûnden scille jimme foar it oantlit des Heare reinige wirde.
31 In sabbat fen folsleine rêst scil it jimme wêze, dat jimme jimme sielen fornederje: it is in ivige ynsetting.
32 En de preester dy't salve en hwaens hân folle is om yn syn heite plak it preesterampt to bitsjinjen, scil de forsoening dwaen; en hy scil de linnenske klean, de hillige klean oanhawwe,
33 en it hillige der hilligen, en de tinte fen'e gearkomst, en it alter scil er forsoenje; en for de preesters en for al it folk fen 'e gemeinte scil er forsoening dwaen.
34 En it scil jimme ta in ivige ynsetting [pag. 120] wêze, dat der ienris yn it jier forsoening dien wirdt for Israëls bern fen wegen al hjar sûnden.
35 En hy die, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.

HAEDSTIK 17.

1 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
2 Sprek ta Aäron en ta syn soannen en ta alle bern fen Israêl, en siz hjarren: Dit is it wird dat de Heare gebean hat, sizzende:
3 Alle man fen Israëls hûs dy't in koubist of in laem of in geit slachtet, likefolle oft it yn it leger of bûten it leger is,
4 en it net bringt by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst om de Heare foar de tabernakel in offer to offerjen, it scil sa'n ien for bloedskild oanrekkene wirde. Hy hat bloed forgetten; dêrom scil sa'n ien útroege wirde út it formidden fen syn folk;
5 dat Israëls bern, as hja hjar slachtoffers bringe dy't hja yn it romme fjild slachtsje, se de Heare bringe meije by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst, ta de preester, en slachtsje se de Heare ta tankoffers.
6 Den scil de preester it bloed op it alter des Heare sprinzgje, by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst, en it smoar scil er oanstekke ta in swietrook deHeare.
7 En hja scille hjar slachtoffers net mear offerje oan 'e fjildgeasten, dy't hja neihoerkje. Dat scil hjarren in ivige ynsetting wêze for hjar slachten.
8 En siz tsjin hjar: Alle man fen Israëls hûs en fen 'e frjemdlingen, as frjemdling yn hjar formidden tahâldende, dy't in brânoffer of slachtoffer offeret,
9 en dat net bringt by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst om it de Heare klear to meitsjen, sa'n ien scil útroege wirde út syn folken.
10 En alle man fen Israëls hûs en fen 'e frjemdlingen, as frjemdling yn hjar formidden tahâldende, dy't bloed yt, tsjin syn siele dy't dat bloed iten hat scil Ik myn oantlit sette, en hjar útroegje út it formidden fen hjar folk.
11 Hwent de siele fen it flêsk is yn it bloed, en Ik haw it jimme op it alter jown, om forsoening to dwaen for jimme sielen; hwent it is it bloed dat forsoening for de siele docht.
12 Dêrom haw Ik Israëls bern sein: Gjin siel fen jimme scil bloed ite, noch de frjemdling, dy't as fremdling yn jimme formidden tahâldt, scil bloed ite.
13 En alle man fen Israëls bern en fen 'e frjemdlingen, as frjemdling yn jimme formidden tahâldende, dy't wyld of fûgelt fangt dat iten wirde mei, scil it bloed dêrfen útrinne litte en it mei ierde tadekke.
14 Hwent de siele fen alle flêsk — syn bloed is yn syn sïele; dêrom haw Ik tsjin Israëls bern sein: Fen gjin flêsk scille jimme it bloed ite; hwent de siele fen alle flêsk dat is syn bloed; hwa't dat yt scil útroege wirde.
15 En alle siel ûnder de lânsljue of ûnder de frjemdlingen, dy't in ies of it forskoerde iten hat, dy scil syn klean waskje en him baeije yn wetter, en ûnrein wêze oan 'e joun ta; dêrnei

scil er rein wêze.
16 Mar byhwennear't er de klean net wasket
en syn lea net baeit, den scil er syn
ûngerjuchtichheit drage.

## HAEDSTIK 18.

1 Fierder spriek de Heare ta Mozes,
sizzende:
2 Sprek ta Israëls bern en siz hjarren: Ik bin
de Heare jimme God.
3 Jimme scille net dwaen neffens de wirken
fen Egyptelân, dêr't jimme wenne hawwe; en
neffens de wirken fen it lân Kanaän, dêr't Ik
jimme hinne bring, scille jimme net dwaen,
en yn hjar ynsettingen scille jimme net
wannelje.
4 Myn rjuchten scille jimme dwaen en myn
ynsettingen scille jimme hâlde, om dêryn to
wanneljen. Ik bin de Heare jimme God.
5 Ja, myn ynsettingen en myn rjuchten scille
jimme hâlde; hokfor minske dy ek docht, hy
scil dêrtroch libje. Ik bin de Heare.
6 Gjinien fen jimme scil hwa ek fen 'e
neibisteanden fen syn flêsk oankomme om de
skamte to ûntdekken. Ik bin de Heare.
7 Dû scilst dyn heite skamte en dyn memme
skamte net ûntdekke: it is dyn [pag.121]
mem, dû scilst hjar skamte net ûntdekke.
8 Dû scilst dyn heite frou hjar skamte net
ûntdekke; it is dyn heite skamte.
9 De skamte fen dyn sister, dyn heite
dochter of dyn memme dochter, yn 'e hûs
berne of út 'e hûs berne, hjar skamte scilstû
net ûntdekke.
10 De skamte fen dyn soans dochter of fen
dyn dochters dochter, hjar skamte scilstû net
ûntdekke; hwent hja binne dyn skamte.
11 De skamte fen 'e dochter fen dyn heite
frou, dy't dyn heit berne is — it is dyn sister —
hjar skamte scilstû net ûntdekke.
12 Dû scilst de skamte fen dyn heite sister net
ûntdekke; it is dyn heite neibisteande.
13 Dû scilst de skamte fen dyn memme sister
net ûntdekke; hwent it is dyn memme
neibisteande.
14 Dû scilst de skamte fen dyn heite broer net
ûntdekke; syn frou scilstû net bineikomme; it
is dyn moeike.
15 Dû scilst de skamte fen dyn snoarske net
ûntdekke; it is dyn soans frou; dû scilst hjar
skamte net ûntdekke.
16 Dû scilst de skamte fen dyn broers frou net
ûntdekke; it is dyn broers skamte.
17 Dû scilst de skamte fen in frou en fen hjar
dochter net ûntdekke; hjar soans dochter en
hjar dochters dochter scilstû net nimme om
hjar skamte to ûntdekken; hja binne
neibisteanden; it is in skandlike died.
18 Dû scilst ek gjin frou en hjar sister nimme
om hjar to pleagjen, en ûntdek by hjar libben
mei de iene de oare hjar skamte.
19 Ek scilstû ta in frou net komme wylst hja
ûnrein is troch hjar ûnreinheit, om hjar
skamte to ûntdekken.
20 En dû scilst de frou fen dyn neiste de
bysliep net jaen en wird mei hjar ûnrein.
21 En fen dyn sied scilstû net jaen om it de
Molech oer to leverjen, datstû de namme fen
dyn God net ûnthilligest: Ik bin de Heare.
22 By in man scilstû net lizze lyk as in frou it
bylizzen hat: dat is in ôfgriis.
23 Allyksa scilstû by gjin beest lizze, om dêr
ûnrein mei to wirden; ek scil in frou net stean
foar in beest en slach dêrmei om: it is
ûntaerding.
24 Untreinigje jimme net, mei gjinien fen
sokke dingen; hwent de heidenen dy't Ik foar
jimme oantlit fordriuw, binne troch al dy
dingen ûnrein wirden.
25 En ûnrein wirden is it lân, en Ik haw it syn
ûngerjuchtichheit thúsbrocht, dat it lân syn
biwenners útspijt.
26 Mar jimme scille myn ynsettingen en myn
rjuchten ûnderhâlde, en fen al dy
ôfgryslikheden neat dwaen, lânsman noch
frjemdling, dy't as frjemdling yn jimme
formidden tahâldt.
27 Hwent al dy ôfgryslikheden hawwe dien de
ljue fen it lân dy't dêr foar jimme wennen, en
it lân is ûnrein wirden.
28 Lit it lân jimme den net útspije,
byhwennear't jimme it ûntreinigje mochten,
lyk as it it folk dat dêr foar jimme wenne,
útspijd hat.
29 Hwent alhwa't it minste fen dy
ôfgryslikheden docht, de sielen dy't it dogge,
scille útroege wirde út it formidden fen hjar
folk.
30 Dêrom scille jimme myn gebot hâlde en
doch neat fen dy ôfgryslike ynsettingen, dy't
foar jimme dien binne, dat jimme dêr net
troch ûntreinige wirde: Ik bin de Heare jimme
God.

HAEDSTIK 19.

1 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:

2 Sprek ta de hiele gemeinte fen Israëls bern en siz tsjin hjar: Jimme scille hillich wêze, hwent Ik de Heare jimme God bin hillich.

3 In elk scil syn mem en syn heit freezje, en myn sabbatten hâlde: Ik bin de Heare jimme God.

4 Jimme scille jimme net jaen ta de ôfgoaden en jimme gjin sniene bylden meitsje: Ik bin de Heare jimme God.

5 En as jimme de Heare in tankoffer offerje, den scille jimme it sa offerje dat jimme Him gefallich binne.

6 De deis dat jimme it offerje en de deis dêroan scil it iten wirde; mar hwet der oerbliuwt for de trêdde deis, scil forbaernd wirde mei fjûr.

7 En as it de trêdde deis dochs iten wirdt, den is it in ôfgriis; it hat gjin gefallichheit. [pag. 122]

8 En hwa't it yt, scil syn ûngerjuchtichheit drage, hwent hy hat it hillige des Heare ûnthillige. Dêrom scil dy siele útroege wirde út hjar folken.

9 En as jimme de fruchten fen it lân helje, den scilstû dyn lân om 'e kanten hinne net skjin ôfrispje, en de ieren dy't lizzen bleaun binne net opfandelje.

10 Dyn wyngert allyksa scilstû net skjin ôfrispje, en de druven dy't lizzen bleaun binne net opfandelje; for de earme en de frjemdling scilstû se lizze litte: Ik bin de Heare jimme God.

11 Jimme scille net stelle, en jimme scille net ljeagenje noch mei falskens omgean, in elk tsjin syn neiste.

12 En jimme scille net falsk swarre by myn namme, en ûnthilligje de namme fen dyn God: Ik bin de Heare.

13 Dû scilst dyn neiste net binearje noch ôfsette; it lean fen 'e deihierarbeider scil net by dy fornachtsje oant de moarns.

14 Dû scilst in dôven ien net flokke, en foar it oantlit fen 'e bline gjin oanstjit lizze; mar dû scilst dyn God freezje: Ik bin de Heare.

15 Jimme scille gjin ûnrjucht dwaen yn it rjucht; dû scilst it oantlit fen 'e earme net oannimme noch it oantlit fen 'e oansjenlike earje; mei rjuchtfeardichheit scilstû dyn neiste rjuchtsje.

16 Dû scilst net ûnder dyn lânsljue omglûpe as in kweastoker, noch gean op it bloed fen dyn neiste: Ik bin de Heare.

17 Dû scilst dyn broer yn dyn herte net haetsje; dû scilst dyn neiste frijmoedich formoanje, datstû om him gjin sûnde draechst.

18 Dû scilst net wrekje, noch wrokje op 'e bern fen dyn folk, mar dû scilst dyn neiste ljeafhawwe as dysels: Ik bin de Heare.

19 Jimme scille myn ynsettingen hâlde. Dû scilst gjin twaderlei fé boaskje litte; dyn eker scilstû net mei twaderlei sied bisiedzje, en klean fen twaderlei gûd trochinoar scilstû net oanhawwe.

20 En as in man de bysliep hawn hat by in frou, dat in tsjinstfaem is en oan in oare man forsein, mar hja is net folslein lost en de frijheit is hjar net jown, den moat dat straft wirde; hja scille net deade wirde, hwent hja wier net frijlitten.

21 En hy scil syn skildoffer de Heare bringe by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst, in raem ta in skildoffer.

22 En foar it oantlit des Heare scil de preester mei de raem fen it skildoffer forsoening for him dwaen oer de sûnde dy't er sûndige hat; en der scil him forjowing barre fen 'e sûnde dy't er sûndige hat.

23 En hwennear't jimme yn it lân komme en allerhanne fruchtbeamte plantsje ta spize, den scille jimme de frucht dêrfen for foarhûd oanmerke; trije jier oanien scil it jimme foarhûd wêze, der scil net fen iten wirde.

24 Mar it f jirde jiers scil al syn frucht de Heare ta in hillich jubelfeest wêze.

25 En it fyfte jiers scille jimme syn frucht ite, dat it jimme oerfloedich opbringe mei: Ik bin de Heare jimme God.

26 Jimme scille neat mei bloed en al ite. Jimme scille net leauwe oan foartsjirmerij noch mei tsjoenen omgean.

27 Jimme scille it hier fen jimme holle op 'e hoeken net rounskeare, noch de hoeken fen jimme bird bidjerre.

28 Om de siele fen in forstoarne scille jimme net yn jimme flêsk snije, noch jimsels merke: Ik bin de Heare.

29 Dû scilst dyn dochter net ûnthilligje en hâld hjar ta hoerkerij, dat it lân net hoerket en fol wirdt fen skandlike dingen.

30 Jimme scille myn sabbatten hâlde, en myn

hillichdom scille jimme freezje: Ik bin de Heare.
31 Jimme scille jimme net jaen ta de ûnderierdske geasten en ta de wiersizzende geasten; siikje se net, en ûntreinigje jimme net mei hjarren: Ik bin de Heare jimme God.
32 For it grize hier scilstû oerein gean, en it oantlit fen in âld man scilstû ûntsjen; en dû scilst freezje for dyn God: Ik bin de Heare.
33 En as in frjemdling to jimmes yn jimme lân as frjemdling tahâldt, den scille jimme him net binearje.
34 De frjemdling dy't as frjemdling by jimme tahâldt, scil to jimmes wêze as in lânsman fen jimme; dû scilst him ljeafhawwe as dysels, hwent jimme [pag. 123] hawwe frjemdlingen west yn Egyptelân: Ik bin de Heare jimme God.
35 Jimme scille gjin ûnrjucht dwaen yn it rjucht, mei de jelne, mei de wichten, of mei de miette.
36 Suvere skealjen scille jimme hawwe, suvere weachstiennen, in suvere efa, en in suvere hin: Ik bin de Heare jimme God, dy't jimme út Egyptelân laet haw.
37 Dêrom scille jimme al myn ynsettingen en al myn rjuchten ûnderhâlde en se dwaen. Ik bin de Heare.

HAEDSTIK 20.

1 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
2 Dû scilst ek ta Israëls bern sizze: In elk fen Israëls bern of fen 'e frjemdlingen, dy't as frjemdlingen yn Israël tahâlde, dy't fen syn sied de Molech jowt, scil wis en.siker deade wirde; it folk fen it lân scil him mei stiennen stiennigje.
3 En Ik scil myn oantlit tsjin dy man sette, en him útroegje út it formidden fen syn folk; hwent hy hat fen syn sied de Molech jown om myn hillichdom to ûntreinigjen en myn hillige namme to ûnthilligjen.
4 En byhwennear't it folk fen it lân de eagen mar hwet tadocht for dy man as er fen syn sied de Molech jowt, en it deadet him net,
5 den scil Ik myn oantlit tsjin dy man en tsjin syn húsgesin sette, en Ik scil him en allegearre dy't him neihoerkje, om de Molech nei to hoerkjen, útroegje út it formidden fen hjar folk.
6 En as der in siele is dy't him jowt ta de ûnderierdske geasten en ta de wiersizzende geasten, om dy nei to hoerkjen, den scil Ik myn oantlit tsjin dy siele sette en hjar útroegje út it formidden fen hjar folk.
7 Dêrom hilligje jimme en wêz hillich, hwent Ik bin de Heare jimme God.
8 En ûnderhâld myn ynsettingen en doch dy. Ik bin de Heare, dy't jimme hilliget.
9 Alle man dy't syn heit of syn mem flokt, hy scil wis en siker deade wirde; ly hat syn heit of syn mem flokt; syn bloed is op him.
10 En in man, dy't oerhoer docht mei immens frou, oerhoer docht mei de frou fen syn neiste, hy scil wis en siker deade wirde, de oerhoerker en de oerhoerkster.
11 En in man dy't by syn heite frou leit, hat syn heite skamte ûntditsen, hja scille beide wiswier deade wirde; hjar bloed is op hjarren.
12 Allyksa as in man by syn snoarske leit, hja scille beide wiswier deade wirde; hja hawwe skandlike ûntaerding bidreaun; hjar bloed is op hjarren.
13 En as in man by in manspersoan leit lyk as by in frou, hja hawwe beide in grouwel dien; hja scille wiswier deade wirde; hjar bloed is op hjarren.
14 En as in man in frou en hjar mem nimt, dat is in skandlike died; hja scille him en hjar forbaerne mei fjûr, dat der gjin skandlike died yn jimme formidden wêze mei.
15 En as in man by fé leit, wiswier hy scil deade wirde; ek scille jimme dat beest deadzje.
16 En as in frou hwetfor beest ek bineikomt om dermei om to slaen, dy frou en dat beest scille jimme deadzje; hja sciile wis en siker deade wirde; hjar bloed is op hjarren.
17 En as in man syn sister nimt, syn heite dochter of syn memme dochter, en hy sjucht hjar skamte en hja sjucht syn skamte, dat is in skande; dêrom scille hja foar de eagen fen 'e bern fen hjar folk útroege wirde; hy hat de skamte fen syn sister ûntditsen; hy scil syn ûngerjuchtichheit drage.
18 En as in man by in frou leit dy't net goed is en hy ûntdekt hjar skamte en makket hjar boarne bleat, en hja ûntdekt de boarne fen hjar bloed, den scille hja beide útroege wirde út it formidden fen hjar folk.
19 Ek silstû de skamte fen dyn memme sister en fen dyn heite sister net ûntdekke; hwent hy hat syn neibisteande ûntditsen; hja sciile hjar ûngerjuchtichheit drage.

20 En as in man by syn moeike leit, en hy ûntdekt syn omke skamte, hja scüle hjar sûnde drage; sûnder bern scille hja stjerre.
21 En as in man syn broers frou nimt, dat is ûnreinheit; hy hat de skamte fen [pag. 124] syn broer ûntditsen; sûnder bern scille hja wêze.
22 Underhâld den al myn ynsettingen en al myn rjuchten en doch dêrneffens, dat it lân dêr't Ik jimme hinne bring om dêr to wenjen, jimme net útspijt.
23 En wannelje net yn 'e ynsettingen fen it folk, dat Ik foar jimme oantlit fordriuw; hwent al dy dingen hawwe hja dien; dêrom haw Ik in ôfgriis fen hjarren krige.
24 En Ik haw jimme sein: Jimme scille hjar lân ervje, en Ik scil it jimme jaen dat jimme it ervje, in lân oerrinnende fen molke en hunich. Ik bin de Heare jimme God, dy't jimme ôfsûndere haw fen 'e folken.
25 Dêrom scille jimme ûnderskied meitsje twisken it reine en it ûnreine fé, en twisken de ûnreine en de reine fûgels; en meitsje jimme sielen net ta in ôfgriis fen wegen it fé en fen wegen it fûgelt en fen wegen al hwet oer de ierde krûpt, dat Ik for jimme ôfsûndere haw, om it ûnrein to hâlden.
26 En jimme scille My hillich wêze, hwent Ik de Heare bin hilich, en Ik haw jimme ôfsûndere fen 'e folken om mines to wêzen.
27 En as in man of frou in ûnderierdske of in wiersizzende geast hat, dy scille wis en siker deade wirde; mei stiennen scille hja stiennige wirde; hjar bloed is op hjarren.

HAEDSTIK 21.

1 Dêrnei sei de Heare tsjin Mozes: Sprek ta de preesters, de soannen fen Aäron, en siz tsjin hjar: Oan in forstoarne scil in preester him net ûntreinigje ûnder syn lânsljue;
2 allinnich oan syn bloedfrjeon, dy't him op 'en neisten bistiet: syn mem, en syn heit, en syn soan, en syn dochter, en syn broer,
3 en syn sister dy't faem is, syn neibisteande, dy't yette gjin man sines wirden is: oan hjarren mei er him ûntreinigje.
4 Hy scil him as troud man net ûntreinigje ûnder syn lânsljue en ûnthilligje himsels.
5 Hja scille de holle net keal meitsje, noch de hoeke fen it bird ôfskeare, en yn hjar flêsk scille hja net snije.
6 Hja scille hjar God hillich wêze en de namme fen hjar God scille hja net ûnthilligje; hwent hja offerje de fjûroffers des Heare, de spize fen hjar God, dêrom scille hja hillich wêze.
7 Hja scille gjin frou nimme dy't in hoer of in ûntwijde is, noch in frou dy't fen hjar man forstaet is; hwent hy is syn God hillich.
8 Dêrom scilstû him hillich hâlde, om't er de spize fen dyn God offeret; hy scil dy hillich wêze, hwent Ik bin hillich, de Heare dy't jimme hilliget.
9 En as de dochter fen in preester hjarsels ûnthilliget mei hoerkjen, den ûnthilliget hja hjar heit; mei fjûr scil hja forbaernd wirde.
10 En de preester dy't de heechste is ûnder syn broerren, op hwaens holle de salfoalje getten is, en hwaens hân hja folle hawwe om de klean oan to tsjen, hy scil syn holle net ûntbleatsje noch syn klean toskoerre.
11 Ek scil er by gjin deade lichemen komme, oan syn heit en oan syn mem scil er him net ûntreinigje.
12 En ta it hillichdom scil er net útkomme, dat er it hillichdom fen syn God net ûnthilliget; hwent de wijing fen 'e salfoalje fen syn God is op hun: Ik bin de Heare.
13 En hy scil in frou nimme dy't yn hjar jongfammesteat is.
14 In widdou, of in forstate, of in ûntwijde, in hoer, sokken scil er net nimme; mar in jongfaem út syn lânsljue scil er ta frou nimme,
15 dat er syn sied ûnder syn lânsljue net ûnthilliget; hwent Ik bin de Heare, dy't him hilligje.
16 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
17 Sprek ta Aäron, en siz: Nimmen fen dyn sied, yn hjar slachten, dy't biheind is, scil tichterby komme om de spize fen syn God to offerjen.
18 Hwent gjinien dy't biheind is, scil tichterby komme: itsij in blinen of in kreupelen, of to koart- of to langliddich;
19 of immen dy't in skonk of in earm britsen hat;
20 of dy't forwoechsen is,of in dwerch, of dy't in plak yn it each hat, of rude, [pag. 125] of kweasear, of in breuk yn 'e ljisk.
21 Gjin man út it sied fen Aäron de preester, dy't biheind is, scil tichterby komme om de fjûroffers des Heare to offerjen; hy is biheind, hy scil net tichterby komme om de spize fen syn God to offerjen.

22 De spize fen syn God, fen it heechhillige en fen it hillige, scil er ite;
23 mar it foarkleed scil er net by komme en it alter scil er net bineikomme, om't er biheind is; dat er myn hillichdommen net ûnthilhget; hwent Ik bin de Heare, dy't hjar hilligje.
24 En Mozes spriek dat ta Aäron en ta syn soannen en ta al de bern fen Israël.

HAEDSTIK 22.

1 Dêrnei spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
2 Sprek ta Aäron en ta syn soannen, dat hja hoeden wêze scille mei de hillige jeften fen Israëls bern, dy't hja my hilligje, dat hja myn hillige namme net ûnthilligje meije: Ik bin de Heare.
3 Siz hjarren: For jimme slachten! Alle man út al jimme sied dy't de hillige jeften, fen Israëls bern de Heare hillige, bineikomt, wylst er de ûnreinheit oan him hat, dy siele scil foar myn oantlit útroege wirde: Ik bin de Heare.
4 Gjinien fen Aärons sied dy't melaetsk is of floeit, scil fen 'e hillige jeften ite ear't er rein is. En hwa't immen oanrekket dy't ûnrein is fen in dead lichem, of hwa't yn 'e bysliep it sied ôfgiet,
5 of dy't hokfor krûpend djierte oanrekket dêr't er ûnrein fen wirdt, of in minske dêr't er ûnrein fen wirdt, hwetfor ûntreiniging ek,
6 de minske dy't soks oanrekket scil ûnrein wêze oan 'e jouns ta, en hy scil fen 'e hillige jeften net ite, byhwennear't er de lea net baeid hat yn wetter.
7 Mar hwennear't de sinne ûnder is, den scil er rein wêze; en dêrnei scil er fen 'e hillige jeften ite, hwent dat is syn spize.
8 Ies en it forskoerde scil er net ite, dat er net ûnrein wirde mei: Ik bin de Heare.
9 Hja scille myn gebot den ûnderhâlde, dat hja fen dat oangeande gjin sûnde oer hjar helje en stjer dêroan, om't hja it ûnthillige hawwe scoene: Ik bin de Heare, dy't hjar hilligje.
10 Ek scil gjin frjemden ien it hillige ite. Noch dy't by in preester wennet, noch in deihierarbeider scille it hillige ite.
11 Mar as in preester immen koft hat for syn jild, dy scil dêrfen ite, en dy't yn syn hûs berne is; dy scille fen syn spize ite.
12 As lykwols de dochter fen 'e preester mei in frjemden ien troud is, den scil hja fen it heefoffer fen 'e hillige jeften net ite.
13 Mar as de dochter fen 'e preester in widdou of in forstate is, en gjin sied hat, en hja komt werom yn hjar heite hûs lyk as yn hjar jonkheit, den scil hja fen hjar heite spize ite; mar gjin frjemden ien scil dêrfen ite.
14 En as immen by forsin it hillige yt, den scil er dêr in fyften ta dwaen, en jow it hillige de preester werom.
15 Sa scille hja de hillige jeften dy't Israëls bern de Heare heve hawwe, net ûnthilligje,
16 en gjin strafbere skild oer hjar helje, as hja de hillige jeften ite scoene; hwent Ik bin de Heare, dy't hjar hilligje.
17 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
18 Sprek ta Aäron en ta syn soannen en ta de bern fen Israël, en siz hjarren: Hwa't út Israëls hûs en fen 'e frjemdlingen yn Israël syn offer offeret neffens al hjar biloften en neffens al hjar frijwillige offers, dy't hja de Heare offerje ta in brânoffer,
19 it scil jimme gefallichheit jaen: in geef mantsje fen 'e kij, fen 'e lammen of fen 'e geiten.
20 Jimme scille net hwet offerje dêr't skeel oan is, hwent it scoe jimme net haechlik meitsje.
21 En as immen de Heare in tankoffer offeret, om in bysûndere bilofte nei to kommen of in frijwillich offer to bringen fen kij of fen skiep, den scil it geef wêze, dat it haegje mei; sûnder skeel scil it wêze.
22 Hwet blyn is, of wrak, of skeind, of suchtich, of rudich, of sear, dat scille jimme de Heare net offerje, en dêr scille [pag. 126] jimme de Heare gjin fjûroffer fen op it alter jaen.
23 Mar kij of skiep, to heechstallich of to leechstallich, dy scilstû klearmeitsje for in frijwillich offer; ta in bilofte lykwols scoe it net haechlik wêze.
24 Hwet biseare is, of stjitten, of toskoerd, of tosnien, jimme scille it de Heare net offerje; dat scille jimme yn jimme lân net dwaen.
25 Fen al soks scille jimme jimme God ek gjin spize offerje út 'e hân fen 'e útlanner; hwent it is bidoarn, it hat skeel, it scoe jimme net haechlik meitsje.
26 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
27 Hwennear't der in keal of in laem of in geitsje kommen is, den scil it saun dagen by de mem bliuwe; mar fen 'e achtste deis ôf en

neityd scil it de Heare haechlik wêze ta in jefte for it fjûroflfer.
28 Ek scille jimme in kou of in skiep en it jong dêrfen net op ien dei slachtsje.
29 En as jimme de Heare in lofoffer slachtsje, den scille jimme it slachtsje ta jimme wolbihagen.
30 Deselde deis scil it iten wirde; jimme scille dêr neat fen oerbliuwe litte for de oare moarns: Ik bin de Heare.
31 Hâld den myn geboaden en doch dêrneffens: Ik bin de Heare.
32 En ûnthilligje myn hillige namme net, dat Ik yn it formidden fen Israëls bern hillige wirde mei: Ik bin de Heare, dy't jimme hilligje,
33 dy't jimme út Egyptelân laet haw om jimme ta in God to wêzen: Ik bin de Heare.

HAEDSTIK 23.

1 Dêrnei spriek de Heare ta Mozes: sizzende:
2 Sprek ta Israëls bern en siz hjarren: De stelde heechtiden des Heare, dy't jimme útroppe scille ta hillige gearkomsten, dat binne myn fêste heechtiden.
3 Seis dagen scil der wirk dien wirde, mar de saunde deis is it in sabbat fen folsleine rêst, in hillige gearkomste; gjin wirk scille jimme dwaen, it is des Heare sabbat yn al jimme wenten.
4 Dit binne de stelde heechtiden des Heare, de hillige gearkomsten dy't jimme útroppe scille op hjar stelde tiid.
5 Yn 'e earste moanne, op'e fjirtjinde fen 'e moanne, twisken de beide jounen, is it des Heare Peaske.
6 En de fyftjinde deis fen dy moanne is it it feest fen it ûnsûrre brea des Heare; saun dagen scille jimme ûnsûrre brea ite.
7 De earste deis scille jimme in hillige gearkomste hawwe; gjin wirk noch tsjinst scille jimme dwaen.
8 Mar saun dagen scille jimme de Heare in fjûroffer offerje; de saunde deis scil it in hillige gearkomste wêze; gjin wirk noch tsjinst scille jimme dwaen.
9 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
10 Sprek ta Israëls bern en siz hjarren: Hwennear't jimme yn it lân kommen binne, dat Ik jimme jaen scil, en syn rispinge ynhelje, den scille jimme fen jimme rispinge de earstlingskeaf ta de preester bringe.
11 En hy scil de skeaf biwege foar it oantlit des Heare, dat it jimme haechlik meitsje mei; de deis nei de sabbat scil de preester se biwege.
12 Ek scille jimme de deis dat jimme de skeaf biwege, in geef laem klearmeitsje dat in jier âld is, de Heare ta in brânoffer,
13 en it spiisoflfer dêrfen, twa tsjienden blom fen moal, mongen mei oalje, ta in fjûroffer, de Heare ta in swietrook; en dêr it drankoffer fen wyn ta, in fjirden fen in hin.
14 En jimme scille gjin brea, noch roastere nôt, noch griene ieren ite, oant de deis dat jimme it offer fen jimme God bringe. It is in ivige ynsetting for jimme slachten, yn al jimme wenten.
15 Dêrnei scille jimme rekkenje fen dy deis nei de sabbat, fen 'e dei ôf dat jimme de skeaf fen it biweechoffer brocht hawwe — saun folle wiken scille it wêze;
16 oant de deis nei de saunde sabbat scille jimme fyftich dagen rekkenje; den scille jimme de Heare in nij spiisoffer offerje.
17 Ut jimme wenten scille jimme twa biweechbreaën meinimme; hja scille fen twa tsjienden fen in efa blom fen moal wêze; sûrre scille hja bakt wirde, ta earstelingen for de Heare. [pag. 127]
18 En mei it brea scille jimme saun geve lammen fen in jier, en in jonge interbolle en twa rammen offerje; hja scille de Heare in brânoffer wêze, mei hjar spiisoffer en hjar drankoffers, in fjûroffer, de Heare ta in swietrook.
19 Ek scille jimme in geitebok klearmeitsje ta in sûndoffer, en twa lammen fen in jier ta in tankoffer,
20 en de preester scil dy deis it brea fen 'e earstelingen biwege ta in biweechoffer foar it oantlit des Heare; mei de twa lammen scille hja de Heare hillich wêze en de preester tafalle.
21 En jimme scille deselde deis útroppe, dat jimme in hillige gearkomste hawwe scille; gjin wirk noch tsjinst scille jimme dwaen. It is in ivige ynsetting yn al jimme wenten for jimme slachten.
22 En as jimme de rispinge fen it lân helje, den scilstû al rispjende dyn lân om de kanten hinne net skjin ôfrispje, en de ieren dy't lizzen bliuwe net opfandelje; for de earme en for de frjemdling scilstû se lizze litte: Ik bin de Heare

jimme God.
23 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
24 Sprek ta Israëls bern, en siz: Yn ’e saunde
moanne, op ’e earste fen ’e moanne, scil it in
dei fen rêst for jimme wêze, in tinkdei fen ’e
bazún, in hillige gearkomste.
25 Gjin wirk noch tsjinst scille jimme dwaen,
mar jimme scille de Heare in fjûroffer offerje.
26 Fierder spriek de Heare ta Mozes,
sizzende:
27 Mar de tsjiende fen dyselde saunde
moanne scil it de soendei wêze; in hillige
gearkomste scille jimme hawwe; den scille
jimme jimme sielen fornederje, en de Heare
in fjûroffer offerje.
28 En dy deis scille jimme gjin wirk dwaen;
hwent it is de soendei, dat der forsoening oer
jimme dien wirdt foar it oantlit fen ’e Heare
jimme God.
29 Hwent alle siele dy’t hjar dy deis net
fornederet, scil útroege wirde út hjar folken.
30 Ek alle siele dy’t dy deis hokfor wirk dien
hat, dy siele scil Ik fordylgje út it formidden
fen hjar folk.
31 Jimme scille gjin wirk dwaen; it is in ivige
ynsetting for jimme slachten, yn al jimme
wenten.
32 In dei fen folsleine rêst scil it jimme wêze,
en jimme scille jimme sielen fornederje. De
njuggende fen ’e moanne, yn ’e jountiid, fen
’e joune ta de joune, scille jimme jimme
sabbat hâlde.
33 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
34 Sprek ta Israëls bern, en siz: De fyftjinde
deis fen dyselde saunde moanne is it de Heare
saun dagen it feest fen ’e leafhutten.
35 De earste deis scil it in hillige gearkomste
wêze; gjin wirk noch tsjinst scille jimme
dwaen.
36 Saun dagen scille jimme de Heare
fjûroffers offerje; de achtste deis scille jimme
in hillige gearkomste hawwe, en de Heare in
fjûroffer offerje. It is in heechtiid; jimme scille
gjin wirk noch tsjinst dwaen.
37 Dat binne de stelde heechtiden des Heare,
dy’t jimme útroppe scille ta hillige
gearkomsten, om de Heare f jûroffer to
bringen: brânoffer en spiisoffer, slachtoffer en
drankoffers, lyk as hja allegearre by de dei
foarskreaun binne,
38 bûten de sabbatten des Heare, en bûten
jimme jeften, en bûten al jimme biloften, en
bûten al jimme frijwillige offers, dy’t jimme de
Heare jaen scille.
39 Mar de fyftjinde deis fen ’e saunde
moanne, hwennear’t jimme de fruchten fen it
lân ynhelle hawwe, scille jimme saun dagen it
feest des Heare hâlde; de earste deis scille
jimme rêste, en de achtste deis scille jimme
rêste.
40 En de earste deis scille jimme nei jimme
nimme fruchten fen hearlike beammen en
palmtûken, twigen fen tichte leafbeammen,
en beekwylgen, en saun dagen scille jimme
bliid wêze foar it oantlit fen ’e Heare jimme
God.
41 En jimme scille de Heare dat feest saun
dagen yn it jier hâlde; it is in ivige ynsetting
for jimme slachten; yn ’e saunde moanne
scille jimme it hâlde.
42 Saun dagen scille jimme yn ’e leafhutten
wenje; alle lânsljue fen Israél scille yn
leafhutten wenje,
43 dat jimme slachten witte meije dat Ik
Israêls bern yn leafhutten wenje litten haw,
do’t Ik hjar út Egyptelân [pag. 128] laet hie: Ik bin
de Heare jimme God.
44 Sa hat Mozes Israëls bern de stelde
heechtiden des Heare oankindige.

HAEDSTIK 24.

1 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
2 Gebied Israëls bern, dat hja ta dy bringe
suvere útparse olive-oalje for de ljochter, om
de lampen aloan baernende to hâlden.
3 Foar it oantlit des Heare scil Aäron dy alle
dagen klearmeitsje, fen ’e moarns oant de
jouns, bûten it foarkleed fen it tsjûgenis yn ’e
tinte fen ’e gearkomst; it is in ivige ynsetting
for jimme slachten.
4 Foar it oantlit des Heare scil er de lampen
alle dagen klear meitsje op ’e lottere ljochter.
5 Dû scilst ek blom fen moal nimme en dêr
toalve koeken fen bakke; twa tsjienden fen in
efa scil der yn elke koeke gean.
6 En dû scilst se opinoar lizze oan twa
steapels, seis oan elke steapel, op ’e reine tafel
foar it oantlit des Heare.
7 En by beide steapels scilstû suvere wiereek
lizze, dy’t in tinkoffer ta it brea wêze scil, in
fjûroffer de Heare.
8 Alle sabbatdagen weroan scil er dat
klearmeitsje foar it oantlit des Heare, fen
wegen Israëls bern, ta in ivich forboun.

9 En it scil Aäron en syn soannen hjarres
wêze; en hja scille it ite op in hillich plak;
hwent it is syn heechhillich diel fen ’e
fjûroffers des Heare, in ivige ynsetting.
10 En de soan fen in Israëlityske frou — mar
hy hie in Egyptysk man ta heit — joech him
midden ûnder Israëls bern; en de soan fen dy
Israëlityske frou rekke yn it leger deilis mei in
Israëlitysk man.
11 Do lastere de soan fen ’e Israëlityske frou
de Namme en flokte; dêrom brochten hja him
ta Mozes. En de namme fen syn mem wier
Selomith, de dochter fen Dibri, út ’e stam fen
Dan.
12 En hja setten him yn it tichthús, dat der
hjarren útslútsel jown wirde scoe neffens de
mûle des Heare.
13 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
14 Bring de flokker bûten it leger; en
allegearre dy’t it heard hawwe, scille him de
hannen op ’e holle lizze; dêrnei scil de hiele
gemeinte him stiennigje.
15 En ta Israëls bern scilstû sprekke, sizzende:
Al hwa’t syn God flokt, dy scil syn sûnde
drage.
16 En dy’t de namme des Heare lasteret, scil
wis deade wirde; de hiele gemeinte scil him
wis en siker stiennigje; de frjemdling likegoed
as de lânsman, as er de Namme lasteret, scil
deade wirde.
17 En as immen hokker minske ek deaslacht,
hy scil wiswier deade wirde.
18 Mar dy’t fé deaslacht, hy scil it weromjaen,
libben for libben.
19 En as immen syn neiste ûngemak
oandocht, lyk as er sels dien hat, sà scil him ek
dien wirde:
20 breuk for breuk, each for each, tosk for
tosk; lyk as hy in minske ûngemak oandien
hat, sâ scil it him ek oandien wirde.
21 Dy’t den fé deaslacht, hy scil it weromjaen;
mar dy’t in minske deaslacht, dy scil deade
wirde.
22 Ien en itselde rjucht scille jimme hawwe;
lyk as de lânsman sa scil ek de frjemdling
wêze; hwent Ik bin de Heare jimme God.
23 En Mozes sei tsjin Israëls bern, hja scoene
de flokker bûten it leger bringe en him
stiennigje mei stiennen. En Israëls bern diene
lyk as de Heare Mozes hjitten hie.

HAEDSTIK 25.

1 Fierder spriek de Heare ta Mozes by de
berch Sinaï, sizzende:
2 Sprek ta Israëls bern en siz hjarren:
Hwennear’t jimme kommen binne yn it lân
dat Ik jimme jow, den scil it lân de Heare in
sabbat hâlde.
3 Seis jier scilstû dyn ikker siedzje, en seis
jier dyn wyngert snoeije en de fruchten dêrfen
ynhelje;
4 mar it saunde jiers scil it lân folsleine rêst
hawwe, in sabbat des Heare; dyn ikker scilstû
net siedzje en dyn wyngert net snoeije.
5 Hwet der fensels woeksen is op dyn lân
scilstû net rispje; en de druven fen dyn
ûnbiarbeide wyngert scilstû net snije; it scil in
jier fen rêst for it lân wêze. [pag. 129]
6 En de sabbat fen it lân scil jimme ta spize
wêze: dy, en dyn tsjinstfeint, en dyn
tsjinstfaem, en dyn deihierarbeider, en dyn
bywenner, dy’t by dy tahâldt as frjemdling,
7 en dyn fé en it djierte dat yn dyn lân is, scil
de hiele opbringst dêrfen ta spize wêze.
8 Ek scilstû saun jierwiken telle, saunris
saun jier, dat de dagen fen ’e saun jierwiken
meiïnoar njuggen en fjirtich jier meitsje.
9 Den scilstû yn ’e saunde moanne, op ’e
tsjiende fen ’e moanne, bazunelûd trochgean
litte; op ’e soendei scille jimme de bazún
troch jimme hiele lân gean litte.
10 En jimme scille it fyftichste jier hilligje en
frijheit útroppe yn it lân, for al syn biwenners.
It scil jimme in jubeljier wêze; den scille
jimme weromkomme in elk yn syn bisit en in
elk ta syn slachte.
11 In jubeljier scil dat fyftichste jier jimme
wêze; jimme scille net siedzje, noch rispje
hwet fensels woeksen is, noch de druven fen
’e ûnbiarbeide wyngert snije.
12 Hwent it is it jubeljier, it scil jimme hillich
wêze; hwet it fjild opjowt scille jimme ite.
13 Yn dat jubeljier scille jimme
weromkomme in elk yn syn bisit.
14 Dêrom, hwennearstû dyn neiste hwet
forkeapest, of hwet út ’e hân fen dyn neiste
keapest, scil de iene de oare net binearje;
15 al nei de jierren dy’t der sûnt it jubeljier
forroun binne scilstû fen dyn neiste keapje, en
al nei de jierren fen ’e rispinge scil er it dy
forkeapje;
16 hwet mear jierren hwet heger astû de priis
sette scilst, en hwet minder jierren hwet leger
astû de priis sette scilst, hwent hy forkeapet

dy it tal rispingen.
17 Lit gjinien syn neiste den binearje, en freezje dû dyn God, hwent Ik bin de Heare jimme God.
18 En doch myn ynsettingen, en hâld myn rjuchten en doch dêrneffens, den scille jimme feilich yn it lân wenje.
19 En it lân scil syn frucht jaen, en jimme scille jimme sêd ite, en der feilich wenje.
20 En as jimme sizze scoene: Hwet scille wy it saunde jiers ite ? hwent wy meije net siedzje noch de rispinge ynhelje! —
21 den scil Ik it sechste jiers myn seining oer jimme gebiede, dat it de rispinge for trije jier opbringt.
22 En it achtste jiers scille jimme siedzje en fen ’e âlde rispinge ite oan it njuggende jier ta; oant de nije rispinge yn is, scille jimme fen ’e âlde ite.
23 It lân scil ek net for altyd forkoft wirde; hwent it lân is mines, om’t jimme frjemdlingen en bywenners by My binne.
24 Dêrom scille jimme, yn it hiele lân fen jimme bisit, lossing for it lân talitte.
25 Hwennear’t dyn broer forearme is en hwet fen syn bisit forkoft hat, den scil syn losser, dy’t him nei bistiet, komme en los hwet syn broer forkoft hat.
26 En as immen gjin losser hat, mar hy kin it foarinoar krije en fynt genôch ta syn lossing,
27 den scil er de jierren fen ’e forkeap rekkenje, en hwet der oer is scil er de man dêr’t er it oan forkoft hat wer útkeare, en wer yn syn bisit komme.
28 Mar byhwennear’t syn hân net genôch fynt om him wer út to kearen, den scil it forkofte goed yn ’e hân fen ’e keaper bliuwe oan it jubeljier ta; mar yn it jubeljier scil it wer oergean, en hy scil weromkomme yn syn bisit.
29 Allyksa hwennear’t immen in hûs yn in bimûrre stêd koft hat, den scil dêr rjucht fen lossing op lizze oant it jier fen ’e forkeap om is; in hiel jier scil der rjucht fen lossing op lizze.
30 Mar wirdt it net lost ear’t it jier om is, den scil it hûs dat yn ’e bimûrre stêd stiet for altyd de keaper sines bliuwe, yn syn slachten; yn it jubeljier scil it net loskomme.
31 Mar de huzen yn ’e doarpen, dêr’t gjin mûrre om hinne is, scille by it fjild fen it lân rekkene wirde; dêr scïl rjucht fen lossing op lizze, en yn it jubeljier scille hja loskomme.
32 Hwet oanbilanget de stêdden fen ’e Leviten, de huzen yn ’e stêdden dy’t hjar bisit binne — de Leviten scille it ivich rjucht fen lossing hawwe.
33 En as immen hwet fen ’e Leviten lost, den scil it hûs dat forkoft is yn ’e [pag. 130] stêd fen syn bisit, yn it jubeljier wer oergean; hwent de huzen yn ’e stêdden fen ’e Leviten binne hjar bisit yn it formidden fen Israëls bern.
34 Mar it mienskar om hjar stêdden hinne scil net forkoft wirde, hwent it is hjarres ta in ivich bisit.
35 En as dyn broer by dy forearme is en syn hân skoddet, den scilstû him fêsthâlde, dat er as frjemdling en bywenner it libben by dy hawwe mei.
36 Dû scilst gjin rinte noch winst fen him nimme, mar dû scilst dyn God freezje, dat dyn broer it libben by dy hawwe mei.
37 Dyn jild scilst him net op rinte jaen, en dyn spize scilstû net op winst jaen.
38 Ik bin de Heare jimme God, dy’t jimme út Egyptelân laet haw om jimme it lân Kanaän to jaen, dat ik jimme ta in God wêze scoe.
39 En as dyn broer by dy forearme is en him oan dy forkeapet, den scilstû him gjin slavetsjinst tsjinje litte.
40 For deihierarbeider, for bywenner scil er by dy wêze, oan it jubeljier ta scil er by dy tsjinje.
41 Den scil er frij by dy weigean, hy en syn bern; en hy scil weromgean ta syn slachte en weromgean nei syn âffears bisit.
42 Hwent it binne myn tsjinstfeinten, dy’t Ik út Egyptelân laet haw; hja scille net forkoft wirde lyk as men in slaef forkeapet.
43 Dû scilst net oer him hearskje mei wredens, mar dû scilst dyn God freezje.
44 Oangeande dyn slaef of dyn slavinne dy’t dines binne, fen ’e folken dy’t om jimme hinne wenje, dêr scilstû in slaef of in slavinne fen keapje.
45 En ek fen ’e bern fen ’e bywenners, dy’t as frjemdlingen by jimme tahâlde, scille jimme se keapje, fen hjarren, en fen hjar slachten dy’t by jimme wenje scille, dy’t hja yn jimme lan winne scille; en hja scille jimme ta in bisit wêze.
46 En jimme scille se jimme bern nei jimme neilitte ta in erflik bisit; jimme scille se ivich tsjinje litte. Mar oer jimme broerren, Israëls bern, de iene broer oer de oare, dêr scilstû net

mei wredens oer hearskje.
47 En as in frjemdling en bywenner, dy’t by
dy is, it dwaen kin, en dyn broer by him
forearmet, dat er himsels forkeapje moat oan
’e frjemdling, de bywenner dy’t by dy is, of
oan ’e frjemdling syn sibbe,
48 nei’t er himsels forkoft hat, hat er it rjucht
fen lossing; ien fen syn broerren scil him
losse,
49 of syn omke, of syn omke soan scil him
losse, of ien fen de neiste sibben út syn
slachte scil him losse; of hwennear’t er it
dwaen kin, scil er himsels losse.
50 En hy scil mei syn keaper rekkenje fen it
jier ôf dat er himsels oan him forkoft hat oan
it jubeljier ta, en de priis fen ’e forkeap scil
wêze neffens dy jierren; neffens de dagen fen
in deihierarbeider scil er by him wenje.
51 Håldt it yette gâns jierren oan, dêrneffens
scil er ta syn lossing weromjaen fen ’e som
dêr’t er for koft is.
52 En is it mar inkele jierren mear oan it
jubeljier ta, den scil er dêrneffens rekkenje; al
nei de jierren scil er losjild weromjaen.
53 Lyk as in deihierarbeider scil er fen jier ta
jier by him wenje; hy scil foar dyn eagen net
mei wredens oer him hearskje.
54 En kin er sa net lost wirde, den scil er yn it
jubeljier frijlitten wirde, hy en syn bern.
55 Hwent Israëls bern binne My ta
tsjinstfeinten, myn tsjinstfeinten binne it, dy’t
Ik út Egyptelân laet haw: Ik bin de Heare
jimme God.

HAEDSTIK 26.

1 Jimme scille jimme gjin ôfgoaden meitsje;
noch in snien byld noch in wijstien scille
jimme oprjuchtsje, noch in byldhoude stien
yn jimme lân sette, om dy to oanbidden;
hwent Ik bin de Heare jimme God.
2 Myn sabbatten scille jimme hâlde en myn
hillichdom scille jimme freezje: Ik bin de
Heare.
3 Byhwennear’t jimme wannelje yn myn
ynsettingen en myn geboaden hâlde en dy
dogge,
4 den scil Ik jimme rein jaen op ’e tiid; en it
lân scil syn opbringst jaen, en [pag. 131] it beamte
fen it fjild scil syn frucht jaen.
5 En jimme scille terskjen hawwe oan ’e
wynrispinge ta, en jimme scille wynrispjen
hawwe oan it siedzjen ta, en jimme scille
jimme sêd ite oan jimme brea, en feilich yn
jimme lân wenje.
6 Ek scil Ik frede jaen yn it lân, dat jimme
lizze to sliepen en der is gjinien dy’t jimme
kjel makket; en Ik scil it wylde djierte út it lân
reagje, en gjin swird scil troch jimme lân
tsjen.
7 En jimme scille jimme fijannen neisitte, en
hja scille foar jimme oantlit falle troch it
swird.
8 Fiif fen jimme scille hûndert neisitte, en
hûndert fen jimme scille tsjientûzen neisitte;
en jimme fijannen scille foar jimme oantlit
falle troch it swird.
9 En Ik scil My ta jimme keare, en jimme
fruchtber meitsje en jimme
formannichfâldigje; en myn forboun scil Ik
mei jimme bifêstigje.
10 En jimme scille oerjiersk nôt to iten
hawwe, en it oerjierske scille jimme útfiere fen
wegen de nije rispinge.
11 En Ik scil myn tabernakel yn jimme
formidden sette, en myn siele scil gjin wearze
yn jimme hawwe.
12 En Ik scil yn jimme formidden wannelje,
en jimme ta in God wêze, en jimme scille My
ta in folk wêze.
13 Ik bin de Heare jimme God, dy’t jimme út
Egyptelân laet haw, dat jimme hjar slaven net
wêze scoene, en Ik haw it langtiksel fen jimme
jok tobritsen en jimme rjuchtop rinne litten.
14 Mar byhwennear’t jimme net nei My
harkje, en al dy geboaden net dogge,
15 en as jimme myn ynsettingen forachtsje,
en as jimme siele in wearze hat yn myn
rjuchten, dat jimme al myn geboaden net
dogge, om myn forboun to brekken —
16 den scil Ik dat jimme ek dwaen, en Ik scil
forheardens oer jimme bringe: de tarring en
de koarts, dy’t de eagen fortarre en de siele
forkwine litte; ek scille jimme jimme sied
omdôch siedzje, hwent jimme fijannen scille
it opite.
17 En Ik scil myn oantlit tsjin jimme sette, dat
jimme slein wirde foar it oantlit fen jimme
fijannen; en jimme haters scille oer jimme
hearskje, en jimme scille flechtsje wylst
gjinien jimme neisit.
18 En as jimme den noch net nei My harkje,
den scil Ik foartfarre en tuchtigje jimme
saundûbeld, fen wegen jimme sûnden.
19 En Ik scil de heechmoed fen jimme krêft

brekke, en jimme himel izer allyk meitsje en jimme groun koper allyk.
20 En jimme krêft scil ûnnut fordien wirde; en jimme lân scil syn opbringst net jaen, en it beamte fen it lân scil syn frucht net jaen.
21 En as jimme dwêrs tsjin My steane en net nei My harkje wolle, den scil Ik jimme dêr yette saundûbelde slaggen oerhinne jaen, neffens jimme sûnden.
22 En Ik scil it wylde djierte ûnder jimme stjûre, dat jimme bern gripe scil en jimme fé útroegje en jimme minmachtich meitsje, en jimme wegen scille woast wirde.
23 En byhwennear't jimme fen al dy dingen noch gjin sizzen hawwe wolle, mar dwêrs tsjin My steane,
24 den scil Ik ek dwêrs tsjin jimme wêze, en Ik scil jimme ek saundûbeld slaen, fen wegen jimme sûnden.
25 En Ik scil in swird oer jimme bringe, dat de wrake fen it forboun wreke sal; en hwennear't jimme den biskûl sûkje yn jimme stêdden, den scil Ik de pest yn jimme formidden stjûre, en jimme scille oerjown wirde yn fijâns hân.
26 As Ik de stêf fen it brea oer jimme brek, den scille tsien frouljue jimme brea yn ien oun bakke, en jimme it brea by it gewicht weromjaen; en jimme scille ite, mar net sêd wirde.
27 En as jimme mei dat al noch net nei My harkje, mar dwêrs tsjin my yngeane,
28 den scil Ik yn 'e hjitte grime ek dwêrs tsjin jimme wêze, en jimme saundûbeld tuchtigje fen wegen jimme sûnden.
29 En jimme scille it flêsk fen jimme soannen ite, en it flêsk fen jimme dochters scille jimme ite.
30 En Ik scil jimme hichten forwoastgje en jimme sinnepylders forneatigje; en jimme deade lichemen op 'e deade lichemen fen jimme ûnreine goaden smite; en myn siele scil in wearze yn jimme hawwe.
31 En Ik scil jimme stêdden ta púnfallen meitsje en jimme hillichdommen [pag. 132] forwoastgje, en jimme swietrook scil Ik net rûke.
32 Ja, Ik scil it lân sels forwoastgje, dat jimme fijannen dy't dêryn wenje scille der forsteld fen stean scille.
33 En Ik scil jimme forsilje ûnder de heidenen en it swird efter jimme lûke, en jimme lân scil in wyldernis en jimme stêdden scille púnfallen wirde.
34 Den scil it lân syn sabbatten forgoede krije, al de dagen dat it woast leit, wylst jimme yn it lân fen jimme fijannen tahâlde; den scil it lân rêste en syn sabbatten forgoede krije.
35 Al de dagen dat it woast leit, scil it rêste, de rêst dy't it net hawn hat op jimme sabbatten, do't jimme dêr wennen.
36 En hwa't fen jimme oerbleaun binne, hjarren scil Ik yn 'e lannen fen hjar fijannen it herte lef meitsje, dat it risseljen fen in forwyndere blêd hjar opjaget, en hja scille flechtsje lyk as immen flechtet for in swird, en falle dêr't gjinien hjar efterneisit.
37 En hja scille stroffelje de iene oer de oare lyk as for it swird, alhowol 't gjinien hjar efternei sit; en jimme scille net bistean foar it oantlit fen jimme fijannen.
38 Mar jimme scille omkomme ûnder de heidenen, en it lân fen jimme fijannen scil jimme fortarre.
39 En hwa't fen jimme oerbleaun binne, scille om hjar ûngerjuchtichheit yn 'e lannen fen jimme fijannen úttarre; ja, ek om de ûngerjuchtichheden fen hjar âffears scille hja mei hjarren úttarre.
40 Den scille hja hjar ûngerjuchtichheit bikenne en de ûngerjuchtichheit fen hjar âffears, ho ûntrou hja tsjin My west hawwe, en ek dat hja dwêrs tsjin My yngien binne,
41 dat Ik ek dwêrs tsjin hjar yngien bin en hjar yn it lân fen hjar fijânnen brocht haw. Hwennear't hjar ûnbisnien hert him den bûge litten hat en hja hjar ûngerjuchtichheit boete hawwe,
42 den scil Ik tinke oan myn forboun mei Jakob, en ek oan myn forboun mei Izaäk, en ek oan myn forboun mei Abraham scil Ik tinke, en oan it lân scil Ik tinke.
43 Mar earst scil it lân fen hjarren forlitten wêze en syn sabbatten forgoede krije, wylst it woast leit sûnder hjar; en hja scille hjar ûngerjuchtichheit boetsje, om't hja myn rjuchten forwerpe, en hjar siele in wearze hat yn myn ynsettingen.
44 Mar ek hwennear't hja yn it lân fen hjar fijannen tahâlde, scil Ik hjar net forwerpe, noch fen hjarren wearzgje, om der in ein oan to meitsjen en brek it forboun mei hjarren; hwent Ik bin de Heare hjar God.
45 Mar ta hjar bêst scil Ik tinke oan it forboun fen 'e âffears, dy't Ik foar de eagen fen 'e

heidenen út Egyptelân laet haw, om hjarren ta in God to wêzen: Ik bin de Heare.
46 Dat binne de ynsettingen en de rjuchten en de wetten, dy't de Heare jown hat twisken Himsels en Israëls bern, op 'e berch Sinaï, yn de hân fen Mozes.

HAEDSTIK 27.

1 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
2 Sprek ta Israëls bern en siz hjarren: As immen in bysûndere bilofte dien hat — neffens dyn skatting scille de sielen de Heare sines wêze —
3 den scilstû in man fen tweintich oant ien fen sechstich skatte op fyftich silveren sikkels, neffens de sikkel fen it hillichdom.
4 Mar is it in frou, den scil dyn skatting tritich sikkels wêze.
5 En as it immen fen fiif jier is oant ien fen tweintich, den scil dyn skatting for ien fen it manlik slachte tweintich sikkels wêze en for ien fen it froulik slachte tsjien sikkels.
6 Mar as it immen fen in moanne âld is oant ien fen fiif jier, den scil dyn skatting for ien fen it manlik slachte fiif silveren sikkels wêze en dyn skatting for ien fen it froulik slachte trije silveren sikkels.
7 En as it immen is fen sechstich jier en dêr oer, den scilstû ien fen it manlik slachte op fyftjin sikkels skatte en ien fen it froulik slachte op tsjien sikkels.
8 Mar is er to earm for dyn skatting, den scil er foar it oantlit fen 'e preester brocht wirde, dat de preester him skat; [pag. 133] al nei't er bitelje kin dy't de bilofte dien hat, scil de preester him skatte.
9 En as it in beest is, dêr't de Heare in offer fen offere wirdt, al hwet er de Heare dêrfen jowt, scil hillich wêze.
10 Hy scil it net ruilje noch rosse, in bêsten oan in minnen of in minnen oan in bêsten; ruilet er lykwols dôch in beest oan in oar beest, den scil dat en hwet der oan ruile is, hillich wêze.
11 En as it hokfor ûnrein beest is, dêr't de Heare gjin offer fen offere wirdt, den scil er dat beest foar it oantlit fen 'e preester bringe;
12 en de preester scil it skatte, al nei't it bêst of min is; lyk as de preester it dy skat, scil it wêze.
13 Mar wol er it sels losse, den scil er in fyften oer dyn skatting hinne jaen.
14 En as immen de Heare syn hûs hilliget, den scil de preester it skatte, al nei't it goed of min is; lyk as de preester it skat, dêr scil it op stean.
15 En as hy dy't it hillige hat syn hûs losse wol, den scil er in fyften oer de som dêrstû it op skat hast hinne jaen; en it scil sines wêze.
16 En as immen de Heare in stik lân fen syn bisit hilliget, den scilstû it skatte neffens it sied dat der yn siedde wirdt: in gomer koarnsied op fyftich silveren sikkels.
17 As immen syn stik lân hilliget fen it jubeljier ôf, lyk astû it skatst, dêr scil it op stean.
18 Mar as er syn stik lân hilliget nei it jubeljier, den scil de preester mei him rekkenje neffens de jierren, dy't it oare jubeljier yette oanhâldt, en dat scil fen dyn skatting ôflitsen wirde.
19 En as hy dy't syn stik lân hillige hat it losse wol, den scil er in fyften oer de som dêrstû it op skat hast hinne jaen; en it scil syn fêstichheit wêze.
20 En as er dat stik lân net losse wol of as er it forkeapet oan in oar, den scil it net wer lost wirde;
21 mar sa gau't mei it jubeljier it lân wer oergiet, scil it de Heare hilhch wêze, as lân dêr't de ban op leit; de preester scil it bisit derfen hawwe.
22 En as er de Heare in stik lân hilliget dat er koft hat, en dat gjin lân fen syn bisit is,
23 den scil de preester him rekkenje de som fen dyn skatting oant it jubeljier; en deselde deis scil er dyn skatting jaen, de Heare ta in hillige jefte.
24 Yn it jubeljier scil it stik lân weromkomme oan him fen hwa't er it koft hat, oan him dy't de bisitter fen it lân wier.
25 Alles nou scilstû skatte neffens de sikkel fen it hillichdom; de sikkel scil tweintich geara hâlde.
26 Mar it earstberne fen it fé, dat de Heare earstberne wirdt, dat scil gjinien hilligje; oft it in koubeest is of in skiep, it is de Heare sines.
27 Mar is it fen ûnrein fé, den scil er it losse neffens dyn skatting, en dêr in fyften oer hinne jaen; en as it net lost wirdt, den scil it forkoft wirde neffens dyn skatting.
28 Neat lykwols fen hwet band is, dat immen de Heare wijd hat, fen al itjinge sines is:

minske of fé of lân dat syn bisit is, scil forkoft of lost wirde; al hwet band is, scil de Heare heechhillich wêze.
29 Al hwa't band is, dy't de minsken band hawwe, scil net lost wirde; hy scil wis deade wirde.
30 Ek al de tsjienden fen it lân, fen it sied fen it lân, fen 'e frucht fen it beamte, binne de Heare sines; hja binne de Heare hillich.
31 Mar as immen fen syn tsjienden hwet losse wol, den sil hy der in fyften oer hinne jaen.
32 Oangeande al de tsjienden fen kij en fen skiep, al hwet ûnder de stêf troch giet, in tsjienden scil de Heare hillich wêze.
33 Hy scil gjin ûnderskie meitsje twisken it bêste en it minne, hy scil it ek net ruilje; mar as er dochs ruilet, den scil dat en hwet deroan ruile is, hillich wêze; it scil net lost wirde.
34 Dat binne de geboaden, dy't de Heare Mozes gebean hat for Israëls bern, op 'e berch Sinaï. [pag. 134]

# IT FJIRDE BOEK FEN MOZES

## NEAMD

# NUMERI.

HAEDSTIK 1.

1 En de Heare spriek ta Mozes yn 'e woastenije Sinaï, yn 'e tinte fen 'e gearkomst, de earste deis fen 'e twade moanne, it twade jiers nei hjar úttocht út Egyptelân, sizzende:
2 Nim óp it tal fen 'e hiele gemeinte fen Israëls bern, neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, nei it tal nammen, alles hwet manlik is, holle foar holle,
3 fen tweintich jier en âlder, allegearre yn Israël dy't ûnder tsjinst kinne; dy scille jimme telle neffens hjar legerskaren, dû en Aäron.
4 En mei jimme scille dêroer gean út elke stam ien man, dy't in haed is fen syn stamhûs.
5 En dit binne de nammen fen 'e mannen dy't jimme bystean scille: for Ruben Elisur, de soan fen Sedeilr;
6 for Simeon Selumiël, de soan fen Surisaddai;
7 for Juda Nachson, de soan fen Amminadab;
8 for Issaskar Netaneël, de soan fen Suar;
9 for Sebulon Eliab, de soan fen Helon;
10 for Jozef's bern: for Efraïm Elisama, de soan fen Ammihud; for Manasse Gamliël, de soan fen Pedasur;
11 for Benjamin Abidan, de soan fen Gideoni;
12 for Dan Ahiëzer, de soan fen Ammisaddai;
13 for Aser Pagiël, de soan fen Ochran;
14 for Gad Eljasaf, de soan fen Dehuël;
15 for Naftali Ahira, de soan fen Enan.
16 Dat wierne de roppenen út 'e gemeinte, de foarsten fen hjar âffears stammen; Israëls stamhaden wierne it.
17 Do namen Mozes en Aäron dy mannen nei hjar, dy't by namme oanwiisd wierne,
18 en hja rôpen de hiele gemeinte gear de earste deis fen 'e twade moanne, en hja joegen hjar komôf op neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, nei it tal nammen, fen tweintich jier en âlder, holle foar holle,
19 lyk as de Heare Mozes hjitten hie, en hy telde se yn 'e woastenije Sinaï.
20 Én de soannen fen Ruben, Israëls earstberne, hjar neiteam neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, nei it tal nammen, holle foar holle, al hwet manlik wier fen tweintich jier en âlder, allegearre dy't ûnder tsjinst koene,
21 safolle as der fen 'e stam Ruben teld waerden, wierne seis en fjirtich tûzen en fiif hûndert.
22 Fen Simeons soannen, hjar neiteam neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, safolle as der teld waerden nei it tal nammen holle foar holle, al hwet manlik wier fen tweintich jier en âlder, allegearre dy't ûnder tsjinst koene,
23 safolle as der fen de stam Simeon teld waerden, wierne njuggen en fyftich tûzen en trijehûndert.
24 Fen Gads soannen, hjar neiteam neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, nei it tal nammen fen tweintich jier en âlder, allegearre dy't ûnder tsjinst koene,
25 safolle as der teld waerden fen 'e stam

Gad, wierne fiif en fjirtich tûzen en seis hûndert en fyftich.
26 Fen Juda's soannen, hjar neiteam neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, nei it tal nammen fen tweintich jier en âlder, allegearre dy't ûnder tsjinst koene,
27 safolle as der teld waerden fen 'e stam Juda, wierne fjouwer en sauntich tûzen en seishûndert.
28 Fen Issaskars soannen, hjar neiteam neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, nei it tal nammen fen tweintich jier en âlder, allegearre dy't ûnder tsjinst koene,
29 safolle as der teld waerden fen 'e stam Issaskar, wierne fjouwer en fyftich tûzen en fjouwerhûndert. [pag. 135]
30 Fen Sebulons soannen, hjar neiteam neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, nei it tal nammen fen tweintich jier en âlder, allegearre dy't ûnder tsjinst koene,
31 safolle as der teld waerden fen 'e stam Sebulon, wierne saun en fyftich tûzen en fjouwerhûndert.
32 Fen Jozefs soannen: fen Efraïms soannen, hjar neiteam neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, nei it tal nammen fen tweintich jier en âlder, allegearre dy't ûnder tsjinst koene,
33 safolle as der teld waerden fen 'e stam Efraïm, wierne fjirtich tûzen en fiifhûndert.
34 Fen Manasse soannen, hjar neiteam neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, nei it tal nammen fen tweintich jier en âlder, allegearre dy't ûnder tsjinst koene,
35 safolle as der teld waerden fen 'e stam Manasse, wierne twa en tritich tûzen en twahûndert.
36 Fen Benjamins soannen, hjar neiteam neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, nei it tal nammen fen tweintich jier en âlder, allegearre dy't ûnder tsjinst koene,
37 safolle as der teld waerden fen 'e stam Benjamin, wierne fiif en tritich tûzen en fjouwerhûndert.
38 Fen Dans soannen, hjar neiteam neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, nei it tal nammen fen tweintich jier en âlder, allegearre dy't ûnder tsjinst koene,
39 safolle as der teld waerden fen 'e stam Dan, wierne twa en sechstich tûzen en saunhûndert.
40 Fen Asers soannen, hjar neiteam neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, nei it tal nammen fen tweintich jier en âlder, allegearre dy't ûnder tsjinst koene,
41 safolle as der teld waerden fen 'e stam Aser wierne ien en fjirtich tûzen en fiifhûndert.
42 Fen Naftali's soannen, hjar neiteam neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, nei it tal nammen fen tweintich jier en âlder, allegearre dy't ûnder tsjinst koene,
43 safolle as der teld waerden fen 'e stam Naftali, wierne trije en fyftich tûzen en fjouwerhûndert.
44 Dat binne dyjingen dy't teld waerden, dy't Mozes teld hat mei Aäron en mei Israëls oersten: toalve mannen, in elk for syn stamhûs.
45 Sa waerden der den teld fen Israëls soannen, neffens hjar stamhuzen, fen tweintich jier en âlder, allegearre dy't yn Israël ûnder tsjinst koene,
46 alles meiïnoar waerden der teld seishûndert en trije tûzen en fiifhûndert en fyftich.
47 Mar de Leviten, neffens hjar âffears huzen, waerden net mei hjarren teld;
48 hwent de Heare hie ta Mozes spritsen, sizzende:
49 De stam Levi allinne scilstû net telle, noch hjar tal opnimme ûnder Israëls soannen.
50 Mar stel dû de Leviten oer de tabernakel fen it tsjûgenis en oer al syn gerei en oer alles hwet derby heart; hja scille de tabernakel drage en al syn gerei, en hja scille him bitsjinje, en hja scille hjar om de tabernakel hinne legerje.
51 En hwennear't de tabernakel opbrekt, scille de Leviten him ôfnimme, en hwennear't de tabernakel hâldt, scille de Leviten him wer opsette; en de frjemde dy't him bineikomt, scil deade wirde.
52 En Israëls soannen scille hjar legerje in elk yn syn kamp en in elk ûnder syn fane, neffens hjar legerskaren.
53 Mar de Leviten scille hjar legerje om de tabernakel fen it tsjûgenis, dat der gjin grime oer de gemeinte fen Israëls bern komme mei; dêrom scille de Leviten de wacht waernimme fen de tabernakel fen it tsjûgenis.
54 En Israëls bern diene dat, neffens alles hwet de Heare Mozes hjitten hie, sà diene hja.

## HAEDSTIK 2.

1 En de Heare spriek ta Mozes en ta Aäron, sizzende:
2 Israëls bern scille hjar legerje in elk ûnder syn fane, neffens de fjildteikens fen hjar stamhuzen; wiid om de tinte fen ’e gearkomst hinne scille hja hjar legerje.
3 En dy’t hjar legerje oan ’e eastkant [pag. 136] op sinne opgong, scille wêze: de fane fen Juda’s leger neffens hjar hearskaren; en Nachson, Amminadabs soan, scil de oerste fen Juda’s soannen wêze.
4 Syn leger nou en safolle as der teld waerden, wierne fjouwer en sauntich tûzen en seishûndert.
5 En njunken him scil him legerje de stam fen Issaskar; en Nethaneël, Suars soan, scil de oerste fen Issaskar’s soannen wêze.
6 Syn leger nou en safolle as der teld waerden, wierne fjouwer en fyftich tûzen en fjouwerhûndert.
7 Dêroan de stam fen Sebulon; en Eliab, Helons soan, scil de oerste fen Sebulon’s soannen wêze.
8 Syn leger nou en safolle as der teld waerden, wierne saun en fyftich tûzen en fjouwerhûndert.
9 Allegearre meiïnoar, safolle as der fen Juda’s leger teld waerden, wierne it hûndert en seis en tachtich tûzen en fjouwerhûndert, neffens hjar hearskaren. Hja scille earst optsjen.
10 De fane fen Rubens leger, neffens hjar hearskaren, scil op it suden stean; en Elisur, Sedeilrs soan, scil de oerste fen Rubens soannen wêze.
11 Syn leger nou en safolle as der teld waerden, wierne seis en fjirtich tûzen en fiifhûndert.
12 En njunken him scil him legerje de stam fen Simeon; en Selumiël, Surisaddai’s soan, scil de oerste fen Simeons soannen wêze.
13 Syn leger nou en safolle as der teld waerden, wierne njuggen en fyftich tûzen en trije hûndert.
14 Dêroan de stam fen Gad; en Eljasaf, Rehuëls soan, scil de oerste fen Gads soannen wêze.
15 Syn leger nou en safolle as der teld waerden, wierne fiif en fjirtich tûzen en seishûndert en fyftich.
16 Allegearre meiïnoar, safolle as der teld waerden yn Rubens leger, wierne it hûndert en ien en fyftich tûzen en fjouwerhûndert en fyftich, neffens hjar hearskaren. En hja scille twad optsjen.
17 Dêrnei scil de tinte fen ’e gearkomst optsjen, mei it leger fen ’e Leviten midden twisken de legers yn; lyk as hja hjar legerje, sa scille hja optsjen, in elk op syn plak, neffens hjar fanen.
18 De fane fen Efraïms leger, neffens hjar hearskaren, scil op it westen stean; en Elisama, Ammihuds soan, scil de oerste fen Efraïms soannen wêze.
19 Syn leger nou en safolle as der teld waerden, wierne fjirtich tûzen en fiifhûndert.
20 En njunken him de stam fen Manasse; en Gamliël, Pedasurs soan, scil de oerste fen Manasse soannen wêze.
21 Syn leger nou en safolle as der teld waerden, wierne twa en tritich tûzen en twahûndert.
22 Dêroan de stam fen Benjamin; en Abidan, Gideoni’s soan, scil de oerste fen Benjamins soannen wêze.
23 Syn leger nou en safolle as der teld waerden, wierne fiif en tritich tûzen en fjouwerhûndert.
24 Allegearre meiïnoar, safolle as der teld waerden yn Efraïms leger, wierne hûndert en acht tûzen en ien hûndert, neffens hjar hearskaren. En hja scille trêd optsjen.
25 De fane fen Dans leger scil op it noarden stean, neffens hjar hearskaren; en Ahiëzer, Ammisaddai’s soan, scil de oerste fen Dans soannen wêze.
26 Syn leger nou en safolle as der teld waerden, wierne twa en sechstich tûzen en saunhûndert.
27 En njunken him scil him legerje de stam fen Aser; en Pagiël, Ochrans soan, scil de oerste fen Asers soannen wêze.
28 Syn leger nou en safolle as der teld waerden, wierne ien en fjirtich tûzen en fiifhûndert.
29 Dêroan de stam fen Naftali; en Ahira, Enans soan, scil de oerste fen Naftali’s soannen wêze.
30 Syn leger nou en safolle as der teld waerden, wierne trije en fyftich tûzen en fjouwerhûndert.
31 Allegearre meiïnoar, safolle as der yn Dans leger teld waerden, wierne hûndert en saun en fyftich tûzen en seishûndert. Hja scille lêst

optsjen, neffens hjar fanen.
32 Dat binne dyjingen fen Israëls bern dy’t teld waerden, neffens hjar stamhuzen; allegearre meiïnoar, safolle as [pag. 137] der yn ’e legers teld waerden, neffens hjar hearskaren, wierne it seishûndert en trije tûzen en fiifhûndert en fyftich.
33 Mar de Leviten waerden net teld mei Israëls soannen, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
34 En Israëls bern dienen it; nei alles hwet de Heare Mozes hjitten hie, sà legeren hja hjar neffens hjar fanen, en sà teagen hja op, in elk neffens syn slachten, neffens syn stamhuzen.

HAEDSTIK 3.

1 Dit nou binne de bern fen Aäron en Mozes, de tiids dat de Heare mei Mozes spritsen hie op ’e berch Sinaï.
2 En dit binne de nammen fen Aärons soannen: de earstberne Nadab, den Abihu, Eleäzar en Ithamar.
3 Dat binne de nammen fen Aärons soannen, fen ’e salve preesters, hwaens hân hja folle hiene om it preesterampt to bitsjinjen.
4 Nadab en Abihu lykwols stoaren foar it oantlit des Heare, do’t hja yn ’e woastenije fen Sinaï frjemd fjûr foar it oantlit des Heare brochten, en hja hiene gjin bern; mar Eleäzar en Ithamar bitsjinnen it preesterampt foar it oantlit fen hjar heit Aäron.
5 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
6 Lit de stam Levi foarkomme, en stel him foar it oantlit fen ’e preester Aäron, dat hja him tsjinje,
7 en dät hja waernimme syn wacht en de wacht fen ’e hiele gemeinte foar de tinte fen ’e gearkomst, om de tsjinst fen ’e tabernakel to tsjinjen.
8 En hja scille al it gerei fen ’e tinte fen ’e gearkomst en de wacht fen Israëls bern dwaen, om de tsjinst fen ’e tabernakel to tsjinjen.
9 Sa scilstû Aäron en syn soannen de Leviten jaen; hja binne jown, hja binne him jown út Israëls bern.
10 Mar Aäron en syn soannen scilstû stelle ta it waernimmen fen hjar preesterampt; en de frjemde dy tichterby komt, scil deade wirde.
11 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
12 Sjuch, Ik sels haw de Leviten út it formidden fen Israëls bern nommen, yn it plak fen al it earstberne, dat de memmeskirte iepenet, út Israëls bern; en de Leviten scille mines wêze.
13 Hwent al it earstberne is mines; de deis dat Ik alle earstbernen yn Egyptelân sloech, haw Ik My alle earstbernen yn Israël hillige, fen ’e minsken oant de beesten; hja scille mines wêze; Ik bin de Heare.
14 En de Heare spriek ta Mozes yn ’e woastenije Sinaï, sizzende:
15 Tel de soannen fen Levi neffens hjar stamhuzen, neffens hjar slachten; al hwet manlik is, fen ien moanne âld en dêroer, dy scilstû telle.
16 En Mozes telde se neffens it gebot des Heare, lyk as him gebean wier.
17 Dit nou wierne Levi’s soannen by hjar nammen: Gerson, en Kohath, en Merari.
18 En dit binne de nammen fen Gersons soannen, neffens hjar slachten: Libni en Simeï.
19 En Kohaths soannen, neffens hjar slachten: Amram en Jishar, Hebron en Ussiël.
20 En Merari’s soannen, neffens hjar slachten: Mahli en Musi; dat binne Levi’s slachten, neffens hjar stamhuzen.
21 Fen Gerson is it slachte fen ’e Libniten en it slachte fen de Simeïten; dat binne de slachten fen ’e Gersoniten.
22 Safolle as der teld waerden neffens it tal fen alles hwet manlik wier, in moanne en âlder, safolle as der teld waerden, wierne saun tûzen en fiifhûndert.
23 De slachten fen ’e Gersoniten scille hjar legerje efter de tabernakel oan ’e westkant.
24 En de oerste fen it stamhûs fen ’e Gersoniten scil wêze Eljasaf, Laëls soan.
25 En de wacht fen Gersons soannen yn ’e tinte fen ’e gearkomst scil wêze de tabernakel en de tinte, hjar tek en it doarkleed foar de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst;
26 en de bihingen fen it foarhôf, en it doarkleed foar de yngong fen it foarhôf dat om de tabernakel en it alter hinne is, en syn koarden, ta syn hiele tsjinst.
27 En fen Kohath is it slachte fen ’e Amramiten, en it slachte fen ’e Jishariten, en it slachte fen ’e Hebroniten, [pag. 138] en it slachte fen ’e Ussiëliten; dat binne de slachten fen ’e Kohathiten.
28 Neffens it tal fen al hwet manlik wier, in

moanne en âlder, wierne it acht tûzen en seishûndert, dy't de wacht fen it hillichdom waernamen.
29 De slachten fen Kohath's soannen scille hjar legerje bisiden de tabernakel, op it suden.
30 De oerste nou oer it stamhûs fen 'e slachten fen 'e Kohathiten scil wêze Elisafan, Ussiëls soan.
31 En hjar wacht scil wêze de arke en de tafel, en de ljochter, en de alters, en it gerei fen it hillichdom dêr't hja tsjinst mei dogge, en it foarkleed, en alles hwet ta de tsjinst dêrfen biheart.
32 De oerste nou fen Levi's oersten scil wêze Eleäzar, de soan fen Aäron de preester; hy scil taforsjuch hawwe oer dyjingen dy't de wacht fen it hillichdom waernimme.
33 Fen Merari is it slachte fen 'e Mahliten en it slachte fen 'e Musiten; dat binne de slachten fen Merari.
34 En neffens hjar tal, safolle as der teld waerden fen al hwet manlik wier, in moanne en âlder, wierne it seis tûzen en twahûndert.
35 De oerste nou fen Merari's stamhuzen scil wêze Suriël, Abihaïls soan; hja scille hjar legerje bisiden de tabernakel, op it noarden.
36 En Merari's soannen scille wacht en taforsjuch hâlde oer de stilen fen 'e tabernakel, en syn richels, en syn pylders en syn klippen, en al syn gerei, en alles hwet ta syn tsjinst biheart,
37 en de pylders fen it foarhôf yn it rounom en hjar klippen en hjar pinnen en hjar koarden.
38 En dy't hjar legerje foar de tabernakel oan 'e eastkant, foar de tinte fen 'e gearkomst, op sinne opgong, dat scille wêze Mozes en Aäron mei syn soannen, waernimmende de wacht fen it hillichdom, de wacht for Israëls bern; en de frjemde dy tichterby komt, scil deade wirde.
39 Allegearre safolle as der teld waerden fen 'e Leviten, dy't Mozes en Aäron fen 'e Heare hjitten neffens hjar slachten teld hawwe, alles hwet manlik wier, in moanne en âlder, wierne twa en tweintich tûzen.
40 En de Heare sei tsjin Mozes: Tel al de manlike earstbernen ûnder Israëls bern, fen in moanne en âlder, en nim it tal fen hjar nammen op.
41 En for My scilst de Leviten nimme, Ik bin de Heare, yn pleats fen alle earstbernen ûnder Israëls bern, en de beesten fen 'e Leviten yn pleats fen alle earstbernen ûnder de beesten fen Israëls bern.
42 En Mozes telde, lyk as de Heare him hjitten hie, al de earstbernen ûnder Israëls bern.
43 En al de manlike earstbernen, neffens it tal fen 'e nammen, fen in moanne en âlder, safolle as der teld waerden, wierne twa en tweintich tûzen en twahûndert en trije en sauntich.
44 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
45 Nim de Leviten yn it plak fen al de earstbernen ûnder Israëls bern, en de beesten fen 'e Leviten yn it plak fen hjar beesten; hwent de Leviten scille mines wêze: Ik bin de Heare.
46 En hwet de lossing fen 'e twahûndert en trije en sauntich oangiet, dy't by de earstbernen fen Israëls bern oer binne op 'e Leviten,
47 for elke holle scilstû fiif sikkels nimme; neffens de sikkel fen it hillichdom scilstû se nimme; tweintich geara hâldt in sikkel.
48 En dat jild scilstû Aäron en syn soannen jaen, de lospriis fen dy't by hjarren oer binne.
49 En Mozes naem it losjild fen dyjingen dy't oer wierne op it tal troch de Leviten lost;
50 fen 'e earstbernen fen Israëls bern naem er dat jild, trettjin hûndert en fiif en sechstich sikkels, neffens de sikkel fen it hillichdom.
51 En Mozes joech it losjild oan Aäron en syn soannen, neffens it gebot des Heare, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.

HAEDSTIK 4.

1 En de Heare spriek ta Mozes en ta Aäron, sizzende:
2 Nim òp it tal fen Kohaths soannen, út it fonnidden fen Levi's soannen, [pag. 139] neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen,
3 fen tritich jier en âlder oant fyftich jier, allegearre dy't opkomme, om it wirk to dwaen yn 'e tinte fen 'e gearkomst.
4 Dit scil Kohaths soannen hjar tsjinst wêze yn 'e tinte fen 'e gearkomst: it heechhillige.
5 By it optsjen fen it leger scille Aäron en syn soannen komme en it foarkleed ta bidekking ôfnimme en de arke fen it tsjûgenis dêr mei bidekke.
6 En hja scille dêr in tek fen dassefellen op lizze, en in kleed hielendal fen himelsblau oer

hinne spriede, en de draechstokken yn 'e
ringen dwaen.
7 Ek scille hja oer de toantafel in kleed fen
himelsblau útspriede, en de skûtels en de
pannen en de tsjelken en de
drankofferkannen dêr op sette; ek scil it
bliuwend brea dêrop stean.
8 En hja scille dêr in karmozinen kleed oer
spriede, en dat mei in tek fen dassefellen
bidekke; en hja scille de draechstokken yn 'e
ringen dwaen.
9 Fierder scille hja in kleed fen himelsblau
nimme en bidek dêr de ljochter for de
forljochting mei, en de lampen en de snuters
en de dompers en al de oaljekannen, dêr't hja
him mei bitsjinje.
10 En hja scille him mei al it gerei yn in kleed
fen dassefellen dwaen, en set it op 'e
draechberje.
11 En oer it gouden alter scille hja in kleed fen
himelsblau útspriede, en dat mei in tek fen
dassefellen bidekke; en hja scille de
draechstokken yn 'e ringen dwaen.
12 Ek scille hja nimme it gerei ta de tsjinst,
dêr't hja yn it hillichdom mei tsjinje, en doch
it yn in kleed fen himelsblau en bidek it mei in
tek fen dassefellen; en hja scille it op 'e
draechberje sette.
13 En hja scille de yeske fen it alter feije, en
dêr in poarperen kleed oer hinne spriede;
14 en hja scille dêr al it gerei op lizze, dêr't hja
it mei bitsjinje: de pannen, de foarken en de
skeppen en de skealen, al it gerei fen it alter;
en hja scille dêr in tek fen dassefellen oer
hinne spriede, en de draechstokken yn 'e
ringen dwaen.
15 Hwennear't nou Ääron en syn soannen by
it optsjen fen it leger klear binne mei it dekken
fen it hillichdom en fen al it gerei fen it
hillichdom, den scille dêrnei Kohaths
soannen komme to dragen; mar hja scille it
hillige net oanreitsje, dat hja net stjerre. Dat is
de lêst fen Kohaths soannen yn 'e tinte fen 'e
gearkomst.
16 En Eleäzar, de soan fen 'e preester Ääron,
scil it taforsjuch hawwe oer de oalje fen 'e
ljochter, en it rookoffer fen 'e swietrokige
krûden, en it oanhâldend spiisoffer, en de
salfoalje; it taforsjuch oer de hiele tabernakel
en oer alles hwet dêryn is: it hillige en syn
gerei.
17 En de Heare spriek ta Mozes en ta Ääron,
sizzende:
18 Jimme scille de stam fen 'e slachten fen 'e
Kohathiten net útroegje litte út it formidden
fen 'e Leviten.
19 Mar dit scille jimme hjarren dwaen, dat
hja libje meije en net stjerre, hwennear't hja it
heechhillige bineikomme: Äärон en syn
soannen scille komme en set hjar in elk oan
syn tsjinst en oan syn lêst.
20 Lykwol scille hja net hinnegean en glûrkje
glûpskwei yn it hillichdom, dat hja net stjerre.
21 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
22 Nim ek óp it tal fen Gersons soannen,
neffens hjar stamhuzen, neffens hjar slachten.
23 Dû scilst se telle fen tritich jier en âlder
oant fyftich jier, allegearre dy't opkomme om
de tsjinst to bitsjinjen yn 'e tinte fen 'e
gearkomst.
24 Dit scil de tsjinst wêze fen 'e slachten fen
'e Gersoniten, hjar tsjinst en hjar lêst:
25 hja scille drage de gordinen fen 'e
tabernakel, en de tinte fen 'e gearkomst hjar
dek, en it tek fen dassefellen dat dêr oer hinne
leit, en it doarkleed foar de yngong fen 'e tinte
fen 'e gearkomst;
26 en de bihingen fen it foarhôf, en it
doarkleed foar de yngong fen it foarhôf, dat
om 'e tabernakel en it alter hinne is, en hjar
koarden, en al it gerei ta hjar tsjinst, en alles
hwet dêroan to birêdden is, scille hja bitsjinje.
27 De hiele tsjinst fen 'e slachten fen 'e [pag. 140]
Gersoniten, al hjar lêst en al hjar tsjinst, scil
wêze neffens it hjitten fen Äärон en fen syn
soannen; en jimme scille hjarren al hjar wacht
en wirk hjitte.
28 Dat is de tsjinst fen 'e slachten fen 'e
soannen fen 'e Gersoniten yn 'e tinte fen 'e
gearkomst, en hjar wacht scil wêze ûnder de
lieding fen Ithamar, de soan fen 'e preester
Äärон.
29 Oangeande de soannen fen Merari, dy
scilstû telle neffens hjar slachten en neffens
hjar stamhuzen.
30 Fen tritich jier en âlder oant fyftich jier
scilstû se telle, allegearre dy't opkomme om to
bitsjinjen de tsjinst fen 'e tinte fen 'e
gearkomst.
31 En dit scil wêze it ampt fen hjar lêst,
neffens al hjar tsjinst yn 'e tinte fen 'e
gearkomst: de stilen fen 'e tabernakel mei de
richels en de pylders en de klippen;
32 en de pylders fen it foarhôf yn it rounom

mei de klippen, en de pinnen en de koarden, en al it gerei, en al hwet ta hjar tsjinst biheart; en it gerei fen hjar lêst scille jimme in elk by namme oantsjutte.
33 Dat is de tsjinst fen 'e slachten fen Merari's soannen, neffens hjar hiele tsjinst yn 'e tinte fen 'e gearkomst, ûnder de lieding fen Ithamar, de soan fen 'e preester Aäron.
34 Mozes den en Aäron en de oersten fen 'e gemeinte telden de soannen fen 'e Kohathiten, neffens hjar slachten en neffens hjar stamhuzen,
35 fen tritich jier en âlder oant fyftich jier, allegearre dy't opkamen for de tsjinst yn 'e tinte fen 'e gearkomst.
36 En der waerden neffens hjar slachten teld twa tûzen en saunhûndert en fyftich.
37 Safolle binne der teld fen 'e slachten fen 'e Kohathiten, fen al hwa tsjinne yn 'e tinte fen 'e gearkomst, dy't Mozes en Aäron teld hawwe, neffens it gebot des Heare troch de hân fen Mozes.
38 Allyksa binne teld de soannen fen Gerson, neffens hjar slachten en neffens hjar stamhuzen,
39 fen tritich jier en âlder oant fyftich jier, allegearre dy't opkamen for de tsjinst yn 'e tinte fen 'e gearkomst;
40 dêrfen binne teld, neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, twa tûzen en seishûndert en tritich.
41 Safolle binne der teld fen 'e slachten fen Gersons soannen, fen al hwa tsjinne yn 'e tinte fen 'e gearkomst, dy't Mozes en Aäron teld hawwe, neffens it gebot des Heare.
42 Ek binne teld de slachten fen Merari's soannen, neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen,
43 fen tritich jier en âlder oant fyftich jier, allegearre dy't opkamen for de tsjinst yn 'e tinte fen 'e gearkomst;
44 dêrfen binne teld, neffens hjar slachten, trije tûzen en twa hûndert.
45 Safolle binne der teld fen 'e slachten fen Merari's soannen, dy't Mozes en Aäron teld hawwe, neffens it gebot des Heare troch de hân fen Mozes.
46 Allegearre meiïnoar dy't Mozes en Aäron en Israëls oersten teld hawwe fen 'e Leviten, neffens hjar slachten en neffens hjar stamhuzen,
47 fen tritich jier en âlder oant fyftich jier, allegearre dy't opkamen om de tsjinst fen 'e bitsjinning en de tsjinst fen 'e lêst yn 'e tinte fen 'e gearkomst to dwaen,
48 dêrfen binne teld acht tûzen en fiifhûndert en tachtich.
49 Neffens it gebot des Heare troch de hân fen Mozes, hawwe hja se teld, in elk neffens syn tsjinst en neffens syn lêst; en teld binne dy't de Heare Mozes gebean hie.

HAEDSTIK 5.

1 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
2 Gebied Israëls bern dat hja út it leger stjûre alle melaetsken,en allegearre dy't floeije, en allegearre dy't ûnrein binne fen in forstoarne.
3 Man sawol as frou scille jimme foartstjûre; bûten it leger scille jimme se stjûre, dat hja hjar legers net ûntreinigje, yn hwaens formidden Ik wenje.
4 En Israëls bern diene sa, en stjûrden se foart, bûten it leger; lyk as de Heare ta Mozes spritsen hie, sa diene Israëls bern.
5 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
6 Sprek ta Israëls bern: As in man [pag. 141] of in frou hokker minsklike sûnde ek dien en him swier tsjin de Heare misdroegen hat, en dy siele is skildich wirden,
7 den scille hja de sûnde dy't hja dien hawwe bilide; dêrnei scil er hwet er skildich is wer útkeare neffens de haedsom dêrfen, en in fyften scil hy deroer hinne jaen, en jow it him oan hwa't er him biskildige hat.
8 Mar hat dy man gjin losser om him de skild wer út to kearen, den scil dy skild dy't útkeard wirde moat, de Heare, de preester sines wêze, bûten de raem fen 'e forsoening, dêr't er forsoening for him mei dwaen scil.
9 Allyksa scille alle jeften dy't Israëls bern hillige hawwe en ta de preester bringe, sines wêze,
10 en allemans jeften dy't hillige binne scille sines wêze; hwet immen de preester jown hat, scil sines wêze.
11 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
12 Sprek ta Israëls bern en siz hjarren: As immens frou hjar misgiet en him ûntrou wirden is,
13 mei't in oare man by hjar lein en de bysliep hawn hat, mar it bliuwt forbirgen foar

de eagen fen hjar eigen man, om't hja hjar biskûl hâldde, en dôch hat hja hjar ûntreinige, mar der is gjin tsjûge tsjin hjar, om't hja net bitrape is,
14 en der komt in geast fen oerginst oer him, en hy wirdt oerginstich op syn frou, om't hja hjar ûntreinige hat, of der komt in geast fen oerginst oer him en hy wirdt oerginstich op syn frou, alhowol't hja hjar net ûntreinige hat,
15 den scil dy man syn frou ta de preester bringe, en hjar oflfer for hjar meinimme: in tsjienden fen in efa koarnmoal; hy scil der gjin oalje op jitte noch wiereek ta dwaen, om't it in spiisoffer fen 'e oerginst is, in spiisoffer fen it oantinken dat de ûngerjuchtichheit yn oantinken bringt.
16 En de preester scil hjar tichterby komme litte, en stel hjar foar it oantlit des Heare.
17 En de preester scil hillich wetter nimme yn in stiennen fet; ek scil de preester nimme fen it stof dat op 'e flier fen 'e tabernakel leit en doch dat yn it wetter.
18 Dêrnei scil de preester de frou foar it oantlit des Heare stelle, en de frou hjar hier losmeitsje, en hy scil hjar it spiisoffer fen it oantinken op 'e hannen sette, dat in spiisoffer fen 'e oerginst is; en yn 'e preester syn hân scil it wetter fen 'e bitterheit wêze, dat de flok ynhat.
19 En de preester scil hjar biswarre en siz tsjin de frou: Byhwennear't der gjinien by dy lein hat, en byhwennearstû, steande ûnder dyn man, dy net misgien hast yn ûnreinheit, wêz den frij fen dit wetter fen 'e bitterheit, dat de flok ynhat.
20 Mar astû, steande ûnder dyn man, dy misgien hast, en astû dy ûntreinige hast, mei't der in oare man by dy lein hat as dyn eigen,
21 den scil de preester de frou biswarre mei de eed fen 'e forflokking, en de preester scil tsjin de frou sizze: De Heare mei dy stelle ta in flok en ta in eed yn it formidden fen dyn folk, mei't de Heare dyn heup ynfalle en dyn liif úttine lit;
22 sa scil dit wetter, dat de flok ynhat, yn dyn yngewant gean, om it liif úttine en de heup ynfalle to litten. Den scil de frou sizze: Wiswier! Wiswier!
23 Dêrnei scil de preester dy forflokkingen op in blêd skriuwe,en dat útwiskje mei it wetter fen 'e bitterheit,
24 en hy scil de frou it wetter fen 'e bitterheit dat de flok ynhat, drinke litte, dat it wetter dat de flok ynhat yn hjar komme mei ta bitterheden.
25 En de preester scil it spiisoffer fen 'e oerginst nimme út 'e hân fen 'e frou, en hy scil it spiisoffer biwege foar it oantlit des Heare en it op it alter bringe.
26 Ek scil de preester fen dat spiisoffer in hânfol krije ta in tinkoffer, en stek it oan op it alter; en dêrnei scil er de frou it wetter drinke litte.
27 En hwennear't er hjar it wetter drinke litten hat, den scil it barre, as hja hjar ûntreinige en yn sûnde oan hjar man bisûndige hat, dat it wetter, dat de flok ynhat, yn hjar komt ta bitterheden, en hjar liif scil úttine en hjar heup ynfalle; en de frou scil ta in flok wêze yn it formidden fen hjar folk. [pag. 142]
28 As de frou hjar lykwols net ûntreinige hat, mar rein is, den scil hja frij wêze en bern bernje.
29 Dat is de wet fen 'e oerginst, as in frou, ûnder hjar man steande, hjar misgien en hjar ûntreinige hat;
30 of as oer in man de geast fen 'e oerginst kommen is, en hy oerginstich op syn frou wirden is, dat er de frou foar it oantlit des Heare stelt, en de preester mei hjar docht neffens dizze hiele wet.
31 En de man scil frij wêze fen ûngerjuchtichheit; mar de frou scil hjar ûngerjuchtichheit drage.

HAEDSTIK 6.

1 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
2 Sprek ta Israëls bern en siz hjarren: As in man of in frou it wûnder docht en biloof de bilofte fen Nazireër om himsels de Heare ta to wijen,
3 den scil er him ûnthâlde fen wyn en sterke drank; wynyettik en yettik fen sterke drank scil er net drinke, ja gjin sop fen druven scil er drinke, noch farske of droege druven ite.
4 Al de dagen fen syn Nazireërskip scil er neat ite fen itjinge fen 'e wynstok makke wirdt, sels net fen 'e pitten en de hulen.
5 Al de dagen fen 'e bilofte fen syn Nazireërskip scil der gjin skearmes oer syn holle gean. Oant de dagen om binne dat er him wijd hat oan 'e Heare, scil er hillich wêze, en lit de hierlokken fen syn holle waechse.

6 Al de dagen dat er him oan ’e Heare wijd hat, scil er net komme by in forstoarnen.

7 Oan syn heit of oan syn mem, oan syn broer of oan syn sister, oan gjinien fen hjarren scil er him ûntreinigje hwennear’t hja stoarn binne, hwent it Nazireëŕskip fen syn God is op syn holle.

8 Al de dagen fen syn Nazireëŕskip is er de Heare hillich.

9 En mocht der immen tige ûnforwachte by him stjerre, dat er syn wijde holle ûntreiniget, den scil er de deis fen syn reiniging de holle skeare; de saunde deis scil er dy skeare.

10 En de achtste deis scil er twa toarteldouwen of twa jonge douwen ta de preester bringe, by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst.

11 En de preester scil de iene tameitsje ta in sûndoffer en de oare ta in brânoffer, en hy scil forsoening for him dwaen, dat er sûndige hie fen wegen de forstoarne; sa scil er syn holle dyselde deis hilligje.

12 Dêrnei scil er de dagen fen syn Nazireëŕskip oan ’e Heare wije en bring in laem fen in jier âld ta in skildoffer; en de foarige dagen scille forfalle, hwent syn Nazireëŕskip wier ûntreinige.

13 Dit nou is de wet fen ’e Nazireër: de deis dat de dagen fen syn Nazireëŕskip om binne, scille hja him by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst bringe;

14 en hy scil de Heare syn offer offerje: in geef laem, in jier âld, ta in brânoffer, en in geef eilaem, in jier âld, ta in sûndoffer, en in geve raem ta in tankoffer,

15 en in koerfol ûnsûrre koeken fen blom fen moal, koeken mongen mei oalje, en ûnsûrre flitters oerstritsen mei oalje, en hjar spiisoffer en hjar drankoffers.

16 En de preester scil it foar it oantlit des Heare bringe, en it sûndoffer en it brânoffer for him klearmeitsje.

17 Ek scil er, de Heare ta in tankoffer, de raem klearmeitsje, en dêrta it koerfol ûnsûrre koeken; en de preester scil it spiisoffer en it drankoffer for him klearmeitsje.

18 Den scil de Nazireër by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst syn wijde holle skeare, en hy scil it hier fen syn wijde holle nimme, en wij it op it fjûr dat ûnder it tankoffer baernt.

19 Dêrnei scil de preester in sean skouder nimme fen ’e raem, en in ûnsûrre koeke út ’e koer, en in ûnsûrre flitter, en hy scil se de Nazireër yn ’e hannen jaen, nei’t er syn wijd hier ôfskeard hat.

20 En de preester scil se biwege ta in biweechoffer foar it oantlit des Heare; it is in hillich ding for de preester, tagelyk mei it boarst fen it biweechoffer en mei it skouder fen it heefoffer; en dêrnei scil de Nazireër wyn drinke.

21 Dat is de wet fen ’e Nazireër, dy’t de Heare syn offer ûnthjitten hat for [pag. 143] syn Nazireëŕskip, bûten al it oare dat syn hân dwaen kin. Neffens de bilofte dy’t er biloofd hat, sa scil er dwaen, neffens de wet fen syn Nazireëŕskip.

22 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:

23 Sprek ta Äăron en syn soannen, en siz: Sa scille jimme Israëls bern seingje, sizzende tsjin hjar:

24 De Heare scil dy seingje en dy hoedzje.

25 De Heare scil syn oantlit oer dy ljochtsje litte en dy genedich wêze.

26 De Heare scil syn oantlit oer dy opheevje en dy frede jaen.

27 Sa scille hja myn Namme op Israëls bern lizze, en Ik scil hjar seingje.

HAEDSTIK 7.

1 En it barde de deis do’t Mozes dien hie mei it opsetten fen ’e tabernakel, en dy salve en hillige hie mei al syn gerei, en allyksa mei it alter en al syn gerei, en dy salve en hillige hie,

2 dat Israëls oersten, de haden fen ’e stamhuzen, — dat wierne de oersten fen ’e stammen dy’t oer de telden stiene — hjar offers brochten;

3 en hja brochten hjar offer foar it oantlit des Heare: seis fordekte weinen en toalve kij; in wein for twa oersten en in kou for elkmis ien, en hja brochten dy foar de tabernakel.

4 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:

5 Nim se fen hjarren oan, dat hja tsjinje meije ta de tsjinst fen ’e tinte fen ’e gearkomst; en dû scilst se de Leviten jaen, in elk neffens syn tsjinst.

6 Do naem Mozes dy weinen en dy kij en joech se de Leviten.

7 Twa weinen en fjouwer kij joech er Gersons soannen, neffens hjar tsjinst;

8 en fjouwer weinen en acht kij joech er Merari’s soannen, neffens hjar tsjinst; ûnder de hân fen Ithamar, de preester, Äărons soan.

9 Mar Kohaths soannen joech er neat; hwent op hjarren laei de tsjinst fen it hillige, dat hja droegen op 'e skouders.
10 En de oersten offeren ta ynwijing fen it alter, de deis dat it salve waerd; sa offeren de oersten hjar offer foar it alter.
11 En de Heare sei tsjin Mozes: Elke oerste scil, ien foar oar op syn dei, syn offer offerje ta ynwijing fen it alter.
12 Dy't nou de earste deis syn offer offere, wier Nachson, de soan fen Amminadab, fen 'e stam fen Juda.
13 En syn offer wier in silveren skûtel, weagende hûndert en tritich sikkel, in silveren offerbekken fen sauntich sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom; beide fol blom fen moal mongen mei oalje, ta in spiisoffer;
14 in reekskeal fen tsjien sikkel goud, fol reekwirk;
15 in jonge bolle, in raem, in laem fen in jier, ta in brânoffer;
16 in geitebok ta in sûndoffer;
17 en ta in tankoffer twa kij, fiif rammen, fiif bokken, fiif lammen fen in jier. Dat wier it offer fen Nachson, de soan fen Amminadab.
18 De twade deis offere Nethaneël, de soan fen Suar, de oerste fen Issaskar.
19 Hy offere syn offer: in silveren skûtel, weagende hûndert en tritich sikkel, in silveren offerbekken fen sauntich sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom, beide fol blom fen moal mongen mei oalje, ta in spiisoffer;
20 in reekskeal fen tsjien sikkel goud, fol reekwirk;
21 in jonge bolle, in raem, in laem fen in jier, ta in brânoffer;
22 in geitebok ta in sûndoffer;
23 en ta in tankoffer twa kij, fiif rammen, fiif bokken, fiif lammen fen in jier. Dat wier it offer fen Nethaneël, de soan fen Suar.
24 De trêdde deis offere de oerste fen Sebulons soannen, Eliab, de soan fen Helon.
25 Syn offer wier in silveren skûtel, weagende hûndert en tritich sikkel, in silveren offerbekken fen sauntich sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom, beide fol blom fen moal, mongen mei oalje, ta in spiisoffer;
26 in reekskeal fen tsjien sikkel goud, fol reekwirk;
27 in jonge bolle, in raem, in laem fen in jier, ta in brânoffer;
28 in geitebok ta in sûndoffer;
29 en ta in tankoffer twa kij, fiif rammen, fiif bokken, fiif lammen fen in jier. [pag. 144] Dat wier it offer fen Eliab, de soan fen Helon.
30 De fjirde deis offere de oerste fen Rubens bern, Elisur, de soan fen Sedeilr,
31 Syn offer wier in silveren skûtel, weagende hûndert en tritich sikkel, in silveren offerbekken fen sauntich sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom, beide fol blom fen moal mongen mei oalje, ta in spiisoffer;
32 in reekskeal fen tsjien sikkel goud, fol reekwirk;
33 in jonge bolle, in raem, in laem fen in jier, ta in brânoffer;
34 in geitebok ta in sûndoffer;
35 en ta in tankoffer twa kij, fiif rammen, fiif bokken, fiif lammen fen in jier. Dat wier it offer fen Elisur, de soan fen Sedeilr.
36 De fyfte deis offere de oerste fen Simeons bern, Selumiël, de soan fen Surisaddai.
37 Syn offer wier in silveren skûtel, weagende hûndert en tritich sikkel, in silveren offerbekken fen sauntich sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom, beide fol blom fen moal mongen mei oalje, ta in spiisoffer;
38 in reekskeal fen tsjien sikkel goud, fol reekwirk;
39 in jonge bolle, in raem, in laem fen in jier, ta in brânoffer;
40 in geitebok ta in sûndoffer;
41 en ta in tankoffer twa kij, fiif rammen, fiif bokken, fiif lammen fen in jier. Dat wier it offer fen Selumiël, de soan fen Surisaddai.
42 De sechste deis offere de oerste fen Gads bern, Eljasaf, de soan fen Dehuël.
43 Syn offer wier in silveren skûtel, weagende hûndert en tritich sikkel, in silveren offerbekken fen sauntich sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom, beide fol blom fen moal mongen mei oalje, ta in spiisoffer;
44 in reekskeal fen tsjien sikkel goud, fol reekwirk;
45 in jonge bolle, in raem, in laem fen in jier, ta in brânoffer;
46 in geitebok ta in sûndoffer;
47 en ta in tankoffer twa kij, fiif rammen, fiif bokken, fiif lammen fen in jier. Dat wier it offer fen Eljasaf, de soan fen Dehuël.
48 De saunde deis offere de oerste fen Efraïms bern, Elisama, de soan fen Ammihud.
49 Syn offer wier in silveren skûtel, weagende hûndert en tritich sikkel, in silveren

offerbekken fen sauntich sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom, beide fol blom fen moal mongen mei oalje, ta in spiisoffer;
50 in reekskeal fen tsjien sikkel goud, fol reekwirk;
51 in jonge bolle, in raem, in laem fen in jier, ta in brânoffer;
52 in geitebok ta in sûndoffer;
53 en ta in tankoffer twa kij, fiif rammen, fiif bokken, fiif lammen fen in jier. Dat wier it offer fen Elisama, de soan fen Ammihud.
54 De achtste deis offere de oerste fen Manasse bern, Gamliël, de soan fen Pedasur.
55 Syn offer wier in silveren skûtel, weagende hûndert en tritich sikkel, in silveren offerbekken fen sauntich sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom, beide fol blom fen moal mongen mei oalje, ta in spiisoffer;
56 in reekskeal fen tsjien sikkel goud, fol reekwirk;
57 in jonge bolle, in raem, in laem fen in jier, ta in brânoffer;
58 in geitebok ta in sûndoffer;
59 en ta in tankoffer twa kij, fiif rammen, fiif bokken, fiif lammen fen in jier. Dat wier it offer fen Gamliël, de soan fen Pedasur.
60 De njoggende deis offere de oerste fen Benjamins bern, Abidan, de soan fen Gideoni.
61 Syn offer wier in silveren skûtel, weagende hûndert en tritich sikkel, in silveren offerbekken fen sauntich sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom, beide fol blom fen moal mongen mei oalje, ta in spiisoffer;
62 in reekskeal fen tsjien sikkel goud, fol reekwirk;
63 in jonge bolle, in raem, in laem fen in jier, ta in brânoffer;
64 in geitebok ta in sûndoffer;
65 en ta in tankoffer twa kij, fiif rammen, fiif bokken, fiif lammen fen in jier. Dat wier it offer fen Abidan, de soan fen Gideoni. [pag. 145]
66 De tsiende deis offere de oerste fen Dans bern, Ahiëzer, de soan fen Ammisaddai.
67 Syn offer wier in silveren skûtel, weagende hûndert en tritich sikkel, in silveren offerbekken fen sauntich sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom, beide fol blom fen moal mongen mei oalje, ta in spiisoffer;
68 in reekskeal fen tsjien sikkel goud, fol reekwirk;
69 in jonge bolle, in raem, in laem fen in jier, ta in brânoffer;
70 in geitebok ta in sûndoffer;
71 en ta in tankoffer twa kij, fiif rammen, fiif bokken, fiif lammen fen in jier. Dat wier it offer fen Ahiëzer, de soan fen Ammisaddai.
72 De alfte deis offere de oerste fen Asers bern, Pagiël, de soan fen Ochran.
73 Syn offer wier in silveren skûtel, weagende hûndert en tritich sikkel, in silveren offerbekken fen sauntich sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom, beide fol blom fen moal mongen mei oalje, ta in spiisoffer,
74 in reekskeal fen tsjien sikkel goud, fol reekwirk;
75 in jonge bolle, in raem, in laem fen in jier, ta in brânoffer;
76 in geitebok ta in sûndoffer;
77 en ta in tankoffer twa kij, fiif rammen, fiif bokken, fiif lammen fen in jier. Dat wier it offer fen Pagiël, de soan fen Ochran.
78 De toalfte deis offere de oerste fen Naftali's bern, Ahira, de soan fen Enan.
79 Syn offer wier in silveren skûtel, weagende hûndert en tritich sikkel, in silveren offerbekken fen sauntich sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom, beide fol blom fen moal mongen mei oalje, ta in spiisoffer;
80 in reekskeal fen tsjien sikkel goud, fol reekwirk;
81 in jonge bolle, in raem, in laem fen in jier, ta in brânoffer;
82 in geitebok ta in sûndoffer;
83 en ta in tankoffer twa kij, fiif rammen, fiif bokken, fiif lammen fen in jier. Dat wier it offer fen Ahira, de soan fen Enan.
84 Sa wier de ynwijing fen it alter troch Israëls oersten de deis do't it salve waerd: toalve silveren skûtels, toalve silveren offerbekkens, toalve gouden reekskealen,
85 elke skûtel weagende hûndert en tritich sikkel silver, en elk offerbekken sauntich; al it silver fen it gerei wier twa tûzen en fjouwer hûndert sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom;
86 toalve gouden reekskealen, fol reekwirk; elke reekskeal weagende tsien sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom; al it goud fen 'e reekskealen wier hûndert en tweintich sikkel.
87 Al de hoarnbisten ta it brânoffer wierne toalve bollen, toalve rammen, toalve lammen fen in jier, mei hjar spiisoffer; en toalve geitebokken ta in sûndoffer.
88 Al de kij ta it tankoffer wierne fjouwer en

tweintich jonge bollen, de rammen sechstich, de bokken sechstich, de lammen fen in jier sechstich. Sa wier de ynwijing fen it alter, nei't it salve wier.
89 En as Mozes yn 'e tinte fen 'e gearkomst kaem, om mei Him to sprekken, den hearde er de stimme ta him sprekken boppe it soendeksel wei dat op 'e arke fen it tsjûgenis wier, twisken de twa cherubs: sa spriek Er ta him.

HAEDSTIK 8.

1 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
2 Sprek ta Aäron en siz tsjin him: Astû de lampen opstekst, den scille de saun ljochten oan 'e foarkant fen 'e ljochter skine.
3 En Aäron die sa: oan 'e foarkant fen'e ljochter stiek er de lampen op, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
4 Dit nou wier it wirk fen 'e ljochter: dreaun wirk fen goud, oan de stam, oan de blommen ta wier it dreaun wirk; neffens it byld dat de Heare Mozes sjen litten hie, sa hied er de ljochter makke.
5 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
6 Nim de Leviten út it formidden fen Israëls bern en reinigje hjar.
7 En sa scilstû hjarren dwaen om hjar to reinigjen: Sprinkelje wetter fen ûntsûndiging op hjar,en hja scille it skearmes [pag. 146] oer hjar hiele lea gean litte, en hjar klean waskje en hjar reinigje.
8 Dêrnei scille hja nimme in interbolle, mei syn spiisoffer fen blom fen moal mongen mei oalje, en in oare interbolle scilstû nimme ta in sûndoffer.
9 En dû scilst de Leviten foar de tinte fen 'e gearkomst komme litte; en dû scilst de hiele gemeinte fen Israëls bern gearroppe.
10 Den scilstû de Leviten foar it oantlit des Heare komme litte; en Israëls bern scille hjar hannen op 'e Leviten lizze.
11 En Aäron scil de Leviten biwege ta in biweechoffer foar it oantlit des Heare, fen wegen Israëls bern, hwent hja binne der om de tsjinst des Heare to tsjinjen.
12 En de Leviten scille hjar hannen op 'e kop fen 'e interbollen lizze; en meitsje dû de iene klear ta in sûndoffer en de oare ta in brânoffer de Heare, om forsoening oer de Leviten to dwaen.
13 Den scilstû de Leviten stelle foar it oantlit fen Aäron en foar it oantlit fen syn soannen, en dû scilst hjar biwege ta in biweechoffer des Heare.
14 En dû scilst de Leviten ôfsûnderje út it formidden fen Israëls bern, dat de Leviten mines wêze meije.
15 En dêrnei scille de Leviten ynkomme om de tinte fen 'e gearkomst to bitsjinjen; en dû scilst hjar reinigje en hjar biwege ta in biweechoffer.
16 Hwent hja binne jown, hja binne My jown út it formidden fen Israëls bern; yn it plak fen alles hwet de memmeskirte iepenet, fen al de earstbernen út Israëls bern, haw Ik se nei My nommen.
17 Hwent al it earstberne ûnder Israëls bern is mines, ûnder de minsken en ûnder de beesten; de deis dat Ik it earstberne yn Egyptelân sloech, haw Ik it hillige for Mysels.
18 En Ik haw de Leviten nommen yn it plak fen al de earstbernen ûnder Israëls bern;
19 en Ik haw de Leviten ta in jefte jown oan Aäron en oan syn soannen, út it formidden fen Israëls bern, om de tsjinst fen Israëls bern yn 'e tinte fen 'e gearkomst to bitsjinjen, en om forsoening for Israëls bern to dwaen, dat der gjin pleach wêze mei ûnder Israëls bern, hwennear't Israëls bern it hillichdom byneikomme scoene.
20 En Mozes en Aäron en de hiele gemeinte fen Israëls bern diene mei de Leviten neffens alles hwet de Heare Mozes oer de Leviten gebean hie; sa diene Israëls bern mei hjarren.
21 En de Leviten ûntsûndigen hjar, en wosken hjar klean, en Aäron biweegde hjar ta in biweechoffer foar it oantlit des Heare; en Aäron die forsoening oer hjar om hjar to reinigjen.
22 En dêrnei kamen de Leviten om hjar tsjinst to tsjinjen yn 'e tinte fen 'e gearkomst, foar it oantlit fen Aäron en foar it oantlit fen syn soannen; lyk as de Heare Mozes oer de Leviten gebean hie, sa diene hja mei hjarren.
23 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
24 Dit is it hwet de Leviten oanbilanget: Fen fiif en tweintich jier en âlder scille hja opkomme en tsjuch to fjilde for de tsjinst fen 'e tinte fen'e gearkomst.
25 Mar yn it fyftichste jier scil er ûnder tsjinst weikomme en net mear tsjinje;
26 wol scil er syn broerren helpe yn 'e tinte fen 'e gearkomst om de tsjinst waer to

nimmen, mar de tsjinst sels scil er net
bitsjinje. Sa scilstû mei de Leviten dwaen yn
hjar wirk en hjar wacht.

HAEDSTIK 9.

1 En de Heare spriek ta Mozes yn 'e
woastenije Sinaï, it twade jiers fen hjar úttocht
út Egyptelân, yn 'e earste moanne, sizzende:
2 Lit Israëls bern it Peaske hâlde op 'e stelde
tiid.
3 De fjirtjinde deis fen dizze moanne,
twisken de beide jounen, scille jimme it hâlde
op 'e stelde tiid; neffens al syn ynsettingen en
neffens al syn rjuchten scille jimme it hâlde.
4 Do spriek Mozes ta Israëls bern, hja
scoene it Peaske hâlde.
5 En hja hâldden it Peaske de fjirtjinde deis
fen 'e earste moanne, twisken de beide
jounen, yn 'e woastenije Sinaï; neffens alles
hwet de Heare Mozes gebean hie, sa diene
Israëls bern.
6 Mar der wierne gûds dy't ûnrein wirden
wierne fen in forstoarne en dy deis it Peaske
net hâlde koene; dêrom [pag. 147] kamen hja foar
it oantlit fen Mozes en foar it oantlit fen
Aäron, dyselde deis.
7 En dy ljue seine tsjin him: Wy binne
ûnrein fen in forstoarne; hwerfor moatte wy
oan 'e krapper ein komme, dat wy it offer des
Heare net op 'e stelde tiid offerje scoene yn it
formidden fen Israëls bern?
8 En Mozes sei tsjin hjar: Wachtsje hjirre,
dat ik hearre mei hwet de Heare jimme
gebiede scil.
9 Do spriek de Heare ta Mozes, en sei:
10 Sprek ta Israëls bern, sizzende: As immen
ûnder jimme of ûnder jimme slachten ûnrein
is fen in forstoarne of op in fiere reis, dochs
scil er de Heare it Peaske hâlde.
11 Yn 'e twade moanne, de fjirtjinde deis,
twisken de twa jounen, scille hja it hâlde; mei
ûnsûrre brea en bittere krûden scille hja it ite.
12 Hja scille dêr neat fen oerlitte for de oare
moarns, noch der in bien oan brekke; neffens
al de ynsettingen fen it Peaske scille hja it
hâlde.
13 Mar de man dy't rein is, en net op 'en
paed, en it dochs litte scoe it Peaske to hâlden,
dy siele scil útroege wirde út hjar folken;
hwent hja hat it offer des Heare op 'e stelde
tiid net offere; dy man scil syn sûnde drage.
14 En as der in frjemdling by jimme wennet
en hy hâldt de Heare it Peaske, den scil er it
hâlde neffens de ynsetting fen it Peaske en
neffens it rjucht dêrfen. It scil ien en deselde
ynsetting for jimme wêze, sawol for de
frjemdling as for de lânsman.
15 En de deis dat hja de tabernakel opsetten,
bidiek de wolk de tabernakel fen 'e tinte fen it
tsjûgenis, mar de jouns wier der oer de
tabernakel as in skynsel fen fjûr oant de
moarns ta.
16 Sa wier it hieltiten weroan: de wolk bidiek
him, en nachts it skynsel fen fjûr.
17 En sa faek as de wolk him opjoech boppe
de tinte wei, forreizgen foartynienen ek Israëls
bern; en op it plak dêr't de wolk him nei
bliuwen sette, dêr legeren Israëls bern hjar;
18 neffens de mûle des Heare forreizgen
Israëls bern, en neffens de mûle des Heare
legeren hja hjar; al de dagen dat de wolk op 'e
tabernakel bleau, legeren hja.
19 En as de wolk dagen lang op 'e tabernakel
bleau, den namen Israëls bern de wacht des
Heare waer, en forreizgen net.
20 It kaem ek foar dat de wolk mar inkele
dagen op 'e tabernakel wier, den legeren hja
hjar neffens de mûle des Heare, en neffens de
mûle des Heare forreizgen hja.
21 Mar wier de wolk der fen 'e jouns oant de
moarns, en joech de wolk him de moarns op,
den forreizgen hja; of oerdei of by nacht, as de
wolk him opjoech, forreizgen hja.
22 Of nei twa dagen of in moanne of langer,
as de wolk lang op 'e tabernakel bleau om
dêrop to wenjen, den legeren Israëls bern en
forreizgen net; en as er him opjoech,
forreizgen hja.
23 Neffens de mûle des Heare legeren hja
hjar, en neffens de mûle des Heare forreizgen
hja; hja namen de wacht des Heare waer,
neffens de mûle des Heare troch de hân fen
Mozes.

HAEDSTIK 10.

1 Fierder spriek de Heare ta Mozes,
sizzende:
2 Meitsje dy twa silveren trompetten; fen
dreaun wirk scilstû se meitsje; en hja scille dy
tsjinje om de gemeinte gear to roppen en de
legers optsjen to litten.
3 Hwennear't hja dêrop blaze, scil de hiele
gemeinte ta dy forgearje, by de yngong fen 'e

tinte fen ’e gearkomst.
4 Mar as hja op ien blaze, den scille hjar ta dy forgearje de oersten, de stamhaden fen Israëls tûzenen.
5 Hwennear’t jimme alarm blaze, scille de legers optsjen dy’t op it easten legerje.
6 Mar as jimme de twade kear alarm blaze, den scille de legers optsjen dy’t op it suden legerje. Alarm scille hja blaze, hwennear’t hja optsjugge.
7 Ta it gearroppen fen ’e gemeinte lykwol scille jimme blaze, mar gjin alarm meitsje.
8 En Aärons soannen, de preesters, scille op ’e trompetten blaze; en hja scille jimme wêze ta in ivige ynsetting yn jimme slachten.
9 En hwennear’t jimme yn jimme lân [pag. 148] yn ’e oarloch reitsje mei de fijân dy’t jimme binearet, den ek scille jimme alarm blaze op ’e trompetten; sa scil der oan jimme tocht wirde foar it oantlit fen ’e Heare jimme God; en jimme scille fen jimme fijannen forlost wirde.
10 Allyksa de deis fen jimme blydskip, en op jimme stelde heechtiden, en by it bigjin fen jimme moannen, scille jimme ek op ’e trompetten blaze oer jimme brânoffers en oer jimme tankoffers, en hja scille jimme ta in oantinken wêze foar it oantlit fen jimme God. Ik bin de Heare jimme God.
11 En it barde it twade jiers, de twade moanne, de tweintichste fen ’e moanne, dat de wolk him opjoech boppe de tabernakel fen it tsjûgenis wei.
12 En Israëls bern teagen op, neffens hjar optochten, út ’e woastenije Sinaï, wylst de wolk him nei wenjen sette yn ’e woastenije Paran.
13 Sa teagen hja to’n earsten op, neffens de mûle des Heare troch de hân fen Mozes.
14 En earst teach op de fane fen it leger fen Juda’s bern, neffens hjar hearskaren; en oer syn hearskare stie Nachson, de soan fen Amminadab.
15 En oer de hearskare fen ’e stam fen Issaskars bern stie Nethaneël, de soan fen Suar.
16 En oer de hearskare fen ’e stam fen Sebulons bern stie Eliab, de soan fen Helon.
17 Do waerd de tabernakel ôfnommen; en de soannen fen Gerson en de soannen fen Merari teagen op, dragende de tabernakel.
18 Dêrnei teach op de fane fen Rubens leger, neffens hjar hearskaren; en oer syn hearskare stie Elisur, de soan fen Sedeilr.
19 En oer de hearskare fen ’e stam fen Simeons bern stie Selumiël, de soan fen Surisaddai.
20 En oer de hearskare fen ’e stam fen Gads bern stie Eljasaf, de soan fen Dehuël.
21 Do teagen òp de Kohathiten, dragende it hillichdom; en de oaren setten de tabernakel op, ear’t hja kamen.
22 Dêrnei teach op de fane fen it leger fen Efraïms bern, neffens hjar hearskaren, en oer syn hearskare stie Elisama, de soan fen Ammihud.
23 En oer de hearskare fen ’e stam fen Manasse bern stie Gamliël, de soan fen Pedasur.
24 En oer de hearskare fen ’e stam fen Benjamins bern stie Abidan, de soan fen Gideoni.
25 Do teach òp de fane fen it leger fen Dans bern, de efterhoede fen al de legers, neffens hjar hearskaren; en oer syn hearskare stie Ahiëzer, de soan fen Ammisaddai.
26 En oer de hearskare fen ’e stam fen Asers bern stie Pagiël, de soan fen Ochran.
27 En oer de hearskare fen ’e stam fen Naftali’s bern stie Ahira, de soan fen Enan.
28 Dat wierne de optochten fen Israëls bern neffens hjar hearskaren; sa teagen hja op.
29 En Mozes sei tsjin Hobab, de soan fen Rehuël, de Midianyt, Mozes skoanheit: Wy reizgje nei it plak dêr’t de Heare fen sein hat: Dat scil Ik jimme jaen; gean mei, en wy scille jo goeddwaen; hwent de Heare hat it goede oer Israël spritsen.
30 Mar hy sei tsjin him: Ik scil net mei, mar ik scil nei myn lân en nei myn sibbe gean.
31 En hy sei: Forlit ús dochs net, hwent omdat jo witte ho’t wy legerje moatte yn ’e woastenije, scille jo ús ta eagen wêze;
32 en it scil barre as jo mei geane, dat dit derfen komt: it goede dat de Heare by ús docht, dat scille wy jo ek dwaen.
33 Sa teagen hja fen ’e berch des Heare in reis fen trije dagen; en de arke fen it forboun des Heare gyng foar hjar oantlit in reis fen trije dagen, om in rêstplak for hjar út to siikjen.
34 En de wolk des Heare wier deis oer hjarren, hwennear’t hja út it leger teagen.
35 En it barde hwennear’t de arke opteach, dat Mozes sei: Gean oerein, Heare, dat jins fijannen forsille wirde en jins haters for jins

oantlit flechtsje.
36 En hwennear't hja rêstte, sei er: Kom werom, Heare, ta de tsjientûzenen fen Israëls tûzenen. [pag. 149]

HAEDSTIK 11.

1 En it barde do't it folk him biklage, dat it kwea wier yn 'e earen des Heare; hwent de Heare hearde it, en syn grime lôge op, en it fjûr des Heare baernde ûnder hjarren en friet yn 'e legersein.
2 Do rôp it folk ta Mozes, en Mozes bea ta de Heare, en it fjûr dôve út.
3 Dêrom neamde er de namme fen dat plak Tabeëara, om't it fjûr des Heare ûnder hjarren baernd hie.
4 Mar it bastere skaei dat yn hjar formidden wier waerd oanstitsen fen bigearlikens, en do skriemden Israëls bern ek wer, en seine: Hwa scil ús flêsk to iten jaen?
5 Wy tinke oan 'e fisk, dy't wy yn Egypte for neat krigen, oan 'e komkommers en oan 'e meloenen, en oan it lôk en oan 'e sipels en oan it knyflôk;
6 mar nou forkwynt ús siele; wy krije oars net ûnder eagen as dit manna.
7 En dochs wier it manna as koriandersied, en syn kleur as de kleur fen balsemhars.
8 It folk roun hinne en wer en socht en mealde it yn 'e hânmounle, of stampte it yn 'e fizel, en sea it yn 'e pôt, en makke der koeken fen; en syn smaek wier as de smaek fen oaljebrea.
9 En as de dauwe nachts op it leger foel, den foel it manna der mei op.
10 Do't Mozes it folk by hiele slachten skriemen hearde, elk foar oar by de yngong fen syn tinte, lôge de grime des Heare forheftich op; ek wier it kwea yn Mozes' eagen.
11 En Mozes sei tsjin de Heare: Hwerom hawwe Jo jins tsjinstfeint kwea oandien, en hwerom haw ik gjin genede yn jins eagen foun, dat Jo de lêst fen al dit folk op my lizze?
12 Bin ik it dy't swier west hat fen dit hiele folk, en haw ik it berne, dat Jo tsjin my sizze kinne: Draech it op dyn skirte, lyk as in opfieder it tatebern draecht, nei it lân dat Jo hjar âfiears mei in eed tasein hawwe?
13 Hwer scoe ik it flêsk wei hawwe om der dit hiele folk fen to jaen? Hwent hja skrieme tsjin my, sizzende: Jow ús flêsk, dat wy ite meije!
14 Ik allinne kin al dit folk net drage, hwent it is my to swier;
15 en as Jo sa mei my wolle, deadzje, deadzje my, byhwennear't ik genede yn jins eagen foun haw, dat ik myn eigen ûngelok net hoech to sjen.
16 En de Heare sei tsjin Mozes: Siikje My sauntich mannen út út Israëls âldsten, dêrstû fen witst dat it de âldsten en de foargongers fen it folk binne, en bring se by de tinte fen 'e gearkomst, dat hja dêr njonken dy stean geane.
17 Den scil Ik delkomme en dêr mei dy sprekke; en de Geast, dy't op dy is, scil Ik fen ôfsûnderje en op hjar lizze; en hja scille mei dy de lêst fen dit folk drage, datstû it net allinnich hoechst to dragen.
18 En tsjin it folk scilstû sizze: Hilligje jimme op moarn, den scille jimme flêsk ite. Hwent jimme hawwe skriemd foar de earen des Heare, sizzende: Hwa scil ús flêsk to iten jaen? it gyng ús ommers goed yn Egypte! Dêrom scil de Heare jimme flêsk jaen en jimme scille ite.
19 Net ien dei noch twa dagen scille jimme ite, noch fiif dagen, noch tsjien dagen, noch tweintich dagen,
20 mar in hiele moanne lang, oant it jimme ta de noas útgiet en jimme derfen walgje; om't jimme de Heare, dy't yn jimme formidden is, forwirpen hawwe en hawwe foar syn oantlit skriemd, sizzende: Hwerom binne wy dochs út Egypte tein!
21 En Mozes sei: To foet al is dit folk, yn hwaens formidden ik tahâld, seishûndert tûzen man machtich, en Jo hawwe sein: Ik scil hjarren flêsk jaen, en in hiele moanne scille hja ite.
22 Scille der den skiep en kij for hjar slachte wirde, dat hja der sêd oan hawwe? Of scil al de fisk fen 'e sé for hjar fongen wirde, dat hja der sêd oan hawwe?
23 Mar de Heare sei tsjin Mozes: Is de hân des Heare den to koart? Nou scilstû sjen oft myn wird oan jimme útkomt al of net.
24 Do gyng Mozes út en spriek de wirden des Heare ta it folk, en socht sauntich mannen út 'e âldsten fen it folk en stelde se om 'e tinte hinne.
25 Dêrnei kaem de Heare del yn 'e [pag. 150] wolk en spriek mei him; en Hy sûndere ôf fen 'e Geast dy't op him wier en lei him op 'e

sauntich âldsten. En it barde wylst de Geast op hjarren rêstte, dat hja profetearren, mar sûnt net wer.
26 Twa mannen lykwols wierne yn it leger bleaun; de iene syn namme wier Eldad en de oare syn namme Medad. En de Geast rêstte op hjarren, hwent hja hearden by de opskreaunen, alhowol't hja net útgien wierne nei de tinte, en hja profetearren yn it leger.
27 Do sette in jonge it op in rinnen, en fornijde it Mozes, en sei: Eldad en Medad profetearje yn it leger.
28 En Jozua, de soan fen Nun, Mozes' tsjinner fen 'e jongfeintejierren ôf, antwirde en sei: Myn hear Mozes, forbied it hjarren!
29 Mar Mozes sei tsjin him: Bistû sa'n strider for my? Och, mocht it folk des Heare allegearre profeten wêze, dat de Heare syn Geast oer hjar joech!
30 Dêrnei joegen hja hjar meiïnoar werom yn it leger, Mozes en Israëls âldsten.
31 Do stiek der in wyn op fen 'e Heare, en jage kwartels op by de sé wei en struide se oer it leger, in deireis likernôch de iene kânt út en in deireis likernôch de oare kânt út, om it leger hinne; en hja fladderen likernôch twa jelne boppe de groun.
32 Do joech it folk him op, dy hiele dei en dy hiele nacht, en de hiele dei dêroan, en hja sochten de kwartels gear; dy't it minste hie, hie dochs yette tsjien gomer; en hja spraetten se oeral út om it leger hinne.
33 Dat flêsk wier yette twisken hjar tosken, it wier yette net kôge, of de grime des Heare lôge op tsjin it folk, en de Heare sloech it folk mei in tige greate slach.
34 Dêrom hawwe hja de namme fen dat plak neamd grêven fen 'e bigearlikens; hwent dêr bigroeven hja it folk dat bigearlik west hie.
35 Fen 'e grêven fen 'e bigearlikens teach it folk nei Hazeroth, en hja bleauwen to Hazeroth.

HAEDSTIK 12.

1 En Mirjam en Ääron sprieken tsjin Mozes, om reden fen 'e Kusjityske frou
dy't er nommen hie, hwent hy hie in Kusjityske ta frou nommen.
2 En hja seine: Hat de Heare den allinne mar troch Mozes spritsen? Hat Er ek net spritsen troch ús? En de Heare hearde it.
3 Mar de man Mozes wier tige dimmen, mear as alle minsken dy't op 'e ierdboaijem wennen.
4 Do spriek de Heare op in stuit ta Mozes en ta Ääron en ta Mirjam: Jimme trije, kom út nei de tinte fen 'e gearkomst! En hja alle trije kamen út.
5 En de Heare kaem del yn 'e wolkkolom, en gyng stean by de yngong fen 'e tinte; dêrnei rôp Er Ääron en Mirjam, en dy beide kamen út.
6 En Hy sei: Harkje nei myn wirden. As jimme profeet ien fen 'e Heare is, den scil Ik My troch in gesicht oan him bikend meitsje, troch in dream scil Ik yn him sprekke.
7 Sa is it net mei myn tsjinstfeint Mozes; dy is bitroud yn myn hiele hûs.
8 Mûle ta mûle sprek Ik mei him, en troch oanskôging, net yn riedlingen, en hy oanskôget it stal des Heare. Hwerom hawwe jimme den net eange en sprek tsjin myn tsjinstfeint, tsjin Mozes?
9 En de grime des Heare lôge tsjin hjar op, en Hy teach foart.
10 Mar do't de wolk wiek boppe de tinte wei, sjuch, do wier Mirjam melaetsk, wyt as snie. En Ääron seach Mirjam oan, en sjuch, hja wier melaetsk.
11 Do sei Ääron tsjin Mozes: Och, myn hear, liz de sûnde dochs net op ús, al hawwe wy ek dwaesheit dien en sûndige.
12 Lit hjar dochs net wêze as in deade, fen hwaens flêsk, as er út syn memme skirte komt, de helte al fortard is.
13 En Mozes rôp ta de Heare, sizzende: O God, genêz hjar dochs!
14 Do sei de Heare tsjin Mozes: As hjar heit spein, hjar yn it oantlit spein hie, scoe hja hjar net saun dagen skamje moatte? Lit hjar saun dagen opsletten wirde bûten it leger, en dêrnei wer oannommen wirde.
15 En Mirjam waerd saun dagen opsletten bûten it leger; en it folk forteach net, ear't Mirjam wer oannommen wier.
16 Mar dêrnei forteach it folk fen [pag. 151]
Hazeroth, en hja legeren hjar yn 'e woastenije Paran.

HAEDSTIK 13.

1 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
2 Stjûr mannen út dy't it lân Kanaän, dat Ik Israëls bern jaen scil, bispiede. Fen elke stam fen syn âffears scille jimme ien man stjûre,

allegearre oersten oer hjarren.
3 En Mozes stjûrde hjar út 'e woastenije Paran, neffens de mûle des Heare; it wierne allegearre haden fen Israëls bern.
4 En dit binne hjar nammen: for de stam fen Ruben Sammua, de soan fen Sakkur;
5 for de stam fen Simeon Safat, de soan fen Hoari;
6 for de stam fen Juda Kaleb, de soan fen Jefunne;
7 for de stam fen Issaskar Jigeäl, de soan fen Jozef;
8 for de stam fen Efraïm Hoséa, de soan fen Nun;
9 for de stam fen Benjamin Palti, de soan fen Rafu;
10 for de stam fen Sebulon Gaddiël, de soan fen Sodi;
11 for de stam fen Jozef, for de stam fen Manasse Gaddi, de soan fen Susi;
12 for de stam fen Dan Ammiël, de soan fen Gemalli;
13 for de stam fen Aser Sethur, de soan fen Michaël;
14 for de stam fen Naftali Nahbi, de soan fen Wofsi;
15 for de stam fen Gad Guël, de soan fen Machi.
16 Dat binne de nammen fen 'e mannen, dy't Mozes stjûrde om it lân to bispieden; en Mozes neamde Hoséa, de soan fen Nun, Jozua.
17 En Mozes stjûrde se om it lân Kanaän te bispieden, en hy sei tsjin hjar: Tsjuch dit lâns it Suderlân yn en kliuw oer it berchtme,
18 en bisjuch it lân, ho't it is, en it folk dat dêr wennet, oft it sterk is of swak, oft it minmachtich is of machtich;
19 en ho't it lân is dêr't hja wenje, oft it goed is of min; en ho't de stêdden binne dêr't hja yn wenje: kampen of fêstingen;
20 allyksa ho't it lân is, oft it fruchtber is of ûnfruchtber,oft der beammen waechse of net; en wêz moedich, nim fen 'e fruchten fen it lân nei jimme. It wierne do de dagen fen 'e earste druven.
21 Sa teagen hja út en bispieden it lân, fen 'e woastenije Sin ôf oan Rehob ta, dêr't it òp giet nei Hamath.
22 En hja teagen yn it Suderlân op, en slaggen oan Hebron ta; en dêr wennen Ahiman, Sesai en Talmai, Enaks bern. Hebron nou wier saun jier earder boud as Soän yn Egypte.
23 Dêrnei slaggen hja oan 'e Druvedelling ta, en sniene dêr in rank mei in tros wyndruven ôf, dy't hja twaresom oer in draechstok droegen; allyksa fen 'e granaetappels en fen 'e figen.
24 Dat plak is neamd de Druvedelling, om reden fen 'e tros dy't Israëls bern dêr ôfsnien hiene.
25 En nei forrin fen fjirtich dagen kamen hja fen it bispieden fen it lân werom.
26 En hja gyngen en kamen ta Mozes en ta Aäron en ta de hiele gemeinte fen Israëls bern, yn 'e woastenije Paran, to Kades, en dienen hjarren en de hiele gemeinte biskied werom, en lieten hjarren de frucht fen it lân sjen.
27 En hja forhellen him en seine: Wy binne kommen yn dat lân, dêr't jo ús hinne stjûrd hawwe; en wierliken, it rint oer fen môlke en hunich, en dit is der frucht fen.
28 Allinnich, it folk dat yn it lân wennet is sterk, en de stêdden binne forsterke en tige great; en wy hawwe der ek Enaks bern sjoen.
29 Amalek wennet yn it Suderlân, mar de Hethiten en de Jebusiten en de Amoriten wenje op it berchtme, en de Kanaäniten wenje oan 'e sé en bylâns de Jordaen.
30 Do bistille Kaleb it folk foar Mozes, en sei: Op! Lit ús optsjen, en it erflik yn bisit nimme, hwent wy kinne, wy kinne it oer.
31 Mar de mannen, dy't mei him optein wierne, seine: Wy kinne net tsjin dat folk optsjen, hwent it is sterker as wy.
32 En hja brochten it lân, dat hja bispied hiene, op in kweanamme by [pag. 152] Israëls bern, sizzende: It lân dat wy trochtein binne om it to bispieden, is in lân dat syn biwenners fortart; en al de ljue dy't wy dêr sjoen hawwe, binne tige oan 'e langte.
33 Wy hawwe dêr ek de reuzen sjoen, Enaks bern, út it reuzelaech, en wy wierne der mar sprinkhoannen by yn ús eagen, en dat wierne wy ek yn hjar eagen.

HAEDSTIK 14.

1 Do stie de hiele gemeinte op, en hja setten hjar lûd út, en it folk skriemde dy nachts.
2 En al de bern fen Israël sprieken op tsjin Mozes en tsjin Aäron, en de hiele gemeinte sei tsjin hjar: Och, wierne wy mar stoarn yn dizze woastenije!
3 En hwerom bringt de Heare ús nei dat lân,

om troch it swird to fallen? Us frouljue en ús
bern scille ta bút wirde. Scoe it net better for
ús wêze en gean werom nei Egypte?
4 En hja seine de iene tsjin de oare: Lit ús in
haed oer ús stelle, en weromgean nei Egypte.
5 Do foelen Mozes en Aäron op hjar oantlit,
foar de hiele gemeinte, de gearkomste fen
Israëls bern.
6 Mar Jozua, de soan fen Nun, en Kaleb, de
soan fen Jefunne, beide fen dyjingen dy't it lân
bispied hiene, toskoerden hjarren de klean;
7 en hja sprieken ta de hiele gemeinte fen
Israëls bern, sizzende: It lân dat wy trochtein
binne om it to bispieden, is in tige by tige bêst
lân.
8 As de Heare in wolbihagen oan ús hat, den
scil Er ús yn dat lân bringe en it ús jaen, in lân
dat oerrint fen môlke en hunich.
9 Allinne, kom net tsjin de Heare yn opstân,
en eangje it folk fen dat lân net, hwent hja
binne ús spize. Hjar skaed is fen hjarren gien,
en de Heare is mei ús, eangje se net!
10 Do sei de hiele gemeinte, hja scoene mei
stiennen stiennige wirde. Mar de hearlikheit
des Heare forskynde yn 'e tinte fen 'e
gearkomst, foar al de bern fen Israël.
11 En de Heare sei tsjin Mozes: Holang scil dit
folk My tergje, en holang scille hja net yn My
leauwe by al de teikens dy't Ik yn hjar
formidden dien haw?
12 Ik scil it slaen mei de pest en it útroegje, en
Ik scil dy ta in folk meitsje, greater en sterker
as dit.
13 En Mozes sei tsjin de Heare: Mar de
Egyptners hawwe heard ho't Jo troch jins krêft
dit folk út hjar formidden opfierd hawwe,
14 en hja hawwe it de biwenners fen dat lân
forhelle. Hja hawwe heard dat Jo, Heare, yn it
formidden fen dit folk binne, dat Jo, Heare,
each yn each sjoen wirde, dat jins wolk oer
hjarren stiet, en dat Jo yn in wolkkolom foar
hjar oantlit geane oer dei, en yn in fjûrkolom
by nacht.
15 Byhwenneart Jo dit folk nou as ien man
deadzje, den scille de heidenen dy't jins rop
heard hawwe opsprekke en sizze:
16 Om't de Heare dat folk net bringe koe yn it
lân dat Er hjarren sward hie, hat Er se slachte
yn 'e woastenije.
17 Lit nou de krêft des Heare den dochs great
wirde, lyk as Jo spritsen hawwe, sizzende:
18 De Heare is lankmoedich en great fen
genede, forjaende de ûngerjuchtichheit en
oertrêdding,mar dy't neat ûnskildich hâldt,
bisiikjende de âffears ûngerjuchtichheit oan 'e
bern, yn it trêdde en yn it fjirde slachte.
19 Forjow de ûngerjuchtichheit fen dit folk
dochs, neflfens de greatens fen jins genede, en
lyk as Jo dit folk, fen Egyptelân ôf hjir oan ta,
forjown hawwe.
20 Do sei de Heare: Ik forjow neflfens dyn
wird.
21 Mar sawier as Ik libje en de hiele ierde fol
wirde scil fen 'e hearlikheit des Heare,
22 al de ljue dy't myn hearlikheit en myn
teikens sjoen hawwe, dy't Ik yn Egypte en yn
'e woastenije dien haw, en My nou al tsjienris
hifke hawwe, en nei myn stim net harke
hawwe,
23 hja scille it lân, dat Ik hjar âffears sward
haw, net sjen, ja gjinien fen allegearre dy't My
terge hawwe scil it sjen.
24 Mar myn tsjinstfeint Kaleb, om't der yn
him in oare geast wier en hy My oan 'e ein ta
folge is, dy scil Ik [pag. 153] bringe yn it lân dêr't
er hinne west hat, en syn sied scil it ervje.
25 De Amalekiten lykwol en de Kanaäniten
wenje yn 'e delling; kear moarn om, en reizgje
troch de woastenije, de wei út nei de Reidsé.
26 Dêrnei spriek de Heare ta Mozes en ta
Aäron, sizzende:
27 Holang scil it yette oanhâlde dat dizze
tsjoede gemeinte tsjin My opsprekt? Ik haw de
opspraek heard fen Israëls bern, ho't hja
hieltiten tsjin My opsprekke.
28 Siz tsjin hjar: Sa wier as Ik libje, sprekt de
Heare, wiswier, lyk as jimme foar myn earen
spritsen hawwe, sa scil Ik jimme dwaen.
29 Jimme deade lichemen scille falle yn dizze
woastenije, krektlyk as al jimme telden
neffens jimme hiele tal, fen tweintich jier en
âlder, dy tsjin My opspritsen hawwe.
30 Wiswier, jimme scille net komme yn it lân
dêr't Ik myn hân oer opstitsen haw om Jimme
dêr wenje to litten, bihalven Kaleb, de soan
fen Jefunne, en Jozua, de soan fen Nun.
31 En jimme berntsjes, dêr't jimme fen sein
hawwe: Hja scille ta bút wirde, dy scil Ik
ynbringe, en dy scille it lân kenne dat jimme
forachte hawwe.
32 Mar jimme, jimme deade lichemen scille
falle yn dizze woastenije.
33 En jimme soannen scille hoeders wêze yn
'e woastenije fjirtich jier lang, en hja scille

jimme hoerkerijen drage, oant jimme deade lichemen forgien binne yn ’e woastenije.
34 Neffens it tal dagen dat jimme it lân bispied hawwe, fjirtich dagen, in dei for in jier, scille jimme jimme ûngerjuchtichheden fjirtich jier drage, en myn ôfkear gewaer wirde.
35 Ik, de Heare, haw spritsen. Wiswier, dat scil Ik dwaen oan dizze hiele tsjoede gemeinte, dy tsjin My gearspand hat. Yn dizze woastenije scille hja omkomme en dêr stjerre.
36 En de mannen, dy’t Mozes stjûrd hie om it lân to bispieden,en dy’t weromkommen de hiele gemeinte tsjin him oan it opsprekken makke hiene en it lân op in kweanamme brocht,
37 dy mannen, dy’t it lân op in kwea namme brocht hiene, stoaren oan in pleach foar it oantlit des Heare.
38 Mar Jozua, de soan fen Nun, en Kaleb, de soan fen Jefunne, bleauwen yn it libben, hja beide fen al de mannen dy’t útgien wierne om it lân to bispieden.
39 En do’t Mozes dy wirden spritsen hie ta al de bern fen Israël, treure it folk tige,
40 en hja joegen hjar de moarns ier op en kleauwen boppe op ’e berch, sizzende: Sjuch hjir binne wy, en wy scille optsjen nei it plak dat de Heare sein hat, hwent wy hawwe sûndige!
41 Mar Mozes sei: Hwerom oertrêdzje jimme it gebot des Heare dochs? hwent it scil net seinge wirde.
42 Tsjuch net op, hwent de Heare is net yn jimme formidden, dat jimme net slein wirde foar it oantlit fen jimme fijannen.
43 Hwent de Amalekiten en de Kanaäniten binne dêr foar jimme oantlit, en jimme scille troch it swird falle; om’t jimme ôffallich wirden binne fen ’e Heare, scil de Heare net mei jimme wêze.
44 Lykwols doarsten hja it bistean en kliuw boppe op ’e berch; mar de arke fen it forboun des Heare en Mozes joegen hjar net út it leger.
45 Do kamen de Amalekiten en de Kanaäniten, dy’t yn it berchtme wennen, del, en sloegen se en forstruiden se oan Horma ta.

## HAEDSTIK 15.

1 Dêrnei spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
2 Sprek ta Israëls bern en siz tsjin hjar: Hwennear’t jimme kommen binne yn it lân fen jimme ynwenning, dat Ik jimme jaen scil,
3 en jimme dogge de Heare in fjûroffer, in brânoffer of in slachtoffer, om in bilofte nei to kommen, of ta in frijwillich offer, of ta jimme stelde heechtiden, om de Heare swietrook fen kij of fen lyts fé to meitsjen,
4 den scil dyjinge dy’t de Heare syn offer offeret in spiisoffer offerje: in tsjienden fen in efa blom fen moal, mongen mei in faensen fen in hin oalje;
5 en wyn ta in drankoffer, in fjirden fen in hin, scilstû klearmeitsje by it [pag. 154] brânoffer of by it slachtoffer, for elk laem.
6 Of for in raem scilstû in spiisoffer klearmeitsje fen twa tsjienden fen in efa blom fen moal, mongen mei oalje, in trêdden fen in hin.
7 En in trêdden fen in hin wyn ta in drankoffer, de Heare ta in swietrook, scilstû offerje.
8 En astû in jonge kou klearmakkest ta in brânoffer of in slachtoffer, om in bilofte nei to kommen, of ta in tankoffer de Heare,
9 den scille hja ta de jonge kou in spiisoffer offerje fen trije tsienden fen in efa blom fen moal, mongen mei in heale hin oalje.
10 En ta in drankoffer scilstû in heale hin wyn offerje, ta in fjûroffer, in swiete rook de Heare.
11 Sa scil der dien wirde mei alle kij, of mei de rammen, of mei it lytse fé fen skiep of fen geiten.
12 Neffens it tal dat jimme klearmeitsje, neffens dat tal scille jimme mei hjarren allegearre dwaen.
13 Elke lânsman scil dy dingen sa dwaen, en offerje in fjûroffer ta in swiete rook de Heare.
14 En as in frjemdling as frjemdlng by jimme tahâldt, of ien dy’t al slachten oanien yn jimme formidden wennet, en hy makket in fjûroffer klear ta in swiete rook de Heare, lyk as jimme dogge, sa scil hy ek dwaen.
15 Hwet de gemeinte oanbilanget, ien en deselde ynsetting hâldt for jimme en for de frjemdling dy’t as frjemdling by jimme tahâldt; in ivige ynsetting is it yn jimme slachten; lyk as jimme, sa ek scil de frjemdling wêze foar it oantlit des Heare.
16 Ien wet en ien rjucht scil hâlde for jimme en for de frjemdling dy’t as frjemdling by jimme tahâldt.
17 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:

18 Sprek ta Israëls bern en siz tsjin hjar:
Hwennear't jimme kommen binne yn it lân
dêr't Ik jimme hinne bringe scil,
19 den scil it barre hwennear't jimme fen it
brea fen dat lân ite, dat jimme de Heare in
heefoffer offerje scille.
20 De earsteling fen jimme daei, in koeke,
scille jimme ta in heefoffer offerje; allyk as it
heefoffer fen 'e têrskflier scille jimme it offerje.
21 Fen 'e earstelingen fen jimme daei scille
jimme de Heare in heefoffer jaen, yn jimme
slachten.
22 Fierders, as jimme jimme misgien hawwe,
en net dien al dy geboaden, dy't de Heare ta
Mozes spritsen hat,
23 alles hwet de Heare jimme troch de hân
fen Mozes gebean hat, fen 'e dei ôf dat de
Heare it gebean hat, en fierdersoan yn jimme
slachten,
24 den scil it barre, byhwennear't it dien is
troch forsin, bûten witten fen 'e gemeinte, dat
de hiele gemeinte in jonge interbolle
klearmeitsje scil ta in brânoffer, ta in swiete
rook de Heare,mei syn spiisoffer en syn
drankoffer neffens foarskrift, en in geitebok ta
in sûndoffer.
25 En de preester scil forsoening dwaen oer
de hiele gemeinte fen Israëls bern, en it scil
hjarren forjown wirde; hwent it wier in forsin,
en hja hawwe hjar offer brocht, in fjûroffer de
Heare, en hjar sûndoffer, foar it oantlit des
Heare, oer hjar forsin.
26 It scil de hiele gemeinte fen Israëls bern
den ek forjown wirde, allyksa de frjemdling,
dy't as frjemdling yn hjar formidden tahâldt,
hwent it is it hiele folk by forsin oerkommen.
27 En as in inkelde siele by forsin sûndiget, dy
scil in geit fen in jier offerje ta in sûndoffer.
28 En de preester scil forsoening dwaen oer
de siele dy't hjar misgien hat, as hja by forsin
sûndige hat foar it oantlit des Heare, om
forsoening oer hjar to dwaen; en it scil hjar
forjown wirde.
29 De lânsman ûnder Israëls bern en de
frjemdling dy't as frjemdling yn hjar
formidden tahâldt, ien en deselde wet scille
jimme hawwe for dyjinge dy't it by forsin
docht.
30 Mar de siele dy't it docht mei de opstitsen
hân, itsij lânsman of frjemdling, dy smadet de
Heare, en dy siele scil útroege wirde út it
formidden fen hjar folk,
31 hwent hja hat it wird des Heare forachte
en syn gebot to neate makke; dy siele scil wis
útroege wirde, hjar ûngerjuchtichheit is op
hjar. [pag. 155]
32 En wylst Israëls bern yn 'e woastenije
wierne, troffen hja in man dy't op sabbatdei
oan it houtfandeljen wier.
33 En dy't him troffen dat er oan it
houtfandeljen wier, brochten him ta Mozes en
ta Aäron en ta de hiele gemeinte.
34 En hja setten him yn biwar, hwent it wier
net útmakke hwet der mei sa'n ien dien wirde
moast.
35 Do sei de Heare tsjin Mozes: Dy man scil
wis deade wirde; de hiele gemeinte scil him
mei stiennen stiennigje bûten it leger.
36 Do brocht de hiele gemeinte him bûten it
leger, en hja stiennigen him mei stiennen dat
er stoar, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
37 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
38 Sprek ta Israëls bern en siz hjarren, hja
scille kwasten meitsje oan 'e hoeken fen hjar
klean, yn hjar slachten, en op dy hoekkwasten
scille hja in himelsblauwe tried sette.
39 En it scil jimme ta in sieraed en teiken
wêze: hwennear't jimme it sjugge, scille
jimme tinke oan al de geboaden des Heare,
dat jimme dy dogge, en net nei jimme hert en
nei jimme eagen loere, dêr't jimme efteroan
hoerkje;
40 en jimme scille omtinken hawwe, en al
myn geboaden dwaen, en jimme God hillich
wêze.
41 Ik bin de Heare jimme God, dy't jimme út
Egyptelân laet haw om jimme ta in God to
wêzen. Ik bin de Heare jimme God.

## HAEDSTIK 16.

1 Do namen Koarach, de soan fen Jishar, de
soan fen Kahath, de soan fen Levi, en Dathan
en Abiram, soannen fen Ehab, en On, de soan
fen Peleth, soannen fen Ruben, meïnoar foar,
2 op to stean foar it oantlit fen Mozes, hja en
twahûndert en fyftich man út Israëls bern,
oersten fen 'e gemeinte, roppenen fen 'e
gearkomste, mannen fen namme.
3 En hja hokken gear tsjin Mozes en tsjin
Aäron, en seine tsjin hjar: It is jimme to
mânsk! Hwent dizze hiele gemeinte, hja binne
allegearre hillich, en de Heare is yn hjar
formidden! Hwerom stelle jimme jimsels
dochs boppe de gemeinte des Heare?

4 Do’t Mozes dat hearde, foel er op syn oantlit,
5 en hy spriek ta Koarach en ta syn hiele gearspanning, sizzende: Moarnier, den scil de Heare útslútsel jaen hwa’t sines is en hwa de hillige, dy’t Er ta Him komme litte scil, en hwa’t Er útkard hat, dy scil Er ta Him komme litte.
6 Doch dit: nim wiereekfetten, Koarach en syn hiele gearspanning,
7 en doch der moarn fjûr yn en liz dêr reekwirk op foar it oantlit des Heare; en it scil barre, de man dy’t de Heare útkart dat is de hillige. It is jimme to mânsk, bern fen Levi!
8 Fierder sei Mozes tsjin Koarach: Harkje dochs, bern fen Levi!
9 It is jimme to min, dat Israëls God jimme ôfsûndere hat út Israëls gemeinte, om jimme ta Him komme to litten, dat jimme de tsjinst fen ’e tabernakel des Heare bitsjinje scoene, en stean foar it oantlit fen ’e gemeinte, om hjar to tsjinjen?
10 En nou’t Er dy en al dyn broerren, Levi’s bern, ta Him komme lit, siikje jimme nou ek it preesterampt yette?
11 Dêrom, dû en dyn hiele gearspanning, jimme boskje gear tsjin de Heare; hwent Aäron, hwet is hy, dat jimme tsjin him opsprekke?
12 En Mozes stjûrde gûdden om Dathan en Abiram, de soannen fen Eliab, to heljen; mar dy seine: Wy binne net fen doel to kommen.
13 Is it al net moaijernôch dat jo ús opfierd hawwe út in lân, oerrinnende fen môlke en hunich, om ús to deadzjen yn ’e woastenije? en scille jo nou ek yette hieltyd wer de hear oer ús spylje?
14 Jo hawwe ús sikerwier net brocht yn in lân dat oerrint fen môlke en hunich, noch ús fjilden en wyngerts ta in erfskip jown. Wolle jo de ljue hjirre de eagen útstekke? Wy komme net.15 Do waerd Mozes tige grammoedich, en hy sei tsjin de Heare: Bijow Jo net ta hjar offer; gjin ezel haw ik fen hjarren nommen, noch ien fen hjarren kweadien.
16 Fierder sei Mozes tsjin Koarach: Dû en dyn hiele gearspanning, kom [pag. 156] moarn foar it oantlit des Heare, dû en hja, en Aäron.
17 En lit in elk fen jimme syn wiereekfet nimme en liz dêr reekwirk yn, en lit in elk fen jimme syn wiereekfet bringe foar it oantlit des Heare, twahûndert en fyftich wiereekfetten; dû ek en Aäron, in elk syn wiereekfet.
18 Do namen hja in elk syn wiereekfet, en diene der fjûr yn en leine dêr reekwirk op; en hja gyngen stean by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst, allyk as Mozes en Aäron.
19 En Koarach helle de hiele gemeinte tsjin hjar gear by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst. Do kaem de hearlikheit des Heare de hiele gemeinte foar.
20 En de Heare spriek ta Mozes en ta Aäron, sizzende:
21 Sûnderje jimme ôf út it formidden fen dizze gemeinte, en Ik scil se op it stuit fordylgje.
22 Mar hja foelen op hjar oantlit en seine: O God, God fen ’e geasten fen alle flêsk! Ien man sûndiget, en Jo scille grammoedich wirde op ’e hiele gemeinte?
23 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
24 Sprek ta de gemeinte en siz: Meitsje dat jimme allegearre yn it rounom by de went fen Koarach, Dathan en Abiram weikomme.
25 Do joech Mozes him op en gyng nei Dathan en Abiram, en de âldsten fen Israël folgen him.
26 En hy spriek ta de gemeinte, sizzende: Jow jimme ôf, by de tinten fen dizze goddeleaze mannen wei, en reitsje neat oan fen itjinge dat hjarres is, dat jimme net fordylge wirde yn al hjar sûnden.
27 En hja joegen hjar fen alle kânten ôf by de went fen Koarach, Dathan en Abiram wei; mar Dathan en Abiram kamen bûten en bleauwen stean by de yngong fen hjar tinten, hja en hjar frouljue en hjar soannen en hjar lytse bern.
28 Do sei Mozes: Hjir scille jimme oan gewaer wirde, dat de Heare my stjûrd hat om al dizze dingen to dwaen, en dat it net út myn eigen hert is:
29 byhwennear’t dyen dêr stjerre scille lyk as alle minsken stjerre, en bisocht wirde mei de bisiking fen alle minsken, den hat de Heare my net stjûrd;
30 mar byhwennear’t de Heare hwet nijs skeppe scil, en it ierdryk docht syn mûle iepen, en forslynt hjar mei alles hwet hjarres is, en hja farre libben yn ’e djipte, den scille jimme witte dat dy mannen de Heare húnd hawwe.
31 En it barde do’t er dien hie al dy wirden to sprekken, dat it ierdryk ûnder hjarren spjaltte,
32 en de ierde iepene hjar mûle en forslynde

hjar en hjar huzen, en al de minsken dy’t Koarach sines wierne, en al it goed.
33 En hja fearen del, hja en alles hwet hjarres wier, libben yn ’e djipte, en de ierde bidiek se en hja fordwounen midden út ’e gemeinte.
34 En hiele Israël dat om hjarren hinne stie, flechte for hjar gegûl, hwent hja seine: Sa dêrmei forslynt de ierde ús!
35 Ek gyng der fjûr út fen ’e Heare, en fortarde de twahûndert en fyftich man, dy’t reekwirk offere.
36 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
37 Siz tsjin Eleäzar, de soan fen Aäron, de preester, dat er de wiereekfetten út ’e brân opnimt, mar strui it fjûr fier foart, hwent hja binne hillich,
38 de wiereekfetten fen dyjingen dy tsjin hjar siele sûndige hawwe; en lit dêr tinne platen fen makke wirde, ta bislach for it alter; hwent hja hawwe se brocht foar it oantlit des Heare, dêrom binne hja hillich; en hja scille Israëls bern ta in teiken wêze.
39 En Eleäzar, de preester, naem de koperen wiereekfetten, dy’t de forbaernden brûkt hiene, en hja pletten se ta bislach for it alter,
40 ta in oantinken for Israëls bern, dat immen dy’t gjin preester is noch út Aärons sied, net neijerkomme scil om reekwirk oan to stekken foar it oantlit des Heare, dat er net wirde mei lyk as Koarach en syn gearspanning; lyk as de Heare troch de tsjinst fen Mozes spritsen hie.
41 Mar de oare deis mompele de hiele gemeinte fen Israëls bern tsjin Mozes [pag. 157] en tsjin Aäron, sizzende: Jimme hawwe it folk des Heare deade.
42 En it barde do’t de gemeinte gearboske tsjin Mozes en Aäron, en hjar joech nei de tinte fen ’e gearkomst, sjuch, dêr hie de wolk dy biditsen, en de hearlikheit des Heare kaem tofoaren.
43 En do’t Mozes en Aäron foar de tinte fen ’e gearkomst kommen wierne,
44 spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
45 Jow jinune út it formidden fen dizze gemeinte, en Ik scil se op it stuit fordylgje. Do foelen hja op hjar oantlit,
46 en Mozes sei tsjin Aäron: Nim it wiereekfet, en doch der fjûr yn fen it alter, en liz dêr reekwirk op, en bring it mei haesten ta de gemeinte, en doch forsoening oer hjar; hwent de grime is fen it oantlit des Heare útgien, de pleach is bigoun!
47 Do naem Aäron it, lyk as Mozes sein hie, en roun midden yn ’e gemeinte, en sjuch, de pleach wier ûnder it folk bigoun. En hy lei der reekwirk yn, en die forsoening oer it folk.
48 En hy stie twisken de deaden en de libbenen: do hâldde de pleach op.
49 En dy’t oan ’e pleach stoarn binne, wierne fjirtjin tûzen en saunhûndert, bûten dyjingen dy’t stoarn wierne om de wille fen Koarach.
50 En Aäron kaem werom ta Mozes by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst; en de pleach wier ophâlden.

## HAEDSTIK 17.

1 Do spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
2 Sprek ta Israëls bern, en nim fen hjarren for elke stam in stêf, fen al hjar oersten, neffens hjar stam, toalve stêven; elkums namme scilstû op syn stêf skriuwe.
3 En Aärons namme scilstû skriuwe op ’e stêf fen Levi; hwent ien stêf scil der wêze for it haed fen elke stam.
4 En dû scilst se lizze yn ’e tinte fen ’e gearkomst foar it tsjûgenis, dêr’t Ik mei jimme gearkom.
5 En it scil barre dat de stêf fen ’e man dy’t Ik útkard haw bloeije scil; en Ik scil bistilje it gemompel fen Israëls bern tsjin My, dêr’t hja mei tsjin jimme mompelje.
6 En Mozes spriek ta Israëls bern, en al hjar oersten joegen him in stêf, elke oerste ien neffens hjar stammen, toalve stêven; en Aärons stêf wier der ek by.
7 En Mozes lei de stêven foar it oantlit des Heare, yn ’e tinte fen it tsjûgenis.
8 En it barde de oare deis dat Mozes yn ’e tinte fen it tsjûgenis gyng; en sjuch, Aärons stêf, dy’t for it hûs fen Levi wier, bloeide; hy roun út en bloeide mei blommen en droech ripe amandels.
9 Do brocht Mozes al de stêven fen it oantlit des Heare ta al de bern fen Israël; en hja seagen it en namen in elk syn stêf.
10 En de Heare sei tsjin Mozes: Bring Aärons stêf wer foar it tsjûgenis en biwarje him dêr, ta in teiken for de tsjinwillige bern, datstû in ein makkest oan hjar gemompel tsjin My, en hja net stjerre.
11 En Mozes die it; lyk as de Heare him gebean hie, sa die er.
12 Do sprieken Israëls bern ta Mozes, sizzende: Wé! wy komme om, wy forgeane, wy

forgeane allegearre!
13 Al hwa't mar amper neijer komt ta de tabernakel des Heare, dy stjert; moatte wy den allegearre omkomme?

HAEDSTIK 18.

1 En de Heare sei tsjin Ääron: Dû en dyn soannen en jimme heite hûs scille de ûngerjuchtichheit fen it hillichdom drage; en dû en dyn soannen scille de ûngerjuchtichheit fen jimme preesterampt drage.
2 Mar lit dyn broerren, de stam fen Levi, jimme heite stam, ek neijer komme, dat hja hjar by dy jowe en dy tsjinje, wylstû en dyn soannen foar de tinte fen it tsjûgenis binne.
3 En hja scille dyn wacht waernimme, en de wacht fen 'e hiele tinte; mar it gerei fen it hillichdom en it alter scille hja net byneikomme, dat hja net stjerre, hja sawol as jimme.
4 Mar hja scille hjar by dy jaen en de wacht fen 'e tinte fen 'e gearkomst waernimme, yn alle tsjinst fen 'e tinte; en de frjemde scil jimme net byneikomme.
5 Jimme nou scille waernimme de wacht fen it hillichdom en de wacht [pag. 158] fen it alter, dat der langer gjin grime wêze mei oer Israëls bern.
6 Hwent sjuch, Ik sels haw jimme broerren, de Leviten, nommen út it formidden fen Israëls bern, jimme ta in jefte, de Heare jown, om de tsjinst fen 'e tinte fen 'e gearkomst to bitsjinjen.
7 Mar dû en dyn soannen, jimme scille jimme preesterampt waernimme yn alle saek fen it alter, en yn itjinge dat binnen it foarkleed is, dat scille jimme bitsjinje; ta in jeftetsjinst jow Ik jimme it preesterampt; en de frjemde dy't neijerkomt scil deade wirde.
8 Fierder spriek de Heare ta Ääron: Sjuch, sels haw Ik dy de wacht fen myn heefoffers jown, mei al de hillige jeften fen Israëls bern jow Ik se dy ta in oandiel, en dyn soannen ta in ivich rjucht.
9 Dit scil dines wêze fen 'e heechhillige jeften, op it forbaernde nei: al hjar offers, mei al hjar spiisoffer en mei al hjar sûndoffer en mei al hjar skildoffer dat hja My bringe; it scil dy en dyn soannen heechhillich wêze.
10 As it heechhillige scilstû it ite; al hwet manlik is scil it ite, it scil dy hillich wêze.
11 En dit scil dines ek wêze: it heefoffer fen hjar jeften en al de biweechoffers fen Israëls bern; Ik jow se dy, en dyn soannen en dyn dochters ta in ivich rjucht; al hwa't rein is yn dyn hûs, scil it ite.
12 Al it bêste fen 'e oalje, en al it bêste fen druvesop en fen nôt, hjar earstelingen, dy't hja de Heare jowe, Ik jow se dy.
13 De earstelingen fen alles hwet yn hjar lân is, dy't hja de Heare bringe, hja scille dines wêze; al hwa't rein is yn dyn hûs, scil it ite.
14 Al hwet band is yn Israël scil dines wêze.
15 Al hwet de memmeskirte iepenet, fen alle flêsk dat hja de Heare bringe, minske en dier, it scil dines wêze; mar de earstbernen fen 'e minsken scilstû hielendal losse; ek scilstû losse de earstbernen fen 'e ûnreine dieren.
16 En hwet hjar lossing oanbilanget, in bern fen in moanne âld scilstû losse, neffens dyn skatting, for de som fen fiif sikkel, neffens de sikkel fen it hillichdom, dat is tweintich geara.
17 Mar it earstberne fen in kou, of it earstberne fen in skiep, of it earstberne fen in geit scilstû net losse; dy binne hillich; hjar bloed scilstû sprinzgje tsjin it alter, en hjar smoar scilstû oanstekke ta in swietrokich fjûroffer de Heare.
18 En hjar flêsk scil dines wêze; allyk as it biweechboarst en allyk as it rjuchterskouder scil it dines wêze.
19 Al de heefoffers fen 'e hillige jeften dy't Israëls bern de Heare offerje, jow Ik dy en dyn soannen en dyn dochters ta in ivich rjucht; it scil in ivich sâltboun wêze foar it oantlit des Heare, dy en dyn sied.
20 Ek sei de Heare tsjin Ääron: Dû scilst yn hjar lân net ervje, en dû scilst gjin diel yn hjar formidden hawwe; Ik bin dyn diel en dyn erfskip yn it formidden fen Israëls bern.
21 En sjuch, de bern fen Levi jow Ik al de tsjienden yn Israël ta in erfskip, for de tsjinst dy't hja bitsjinje, de tsjinst fen 'e tinte fen 'e gearkomst.
22 En Israëls bern scille de tinte fen 'e gearkomst net mear byneikomme, om sûnde to dragen en to stjerren.
23 Mar de Leviten, dy scille bitsjinje de tsjinst fen 'e tinte fen 'e gearkomst, en dy scille hjar ûngerjuchtichheit drage; dat scil in ivige ynsetting wêze for hjar slachten; en yn it formidden fen Israëls bern scille hja gjin erfskip ervje.
24 Hwent de tsjienden fen Israëls bern dy't

hja de Heare offerje ta in heefoffer, dy haw Ik
de Leviten ta in erfskip jown; dêrom haw Ik
tsjin hjar sein: Hja scille yn it formidden fen
Israëls bern gjin erfskip ervje.
25 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
26 Dû scilst ek ta de Leviten sprekke en
hjarren sizze: Hwennear't jimme de tsjienden
fen Israëls bern bard hawwe, dy't Ik jimme fen
hjarres ta in erfskip jow, den scille jimme dêr
de Heare in heefoffer fen offerje, in tsjienden
fen 'e tsjienden.
27 En dat heefoffer scil jimme rekkene wirde
for nôt fen 'e terskflier en for de folle
parskûpe.
28 Sa scille ek jimme de Heare in heefoffer
offerje, fen al de tsjienden dy^t jimme barre
fen Israëls bern, en jimme [pag. 159] scille dêr de
Heare heefoffer fen jaen troch de preester
Aäron.
29 Fen al jimme jeften scille jimme de Heare
in hiel heefoffer offerje, fen al it bêste, it
hillichste dêrfen.
30 Dû scilst hjarren den sizze: As jimme dêr it
bêste fen offerje, den scil it de Leviten
oanrekkene wirde for de opbringst fen 'e
terskflier en for de opbringst fen 'e parskûpe.
31 En jimme scille dat ite op alle plakken,
jimme en jimme hûs; hwent it is jimme lean
for de tsjinst yn 'e tinte fen 'e gearkomst.
32 En jimme scille der gjin sûnde om drage,
as jimme dêr it bêste fen offerje; en jimme
scille de hillige jeften fen Israëls bern net
ûnthilligje, en net stjerre.

HAEDSTIK 19.

1 Fierder spriek de Heare ta Mozes en ta
Aäron en sei:
2 Dit is de ynsetting fen 'e wet dy't de Heare
hjitten hat, sizzende: Gebied Israëls bern, dat
hja dy in readbûnt geef rier bringe, dat sûnder
skeel is, dêr't yette nea gjin jûk op west hat.
3 En jimme scille it de preester Eleäzar
oerjaen, en it scil bûten it leger brocht wirde
en slachte foar syn oantlit.
4 En de preester Eleäzar scil mei de finger
fen syn bloed nimme, en fen dat bloed scil er
saunris sprinzgje dat út nei de foarkant fen 'e
tinte fen 'e gearkomst.
5 Den scille hja it rier foar syn eagen
forbaerne: de hûd, en it flêsk, en it bloed en de
pânse scille hja forbaerne.
6 En de preester scil nimme sederhout, en
hyzop, en karmyn, en smyt dy midden yn e
brân fen it rier.
7 Den scil de preester syn klean waskje en
syn lea baeije yn it wetter, en dêrnei yn it leger
gean; en de preester scil ûnrein wêze oan 'e
jouns ta.
8 En dy't it rier forbaernd hat allyksa scil syn
klean mei wetter waskje en syn lea yn it wetter
baeije, en ûnrein wêze oan 'e jouns ta.
9 En in rein man scil de yeske fen it rier
opfeije en bûten it leger bringe op in rein plak;
en it scil biwarre wirde for de gemeinte fen
Israëls bern, ta it wetter fen 'e ôfsûndering; it
is ûntsûndiging.
10 En dy't de yeske fen it rier opfage hat, scil
syn klean waskje, en ûnrein wêze oan 'e jouns
ta. Dat scil Israëls bern, en de frjemdling dy't
as frjemdling yn hjar formidden tahâldt, ta in
ivige ynsetting wêze.
11 Hwa't in deade, it deade lichem fen in
minske oanrekket, dy scil saun dagen ûnrein
wêze.
12 De trêdde deis scil er him dêrmei
ûntsûndigje, en de saunde deis scil er rein
wêze; mar as er him de trêdde deis net
ûntsûndiget, den scil er de saunde deis net
rein wêze.
13 Al hwa't in deade, it deade lichem fen in
minske dy't stoarn is oanrekket en him net
ûntsûndiget, dy ûntreiniget de tabernakel des
Heare, en dy siele scil útroege wirde út Israël;
om't it wetter fen 'e ôfsûndering net op him
sprinzge is, scil er ûnrein wêze; syn ûnreinheit
is yette oan him.
14 Dit is de wet: as immen stjert yn in tinte, al
hwa't yn dy tinte komt, en al hwa't yn dy tinte
is, scil saun dagen ûnrein wêze.
15 En alle iepen gerei allyksa, dat net taditsen
of taboun is, is ûnrein.
16 En al hwa't yn it romme fjild ien oanrekket
dy troch it swird forslein is, of in deade, of it
biente fen in minske, of in grêf, hy scil saun
dagen ûnrein wêze.
17 For de ûnreine scille hja den nimme fen 'e
yeske fen it fjûr fen 'e ûntsûndiging, en dêr
rinnend wetter op dwaen yn in fet.
18 En in rein man scil hyzop nimme en yn dat
wetter dippe, en sprinzgje it op 'e tinte, en op
al it gerei, en op 'e sielen dy't dêr west hawwe;
allyksa op dyjinge dy't biente of in forsleine of
in deade of in grêf oanrekke hat.
19 En de reine scil de ûnreine de trêdde deis

en de saunde deis bisprinzgje, en de saunde deis scil er him ûntsûndigje; en hy scil syn klean waskje en him baeije yn it wetter, en de jouns rein wêze.
20 Mar as immen ûnrein is en hy ûntsûndiget him net, dy siele scil útroege wirde út it formidden fen ’e gemeinte; hwent hy hat it hillichdom des Heare ûntreinige: it wetter fen ’e ôfsûndering is net op him sprinzge, hy is ûnrein. [pag. 160]
21 Dat scil hjarren wêze ta in ivige ynsetting. En dy’t it wetter fen ’e ôfsûndering sprinzget, scil syn klean waskje; en dy’t it wetter fen ’e ôfsûndering oanrekket, scil ûnrein wêze oan ’e jouns ta.
22 Ja, alles hwet de ûnreine oanrekket, scil ûnrein wêze, en de siele dy’t him oanrekket, scil ûnrein wêze oan ’e jouns ta.

HAEDSTIK 20.

1 En do’t Israëls bern, de hiele gemeinte, yn ’e woastenije Sin kommen wierne, yn ’e earste moanne, bleau it folk to Kades. En Mirjam stoar dêr, en waerd dêr bigroeven.
2 En dêr wier gjin wetter for de gemeinte. Do bosken hja gear tsjin Mozes en tsjin Aäron.
3 En it folk stried mei Mozes, en hja sprieken op, sizzende: Och, wierne wy mar omkommen do’t ús broerren omkamen foar it oantlit des Heare!
4 Hwerom dochs hawwe jimme de gemeinte des Heare yn dizze woastenije brocht, dat wy hjir stjerre, wy en ús fé?
5 En hwerom hawwe jimme ús optsjen litten út Egypte, om ús to bringen yn dizze ellindige oarde? It is gjin oarde fen sied, noch fen figen, noch fen wynstokken, noch fen granaetappels, ek is hjir gjin wetter to drinken.
6 Do gyngen Mozes en Aäron fen it oantlit fen ’e gemeinte nei de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst, en hja foelen op hjar oantlit, en de hearlikheit des Heare kaem hjarren foar.
7 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
8 Nim de stêf, en rop de gemeinte byinoar, dû en dyn broer Aäron, en sprek jimme foar hjar eagen ta de stienrots, den scil dy wetter opjaen. Sa scilstû hjarren wetter foartkomme litte út ’e stienrots, en dû scilst de gemeinte en hjar fé drinken jaen.
9 Do naem Mozes de stêf foar it oantlit des Heare, lyk as de Heare him gebean hie.
10 En Mozes en Aäron rôpen de gemeinte byinoar foar de stienrots, en hy sei tsjin hjar: Harkje dochs, jimme oerhearrigen, moatte wy jimme wetter foartkomme litte út dizze stienrots?
11 Do heve Mozes syn hân op en twaris sloech er de stienrots mei syn stêf, en der kaem gâns wetter út, dat de gemeinte drinke koe, hja en hjar fé.
12 Mar de Heare sei tsjin Mozes en tsjin Aäron: Om’t jimme My net leaud hawwe en hilligje My foar de eagen fen Israëls bern, dêrom scille jimme dizze gemeinte net bringe yn it lân dat Ik hjarren jown haw.
13 Dat binne de wetters fen Meariba, dêr’t Israëls bern striden hawwe mei de Heare; mar Hy hat Him oan hjar hillige.
14 Dêrnei stjûrde Mozes boaden fen Kades ta de kening fen Edom: Sa seit dyn broer Israël: Dû witst der alles fen, hwet in lijen wy hawn hawwe;
15 ho’t ús âffears nei Egypte tein binne, en ho’t wy dêr yn Egypte tiden wenne hawwe, en hwet in kwea de Egyptners ús en ús âffears dien hawwe;
16 do rôpen wy ta de Heare, en Hy hearde ús stim, en Hy stjûrde in ingel, en Hy laette ús út Egypte, en sjuch, wy binne to Kades, in stêd op ’e grins fen dyn gerjuchtichheit.
17 Lit ús dochs troch dyn lân tsjen; wy scille net tsjen troch fjild noch troch wyngert, en wy scille it wetter fen ’e wellen net drinke; wy scille de keninklike wei hâlde; wy scille net ôfslaen rjuchts noch lofts, oant wy troch dyn gerjuchtichheit binne.
18 Mar Edom sei tsjin him: Dû scilst net troch my tsjen, of ik scil dy yn ’e miette komme mei it swird.
19 Do seine Israëls bern tsjin him: Wy scille de hearrewei lâns tsjen, en as wy fen dyn wetter drinke, ik en myn fé, den scil ik it bitelje; ik scil oars net as to foet allinne trochtsjen.
20 Mar hy sei: Dû scilst net trochtsjen. En Edom is úttein, him yn ’e miette, mei swier wapene folk en mei in sterke hân.
21 Sa hat Edom wegere Israël troch syn gerjuchtichheit tsjen to litten. En Israël gyng for him fen siden ôf.
22 Do reizgen hja fen Kades, en Israëls bern, de hiele gemeinte, kamen by de berch Hor.
23 En de Heare spriek ta Mozes en ta Aäron by de berch Hor, op ’e grins fen it lân fen

Edom, sizzende: [pag. 161]
24 Aäron scil forgearre wirde ta syn folken, hwent hy scil net komme yn it lân dat Ik Israëls bern jown haw, om’t jimme myn mûle oerhearrich west hawwe by de wetters fen Meariba.
25 Nim Aäron en Eleäzar, syn soan, en lit hjar by de berch Hor opkliuwe;
26 en tsjuch Aäron de klean út, en tsjuch se Eleäzar, syn soan, oan; hwent Aäron scil dêr forgearre wirde en stjerre.
27 En Mozes die lyk as de Heare hjitten hie, en hja kleauwen op ’e berch Hor, foar de eagen fen ’e hiele gemeinte.
28 En Mozes teach Aäron de klean út, en hy teach se syn soan Eleäzar oan. En Aäron stoar dêr, boppe op ’e berch. Mar Mozes en Eleäzar kamen by de berch del.
29 En do’t de hiele gemeinte seach dat Aäron rêst wier, biskriemden hja Aäron tritich dagen, it hiele hûs fen Israël.

HAEDSTIK 21.

1 Do’t de Kanaänyt, de kening fen Arad, dy’t yn it Suderlân wenne, hearde dat Israël de wei fen Atarim lâns kaem, stried er tsjin Israël, en fierde ytliken fen hjarren finzen foart.
2 Do biloofde Israël de Heare in bilofte, en sei: As Jo dit folk, dit hiele folk yn myn hân jowe, den scil ik hjar stêdden forbanne.
3 En de Heare harke nei Israëls stim, en joech de Kanaäniten oer; en hy forbande hjar en hjar stêdden, en hy neamde de namme fen dat plak Horma.
4 Do gyngen hja fen ’e berch Hor de wei lâns nei de Reidsé, dat hja om it lân fen Edom hinne teagen; mar de siele fen it folk waerd fortrietlik ûnderweis,
5 en it folk spriek tsjin God en tsjin Mozes: Hwerom hawwe Jo ús opfierd út Egypte om to stjerren yn ’e woastenije? Hwent hjir is gjin brea noch wetter, en ús siele hat in walge yn dy leffe breakost.
6 Do stjûrde de Heare de slangen, de feninige njirren ûnder it folk, dy’t it folk bieten; en der stoar in mannichte folk fen Israël.
7 En it folk kaem ta Mozes, en hja seine: Wy hawwe sûndige, om’t wy spritsen hawwe tsjin de Heare en tsjin jo; bid de Heare dat Er de slangen by ús weinimt. En Mozes bea for it folk.
8 Do sei de Heare tsjin Mozes: Meitsje in feninige slange, en set dy op in findelstôk, en it scil barre, al hwa’t biten is en dêr nei sjucht, dy scil libje.
9 En Mozes makke in koperen slange, en sette dy op in findelstôk, en it barde as in slange immen biet en hy seach nei de koperen slange, dat er yn it libben bleau.
10 En Israëls bern forteagen, en hja legeren hjar to Oboth.
11 Dêrnei teagen hja fen Oboth en legeren hjar to Ijje-abarim yn ’e woastenije, dy’t op it easten foar Moab oer leit.
12 Dêrwei teagen hja en legeren hjar by de beek Seared.
13 Dêrwei teagen hja en legeren hjar oan ’e oare kânt de Arnon, dy’t yn ’e woastenije rint en út ’e gerjuchtichheit fen ’e Amoriten komt; hwent de Arnon is de grins fen Moäb, twisken Moäb en de Amoriten.
14 Dêrom wirdt der sein yn it boek fen ’e oarloggen des Heare: Waheb yn Sufa en de beken, de Arnon,
15 en de skeante fen ’e dellingen, dy’t delrint nei de krite fen Ar en hinget op Moäbs gerjuchtichheit.
16 En dêrwei nei Beër. Dat is de welle, dêr’t de Heare fen tsjin Mozes sei: Rop it folk gear, dat Ik hjarren wetter jow.
17 Do song Israël dit liet: Wâlje op, o welle! Sjong hjar ta.
18 Welle, foarsten groeven hjar, ealen fen it folk dolden hjar, mei de skepter, mei hjar stêven! En út ’e woastenije nei Mattana,
19 en fen Mattana nei Nahaliël; en fen Nahaliël nei Bamoth;
20 en fen Bamoth nei de delling, dy’t yn it fjild fen Moäb leit, by de hichte fen Pisga, en oer de wyldernis útsjucht.
21 En Israël stjûrde boaden ta Sihon, de kening fen ’e Amoriten, sizzende:
22 Lit my troch jins lân tsjen; wy scille net ôfslaen nei fjild noch nei wyngert, wy scille it wetter fen ’e wellen net drinke; wy scille de keninklike wei hâlde, oant wy troch jins gerjuchtichheit binne.
23 Mar Sihon liet Israël net ta troch syn gerjuchtichheit to tsjen, mar Sihon forgearre al syn folk, en hy teach út nei de [pag. 162]
woastenije, Israël yn ’e miette, en hy kaem to Jahas en stried tsjin Israël.
24 Mar Israël sloech him mei it skerpe swird,

en erve syn lân fen ’e Arnon oant de Jabbok, oan Ammons bern ta; hwent de grins fen Ammons bern wier fêst.
25 En Israël naem al dy stêdden yn, en Israël wenne yn al de stêdden fen ’e Amoriten, to Hesbon en op al syn ûnderhearrige plakken.
26 Hwent Hesbon wier de stêd fen Sihon, de kening fen ’e Amoriten; en hy hie striden tsjin de foarige kening fen ’e Moäbiten, en him syn hiele lân ôfnommen oan ’e Arnon ta.
27 Dêrom sizze de dichters fen spreuken: Kom to Hesbon! Lit de stêd fen Sihon opboud en bifêstige wirde!
28 Hwent fjûr is útgien fen Hesbon, in lôge út ’e stêd fen Sihon; dy hat de stêdden fen Moäb fortard, de Baäls fen Arnons hichten.
29 Wé dy, Moäb! Forlern bistû, folk fen Kamos! Hy hat syn soannen flechtelingen makke en syn dochters finzenen fen Sihon, de kening fen ’e Amoriten.
30 Mar wy hawwe hjar delslein; forlern is Hesbon oan Dibon ta; en wy hawwe se fordylge oan Nofah ta, mei fjûr oant Medeba.
31 Sa sette Israël him nei wenjen yn it lân fen ’e Amoriten.
32 Dêrnei stjûrde Mozes gûdden om Jaëzer to bispieden; en hja namen hjar ûnderhearrige plakken yn, en hy fordreau de Amoriten dy’t dêr wennen.
33 Do kearden hja om en teagen de wei op nei Bazan; en Och, de kening fen Bazan, gyng út hjarren yn ’e miette, hy en al syn folk, ta de striid, op nei Edréï.
34 En de Heare sei tsjin Mozes: Eangje him net, hwent Ik haw him en syn hiele folk en syn lân yn dyn hân jown; en dû scilst him dwaen lyk astû Sihon, de kening fen ’e Amoriten, dy to Hesbon wenne, dien hast.
35 En hja sloegen him en syn soannen en al syn folk, oant er gjinien mear oer hie; en hja namen syn lân yn erflik bisit.

HAEDSTIK 22.

1 Dêrnei forteagen Israëls bern en legeren hjar yn ’e flakten fen Moäb, oan ’e kant fen ’e Jordaen, foar Jericho oer.
2 En Balak, de soan fen Sippor, seach al hwet Israël de Amoriten dien hie.
3 En Moäb eange tige foar it oantlit fen dat folk, hwent it wier machtich; en Moäb rydboske foar it oantlit fen Israëls bern.
4 Do sei Moäb tsjin ’e âldsten fen ’e Midianiten: Nou scil dizze mannichte opsline alles hwet om ús hinne is, lyk as de okse it gêrs fen it fjild opslynt. En dodestiids wier Balak, de soan fen Sippor, kening fen ’e Moäbiten.
5 En hy stjûrde boaden ta Bileäm, de soan fen Beor, to Pethor, dat oan ’e Eufraet leit, yn it lân fen ’e bern fen syn folk, om him to roppen en to sizzen: Sjuch, der is in folk út Egypte tein; sjuch, it hat it oantlit fen it lân biditsen, en it bliuwt lizzen rjucht foar my oer.
6 Kom nou den dochs, forflok my dat folk, hwent it is my to mânsk; misskien scil ik it forslaen kinne of it út it lân driuwe; hwent ik wit, hwa’t jo seingje dy scil seinge wêze, en hwa’t jo forflokke dy scil forflokt wêze.
7 Do gyngen de âldsten fen ’e Moäbiten en de âldsten fen ’e Midianiten, mei it wiersizzerslean yn ’e hân, en hja kamen ta Bileäm, en brochten him Balaks wirden oer.
8 Hy nou sei tsjin hjar: Bliuw hjir fen nacht, den scil ik jimme biskied jaen allyk as de Heare ta my sprekke mei. Do bleauwen de foarsten fen’e Moäbiten by Bileäm.
9 En God kaem ta Bileäm en sei: Hwa binne dy mannen to dines?
10 En Bileäm sei tsjin God: Balak, de soan fen Sippor, de kening fen ’e Moäbiten, hat my de boade dien:
11 Sjuch, der is in folk út Egypte tein, en it hat it oantlit fen it lân biditsen; kom nou, forflok it my, misskien scil ik der tsjin stride kinne of it fordriuwe.
12 Do sei God tsjin Bileäm: Dû scilst net mei hjarren gean; dû scilst dat folk net flokke, hwent it is seinge.
13 Do gyng Bileäm der de moarns ôf en sei tsjin Balaks foarsten: Tsjuch nei jimme lân, hwent de Heare wol net lije dat ik mei jimme gean.
14 En de foarsten fen ’e Moäbiten [pag. 163] joegen hjar op, en hja kamen ta Balak en seine: Bileäm hat wegere mei ús to gean.
15 Mar Balak stjûrde yetris foarsten, mear en oansjenliker as de earsten.
16 En dy kamen ta Bileäm en seine tsjin him: Sa seit Balak, de soan fen Sippor: Lit neat jo dochs wearhâlde om ta my to kommen,
17 hwent ik scil jo tige heech forearje en al hwet jo my sizze scille, dat scil ik dwaen; dat kom nou dochs, forflok my dat folk.
18 Do antwirde Bileäm en sei tsjin Balaks tsjinners: Al scoe Balak my syn hûs fol silver

en goud ek jaen, ik kin it gebot fen 'e Heare myn God net oertrêdzje, yn it lytse noch yn it greate.
19 Hawar, bliuw jimme hjir fen nacht dochs ek, dat ik witte mei hwet de Heare fierder ta my sprekke scil.
20 En God kaem de nachts ta Bileäm en sei tsjin him: Byhwennear't dy mannen kommen binne om dy to roppen, meitsje den tarissing, gean mei hjarren; mar hwet Ik ta dy sprekke scil, dat allinne scilstû dwaen.
21 Do makke Bileäm de moarns tarissing en seale syn ezelinne, en gyng mei de foarsten fen Moäb.
22 Mar Gods grime lôge op om't er mei gyng, en de ingel des Heare kaem him yn 'e wei as syn tsjinstanner, wylst er ried op 'e ezelinne en twa fen syn feinten by him wierne.
23 En de ezelinne seach de ingel des Heare op 'e wei, it swird yn 'e hân; dêrom wiek de ezelinne fen siden en gyng yn it fjild; do sloech Bileäm de ezelinne, om hjar wer op 'e wei to krijen.
24 Mar de ingel des Heare gyng stean yn it holle paed fen 'e wynbergen, in mûrre oan dizze en in mûrre oan 'e oare kant.
25 En do't de ezelinne de ingel des Heare seach, krong hja tsjin de mûrre oan, en kniep Bileäms foet tsjin de mûrre; dêrom sloech er hjar yetris.
26 En de ingel des Heare gyng noch fierder en bleau stean op in smel plak, dêr't gjin ûntwyk wier rjuchts of lofts.
27 En do't de ezelinne de ingel des Heare seach, gyng hja ûnder Bileäm lizzen; en Bileäms grime lôge op en hy sloech de ezelinne mei de stôk.
28 Mar de Heare iepene de mûle fen 'e ezelinne, en hja sei tsjin Bileäm: Hwet haw ik jo dien, dat jo My nou al trijeris slein hawwe?
29 En Bileäm sei tsjin de ezelinne: Omdatstû my bispot hast; hie ik mar in swird by de hân, ik scoe dy ek noch deadzje.
30 En de ezelinne sei tsjin Bileäm: Bin ik jins ezelinne net, dêr't jo fen jong ôf op riden hawwe oan hjoed de dei ta? Haw ik ea wend west jo sa to dwaen? En hy sei: Né!
31 Do iepene de Heare Bileäms eagen, dat er de ingel des Heare stean seach yn 'e wei, it útlitsen swird yn 'e hân, en hy bûgde de holle en foel op syn oantlit.
32 Do sei de ingel des Heare tsjin him: Hwerom hastû dyn ezelinne nou al trijeris slein? Sjuch, ik bin útgien as dyn tsjinstanner, hwent dyn wei rint steil del neffens my.
33 Mar de ezelinne hat my sjoen, en is nou al trijeris fen siden gien for myn oantlit. Byhwennear't hja net fen siden gien wier for myn oantlit, wiswier ik scoe dy al deade hawwe, en hjar yn it libben litten.
34 Do sei Bileäm tsjin de ingel des Heare: Ik haw sûndige, hwent ik wist net dat jo tsjin my yn 'e wei stiene; mar is it forkeard yn jins eagen, ik scil weromtsjen.
35 En de ingel des Heare sei tsjin Bileäm: Gean mei dy mannen, mar it wird dat ik ta dy sprekke scil, dat allinne scilstû sprekke. Sa gyng Bileäm mei Balaks foarsten.
36 Do't Balak den hearde dat Bileäm kommende weis wier, gyng er út, him yn'e miette, oan 'e stêd fen 'e Moäbiten ta, dy't by de grins fen 'e Arnon leit, op 'e ein fen it ryk.
37 En Balak sei tsjin Bileäm: Haw ik jo net withofaek de boade dien om jo to roppen? Hwerom binne jo net ta my kommen? Kin ik jo net earje neffens steat?
38 Do sei Bileäm tsjin Balak: Sjuch, ik bin àl ta jo kommen; mar scil ik wol hwet sizze kinne? It wird dat God my [pag. 164] yn 'e mûle lizze scil, dat scil ik sprekke.
39 En Bileäm gyng mei Balak, en hja kamen to Kirjath Huzoth.
40 En Balak slachte kij en skiep, en hy stjûrde oan Bileäm en oan 'e foarsten dy't by him wierne.
41 En it barde de moarns dat Balak Bileäm meinaem en him brocht op 'e hichten fen Baäl. En dêrfendinne seach er de uterste ein fen it folk.

## HAEDSTIK 23.

1 Do sei Bileäm tsjin Balak: Bou my hjir saun alters, en meitsje my hjir saun interbollen en saun rammen ré.
2 En Balak die lyk as Bileäm sein hie; en Balak en Bileäm offeren op elk fen dy alters in interbolle en in raem.
3 Do sei Bileäm tsjin Balak: Bliuw jo by jins brânoffer, en ik scil hinne gean; faeks scil de Heare my yn 'e miette komme; en hwet Er my sjen litte scil, dat scil ik jo forkindigje. En hy gyng nei in keale hichte.
4 En God kaem Bileäm yn 'e miette, en hy sei tsjin Him: Saun alters haw ik tarist, en op

elk fen dy alters haw ik in interbolle en in raem offere.
5 Do lei de Heare Bileäm in wird yn ’e mûle en sei: Gean werom ta Balak en sà scilstû sprekke.
6 En do’t er wer by him kaem, sjuch, dêr stie er by syn brânoffer, hy en al de foarsten fen ’e Moäbiten.
7 Do helle er syn spreuk op en sei: Ut Aram hat my roppen Balak, Moäbs kening,fen it berchtme op it Easten: Kom, forflok my Jakob, kom, forwinskje Israël.
8 Ho scil ik flokke dy’t God net flokt, en ho scil ik forwinskje dy’t God net forwinsket?
9 Hwent fen ’e hichte fen ’e rotsen sjuch ik him, en fen ’e klingen oanskôgje ik him. Sjuch, in folk, iensum wennet it, en by de naesjes wirdt it net rekkene.
10 Hwa scil Jakobs stof telle, en Israëls myriaden neikomme? Mocht myn siele stjerre de dea fen ’e oprjuchten, en myn ein wêze lyk as sines.
11 Do sei Balak tsjin Bileäm: Hwet hawwe jo my dien? Ik haw jo nommen om myn fijannen to flokken, mar sjuch, jo hawwe se seinge, seinge sikerwier.
12 En hy antwirde en sei: Hwet de Heare my yn ’e mûle lein hat, scoe ik my dêr net oan hâlde en it sprekke?
13 Do sei Balak tsjin him: Kom dochs mei nei in oar plak, dêrstû dat folk sjen kinst; allinne mar syn ein scilstû sjen, mar hielendal scilst it net sjen; en forflok it my dêrwei.
14 En hy naem him mei nei it wachtersfjild, boppe op ’e Pisga; en hy boude saun alters, en op elk fen dy alters offere hy in interbolle en in raem.
15 Do sei er tsjin Balak: Bliuw jo hjir by jins brânoffer, en ik scil dêrjinsen wachtsje hwet my to miette komme wol.
16 En de Heare kaem Bileäm yn ’e miette en Hy lei him in wird yn ’e mûle, en sei: Gean werom ta Balak en sà scilstû sprekke.
17 En do’t er wer by him kaem, sjuch, dêr stie er by syn brânoffer, hy en de foarsten fen ’e Moäbiten. En Balak sei tsjin him: Hwet hat de Heare spritsen?
18 Do helle er syn spreuk op en sei: Oerein, Balak! en harkje, hâld jins earen nei my, soan fen Sippor!
19 God is gjin man, dat Er ljeagenje scoe, noch in minskebern dat it Him rouwe scoe; scoe Er it sizze en net dwaen, of sprekke en der net for stean?
20 Sjuch, ik haw it op my nommen to seingjen, en as Hy seinget, scil ik it net keare.
21 Men sjucht gjin ûnheil yn Jakob, ek fornimt men net fen rampen yn Israël. De Heare, syn God, is mei him, en de jubel fen in kening is oer him.
22 God is it dy’t hjar út Egypte laet hat; Hy is him lyk as de hoarnen fen in wâldokse.
23 Hwent der is gjin tsjoenderij yn Jakob, noch wiersizzerij yn Israël. Op ’e tiid scil Jakob en Israël sein wirde hwet God dien hat.
24 Sjuch, in folk, as in liuwinne giet it oerein, en as in liuw jowt it him op; it jowt him net del ear’t it gjin rôf iten en gjin bloed fen forsleinen dronken hat.
25 Do sei Balak tsjin Bileäm: Kinne jo dat folk net alhiel forflokke, seingje it den ek net alhiel.
26 Mar Bileäm antwirde en sei tsjin Balak: Haw ik net ta jo spritsen, sizzende: Al hwet de Heare sprekke scil, dat scil ik dwaen? [pag. 165]
27 Do sei Balak tsjin Bileäm: Kom dochs, ik scil jo meinimme nei in oar plak; misskien scil it rjucht wêze yn Gods eagen dat jo it my dêrwei flokke.
28 En Balak naem Bileäm mei boppe op ’e Peor, dy’t útsjucht op ’e wyldernis.
29 Do sei Bileäm tsjin Balak: Bou my hjir saun alters, en meitsje my hjir saun interbollen en saun rammen ré.
30 En Balak die lyk as Bileäm sein hie, en hy offere op elk fen dy alters in interbolle en in raem.

HAEDSTIK 24.

1 Do’t Bileäm seach dat it goed wier yn ’e eagen des Heare dat er Israël seinge, gyng er net lyk as de oare kearen mei tsjoenderij om, mar kearde syn oantlit nei de woastenije.
2 En Bileäm sloech de eagen op en hy seach Israël, wenjende neffens syn stammen. En Gods Geast kaem op him.
3 En hy helle syn spreuk op, en sei: Fen God sprekt Bileäm, Beors soan; fen God sprekt de man mei de sletten eagen;
4 fen God sprekt de hearder fen Gods wirden, dy’t gesichten fen ’e Almachtige skôget, wylst er delfalt en him de eagen iepene wirde.
5 Hwet binne dyn tinten sierlik, o Jakob, dyn wenten, o Israël!

6 As dellingen wreidzje hja hjar út, as hôven
oan in rivier, as aloëbeammen dy't de Heare
plante hat, as seders oan it wetter.
7 Wetter floeit út syn amers, en syn sied
wennet oan wide wetters, en heger as Agach is
syn kening, en forhege wirdt syn keninkryk.
8 God dy't him út Egypte laet hat, is him lyk
as de hoarnen fen in wâldokse; hy fortart de
heidenen, syn fijannen, en tobrekt hjar biente
en tobrizelet it mei syn pylken.
9 Hy bûcht him, hy jowt him del as in liuw,
en as in liuwinne; hwa scil him opjeije? Hwa't
dy seinget, scil seinge wêze, en hwa't dy
forflokt scil forflokt wêze.
10 Do lôge Balaks grime op tsjin Bileäm, en
hy sloech de hannen gear, en Balak sei tsjin
Bileäm: Ik haw dy roppen om myn fijannen to
flokken, mar sjuch, dû hast se al mar oan
seinge, nou al trije kear.
11 Dat jow dy mar hastich ôf nei dyn
wenplak! Ik hie tocht, ik scoe dy heechlik
forearje, mar sjuch, de Heare hat dy de eare
ûntkeard.
' 12 Do sei Bileäm tsjin Balak: Haw ik it
jins boaden, dy't jo nei my tastjûrd hawwe, al
net to witten dien, sizzende:
13 Al joech Balak my syn hûs fol silver en
goud, ik kin it gebot des Heare net oertrêdzje,
om goed of kwea to dwaen sa't it hert it my
opjowt; hwet de Heare sprekke scil, dat scil ik
sizze?
14 En nou, sjuch, ik gean werom nei myn
folk. Lykwol, ik scil jo yette forkindigje hwet
dit folk jins folk dwaen scil yn it lêstoan fen 'e
dagen.
15 Do helle er syn spreuk op en sei: Fen God
sprekt Bileäm, Beors soan; fen God sprekt de
man mei de sletten eagen;
16 fen God sprekt de hearder fen Gods
wirden, en dy't de wittenskip fen 'e
Allerheechste wit, dy't gesichten fen 'e
Almachtige skôget, wylst er delfalt en de
eagen him iepene wirde.
17 Ik scil him sjen, mar nou net; ik scil him
oanskôgje, mar net fen tichteby. In stjer komt
tofoaren út Jakob, en in skepter komt op út
Israël; dy slacht Moäbs sliepen yn en
topletteret de plasse fen alle oproerige bern.
18 En Edom wirdt erflik bisit, en Seïr, syn
fijân, wirdt erflik bisit, mar Israël docht
macht.
19 Ut Jakob wei is de hearsker, en hy
fordylget dy't ûntkommen binne út 'e
stêdden.
20 Do't er Amalek seach, helle er syn spreuk
op, en sei: Amalek is de earsteling fen 'e
heidenen, mar syn ein is it fordjer.
21 Do't er de Keniten seach, helle er syn
spreuk op, en sei: Dyn wenten binne fêst, en
yn 'e rotsen hastû dyn nêst delflijd.
22 Lykwol wirdt Kaïn ôfweide. Holang yette?
Assur fiert dy finzen foart.
23 En yetris helle er syn spreuk op en sei: Wé,
hwa scil libje, as God da biskikt?
24 Hwent skippen komme fen 'e igge fen 'e
Chittiten en hja fornederje Assur, [pag. 166] ek
fornederje hja Heber; mar hy rint likegoed yn
it fordjerren.
25 Do joech Bileäm him op en gyng foart, en
teach werom nei syn plak En Balak gyng syn
wegen ek.

HAEDSTIK 25.

1 Do't Israël to Sittim tahâldde, bigoun it
folk to hoerkjen mei de dochters fen 'e
Moäbiten.
2 En hja beaën it folk ta de ofFers fen hjar
goaden, en it folk iet, en oanbea hjar goaden.
3 Sa keppele Israël him oan Baäl Peor, en de
grime des Heare lôge op tsjin Israël.
4 En de Heare sei tsjin Mozes: Nim al de
haden fen it folk, en hingje hjar de Heare op
op 'e sinne; den scil de gleonens fen des Heare
grime ôfkeard wirde fen Israël.
5 Do sei Mozes tsjin de rjuchters fen Israël:
Lit elkenien syn mannen deadzje dy't hjar oan
Baäl Peor keppele hawwe.
6 En sjuch, in man út Israëls bern kaem en
brocht de Midianityske ta syn broerren, foar
de eagen fen Mozes en foar de eagen fen 'e
hiele gemeinte fen Israëls bern, wylst hja
skriemden by de yngong fen 'e tinte fen 'e
gearkomst.
7 Do't Pinehas, de soan fen Eleäzar, de soan
fen Aäron de preester, dat seach, sprong er
oerein yn it formidden fen 'e gemeinte en
naem in spear yn 'e hân,
8 en hy gyng de Israëlityske man efternei yn
'e sliepkeamer en stiek se beide troch, de
Israëlityske man en de frou, ûnder troch it liif.
Do hâldde de pleach op ûnder Israëls bern.
9 Mar dy't oan 'e pleach stoarn wierne,
wierne fjouwer en tweintich tûzen man
machtich.

10 Do spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
11 Pinehas, de soan fen Eleäzar, de soan fen Aäron de preester, hat myn grime fen Israëls bern ôfkeard, om't er myn iver ivere hat yn hjar formidden, dat Ik Israëls bern yn myn iver net fordylge haw.
12 Sprek dêrom: Sjuch, Ik jow him myn forboun fen 'e frede.
13 En it scil him en syn sied nei him wêze ta it forboun fen in ivich preesterampt, om reden dat er for syn God ivere hat en forsoening dien for Israëls bern.
14 De namme nou fen 'e forsleine Israëlityske man dy't forslein wier mei de Midianityske, wier Simri, de soan fen Salu, oerste fen in stamhûs fen 'e Simeoniten.
15 En de namme fen 'e forsleine Midianityske frou wier Kosbi, de dochter fen Sur, it haed fen in stamhûs yn Midian.
16 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
17 Bihannelje de Midianiten fijannich en forslaen se.
18 Hwent hja hawwe jimme fijannich bihannele mei hjar listen dy't hja tsjin jimme bitocht hawwe yn it stik fen Peor, en yn it stik fen Kosbi, de dochter fen 'e foarst fen Midian, hjar sister, dy't forslein is de deis fen 'e pleach fen wegen Peor.

HAEDSTIK 26.

1 En nei de pleach barde it dat de Heare spriek ta Mozes en ta Eleäzar, de soan fen Aäron de preester, sizzende:
2 Nim de folle som op fen 'e hiele gemeinte fen Israëls bern, fen tweintich jier en âlder, neffens hjar stamhuzen, al hwa't yn Israël to fjilde tsjucht.
3 En Mozes en de preester Eleäzar sprieken hjar ta yn 'e flakten fen Moäb, by de Jordaen foar Jericho oer, sizzende:
4 Tweintich jier en âlder scille jimme opnommen wirde, lyk as de Heare Mozes gebean hat. En Israëls bern dy't út Egyptelân tein wierne, wierne:
5 Ruben, Israëls earstberne. De soannen fen Ruben wierne: fen Hanoch it slachte fen 'e Hanochiten; fen Pallu it slachte fen 'e Palluten;
6 fen Hesron it slachte fen 'e Hesroniten; fen Karmi it slachte fen 'e Karmiten.
7 Dat binne de slachten fen 'e Rubeniten, en hjar telden wierne trije en fjirtich tûzen en saunhûndert en tritich.
8 En de soannen fen Pallu wierne Eliab;
9 en de soannen fen Eliab wierne Nemuël, en Dathan, en Abiram. Dat binne dy Dathan en Abiram, roppenen fen 'e gemeinte, dy't yn Koarachs gearspanning strieden mei Mozes en mei Aäron, strieden tsjin de Heare. [pag. 167]
10 En de ierde die de mûle iepen en forsloun se tagelyk mei Koarach, do't de gearspanning stoar, do't it fjûr twahûndert en fyftich man fortarde; en hja waerden ta in teiken.
11 Mar Koarachs bern stoaren net.
12 De soannen fen Simeon, neffens hjar slachten: fen Nemuël it slachte fen 'e Nemuëliten; fen Jamin it slachte fen 'e Jaminiten; fen Jachin it slachte fen 'e Jachiniten;
13 fen Searah it slachte fen'e Searahiten, fen Saul it slachte fen 'e Sauliten.
14 Dat binne de slachten fen 'e Simeoniten: twa en tweintich tûzen en twahûndert.
15 De soannen fen Gad, neffens hjar slachten: fen Sefon it slachte fen 'e Sefoniten; fen Haggi it slachte fen 'e Haggiten, fen Suni it slachte fen 'e Suniten;
16 fen Osni it slachte fen 'e Osniten; fen Eari it slachte fen 'e Eariten;
17 fen Arod it slachte fen 'e Aroditen, fen Areli it slachte fen 'e Areliten.
18 Dat binne de slachten fen Gads soannen, neffens hjar telden: fjirtich tûzen en fiifhûndert.
19 De soannen fen Juda wierne Er en Onan; mar Er en Onan stoaren yn it lân Kanaän.
20 De soannen fen Juda den neffens hjar slachten: fen Sela it slachte fen 'e Selaniten; fen Peares it slachte fen 'e Pearesiten; fen Searah it slachte fen 'e Searahiten.
21 En de soannen fen Peares wierne: fen Hesron it slachte fen 'e Hesroniten, fen Hamul it slachte fen 'e Hamuliten.
22 Dat binne de slachten fen Juda, neffens hjar telden: seis en sauntich tûzen en fiifhûndert.
23 De soannen fen Issaskar, neffens hjar slachten: fen Tola it slachte fen 'e Tolaïten, fen Puva it slachte fen 'e Puvaniten;
24 fen Jasub it slachte fen 'e Jasubiten; fen Simron it slachte fen 'e Simroniten.
25 Dat binne de slachten fen Issaskar, neffens hjar telden: fjouwer en sechstich tûzen en trijehûndert.

26 De soannen fen Sebulon, neffens hjar slachten: fen Seared it slachte fen 'e Searediten; fen Elon it slachte fen 'e Eloniten; fen Jahleël it slachte fen 'e Jahleëliten.
27 Dat binne de slachten fen 'e Sebuloniten, neffens hjar telden: sechstich tûzen en fiifhûndert.
28 De soannen fen Jozef, neffens hjar slachten, wierne Manasse en Efraïm.
29 De soannen fen Manasse: fen Machir it slachte fen 'e Machiriten; en Machir woun Gileäd; fen Gileäd it slachte fen 'e Gileäditen.
30 Dit binne de soannen fen Gileäd; fen Jezer it slachte fen 'e Jezeriten; fen Helek it slachte fen 'e Helekiten;
31 en fen Asriël it slachte fen 'e Asriëliten, en fen Sechem it slachte fen 'e Sechemiten;
32 en fen Semida it slachte fen 'e Semidaïten, en fen Hefer it slachte fen 'e Heferiten.
33 Selafeäd,de soan fen Hefer, lykwols hie gjin soannen, mar dochters; en de nammen fen Selafeäds dochters wierne Mahla en Noä, Hogla, Milka en Tirza.
34 Dat binne de slachten fen Manasse, en hjar telden wierne twa en fyftich tûzen en saunhûndert.
35 Dit binne de soannen fen Efraïm neffens hjar slachten: fen Sutélah it slachte fen 'e Sutélahiten; fen Becher it slachte fen 'e Becheriten; fen Tahan it slachte fen 'e Tahaniten;
36 en dit binne de soannen fen Sutélah: fen Earan it slachte fen 'e Earaniten.
37 Dat binne de slachten fen Efraïms soannen, neffens hjar telden: twa en tritich tûzen en fiifhûndert. Dat binne de soannen fen Jozef, neffens hjar slachten.
38 De soannen fen Benjamin, neffens hjar slachten: fen Bela it slachte fen 'e Belaïten; fen Asbel it slachte fen 'e Asbeliten; fen Ahiram it slachte fen 'e Ahiramiten;
39 fen Sufam it slachte fen 'e Sufamiten; fen Hufam it slachte fen 'e Hufamiten.
40 En de soannen fen Bela wierne Ard en Naäman; fen Ard it slachte fen 'e Arditen, fen Naäman it slachte fen 'e Naämiten.
41 Dat binne de soannen fen Benjamin, neffens hjar slachten, en hjar telden wierne fiif en fjirtich tûzen en seishûndert. [pag. 168]
42 Dit binne de soannen fen Dan, neffens hjar slachten: fen Suham it slachte fen 'e Suhamiten; dat binne de slachten fen Dan, neffens hjar slachten.
43 Al de slachten fen 'e Suhamiten neffens hjar telden wierne fjouwer en sechstich tûzen en fjouwerhûndert.
44 De soannen fen Aser, neffens hjar slachten, wierne: fen Jimna it slachte fen 'e Jimnaïten; fen Jisfi it slachte fen 'e Jisfiten; fen Beria it slachte fen 'e Beriîten.
45 Fen Beria's soannen wierne: fen Heber it slachte fen 'e Heberiten; fen Malkiël it slachte fen 'e Malkiëliten.
46 En de namme fen Asers dochter wier Searah.
47 Dat binne de slachten fen Asers soannen, neffens hjar telden: trije en fyftich tûzen en fjouwerhûndert.
48 De soannen fen Naftali, neffens hjar slachten: fen Jahzeël it slachte fen 'e Jahzeëliten; fen Guni it slachte fen 'e Guniten;
49 fen Jezer it slachte fen 'e Jezeriten; fen Sillem it slachte fen 'e Sillemiten.
50 Dat binne de slachten fen Naftali, neffens hjar slachten, en hjar telden wierne fiif en fjirtich tûzen en fjouwer hûndert.
51 Dat binne de telden fen Israëls soannen: seishûndert en ien tûzen en saunhûndert en tritich.
52 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
53 Under hjarren scil it lân fordield wirde ta in erfskip, neffens it tal fen 'e nammen.
54 Dyjingen dy't machtich binne, scilstû greater erfskip meitsje, en dyjingen dy't minmachtich binne, scilstû lytser erfskip meitsje; elkenien scil erfskip biskikt wirde neffens syn tal.
55 Lykwol scil it lân fordield wirde mei it lot; neffens de nammen fen 'e stamhuzen scille hja ervje.
56 Neffens it lot scil in elkums erfskip fordield wirde twisken de machtigen en de minmachtigen.
57 En dit binne de telden fen Levi, neffens hjar slachten: fen Gerson it slachte fen 'e Gersoniten; fen Kehath it slachte fen 'e Kehathiten; fen Merari it slachte fen 'e Merariten.
58 Dit binne de slachten fen Levi: it slachte fen 'e Libniten, it slachte fen 'e Hebroniten, it slachte fen 'e Mahliten, it slachte fen 'e Musiten, it slachte fen 'e Koarachiten. En Kehath woun Amram;
59 en de namme fen Amrams frou wier

Jochébed, de dochter fen Levi dy't Levi berne is yn Egypte; en hja berne Amram Aäron en Mozes, en Mirjam, hjar sister.
60 En Aäron waerden berne Nadab en Abihu, Eleäzar en Ithamar.
61 Nadab en Abihu lykwol stoaren do't hja frjemd fjûr brochten foar it oantlit des Heare.
62 En hjar telden wierne trije en tweintich tûzen, al hwet manlik is, fen in moanne en âlder; hwent dy waerden net teld by Israëls bern, om't hjarren ûnder Israëls bern gjin erfskip jown wier.
63 Dat binne de tallen fen Mozes en de preester Eleäzar, sa't hja Israëls bern telden yn 'e flakten fen Moäb, by de Jordaen, foar Jericho oer.
64 En dêr wier gjinien mear ûnder fen dyjingen dy't Mozes en Aäron de preester teld hiene, do't hja Israëls bern telden yn 'e woastenije fen Sinaï;
65 hwent de Heare hie fen hjarren sein, yn 'e woastenije scoene hja de dea stjerre. En der wier gjinien fen hjarren oerbleaun, oars net as Kaleb de soan fen Jefunne, en Jozua de soan fen Nun.

HAEDSTIK 27.

1 Do kamen de dochters fen Selafeäd, de soan fen Hefer, de soan fen Gileäd, de soan fen Machir, de soan fen Manasse, út 'e slachten fen Manasse, de soan fen Jozef. En dit binne de nammen fen syn dochters: Mahla, Noä, en Hogla en Milka, en Tirza.
2 En hja joegen hjar foar it oantlit fen Mozes, en foar it oantlit fen 'e preester Eleäzar, en foar it oantlit fen 'e oersten en fen 'e hiele gemeinte, by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst, sizzende:
3 Us heit is stoarn yn 'e woastenije, en hy hat net meidien oan 'e gearspanning fen dyjingen dy't gearspand hawwe tsjin de Heare, de gearspanning fen Koarach, mar om syn eigen sûnde is er stoarn, en hy hie gjin soannen.
4 Hwerfor scoe ús heite namme út it formidden fen syn slachte weinommen [pag. 169] wirde, om't er gjin soan hat? Jow ús bisit mids ús heite broerren.
5 En Mozes brocht hjar pleit foar it oantlit des Heare.
6 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
7 De dochters fen Selafeäd hawwe gelyk; wis scilstû hjarren erflik bisit jaen mids hjar heite broerren, en hjar heite erfskip scilstû hjarren meitsje.
8 En ta Israëls bern scilstû sprekke, sizzende: As immen stjert en hy hat gjin soan, den scille jimme syn erfskip oan syn dochter meitsje.
9 En hat er gjin dochter, den scille jimme syn erfskip oan syn broerren jaen.
10 En hat er gjin broerren, den scille jimme syn erfskip oan syn heite broerren jaen.
11 En hat syn heit ek gjin broerren, den scille jimme syn erfskip oan syn neistbisteande jaen, dy't him neist yn it bloed bistiet, en dy scil ervje. Dat scil Israëls bern ta in ynsetting en rjucht wêze, lyk as de Heare Mozes gebean hat.
12 Dêrnei sei de Heare tsjin Mozes: Kliuw op dit berchtme Abarim, en sjuch it lân dat Ik Israëls bern jown haw.
13 En hwennearst it sjoen hast, scilstû forgearre wirde ta dyn folken, lyk as dyn broer Aäron forgearre wirden is,
14 om't jimme myn mûle tsjinspritsen hawwe yn 'e woastenije Sin, do't de gemeinte oan it striden wier, om My by de wetters foar hjar eagen to hilligjen. Dat binne de wetters fen Meariba, by Kades yn 'e woastenije Sin.
15 Do spriek Mozes ta de Heare, sizzende:
16 Lit de Heare, de God der geasten fen alle flêsk, in man biskikke oer dizze gemeinte,
17 dy't foar hjar oantlit útgiet en dy't foar hjar oantlit yngiet, en dy't hjar útlaet en dy't hjar ynlaet; dat de gemeinte des Heare net wêze mei lyk as skiep dy't gjin hoeder hawwe.
18 Do sei de Heare tsjin Mozes: Nim nei dy Jozua, de soan fen Nun, in man yn hwa't de Geast is, en liz dyn hân op him;
19 en set him foar it oantlit fen 'e preester Eleäzar en foar it oantlit fen 'e hiele gemeinte, en jow him bistel foar hjar eagen;
20 en liz fen dyn oansjen op him, dat de hiele gemeinte fen Israëls bern harkje mei.
21 En hy scil stean foar it oantlit fen 'e preester Eleäzar, dat dy for him bifreegje mei it útslútsel fen 'e Urim foar it oantlit des Heare; neffens syn mûle scille hja útgean en neffens syn mûle scille hja yngean, hy, en al de bern fen Israël, en de hiele gemeinte.
22 En Mozes die lyk as de Heare him gebean hie; hwent hy naem Jozua en stelde him foar it oantlit fen 'e preester Eleäzar, en foar it oantlit fen 'e hiele gemeinte;

23 en hy lei him de hannen op en joech him bistel, lyk as de Heare troch Mozes tsjinst spritsen hie.

HAEDSTIK 28.

1 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
2 Gebied Israëls bern en siz tsjin hjar: Jimme scille der om tinke en offerje myn offer, de spize for myn fjûroffers, myn swietrook, op 'e stelde tiid.
3 En dû scilst hjarren sizze: Dit is it fjûroffer dat jimme de Heare offerje scille: twa geve lammen fen in jier, alle dagen, ta in fêst brânoffer.
4 It iene laem scilstû moarns klear meitsje, en it oare laem scilstû klear meitsje twisken de beide jounen,
5 mei in tsjienden fen in efa blom fen moal ta in spiisoffer, mongen mei in faensen fen in hin útparse oalje.
6 It is it fêste brânoffer, dat op 'e berch Sinaï ynsteld is ta in swiete rook, in fjûroffer de Heare.
7 En it drankoffer dêrta scil wêze in faensen fen in hin for elk laem; yn it hillichdom scilstû it drankoffer fen krûde wyn útjitte foar de Heare.
8 En it oare laem scilstû klearmeitsje twisken de beide jounen, allyk as it spiisoffer moarns, en lyk as it drankoffer dêrta scilstû it klearmeitsje, de Heare ta in fjûroffer fen swiete rook.
9 Mar op 'e sabbatdei twa geve lammen fen in jier, en twa tsjienden fen in efa blom fen moal ta in spiisoffer, mongen mei oalje, en dêrta it drankoffer. [pag. 170]
10 Dat is it brânoffer fen 'e sabbat alle sabbatten, oer it fêste brânoffer en syn drankoffer hinne.
11 En by it bigjin fen jimme moannen scille jimme de Heare in brânoffer offerje: twa jonge interbollen, en in raem, saun geve lammen fen in jier;
12 en trije tsjienden blom fen moal ta in spiisoffer, mongen mei oalje, by elke interbolle; en twa tsjienden blom fen moal ta in spiisoffer, mongen mei oalje, by dy iene raem;
13 en in tsjienden blom fen moal ta in spiisoffer, mongen mei oalje, by elk laem. It is in brânoffer, in swiete rook, in fjûroffer de Heare.
14 En hjar drankoffers scille wêze in heale hin ta in interbolle, en in tredden fen in hin ta in raem, en in fjirden fen in hin wyn ta in laem. Dat is it brânoffer fen de nije moanne alle moannen, neffens de moannen fen it jier.
15 Ek scil der, oer it fêste brânoffer hinne, de Heare in geitebok klearmakke wirde ta in sûndoffer, mei it drankoffer dêrfen.
16 En yn 'e earste moanne, de fjirtjinde deis fen 'e moanne, is it des Heare Peaske.
17 En de fyftjinde deis fen dy moanne is it feest; saun dagen scil der ûnsûrre brea iten wirde.
18 De earste deis scil it in hillige gearkomste wêze; gjin wirk noch tsjinst scille jimme dwaen.
19 Mar jimme scille de Heare in fjûroffer ta in brânoffer offerje: twa jonge interbollen, en ien raem, en saun lammen fen in jier; geef scille hja wêze.
20 En hjar spiisoffer scil wêze blom fen moal, mongen mei oalje: trije tsjienden ta in interbolle en twa tsjienden ta in raem scille jimme klearmeitsje.
21 In tsjienden iderkearen scilstû klearmeitsje ta elk fen 'e saun lammen.'
22 Dêrby in bok ta in sûndoffer, dat der forsoening oer jimme dien wirde mei.
23 Oer it moarnsbrânoffer hinne, dat in fêst brânoffer is, scille jimme dat allegearre klearmeitsje.
24 Lyk as dat allegearre scille jimme alle dagen, saun dagen oanien, de spize fen it fjûroffer klearmeitsje, ta in swiete rook de Heare; oer it fêste brânoffer hinne scil it klearmakke wirde, mei it drankoffer dêrta.
25 En de saunde deis scille jimme in hillige gearkomste hawwe; gjin wirk noch tsjinst scille jimme dwaen.
26 Allyksa de deis fen 'e earstelingen, hwennear't jimme de Heare in nij spiisoffer offerje ta it feest fen jimme wiken, scille jimme in hillige gearkomste hawwe; gjin wirk noch tsjinst scille jimme dwaen.
27 Den scille jimme de Heare in brânoffer offerje ta in swiete rook: twa jonge interbollen, ien raem, saun lammen fen in jier;
28 en hjar spiisoffer fen blom fen moal, mongen mei oalje: trije tsjienden ta in interbolle, twa tsjienden ta in raem;
29 in tsjienden iderkearen ta elk fen 'e saun

lammen;
30 in geitebok, dat der forsoening for jimme dien wirde mei.
31 Oer it fêste brânoffer en syn spiisoffer hinne scille jimme se klearmeitsje; sûnder skeel scille hja wêze; hjar en hjar drankoffers scille jimme klearmeitsje.

HAEDSTIK 29.

1 Allyksa yn 'e saunde moanne, de earste fen 'e moanne, scille jimme in hillige gearkomste hawwe; gjin wirk noch tsjinst scille jimme dwaen; it scil jimme in dei fen 'e bazún wêze.
2 Den scille jimme in brânoffer klearmeitsje ta in swiete rook de Heare: ien jonge interbolle, ien raem, saun geve lammen fen in jier;
3 en hjar spiisoffer fen blom fen moal, mongen mei oalje: trije tsjienden ta de interbolle, twa tsjienden ta de raem,
4 en ien tsjienden ta elk fen 'e saun lammen;
5 en in geitebok ta in sûndoffer, dat der forsoening oer jimme dien wirde mei;
6 boppe it brânoffer fen de nije moanne en syn spiisoffer, en it fêste brânoffer en syn spiisoffer, en hjar drankoffers nei't hja foarskreaun binne, ta in swiete rook, ta in fjûroffer de Heare.
7 En de tsjiende fen dyselde saunde moanne scille jimme in hillige gearkomste hawwe, en jimme scille jimme sielen fornederje; gjin wirk scille jimme dwaen.
8 Den scille jimme de Heare ta in [pag. 171] swietrook brânoffer offerje: ien jonge interbolle, ien raem, saun lammen fen in jier; sûnder skeel scille hja wêze;
9 en hjar spiisoffer fen blom fen moal, mongen mei oalje: trije tsjienden ta de interbolle, twa tsjienden ta dy iene raem,
10 in tsjienden iderkearen ta elk fen 'e saun lammen,
11 in geitebok ta in sûndoffer; oer it brânoffer, en syn spiisoffer, en hjar drankoffers hinne.
12 Allyksa de fyftjinde deis fen dyselde saunde moanne scille jimme in hillige gearkomste hawwe; gjin wirk noch tsjinst scille jimme dwaen, mar saun dagen scille jimme de Heare feest hâlde.
13 En ta in fjûroffer, ta in swiete rook de Heare, scille jimme in brânoffer offerje: trettjin jonge interbollen, twa rammen, fjirtjin lammen fen in jier; sûnder skeel scille hja wêze;
14 en hjar spiisoffer fen blom fen moal, mongen mei oalje: trije tsjienden ta elk fen 'e trettjin bollen, twa tsjienden ta elk fen 'e beide rammen,
15 en ien tsjienden iderkearen ta elk fen 'e fjirtjin lammen,
16 en in geitebok ta in sûndoffer; oer it fêste brânoffer, syn spiisoffer, en syn drankoffer hinne.
17 Dêrnei de twade deis toalve jonge interbollen, twa rammen, fjirtjin geve lammen fen in jier;
18 en hjar spiisoffer en hjar drankoffers ta de interbollen, ta de rammen en ta de lammen, neffens hjar tal, nei't it foarskreaun is,
19 en in geitebok ta in sûndoffer; oer it fêste brânoffer, en syn spiisoffer, en hjar drankoffers hinne.
20 En de trêdde deis alve interbollen, twa rammen, fjirtjin geve lammen fen in jier;
21 en hjar spiisoffers en hjar drankoffers ta de interbollen, ta de rammen, en ta de lammen, neffens hjar tal, nei't it foarskreaun is,
22 en in bok ta in sûndoffer; oer it fêste brânoffer en syn spiisoffer, en syn drankoffer hinne.
23 En de fjirde deis tsjien interbollen, twa rammen, fjirtjin geve lammen fen in jier;
24 hjar spiisoffer en hjar drankoffers ta de interbollen, ta de rammen, en ta de lammen, neffens hjar tal, nei't it foarskreaun is,
25 en in geitebok ta in sûndoffer; oer it fêste brânoffer, syn spiisoffer en syn drankoffer hinne.
26 En de fyfte deis njoggen interbollen, twa rammen, en fjirtjin geve lammen fen in jier;
27 en hjar spiisoffer en hjar drankoffers ta de interbollen, ta de rammen, en ta de lammen, neffens hjar tal, nei't it foarskreaun is;
28 en in bok ta in sûndoffer; oer it fêste brânoffer, en syn spiisoffer en syn drankoffer hinne.
29 En de sechste deis acht interbollen, twa rammen, fjirtjin geve lammen fen in jier;
30 en hjar spiisoffer en hjar drankoffers ta de interbollen, ta de rammen, en ta de lammen, neffens hjar tal, nei't it foarskreaun is;
31 en in bok ta in sûndoffer; oer it fêste brânoffer, syn spiisoffer en syn drankoffers hinne.

32 En de saunde deis saun interbollen, twa rammen, fjirtjin geve lammen fen in jier;
33 en hjar spiisoffer en hjar drankoffers ta de interbollen, ta de rammen, en ta de lammen, neffens hjar tal, nei't it foarskreaun is;
34 en in bok ta in sûndoffer; oer it fêste brânoffer, syn spiisoffer en syn drankoffer hinne.
35 De achtste deis scille jimme in feestlike gearkomste hawwe; gjin wirk noch tsjinst scille jimme dwaen.
36 En ta in fjûroffer, in swiete rook de Heare, scille jimme in brânoffer offerje: ien interbolle, ien raem, saun geve lammen fen in jier;
37 hjar spiisoffer en hjar drankoffers ta de interbolle, ta de raem, en ta de lammen, neffens hjar tal, nei't it foarskreaun is;
38 en in bok ta in sûndoffer; oer it fêste brânoffer, en syn spiisoffer en syn drankoffer hinne.
39 Dat allegearre scille jimme de Heare dwaen op jimme stelde heechtiden; boppe jimme biloften en jimme frijwillige jeften, en jimme brânoffers en [pag. 172] jimme spiisoffers en jimme drankoffers en jimme tankoffers.
40 En Mozes spriek ta Israëls bern neffens al hwet de Heare Mozes hjitten hie.

HAEDSTIK 30.

1 En Mozes spriek ta de stamhaden fen Israëls bern, sizzende: Dit is de saek dy't de Heare gebean hat:
2 As in man de Heare in bilofte biloofd, of in eed sward hat, dat er syn siele bynt mei in binende tasizzing, den scil er syn wird net ûnthilligje; neffens alles dat ta syn mûle útgien is, scil er dwaen.
3 Mar as in frou de Heare in bilofte biloofd, en hjar yn 'e jonkheit by hjar heit yn 'e hûs mei in binende tasizzing boun hat;
4 en hjar heit heart fen hjar bilofte en fen 'e binende tasizzing, dêr't hja hjar siele mei boun hat, en hjar heit swijt der tsjin hjar oer, den scille al hjar biloften hâlde, en alle binende tasizzing, dêr't hja hjar siele mei boun hat, scil hâlde.
5 Mar as hjar heit hjar tsjin is sa gau't hy derfen heart, den scille al hjar biloften en hjar binende tasizzingen, dêr't hja hjar siele mei boun hat, net hâlde; mar de Heare scil it hjar forjaen, hwent hjar heit is hjar tsjin.
6 As hja lykwols in man kriget, wylst hjar biloften op hjar binne, of ûnbitochte tael fen 'e lippen, dêr't hja hjar siele mei boun hat,
7 en hjar man heart derfen, en hy swijt der tsjin hjar oer as hy derfen heart, den scille hjar biloften hâlde, en de binende tasizzingen, dêr't hja hjar siele mei boun hat, scille hâlde.
8 Mar as hjar man sa gau't hy derfen heart hjar tsjin is, den docht er de bilofte dy't op hjar is to neate en allyksa de ûnbitochte tael fen 'e lippen dêr't hja hjar siele mei boun hat; en de Heare scil it hjar forjaen.
9 En de bilofte fen in widdow of fen in forstjittene, alles dêr't hja hjar siele mei boun hat, scil for hjar hâlde.
10 Mar as hja by hjar man yn 'e hûs in bilofte dien of hjar siele mei in binende eed boun hat,
11 en hjar man heart derfen en hy swijt der tsjin hjar oer, en is hjar net tsjin, den scille al hjar biloften hâlde, en alle binende tasizzing, dêr't hja hjar siele mei boun hat, scil hâlde.
12 Mar as hjar man dy dingen hielendal to neate docht sa gau't hy derfen heart, den scil neat fen al itjinge oer hjar lippen kommen is, fen hjar bilofte noch fen 'e binende tasizzing fen hjar siele hâlde; hjar man hat se to neate dien, en de Heare scil it hjar forjaen.
13 Alle bilofte en alle binende eed om de siele to fornederjen, hjar man scil se bifêstigje of hjar man scil se to neate dwaen.
14 Mar as hjar man fen 'e iene dei yn 'e oare der hielendal tsjin hjar oer swijt, den bifêstiget er al hjar biloften of al de binende tasizzingen dy't op hjar binne; hy hat se bifêstige, om't hy der tsjin hjar oer swijd hat sûnt hy derfen hearde.
15 Mar as er se hielendal to neate docht, nei't hy derfen heard hat, den scil hy hjar ûngeriuchtichheit drage.
16 Dat binne de ynsettingen, dy't de Heare Mozes gebean hat, twisken in man en syn frou, twisken in heit en syn dochter, salang't hja yn 'e jonkheit by hjar heit yn 'e hûs is.

HAEDSTIK 31.

1 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
2 Wreek de wrake fen Israëls bern op 'e Midianiten; dêrnei scilstû forgearre wirde ta dyn folken.
3 Mozes den spriek ta it folk, sizzende: Ris út jimme formidden mannen ta for de striid, dat

hja optsjen meije tsjin Midian, om de wrake des Heare oan Midian to dwaen.
4 Ut elke stam fen al de stammen fen Israël scille jimme tûzen to fjilde stjûre.
5 Do waerden der út Israëls stammen tûzen levere fen elke stam, toalve tûzen meiïnoarren, útrist ta de striid.
6 En Mozes stjûrde hjar to fjilde, tûzen fen elke stam, hjar en Pinehas, de soan fen Eleäzar de preester, to fjilde mei it hillige gerei by hjarren en de alarmtrompetten yn 'e hân.
7 En hja strieden tsjin Midian, lyk as de Heare Mozes gebean hie, en hja deaden alles hwet manlik wier. [pag. 173]
8 En boppe al de forsleinen deaden hja de keningen fen Midian: Evi en Rekem en Sur en Hur en Reba, fiif keningen fen Midian; ek deaden hja mei it swird Bileäm, de soan fen Beor.
9 Mar Israëls bern fierden de frouljue fen Midian en hjar lytse bern finzen foart, ek rôven hja al hjar lêstdieren en al hjar fé en al hjar have;
10 wylst hja de stêdden dêr't hja wennen, en al hjar stinzen forbaernden mei fjûr;
11 en alle rôf en alle bút, minsken en beesten, namen hja mei.
12 Dêrnei brochten hja de finzenen en de bút en de rôf yn it kamp ta Mozes, en ta Eleäzar de preester, en ta de gemeinte fen Israëls bern, yn 'e flakten fen Moäb, dy't lizze by de Jordaen foar Jericho oer.
13 Mar do't Mozes en Eleäzar de preester en al de oersten fen 'e gemeinte útgien wierne bûten it kamp, hjarren yn 'e miette,
14 do waerd Mozes tige grammoedich op 'e oanfierders fen it leger, de haedmannen oer tûzen en de haedmannen oer hûndert, dy't fen 'e kriichstocht weromkamen.
15 En Mozes sei tsjin hjar: Hawwe jimme al de frouljue yn it libben litten?
16 Sjuch, dy hawwe op oanrieden fen Bileäm Israëls bern forlaet ta ûntrou tsjin de Heare, do yn it stik fen Peor, dat dy pleach oer de gemeinte des Heare kaem.
17 Deadzje nou den alles hwet manlik is ûnder de lytse bern, en deadzje alle frouljue dy't by in man lein en him bikend hawwe.
18 Mar alle lytse bern fen it froulik slachte, dy't yette net by in man lein en him bikend hawwe, scille jimme yn it libben litte.
19 En jimme, bliuw saun dagen bûten it kamp; elkenien dy't in minske deade en al hwa't in forsleine oanrekke hat, scille hjar de trêdde deis en de saunde deis ûntsûndigje, jimme en jimme finzenen.
20 Ek scille jimme alle klean, en alle learen gûd en al hwet makke is fen geitehier, en alle houten ark ûntsûndigje.
21 En de preester Eleäzar sei tsjin de kriichsljue dy't weromkommen wierne fen 'e striid: Dit is de ynsetting fen 'e wet, dy't de Heare Mozes hjitten hat:
22 Allinnich it goud en it silver, it koper, it izer, it tin en it lead,
23 alle ding dat it fjûr forneare kin, scille jimme yn it fjûr hâlde, en it scil rein wêze; lykwol scil it ûntsûndige wirde mei it wetter fen 'e ôfsûndering; mar al hwet it fjûr net forneare kin, scille jimme yn it wetter sette.
24 Ek scille jimme de saunde deis jimme klean waskje, den scille jimme rein wêze, en dêrnei scille jimme weromkomme yn it kamp.
25 Fierder spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
26 Nim òp de folle som fen 'e finzenen en hjar bút, fen minsken en fen beesten, dû en de preester Eleäzar, en de haden fen 'e stamhuzen fen 'e gemeinte;
27 en diel de bút yn twa helten, twisken dyjingen dy't meidien hawwe oan 'e striid, dy't úttein binne to oarlogjen, en twisken de hiele gemeinte.
28 Dêrnei scilstû for de Heare skatting barre fen 'e kriichsljue dy't úttein binne to oarlogjen, fen elke fiifhûndert ien siele, fen 'e minsken en fen 'e kij, en fen 'e ezels en fen 'e skiep.
29 Fen hjar helte scille jimme it nimme en jow it de preester Eleäzar, ta in offerjefte de Heare.
30 Mar fen 'e helte fen Israëls bern scilstû ien op 'e fyftich nimme, fen 'e minsken, fen 'e kij, fen 'e ezels, en fen 'e skiep, fen al de beesten, en dû scilst se de Leviten jaen, dy't de wacht fen 'e tabernakel des Heare waernimme.
31 En Mozes en Eleäzar de preester diene lyk as de Heare Mozes gebean hie.
32 De bút nou, it oerskot fen 'e rôf dy't it kriichsfolk rôve hie, wier seishûndert en fiif en sauntich tûzen skiep;
33 en twa en sauntich tûzen kij;
34 en ien en sechstich tûzen ezels;
35 en minskesielen, frouljue dy't yette net by

in man lein en him bikend hiene, wierne der allegearre meiïnoar twa en tritich tûzen.
36 En de helte, it diel fen dyjingen dy't úttein wierne to oarlogjen, wier meiïnoar trijehûndert en saun en tritich tûzen en fiifhûndert skiep; [pag. 174]
37 en fen dy skiep wier de skatting for de Heare seishûndert en fiif en sauntich;
38 en kij wierne der seis en tritich tûzen, en hjar skatting for de Heare wier twa en sauntich;
39 en ezels wierne der tritich tûzen en fiifhûndert, en hjar skatting for de Heare wier ien en sechstich;
40 en minskesielen wierne der sechstjin tûzen, en hjar skatting for de Heare wier twa en tritich sielen.
41 En Mozes joech Eleäzar de preester de skatting, ta in offerjefte de Heare, lyk as de Heare Mozes gebean hie.
42 En yn 'e helte dy't Mozes Israëls bern tadield hie fen 'e mannen dy't striden hiene,
43 yn 'e gemeinte hjar helte wierne der oan skiep trijehûndert en saun en tritich tûzen en fiifhûndert,
44 en kij wierne der seis en tritich tûzen,
45 en ezels tritich tûzen en fiifhûndert,
46 en minskesielen sechstjin tûzen.
47 Fen dy helte fen Israëls bern naem Mozes ien op 'e fyftich, fen minsken en fen beesten, en hy joech se de Leviten, dy't de wacht fen 'e tabernakel des Heare waernamen, lyk as de Heare Mozes gebean hie.
48 Do kamen ta Mozes de oanfierders oer de tûzenen fen it leger, de oersten fen tûzen en de oersten fen hûndert,
49 en hja seine tsjin Mozes: Jins tsjinstfeinten hawwe opnommen de som fen 'e kriichsljue dy't ûnder ús stien hawwe, en der mist gjinien fen uzes.
50 Dêrom bringe wy de Heare ús offer, in elk hwet er krige hat oan goudgûd: in keatling, of in earmbân, in fingerring, in earring, of in halssieraed, om forsoening for ús sielen to dwaen foar it oantlit des Heare.
51 Do namen Mozes en Eleäzar de preester dat goud, allegearre kinstich wirk, fen hjarren.
52 En al it goud fen 'e offerjefte, dy't hja de Heare offeren, wier sechstjin tûzen en saunhûndert en fyftich sikkel, fen 'e oersten oer tûzen en fen 'e oersten oer hûndert.
53 De kriichsljue hiene rôve in elk for hïmsels.
54 En Mozes en Eleäzar de preester namen dat goud fen 'e oersten oer tûzen en oer hûndert, en hja brochten it yn 'e tinte fen 'e gearkomst ta in oantinken for Israëls bern, foar it oantlit des Heare.

HAEDSTIK 32.

1 En Rubens bern hiene gâns fé, en de bern fen Gad hiene oermiette. En do't hja it lân fen Jaëzer en it lân fen Gileäd biseagen, sjuch, dy oarde dêr wier in oarde for fé.
2 Do kamen de bern fen Gad en Rubens bern, en sprieken ta Mozes en ta Eleäzar de preester en ta de oersten fen 'e gemeinte, sizzende:
3 Ataroth, en Dibon, en Jaëzer, en Nimra, en Hesbon, en Eleäle, en Sikbam, en Nebo, en Behon,
4 it lân, dat de Heare foar it oantlit fen Israëls gemeinte slein hat, dat is in lân for fé, en jins tsjinstfeinten hawwe fé!
5 Fierder seine hja: Byhwennear't wy ginst foun hawwe yn jins eagen, lit dit lân jins tsjinstfeinten jown wirde ta in bisit; lit ús net oer de Jordaen tsjen.
6 Mar Mozes sei tsjin de bern fen Gad en tsjin Rubens bern: Scille jimme broerren úttsjen ta de striid en scille jimme hjir bliuwe?
7 En hwerom meitsje jimme it hert fen Israëls bern ôfwêzich, dat hja net oertsjugge nei it lân, dat de Heare hjarren jown hat?
8 Sa hawwe jimme âffears dien, do't ik hjar útstjûrde fen Kades Barneä om it lân to bisjen.
9 Do't hja oan 'e delling fen Eskol ta slagge wierne en it lân biseagen, makken hja it hert fen Israëls bern ôfwêzich, dat hja net gyngen nei it lân dat de Heare hjarren jown hie.
10 Do lôge de grime des Heare op dyselde deis, en Hy swarde, sizzende:
11 Wiswier, gjinien fen 'e mannen dy't optein binne út Egypte, fen tweintich jier en âlder, scil it lân sjen, dat Ik Abraham, Izaäk en Jakob sward haw, hwent hja binne My net folge oan 'e ein ta;
12 bihalven Kaleb, de soan fen Jefunne de Kenisyt, en Jozua, de soan fen Nun; hwent dy binne de Heare folge oan 'e ein ta.
13 Sa lôge de grime des Heare op tsjin Israël, en Hy liet se omdoarmje yn 'e [pag. 175] woastenije fjirtich jier, oant forgien wier dat hiele slachte dat dien hie hwet kwea wier yn 'e

eagen des Heare.
14 En sjuch, jilnme binne opstien yn it plak fen jimme âffears, neiteam dat jim binne fen sûndige minsken, om de gleonens fen ’e grime des Heare tsjin Israël noch greater to meitsjen.
15 As jim jimme ôfkeare efter Him wei, den scil Er jimme yette langer yn ’e woastenije litte, en jimme scille dit hiele folk yn it fordjer stoarte.
16 Do kamen hja neijer ta him en seine: Wy scille hjir skieppestâllen bouwe for ús fé en stêdden for ús bern,
17 mar sels scille wy ús mei haesten útrisse foar it oantlit fen Israëls bern, oant wy se to plak brocht hawwe; en ús bern scille yn ’e forsterke stêdden bliuwe, fen wegen de biwenners fen it lân.
18 Wy scille net weromgean nei hûs, ear’t Israëls bern net allegearre yn it bisit fen hjar erfskip kommen binne.
19 Hwent wy scille net mei hjarren ervje oan ’e oare kant de Jordaen en fierder op, as ús erfskip ús tafallen is oan dizze kant de Jordaen, op it easten.
20 Do sei Mozes tsjin hjar: As jimme dat dogge, as jim jimme foar it oantlit des Heare útrisse ta de striid,
21 en alle útriste man fen jimmes tsjucht oer de Jordaen foar it oantlit des Heare, oant Er syn fijannen foar syn oantlit fordreaun hat,
22 en it lân foar it oantlit des Heare ûnderwirpen is, en jimme geane den werom, den scille jimme frij wêze fen wegen de Heare en fen Israël, en dit lân scil jimme ta in bisit wirde foar it oantlit des Heare.
23 Mar as jimme sa net dogge, sjuch, den hawwe jimme sûndige tsjin de Heare, en jimme scille jimme sûnde gewaer wirde hwennear’t hja jimme fine scil.
24 Bou jimme stêdden for jimme bern en stâllen for jimme skiep, en doch hwet ta jimme mûle útgien is.
25 Do sprieken de bern fen Gad en Rubens bern ta Mozes, sizzende: Jins tsjinstfeinten scille dwaen, lyk as ús hear gebiedt.
26 Us bern, ús frouljue, ús goed en al ús lêstdieren scille hjir yn ’e stêdden fen Gileäd bliuwe,
27 mar jins tsjinstfeinten, al dyjingen dy’t útrist binne ta de striid, scille foar it oantlit des Heare oertsjen om to striden, lyk as ús heare spritsen hat.
28 Do joech Mozes hjarren oangeande bistel oan ’e preester Eleäzar, en oan Jozua de soan fen Nun, en oan ’e haden fen ’e stamhuzen fen Israëls bern,
29 en Mozes sei tsjin hjar: Byhwennear’t de bern fen Gad en Rubens bern mei jimme oer de Jordaen tsjugge, allegearre dy’t útrist binne ta de striid foar it oantlit des Heare, en it lân is ûnderwirpen, den scille jimme hjarren it lân Gileäd ta in bisit jaen.
30 Mar byhwennear’t hja net útrist mei jimme oertsjugge, den scille hja bisit hawwe yn it lân Kanaän, yn jimme formidden.
31 En de bern fen Gad en Rubens bern antwirden, sizzende: Hwet de Heare ta jins tsjinstfeinten spritsen hat, sa scille wy dwaen.
32 Foar it oantlit des Heare scille wy útrist oertsjen nei it lân Kanaän, en it erflik bisit oan dizze kant de Jordaen scil uzes wêze.
33 Sa joech Mozes hjarren, de bern fen Gad en Rubens bern, en de heale stam fen Manasse, de soan fen Jozef, it keninkryk fen Sihon, kening fen ’e Amoriten, en it keninkryk fen Och, kening fen Bazan, it lân mei al syn stêdden en hjar gerjuchtichheit, de stêdden fen it lân yn it rounom.
34 En de bern fen Gad bouden Dibon, en Ataroth, en Aroër;
35 en Atroth Sofan, en Jaëzer, en Jogbeha;
36 en Beth Nimra, en Beth Haran, forsterke stêdden en skieppestâllen.
37 En Rubens bern bouden Hesbon, en Eleälé, en Kirjathaïm;
38 en Nebo, en Baäl Meon, hwaens namme hja foroaren, en Sibma; en hja neamden de stêdden dy’t hja bouden mei oare nammen.
39 En de bern fen Machir, de soan fen Manasse, gyngen nei Gileäd en oermasteren it, en hja fordreauwen de Amoriten dy’t dêr wennen.
40 En Mozes joech Gileâd oan Machir, de soan fen Manasse, en hy sette him dêr nei wenjen. [pag. 176]
41 En Jaïr, de soan fen Manasse, teach út en naem hjar doarpen yn, en hy neamde se de doarpen fen Jaïr.
42 En Nobah teach hinne en naem Kenath yn mei syn ûnderhearrige plakken, en neamde it Nobah, nei syn eigen namme.

HAEDSTIK 33.

1 Dit binne de tochten fen Israëls bern dy't
út Egyptelân tein binne, neffens hjar
legerskaren, ûnder de lieding fen Mozes en
Aäron.
2 En Mozes biskreau hjar tochten sa't hja
reizgen, neffens de mûle des Heare; en dit
binne hjar reizen neffens dat hja teagen.
3 Hja reizgen den fen Ramses yn 'e earste
moanne, de fyftjinde deis fen 'e earste
moanne; de deis nei Peaske teagen Israëls
bern út troch in hege hân, foar de eagen fen al
de Egyptners,
4 wylst de Egyptners bigroeven dyjingen,
dy't de Heare ûnder hjarren slein hie, al de
earstbernen; ek hie de Heare oardiel hâlden
oer hjar goaden.
5 Do't Israëls bern fortein wierne fen
Ramses, legeren hja hjar to Sukkoth.
6 En hja forteagen fen Sukkoth, en legeren
hjar to Etham, dat op 'e skieding fen 'e
woastenije leit.
7 En hja forteagen fen Etham en kearden om
nei Pi Hahiroth, dat foar Baäl Sefon oer leit, en
hja legeren hjar foar Migdol.
8 En hja forteagen fen Hahiroth, en gyngen
dwers oer, midden troch de sé, nei de
woastenije; en hja reizgen in wei fen trije
dagen yn 'e woastenije Etham en legeren hjar
to Mara.
9 En hja forteagen fen Mara, en kamen to
Elim; to Elim nou wierne toalve
wetterboarnen en sauntich palmbeammen,
en hja legeren hjar dêrre.
10 En hja forteagen fen Elim, en legeren hjar
by de Reidsé.
11 En hja forteagen fen 'e Reidsé, en legeren
hjar yn 'e woastenije Sin.
12 En hja teagen út 'e woastenije Sin, en
legeren hjar to Dofka.
13 En hja forteagen fen Dofka, en legeren hjar
to Alus.
14 En hja forteagen fen Alus, en legeren hjar
to Rafidim; mar dêrre hie it folk gjin wetter to
drinken.
15 En hja forteagen fen Rafidim, en legeren
hjar yn 'e woastenije Sinaï.
16 En hja teagen út 'e woastenije Sinaï, en
legeren hjar to Kibroth Taäva.
17 En hja forteagen fen Kibroth Taäva, en
legeren hjar to Hazaroth.
18 En hja forteagen fen Hazaroth, en legeren
hjar to Rithma.
19 En hja forteagen fen Rithma, en legeren
hjar to Rimmon Peares.
20 En hja forteagen fen Rimmon Peares, en
legeren hjar to Libna.
21 En hja forteagen fen Libna, en legeren hjar
to Rissa.
22 En hja forteagen fen Rissa, en legeren hjar
to Kehelatha.
23 En hja forteagen fen Kehelatha, en legeren
hjar by it berchtme Safer.
24 En hja forteagen by it berchtme Safer wei,
en legeren hjar to Harada.
25 En hja forteagen fen Harada, en legeren
hjar to Makheloth.
26 En hja forteagen fen Makheloth, en
legeren hjar to Tahath.
27 En hja forteagen fen Tahath, en legeren
hjar to Tarah.
28 En hja forteagen fen Tarah, en legeren hjar
to Mithka.
29 En hja forteagen fen Mithka, en legeren
hjar to Hasmona.
30 En hja forteagen fen Hasmona, en legeren
hjar to Moseroth.
31 En hja forteagen fen Moseroth, en legeren
hjar to Bené Jaäkan.
32 En hja forteagen fen Bené Jaakan, en
legeren hjar to Hor Gidgad.
33 En hja forteagen fen Hor Gidgad, en
legeren hjar to Jotbatha.
34 En hja forteagen fen Jothbatha, en legeren
hjar to Abrona.
35 En hja forteagen fen Abrona, en legeren
hjar to Ezeon Geber.
36 En hja forteagen fen Ezeon Geber, en
legeren hjar yn 'e woastenije Sin, dat is Kades.
37 En hja forteagen fen Kades, en legeren hjar
by de berch Hor, op 'e skieding fen it lân fen
Edom.
38 Do gyng de preester Aäron op 'e berch
Hor, neffens de mûle des Heare, en stoar dêr,
it fjirtichste jiers nei de úttocht fen Israëls
bem út Egypte, de [pag. 177] fyfte moanne, de
earste fen 'e moanne.
39 Aäron nou wier hûndert en trije en
tweintich jier âld do't er stoar op 'e berch Hor.
40 En de Kanaänyt, de kening fen Harad, dy't
yn it Suden wenne yn it lân Kanaän, hearde
dat Israëls bern op kommende weis wierne.
41 En hja forteagen by de berch Hor wei en
legeren hjar to Salmona.
42 En hja forteagen fen Salmona, en legeren

hjar to Funon.
43 En hja forteagen fen Funon, en legeren
hjar to Oboth.
44 En hja forteagen fen Oboth, en legeren
hjar to Ijje-abarim, op ’e gerjuchtichheit fen
Moäb.
45 En hja forteagen fen Ijjim, en legeren hjar
to Dibon Gad.
46 En hja forteagen fen Dibon Gad, en
legeren hjar to Almon Diblathaïm.
47 En hja forteagen fen Almon Diblathaïm, en
legeren hjar yn it berchtme Abarim, foar de
Nebo oer.
48 En hja forteagen út it berchtme Abarim, en
legeren hjar yn ’e flakten fen Moäb, by de
Jordaen foar Jericho oer.
49 En hja legeren hjar oan ’e Jordaen, fen
Beth Jesimoth oant Abel Sittim, yn ’e flakten
fen Moäb.
50 En de Heare spriek ta Mozes yn ’e flakten
fen Moäb, by de Jordaen foar Jericho oer,
sizzende:
51 Sprek ta Israëls bern, en siz hjarren:
Hwennear’t jimme oer de Jordaen gien binne
yn it lân Kanaän,
52 den scille jimme al de biwenners fen it lân
fordriuwe foar jimme oantlit, en al hjar getten
bylden forniele en al hjar hichten fordylgje.
53 En jimme scille it lân yn erflik bisit nimme
en dêr wenje; hwent Ik haw jimme dat lân
jown om it erflik to bisitten.
54 En jimme scille it lân yn erflik bisit nimme
mei it lot, neflfens jimme slachten; dy’t
machtich binne scille jimme greater erfskip
meitsje, en dy’t minmachtich binne scille
jimme lytser erfskip meitsje; hwer’t immens
lot op falt, dat scil sines wêze; neffens jimme
âffears stammen scil jimme it erfskip tafalle.
55 Mar byhwennear’t jimme de biwenners
fen it lân net fordriuwe foar jimme
oantlit, den scil it barre dat dy’t jimme fen
hjarren oerbliuwe litte, ta toarnen wêze scille
yn jimme eagen en ta prikels yn jimme siden,
en hja scille jimme binearje yn it lân, dêr’t
jimme wenje.
56 En den scil it barre, dat Ik jimme dwaen
scil lyk as Ik fen doel wier hjarren to dwaen.

HAEDSTIK 34.

1 En de Heare spriek ta Mozes, sizzende:
2 Gebied Israëls bern en siz tsjin hjar: As
jimme yn it lân Kanaän komme, den scil dat it
lân weze dat oan jimme forfalt ta in erfskip, it
lân Kanaän neffens syn grinzen.
3 Jimme súdkant scil wêze fen ’e woastenije
Sin ôf bisiden Edom lâns; en jimme súdlike
grins scil wêze fen ’e ein fen ’e Sâltsé ôf op it
Easten;
4 en dy grins scil wine bisuden de pas fen ’e
skorpioenen en trochrinne nei Sin; en hjar
útrinners scille rikke bisuden Kades Barneä;
en hja scil oanrinne op Hazar Addar, en
trochrinne nei Asmon;
5 dêrwei scil dy grins wine fen Asmon nei de
rivier fen Egypte, en hjar útrinners scille rikke
oan ’e sé ta.
6 Hwet de grins yn it Westen oanbilanget,
dat scil de Greate Sé wêze mei hjar
gerjuchtichheit; dat scil jimme grins yn it
Westen wêze.
7 En dit scil jimme grins yn it Noarden wêze:
fen ’e Greate Sé ôf scille jimme hjar útsette
oan ’e berch Hor ta;
8 fen ’e berch Hor scille jimme hjar útsette
oant by de yngong fen Hamath, en de
útrinners fen dy grins scille rikke oan Sedad
ta;
9 en dêrwei scil de grins oanrinne op Sifron,
en hjar útrinners scille rikke oant Hazar Enan;
dat scil jimme noardlike grins wêze.
10 Fierder scille jimme de grins yn it Easten
útsette fen Hazar Enan nei Sefam;
11 en dy grins scil delrinne fen Sefam nei
Haribla, biëasten Ain; dêrwei scil de grins
delrinne en rikke bylâns de eastlike igge fen ’e
sé Gennésaret;
12 dêrwei scil de grins delrinne bylâns de
Jordaen, en hjar útrinners scille rikke oan ’e
Sâltsé ta. Dat scil jimme lân wêze neffens syn
grinzen yn it rounom. [pag. 178]
13 En Mozes gebea Israëls bern en sei: Dat is
it lân, dat jimme troch it lot winne scille ta in
erfskip, dat neffens it gebot des Heare oan
njoggen en in heale stam jown wirde scil.
14 Hwent de stam fen ’e bern fen ’e
Rubeniten neffens hjar stamhuzen, en de
stam fen ’e bern fen ’e Gaditen neffens hjar
stamhuzen, en de heale stam fen Manasse, dy
hawwe hjar erfskip al krige.
15 Dy twa en in heale stam hawwe hjar
erfskip krige oan dizze kant de Jordaen by
Jericho, it Easten út, op sinne opgong.
16 Fierder spriek de Heare ta Mozes,
sizzende:

17 Dit binne de nammen fen ’e mannen dy’t
jimme dat lân diele scille ta in erfskip: Eleäzar
de preester, en Jozua de soan fen Nun.
18 Boppedien scille jimme út elke stam in
oerste nimme om it lân to dielen ta in erfskip.
19 En dit binne dy mannen hjar nammen: út
’e stam fen Juda Kaleb, de soan fen Jefunne;
20 en út ’e stam fen Simeons bern Semuël, de
soan fen Ammihud;
21 út ’e stam fen Benjamin Elidad, de soan
fen Kislon;
22 en út ’e stam fen Dans bern de oerste
Bukki, de soan fen Jogli;
23 fen Jozefs bern: út ’e stam fen Manasse
bern de oerste Hanniël, soan fen Efod;
24 en út ’e stam fen Efraïms bern de oerste
Kemuël, soan fen Siftan;
25 en út ’e stam fen Sebulons bern de oerste
Elisafan, soan fen Parnach;
26 en út ’e stam fen Issaskars bern de oerste
Paltiël, soan fen Assan;
27 en út ’e stam fen Asers bern de oerste
Achihud, soan fen Selomi;
28 en út ’e stam fen Naftali’s bern de oerste
Pedaël, soan fen Ammihud.
29 Dy binne it, hwa’t de Heare gebean hat
Israëls bern it erfskip to dielen yn it lân
Kanaän.

HAEDSTIK 35.

1 En de Heare spriek ta Mozes yn ’e flakten
fen Moäb, by de Jordaen, foar Jericho oer,
sizzende:
2 Gebied Israëls bern, dat hja fen hjar erflik
bisit de Leviten stêdden jaen scille to wenjen;
ek scille jimme de Leviten mienskarren om dy
stêdden hinne jaen.
3 En de stêdden scille hja hawwe to wenjen,
mar de mienskarren scille wêze for hjar fé en
for hjar have en for al hjar beesten.
4 En de mienskarren fen ’e stêdden, dy’t
jimme de Leviten jaen scille, scille fen ’e
stêdsmûrre ôf bûtenom yn it roun in fjild
bislaen fen tûzen jelne breed.
5 En jimme scille miette bûten om ’e stêd
hinne: oan ’e eastkant twa tûzen jelne, en oan
’e súdkant twa tûzen jelne, en oan ’e westkant
twa tûzen jelne, en oan ’e noardkant twa
tûzen jelne, en de stêd yn ’e midden. Dat scille
hja hawwe ta mienskar for de stêdden.
6 De stêdden nou, dy’t jimme de Leviten
jaen scille, scille wêze de seis frijstêdden, dy’t
jimme jaen scille dat de deaslagger dêrhinne
flechtsje mei; en boppedat scille jimme twa en
fjirtich stêdden jaen.
7 Acht en fjirtich stêdden meiïnoar scille
jimme de Leviten jaen, en allike folle
mienskarren.
8 En hwet de stêdden oanbilanget dy’t
jimme út it bisit fen Israëls bern jaen scille:
fen him dy’t gâns hat scille jimme gâns
nimme, en fen him dy’t net folle hat, scille
jimme net folle nimme; al nei it erfskip dat hja
ervje scille, scil in elk fen hjarren fen syn
stêdden oan ’e Leviten jaen.
9 Fierder spriek de Heare ta Mozes,
sizzende:
10 Sprek ta Israëls bern en siz hjarren:
Hwennear’t jimme oer de Jordaen tsjugge nei
it lân Kanaän,
11 siikje den gaedlike stêdden út, dy’t jimme
ta frijstêdden wêze scille, dat de deaslagger,
dy’t in siele by ûngelok forslein hat, dêrhinne
flechtsje mei.
12 En dy stêdden scille jimme ta in taflecht
wêze for de bloedwreker, dat de deaslagger
net stjerre mei ear’t er net foar it rjucht west
hat foar de gemeinte.
13 En de stêdden dy’t jimme jaen scille, scille
jimme ta frijstêd wêze, alle seis.
14 Trije fen dy stêdden scille jimme útsiikje
oan dizze kânt de Jordaen, en [pag. 179] trije fen
dy stêdden scille jimme útsiikje yn it lân
Kanaän; frijstêdden scille it wêze.
15 Dy seis stêdden scille Israëls bern, en de
frjemdling en de bywenner yn hjar formidden,
ta in taflecht wêze, dat dêr hinne flechtsje mei
al hwa’t in siele by ûngelok forslein hat.
16 Mar as er him slein hat mei in izeren ark
en hy is it bistoarn, in moardner is it; en de
moardner scil wis en siker deade wirde.
17 Of as er him slein hat mei in hânsume
stien, dy’t immen de dea dwaen kin, en hy is
it bistoarn, in moardner is it; en de moardner
scil wis en siker deade wirde.
18 Of as er him slein hat mei in houten ark,
dat immen de dea dwaen kin, en hy is it
bistoarn, in moardner is it; en de moardner
scil wis en siker deade wirde.
19 De bloedwreker, dy scil de moardner
deadzje; as er him treft, scil er him deadzje.
20 As er him út haet stjitten hat, of mei opset
sin op him smiten hat, en hy is it bistoarn,
21 of him út fijânskip slein hat mei de hân, en

hy is it bistoarn, hy dy't slein hat scil wis en siker deade wirde, in moardner is it; de bloedwreker scil dy moardner deadzje, as er him treft.
22 Mar as er him út 'er haest, sûnder fijânskip stjitten hat, of him sûnder opset sin mei in ark smiten hat,
23 of sûnder it to sjen, in stien dy't immen de dea dwaen kin op him falle litten hat, en hy is it bistoarn, wylst er dochs gjin fijân fen him wier, noch syn kwea socht,
24 den scil de gemeinte rjuchtsje twisken him dy't slein hat en de wreker fen it bloed, neffens dizze rjuchten.
25 En de gemeinte scil de deaslagger rêdde út 'e hân fen 'e bloedwreker, en de gemeinte scil him weromgean litte nei syn frijstêd, dêr't er hinne flechte wier; en hy scil dêr bliuwe oant de dea fen 'e hegepreester, dy't mei de hillige oalje salve is.
26 Mar byhwennear't de deaslagger ea bûten de gerjuchtichheit fen syn frijstêd komt dêr't er hinne flechte wier,
27 en de bloedwreker treft him bûten de gerjuchtichheit fen syn frijstêd, en de bloedwreker scoe de deaslagger deadzje, it scil him net ta bloedskild wêze;
28 hwent hy hie yn syn frijstêd bliuwe scillen oant de dea fen 'e hegepreester. Mar nei de dea fen 'e hegepreester scil de deaslagger weromgean nei it lân fen syn bisit.
29 En dizze dingen scille jimme wêze ta. in ynsetting fen rjucht, yn jimme slachten, hwer't jimme ek wenje meije.
30 Al hwa't in siele deaslacht, neffens de mûle fen 'e tsjûgen scil de deaslagger deade wirde; mar ien tsjûge scil tsjin gjin siele tsjûgje ta de dea.
31 En jimme scille gjin soenjild nimme for de siele fen 'e moardner, dy't de dea skildich is; hwent hy scil siker deade wirde.
32 Ek scille jimme gjin soenjild nimme for dyjinge dy't flechte is nei syn frijstêd; hy mocht ris weromgean en wenje yn it lân foar de dea fen 'e hegepreester.
33 En jimme scille net ûnthilhgje it lân dêr't jimme yn binne; hwent it bloed ûnthilliget it lân, en for it lân scil gjin forsoening dien wirde oer it bloed dat dêryn forgetten is, oars net as troch it bloed fen him dy't it forgetten hat.
34 Untreinigje it lân den net dêr't jimme hinne geane to wenjen, dêr't Ik sels midden yn wenje scil; hwent Ik, de Heare, wenje yn it formidden fen Israëls bern.

HAEDSTIK 36.

1 En de haden fen 'e stamhuzen fen 'e soannen fen Gileäd, de soan fen Machir, de soan fen Manasse, út 'e slachten fen Jozefs bern, kamen en sprieken foar it oantlit fen Mozes, en foar it oantlit fen 'e oersten, de haden fen 'e stamhuzen fen Israëls bern,
2 en seine: De Heare hat ús hear gebean, troch it lot dat lân Israëls bern yn erfskip to jaen; en fen 'e Heare hat ús hear it gebot krige om it erfskip fen ús broer Selafeäd to jaen oan syn dochters.
3 As dy nou ris trouden oan ien fen 'e soannen fen oare stammen fen Israëls bern, den scoe hjar erfskip by ús âffears [pag. 180] erfskip weireitsje en komme by it erfskip fen 'e stam dêr't hja yn troud wierne; sa scoe it by it lot fen ús erfskip wei reitsje.
4 En hwennear't Israëls bern in jubeljier hawwe, scoe hjar erfskip komme by it erfskip fen 'e stam dêr't hja yn troud wierne; sa scoe hjar erfskip by it erfskip fen ús âffears stam wei reitsje.
5 Do gebea Mozes Israëls bern neffens . de mûle des Heare, sizzende: De stam fen Jozefs bern hat gelyk.
6 Dit is it wird dat de Heare hjitten hat oer de dochters fen Selafeäd, sizzende: Lit se trouwe oan dyjinge dy't goed is yn hjar eagen; allinne scille hja yn it slachte fen hjar heite stam trouwe;
7 dat it erfskip fen Israëls bern net oergiet fen 'e iene stam op 'e oare; hwent de bern fen Israël scille hingje elk foar oar oan it erfskip fen syn âffears stam.
8 En alle dochters dy't ervje ûnder de stammen fen Israëls bern, scille trouwe oan immen út it slachte fen hjar heite stam, dat Israëls bern allegearre hjar âffears erfskip ervje meije.
9 Sa scil it erfskip net oergean fen 'e iene stam op 'e oare; hwent de stammen fen Israëls bern scille hingje in elk oan syn erfskip.
10 Lyk as de Heare Mozes hjitten hie, sa diene de dochters fen Selafeäd.
11 Hwent Machla, Tirza, en Hogla, en Milka, en Noä, de dochters fen Selafeäd, binne troud oan hjar neven,
12 troud binne hja yn it slachte fen 'e bern

fen Manasse, Jozefs soan. Sa bleau hjar erfskip yn 'e stam fen hjar heite slachte.
13 Dat binne de geboaden en de rjuchten dy't de Heare troch de tsjinst fen Mozes Israëls bern gebean hat yn 'e flakten fen Moäb, by de Jordaen, foar Jericho oer.

# IT FYFTE BOEK FEN MOZES, BY NAMME DEUTERONOMIUM.

HAEDSTIK 1.

1 Dit binne de wirden dy't Mozes spritsen hat ta hiele Israël, east fen 'e Jordaen yn 'e woastenije, yn 'e flakte foar Suf oer, twisken Paran en Tofel en Laban en Hazaroth en Di Sahab.
2 In reis fen alve dagen is it fen Horeb ôf nei it berchtme Seïr, oant Kades Barneä.
3 En it is bard it f jirtichste jiers, de alfte moanne, de earste fen 'e moanne, dat Mozes spriek ta Israëls bern neffens alles hwet de Heare him oer hjarren hjitten hie;
4 nei't er forslein hie Sihon, de kening fen 'e Amoriten, dy't to Hesbon wenne, en Och, de kening fen Bazan, dy't wenne to Astaroth yn Edreï.
5 East fen 'e Jordaen, yn it lân fen Moäb, ûndernaem Mozes it dy wet út to lizzen, sizzende:
6 De Heare ús God spriek ta ús by de Horeb en sei: Jimme hawwe langernôch by dizze berch tahâlden;
7 kear om en brek op en tsjuch yn it berchtme fen 'e Amoriten, en nei al hjar bûrljue yn 'e flakte, op it berchtme en yn 'e delte, en yn it Suderlân, en oan 'e sékant, it lân fen 'e Kanaäniten en de Libanon, oan 'e greate rivier, de rivier de Eufraet ta.
8 Sjuch, Ik haw dat lân jown foar jimme oantlit; tsjuch it yn en nim it erflik yn bisit: dat lân dat de Heare jimme âffears, Abraham, Izaäk en Jakob sward hat, Hy scoe it hjarren en hjar sied mei hjarren jaen.
9 En om 'e selde tiid spriek ik ta jimme, sizzende: Allinne kin ik jimme net drage.
10 De Heare jimme God hat jimme formannichfâldige, en sjuch, jimme binne hjoed de dei as de stjerren fen 'e himel sa machtich.
11 Mei de Heare, jimme âffears God, [pag. 181] jimme tûzenris sa machtich meitsje as jimme al binne, en mei Er jimme seingje, lyk as Er jimme ûnthjitten hat.
12 Ho scoe ik jimme swierrichheit en jimme lêst en jimme skelen allinne drage?
13 Biskik my dochs wize en forstannige en ûnderleine mannen út jimme stammen, dat ik se ta haed oer jimme stelle mei.
14 Do antwirden jimme my en seinen: Dat is in goed wird dat jo spritsen hawwe, en sa kin it.
15 Sa naem ik de haden fen jimme stammen, wize en ûnderleine mannen, en stelde se ta haed oer jimme, oersten fen tûzen, en oersten fen hûndert, en oersten fen fyftich, en oersten fen tsjien, en foarmannen for jimme stammen.
16 En om 'e selde tiid gebea ik jimme rjuchters en sei hjarren: Hear hwet jimme broerren meiïnoarren hawwe en rjuchtsje rjuchtfeardich twisken de minske en syn broer, en de frjemdling dy't by him is.
17 Yn it rjucht scille jimme de persoan net oansjen, de lytse likegoed as de greate scille jimme hearre, de persoan hwa't it ek wêze mei, scille jimme net mije, hwent it rjucht is God sines. Mar it skeel dat jimme to swier wêze mocht, dat scille jimme foar my bringe en ik scil it hearre.
18 Sa haw ik jimme dodestiids gebean al de dingen dy't jimme dwaen scoene.
19 Do forreizgen wy fen 'e Horeb en teagen troch dy hiele greate en freeslike woastenije dy't jimme sjoen hawwe, de wei lâns nei it berchtme fen 'e Amoriten, lyk as de Heare ús God ús hjitten hie; en wy slaggen oan Kades Barneä ta.
20 Do sei ik tsjin jimme: Jimme binne slagge nei it berchtme fen 'e Amoriten, dat de Heare ús God ús jaen scil.
21 Sjuch, de Heare ús God hat dat lân jown foar dyn oantlit; tsjuch op, nim it yn erflik

bisit, lyk as de Heare dyn âffears God ta dy spritsen hat; eangje net en wêz net forfeard.
22 Do kamen jimme allegearre ta my, en seine: Lit ús mannen foar ús oantlit útstjûre, dy't it lân for ús opnimme en ús biskied weromdogge, troch hokker wei wy it yntsjen scille, en ta hwet for stêdden wy komme scille.
23 Dat wird nou wier goed yn myn eagen, dat ik naem toalve man út jimme formidden, út elke stamme ien.
24 Dy gyngen hinne en teagen op nei it berchtme, en slaggen oan 'e delling Eskol ta en bispieden it.
25 En hja namen fen 'e frucht fen it lân mei, en brochten se ús, en dienen ús biskied werom, en seine: It lân dat de Heare ús God ús jaen scil is goed.
26 Jimme lykwols woene net optsjen, mar jimme wierne de mûle fen 'e Heare jimme God oerhearrich.
27 En jimme mompelen yn jimme tinten, en seine: Omdat de Heare ús hatet, hat Er ús út Egyptelân fierd, om ús oer to jaen yn 'e hân fen 'e Amoriten, en ús to fordylgjen.
28 Hwer scoene wy hinne optsjen? Us broerren hawwe makke dat it hert ús raend is mei hjar sizzen: It is in folk, greater en heechstalliger as wy; de stêdden binne great en forsterke oan 'e himel ta; en wy hawwe dêr ek bern fen 'e Enakiten sjoen.
29 Do sei ik tsjin jimme: Wêz net forheard en eangje net fen hjarren;
30 de Heare jimme God, dy't foar jimme oantlit útgiet, dy scil for jimme stride, neffens alles hwet Er foar jimme eagen oan jimme dien hat yn Egypte,
31 en yn 'e woastenije, dêr't jimme sjoen hawwe ho't de Heare jimme God jimme dêr droegen hat lyk as in man syn soan draecht, de hiele wei oer dy't jimme lâns kommen binne, oant jimme hjir wierne.
32 Mar nettsjinsteande dat wird leauden jimme de Heare jimme God net,
33 de Heare dy't foar jimme oantlit de wei útteach om jimme in plak út to siikjen dêr't jimme legerje koene, nachts yn it fjûr, dat Er jimme de wei forljochte dy't jimme lâns moasten, en deis yn 'e wolk.
34 En do't de Heare it lûd fen jimme wirden hearde, waerd Er tige grammoedich, en swarde, sizzende:
35 Wiswier, gjinien fen dizze mannen, dit tsjoede slachte, scil it goede lân sjen, dat Ik sward haw jimme âffears jaen to scillen;
36 oars net as Kaleb, de soan fen Jefunne, dy scil it sjen, en him en syn [pag. 182]
bern scil Ik it lân jaen dat er bigien hat, om 't er it úthâlden hat efter de Heare oan.
37 Ek waerd de Heare grammoedich op my, om 'e wille fen jimme, sizzende: Dû scilst dêr ek net ynkomme.
38 Jozua, de soan fen Nun, dy't foar dyn oantlit stiet, dy scil deryn komme; stypje him, hwent hy scil it Israël ervje litte.
39 En jimme berntsjes, dêr't jimme fen seine: Hja scille ta in rôf wirde, en jimme bern dy't hjoed de dei yette fen gjin goed en gjin kwea witte, dy scille deryn komme en hjarren scil Ik it jaen en hja scille it ervje.
40 Mar jimme, kear om en tsjuch nei de woastenije, de wei út nei de Reidsé.
41 Do antwirden jimme en seine tsjin my: Wy hawwe sûndige tsjin de Heare, wy scille optsjen en stride, neffens alles hwet de Heare ús God ús gebean hat. En mei't jimme elk foar oar syn striidark oangirden en oerdwealsk fen doel wierne nei it berchtme to tsjen,
42 sei de Heare tsjin my: Siz hjarren: Tsjuch net op en striid net, hwent Ik bin net yn jimme formidden; jimme mochten foar it oantlit fen jimme fijannen slein wirde.
43 Mar al ho't ik jimme ek formoanne, jimme harken net, mar wierne de mûle des Heare oerhearrich, en setten domdryst nei it berchtme.
44 Do teagen de Amoriten út dy't yn dat berchtme wennen, jimme yn 'e miette, en sieten jimme efternei lyk as de bijen dogge; en hja sloegen jimme útinoar yn Seïr, oan Horma ta.
45 En do't jimme weromkamen to skriemen foar it oantlit des Heare, do harke de Heare net nei jimme stim en hâldde de earen net nei jimme.
46 Sa koene jimme dagen to Kades bliuwe, al de dagen dat jimme dêr tahâlden hawwe.

HAEDSTIK 2.

1 Dêrnei kearden wy en reizgen nei de woastenije, de wei op fen 'e Reidsé, lyk as de Heare my sein hie, en wy teagen om it berchtme Seïr hinne, ytlike dagen.
2 Do spriek de Heare ta my, sizzende:
3 Al langernôch hawwe jimme om dit

berchtme hinne tein; kear om it Noarden yn,
4 en gebied it folk, sizzende: Tsjuch troch de gerjuchtichheit fen jimme broerren, Ezau's bern, dy't yn Seïr wenje; hja scille jimme freezje, mar nim jimme tige to wacht.
5 Jow jimme net mei hjarren yn 'e striid, hwent fen hjar lân scil Ik jimme neat jaen, in foet ierde net ienris, hwent it berchtme Seïr haw Ik Ezau ta in erfskip jown.
6 Spize scille jimme for jild fen hjarren keapje, dat jimme ite meije, en ek wetter scille jimme for jild fen hjarren keapje, dat jimme drinke meije.
7 Hwent de Heare dyn God hat dy seinge yn al it wirk fen dyn hân; Hy wit dyn gongen troch dizze greate woastenije; al dizze f jirtich jier hat de Heare dyn God mei dy west; gjin ding hat dy ûntbritsen.
8 Dêrnei teagen wy fierder en joegen ús ôf fen ús broerren, Ezau's bern, dy't yn Seïr wennen, fen 'e wei troch de flakte, fen Elath en fen Ezeon Geber, en wy kearden en teagen de wei lâns nei de woastenije fen Moäb.
9 Do spriek de Heare ta my: Binearje Moäb net, en jow dy net mei hjarren yn 'e striid, hwent fen hjar lân scil Ik dy neat yn erflik bisit jaen, hwent de bern fen Lot haw Ik Ar yn erfskip jown.
10 Alearen hiene de Emiten dêr wenne, in great en machtich en heechstallich folk, lyk as de Enakiten.
11 Dy waerden ek for Refaïten hâlden allyk as de Enakiten, en de Moäbiten neamden hjar Emiten.
12 Allyksa hiene yn Seïr alearen wenne de Horiten, mar Ezau's bern hiene se fordreaun en fordylge foar hjar oantlit, en wierne yn hjar plak kommen to wenjen, lyk as Israêl dien hat mei it lân fen syn erfskip, dat de Heare hjarren jown hie.
13 Jow jimme nou op en tsjuch oer de beek Seared. En wy teagen oer de beek Seared.
14 De dagen nou dat wy omswalke hawwe fen Kades Barneä oant wy oer de beek Seared teagen, wierne acht en tritich jier, oant it hiele slachte fen 'e [pag. 183] kriichsljue fen it leger útstoarn wier, lyk as de Heare hjarren sward hie.
15 Sa hie de hân des Heare den ek tsjin hjar west, om hjar út to roegjen út it formidden fen it leger, oant hja útstoarn wierne.
16 En it barde do't al de kriichsljue útstoarn wierne, útroege út it formidden fen it leger,
17 dat de Heare ta my spriek, sizzende:
18 Nou scilstû hjoed by Ar oer Moäbs grinzen tsjen,
19 ek scilstû nei oan Ammons bern ta komme; binearje se net en jow dy net mei hjarren yn 'e striid, hwent fen it lân fen Ammons bern scil Ik dy neat yn erflik bisit jaen, hwent de bern fen Lot haw Ik it ta in erfskip jown.
20 Dat waerd ek for in lân fen 'e Refaïten hâlden; alearen hiene dêr Refaïten wenne, en de Ammoniten neamden hjar Samsummiten,
21 in great en machtich en heechstallich folk, lyk as de Enakiten, en de Heare hie se fordylge foar hjar oantlit, dat hja se fordreauwen en yn hjar plak kamen to wenjen;
22 allyksa as Er dien hie oan Ezau's bern, dy't yn Seïr wenje, foar hwaens oantlit Er de Horiten fordylge; en hja fordreauwen se en binne yn hjar plak kommen to wenjen oant hjoed de dei.
23 Allyksa hawwe de Kaftoriten, dy't út Kaftor tein wierne, de Avviten dy't yn Hazerim oan Gaza ta wennen, fordylge, en hjar yn hjar plak nei wenjen set.
24 Jow jimme op, tsjuch hinne en gean oer de beek Arnon; sjuch, Ik haw Sihon, de kening fen Hesbon, de Amoryt, en syn lân yn dyn hân jown; fal yn, biset, en jow dy mei him yn 'e striid.
25 Hjoed de dei scil Ik bigjinne de eangstme en de freze for dy to bringen oer it oantlit fen 'e folken ûnder de hiele himel; dat hja, hwennear't hja dyn namme mar hearre, rydboskje en beve for dyn oantlit.
26 Do stjûrde ik út 'e woastenije Kedemoth boaden ta Sihon, de kening fen Hesbon, mei wirden fen frede, sizzende:
27 Lit my troch jins lân tsjen, ik scil de greate wei hâlde, ik scil net ôfslaen noch rjuchts noch lofts.
28 Forkeapje my spize for jild, dat ik ite mei, en jow my wetter for jild, dat ik drinke mei; lit my allinne to foet trochtsjen,
29 lyk as Ezau's bern dy't yn Seïr wenje, en de Moäbiten dy to Ar wenje, my dien hawwe; oant ik oer de Jordaen yn it lân kom, dat de Heare ús God ús jaen scil.
30 Mar Sihon, de kening fen Hesbon, woe ús net troch syn gerjuchtichheit tsjen litte; hwent de Heare dyn God hie syn geast stomp en syn

hert hird makke om him yn dyn hân to jaen,
lyk as it hjoed de dei is.
31 En de Heare sei tsjin my: Sjuch, Ik bin al
bigoun Sihon en syn lân foar dyn oantlit to
jaen; bigjin nou den to bisetten, om syn lân ta
in erfskip to nimmen.
32 En Sihon teach ús yn 'e miette, hy en al
syn folk, to fjilde teagen hja nei Jahas.
33 En de Heare ús God joech him foar ús
oantlit, dat wy him sloegen, him en syn
soannen en al syn folk.
34 En wy namen dodestiids al syn stêdden yn,
en wy banden al dy stêdden, mânljue en
frouljue en bern; wy lieten gjinien oer.
35 It fé allinne rôven wy for ús sels, en de bút
fen 'e stêdden dy't wy nommen hiene.
36 Fen Aroër ôf, dat oan 'e igge fen 'e beek
Arnon leit, en de stêd yn 'e delling, hielendal
oan Gileäd ta, wier gjin sterkte ús to steil; de
Heare ús God joech it allegearre foar ús
oantlit.
37 It lân fen Ammons bern allinne bistû net
tonei kommen, noch de hiele krite fen 'e beek
Jabbok, noch de stêdden fen dat berchtme,
noch eat dat de Heare ús God ús forbean hie.

## HAEDSTIK 3.

1 Dêrnei kearden wy en teagen de wei op nei
Bazan; en Och, de kening fen Bazan, teach út,
ús yn 'e miette, om to striden by Edreï.
2 Do sei de Heare tsjin my: Eangje him net,
hwent Ik haw him en al syn folk en syn lân yn
dyn hân jown; en dû scilst him dwaen lyk astû
Sihon, de kening fen 'e Amoriten, dy to
Hesbon wenne, dien hast. [pag. 184]
3 En de Heare ús God joech ek Och, de
kening fen Bazan, en al syn folk yn ús hân, dat
wy him sloegen, oant wy him gjinien oerlitten
hiene.
4 En wy namen dodestiids al syn stêdden yn;
der wier gjin sterkte dy't wy hjarren net
ûntnamen: sechstich stêdden, de hiele
lânsdouwe fen Argob, it keninkryk fen Och yn
Bazan.
5 Dy stêdden wierne allegearre forsterke mei
hege mûrren, poarten en skoattels; en den
yette in greate mannichte ûnbimûrre plakken.
6 En wy banden se, lyk as wy Sihon de
kening fen Hesbon dien hiene, bannende alle
stêdden, mânljue, frouljue en bern.
7 Mar al it fé en de bút fen 'e stêdden rôven
wy for ússels.
8 Sa namen wy dodestiids it lân út 'e hân fen
'e beide keningen fen 'e Amoriten dy't oan
dizkant de Jordaen wennen, fen 'e beek Arnon
ôf oan 'e berch Hermon ta;
9 de Sidoniërs neame de Hermon Sirjon,
mar de Amoriten neame him Senir;
10 al de stêdden fen 'e heechflakte, en hiele
Gileäd, en hiele Bazan, oan Salka en Edreï ta,
stêdden fen it keninkryk fen Och yn Bazan.
11 Hwent Och, de kening fen Bazan, wier
allinnich oerbleaun fen 'e Refaïten; sjuch, syn
bedsteed, in bedsteed fen izer, is it net to
Rabba fen Ammons bern? Njoggen jelne is syn
langte en fjouwer jelne de breedte, neffens in
mânljuesearm.
12 Dat lân nou hawwe wy dodestiids yn bisit
nommen: fen Aroër ôf, dat oan 'e beek Arnon
leit, en de helte fen Gileäds berchtme, mei de
stêdden dêryn, haw ik de Rubeniten en
Gaditen jown.
13 En it oare fen Gileäd en hiele Bazan, it
keninkryk fen Och, haw ik de heale stam fen
Manasse jown, de hiele lânsdouwe fen Argob.
Dat hiele Bazan hjit it lân fen 'e Refaïten.
14 Jaïr, de soan fen Manasse, krige de hiele
lânsdouwe fen Argob, oan 'e grins fen 'e
Gesuriten en Maächathiten ta; en hy neamde
nei syn eigen namme dat Bazan Jaïrs doarpen
oant hjoed de dei.
15 En Machir haw ik Gileäd jown.
16 Mar de Rubeniten en Gaditen haw ik jown
fen Gileäd ôf oan 'e beek Arnon ta, it midden
fen 'e beek en hjar krite, en oan 'e beek Jabbok
ta, de gerjuchtichheit fen Ammons bern;
17 boppedien de flakte en de Jordaen mei syn
krite fen Gennésaret oant de sé fen 'e flakte,
de Sâltsé, ûnderoan de skeanten fen 'e Pisga
op it Easten.
18 Fierders gebea ik jimme dodestiids,
sizzende: De Heare jimme God hat jimme dit
lân jown om it to ervjen; allegearre den dy't
striidbere mannen binne, tsjuch wapene mei
oer foar it oantlit fen jimme broerren, Israëls
bern;
19 allinnich jimme frouljue, en jimme bern,
en jimme fé — ik wit dat jimme gâns fé hawwe
— scille bliuwe yn 'e stêdden dy't ik jimme
jown haw;
20 oant de Heare jimme broerren rêst jowt,
en hja ek ervje it lân, dat de Heare jimme God
hjarren jaen scil oan 'e oare kant de Jordaen;
den scille jimme weromgean in elk nei syn

erfskip, dat ik jimme jown haw.

21 Ek Jozua gebea ik dodestiids, sizzende: Dyn eagen sjugge alles hwet de Heare jimme God dizze beide keningen dien hat; allyksa scil de Heare alle keninkriken dwaen, dêrstû troch hinne tsjen scilst.

22 Eangje se net, hwent it is de Heare jimme God, dy’t for jimme striidt.

23 En ik bea de Heare om erbarming dodestiids, sizzende:

24 Heare, Heare, Jo binne bigoun jins tsjinstfeint sjen to litten jins greatme en jins sterke hân; hwent hwet God is der yn ’e himel en op ’e ierde, dy’t dwaen kin neffens jins wirken en neffens jins machtige dieden!

25 Och, lit my dochs oergean, dat ik sjen mei dat goede lân oan ’e oare kant de Jordaen, it goede berchtme en de Libanon.

26 De Heare lykwols waerd tige grammoedich op my om ’e wille fen jimme, en harke net nei my; mar de Heare sei tsjin my: Nou is it genôch! sprek der my net langer fen;

27 klim boppe op ’e Pisga, en slaen dyn eagen op nei it Westen, en nei it Noarden, en nei it Suden, en nei it Easten, en forklearje de eagen; hwent [pag. 185] dû scilst net oer dizze Jordaen tsjen.

28 Jow den bistel oan Jozua en sterkje him en treastigje him oan; hwent hy scil foar it oantlit fen dit folk oertsjen, en scil hjarren it lân datstû sjen meist, ervje litte.

29 En wy bleauwen yn ’e delling foar Beth Peor oer.

HAEDSTIK 4.

1 Nou den, Israël, harkje nei de ynsettingen en nei de rjuchten, dy’t ik jimme lear om se to dwaen, dat jimme libje meije en komme en ervje it lân dat de Heare, jimme âffears God, jimme jowt.

2 It wird dat ik jimme gebied, scille jimme neat tadwaen, en der neat ôfdwaen, dat jimme ûnderhâlde de geboaden fen ’e Heare jimme God, dy’t ik jimme gebied.

3 Jimme eagen hawwe sjoen hwet de Heare dien hat fen wegen Baäl Peor; hwent alle man, dy’t efter Baäl Peor oanroun, dy hat de Heare jimme God út jimme formidden fordylge.

4 Jimme lykwols, dy’t de Heare jimme God oanhongen, allegearre binne jimme hjoed de dei yette yn it libben.

5 Sjuch, ik haw jimme leard de ynsettingen en rjuchten, lyk as de Heare myn God my gebean hat, dat jimme dêrneffens dwaen scille yn it lân, dêr’t jimme hinne geane om it to ervjen.

6 Underhâld se den en doch se, hwent dat scil jimme ta wysheit en ta forstân wêze foar de eagen fen ’e folken dy’t al dy ynsettingen hearre scille en sizze: Wiswier, dizze greate naesje is in wiis en forstannich folk.

7 Hwent hokker greate naesje hat goaden dy’t hjarren sa neiby binne as de Heare ús God ús neiby is, sa faken wy Him oanroppe?

8 En hokker greate naesje is der dy’t sokke rjuchtfeardige ynsettingen en rjuchten hat as dizze hiele wet, dy’t ik hjoed foar jimme oantlit jow?

9 Allinnich wachtsje dy en hoedzje dyn siele tige, datstû net forjitst de dingen dy’t dyn eagen sjoen hawwe, en dat hja net fen dyn herte wike al de dagen fen dyn libben; en dû scilst se dyn bern en dyn bernsbern to witten dwaen.

10 De deis datstû foar it oantlit fen ’e Heare dyn God stiest by Horeb, do’t de Heare tsjin my sei: Rop My dit folk byinoar, en Ik scil hjarren myn wirden hearre litte, dat hja leare meije My to freezjen al de dagen dy’t hja op ’e ierdboaijem libje, en it hjar bern leare,

11 dy deis kamen jimme neijer en gyngen ûnder oan ’e berch stean; en de berch baernde oan it hert fen ’e himel ta; tsjusternis wier it, wolken en donkerheit.

12 En de Heare spriek ta jimme midden út it fjûr; jimme hearden it lûd fen ’e wirden, mar jimme seagen gjin stal, allinne lûd.

13 Do forkindige Er jimme syn forboun dat Er jimme gebean hat, de tsjien wirden, en skreau dy op twa stiennen tafels.

14 Mar my gebea de Heare om ’e selde tiid, jimme de ynsettingen en rjuchten to learen, dat jimme dy dwaen mochten yn it lân, dêr’t jimme hinne tsjugge om it to ervjen.

15 Nim jimme sielen den tige to wacht, hwent jimme hawwe gjin stal sjoen de deis do’t de Heare op ’e Horeb midden út it fjûr ta jimme spriek;

16 dat jimme net fordjerre en jimme in snien byld meitsje, de likenis fen allerhanne ôfgodsbyld, it stal fen man of frou;

17 it stal fen allerhanne beest dat op ’e ierde libbet; it stal fen allerhanne wjukke fûgelt dat troch de loft fljucht;

18 it stal fen eat dat oer de ierdboaijem krûpt; it stal fen allerhanne fisk dy't yn it wetter ûnder de ierde libbet;
19 datstû de eagen ek net opslachst nei de himel, en lit, de sinne sjende en de moanne en de stjerren, it hiele himelhear, dy forliede om se to oanbidden en to tsjinjen, dingen dy't de Heare dyn God útdield hat oan alle folken ûnder de hiele himel.
20 Jimme lykwols hat de Heare oannommen, en út 'e izeroun, út Egypte laet, dat jimme Him ta in erflik folk wêze scoene, lyk as it hjoed de dei is.
21 Mar op my waerd de Heare grammoedich om jimme wirden; en Hy swarde dat ik net oer de Jordaen gean scoe, en dat ik net komme scoe yn dat [pag. 186] goede lân dat de Heare dy jaen scil ta in erfskip.
22 Ja, ik scil yn dit lân stjerre, ik scil net oer de Jordaen gean, mar jimme scille deroer gean en dat goede lân ervje.
23 Nim jimme to wacht, dat jimme it forboun fen 'e Heare jimme God, dat Er mei jimme makke hat, net forjitte en meitsje jimme in snien byld, de likenis fen eat dat de Heare dyn God dy forbean hat.
24 Hwent de Heare dyn God is in fortarrend fjûr, in oerginstich God.
25 Hwennearstû nou bern en bernsbern woun hast en jimme wirde âld yn it lân en jimme fordjerre jimsels, dat jimme sniene bylden meitsje, de likenis fen allerhanne ding, en dogge hwet kwea is yn 'e eagen fen 'e Heare dyn God, om Syn grime geande to meitsjen,
26 den nim ik op dit stuit de himel en de ierde ta tsjûgen tsjin jimme, dat jimme wiswier hastich weiwirde scille út dat lân dêr't jimme oer de Jordaen nei ta tsjugge om it to ervjen; jimme scille jimme dagen dêr net forlingje, mar hielendal fordylge wirde.
27 En de Heare scil jimme forsilje ûnder de folken; en minmachtich scille jimme oerbliuwe ûnder de naesjes dêr't de Heare jimme hinnedriuwe scil.
28 En dêr scille jimme goaden tsjinje dy't wirk fen minskehannen binne, hout en stien, dy't net sjen kinne noch hearre, noch ite noch rûke.
29 Den scille jimme dêr de Heare, dyn God siikje, en fine, byhwennearst Him sikest mei dyn hiele hert en mei dyn hiele siele.
30 Hwennearstû yn need bist, en al dy dingen komme dy oer yn it lêstoan fen 'e dagen, den scilstû weromkomme ta de Heare dyn God en harkje nêi syn stim.
31 Hwent de Heare dyn God is in barmhertich God; Hy scil dy net forlitte, noch dy fordjerre, en Hy scil it forboun fen dyn âffears, dat Er hjarren sward hat, net forjitte.
32 Och, freegje dochs nei de foarige dagen, dy't foar dy west hawwe, sûnt dy dei dat God de minske op 'e ierde skepen hat, fen himels ein oant himels ein, oft der ea sok in great ding bard of heard is as ditte;
33 oft ea in folk Gods stimme heard hat, sprekkende midden út it fjûr, lyk astû heard hast, en dochs yn it libben bleaun is;
34 ja oft ea in god bisocht hat to kommen en nim in folk nei him midden út in oar folk wei, en dat troch bisikingen, troch teikens en troch wûnders, en troch striid, en troch in sterke hân, en troch in útstitsen earm, en mei greate en freeslike dieden, neffens al itjinge dat de Heare jimme God jimme foar dyn eagen yn Egypte dien hat.
35 Dy is it sjen litten, datstû witte mochtst dat Hy, de Heare, de iennichste God is, oars gjinien as Hy allinnich.
36 Ut 'e himel hat Er dy syn stimme hearre litten om dy to ûnderrjuchtsjen, en op 'e ierde hat Er dy syn great fjûr sjen litten; en dû hast syn wirden heard midden út it fjûr.
37 En omdat Er dyn âffears ljeafhie en hjar sied nei hjarren útkard hie, en dy mei syn oantlit, mei syn greate krêft sels út Egypte laet hat,
38 om folken, greater en machtiger as dû, foar dyn oantlit to ûntervjen, en dy yn to bringen, dy it lân to jaen ta in erfskip, lyk as it hjoed de dei is;
39 dêrom scilstû hjoed yette witte, en dy fen herten neinimme dat Hy, de Heare, de iennichste God is boppe yn 'e himel en ûnder op 'e ierde, Hy en oars gjinien.
40 En dû scilst hâlde syn ynsettingen en syn geboaden, dy't ik dy hjoed gebied, dat it dy, en dyn bern nei dy, goed gean mei, en datstû de dagen forlingje meist yn it lân, dat de Heare dyn God dy for altiten jowt.
41 Do sûndere Mozes trije stêdden ôf east fen 'e Jordaen, op sinne opgong,
42 dat dêrhinne flechtsje koe de deaslagger, dy't syn neiste deaslein hat sûnder opset sin,

wylst er him sûnt de foarige en de foarfoarige deis net hate, dat er yn ien fen dy stêdden flechtsje mei en yn it libben bliuwe:
43 Bezer yn 'e woastenije, yn it lân fen 'e heechflakte, for de Rubeniten; en Ramoth yn Gileäd for de Gaditen; en Golan yn Bazan for de Manassiten.
44 Dit nou is de wet, dy't Mozes Israêls bern foarhâlden hat; [pag. 187]
45 dit binne de tsjûgenissen en de ynsettingen en de rjuchten, dy't Mozes spritsen hat ta Israëls bern, nei't hja út Egypte tein wierne,
46 east fen 'e Jordaen, yn 'e delling foar Beth Peor oer, yn it lân fen Sihon, de kening fen 'e Amoriten, dy to Hesbon wenne, dy't Mozes en Israéls bern forslein hawwe, nei't hja út Egypte tein wierne,
47 en hja hawwe syn lân yn bisit nommen, en it lân fen Och, de kening fen Bazan: beide keningen fen 'e Amoriten, dy't east fen 'e Jordaen wennen op sinne opgong,
48 fen Aroër ôf, dat oan 'e igge fen 'e beek Arnon, leit oan 'e berch Sion, dat is de Hermon ta,
49 en de hiele flakte fen it Oerjordaenske, op it Easten, oant de sé fen 'e flakte ûnderoan de skeanten fen 'e Pisga.

HAEDSTIK 5.

1 En Mozes rôp hiele Israël gear, en sei tsjin hjar: Hear, Israël, de ynsettingen en rjuchten, dy't ik dizze dei yn jimme earen sprek, dat jimme se leare en foar eagen hâlde om dernei to dwaen.
2 De Heare ús God hat in forboun mei ús makke by de Hoareb.
3 Mei ús âffears hat de Heare dat forboun net makke, mar mei ús, dy't hjoed allegearre yn it libben binne.
4 Oantlit ta oantlit hat de Heare mei jimme spritsen op 'e berch, midden út it fjûr —
5 ik stie yn dy ûre twisken de Heare en jimme, om jimme des Heare wird to forkindigjen; hwent jimme eangen fen it fjûr en kleauwen net op 'e berch — en Hy sei:
6 Ik bin de Heare, dyn God, dy't dy út Egyptelân, út it tsjinsthûs, laet haw.
7 Dû scilst gjin oare goaden foar myn oantlit hawwe.
8 Dû scilst dy gjin útsnien byld, noch hokfor likenis meitsje fen hwet boppe yn 'e himel is, noch fen hwet ûnder op 'e ierde is, noch fen hwet yn 'e wetters ûnder de ierde is.
9 Dû scilst dy dêr net foar bûge, noch hjar tsjinje; hwent Ik, de Heare dyn God, bin in oerginstich God, dy't de misdied fen 'e âffears bisiikje oan 'e bern, en oan it tredde en oan it fjirde slachte fen dyjingen, dy't My haetsje;
10 en doch barmhertichheit oan tûzenen fen dyjingen dy't My ljeafhawwe en myn geboaden ûnderhâlde.
11 Dû scilst de namme fen 'e Heare dyn God net idel brûke, hwent de Heare scil net ûnskildich hâlde dyjinge dy't syn namme idel brûkt.
12 Underhâld de sabbatdei, datstû dy hilligest, lyk as de Heare dyn God dy hjitten hat.
13 Seis dagen scilstû arbeidzje en al dyn wirk dwaen;
14 mar de saunde dei is de sabbat fen 'e Heare dyn God; den scilstû gjin wirk dwaen, dû noch dyn soan noch dyn dochter, noch dyn tsjinstfeint noch dyn tsjinstfaem, noch dyn okse noch dyn ezel, noch al it fé fen dines, noch de frjemdling dy't yn dyn poarten is; dat dyn tsjinstfeint en dyn tsjinstfaem rêste meije lyk as dû sels;
15 hwent dû scilst yn bitinken hâlde, datstû sels in tsjinstfeint west hast yn Egyptelân, en dat de Heare dyn God dy dêrwei útlaet hat troch in sterke hân en in útstitsen earm; dêrom hat de Heare dyn God dy gebean de sabbatdei to hâlden.
16 Earje jimme heit en jimme mem, lyk as de Heare dyn God dy hjitten hat, det dyn dagen forlinge wirde, en dat it dy goed gean mei yn it lân, dat de Heare dyn God dy jaen scil.
17 Dû scilst net deaslaen.
18 En dû scilst gjin oerhoer dwaen.
19 En dû scilst net stelle.
20 En dû scilst gjin falsk tsjûgenis sprekke tsjin dyn neiste.
21 En dû scilst net bigeare dyn neiste syn frou, en dû scilst net longerje op dyn neiste syn hûs, syn lân, noch syn tsjinstfeint noch syn tsjinstfaem, syn okse noch syn ezel, noch eat dat dyn neiste sines is.
22 Dy wirden hat de Heare spritsen ta jimme hiele gemeinte, op 'e berch, midden út it fjûr, de wolk en it donker, mei in sterke stim, en oars neat; en Hy hat se opskreaun op twa stiennen tafels en se my jown.

23 En it barde do't jimme dy stim midden út 'e tsjusternis hearden, wylst [pag. 188] de berch baernde fen it fjûr, dat jimme ta my kamen, al de haden fen jimme stammen en jimme âldsten,
24 en seine: Sjuch, de Heare ús God hat ús syn hearlikheit en syn greatme sjen litten; en wy hawwe syn stimme heard midden út it fjûr; hjoed de dei hawwe wy sjoen dat God mei de minske sprekt, en dat er yn it libben bliuwt.
25 Mar hwerom moatte wy nou stjerre? Hwent dit greate fjûr scil ús fortarre; byhwennear't wy de stim fen 'e Heare ús God yette langer hearre, scille wy it bistjerre.
26 Hwent hwa is der fen alle flêsk, dy't de stim fen 'e libbene God midden út it fjûr sprekken heard hat lyk as wy, en yn it libben bleaun is?
27 Gean jo dêrhinne, en hear alles hwet de Heare ús God sizze scil; en sprek jo ta ús al hwet de Heare ús God ta jo sprekke scil, en wy scille it hearre en dwaen.
28 En de Heare hearde de stim fen jimme wirden, do't jimme ta my sprieken, en de Heare sei tsjin my: Ik haw heard de stim fen 'e wirden fen dit folk, dy't hja ta dy spritsen hawwe; it is allegearre goed hwet hja spritsen hawwe.
29 Och, hiene hja sa'n herte mar om My to freezjen en al myn geboaden al den dei to ûnderhâlden, dat it hjarren en hjar bern goed gyng yn ivichheit!
30 Nou den, siz hjarren: Gean werom nei jimme tinten.
31 Mar dû, bliuw hjir by My, hwent ta dy wol Ik sprekke al de geboaden en ynsettingen en rjuchten, dystû hjarren leare scilst, dat hja se dogge yn it lân dat Ik hjarren jaen scil om it to ervjen.
32 Tink der den om, dat jimme dogge lyk as de Heare jimme God jimme gebean hat; wyk net ôf rjuchts noch lofts.
33 Al de wei, dy't de Heare jimme God jimme gebiedt, scille jimme gean, dat jimme libje meije en dat it jimme goed giet, en jimme de dagen forlingje yn it lân dat jimme ervje scille.

HAEDSTIK 6.

1 Dit den binne de geboaden, de ynsettingen en de rjuchten, dy't de Heare jimme God gebean hat jimme to learen, dat jimme se dogge yn it lân dêr't jimme hinnetsjugge om it to ervjen;
2 datstû de Heare dyn God freezje meist en hâld al syn ynsettingen en syn geboaden, dy't ik dy gebied: dû en dyn bern en bernsbern, al de dagen fen dyn libben, en dat dyn dagen forlinge wirde meije.
3 Harkje den, Israël, en tink der om en doch se, dat it dy goed gean mei en datstû tige formannichfâldigest, lyk as de Heare dyn âffears God dy ûnthjitten hat, yn it lân oerrinnende fen môlke en hunich.
4 Harkje, Israël, de Heare ús God, de Heare is de iennichste.
5 Dêrom scilstû de Heare dyn God ljeafhawwe mei dyn hiele hert en mei dyn hiele siel en mei alle macht.
6 En dizze wirden, dy't ik dy hjoed de dei gebied, scille yn dyn herte wêze;
7 en dû scilst se dyn bern ynskerpje, en deroer sprekke hwennearst yn 'e hûs sitst en hwennearst op 'en paed bist, en hwennearst op bêd leist en hwennearst der ôfkomst.
8 En dû scilst se ta in teiken bine om dyn hân, en hja scille dy wêze ta in bân boppe de eagen lâns;
9 en dû scilst se skriuwe op 'e posten fen dyn hûs en op dyn poarten.
10 En hwennear't it barre scil, dat de Heare dyn God dy brocht hat yn it lân dat Er dyn âffears, Abraham, Izaäk en Jakob sward hat dy jaen to scillen: greate en moaije stêdden, dystû net boud hast,
11 en huzen fol fen allerhanne gûd, dystû net folle hast, en úthoude saden, dystû net úthoud hast, wyngerts en olivehôven, dystû net plante hast, en dû iten hast en sêd wirden bist,
12 nim dy den to wacht datstû de Heare net forjitst, dy't dy út Egyptelân, út it tsjinsthûs, laet hat.
13 Dû scilst de Heare dyn God freezje en Him tsjinje, en by syn namme scilstû swarre.
14 Jimme scille net efter oare goaden oanrinne, goaden fen 'e folken dy't om jimme hinne wenje,
15 hwent de Heare dyn God is in oerginstich God yn jimme formidden; dat de grime fen 'e Heare dyn God net tsjin [pag. 189] dy oplôget en fordylgje dy fen 'e ierdboaijem.
16 Jimme scille de Heare jimme God net hifkje, lyk as jimme Him hif ke hawwe to Massa.

17 Jimme scille de geboaden fen ’e Heare jimme God en syn tsjûgenissen en syn ynsettingen, dy’t er dy hjitten hat, op ’en trousten hâlde.

18 En dû scilst dwaen hwet rjucht en goed is yn ’e eagen des Heare, dat it dy goed gean mei, en datstû ynkomst en ervest it goede lân dat de Heare dyn âffears sward hat,

19 fordriuwende al dyn fijannen foar dyn oantlit, lyk as de Heare ûnthjitten hat.

20 As dyn soan dy moarn freegje scil en sizze: Hwet binne dat for tsjûgenissen en ynsettingen en rjuchten, dy’t de Heare ús God jimme gebean hat?

21 den scilstû tsjin dyn soan sizze: Wy wierne slaven fen Farao yn Egypte, mar de Heare hat ús troch in sterke hân út Egypte laet;

22 en foar ús eagen joech de Heare teikens en greate en kweade wûnders yn Egypte, tsjin Farao en tsjin syn hiele hûs,

23 en Hy laette ús dêrút, dat Er ús ynbringe mocht en jow ús it lân dat Er ús âffears sward hie.

24 En de Heare gebea ús al dy ynsettingen to dwaen, om de Heare ús God to freezjen, for altyd ta ús eigen bêst, dat wy yn it libben hâlden wirde scoene lyk as it hjoed de dei is.

25 En gerjuchtichheit scil it ús wêze, as wy der om tinke en doch al dy geboaden foar it oantlit fen ’e Heare ús God, lyk as Er ús gebean hat.

HAEDSTIK 7.

1 Hwennear’t de Heare dyn God dy brocht hat yn it lân dêrstû hinne tsjuchst om it to ervjen, en Hy in mannichte folken foar dyn oantlit fordreaun hat, de Hethiten en de Girgasiten en de Amoriten en de Kanaäniten en de Fereziten en de Heviten en de Jebusiten, saun folken, mear en machtiger as dû,

2 en de Heare dyn God se foar dyn oantlit jown hat datstû se slachst, den scilstû se hielendal banne; dû scilst gjin forboun mei hjarren meitsje noch hjarren genedich wêze.

3 Dû scilst dy ek net mei hjarren bisibje; dû scilst dyn dochters net jaen oan hjar soannen, en hjar dochters net nimme for dyn soannen;

4 hwent hja scoene dyn soannen fen My ôfhelje, dat hja oare goaden tsjinnen; en de grime des Heare scoe tsjin jimme oplôgje en dy mei hasten fordylgje.

5 Mar sà scille jimme hjarren dwaen: hjar alters scille jimme omsmite en hjar wijstiennen tobrizelje, en hjar wijde beammen omkapje en hjar sniene bylden forbaerne mei fjûr.

6 Hwent dû bist in hillich folk de Heare dyn God; dy hat de Heare dyn God útkard, om Him út alle folken dy’t op ’e ierdboaijem wenje, syn folk en eigendom to wêzen.

7 De Heare hat gjin bihagen oan jimme hawn noch jimme útkard omt jimme machtiger west hawwe scoene as de oare folken, hwent fen alle folken wierne jimme it minmachtichste;

8 mar om’t de Heare jimme ljeafhie, en de eed hâlde woe dy’t Er jimme âffears sward hie, dêrom hat de Heare jimme útfierd mei in sterke hân, en dy forlost út it tsjinsthûs, út ’e hân fen Farao, de kening fen Egypte.

9 Dû scilst den witte, dat de Heare dyn God, Hy sels, de iennige God is, de trouwe God, dy’t it forboun en de genede hâldt dyjingen dy’t Him ljeafhawwe en syn geboaden hâlde, oant yn tûzen slachten.

10 Mar hwa’t Him haetsje, forjildt Er it, in elk yn syn oantlit, om him to fordjerren; Hy scil it syn hater net oan tiid dwaen, yn syn oantlit scil Er it him forjilde.

11 Hâld den de geboaden en de ynsettingen en de rjuchten, dy’t ik dy hjoed de dei gebied om se to dwaen;

12 den scil it barre, om’t jimme nei dy rjuchten harkje en se hâlde en dogge, dat de Heare dyn God dy it forboun en de genede hâlde scil, dy’t Er dyn âffears sward hat;

13 en Hy scil dy ljeafhawwe en dy seingje en dy formannichfâldigje litte, en Hy scil seingje de frucht fen dyn skirte en de frucht fen dyn lân, dyn nôt [pag. 190] en dyn druvesop en dyn oalje, hwet dyn kij kealje en hwet dyn skiep lamje, yn it lân dat Er dyn âffears sward hat dy to jaen.

14 Seinge scilstû wêze boppe alle folken; der scil to dines noch man noch frou ûnfruchtber wêze, ek net ûnder dyn beesten.

15 En de Heare scil alle sykte by dy weihâlde, en gjinien fen ’e kweade kwalen fen Egypte, dystû kenst, scil Er op dy lizze, mar Hy scil se lizze op allegearre dy’t dy haetsje.

16 En dû scilst alle folken fortarre dy’t de Heare dyn God dy jowt; dyn each scil se net ûntsjen, en dû scilst hjar goaden net tsjinje, hwent dat scoe dy ta in strik wêze.

17 Byhwennearstû yn dyn herte seiste: Dy folken binne machtiger as ik, ho scoe ik se fordriuwe kunne?
18 eangje net for hjar; tink, tink oan hwet de Heare dyn God Farao en al de Egyptners dien hat:
19 de greate bisikingen dy’t dyn eagen sjoen hawwe, en de teikens en de wûnders, en de sterke hân en de útstitsen earm, dêr’t de Heare dyn God dy troch útfierd hat; allyksa scil de Heare dyn God al de folken dwaen hwaens oantlit dû eangest.
20 Ek scil de Heare dyn God de brimzen ûnder hjar stjûre, oant hja omkomme dy’t oerbleaun binne en hjar biskûl hâlde for dyn oantlit.
21 Wêz net forfeard fen hjar oantlit, hwent de Heare dyn God is yn jimme formidden, in God, great en skriklik.
22 En de Heare dyn God scil dy folken allinkende wei forjeije for dyn oantlit; hird opinoar scilstû se net forneatigje, dat it wyld fen it fjild dy net oerwreidet;
23 mar de Heare scil se jaen foar dyn oantlit en se tige yn ûnstjûr bringe, oant hja fordylge binne.
24 Ek scil Er hjar keningen yn dyn hân jaen, datstû hjar namme ûnder de himel toneate dochst; gjin minske scil foar dyn oantlit bistean, oantstû se fordylge hast.
25 De sniene bylden fen hjar goaden scille jimme forbaerne mei fjûr; it silver en goud dat deroan sit, scilstû net bigeare noch nei dy nimme, datstû der net yn bitize rekkest; hwent dat is de Heare dyn God in ôfgriis.
26 En dû scilst gjin ôfgriis yn dyn hûs helje, hwent sels scoestû ban mei wirde; dû scilst it fûl forfije en der suver fen grize, hwent it is ban.

HAEDSTIK 8.

1 Al de geboaden, dy’t ik dy hjoed gebied, scille jimme tige om tinke en doch dêrneffens, dat jimme libje meije en formannichfâldigje, en ynkomme en it lân ervje dat de Heare jimme âffears sward hat.
2 En dû scilst yn oantinken hâlde al de wei, dy’t de Heare dyn God dizze fjirtich jier mei dy hâlden hat yn ’e woastenije, om dy to bûgen, om dy to hifkjen, om to witten hwet yn dyn herte wier, ofstû syn geboaden hâlde scoest al of net.
3 En Hy bûgde dy, en liet dy honger lije, en spizige dy mei it manna, datstû net koest noch dyn âffears kend hiene, om dy to witten to dwaen, dat de minske net fen brea allinne libbet, mar dat de minske libbet fen alles hwet ta de mûle des Heare útgiet.
4 De klean binne dy net sliten oan ’e lea, en dyn foet is net oproun dizze hiele fjirtich jier.
5 Wit den fen herten, dat de Heare dyn God dy kastijt, lyk as in man syn soan kastijt;
6 en hâld de geboaden fen ’e Heare dyn God, om to wanneljen yn syn wegen en om Him to freezjen.
7 Hwent de Heare dyn God bringt dy yn in goed lân, in lân fen wetterstreamen, boarnen en djippe rivieren, dy’t rinne yn ’e dellingen en op ’e bergen;
8 in lân fen weet en koarn, en wynstokken en figebeammen en granaetappels, in lân fen olivebeammen en fen hunich;
9 in lân dêrstû de romte fen brea ite scilst, dêrstû neat brek hawwe scilst, in lân hwaens stien izer is, en út hwaens bergen dû koper houwe scilst;
10 en dû scilst ite en sêd wirde en de Heare dyn God loovje fen wegen dat goede lân dat Hy dy jown hat.
11 Nim dy to wacht, datstû de Heare dyn God net forjitst, net hâldende syn [pag. 191] geboaden en syn rjuchten en syn ynsettingen, dy’t ik dy hjoed de dei gebied;
12 hwa wit, hwennearstû ytst en sêd wirdst, en moaije huzen boust en biwennest,
13 en dyn kij en dyn skiep nimme ta, en dyn silver en dyn goud nimme ta, ja al hwet dines is nimt ta,
14 dat dyn herte den misskien net heech wirdt, en dû de Heare dyn God forjitst, dy’t dy út Egyptelân, út it tsjinsthûs, laet hat;
15 dy’t dy laet hat troch dy greate en grouwélige woastenije: slangen, feninige njirren en skorpioenen, en toarre oarden sûnder wetter; dy’t dy wetter opwâlje litten hat út ’e hirdste rots;
16 dy’t dy yn ’e woastenije spizige hat mei manna, dat dyn âffears net kend hiene, om dy to bûgen en om dy to hifkjen, om dy einlings goed to dwaen;
17 en dû yn dyn herte seist: Myn krêft, en de sterkte fen myn hân, hat my sa ryk makke.
18 Mar tink oan ’e Heare dyn God, dat Hy it is dy’t dy krêft jowt om rykdom to winnen; sa

scil Er syn forboun bifêstigje, dat Er dyn
âffears sward hat, lyk as it hjoed de dei is.
19 Mar mocht it barre, datstû de Heare dyn
God hielendal forjitst, en efter oare goaden
oanrinst, en dy tsjinnest en se oanbidst, den
bitsjûgje ik jimme hjoed de dei, dat jimme wis
forgean scille;
20 lyk as de heidenen, dy't de Heare foar
jimme oantlit fordien hat, sa scille jimme
forgean, om't jimme nei de stim fen 'e Heare
jimme God net harke hawwe.

HAEDSTIK 9.

1 Harkje, Israël, dû tsjuchst hjoed oer de
Jordaen om folken to ervjen, greater en sterker
as dû sels, stêdden dy't great binne en
bimûrre oan 'e himel ta;
2 in great en heechstallich folk, bern fen 'e
Enakiten, dêrstû fen witst en heard hast: Hwa
scoe bistean foar it oantlit fen Enaks bern?
3 Wit den hjoed de dei, dat it de Heare dyn
God is dy't foar dyn oantlit oertsjucht, in
fortarrend fjûr; Hy scil hjar fordylgje en hjar
foar dyn oantlit bûge, en hjar fordriuwe en
mei hasten toneate dwaen, lyk as de Heare dy
ûnthjitten hat.
4 Hwennear't de Heare dyn God hjar den
foar dyn oantlit út jaget, siz den net yn dyn
herte: De Heare hat my om 'e wille fen myn
gerjuchtichheit ynbrocht om dit lân to ervjen;
hwent om 'e goddeleazens fen dy folken
fordriuwt de Heare hjar foar dyn oantlit.
5 Net om dyn gerjuchtichheit, noch om de
oprjuchtens fen dyn hert komstû der yn, om
hjar lân to ervjen, mar om 'e goddeleazens fen
dy folken fordriuwt de Heare dyn God hjar
foar dyn oantlit, en om it wird to bifêstigjen
dat de Heare dyn âffears, Abraham, Izaäk en
Jakob, sward hat.
6 Wit den, dat de Heare dyn God dy net om
dyn gerjuchtichheit dit goede lân jowt to
ervjen, hwent dû bist in folk steech fen nekke.
7 Bitink, forjit net, datstû de Heare dyn God
yn 'e woastenije grammoedich makke hast;
fen 'e dei ôf datstû út Egyptelân teachst, oant
jimme op dit plak kamen, hawwe jimme de
Heare oerhearrich wêst.
8 Ja, by de Horeb hawwe jimme de Heare
tige grammoedich makke, sa grammoedich,
dat Er jimme fordylgje woe.
9 Do't ik op 'e berch kleaun wier om de
stiennen tafels to ûntfangen, de tafels fen it
forboun dat de Heare mei jimme makke hie,
do bleau ik f jirtich dagen en fjirtich nachten
op 'e berch — brea iet ik net en wetter dronk
ik net —
10 en de Heare joech my de twa stiennen
tafels, biskreaun mei Gods finger, en dêrop al
de wirden, dy't de Heare op 'e berch midden
út it fjûr mei jimme spritsen hie, de deis fen 'e
forgearring.
11 Do barde it, nei forrin fen fjirtich dagen en
fjirtich nachten, wylst de Heare my de twa
stiennen tafels, de tafels fen it forboun,
oerjoech,
12 dat de Heare tsjin my sei: Jow dy op, gean
hastich nei ûnderen, hwent dyn folk, datstû út
Egypte fierd hast, hat it bidoarn; hja binne
foartynienen ôfgien fen 'e wei dy't Ik hjarren
hjitten hie; hja hawwe hjarren in getten byld
makke.
13 Fierder spriek de Heare ta my, [pag. 192]
sizzende: Ik haw dit folk neigien, en sjuch, it is
in folk steech fen nekke;
14 lit My gewirde, dat Ik se fordylgje en hjar
namme ûnder de himel útfei, en Ik scil dy ta
in folk meitsje, machtiger en mear as dit.
15 En ik kearde my om en gyng by de berch
del, wylst de berch baernde fen kleare fjûr, en
de twa tafels fen it forboun tôge ik mei beide
hannen.
16 En ik seach ta, en sjuch, jimme hiene
sûndige tsjin de Heare jimme God, jimme
hiene jimme in getten keal makke; jimme
wierne foartynienen ôfgien fen 'e wei dy't de
Heare jimme hjitten hie.
17 Do fette ik de twa tafels, en smiet se foart
mei beide hannen en tobriek se foar jimme
eagen.
18 En ik foel derhinne foar it oantlit des
Heare, lyk as de earste kear, f jirtich dagen en
fjirtich nachten, brea iet ik net en wetter
dronk ik net, fen wegen al de sûnde dy't
jimme sûndige hiene, dwaende hwet kwea is
yn 'e eagen des Heare, om syn grime geande
to meitsjen.
19 Hwent it eange my fen wegen de gleonens
en de grime, hwermei't de Heare sa
grammoedich op jimme wier dat Er jimme
fordylgje woe; mar de Heare forhearde my dy
kears op 'e nij.
20 Ek waerd de Heare sa grammoedich op
Ääron dat Er him fordylgje woe, mar op 'e
selde ûre bea ik ek for Äáron.

21 Mar jimme sûnde, it keal dat jimme makke hiene, naem ik en forbaernde it yn it fjûr, en stampte it stikken, en togruzele it sa folslein dat it fyn waerd as stof, en dat stof smiet ik yn ’e beek dy’t fen ’e berch ôfkomt.
22 Fierders hawwe jimme de Heare grammoedich makke to Tabeara, en to Massa, en to Kibroth Hattaäwa.
23 En do’t de Heare jimme stjûrde út Kades Barneä, sizzende: Tsjuch op en ervje it lân dat Ik jimme jown haw, do wierne jimme de mûle fen ’e Heare jimme God oerhearrich, en leauden Him net en harken net nei syn stimme.
24 Oerhearrich hawwe jimme west tsjin ’e Heare, fen ’e earste dei ôf dat ik jimme ken.
25 En ik foel derhinne foar it oantlit des Heare,al de fjirtich dagen en fjirtich nachten dat ik derhinne laei, omdat de Heare sein hie, Hy scoe jimme fordylgje;
26 en ik bea ta de Heare, en sei: Heare Heare, fordjer jins folk en jins eigendom net, dat Jo troch jins greatme forlost hawwe, dat Jo út Egypte fierd hawwe mei in sterke hân.
27 Tink oan jins tsjinstfeinten, Abraham, Izaäk en Jakob, sjuch net nei de hirdens fen dit folk, noch nei syn goddeleasheit, noch nei syn sûnde;
28 dat it lân, dêr’t Jo ús út opfierd hawwe, net sizze mei: Omdat de Heare hjar net bringe koe yn it lân, dat Er hjarren ûnthjitten hie, en omdat Er se hate, hat Er se foartfierd om se to deadzjen yn ’e woastenije.
29 Hja binne jins folk dochs en jins eigendom, dat Jo troch jins greate krêft en troch jins útstitsen earm útfierd hawwe.

HAEDSTIK 10.

1 Om ’e selde tiid sei de Heare tsjin my: Hou dy twa stiennen tafels lyk as de earste, en kliuw ta My op ’e berch, en meitsje dy in houten kiste.
2 En Ik scil op ’e tafels skriuwe de wirden, dy’t stien hawwe op ’e earste tafels dystû britsen hast, en dû scilst se yn ’e kiste lizze.
3 Do makke ik in kiste fen akasiahout, en houde twa stiennen tafels lyk as de earste; en ik kleau op ’e berch, en de twa tafels hie ik yn ’e hân.
4 En Hy skreau op ’e tafels, neffens it earste skrift, de tsjien wirden dy’t de Heare, de deis fen ’e forgearring, op ’e berch midden út it fjûr ta jimme spritsen hie, en de Heare joech se my.
5 En ik kearde my om en gyng by de berch del, en lei de tafels yn ’e kiste dy’t ik makke hie; en dêr binne hja, lyk as de Heare my gebean hat.
6 En Israëls bern reizgen fen Beëroth Bené Jakaän nei Moseara. Dêr stoar Aäron, en dêr waerd er bigroeven; en syn soan Eleäzar bitsjinne it preesterampt yn syn plak.
7 Dêrwei reizgen hja nei Gudgod, en fen Gudgod nei Jotbatha, in lân fen wetter streamen.
8 Om ’e selde tiid sûndere de Heare de stam Levi ôf om de arke fen it forboun des Heare to dragen, om foar it [pag. 193] oantlit des Heare to stean, om Him to tsjinjen, en om yn syn namme to seingjen, oant hjoed de dei.
9 Dêrom hat Levi gjin diel noch erfskip mei syn broerren; de Heare dat is syn erfdiel, lyk as de Heare dyn God him ûnthjitten hie.
10 En ik bleau op ’e berch lyk as de foarige dagen, fjirtich dagen en fjirtich nachten; en de Heare forhearde my dy kears ek, de Heare woe dy net fordjerre.
11 Mar de Heare sei tsjin my: Gean hinne, jow dy op wei foar it oantlit fen it folk út, dat hja ynkomme en it lân ervje, dat Ik hjar âffears sward haw hjarren to jaen.
12 £n nou, Israël, hwet easket de Heare dyn God fen dy? Oars net as de Heare dyn God to freezjen, to wanneljen yn al syn wegen, en Him ljeaf to hawwen, en de Heare dyn God to tsjinjen mei dyn hiele hert en mei dyn hiele siel,
13 om to hâlden de geboaden des Heare en syn ynsettingen, dy’t ik dy hjoed gebied, ta dyn eigen bêst.
14 Sjuch, de Heare dyn God sines is de himel en de himel der himelen, de ierde en alles hwet dêrop is.
15 Oan dyn âffears allinnich hat de Heare bihagen hawn, om hjar ljeaf to hawwen, en jimme, hjar sied nei hjarren, hat Er útkard út al de folken, lyk as it hjoed de dei is.
16 Bisnij de foarhûd fen jimme herte den, en forhirdzje jimme nekke net langer.
17 Hwent de Heare jimme God is de God fen ’e goaden en de Heare fen ’e hearen, dy greate, dy machtige en dy freeslike God, dy’t it oantlit net oansjucht en gjin geskink oannimt;

18 dy’t de wees en de widdou rjucht docht en de frjemdling ljeafhat, dat Er him brea en klean jowt.

19 Dêrom scille jimme de frjemdling ljeafhawwe, hwent jimme hawwe frjemdlingen west yn Egyptelân.

20 De Heare dyn God scilstû freezje, Him scilstû tsjinje en Him scilstû oanhingje, en swarre scilstû by syn namme.

21 Hy is dyn lof, en Hy is dyn God, dy’t oan dy al dy greate en freeslike dmgen dien hat, dy’t dyn eagen sjoen hawwe.

22 Sauntigersom binne dyn âffears nei Egypte tein, en nou hat de Heare dyn God dy steld as de stjerren fen ’e himel yn mannichte.

HAEDSTIK 11.

1 Dêrom scilstû de Heare dyn God ljeafhawwe, en al den dei scilstû ûnderhâlde syn wet en syn ynsettingen en syn rjuchten en syn geboaden.

2 En hjoed scille jimme witte — hwent ik sprek net mei jimme bern dy’t it ûnderrjucht fen ’e Heare jimme God net witte en net sjoen hawwe — syn greatme, syn sterke hân en syn útstitsen earm,

3 en syn teikens en syn dieden, dy’t Er midden yn Egypte dien hat, oan Farao, de kening fen Egypte, en oan syn hiele lân;

4 en hwet Er dien hat oan it leger fen Egypte, oan syn hynders en oan syn weinen, dy’t er de wetters fen ’e Reidsé oer de holle spielde, do’t hja jimme efternei sieten, en de Heare fordie se oant hjoed de dei;

5 en hwet Er jimme dien hat yn ’e woastenije, oant jimme kommen binne op dit plak;

6 en hwet Er dien hat oan Dathan en oan Abiram, de soannen fen Eliab, de soan fen Ruben, ho’t de ierde de mûle iepene en se fordylge, hjar en hjar húsgesinnen en hjar tinten, en alle skepsel dat hjar folge, yn it formidden fen hiele Israël —

7 né, jimme eigen eagen binne it, dy’t sjoen hawwe al it greate wirk des Heare, dat Er dien hat.

8 Hâld den al de geboaden, dy’t ik dy hjoed gebied, dat jimme sterk wirde en ynkomme en it lân ervje, dêr’t jimme hinne oertsjugge om it to ervjen,

9 en dat jimme de dagen forlingje yn it lân, dat de Heare jimme âffears sward hat hjarren en hjar sied to jaen, in lân oerrinnende fen môlke en hunich.

10 Hwent it lân, dêrstû hinne giest om it to ervjen, dat is Egyptelân net, dêr’t jimme úttein binne, datstû siedzje koest mei dyn sied en wiet meitsje mei dyn foet, lyk as in grientetún;

11 mar it lân, dêr’t jimme hinne oertsjugge om it to ervjen, is in lân fen bergen en fen dellingen; de rein fen ’e himel drinkt it for wetter; [pag. 194]

12 in lân dêr’t de Heare dyn God sels for soarget; de eagen fen ’e Heare dyn God geane dêr altyd oer, fen it bigjin fen it jier oant de ein fen it jier.

13 En it scil barre, byhwennear’t jimme trou harkje nei myn geboaden, dy’t ik jimme hjoed de dei gebied, om de Heare jimme God ljeaf to hawwen en Him to tsjinjen mei jimme hiele hert en mei jimme hiele siel,

14 dat Ik jimme lân de rein jaen scil op ’e tiid, iere rein en lette rein, datstû dyn nôt en dyn druvesop en dyn oalje ynhelje kinst;

15 en Ik scil gêrs jaen op dyn fjild for dyn fé; en dû scilst ite en sêdde wirde.

16 Nim jimme to wacht, dat jimme hert him net forliede lit om ôf to wiken en oare goaden to tsjinjen en dy to oanbidden.

17 De grime des Heare mocht ris tsjin jimme oplôgje, en de himel sluten wirde dat it net reine woe, en it ierdryk syn gewaechs net jaen, en jimme mochten ris mei hasten weiwirde út it goede lân, dat de Heare jimme jowt.

18 Liz dizze myn wirden den yn jimme herte en yn jimme siele, en byn se ta in teiken om ’e hân, en lit se wêze ta in bân boppe de eagen lâns;

19 en lear se jimme bern, dêroer sprekkende astû yn ’e hûs sitst en astû op ’e wei rinst, en ast lizzen giest, en ast der ôf komst;

20 en skriuw se op ’e posten fen dyn hûs en op dyn poarten;

21 dat jimme dagen en de dagen fen jimme bern formannichfâldigje meije yn it lân dat de Heare jimme âffears sward hat hjarren to jaen, lyk as de dagen fen ’e himel mannichfâldich binne oer de ierde.

22 Hwent byhwennear’t jimme al dizze geboaden, dy’t ik jimme gebied to dwaen, trou hâlde, en de Heare jimme God ljeafhawwe en wannelje yn al syn wegen en Him oanhingje,

23 den scil de Heare al dy folken ûntervje foar
jimme oantlit, en jimme scille folken ervje,
greater en machtiger as jim sels.
24 Alle plak dêr't jimme foet wâddet scil
jimmes wêze; fen 'e woastenije en de Libanon,
fen 'e rivier, de rivier de Eufraet ôf oan 'e sé yn
it westen ta scil it allegearre jimme
gerjuchtichheit wêze.
25 Gjinien scil foar jimme oantlit bistean; de
Heare jimme God scil skrik en freze for jimme
jaen oer it hiele lân dêr't jimme op wâdzje
scille, lyk as Er jimme ûnthjitten hat.
26 Sjuch, ik hâld jimme hjoed foar seining en
flok:
27 de seining, byhwennear't jimme harkje nei
de geboaden fen 'e Heare jimme God, dy't ik
jimme hjoed gebied;
28 mar de flok, byhwennear't jimme net
harkje nei de geboaden fen 'e Heare jimme
God, en ôfwike fen 'e wei dy't ik jimme hjoed
gebied, om efter oare goaden oan to rinnen,
dy't jimme net kend hawwe.
29 En it scil barre, hwennear't de Heare dyn
God dy brocht hat yn it lân, dêrstû hinne giest
om it to ervjen, datstû de seining lizze scilst
op 'e berch Gerizim en de flok op 'e berch
Ebal.
30 Binne dy net oan 'e oare kant de Jordaen,
efter de wei op sinne ûndergong, yn it lân fen
'e Kanaäniten dy't yn 'e flakte wenje, foar
Gilgal oer, bisiden de ikebosken fen Moré?
31 Hwent jimme scille oer de Jordaen tsjen,
om yn to kommen en to ervjen it lân dat de
Heare jimme God jimme jaen scil, en jimme
scille it ervje en dêr wenje.
32 Tink der den om en doch al de ynsettingen
en de rjuchten, dy't ik jimme hjoed de dei
foarhâld.

HAEDSTIK 12.

1 Dit binne de ynsettingen en de rjuchten,
dêr't jimme om tinke scille en doch se yn it
lân dat de Heare dyn âffears God dy jown hat
om it to ervjen, al de dagen dat jimme op 'e
ierdboaijem libje.
2 Jimme scille folslein forniele al de stéën,
dêr't de folken dy't jimme ervje scille, hjar
goaden tsjinne hawwe, op 'e hege bergen en
op 'e klingen en ûnder alle grien beamte.
3 En jimme scille hjar alters omsmite en hjar
wijstiennen tobrizelje, en hjar wijde
beammen forbaerne mei fjûr, en de sniene
bylden fen hjar goaden omkapje,en hjar
namme fordylgje fen dat sté. [pag. 195]
4 Sa scille jimme de Heare jimme God net
dwaen;
5 mar it plak, dat de Heare jimme God út al
jimme stammen for kar nimme scil om syn
namme dêr wenje to litten, dat scille jimme
opsiikje en dêr scilstû hinne gean.
6 En dêr scille jimme bringe jimme
brânoffers en jimme slachtoffers, en jimme
tsjienden en it heefoffer fen jimme hân, en
jimme biloften en jimme frijwillige offers, en
de earstbernen fen jimme kij en fen jimme
skiep.
7 En dêr scille jimme foar it oantlit fen 'e
Heare jimme God ite en bliid wêze, jimme en
jimme húsgesinnen, om al it bidriuw fen
jimme hannen, dêr't de Heare dyn God dy yn
seinge hat.
8 Jimme scille net dwaen neffens al hwet wy
hjir tsjintwirdich dogge, in elk hwet rjucht is
yn syn eigen eagen.
9 Hwent jimme binne oant nou ta net
kommen yn 'e rêst en yn it erfskip, dy't de
Heare dyn God dy jaen scil.
10 Mar jimme scille oer de Jordaen tsjen en
wenje yn it lân, dat de Heare jimme God
jimme ervje litte scil, en Hy scil jimme rêst
jaen fen al jimme fijannen yn it rounom, en
jimme scille feilich wenje.
11 Den scil it wêze: it plak, dat de Heare
jimme God útkarre scil om syn namme dêr
wenje to litten, dêr scille jimme bringe alles
hwet ik jimme gebied, jimme brânoffers en
jimme slachtoffers, jimme tsjienden en it
heefoffer fen jimme hân, en de kar fen al
jimme biloften, dy't jimme de Heare bilove
scille.
12 En jimme scille bliid wêze foar it oantlit
fen 'e Heare jimme God, jimme en jimme
soannen en jimme dochters, en jimme
tsjinstfeinten en jimme tsjinstfammen, en de
Levyt dy't yn jimme poarten is; hwent hy hat
gjin diel noch erfskip mei jimme.
13 Nim dy to wacht, datstû dyn brânoffers net
offerest op alle sté dêr't it each dy op falt.
14 Mar it plak, dat de Heare yn ien fen dyn
stammen útkarre scil, dêr scilstû dyn
brânoffers offerje, en dêr scilstû dwaen alles
hwet ik dy gebied.
15 Sa't it dyn herte lêst, scilstû slachtsje en
flêsk ite, neffens de seining fen 'e Heare dyn

God, dy't er dy jowt yn al dyn poarten; de ûnreine en de reine scille dêrfen ite, lyk as fen in ré en fen in hart;
16 it bloed allinne scille jimme net ite, dû scilst it op 'e ierde útjitte as wetter.
17 Dû scilst yn dyn poarten net ite de tsjienden fen dyn nôt en fen dyn druvesop en fen dyn oalje, noch de earste berte fen dyn kij en fen dyn skiep, noch hokker fen 'e biloften dystû biloofd hast, noch dyn frijwillige offers, noch it heefoffer fen dyn hân.
18 Mar dû scilst it ite foar it oantlit fen 'e Heare dyn God, op it plak dat de Heare dyn God útkarre scil, dû en dyn soan en dyn dochter, en dyn tsjinstfeint en dyn tsjinstfaem, en de Levyt, dy't yn dyn poarten is, en dû scilst bliid wêze foar it oantlit fen 'e Heare dyn God, om al it bidriuw fen dyn hannen.
19 Nim dy to wacht, datstû de Levyt net oan syn lot oerlitst, al dyn dagen op 'e ierde.
20 Hwennear't de Heare dyn God dyn gerjuchtichheit útwreidet, lyk as Er dy ûnthjitten hat, en dû seist: Ik wol flêsk ite, om't dyn siele sin oan flêsk hat, den scilstû flêsk ite lyk as it dyn siele lêst.
21 As it plak, dat de Heare dyn God útkarre scil om syn namme dêr to fêstigjen, fier fen dy ôf is, den scilstû slachtsje fen dyn kij en fen dyn skiep dy't de Heare dy jowt, lyk as ik dy gebean haw, en dû scilst ite yn dyn poarten sa't it dyn herte lêst.
22 Mar lyk as in ré en in hart iten wirde, sa scilstû it ite; de ûnreine en de reine scille it meïïnoar ite.
23 Unthâld allinne datstû it bloed net ytst; hwent it bloed is de siele, en mei it flêsk scilstû de siele net ite.
24 Yt it net! Jit it út op 'e ierde as wetter.
25 Yt it net! dat it dy en dyn bern nei dy goed gean mei, byhwennearstû dien hast hwet rjucht is yn 'e eagen des Heare.
26 Mar de hillige jeften fen dines en dyn biloften scilstû nimme en kom dêrmei op it plak dat de Heare útkarre scil;
27 en dû scilst dyn brânoffers, it flêsk en it bloed, klearmeitsje op it alter fen 'e [pag. 196] Heare dyn God, en it bloed fen dyn slachtoffers scil op it alter fen 'e Heare dyn God útgetten wirde, mar it flêsk scilstû ite.
28 Tink der om en harkje nei al dizze wirden dy't ik dy gebied, dat it dy en dyn bern nei dy goed gean mei oant yn ivichheit, byhwennearstû dien hast hwet goed en rjucht is yn 'e eagen fen 'e Heare dyn God.
29 Hwennear't de Heare dyn God foar dyn oantlit útroege hat de folken dêrstû hinne giest, om se to ûntervjen, en dû hast hjar erfskip nommen en wennest yn hjar lân,
30 nim dy den to wacht, datstû net efter hjar oan yn 'e strik rekkest, nei't hja foar dyn oantlit fordylge binne, en datstû net fregest nei hjar goaden, sizzende: Ho tsjinnen dizze folken hjar goaden? en: Sa scil ik ek dwaen.
31 Sa scilstû de Heare dyn God net dwaen; hwent al hwet de Heare in grouwel is, hwet Er hatet, hawwe hja hjar goaden dien; hwent for hjar goaden hawwe hja hjar soannen en hjar dochters sels forbaernd mei fjûr.
32 Alle wird dat ik jimme gebied, tink der om dat jimme dêmeffens dogge; dû scilst dêr neat tadwaen en der neat ôfdwaen.

HAEDSTIK 13.

1 As der yn jimme formidden in profeet opstiet of ien dy't dreamen dreamt en hy wytget dy in teiken of wûnder,
2 en dat teiken of dat wûnder komt nei, dat er dy ûnthjitten hat, sizzende: Lit ús efter oare goaden oangean — dystû net kennen hast — en hjar tsjinje,
3 den scilstû nei de wirden fen dy profeet of nei him dy't dreamen dreamt net harkje; hwent de Heare jimme God hifket jimme, om to witten oft jimme de Heare jimme God wier ljeafhawwe mei jimme hiele hert en mei jimme hiele siel.
4 De Heare jimme God scille jimme folgje en Him freezje, en syn geboaden scille jimme hâlde en nei syn stimme harkje, en Him tsjinje en Him oanhingje.
5 Mar sa'n profeet of dy dreamer scil deade wirde; hwent hy hat ôffâl forkindige fen 'e Heare jimme God, dy't jimme út Egyptelân laet hat en dy't dy forlost hat út it tsjinsthûs, om dy ôf to driuwen fen 'e wei dy't de Heare dyn God dy gebean hat, datstû dêryn wannelje scoest. Sa scilstû it kweade útroegje út jimme formidden.
6 As dyn broer, dyn memme soan, of dyn soan, of dyn dochter, of de frou fen dyn skirte, of de frjeon dy't dy is as dyn siele, dy tomûk opsette wol, sizzende: Lit ús dochs hinnegean en oare goaden tsjinje, dêrstû gjin kinde oan

hast, dû noch dyn âffears,
7 goaden fen ’e folken dy’t om jimme hinne
wenje, tichteby of fier ôf, fen ierdryks iene ein
oant ierdryks oare ein,
8 wêz him net to wille en harkje net nei him;
ek scil dyn each him net ûntsjen, en dû scilst
dy net erbarmje noch him ûntskildigje;
9 mar dû scilst him wis en siker deadzje; dyn
hân scil de earste tsjin him wêze om him to
deadzjen, en dêrnei de hân fen it hiele folk;
10 en dû scilst him mei stiennen stiennigje,
dat er it bistjert; hwent hy hat bisocht dy ôf to
driuwen fen ’e Heare dyn God, dy’t dy út
Egyptelân, it tsjinsthûs, laet hat.
11 En hiele Israël scil it hearre en freezje, en
net wer sa’n tsjoed stik yn jimme formidden
dwaen.
12 Astû yn ien fen dyn stêdden, dy’t de Heare
dyn God dy jowt om dêr to wenjen, sizzen
hearst:
13 Der binne mannen, bern fen Belial, to
dines opstien, en hja hawwe de biwenners fen
hjar stêd ophyst, sizzende: Lit ús hinnegean
en oare goaden tsjinje, dêr’t jimme gjin kinde
oan hawwe,
14 den scilstû it goed ûndersiikje en neigean
en útfreegje; en sjuch, is it de wierheit, stiet it
fêst, is sa’n grouwel bard yn jimme
formidden,
15 den scilstû de biwenners fen dy stêd wis en
siker slaen mei it skerp fen it swird, hjar en
alles hwet dêryn is, ek it fé, bannende mei it
skerp fen it swird.
16 En al de bút scilstû gearbringe midden op
’e merk, en de Heare dyn God scilstû de stêd
en alle bút hielendal forbaerne mei fjûr; en hja
scil for ivich [pag. 197] in púnfal wêze, hja scil net
wer opboud wirde.
17 Ek scil der neat fen it bande oan dyn hân
hingjen bliuwe, dat de Heare weromkomme
mei fen ’e gleonens fen syn grime, en dy
barmhertichheit dwaen en Him oer dy
erbarmje en dy formannichfâldigje, lyk as Er
dyn âffears sward hat:
18 byhwennearstû harkest nei de stim fen ’e
Heare dyn God, om to hâlden al syn geboaden
dy’t ik dy hjoed gebied, om to dwaen hwet
rjucht is yn ’e eagen fen ’e Heare dyn God.

HAEDSTIK 14.

1 Jimme binne bern fen ’e Heare jimme
God! Jimme scille jimsels om in forstoarne net
tosnije noch jimme keal meitsje twisken de
eagen.
2 Hwent dû bist in hillich folk de Heare dyn
God, en út alle folken dy’t op ’e ierdboaijem
wenje hat de Heare dy útkard, om syn folk en
eigendom to wêzen.
3 Dû scilst gjin grouwel ite.
4 Dit is it fé dat jimme ite scille: de kou, it
skiep en de geit;
5 it hart en de gazelle, en it damhart, en de
stienbok, en de antilope, en de wâldokse, en
de berchgeit.
6 Alle fé dat de kleijen spjalt, en de klei dûbel
spjalt, en hwet ûnder it fé wearkôget, dat scille
jimme ite.
7 Mar dizzen scille jimme net ite fen al hwet
wearkôget en fen al hwet spjalte kleijen hat:
de kamiel, en de hazze, en de klipdas; hwent
dy wearkôgje wol, mar hja hawwe gjin spjalte
kleijen; ûnrein scille hja jimme wêze.
8 Likemin as de baerch, hwent dy hat wol
spjalte kleijen, mar hy wearkôget net; ûnrein
scil er jimme wêze. Fen dy hjar flêsk scille
jimme net ite, en hjar ies scille jimme net
oanreitsje.
9 Dit scille jimme ite fen alles dat yn it
wetter libbet: al hwet finnen en skobben hat,
scille jimme ite.
10 Mar al hwet gjin finnen en skobben hat,
scille jimme net ite; ûnrein scil it jimme wêze.
11 Alle reine fûgel scille jimme ite.
12 Mar dizzen binne it dy’t jimme net ite
scille: de earn, en de séearn, en de birdgier;
13 en de wou, en de falk, en alle soarte fen
gier;
14 en alle soarte fen raven;
15 en de strúsfûgel, en de sparwer, en de
sékob, en alle soarte fen hauk;
16 en de ûle, en de reiddomp, en de pelikaen;
17 en de roek, en de iesgier, en de ielreager;
18 en de earrebarre, en alle soarte fen
kraenfûgel, en de hûpe, en de flearmûs;
19 ek scil alle ynsekt dat wjukken hat jimme
ûnrein wêze, hja scille net iten wirde.
20 Alle rein fûgelt scille jimme ite.
21 Jimme scille gjin ies ite; de frjemdling, dy’t
yn dyn poarten is, scilstû it jaen, dat dy it yt of
it de útlanner forkeapet; hwent dû bist in
hillich folk de Heare dyn God. Dû scilst it
bokje net siede yn ’e môlke fen syn mem.
22 Dû scilst trou de tsjienden jaen fen ’e hiele
opbringst fen dyn sied, hwet alle jierren op it

fjild waechst;
23 en foar it oantlit fen 'e Heare dyn God, op
it plak dat Hy útkarre scil om syn namme dêr
wenje to litten, scilstû ite de tsjienden fen dyn
nôt, fen dyn druvesop, en fen dyn oalje, en de
earste berte fen dyn kij en fen dyn skiep;
datstû leare meist de Heare dyn God to
freezjen alle dagen.
24 Mar mocht de wei dy to lang wêze, datstû
it dêr net krije kinst, omdat it plak, dat de
Heare dyn God útkarre scil om syn namme
dêr to fêstigjen, hwennear't de Heare dyn God
dy seinge hat, to fier ôf is,
25 meitsje it den oan jild, en bibyn dat jild yn
dyn hân, en gean dêrmei nei it plak dat de
Heare dyn God útkarre scil,
26 en jow it jild út oan alles hwet dyn siele
lêst, oan kij en oan skiep, en oan wyn en oan
sterke drank, en oan alles hwet dyn siele fen
dy bigeart, en yt dêr foar it oantlit fen 'e Heare
dyn God, en wêz bliid, dû en dyn hûs.
27 Mar de Levyt dy't yn dyn poarten is scilstû
net oan syn lot oerlitte, hwent hy hat gjin diel
noch erfskip mei dy.
28 Mei forrin fen trije jier scilstû opbringe al
de tsjienden fen dyn ynkommen [pag. 198] dat
jiers, en liz se oan 'e kant yn dyn poarten;
29 den scil de Levyt komme, om't er gjin
diel noch erfskip mei dy hat, en de frjemdling
en de wees en de widdow dy't yn dyn poarten
binne, en hja scille ite en sêdde wirde; dat de
Heare dyn God dy seingje mei yn al it wirk fen
dyn hân datstû dochst.

HAEDSTIK 15.

1 Mei forrin fen saun jier scilstû alles skinke.
2 Sa nou scil it by dat skinken om- en
tagean: alle skildeasker, dy't syn neiste liend
hat, scil it him skinke; hy scil syn neiste of syn
broer net moanje, hwent der is in
kwytskinking ôfkindige foar de Heare.
3 De útlanner scilstû moanje, mar hwetstû
ûnder dyn broer hast, scil dyn hân him skinke.
4 Nammers, der scil gjin earme to dines
wêze, hwent de Heare scil dy oerfloedich
seingje yn it lân, dat de Heare dyn God dy ta
in erfskip jaen scil om it erflik to bisitten;
5 astû mar ynmoedich harkest nei de stim
fen 'e Heare dyn God, en derom tinkst al dizze
geboaden to dwaen, dy't ik dy hjoed gebied.
6 Hwent de Heare dyn God scil dy seingje
lyk as Er dy ûnthjitten hat, dat dû scilst folle
folken liene, mar sels scilstû net liene; en oer
folle folken scilstû hearskje, mar hja scille oer
dy net hearskje.
7 As der to dines in earme is, ien út dyn
broerren, yn ien fen dyn poarten, yn it lân dat
de Heare dyn God dy jaen scil, bihirdzje dyn
herte den net, en hâld de hân net ticht for dyn
broer dy't earm is,
8 mar doch de hân wiid for him iepen, en
lien him jerne, safolle as er nedich hat yn syn
earmoed.
9 Nim dy to wacht, dat der yn dyn herte gjin
ûndogensk wird is, sizzende: It saunde jier, it
jier fen 'e kwytskinking, komt oan; datstû dyn
broer dy't earm is oansjen scoest mei in falsk
each en jow him neat; hy mocht ris oer dy
roppe ta de Heare, en der mocht ris sûnde yn
dy wêze.
10 Dû scilst him jerne jaen en dyn herte
scil net falsk wêze hwennearst him jowst;
hwent om 'e wille dêrfen scil de Heare dyn
God dy seingje yn al dyn wirk, en yn alles
dêrstû de hân oan slachst.
11 Hwent earmen scille it lân nea sûnder
wêze, dêrom gebied ik dy, sizzende: Dû scilst
de hân wiid iependwaen for dyn broer en for
de ellindige en de earme yn dyn lân.
12 As dyn broer, in Hebréër, of Hebreïnne,
him oan dy forkocht hat, den scil er dy seis jier
tsjinje, mar it saunde jiers scilstû him frij fen
dy gean litte.
13 En hwennearstû him frij fen dy gean litst,
scilstû him net liddich gean litte.
14 Dû scilst him rike jeften forearje fen dyn
skiep en fen dyn têrskflier en fen dyn
wynparse; dêr't de Heare dyn God dy yn
seinge hat, dêr scilstû hïm fen meijaen.
15 En dû scilst der oan tinke, datstû sels in
tsjinstfeint west hast yn Egyptelân, en dat de
Heare dyn God dy forlost hat; dêrom gebied ik
dy dizze saek hjoed.
16 Mar it scil barre, as er tsjin dy sizze mocht:
Ik wol net by jo wei, om't er hâldt fen dy en
fen dyn hûs, oermits er it goed by dy hat,
17 den scilstû in priem nimme, en stek him
dy troch it ear yn 'e doar, en hy scil for it
libben dyn tsjinstfeint wêze; en dyn
tsjinstfaem scilstû allyksa dwaen.
18 It scil net hird yn dyn eagen wêze, datstû
him frij fen dy gean litte moast, hwent in
dûbele deihier hat er seis jier lang for dy
fortsjinne; en de Heare dyn God scil dy seingje

yn alles hwetstû dochst.
19 Al it earstberne fen it manlik slachte, dat ûnder dyn kij en ûnder dyn skiep berne wirde scil, scilstû de Heare dyn God hilligje; dû scilst net arbeidzje mei de earstberne fen dyn kij, noch de earstberne fen dyn skiep skeare.
20 Foar it oantlit fen 'e Heare dyn God scilstû se jier oan jier ite op it plak dat de Heare útkarre scil, dû en dyn hûs.
21 Mar as der hokfor skeel oan is, itsij dat it kreupel is of blyn of mei hokfor kwea skeel, den scilstû it de Heare dyn God net offerje; [pag. 199]
22 yn dyn poarten scilstû it ite, de ûnreine en de reine meiïnoar, lyk as ré en hart.
23 It bloed allinne scilstû net ite; dat scilstû op 'e ierde útjitte as wetter.

HAEDSTIK 16.

1 Underhâld de moanne Abib en hâld de Heare dyn God Peaske; hwent yn 'e moanne Abib hat de Heare dyn God dy by nacht útfierd út Egyptelân.
2 Den scilstû de Heare dyn God it Peaske slachtsje, skiep en kij, op it plak dat de Heare útkarre scil om syn namme dêr wenje to litten.
3 Dû scilst dêr neat ta ite dat sûrre is; saun dagen scilstû dêr ûnsûrre brea ta ite, brea fen ellinde, hwent út 'er haest bistû út Egyptelân flechte, datstû tinke meist oan 'e dei fen dyn úttocht út Egyptelân, al de dagen fen dyn libben.
4 Saun dagen scil der to dines yn dyn hiele gerjuchtichheit gjin sûrdaei to sjen wêze; ek scil der fen it flêsk, datstû de jouns fen 'e earste dei slachtest, neat oerbliuwe for de oare moarns.
5 Dû scilst it Peaske net slachtsje yn ien fen 'e poarten, dy't de Heare dyn God dy jowt.
6 Mar op it plak, dat de Heare dyn God útkarre scil om syn namme dêr wenje to litten, dêr scilstû it Peaske slachtsje, de jouns, hwennear't de sinne ûndergiet: de stelde tiid fen dyn úttocht út Egypte.
7 Den scilstû it siede en ite op it plak, dat de Heare dyn God útkarre scil, en de moarns scilstû weromgean nei dyn tinten.
8 Seis dagen scilstû ûnsûrre brea ite, en de saunde deis is it in heechtiid de Heare dyn God; den scilstû gjin wirk dwaen.
9 Saun wiken scilstû rekkenje, fen 'e dei ôf dat de sichte yn it ripe nôt slein wirdt scilstû bigjinne to rekkenjen, saun wiken.
10 Den scilstû de Heare dyn God it feest fen 'e wiken hâlde en jow de frijwillige jeften fen dyn hân, al nei't de Heare dyn God dy seinge hat.
11 En dû scilst bliid wêze foar it oantlit fen 'e Heare dyn God, dû en dyn soan en dyn dochter, en dyn tsjinstfeint en dyn tsjinstfaem, en de Levyt dy't yn dyn poarten is, en de frjemdling en de wees en de widdou dy't yn jimme formidden tahâlde, op it plak dat de Heare dyn God útkarre scil om syn namme dêr wenje to litten.
12 En dû scilst der oan tinke, datstû in tsjinstfeint west hast yn Egypte; en dû scilst dizze ynsettingen hâlde en dwaen.
13 It feest fen 'e leafhutten scilstû saun dagen hâlde, hwennearstû ynhelle hast fen dyn têrskflier en fen dyn wynparse.
14 En dû scilst bliid wêze op dat feest fen dines, dû en dyn soan en dyn dochter, en dyn tsjinstfeint en dyn tsjinstfaem, en de Levyt en de frjemdling en de wees en de widdou dy't yn dyn poarten binne.
15 Saun dagen scilstû de Heare dyn God feest hâlde op it plak, dat de Heare útkarre scil; hwent de Heare dyn God scil dy seingje yn dyn hiele gemaek en yn al it wirk fen dyn hannen; dat dû meist ommers bliid wêze.
16 Trijeris jiers scil al hwet manlik to jimmes is komme foar it oantlit fen 'e Heare dyn God, op it plak dat Hy útkarre scil, op it feest fen it ûnsûrre brea, en op it feest fen 'e wiken, en op it feest fen 'e leafhutten; lykwol scil it net liddich foar it oantlit des Heare komme;
17 mar in elk mei de jefte fen syn hân, neffens de seine fen 'e Heare dyn God, dy't Er dy jown hat.
18 Rjuchters en foarmannen scilstû dy stelle yn al dyn poarten, dy't de Heare dyn God dy jaen scil ûnder dyn stammen, dat hja it folk rjuchtsje neffens in rjuchtfeardich rjucht.
19 Dû scilst it rjucht net bûge, dû scilst de persoan net oansjen, ek scilstû gjin geskink oannimme, hwent it geskink forblinet de eagen fen 'e wizen en fordraeit de wirden fen 'e rjuchtfeardigen.
20 Gerjuchtichheit,gerjuchtichheit scilstû neijeije, datstû libje meist en it lân ervje dat de Heare dyn God dy jaen scil.
21 Dû scilst gjin wijde beam fen hokfor hout

ek sette by it alter fen ’e Heare dyn God, datstû dy meitsje scilst.
22 Ek scilstû dy gjin wijstien opsette, dy’t de Heare dyn God hatet. [pag. 200]

HAEDSTIK 17.

1 Dû scilst de Heare dyn God gjin kou of skiep offerje, dêr’t skeel of hwet forkeards oan is; hwent dat is de Heare dyn God in ôfgriis.
2 As der yn jimme formidden, yn ien fen dyn poarten dy’t de Heare dyn God dy jowt, in man frou foun wirdt, dy’t docht hwet kwea is yn ’e eagen fen ’e Heare dyn God: hy oertrêddet syn forboun,
3 en giet hinne en tsjinnet oare goaden en oanbidt hjar, of de sinne, of de moanne, of it hiele himelhear, hwet Ik forbean haw,
4 en it wirdt dy oanbrocht, en dû hearst derfen, den scilst it goed ûndersiikje; en sjuch, is it de wierheit, stiet it fêst, is der sa’n grouwel bard yn Israël,
5 den scilstû dy man of dy frou dy’t dat tsjoede stik dien hawwe, yn dyn poarten bringe, dy man of dy frou, en dû scilst se stiennigje mei stiennen dat hja it bistjerre.
6 Op it wird fen twa tsjûgen of trije tsjûgen scil deade wirde dy’t de dea fortsjinne hat; op it wird fen ien tsjûge scil er net deade wirde.
7 De hân fen ’e tsjûgen scil earst tsjin him wêze om him to deadzjen, en dêrnei de hân fen it hiele folk. Sa scilstû it kwea fordylgje út jimme formidden.
8 Byhwennear’t in saek foar it rjucht dy to swier wêze mocht, in saek twisken bloed en bloed, twisken skeel en skeel, twisken skea en skea, alle pleit yn dyn poarten, den scilstû dy opjaen en gean nei it plak, dat de Heare dyn God útkarre scil,
9 en dû scilst komme ta de Levityske preesters, en ta de rjuchter dy’t der den wêze scil; en dû scilst se dêroer bifreegje, en hja scille dy sizze hwet it rjucht easket.
10 En dû scilst dwaen neffens it útslútsel dat hja dy jowe op it plak dat de Heare útkarre scil, en dû scilst der om tinke en doch hielendal sa’t hja it dy wize.
11 Neffens de wet dy’t hja dy wize, en neffens it oardiel dat hja dy sizze, scilstû dwaen; dû scilst net ôfwike fen it útslútsel dat hja dy jowe, rjuchts noch lofts.
12 En de man dy’t oerdwealsk is en net harket nei de preester dy’t derfor stiet om de Heare dyn God to tsjinjen, of nei in rjuchter, dy man scil stjerre, en dû scilst it kweade útroegje út Israël.
13 En it hiele folk scil it hearre en freezje, en net mear oerdwealsk wêze.
14 Hwennearstû kommen bist yn it lân, dat de Heare dyn God dy jowt, en dû ervest it en wennest der, en dû scoest sizze: Ik wol in kening oer my hawwe, lyk as al de folken dy’t om ús hinne wenje,
15 den scilstû ta kening allinnich oer dy stelle, dy’t de Heare dyn God útkarre mei: út it formidden fen dyn broerren scilstû in kening oer dy stelle; dû scilst it rjucht net hawwe en stel in útlânner oer dy, dy’t dyn broer net is.
16 Mar hy scil him net folle hynders oantuge, en it folk net wer nei Egypte gean litte om dêr hynders oan to tugen, hwent de Heare hat jimme sein: Jimme scille dizze wei nea wer lâns komme.
17 Ek scil er net folle frouljue nimme, dat syn hert net ôfwykt; en likemin scil er folle silver en goud nei him nimme.
18 En it scil barre, hwennear’t er op ’e troan fen syn keninkryk sit, dat er him fen dizze wet in oerskrift meitsje litte scil, út itjinge dat foar it oantlit fen’e Levityske preesters leit;
19 en hy scil it by him hawwe en hy scil deryn lêze al de dagen fen syn libben, om de freze fen ’e Heare syn God to learen, om to biwarjen al de wirden fen dizze wet en om to dwaen al dizze ynsettingen;
20 dat syn hert net heech wirdt boppe syn broerren en dat er net ôfwykt fen it gebot rjuchts noch lofts; dat er de dagen forlinget yn syn keninkryk, hy en syn soannen, yn Israëls formidden.

HAEDSTIK 18.

1 De Levityske preesters, de hiele stam fen Levi, scille gjin diel noch erfskip hawwe mei Israël; fen ’e fjûroffers des Heare en fen syn erfdiel scille hja ite.
2 Mar erfdiel yn it formidden fen syn broerren scil er net hawwe; de Heare [pag. 201] is syn erfdiel, lyk as Er him ûnthjitten hat.
3 En dit rjucht scille de preesters hawwe op it folk, op dyjingen dy’t slachtoffer offerje, itsij in kou of skiep: hja scille de preester it skouder en beide kaken en de pânse jaen.
4 De earstelingen fen dyn nôt, fen dyn druvesop en fen dyn oalje, en de earstelingen

fen 'e wol fen dyn skiep scilstû him jaen.
5 Hwent fen al dyn stammen hat de Heare
dyn God him útkard, dat er stean en tsjinje
scoe yn de namme des Heare, hy en syn
soannen, al de dagen.
6 En as in Levyt út ien fen dyn poarten yn
hiele Israël, dêr't er tahâlden hat, komt op it
plak dat de Heare útkarre scil — en neffens de
ynlikste bigearte fen syn siele mei er komme
—
7 den scil er tsjinje yn 'e namme fen 'e Heare
syn God, lyk as al syn broerren de Leviten, dy't
dêr foar it oantlit des Heare steane;
8 in gelyk diel scille hja ite boppe itjinge er
makket út âffears goed.
9 Hwennearstû komst yn it lân, dat de Heare
dyn God dy jaen scil, den scilstû de grouwel
fen dy folken net leare en dwaen.
10 Der scil to jimmes gjinien foun wirde dy't
syn soan of syn dochter troch it fjûr gean lit,
gjin wiersizzer, noch wytger, noch útlizzer fen
foarteikens, noch tsjoender,
11 gjin bilêzer noch immen dy't de geasten
fen 'e forstoarnen of in wiersizzende geast
bifreget, noch dy't de deaden rieplachtet.
12 Hwent al hwa't soks docht, is de Heare in
grouwel, en fen wegen dy grouwélichheden
fordriuwt de Heare dyn God hjar for dyn
oantlit.
13 Oprjucht scilstû wêze tsjin de Heare dyn
God.
14 Hwent dy folken dystû ervje scilst, harkje
nei wytgers en wiersizzers; mar dy oangeande,
dy hat de Heare dyn God dat frij net jown.
15 In profeet út jimme formidden, út jimme
broerren, lyk as my, scil de Heare dyn God dy
biskikke; nei him scille jimme harkje,
16 lyk astû by de Horeb, de deis fen'e
forgearringe, de Heare dyn God sels frege
hast, sizzende: Ik kin de stim fen 'e Heare myn
God net langer oanhearre en dit greate fjûr
net langer sjen, scil ik it net bistjerre.
17 Do spriek de Heare ta my: It is goed hwet
hja sein hawwe.
18 In profeet út it formidden fen hjar
broerren, lyk as dy, scil Ik hjarren biskikke; en
Ik scil him myn wirden yn 'e mûle jaen, en hy
scil ta hjarren sprekke alles hwet Ik him
gebiede scil.
19 En it scil barre, de man dy't net harkje
mocht nei myn wirden, dy't er yn myn
namme sprekke scil, fen him scil Ik sels
rekkenskip easkje.
20 Mar de profeet dy't oerdwealskernôch is
en sprek yn myn namme in wird dat Ik him
net gebean haw to sprekken, of dy't sprekt yn
'e namme fen oare goaden, dy profeet scil
stjerre.
21 En astû yn dyn herte sizze mochtst: Ho
scille wy witte hokker wird de Heare al of net
spritsen hat?
22 byhwennear't dy profeet yn de namme des
Heare spritsen hat, en dat wird bart net en
komt net nei, den is it in wird dat de Heare net
spritsen hat: yn oerdwealskens hat dy profeet
spritsen; eangje him net.

HAEDSTIK 19.

1 Hwennear't de Heare dyn God de folken
útroege hat, hwaens lân de Heare dyn God dy
jaen scil, en dû se irven hast en yn hjar
stêdden en yn hjar huzen wennest,
2 den scilstû trije stêdden ôfsûnderje
midden yn it lân, dat de Heare dyn God dy
jaen scil om it to ervjen.
3 Dû scilst de wegen sljuchtsje, en de
gerjuchtichheit fen it lân dat de Heare dyn
God dy tameitsje scil, yn trijen diele, dat elke
deaslagger dêrhinne flechtsje mei.
4 En dit is de wet fen 'e deaslagger, dy't
dêrhinne flechtet, dat er libje mei: hwa't syn
neiste forslein hat sûnder opset sin, wylst er
him fen 'e foarige en de foarfoarige deis net
hate,
5 mar hy is mei syn neiste de bosk yngien to
houthakjen, en syn hân swaeit de bile om de
beam om to hakjen, en it izer fljucht út 'e
stâlle, en rekket de [pag. 202] neiste dat er it
bistjert, dy scil nei ien fen dy stêdden
flechtsje, en libje;
6 dat de bloedwreker de deaslagger net
neisitte scil mei it hjitte hert en helje him op it
lange ein yn en slach him oan it libben,
alhowol't er de dea net skildich is, omt er him
fen 'e foarige en de foarfoarige deis net hate.
7 Dêrom gebied en siz ik dy: Trije stêdden
scilstû ôfsûnderje.
8 En hwennear't de Heare dyn God dyn
grinzen útsette scil, lyk as Er dyn âffears sward
hat, en dy it hiele lân jowt, dat Er ûnthjitten
hat dyn âffears jaen to scillen,
9 — astû der tominsten om tinkst en doch al
de geboaden dy't ik dy hjoed de dei gebied,
om de Heare dyn God ljeaf to hawwen en alle

dagen to wanneljen yn syn wegen — den
scilstû noch trije stêdden ta dy trije dwaen;
10 dat der gjin ûnskildich bloed forgetten
wirde mei yn it formidden fen dyn lân, dat de
Heare dyn God dy jowt ta in erfskip, en der
bloedskild op dy komme scoe.
11 Mar as der immen is dy't syn neiste hatet,
en him leagen leit, en oer him komt en him
oan it libben slacht dat er it bistjert, en sa'n
ien flechtet nei ien fen dy stêdden,
12 den scille de âldsten fen syn stêd de boade
dwaen, en him dêrwei helje, en hja scille him
yn hannen fen 'e bloedwreker jaen, dat er
stjerre mei.
13 Dyn each scil him net ûntsjen, mar it
ûnskildich bloed scilstû út Israël dylgje, dat it
dy goed gean mei.
14 Dyn neiste syn grinsstien, dy't de âffears
lein hawwe ta in grins fen dyn erfdiel, datstû
ervje scilst yn it lân, fen'e Heare dyn God dy ta
in erfskip jown, scilstû net forlizze.
15 Tsjin nimmen scil ien tsjûge foarkomme,
om gjin ûngerjuchtichheit en om gjin sûnde,
hwetfor sûnde er ek allegearre dien hawwe
mei; op it wird fen twa tsjûgen of op it wird
fen trije tsjûgen scil alle saek yn rjuchten
stean.
16 As in ûndogensk tsjûge tsjin immen
foarkomt om him to biskildigjen fen
oertrêdding,
17 den scille de beide mannen dy't it skeel
hawwe stean foar it oantlit des Heare, foar it
oantlit fen 'e preesters en fen 'e rjuchters, dy't
der den wêze scille.
18 En de rjuchters scille it goed ûndersiikje;
en docht it bliken, de tsjûge is in falsken ien,
hy hat falsk tsjin syn broer tsjûge,
19 den scille jimme him dwaen, lyk as hy syn
broer fen doel wier to dwaen. Sa scilstû it
kweade út jimme formidden dylgje.
20 En de oaren scille it hearre en freezje, en
foartoan net wer sa'n tsjoed stik yn jimme
formidden dwaen.
21 En dyn each scil neat ûntsjen: siel om siel,
each om each, tosk om tosk, hân om hân, foet
om foet.

## HAEDSTIK 20.

1 Hwennearstû úttsjuchst ta de striid tsjin
dyn fijânnen, en dû sjuchst hynders en
weinen, in folk machtiger as dûsels, den
scilstû net bang fen hjarren wêze; hwent de
Heare dyn God, dy't dy út Egyptelân fierd hat,
is mei dy.
2 En it scil barre, hwennear't it oan 'e striid
ta is, dat de preester nei foaren komme scil en
ta it folk sprekke,
3 en tsjin hjar sizze: Harkje, Israël, sa dêrmei
scille jimme de striid oangean tsjin jimme
fijânnen; lit jimme herte net weak wirde,
eangje net en beevje net, en wêz net forfeard
fen hjar oantlit;
4 hwent it is de Heare, jimme God, dy't mei
jimme giet, om for jimme to striden tsjin
jimme fijânnen, om jimme to forlossen.
5 Dêrnei scille de foarmannen ta it folk
sprekke, sizzende: Hwa man hat in nij hûs set
en it yette net ynwijd? Lit dy him ôfjaen en
weromgean nei syn hûs, dat er net stjert yn 'e
striid en in oaren ien it ynwijt.
6 En hwa man hat in wyngert plante en der
yette neat út makke? Lit dy him ôfjaen en nei
hûs gean, dat er net stjert yn 'e striid en in
oaren ien it gemaek kriget.
7 En hwa man stiet to trouwen mei in frou
en hat hjar yette net nei him nommen? Lit dy
him ôfjaen en nei hûs gean, dat er net stjert yn
'e striid, en in oaren ien hjar nei him nimt.
8 Dêrnei scille de foarmannen it folk [pag.203]
fierder tasprekke en sizze: Hwa man is eang
en weak fen herten? Lit dy him ôfjaen en nei
hûs gean, dat er it hert fen syn broerren net
toraent lyk as syn eigen hert.
9 En it scil barre hwennear't de foarmannen
dien hawwe mei it sprekken ta it folk, dat der
oersten oan it haed fen it folk set wirde scille.
10 Hwennearstû in stêd bynei komst om tsjin
hjar to striden, den scilstû hjar taroppe: Frede!
11 En it scil barre, as hja dy antwirdet: Frede!
en dy iependocht, den scil al it folk dat dêryn
to finen is dy skatplichtich wêze en dy tsjinje.
12 Makket hja lykwols gjin frede mei dy, mar
giet hja striid tsjin dy oan, den scilstû hjar
bisingelje;
13 en de Heare dyn God scil hjar yn dyn hân
jaen, en al it manlike dat dêryn is scilstû slaen
mei it skerp fen it swird;
14 mar de frouljue, en de bern, en it fé, en al
hwet yn 'e stêd is, de hiele bút scilstû for
dysels hâlde; en dû scilst ite de bút fen dyn
fijânnen, dy't de Heare dyn God dy jown hat.
15 Sa scilstû alle stêdden dwaen dy tige fier ôf
lizze, dy't net hearre ta de stêdden fen dizze
folken.

16 Fen ’e stêdden fen dizze folken lykwols,
dy’t de Heare dyn God dy ta in erfskip jowt,
scilstû neat libje litte dat sykhellet.
17 Mar dû scilst se hielendal slaen mei de
ban: de Hethiten en de Amoriten en de
Kanaäniten en de Fereziten, de Heviten en de
Jebusiten, lyk as de Heare dyn God dy hjitten
hat;
18 dat hja jimme net leare, to dwaen neffens
al hjar grouwelichheden, dy’t hja hjar goaden
dien hawwe, en sûndigje tsjin de Heare jimme
God.
19 Astû in stêd dagen lang bilegerest en der
tsjin striidst om hjar yn to nimmen, den
scilstû hjar beamte net forniele en set de bile
der yn; mar dû scilst derfen ite, en it net
omhakje; hwent de beam fen it fjild, is dy fen
’e minske, dat er foar dyn oantlit ta in bolwirk
wirde mei?
20 Mar it beamte dêrstû fen witst dat it gjin
fruchtbeamte is, dat scilstû forniele en
omhakje; en dû scilst in bolwirk bouwe tsjin
de stêd dy’t mei dy oarlogget, oant hja falt.

HAEDSTIK 21.

1 As der yn it lân, dat de Heare dyn God dy
jaen scil om it to ervjen, in forsleine foun
wirdt, lizzende yn it fjild, sûnder dat it bikend
is hwa’t him forslein hat,
2 den scille dyn âldsten en dyn rjuchters
útgean en miette hofier it ôf is fen ’e stêdden
dy’t dêr om hinne lizze.
3 En de stêd dy tichtst by is, dy hjar âldsten
scille in jonge kou út ’e keppel nimme, dy’t
yette gjin wirk dien hat, noch litsen yn it jûk.
4 En de âldsten fen dy stêd scille de jonge
kou yn in sompige delling bringe, dêr’t neat
oan dien wirdt noch yn siedde; en dêr yn dy
delling scille hja de jonge kou de hals útsnije.
5 Den scille de preesters, de bern fen Levi,
der by komme; hwent de Heare dyn God hat
hjar útkard om Him to tsjinjen, en om yn de
namme des Heare to seingjen, en neffens hjar
wird scil alle skeel en alle skea bisljuchte
wirde.
6 En alle âldsten fen ’e stêd, dy tichtst by de
forsleine wenje, scille hjar hannen waskje
boppe de jonge kou, dy’t yn ’e delling de hals
útsnien is;
7 en hja scille bitsjûgje en sizze: Us hannen
hawwe dit bloed net forgetten, en ús eagen
hawwe it net sjoen;
8 doch forsoening oer jins folk Israël, dat Jo,
o Heare, forlost hawwe, en liz gjin ûnskildich
bloed yn it formidden fen jins folk Israël, en lit
de bloedskild for hjar forsoend wêze.
9 Sa scilstû it ûnskildich bloed dylgje út
jimme formidden, astû dochst hwet rjucht is
yn ’e eagen des Heare.
10 Hwennearstû úttein bist ta de striid tsjin
dyn fijânnen, en de Heare dyn God se jown
hat yn dyn hân, datstû hjar finzenen
foartfierst,
11 en dû sjuchst ûnder dy finzenen in frou,
tsjep fen uterlik, en dû krigest sin oan hjar en
nimst hjar ta frou,
12 den scilstû hjar yn dyn hûs bringe; en hja
scil de holle skeare, en de neilen knippe,
13 en hja scil de klean dêr’t hja yn foartfierd
is úttsjen, en by dy yn ’e hûs [pag. 204] bliuwe, en
hjar heit en mem in moanne lang biskrieme;
en dêrnei scilstû ta hjar komme en hjar man
wêze, en hja scil dy ta frou wêze.
14 En it scil barre as hja dy net bifalt, datstû
hjar gean litte scilst hwer’t hja wol, mar dû
scilst hjar út noch yn net for jild forkeapje, dû
scilst hjar net min bihânnelje, om reden
datstû hjar ûnteare hast.
15 As in man twa frouljue hat, de iene
bimind, de oare der oer, en hja bernje him
beide soannen, de biminde en dy’t der oer is,
en de earstberne is fen ’e frou dy’t er oer hat,
16 den scil it barre de deis dat er syn soannen
ervje lit hwet er hat, dat er de earste berte net
jaen mei oan ’e biminde hjar soan, ta skea fen
’e earstberne, de soan fen ’e frou dy’t der oer
is.
17 Mar hy scil de earstberne, de soan fen ’e
frou dy’t er oer hat, erkenne en jow him it
dûbele diel fen alles hwet der by him to finen
is, hwent it is de earsteling fen syn macht, it
rjucht fen ’e earste berte is sines.
18 As immen in balstjurrige en stege soan hat,
dy’t net nei syn heite stim noch nei syn
memme stim harket, en hja hawwe him
kastijd, mar hy harket noch net nei hjarren,
19 den scille syn heit en mem him gripe, en
hja scille him útbringe ta de âldsten fen syn
stêd en nei de poarte fen syn plak;
20 en hja scille sizze tsjin ’e âldsten fen syn
stêd: Dizze soan fen ús is in balstjurrigen en
stegen ien, hy harket net nei ús stim, in
trochbringer is it en in drinker.
21 Den scille al de ljue fen syn stêd him der

ûnder stiennigje dat er it bistjert, en dû scilst it kweade dylgje út jimme formidden, en hiele Israël scil it hearre en freezje.
22 En as yn immen in sûnde is, dêr't it oardiel fen 'e dea op stiet, en hy wirdt deade en dû hingest him oan it hout,
23 den scil syn dead lichem net oan it hout oernachtsje, mar siker, dû scilst it dyselde deis yette bigrave; hwent in hongene is forflokt by God. Untreinigje it lân den net, dat de Heare dyn God dy ta in erfdiel jowt.

HAEDSTIK 22.

1 Dû scilst dyn broers fordwaelde okse of skiep, dystû to miette komst, net rinne litte; dû scilst se dyn broer ljeaver werombringe.
2 En as dyn broer net tichteby wennet of dû kenst him net, den scilstû se opsette yn dyn eigen hûs en hja scille to dines bliuwe, oant dyn broer der nei fornimt; en den scilstû se him weromjaen.
3 Sa scilstû ek dwaen mei syn ezel, en sa scilstû dwaen mei syn klean, en sa scilstû dwaen mei alles hwet dyn broer weibrocht hat of kwyt rekke is en datstû fynst; dû scilst it net omtoarkje litte.
4 Dû scilst dyn broers ezel of syn okse, dystû fallen sjuchst op 'e wei, net lizze litte; dû scilst him ljeaver helpe om se oerein to krijen.
5 In frou scil gjin manljuesklean oan hawwe, en in man scil gjin frouljuesklean oantsjen; hwent al hwa't soks docht is de Heare dyn God in ôfgriis.
6 Astû op 'en paed in fûgelnêst sjuchst, earne yn in beam of op 'e groun, mei jongen of aeijen, en it wyfke sit op 'e jongen of op 'e aeijen, den scilstû it wyfke en de jongen beide net meinimme;
7 dû scilst it wyfke ljeaver fleane litte, mar de jongen meistû meinimme, dat it dy goed gean mei en dû de dagen forlingest.
8 Astû in nij hûs setst, den scilstû in stek om it dak hinne meitsje, datstû gjin bloedskild oer dyn hûs bringst, as immen der ôf fallende him deafoel.
9 Dû scilst dyn wyngert net siedzje mei twaderlei sied, oars forfalt de hiele rispinge, it sied datstû siedde hast en de rispinge fen'e wyngert, oan it hillichdom.
10 Dû scilst net ploegje mei in okse en in ezel yn it span.
11 Dû scilst gjin klean oantsjen fen ûnderskate stof trochinoar, heal wol en heal linnen.
12 Dû scilst dy kwasten meitsje oan 'e fjouwer hoeken fen 'e tekken, dêrstû dy mei dekst.
13 As in man in frou nommen hat, en ta hjar kommen, hjar oerkriget,
14 en hjar skandlike dingen neijowt en hjar op in kweanamme bringt, sizzende: [pag. 205] Dizze frou haw ik nommen en ik haw hjar bynei west, mar hjar famme-eare net fine kinnen;
15 den scille de heit en mem de eare fen 'e jongfaem nimme en bring se nei de poarte, ta de âldsten fen 'e stêd;
16 en de jongfaem hjar heit scil tsjin 'e âldsten sizze: Ik haw myn dochter ta frou jown oan dizze man, en hy hat hjar oer;
17 en sjuch, hy hat hjar skandlike dingen neijown, sizzende: Ik haw de eare fen jins dochter net fine kinnen — nou, hjir is de eare fen myn dochter den! En hja scille de klean útspriede foar it oantlit fen 'e âldsten fen 'e stêd.
18 Den scille de âldsten fen dy stêd de man nimme en him tuchtigje,
19 en hja scille him in boete oplizze fen hûndert sikkel silver, en jow dy de heit fen 'e jongfaem, om't er in jongfaem yn Israël op in kweanamme brocht hat; en hja scil him ta frou wêze, hy scil hjar net forstjitte al syn dagen.
20 Mar mocht de biskildiging wier wêze, dat de eare fen dy jongfaem net to finen is,
21 den scille hja de jongfaem útbringe foar de doar fen hjar heite hûs, en de ljue fen hjar stêd scille hjar stiennigje mei stiennen, dat hja it bistjert, hwent hja hat in skandlike died yn Israël dien en hoerke yn hjar heite hûs. Sa scilstû it kweade fordylgje út jimme formidden.
22 As immen derop bitrape wirdt dat er by in oar syn frou leit, den scille hja beide stjerre, de man dy't by de frou lein hat, en de frou; sa scilstû it kweade fordylgje út Israël.
23 As in jongfrommis dy't faem is op trouwen stiet, en immen treft hjar yn 'e stêd en bikent hjar,
24 den scilstû se beide nei de poarte fen dy stêd bringe en se stiennigje mei stiennen, dat hja it bistjerre: de jongfaem om't hja midden yn 'e stêd net skreaud hat, en de man om't er

de frou fen syn neiste ûnteare hat; sa scilstû it kweade fordylgje út jimme formidden.
25 Mar as immen in jongfaem dy't op trouwen stiet yn it fjild treft, en hy taest hjar oan en skeint hjar, den scil de man dy't hjar skeind hat allinne stjerre;
26 de jongfaem lykwol scilstû neat dwaen; de jongfaem hat gjin deasûnde; hwent lyk as hwennear't immen opstiet tsjin syn neiste en him mei deaslach oan it libben komt, sa is dit gefal;
27 hwent hy hat hjar yn it fjild troffen; de jongfaem op trouwen skreaude al, mar dêr wier gjinien om hjar to helpen.
28 As immen in jongfrommis treft, dy't faem is en net op trouwen stiet, en hy taest hjar oan en bikent hjar, en hja wirde bitrape,
29 den scil de man dy't hjar bikend hat, de jongfaem hjar heit fyftich sikkel silver jaen, en hja scil him ta in frou wêze, om't er hjar ûnteare hat; hy scil hjar net forstjitte al syn dagen.
30 Gjinien scil syn heite frou nimme noch syn heite tek opslaen.

HAEDSTIK 23.

1 Gjinien dy't skeind of snien is oan 'e manlikheit, scil yn 'e forgearring des Heare komme.
2 Gjin bastert scil yn 'e forgearring des Heare komme; syn tsjiende slachte net ienris scil yn 'e forgearring des Heare komme.
3 Gjin Ammonyt noch Moäbyt scil yn 'e forgearring des Heare komme, hjar tsiende slachte net ienris scil yn 'e forgearring des Heare komme oant yn ivichheit,
4 om reden dat hja jimme ûnderweis net yn 'e miette gien binne mei brea en mei wetter, do't jimme út Egypte teagen; en om't er Bileäm, Beors soan, fen Pethor yn Mesopotamië, tsjin dy hierd hat om dy to flokken.
5 Mar de Heare dyn God woe net nei Bileäm hearre, mar de Heare dyn God hat dy de flok foroare yn seine, om't de Heare dyn God dy Ijeafhie.
6 Dû scilst hjar frede en hjar bêst net siikje, al dyn dagen yn der ivichheit.
7 De Edomyt scil dy gjin ôfgriis wêze, hwent it is dyn broer; de Egyptner scil dy gjin ôfgriis wêze, hwent dû hast in frjemdling west yn syn lân.
8 De bern dy't hjarren berne wirde scille yn it trêdde slachte, scille yn 'e forgearring des Heare komme.
9 Hwennearstû mei it leger úttsjuchst tsjin dyn fijânnen, den scilst dy hoedzje for alle ûnfoech. [pag. 206]
10 As der immen by jimme net rein is troch hwet him de nachts oerkommen is, dy scil út it leger gean, hy scil net yn it leger komme;
11 mar it scil barre, as er him tsjin 'e joune baeid hat mei wetter, en de sinne is ûndergien, dat er yn it leger komme scil.
12 Ek scilstû bûten it leger in plak hawwe dêrstû hinne efterút meist.
13 En by dyn ark scilstû in skeppe hawwe, en it scil barre hwennearstû sitten hast, den scilstû dêrmei grave en dy omkeare, en bidobje hwet dy ôfgien is.
14 Hwent de Heare dyn God wannelet yn it formidden fen dyn leger, om dy to forlossen en om dyn fijânnen foar dyn oantlit to jaen; dêrom scil dyn leger hillich wêze, dat Er gjin ûnfoegens by dy sjen mei en Him fen dy ôfkeare.
15 Dû scilst in tsjinstfeint, dy't fen syn hear nei dy ta roun is, net oan syn hear oerleverje.
16 Hy scil by dy bliuwe yn jimme formidden, op it plak dat er sels útsiikje scil yn ien fen jimme poarten, dêr't it goed for him is; dû scilst him net binearje.
17 Der scil gjin wijde hoer wêze ûnder Israëls dochters en der scil gjin wijde skandejonge wêze ûnder Israëls soannen.
18 Dû scilst ta in bilofte gjin hoerrelean noch hounejild yn it hûs fen 'e Heare dyn God bringe, hwent dy binne de Heare dyn God beide in ôfgriis.
19 Dû scilst dyn broer gjin rinte ôfeaskje, rinte fen jild, rinte fen spize, rinte fen hokfor ding dêr't rinte fen easke wirdt.
20 De útlânner meistû rinte ôfeaskje, mar dyn broer scilstû gjin rinte ôfeaskje, dat de Heare dyn God dy seingje mei yn alles dêrstû de hân oan slachst, yn it lân dêrstû hinne op wei bist om it to ervjen.
21 Astû de Heare dyn God in bilofte biloofd hast, den scilstû net somje mei it biteljen, hwent de Heare dyn God scil it wis fen dy easkje, en dû scoest der dy oan bisûndigje.
22 Mar astû it litst en neat biloofst, den scilst der dy net oan bisûndigje.
23 Hwet oer dyn lippen komt, scilstû hâlde en

dwaen, net liker as hiestû de Heare dyn God in frijwillich offer ûnthjitten, de wirden, dy't dyn mûle spritsen hat.

24 Hwennearstû yn dyn neiste syn wyngert komst, meistû dy sêd ite oan 'e druven, safolle astû lêst, mar dû scilst der neat fen meinimme.

25 Hwennearstû yn it ripe nôt fen dyn neiste komst, meistû mei de hân ieren ploaitsje, mar de sichte scilstû yn it ripe nôt fen dyn neiste net sette.

HAEDSTIK 24.

1 As in man in frou nommen hat en mei hjar troud is, den scil it barre — byhwennear't hja gjin ginst yn syn eagen fynt, om't er hwet skandliks oan bjar ûntditsen hat, en hy skriuwt hjar in skiedelbrief en jowt hjar dat yn 'e hân, en stjûrt hjar foart út syn hûs,

2 en hja tsjucht út syn hûs en giet hinne en wirdt in oare man sines,

3 en de lêste man kriget hjar oer en skriuwt hjar in skiedelbrief en jowt hjar dat yn 'e hân, en stjûrt hjar foart út syn hûs, of dy lêste man, dy't hjar ta frou nommen hat, stjert —,

4 den scil it barre dat de earste man dy't hjar foartstjûrd hat hjar net weromnimme scil, dat hja him ta frou wirdt, nei't hja hjar ûntreinigje litten hat; hwent dat is in ôfgriis foar it oantlit des Heare; en dû scilst it lân, dat de Heare dyn God dy ta in erfskip jowt, net sûndigje litte.

5 As immen pas troud is, hoecht er net mei it leger út to tsjen; en der scil him gjin lêst oplein wirde; in jier scil er frij hawwe for syn hûs, en de frou dy't er nommen hat forbliidzje.

6 Gjinien scil de hânmounle noch de boppeste mounlestien ta pân nimme, hwent hy nimt de siele ta pân.

7 As immen bitrape wirdt dy't in siel stelt fen syn broerren, fen Israëls bern, en him min bihannelet en him forkeapet, den scil dy dief stjerre. Sa scilstu it kweade fordylgje út jimme formidden.

8 Hoedzje dy by de pleach fen 'e melaetskheit, datstû der tige om tinke meist en doch neffens alles hwet de Levityske preesters jimme leare scille; lyk as ik hjarren gebean haw, sa scille jimme it neikomme en dwaen.

9 Tink der oan hwet de Heare [pag. 207] dyn God Mirjam dien hat, ûnderweis nei't jimme út Egypte tein wierne.

10 Astû dyn neiste hwet liend hast, den scilstû net by him yn 'e hûs gean om pân fen him to nimmen;

11 bûten scilstû bliuwe, en bûten scil de man hwastû liend hast dy it pân bringe.

12 En is it in earm minske, den scilst dy net deljaen oer syn pân;

13 dû scilst him it pân wis weromjaen, hwennear't de sinne ûndergiet, dat er him yn syn klean deljaen mei en dy seingje; en it scil dy ta gerjuchtichheit wêze foar it oantlit fen de Heare dyn God.

14 Dû scilst in earm en heukerich deihierarbeider út dyn broerren of út 'e frjemdlingen, dy't yn dyn lân en yn dyn poarten tahâlde, net binearje.

15 By de dei scilstû him syn lean útbitelje, en de sinne scil der net oer ûndergean — hwent hy is earm en syn siele longeret derop — dat er net tsjin dy roppe mei ta de Heare, en it sûnde yn dy wirdt.

16 De heiten scille net deade wirde for de bern, en de bern scille net deade wirde for de heiten; in elk scil om syn eigen sûnde deade wirde.

17 Dû scilst it rjucht fen 'e frjemdling en fen 'e wees net bûge, en dû scilst de klean fen 'e widdou net ta pân nimme.

18 Mar dû scilst deroan tinke datstû in tsjinstfeint west hast yn Egypte, en dat de Heare dyn God dy dêrfen forlost hat; dêrom gebied ik dy, sok ding to dwaen.

19 Astû de rispinge fen dyn lân helle, en in skeaf op it lân lizze litten hast, den scilstû net weromgean en helje dy op; for de frjemdling, for de wees en for de widdou scil hja wêze, dat de Heare dyn God dy seingje mei yn al it wirk fen dyn hannen.

20 Hwennearstû dyn olivebeam skodde hast, scilstû de tûken efter dy net neisiikje; for de frjemdling, for de wees en for de widdou scil it wêze.

21 Hwennearstû dyn wyngert rispe last, scilstû de druven efter dy net neirispje; for de frjemdling, for de wees en for de widdou scil it wêze.

22 En dû scilst der oan tinke datstû in tsjinstfeint west hast yn Egyptelân; dêrom gebied ik dy, sok ding to dwaen.

HAEDSTIK 25.

1 As der skeel is twisken ljue en hja geane om rjucht, en de rjuchters rjuchtsje hjar, den scille hja de rjuchtfeardige rjuchrfeardigje en de ûnrjuchtfeardige foroardielje.

2 En it scil barre as de ûnrjuchtfeardige slaggen fortsjinne hat, dat de rjuchter gebiede scil him oer de groun to lizzen, en him yn syn bywêzen slaggen to jaen neffens syn ûngerjuchtichheit.

3 Fjirtich slaggen mei er him jaen litte, mear net; oars mocht dyn broer, as er him der noch mear slaggen oer hinne jaen liet, foar dyn eagen forachtlik makke wirde.

4 Dû scilst in okse, hwennear't er tersket, de bek net tabine.

5 As broerren by elkoarren wenje, en ien fen hjarren stjert en hat gjin soan, den scil de frou fen 'e forstoarne der net út trouwe oan in frjemde man; hjar sweager scil ta hjar komme en hjar ta frou nimme en hjar sweagerplicht dwaen.

6 En it scil barre dat de earstberne dy't hja bernje mei, stean scil op 'e namme fen 'e forstoarne broer, dat dy syn namme net dylge wirdt út Israël.

7 Mar byhwennear't it dy man net haget syn broers frou to nimmen, den scil syn broers frou opgean nei de poarte ta de âldsten en sizze: Myns mans broer wegeret syn broers namme yn stân to hâlden yn Israël, hy wol my de sweagerplicht net dwaen.

8 Den scille de âldsten fen syn stêd him roppe, en him dêroer oansprekke; mar stiet hy derop en seit: It haget my net hjar to nimmen,

9 den scil syn broers frou foar de eagen fen 'e âldsten op him tagean, en him de skoech fen 'e foet tsjen, en him yn it gesicht spije, en bitsjûgje en sizze: Sa scil de man dien wirde, dy't syn broers hûs net bout.

10 En syn namme scil yn Israël neamd wirde: it hûs fen 'e bleate foet.

11 As mânljue mei elkoarren fjuchtsje en de iene syn frou komt der twisken om hjar man to rêdden út 'e hân fen [pag. 208] dyjinge dy't him slacht, en hja stekt hjar hân út en grypt him by de skamte,

12 den scilstû hjar de hân ôfhakje, dyn each scil neat ûntsjen.

13 Dû scilst gjin twaderlei weachstien by dy hawwe, in greaten en in lytsen.

14 Dû scilst gjin twaderlei efa yn dyn hûs hawwe, in greaten en in lytsen.

15 Dû scilst in griffe en suvere weachstien hawwe; dû scilst in griffe en suvere efa hawwe, dat dyn dagen forlinge wirde meije yn it lân dat de Heare dyn God dy jaen scil.

16 Hwent al hwa't soks docht is de Heare dyn God in ôfgriis, al hwa't ûnrjucht docht.

17 Hâld yn oantinken hwet Amalek dy ûnderweis dien hat, nei't jimme út Egypte tein wierne;

18 ho't er dy ûnderweis yn 'e miette kaem en dy de stirt, al de swakken dy't efteroankamen, ôfsnie, wylstû wirch en ôfmêdde wierst: ho't er dat weage en God net freze.

19 Sa scil it barre hwennear't de Heare dyn God dy rêst jown hat fen al dyn fijânnen om dy hinne, yn it lân dat de Heare dyn God dy jaen scil ta in erfskip om it to ervjen, datstû Amaleks oantinken útdylgje scilst ûnder de himel; forjit it net!

HAEDSTIK 26.

1 En it scil barre hwennearstû kommen bist yn it lân dat de Heare dyn God dy jaen scil ta in erfskip, en dû hast it irven en wennest deryn,

2 datstû nimme scilst fen 'e earstelingen fen alle frucht dystû rispe hast fen it lân, dat de Heare dyn God dy jown hat, en se yn in koer dwaen; en dû scilst gean nei it plak dat de Heare dyn God útkard hat om syn namme dêr wenje to litten;

3 en dû scilst komme ta de preester dy't der yn dy dagen wêze scil, en tsjin him sizze: Ik forklearje hjoed foar de Heare dyn God, dat ik kommen bin yn it lân dat de Heare ús God ús âffears sward hat ús jaen to scillen.

4 En de preester scil de koer fen dy oannimme, hy scil him delsette foar it alter fen 'e Heare dyn God.

5 Den scilstû foar it oantlit fen 'e Heare dyn God bitsjûgje en sizze: Myn heit wier in omdoarmjend Arameër, en hy teach nei Egypte, en hâldde dêr minmachtich ta as frjemdling, mar hy waerd der ta in folk, great, sterk en machtich.

6 De Egyptners lykwols diene ús kwea en binearen ús en leine ús in hirde tsjinst op.

7 Do rôpen wy ta de Heare, ús âffears God; en de Heare harke nei ús stim, en seach ús ellinde oan en ús moeite en ús binearing;

8 en de Heare fierde ús út Egypte mei in sterke hân en mei in útstitsen earm, en mei

greate kjeltme, en troch teikens en troch wûnders;
9 en Hy hat ús brocht op dit plak, en Hy hat ús dit lân jown, in lân oerrinnende fen môlke en hunich.
10 En sjuch, nou haw ik brocht de earstelingen fen 'e frucht fen dit lân, dat Jo, Heare, my jown hawwe. Den scilstû se delsette foar it oantlit fen 'e Heare dyn God, en oanbidde foar it oantlit fen 'e Heare dyn God.
11 En dû scilst bliid wêze om al it goede dat de Heare dyn God dy en dyn hûs jown hat, dû, en de Levyt, en de fremdling dy't yn jimme formidden tahâldt.
12 Hwennearstû yn it tredde jier, it jier fen 'e tsjienden, al de tsjienden fen dyn opbringst oan kant lein hast en dêrfen jown oan 'e Levyt, de frjemdling, de wees en de widdou, dat hja ite kinne yn dyn poarten en sêd wirde,
13 den scilstû sizze foar it oantlit fen 'e Heare dyn God: Ik haw it hillige dat ik yn 'e hûs hie foartbrocht, en der ek fen jown oan 'e Levyt en de frjemdling, de wees en de widdou, neffens al de geboaden dy't Jo my gebean hawwe; ik haw fen jins geboaden neat oertrêdde en neat forgetten.
14 Ik haw der net fen iten yn 'e rouwe, en der neat fen foartbrocht yn ûnreinheit, en der neat fen meijown ta in deade; ik haw harke nei de stim fen 'e Heare myn God; ik haw dien neffens alles hwet Jo my gebean hawwe.
15 0, sjuch del út jins hillige went, út'e himel, en seingje jins folk Israël, en it lân dat Jo ús jown hawwe, lyk as Jo ús âffears sward hiene, in lân oerrinnende fen môlke en hunich. [pag. 209]
16 Hjoed de dei gebiedt de Heare dyn God dy, dizze ynsettingen en rjuchten to dwaen; ûnderhâld en doch se den mei dyn hiele hert en mei dyn hiele siel.
17 Hjoed hastû de Heare bitsjûgje litten, Hy scoe dy ta in God wêze, en dû scoest wannelje yn syn wegen, en hâlde syn ynsettingen en syn geboaden en syn rjuchten, en dû scoest harkje nei syn stim.
18 En de Heare hat dy hjoed bitsjûgje litten, dû scoest Him ta in folk en eigendom wêze, lyk as Er dy ûnthjitten hat, en dû scoest al syn geboaden ûnderhâlde;
19 dat Er dy sa dwaende heech sette mocht boppe alle folken dy't Er makke hat, ta lof en ta in namme en ta hearlikheit, en datstû de Heare dyn God in hillich folk wêze mochtst, lyk as Er spritsen hat.

HAEDSTIK 27.

1 En Mozes en Israëls âldsten joegen it folk bistel, sizzende: Unthâld al de geboaden dy't ik jimme hjoed gebied.
2 En it scil barre de deis hwennear't jimme oer de Jordaen gien binne nei it lân dat de Heare dyn God dy jaen scil, den scilstû greate stiennen opsette en bistryk se mei kalk.
3 En dû scilst dêr al de wirden fen dizze wet op skriuwe, hwennearstû oertein bist, datstû komme meist yn it lân dat de Heare dyn God dy jaen scil, in lân oerrinnende fen môlke en hunich, lyk as de Heare, dyn âffears God, dy ûnthjitten hat.
4 En it scil barre hwennear't jimme oer de Jordaen gien binne, den scille jimme dy stiennen dy't ik jimme hjoed bistel, opsette op 'e berch Ebal en bistryk se mei kalk.
5 En dû scilst de Heare dyn God dêr in alter bouwe, in alter fen stien; dû scilst der gjin izer oer hinne helje.
6 Fen hiele stien scilstû it alter fen 'e Heare dyn God bouwe; en dû scilst de Heare dyn God dêr brânoffers op offerje.
7 Ek scilstû tankoffers offerje, en dêr ite en bliid wêze foar it oantlit fen 'e Heare dyn God.
8 En al de wirden fen dizze wet scilstû op dy stiennen skriuwe, dat it klear to lêzen is.
9 Fierder sprieken Mozes en de Levityske preesters ta hiele Israël, sizzende: Wêz stil en harkje, o Israël; hjoed de dei bistû de Heare dyn God ta in folk wirden.
10 Dêrom scilstû de stim fen 'e Heare dyn God hearrich wêze en doch syn geboaden en syn ynsettingen, dy't ik dy hjoed gebied.
11 En Mozes joech it folk bistel dy deis, sizzende:
12 Dizzen scille stean op 'e berch Gerizim, om it folk to seingjen, hwennear't jimme oer de Jordaen tein binne: Simeon en Levi en Juda en Issaskar en Jozef en Benjamin.
13 En dizzen scille stean op 'e berch Ebal, om to flokken: Ruben, Gad en Aser en Sebulon, Dan en Naftali.
14 En de Leviten scille bitsjûgje en sizze ta alle man fen Israël, mei in útset lûd:
15 Forflokt mei wêze de man, dy't in snien of getten byld, in ôfgriis des Heare, wirk fen

kinstnershannen makket en tomûk opstelt. En
al it folk scil antwirdzje en sizze: Amen!
16 Forflokt mei wêze, dy't syn heit of mem
forachtet. En al it folk scil sizze: Amen!
17 Forflokt mei wêze dy't de grinsstien fen
syn neiste forleit. En al it folk scil sizze: Amen!
18 Forflokt mei wêze dy't in bline op 'e doele
bringt. En al it folk scil sizze: Amen!
19 Forflokt mei wêze dy't it rjucht fen 'e
frjemdling, fen 'e wees en fen 'e widdou
bûcht. En al it folk scil sizze: Amen!
20 Forflokt mei wêze dy't syn heite frou
bikent; hy hat syn heite tek opslein. En al it
folk scil sizze: Amen!
21 Forflokt mei wêze dy't mei in beest
omslacht. En al it folk scil sizze: Amen!
22 Forflokt mei wêze dy't syn sister, syn heite
dochter of syn memme dochter, bikent. En al
it folk scil sizze: Amen!
23 Forflokt mei wêze dy't syn skoanmem
bikent. En al it folk scil sizze: Amen!
24 Forflokt mei wêze dy't syn neiste [pag. 210]
tomûk forslacht. En al it folk scil sizze: Amen!
25 Forflokt mei wêze dy't geskink oannimt,
om in siel, it bloed fen in ûnskildige, to
forslaen. En al it folk scil sizze: Amen!
26 Forflokt mei wêze dy't de wirden fen dizze
wet net bifêstiget en dêrnei docht. En al it folk
scil sizze: Amen!

HAEDSTIK 28.

1 En it scil barre byhwennearstû op 'en
trousten harkest nei de stimme fen 'e Heare
dyn God, en der om tinkst to dwaen al syn
geboaden, dy't ik dy hjoed gebied, dat de
Heare dyn God dy heech sette scil boppe al de
folken fen 'e ierde.
2 En al dizze seiningen scille oer dy komme
en dy mei wêze, hwennearstû harkest nei de
stimme fen 'e Heare dyn God.
3 Seinge scilstû wêze yn 'e stêd, en seinge
scilstû wêze yn it fjild.
4 Seinge scil wêze de frucht fen dyn skirte,
en de frucht fen dyn lân en de frucht fen dyn
beesten, al hwet dyn kij kealje en al hwet dyn
skiep lamje.
5 Seinge scil wêze dyn koer en dyn
breatrôch.
6 Seinge scilstû wêze by dyn yngong, seinge
scilstû wêze by dyn útgong.
7 De Heare scil jaen dat dyn fijânnen, sadré't
hja tsjin dy opsteane, al slein binne foar dyn
oantlit; troch ien wei scille hja tsjin dy
optsjen, mar troch saun wegen scille hja for
dyn oantlit flechtsje.
8 De Heare scil de seine oer dy gebiede yn 'e
skûrre en yn alles dêrst de hân oan slachst, en
Hy scil dy seingje yn it lân dat de Heare dyn
God dy jaen scil.
9 De Heare ssil dy Himsels bifêstigje ta in
hillich folk, lyk as Er dy sward hat,
byhwennearstû de geboaden fen 'e Heare dyn
God hâldst en yn syn wegen wannelest.
10 En al de folken fen 'e ierde scille sjen dat
de namme des Heare oer dy útroppen is, en
hja scille dy eangje.
11 En de Heare scil dy oerrinne litte fen it
goede, yn 'e frucht fen dyn skirte en yn 'e
frucht fen dyn beesten en yn 'e frucht fen dyn
lân, op 'e groun dy't de Heare dyn âffears
sward hat dy jaen to scillen.
12 De Heare scil dy syn rike skatkeamer, de
himel, iepenje, om dyn lân op 'e tiid rein to
jaen en om al it wirk fen dyn hannen to
seingjen; en dû scilst folle folken liene, mar
sels scilstû net hoege to lienen.
13 En de Heare scil dy meitsje ta in haed en
net ta in stirt, en dû scilst allinne boppe oan
stean en net ûnderlizze, astû harkest nei de
geboaden fen 'e Heare dyn God, dy't ik dy
hjoed gebied to hâlden en to dwaen;
14 en astû net ôfwykst, rjuchts noch lofts, fen
al de wirden dy't ik jimme hjoed gebied, om
oare goaden efternei to rinnen en dy to
tsjinjen.
15 Mar byhwennearstû net harkest nei de
stim fen 'e Heare dyn God, en der net om
tinkst to dwaen al syn geboaden en syn
ynsettingen, dy't ik dy hjoed gebied, den scil
it rjuchtsoarsom barre dat dizze flokken oer
dy komme en dy mei wêze scille.
16 Forflokt scilstû wêze yn 'e stêd, en forflokt
scilstû wêze yn it fjild.
17 Forflokt scil wêze dyn koer en dyn
breatrôch.
18 Forflokt scil wêze de frucht fen dyn skirte
en de frucht fen dyn lân, al hwet dyn kij kealje
en al hwet dyn skiep lamje.
19 Forflokt scilstû wêze by dyn yngong en
forflokt scilstû wêze by dyn útgong.
20 De Heare scil ûnder dy stjûre de flok, de
bitizing en de forwyldering, yn alle bidriuw
fen dyn hân datstû dochst, oantstû fordylge
bist en mei hasten omkommen, fen wegen de

tsjoedens fen dyn wirk, datstû My forlitten
hast.
21 De Heare scil dy de pest oansette, oant Er
dy fordylge hat út it lân dêrstû hinne giest om
it to ervjen.
22 De Heare scil dy slaen mei de tarring, en
mei de koarts, en mei swolderij, en mei hjitte,
en mei droechte, en mei brânkoarn en mei
hunichdauwe, dy't dy forfolgje scille oantstû
oankommen bist.
23 En dyn himel dy't boppe dyn holle is scil
koper wêze, en de ierde dy't ûnder dy is scil
izer wêze.
24 De Heare scil dyn lân moude en stof ta
rein jaen; fen 'e himel scil it op dy delfalle,
oantstû fordylge bist.
25 De Heare scil jaen datstû al forslein bist
foar it oantlit fen dyn fijânnen; troch ien wei
scilstû tsjin him optsjen, en [pag. 211] troch saun
wegen scilstû flechtsje for syn oantlit; en du
scilst in spotslach wirde al de keninkriken fen
'e ierde.
26 En dyn dead lichem scil alle fûgelt fen 'e
himel en it djierte fen 'e ierde ta spize wêze,
en gjinien scil se foartjeije.
27 De Heare scil dy slaen mei swolmen fen
Egypte, en mei pestbûden, en mei rude en
mei jokte, dy't net better kinne.
28 De Heare scil dy slaen mei dwylsin, en mei
blinens, en mei forbjustering fen it hert;
29. datstû op klearljochte dei om dy hinne
taest as in bline yn it tsjuster, en gjin lokkige
wegen giest, mar bineare wirdst en bleat
útstrûpt al de dagen, en in forlosser is der net.
30 Dû scilst op trouwen stean mei in frou,
mar in oare man scil hjar bisliepe; in hûs
scilstû sette, mar der net yn wenje; in wyngert
scilstû plantsje, mar der gjin geniet fen
hawwe.
31 Dyn okse scil foar dyn eagen slachte wirde,
mar dû scilst der net fen ite; dyn ezel scil foar
dyn oantlit stellen wirde, en dû scilst him net
weromsjen; dyn skiep scille dyn fijânnen jown
wirde, en in helper scilstû net hawwe.
32 Dyn soannen en dyn dochters scille in oar
folk jown wirde, wylst dyn eagen it oansjugge,
en nei hjarren smachtsje al den dei, mar dyn
hân scil gjin macht hawwe.
33 De frucht fen dyn lân en al dyn arbeid scil
in folk fortarre datstû net kenst, en alle dagen
scilstû bineare en tuchtige wirde, net oars.
34 En dû scilst dwylsinnich wêze fen wegen al
itjinge dat dyn eagen sjen scille.
35 De Heare scil dy slaen mei kweade
swolmen oan 'e knibbels en oan 'e skonken,
dy't net better kinne, fen 'e foetsoal ôf oan 'e
hollekrún ta.
36 De Heare scil dy en dyn kening dystû oer
dy steld hast, foartfiere nei in folk, datstû net
kend hast noch dyn âffears; en dêr scilstû oare
goaden tsjinje, hout en stien.
37 En dû scilst wêze ta in bisauwing, ta in
sprekwird en ta in spotslach ûnder al de
folken, dêr't de Heare dy hinne liede scil.
38 De romte fen sied scilstû yn 'e eker siedzje,
mar dû scilst der amper fen rispje; hwent de
sprinkhoanne scil it ôfite.
39 Wyngerts scilstû plantsje en bouwe, mar
dû scilst der gjin wyn fen drinke noch ynslaen;
hwent de rûp scil it fordylgje.
40 Olivebeammen scilstû hawwe yn dyn hiele
gerjuchtichheit, mar mei oalje scilstû dy net
salvje, hwent dyn oliven scille ôffalle.
41 Soannen en dochters scilstû winne, mar
hja scille dines net wêze; hwent hja scille yn 'e
finzenis tsjen.
42 Al dyn beamte en de frucht fen dyn lân scil
it libben gûd ervje.
43 De frjemdling dy't yn jimme formidden
tahâldt, scil heech, heech boppe dy kliuwe, en
dû scilst hwet langer hwet leger sinke.
44 Hy scil dy liene, mar dû scilst him net
liene; hy scil it haed wêze en dû scilst de stirt
wêze.
45 En al dy flokken scille oer dy komme en dy
forfolgje en dy reitsje ta dyn fordylging,
omdatstû net harke hast nei de stim fen 'e
Heare dyn God en hâld syn geboaden en syn
ynsettingen, dy't Er dy gebean hat.
46 En hja scille ta in teiken en ta in wûnder
oan dy wêze, ja oan dyn sied yn der ivichheit.
47 Omdatstû de Heare dyn God net tsjinne
hast mei blydskip en fen herten, fen wegen al
dy oerfloed,
48 dêrom scilstû dyn fijânnen, dy't de Heare
ûnder dy stjûre scil, tsjinje, hongerich en
toarstich en neaken en alles brek; en Hy scil
dy in izeren jok op 'e nekke lizze, oant Er dy
fordylge hat.
49 De Heare scil in folk tsjin dy opkomme
litte fen fierrens, fen ierdryks ein, fleanende
lyk as in earn; in folk hwaens sprake dû net
forstiest,
50 in folk steech fen wêzen, dat it oantlit fen

’e âldman net oannimme scil noch de jongfeint sparje;
51 en it scil de frucht fen dyn fé en de frucht fen dyn lân fortarre, oantstû fordylge bist; dat dy gjin nôt, druvesop noch oalje, noch hwet dyn kij kealje, noch hwet dyn skiep lamje, oerlitte scil, oant Er dy fordien hat.
52 En it scil dy binearje yn al dyn poarten, oant dyn hege en fêste mûrren [pag. 212] omfalle, dêrstû yn dyn hiele lân op bitrouste; ja, it scil dy binearje yn al dyn poarten, yn it hiele lân dat de Heare dyn God dy jown hat.
53 En dû scilst ite de frucht fen dyn skirte, it flêsk fen dyn soannen en fen dyn dochters, dy’t de Heare dyn God dy jown hat, yn ’e bilegering en yn ’e binearing, dêr’t dyn fijânnen dy mei binearje scille.
54 De weakste man to jimmes, en de meast bidoarne, mei oerginstige eagen scil er sjen nei syn broer, en nei de frou yn syn earmen, en nei de bern dy’t er yette hat;
55 en gjinien fen hjarren scil er jaen fen it flêsk fen syn soannen, dat er yt, om’t der oars net for him oerbleaun is yn ’e bilegering en yn ’e binearing, dêr’t dyn fijân dy mei binearje scil yn al dyn poarten.
56 De weakste en meast bidoarne frou to jimmes, dy’t fen klearebare bidoarnens en weakens nea bisocht hat in foet op ’e groun to setten, mei oerginstige eagen scil hja sjen nei de man fen hjar skirte, en nei hjar soan, en nei hjar dochter.
57 en dat om de neiberte dy’t hjar ôfgien is twisken hjar eigen foetten, en om de soannen dy’t hjasels berne hat; hwent fen kleare krapte scil hja se tomûk ite, yn ’e bilegering en yn ’e binearing, dêr’t dyn fijân dy mei binearje scil yn dyn poarten.
58 Byhwennearstû der net tige om tinkst en doch al de wirden fen dizze wet dy’t yn dit boek biskreaun steane, en freezje dy hearlike en freeslike namme, de Heare dyn God.
59 den scil de Heare dy en dyn sied wûnder omgean mei pleagen, greate en swiere pleagen, kweade en swiere sykten.
60 En Hy scil dy werom biskikke al de kwalen fen Egypte, dêrstû sa eang fen wierst, en hja scille dy oansette.
61 Ek allerhanne sykte en allerhanne pleach dy’t net biskreaun steane yn it boek fen dizze wet, scil de Heare oer dy komme litte, oantstû fordylge bist.
62 En jimme scille minmachtich oerbliuwe, jimme dy’t sa machtich wierne as de stjerren oan ’e himel, omdatstû net harke hast nei de stim fen ’e Heare dyn God.
63 En it scil barre, sa bliid as de Heare Him oer jimme tocht hie, jimme goeddwaende en formannichfâldigende, sa bliid scil de Heare Him yetris oer jimme tinke, jimme fordwaende en jimme fordylgjende; en jimme scille útskoerd wirde ta it lân, dêrstû hinne giest om it to ervjen.
64 En de Heare scil dy forsilje ûnder alle folken, fen ierdryks ein oant ierdryks ein; en dêr scilstû oare goaden tsjinje, houtene en stiennene, dystû net kend hast noch dyn âffears.
65 Boppedien scilstû net ta rêst komme ûnder dy folken, noch in plak hawwe for dyn foet; mar de Heare scil dy dêr in beevjend herte jaen, en smachtsjende eagen, en in fortsjirmjende siele.
66 En dyn libben scil hingje foar dyn eagen, en dû scilst nacht en dei opskrilje, en dû scilst dyn libben net feilich wêze.
67 Moarns scilstû sizze: Och, wier it mar joun! en jouns scilstû sizze: Och, wier it mar moarn! fen wegen de kjeltme fen dyn hert dy’t dy kjel meitsje scil, en fen wegen al itjinge dat dyn eagen sjen scille.
68 En de Heare scil dy mei skippen werombringe nei Egypte, in wei lâns dêr’t ik dy fen sein haw: Dû scilst him net wer sjen; en dêr scille jimme bigeare oan jimme fijânnen forkocht to wirden ta tsjinstfeinten en ta tsjinstfammen, mar der scil gjin gadingmakker wêze.

HAEDSTIK 29.

1 Dit binne de wirden fen it forboun, dat de Heare Mozes gebean hat to meitsjen mei Israëls bern yn it lân fen Moäb, oer it forboun hinne dat Er mei hjarren makke hie by de Horeb.
2 En Mozes rôp hiele Israël en sei tsjin hjar: Jimme hawwe sjoen al hwet de Heare foar jimme eagen dien hat yn Egyptelân, oan Farao en oan al syn tsjinstfeinten en oan syn lân:
3 de greate forsikingen dy’t jimme eagen sjoen hawwe, dy teikens en greate wûnders.
4 Mar de Heare hat jimme net jown in hert om to forstean, noch eagen om to sjen, noch

earen om to hearren, oant hjoed de dei.
5 En Ik haw jimme fjirtich jier yn 'e [pag. 213] woastenije omtsjen litten; jimme klean binne net sliten oan jimme lea, en dyn skoen binne net sliten oan dyn foetten.
6 Brea hawwe jimme net iten, en wyn en sterke drank hawwe jimme net dronken, dat jimme witte scoene dat Ik de Heare jimme God bin.
7 Sa kamen jimme den op dit plak. Do teach Sihon de kening fen Hesbon út, en Och de kening fen Bazan, ús yn 'e miette ta de striid en wy forsloegen hjar.
8 En wy hawwe hjar lân ynnommen en dat ta in erfskip jown oan 'e Rubeniten en Gaditen, en oan 'e heale stam fen 'e Manassiten.
9 Hâld den de wirden fen dit forboun, en doch se, dat jimme bidije meije yn alles hwet jimme hawwe to dwaen.
10 Jimme steane hjoed allegearre foar it oantlit fen 'e Heare jimme God: jimme haden, jimme stammen, jimme âldsten, en jimme foarmannen, alle man fen Israël;
11 jimme bern, jimme frouljue, en dyn frjemdling dy't tahâldt yn it formidden fen dyn leger, fen dyn houthakker ôf oan dyn wettertôger ta,
12 om oer to gean yn it forboun fen 'e Heare dyn God, en yn syn eed, dy't de Heare dyn God hjoed mei dy makket,
13 dat Er dy hjoed Himsels ta in folk bifêstigje mei en wêz dy ta in God, lyk as Er dy ûnthjitten hat, en lyk as Er dyn âffears Abraham, Izaäk en Jakob sward hat.
14 En net mei jimme allinne meitsje ik dit forboun en dizze eed,
15 mar mei allegearre dy't hjir hjoed mei ús foar it oantlit fen 'e Heare ús God steane, en mei dyjinge dy't hjir hjoed net by ús is.
16 Hwent jimme witte ho't wy yn Egyptelân wenne hawwe, en ho't wy midden troch de folken tein binne, dêr't jimme troch tein binne.
17 En jimme hawwe sjoen hjar grouwélichheden en de skandlike goaden, hout en stien, silver en goud, dy't by hjarren wierne;
18 dat der ûnder jimme nimmen wêze scoe, man noch frou, húsgesin noch stam, dy't syn hert hjoed ôfkeart fen 'e Heare ús God, om de goaden fen dy folken to tsjinjen; dat der ûnder jimme net wêze scoe in woartel dêr't forgif en aelst út sprút,
19 en it barre mocht, hwennear't er de wirden fen dizze eed heart, dat er himsels yn syn herte seinget, sizzende: Ik scil frede hawwe, alhowol't ik wannelje yn 'e bihirding fen myn hert, om mei it toarstige út to skoerren hwet wietmakke is.
20 De Heare scil net fen wille wêze him to forjaen, mar den scil des Heare grime en iver rikje oer dy man, en alle flok dy't biskreaun stiet yn dit boek, scil op him lizze; en de Heare scil syn namme ûnder de himel útdylgje.
21 En de Heare scil him fen al de stammen fen Israël ôfskiede ta it kwea, neffens al de flokken fen it forboun dat biskreaun stiet yn it boek fen dizze wet.
22 En it neikommend slachte, jimme bern dy't nei jimme wêze scille, en de útlânner dy't fen fierrens komme scil, sjende de pleagen fen dit lân en syn sykten dy't de Heare dêroer brocht hat,
23 ho't alles swevel en sâlt is, scille sizze: It hiele lân is útbaernd, it scil net siedde wirde noch útsprute, noch frucht jaen, omkeard dat it is as Sodom en Gomorra, Adama en Seboïm, dy't de Heare omkeard hat yn syn grime en yn syn grammoedigens.
24 En alle folken scille sizze: Hwerom hat de Heare dit lân soks dien? Hwet scil dy greate en lôgjende grime?
25 Den scille hja sizze: Om't hja forlitten hawwe it forboun dat de Heare, hjar âffears God, mei hjarren makke hie, do't Er hjar út Egyptelân laette,
26 en om't hja hinnegien binne en oare goaden tsjinne en oanbidden hawwe, goaden dy't hjar net koene en dy't Er hjarren net jown hie;
27 dêrom is de grime des Heare oplôge tsjin dit lân, om dêroer to bringen alle flok dy't biskreaun stiet yn dat boek.
28 En de Heare hat se ta hjar lân útskoerd, yn grime en yn gleonens en yn greate grammoedigens, en Hy hat se foartsmiten yn in oar lân, lyk as it hjoed de dei is.
29 De forbirgen dingen binne de Heare ús God sines, mar de iepenbiere binne for ús en for ús bern oant yn ivichheit, dat wy dwaen meije al de wirden fen dizze wet. [pag. 214]

## HAEDSTIK 30.

1 En it scil barre hwennear't al dy dingen oer dy kommen binne, de seining e de flok dy't ik dy foarhâlden haw, en dû nimst it dy fen herten nei, ûnder al de folken dêr't de Heare dyn God dy hinne dreaun hat,
2 en dû bikearst dy ta de Heare dyn God, en harkest nei syn stimme, neffens alles hwet ik dy hjoed gebied, dû en dyn bern, mei dyn hiele hert en mei dyn hiele siel,
3 den scil de Heare dyn God dyn lot omkeare en Him oer dy erbarmje, en Hy scil dy wer forgearje út al de folken, yn hwaens formidden de Heare dyn God dy forsille hie.
4 Al wierne dyn fordreaunen oan it ein fen 'e himel, dêrfendinne scil de Heare dyn God dy forgearje en dêrfendinne scil Er dy helje.
5 En de Heare dyn God scil dy bringe yn it lân dat dyn âffears irven hawwe, en dû scilst it ervje; en Hy scil dy goeddwaen, en dy formannichfâldigje mear as dyn âffears.
6 En de Heare dyn God scil dyn herte en it herte fen dyn sied bisnije, datstû de Heare dyn God ljeaf hawwe meist mei dyn hiele hert en mei dyn hiele siel, om 'e wille fen it libben.
7 En de Heare dyn God scil al dy flokken lizze op dyn fijânnen en op dyn haters, dy't dy forfolge hawwe.
8 Mar dû scilst dy bikeare en harkje nei de stim fen 'e Heare, en dû scilst dwaen al syn geboaden dy't ik dy hjoed gebied.
9 En de Heare dyn God scil dy oerrinne litte fen it goede, yn al it wirk fen dyn hân, yn 'e frucht fen dyn skirte en yn 'e frucht fen dyn fé en yn 'e frucht fen dyn lân; hwent de Heare scil Him wer oer dy forbliidzje ta dyn bêst, lyk as Er Him oer dyn âffears forblide hat;
10 byhwennearstû harkest nei de stim fen 'e Heare dyn God, hâldende syn geboaden en syn ynsettingen dy't biskreaun steane yn it boek fen dizze wet; byhwennearst dy bikearst ta de Heare dyn God, mei dyn hiele hert en mei dyn hiele siel.
11 Hwent dit gebot dat ik dy hjoed gebied, it is dy net forhoalen en it is net om fierrens.
12 It is net yn 'e himel, datstû sizze koest: Hwa scil for ús nei de himel farre en helje it ús en lit it ús hearre, dat wy it dwaen meije?
13 It is ek net oan 'e oare kant de sé, datstû sizze koest: Hwa scil for ús oerfarre nei de oare kant de sé, en helje it ús en lit it ús hearre, dat wy it dwaen meije?
14 Né, deun by dy is dit wird, yn dyn mûle en yn dyn hert, om it to dwaen.
15 Sjuch, ik haw dy hjoed foarhâlden it libben en it goede, en de dead en it kweade.
16 Hwent ik gebied dy hjoed de Heare dyn God ljeaf to hawwen, to wanneljen yn syn wegen, en to hâlden syn geboaden en syn ynsettingen en syn rjuchten, datstû libje meist en formannichfâldigje, en dat de Heare dyn God dy seingje mei yn it lân dêrstû hinne giest om it to ervjen.
17 Mar byhwennear't dyn hert him ôfkeart en dû harkest net, mar litst dy forliede om oare goaden oan to bidden en dy to tsjinjen,
18 den forkindigje ik jimme hjoed, dat jimme wis omkomme scille; jimme scille de dagen net forlingje yn it lân dêrstû hinnetsjuchst oer de Jordaen om dêryn to kommen en it to ervjen.
19 Ta tsjûge nim ik hjoed de dei tsjin jimme de himel en de ierde: it libben en de dea haw ik dy foarbâlden, de seining en de flok. Nim it libben den for kar, datstû libje meist, dû en dyn sied,
20 ljeafhawwende de Heare dyn God, harkjende nei syn stimme, en Him oanhingjende. Hwent dat is dyn libben en de langte fen dyn dagen, en sa scilstû bliuwe yn it lân dat de Heare dyn âffears, Abraham, Izaäk en Jakob, sward hat hjarren jaen to scillen.

## HAEDSTIK 31.

1 Dêrnei gyng Mozes hinne en spriek dizze wirden ta hiele Israël,
2 en sei tsjin hjar: Ik bin hjoed hûndert en tweintich jier âld, ik kin net mear útgean en yngean, en dêrby hat de Heare tsjin my sein: Dû scilst net oer dizze Jordaen tsjen. [pag. 215]
3 De Heare dyn God, dy scil sels foar dyn oantlit oertsjen; Hy scil dy folken dêrre foar dyn oantlit fordylgje, datstû hjar erfgenamt wirde meist; Jozua, hy scil foar dyn oantlit oertsjen, lyk as de Heare spritsen hat.
4 En de Heare scil hjarren dwaen lyk as Er Sihon en Och, de keningen fen 'e Amoriten, en hjar lân dien hat, dy't Er fordylge hat.
5 De Heare scil se foar jimme oantlit jaen, en jimme scille hjarren dwaen neffens alle gebot, dat ik jimme gebean haw.
6 Wêz sterk en manmoedich, eangje net en wird net kjel foar hjar oantlit; hwent it is de Heare, dyn God, dy't meitsjucht, Hy scil dy

net ûntfalle noch dy forlitte.
7 En Mozes rôp Jozua, en sei tsjin him foar de eagen fen hiele Israël: Wêz sterk en manmoedich; hwent dû scilst mei dit folk tsjen yn it lân, dat de Heare hjar âffears sward hat hjarren jaen to scillen, en dû scilst it hjar ervje litte.
8 En it is de Heare, dy't foar dyn oantlit útgiet, Hy scil mei dy wêze, Hy scil dy net ûntfalle noch dy forlitte; eangje net en wêz net forfeard.
9 En Mozes skreau dy wet op, en joech hjar de preesters, Levi's soannen, dy't de arke fen it forboun des Heare droegen, en al de âldsten fen Israël.
10 En Mozes joech hjarren bistel, sizzende: Mei forrin fen saun jier, op 'e stelde tiid fen it jier fen 'e kwytskinking, op it feest fen 'e leafhutten,
11 hwennear't hiele Israël komme scil om him sjen to litten foar it oantlit fen 'e Heare dyn God, op it plak dat Er útkard hat, scilstû dizze wet útroppe foar de earen fen hiele Israél.
12 Forgearje it folk, de mânljue en de frouljue en de bern, en de frjemdling dy tahâldt yn dyn poarten, dat hja hearre en dat hja leare, en de Heare jimme God freezje, en der om tinke al de wirden fen dizze wet to dwaen.
13 En hjar bern, dy't yette nearne fen witte, scille ek hearre en de freze fen 'e Heare jimme God leare, al de dagen dat jimme Hbje yn it lân dêr't jimme hinnegeane oer de Jordaen om it to ervjen.
14 En de Heare sei tsjin Mozes: Sjuch, de dagen binne nei oankommen datstû stjerre scilst; rop Jozua, en gean togearre yn 'e tinte fen e gearkomst, dat Ik him bistel jaen mei. Do joegen Mozes en Jozua hjar dêrhinne, en hja gyngen yn 'e tinte fen 'e gearkomst.
15 En de Heare kaem hjarren foar yn 'e tinte, yn 'e wolkkolom; en de wolkkolom bleau stean by de yngong fen 'e tinte.
16 En de Heare sei tsjin Mozes: Sjuch, dû komst to rêsten by dyn âffears, en dit folk scil opstean en hoerkje efter de frjemde goaden fen it lân yn hwaens formidden hja komme; en it scil My forlitte en tobrekke myn forboun, dat Ik mei hjarren makke haw.
17 Dêrom scil myn grime der dy deis tsjrn oplôgje, en Ik scil hjar forlitte en myn oantlit for hjar forbergje, dat hja fortard wirde, en gâns ûnheilen en binearingen oer hjar komme. Den scille hja dyselde deis sizze: Binne dizze ûnheilen dêrom net oer my kommen, om't myn God net yn ús formidden is?
18 Mar Ik scil myn oantlit dy deis hielendal forbergje, fen wegen al it kwea dat hja dien hawwe; hwent hja hawwe hjar keard ta oare goaden.
19 Skriuw jimme dit liet den op, en lear it Israëls bern, liz it hjarren yn 'e mûle, dat dit liet My ta in tsjûge wêze mei tsjin Israëls bern.
20 Hwent Ik scil hjar bringe yn it lân dat Ik hjar âffears sward haw, in lân oerrinnende fen môlke en hunich, en hja scille ite en sêd en fet wirde; den scille hja hjar bijaen ta oare goaden en dy tsjinje, en hja scille My forwerpe en myn forboun tobrekke.
21 En it scil barre hwennear't der gâns ûnheilen en binearingen oer hjar komme, dat dit liet foar hjar oantlit antwirdzje scil as tsjûge; hwent it scil net forgetten wirde yn 'e mûle fen hjar sied; Ik wit hwet hja hjoed by hjarsels optinke, ear't Ik hjar bring yn it lân dat Ik sward haw.
22 Do skreau Mozes dat liet dyselde deis op, en hy learde it Israëls bern.
23 En Hy joech Jozua, de soan fen Nim, bistel en sei: Wêz sterk en manmoedich; hwent dû scilst Israëls bern bringe yn it lân dat Ik hjarren sward haw, en Ik scil mei dy wêze.
24 En it barde do't Mozes dien hie de [pag. 216] wirden fen dy wet allegearre yn it boek to skriuwen,
25 dat Mozes de Leviten, dy't de arke fen it forboun des Heare droegen, gebea en sei:
26 Nim it boek fen dizze wet en liz it bisiden de arke fen it forboun fen 'e Heare jimme God, dat it dêr wêze mei ta tsjûge tsjin dy.
27 Hwent ik ken dyn oerhearrichheit en dyn hirde nekke; sjuch, hjoed al, wylst ik yette libben by jimme bin, hawwe jimme oerhearrich west tsjin 'e Heare, hofollestemear net nei myn dea!
28 Forgearje ta my al de âldsten fen jimme stammen en jimme foarmannen, dat ik dizze wirden foar hjar earen sprek, en de himel en de ierde ta tsjûge tsjin hjar nim.
29 Hwent ik wit dat jimme it nei myn dea wis bidjerre scille, en ôfwike fen 'e wei dy't ik jimme hjitten haw; sa scil yn it lêstoan fen 'e dagen it kweade oer jimme komme, om't

jimme dien hawwe hwet kwea is yn 'e eagen des Heare, om Him troch it wirk fen jimme hannen grammoedich to meitsjen.
30 Do spriek Mozes foar de earen fen Israëls hiele gemeinte de wirden fen dit liet, oant hja út wierne.

HAEDSTIK 32.

1 Niigje de earen, o himel, hwent ik wol sprekke; en lit de ierde hearre de reden fen myn mûle.
2 Myn leare scil streame as de rein, myn rede scil floeije as de dauwe; as in stjelprein op it nijgêrs, en as in stouwer oer it krûd.
3 Hwent ik wol de namme des Heare útroppe; jow greatme oan ús God!
4 Hy is de rots en folslein is syn wirk, hwent al syn wegen binne oardiel; wierheit is God en gjin falskens, rjuchtfeardich en rjucht is Er.
5 Mar hja hawwe it by Him bidoarn, it binne syn bern net, hja binne hjar eigen skande, in krom en forwrongen skaei.
6 Wolle jimme sà de Heare forjilde, jimme dwaes en wanwiis folk? Is Hy dyn Heit net, dyn skepper? Hy is it dy't dy makke en dy bifêstige hat.
7 Tink oan 'e dagen fen alearen, skôgje de jierren fen slachte oant slachte; bifreegje jimme heit, en hy scil it dy forhelje, jimme âlden, en hja scille it dy sizze.
8 Do't de Allerheechste de folken erfdiel joech, do't Er Adams bern útinoar skaette, hat Er de grinzen fen 'e folken steld neffens it tal fen Israëls bern.
9 Hwent des Heare erfdiel is syn folk, Jakob is it snoer fen syn erfskip.
10 Hy foun him yn in lân fen woastenije, yn in neare, spoekgûlende wyldernis; Hy diek him, Hy stie noed fen him, Hy hoede him as syn eachappel.
11 Lyk as in earn syn nêst hoedet, oer syn jongen swevet, syn wjukken útspraet, hjar opnimt en hjar draecht op syn wjukken,
12 sa laette him de Heare, Hy allinnich, en der wier gjin frjemde god mei Him.
13 Hy liet him ride oer ierdryks hichten, en hy iet de opbringst fen it fjild; en hy liet him hunich sûge út 'e rots en oalje út 'e flintstien;
14 reamme fen kij en môlke fen skiep, mei it smoar fen lammen en rammen; bollen fen Bazan, en bokken mei de longstâllen fen 'e weet; en it bloed fen druven hastû dronken, brûzjende wyn.
15 Mar Jesjûrûn waerd fet en sloech efterút — ja fet, blastich en weelderich bistû wirden — en hy liet God farre dy't him makke hie, en forachte de rotsstien fen syn heil.
16 Hja makken syn oerginst geande troch frjemde goaden, troch grouwel makken hja syn grime geande.
17 Hja offeren de kweageasten, ûngoaden, goaden dy't hja net koene, nije dy't der amper wierne, dêr't jimme âffears net fen skrille hiene.
18 De rots, dy't dy woun hie, hastû forgetten, en de God dy't dy berne hie, hastû yn't forjit brocht.
19 Mar de Heare seach it en forwirp hjar, út grammoedigens oer syn soannen en syn dochters.
20 En Hy sei: Ik wol myn oantlit for hjar forbergje; ik wol sjen hwet der fen hjarren wirde scil; hwent hja binne in fordoarn skaei, bern dêr't gjin trou oan is.
21 Hja hawwe My oerginstich makke troch itjinge gjin god is, hja hawwe My grammoedich makke troch hjar idel-[pag. 217]heden; nou wol Ik hjar oerginstich meitsje troch itjinge gjin folk is, troch in dwaes folk wol Ik hjar grammoedich meitsje.
22 Hwent in fjûr is oanstitsen fen myn grime, en it scil baerne yn it djipste grêf, en it scil it lân fortarre mei syn opbringst, en de grounfêsten fen 'e bergen yn 'e lôge sette.
23 Ik scil hjar oerstalpje mei ûnheilen, myn pylken scil Ik op hjar forsjitte.
24 Hwennear't hja útmergele binne fen 'e honger en fortard fen koarts en bitter fordjer, den scil Ik de tosken fen it wylde djierte op hjar ôfstjûre, en it fûle fenyn fen krûpende slangen.
25 Bûten scil it swird sline, en yn 'e binnenkeamers de deaskrik; de jongfeint sawol as de jongfaem, it tatebern as de âldman.
26 Ik scoe sein hawwe: Ik wol se foartblaze en meitsje in ein oan hjar oantinken ûnder de minsken,
27 byhwennear't Ik net yn noed sitten hie oer fijâns grime, dat hjar tsjinstanners it ris misbigripe mochten en sizze: Us hân is heech, de Heare hat dat allegearre net dien!
28 Hwent hja binne in folk dat forlern giet troch forkearde foarnimmens, en der is gjin

forstân by hjarren.
29 O dat hja wiis wierne! hja scoene it ynsjen, hja scoene om hjar ein tinke.
30 Ho dochs scoe ien tûzen forfolgje, en twa tsjien tûzen op 'e flecht jeije, as hjar stienrots hjar net forkocht en de Heare hjar net oerlevere hie?
31 Hwent hjar rots is net lyk as ús rots, dat kinne ús fijânnen sels tsjûgje.
32 Hwent hjar wynstok is út 'e wyngert fen Sodom en fen 'e f jilden fen Gomorra; hjar druven binne forgiftige druven, hja sitte oan bittere strusen.
33 Hjar wyn is swier slangeforgif, en fûl njirrefenyn.
34 Is dat net opgearre by My, forsegele yn myn skatkeamers?
35 Mines is de wrake en de forjilding, op 'e tiid hwennear't hjar foet wankelje scil; hwent de dei fen hjar ûndergong is nei oan, en hwet oer hjar biskikt is, komt mei hasten.
36 Hwent de Heare scil syn folk rjucht dwaen, en Hy scil Him erbarmje oer syn tsjinstfeinten, as Er sjucht dat alle hâld foart is en dat it út is sawol mei de mounige as mei de ûnmounige.
37 Den scil Er sizze: Hwer binne hjar goaden, de rots dêr't hja op bitrouden,
38 dy't it smoar fen hjar slachtoflfers ieten, de wyn fen hjar drankoffers dronken? Lit hjar oereinkomme en jimme helpe, dat der skûl en skerm for jimme wêze mei.
39 Sjuch nou dat Ik it bin, Ik, en gjin god njonken My, Ik deadzje en meitsje libben, Ik haw woune en Ik genêz; en der is gjinien dy't forlost út myn hân.
40 Hwent Ik scil myn hân opstekke nei de himel, en Ik scil sizze: Ik libje yn ivichheit!
41 Byhwennear't Ik myn glinsterjend swird slypje, en myn hân nei it oardiel grypt, scil Ik wraek dwaen oan myn tsjinstanners en forjilding oan myn haters.
42 Ik scil myn pylken dronken meitsje fen bloed, en myn swird scil flêsk ite, it bloed fen 'e forsleine en de finzene, de hollen fen fijâns oanfierders.
43 Jubelje, jimme naesjes, om syn folk, hwent Hy scil it bloed fen syn tsjinstfeinten wreekje, en Hy scil wraek dwaen oan syn tsjinstanners, en soenje syn lân en syn folk.
44 En Mozes kaem en spriek al de wirden fen dat liet foar de earen fen it folk, hy en Jozua, de soan fen Nun.
45 En do't Mozes dien hie al dy wirden to sprekken ta hiele Israël,
46 sei er tsjin hjar: Set jimme hert op al de wirden, dy't ik hjoed ûnder jimme bitsjûgje, en gebied se jimme bern, dat dy der om tinke meije en doch al de wirden fen dizze wet.
47 Hwent dit is gjin idel wird for jimme, mar it is jimme libben; en troch dit wird scille jimme de dagen forlingje yn it lân, dêr't jimme oer de Jordaen hinne geane om it to ervjen.
48 En dyselde deis spriek de Heare ta Mozes, sizzende:
49 Klim op dit berchtme Abarim, op 'e berch Nebo, dy't yn it lân fen Moäb is, foar Jericho oer, en sjuch it lân Kanaän, dat Ik Israëls bern ta in bisit jaen scil;
50 en stjer op 'e berch, dêrstû op klimme scilst, en wird forgearre ta dyn folken, lyk as dyn broer Aäron stoarn is op 'e [pag. 218] berch Hor, en ta syn folken forgearre is;
51 om't jimme My to nei west hawwe yn it formidden fen Israëls bern, by it striderswetter to Kades yn 'e woastenije Sin; om't jimme My net hillige hawwe yn it formidden fen Israëls bern.
52 Hwent út 'e fierte scilstû it lân sjen, mar der net ynkomme, it lân dat Ik jaen scil oan Israëls bern.

HAEDSTIK 33.

1 Dit nou is de seining dêr't Mozes, de man Gods, Israëls bern mei seinge hat foar syn dea.
2 En hy sei: De Heare is kommen fen 'e Sinaï, en is hjarren opgien út Seïr; glânzgjend is er to foaren kommen fen Parans berchtme, en opfearn is er út tsjientûzenen fen hilligen; út syn rjuchterhân is fjûr hjarren ta in wet wirden.
3 Ja, Hy hat de folken hoede. Al syn hilligen binne yn jins hân; en hja hawwe legere oan jins foetten; in elk krige fen jins wirden.
4 Mozes hat ús de wet hjitten, in erfskip fen Jakobs gemeinte.
5 En Hy is kening wirden yn Jesjûrûn, do't de haedlingen fen it folk byinoar
kamen, Israëls stammen allegearre.
6 Lit Ruben libje en net stjerre, en lit syn ljue manmachtich wêze!
7 En dit wier for Juda, do't er sei: Hear, Heare, de stim fen Juda, en bring him ta syn

folk; sterk meije syn hannen wêze, en stean Jo
ta in help tsjin syn fijânnen.
8 En fen Levi sei er: Dyn tûmmim en dyn
ûrim binne de man, jins ginstling sines; dy't Jo
hifke hawwe to Massa, dêr't Jo mei striden
hawwe by de wetters fen Meriba;
9 dy tsjin syn heit en tsjin syn mem sei: Ik
sjuch him net, en dy't syn broerren net koe,
en fen syn soannen net ôf wist; hwent hja
ûnderhâldden jins wird en biwarren jins
forboun.
10 Hja scille Jakob jins rjuchten leare en
Israël jins wet; hja scille reekwirk ûnder jins
noas hâlde en brânoffers op jins alter lizze.
11 Seingje, Heare, syn krêft, en lit it wirk fen
syn hannen Jo tige haegje; topletterje syn
tsjinstanners en syn haters de heupen, dat hja
net wer oereinkomme.
12 En fen Benjamin sei er: De biminde des
Heare, dy't feilich by Him wenje scil; al den
dei scil Er him oerwelvje, en twisken de
skeanten fen syn bergen scil Er wenje.
13 En fen Jozef sei er: Seinge is syn lân fen 'e
Heare, mei it kostlikste fen 'e himel, mei de
dauwe, en mei de djipte dy't ûnder leit,
14 en mei de kostlikste fruchten fen 'e sinne,
en mei it kostlikst gewaeks fen 'e moanne,
15 en mei it bêste fen 'e oerâlde bergen, en
mei it kostlikste fen 'e ivige klingen;
16 en mei it kostlikste fen 'e ierde en fen hjar
folheit, en it wolbihagen fen Him, dy't yn 'e
toarnbosk wenne — o dat it komme mocht op
'e holle fen Jozef, en op 'e hollekrún fen 'e
foarst ûnder syn broerren.
17 Hearlik is him de earsteling fen syn bollen,
en syn hoarnen binne hoarnen fen in
wâldokse, dêr scil er de folken mei delstjitte,
ierdryks einen allegearre. Dat binne de
tsjientûzenen fen Efraïm, en dat de tûzenen
fen Manasse.
18 En fen Sebulon sei er: Wêz bliid, o
Sebulon, om dyn séfeart, en Issaskar, om dyn
tinten.
19 Hja scille de folken op 'e berch roppe, dêr
scille hja offers fen gerjuchtichheit offerje,
hwent hja scille de oerfloed fen 'e séën
opsûge, en de forbirgen skatten fen it sân.
20 En fen Gad sei er: Seinge mei wêze dy't
Gad romte makket; hy jowt him del as in
liuwinne, en forskoert de earm, ja de
harsenpanne sels.
21 En hy hat it earste stik for himsels útsocht,
hwent dêr waerd it diel fen 'e wetjower
biwarre; en hy is kommen mei de haedlingen
fen it folk, hy hat foltôge de gerjuchtichheit
des Heare en syn oardielen oan Israël.
22 En fen Dan sei er: Dan is in jonge liuw, dy
scil út Bazan strûze.
23 En fen Naftali sei er: Naftali, sêdde fen it
wolbihagen en fol fen de seine des Heare, nim
sé en suderlân ta dyn bisit.
24 En fen Aser sei er: Seinge is Aser boppe de
soannen; hy is de ljeavling fen syn broerren,
en hy doopt syn foet yn 'e oalje. [pag. 219]
25 Izer en koper is dyn skoattel, en dyn
krêft neffens dyn dagen.
26 Gjinien is de God fen Jesjûrûn allyk, dy't
oer de himel rydt, dy ta in help, en yn syn
heechheit op 'e wolken.
27 De ivige God is in taflecht, en ûnder ivige
earmen; en Hy hat de fijân foar dyn oantlit
fordreaun en sein: Fordylgje!
28 Sa kaem Israël feilich to wenjen, Jakobs
boarne iensum to lizzen yn in lân fen nôt en
druvesop; ja syn himel dript fen 'e dauwe.
29 Loksillich bistû, o Israël, hwa is dy allyk? In
folk bistû, forlost troch de Heare, it skyld fen
dyn help, en it swird fen dyn heechheit; en
dyn fijânnen scilk for dy út 'e wei krûpe, en dû
scilst strûze oer hjar hichten.

HAEDSTIK 34.

1 Do gyng Mozes út 'e flakten fen Moäb op
'e berch Nebo, de top fen 'e Pisga, lyk foar
Jericho oer; en de Heare wiisde him it hiele
lân Gileäd oan Dan ta.
2 en hiele Naftali, en it lân fen Efraïm en
Manasse, en it hiele lân fen Juda, oan 'e
Westsé ta;
3 en it Suderlân, en de Jordaenkrite, de
delling fen Jericho, de palmstêd, oan Soär ta.
4 En de Heare sei tsjin him: Dat is it lân dat
Ik Abraham, Izaäk en Jakob sward haw,
sizzende: Dyn sied scil Ik it jaen; Ik haw it dy
mei dyn eigen eagen sjen litten, mar dû scilst
der net hinne oertsjen.
5 Sa stoar Mozes, de tsjinstfeint des Heare,
dêr yn it lân fen Moäb, nefens des Heare
mûle.
6 En Hy bigroef him yn in delling yn it lân
fen Moäb, bisiden Beth Peor; en gjinien hat
syn grêf witten oant hjoed de dei.
7 En Mozes wier hûndert en tweintich jier
âld do't er stoar; syn eagen wierne net tsjuster

wirden en syn krêften wierne net forfallen.
8 En Israëls bern biskriemden Mozes yn 'e flakten fen Moäb tritich dagen; en de dagen fen it skriemen, dat hja rouden fen Mozes, waerden foltôge.
9 Jozua nou, de soan fen Nun, wier fol fen 'e Geast fen 'e wysheit, hwent Mozes hie syn hannen op him lein; en Israëls bern harken nei him, en diene lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
10 Mar der is nea wer in profeet yn Israël opstien lyk as Mozes, mei hwa't de Heare forkeard hie fen oantlit ta oantlit;
11 yn al de teikens en de wûnders dy't de Heare him opdroegen hat yn Egyptelân to dwaen oan Farao en oan al syn tsjinstfeinten en oan syn hiele lân,
12 en yn alle sterke macht, en yn al it greate en skriklike, dat Mozes dien hat foar de eagen fen hiele Israël.

# IT BOEK JOZUA

HAEDSTIK 1.

1 It barde nou nei de dea fen Mozes, de tsjinstfeint des Heare, dat de Heare spriek ta Jozua, de soan fen Nun, Mozes tsjinner, sizzende:
2 Myn tsjinstfeint Mozes is forstoarn; meitsje dy nou ré, tsjuch oer dizze Jordaen, dû en al dit folk, nei it lân dat Ik hjarren, Israëls bern, jaen scil.
3 Alle plak, dêr't jimme foet op wâdzje scil, haw Ik jimme jown, lyk as Ik ta Mozes spritsen haw.
4 Fen 'e woastenije en dizze Libanon ôf oan 'e greate rivier, de rivier de Eufraet ta, it hiele lân fen 'e Hethiten, en oant de greate sé, dêr't de sinne ûndergiet, scil it jimme gerjuchtichheit wêze.
5 Gjinien scil foar dyn oantlit bistean al de dagen fen dyn libben: lyk as Ik mei Mozes west haw, scil Ik mei dy wêze, Ik scil dy net ûntfalle noch dy forlitte.
6 Wêz sterk en manmoedich; hwent dû scilst dit folk it lân ervje litte, dat Ik hjar âffears sward haw hjarren to jaen.
7 Allinnich, wêz sterk en tige manmoedich, datstû de hiele wet, dy't Mozes myn tsjinstfeint dy hjitten hat, op 'en trousten hâldst en dêrneffens dochst; [pag. 220] wyk dêr net ôf noch rjuchts noch lofts, datstû forstannich hannelje meist oeral hwerstû gean scilst.
8 Lit it boek fen dizze wet net wike fen dyn mûle, mar oertink it dei en nacht, datstû alles op 'en trousten hâldst hwet dêryn biskreaun stiet en dêrneffens dochst; hwent den scilstû dyn wegen foarspoedich meitsje, en den scilstû forstannich hannelje.
9 Haw Ik dy net hjitten: Wêz sterk en manmoedich? Eangje net en wêz net forfeard, hwent de Heare dyn God is mei dy oeral hwerstû hinne tsjuchst.
10 Do gebea Jozua de foarmannen fen it folk en sei hjarren:
11 Gean midden troch it leger, en jow it folk bistel, sizzende: Meitsje jimme fortarring ré, hwent yette trije dagen den scille jimme oer dizze Jordaen tsjen, om it lân yn to nimmen, dat de Heare jimme God jimme jowt ta in erflik bisit.
12 En ta de Rubeniten en Gaditen en de heale stam fen Manasse spriek Jozua, sizzende:
13 Tink oan it wird, dat Mozes, de tsjinstfeint des Heare, jimme hjitten hat, sizzende: De Heare jimme God jowt jimme rêst, en Hy hat jimme dit lân jown;
14 jimme frouljue, jimme berntsjes en jimme fé meije bliuwe yn it lân, dat Mozes jimme jown hat oan dizze kant de Jordaen; mar jimme sels, al jimme kriichshaftige helden, scille útrist ta de striid optsjen foar it oantlit fen jimme broerren, en jimme scille hjar helpe;
15 oant de Heare jimme broerren rêst jown hat, lyk as jimme sels, en oant hja it lân, dat de Heare jimme God hjarren jowt, ek ynnommen hawwe; en den scille jimme weromgean nei it lân fen jimme erfskip, en erflik bisitte hwet Mozes, de tsjinstfeint des Heare, jimme jown hat oan dizze kant de Jordaen, dêr't de sinne opkomt.
16 Do antwirden hja Jozua, sizzende: Al hwet jo ús hjitten hawwe, scille wy dwaen, en oeral hwer't jo ús stjûre, scille wy gean.
17 Lyk as wy yn alles nei Mozes harke hawwe, sa scille wy nei jo harkje. En mei de Heare jins God dochs mei jo wêze, lyk as Er mei Mozes

west hat.
18 Alle man dy't jins mûle oerhearrich wêze scil, en nei jins wirden net harkje scil, yn alles hwet jo ús gebiede meije, dy scil deade wirde; wêz jo mar sterk en manmoedich!

HAEDSTIK 2.

1 Jozua nou, de soan fen Nun, stjûrde twa mannen út fen Sittim, dy tomûk bispiede scoene, en sei hjarren: Gean hinne, nim it lân op en Jericho. En hja gyngen, en kamen yn it hûs fen in frou, in hoer, by namme Rachab, en hja sliepten dêr.
2 Do krige de kening fen Jericho de boade, sizzende: Sjuch, hjir binne fen nacht mannen kommen fen Israëls bem, om it lân to forkennen.
3 En de kening fen Jericho stjûrde gûdden ta Rachab, sizzende: Leverje de mannen út dy ta dy kommen binne, dystû yn 'e hûs nommen hast; hwent hja binne kommen om it hiele lân to forkennen.
4 Mar de frou hie de beide mannen meinommen en se forbirgen, en hja sei: It is wier, der binne mannen ta my kommen, mar ik wist net hwer't hja wei wierne;
5 en it barde, tsjin it poartesluten, do't it tsjuster wier, dat dy mannen foartgyngen, mar hwer't de mannen hinne stitsen binne, wit ik net; set se mei hasten efternei en jimme scille se ynhelje.
6 Mar hja hie se op it dak kliuwe litten, en hja hie se forbirgen ûnder de flaeksskeaven dy't hja op it dak útspraet hie.
7 Dy mannen nou setten se efternei, de wei op nei de Jordaen, oan 'e fearen ta, en de poarte waerd sluten, nei't der útgien wierne dy't se efterneisetten.
8 En ear't hja hjar nei sliepen joegen, kaem hja by hjarren op it dak,
9 en hja sei tsjin de mannen: Ik wit, dat de Heare jimme dit lân jown hat, hwent de skrik for jimme is op ús fallen, en al de biwenners fen dit lân binne foar jimme oantlit toraend.
10 Hwent wy hawwe heard, dat de Heare de wetters fen 'e Reidsé droech makke hat foar jimme oantlit, do't jimme út Egypte teagen; en hwet jimme de [pag. 221] beide keningen fen 'e Amoriten Sihon en Och dien hawwe,dy't oan 'e oare kant de Jordaen wennen, ho't jimme se slein hawwe mei de ban.
11 En do't wy it hearden, is ús it herte toraend, en gjin geast yn hwa fen uzen ek kin langer bistean foar jimme oantlit; hwent de Heare jimme God, Hy is in God boppe yn 'e himel en ûnder op 'e ierde.
12 Nou den, swar my dochs by de Heare, dat lyk as ik jimme goed dien haw, jimme ús heite hûs ek goed dwaen scille, en jow my in bitroud teiken,
13 dat jimme ús heit en mem yn it libben litte scille, allyk as myn broerren en myn sisters, en alles hwet hjarres is, en dat jimme ús sielen rêdde scille fen 'e dea.
14 Do seine dy mannen tsjin hjar: Us siele mei for jimme stjerre, as jimme dizze ús saek net forriede, den scil it barre, hwennear't de Heare ús dit lân jowt, dat wy jo goedheit en trou dwaen scille.
15 Hja liet hjar den oan in line nei ûnderen troch it finster, hwent hjar hûs wier yn'e stêdsmûrre biboud, en hja wenne op 'e mûrre.
16 En hja sei tsjin hjar: Gean nei it berchtme, dat de forfolgers jimme net treffe; en hâld jimme dêr trije dagen biskûl, oant de forfolgers werom binne, en gean dêrnei jimme wegen.
17 En de mannen seine tsjin hjar: Wy scille frij wêze fen dizze ús eed, dêr't jo ús op ferge hawwe.
18 Sjuch, hwennear't wy yn it lân komme, den scille jo dit snoer fen skarlekken tried yn it finster bine, dêr't jo ús troch dellitte, en jimme heit en mem en jins broerren en jimme heite hiele húshâlding scille jo by jo yn 'e hûs helje.
19 En it scil barre, al hwa't út 'e doarren fen jins hûs nei bûten komt, dy syn bloed scil oer syn eigen holle komme, en wy scille ûnskildlch wêze; mar al hwet by jo yn 'e hûs bliuwt, dy syn bloed scil oer ús holle komme, as der in hân nei him útstitsen wirdt.
20 Forriede jo dizze ús saek lykwols, den scille wy frij wêze fen 'e eed dêr't jo ús op ferge hawwe.
21 En hja sei: Neffens jimme wirden sa mei it wêze. Do liet hja se gean en hja gyngen, en hja boun it skarlekken snoer yn it finster.
22 Hja den gyngen hinne en slaggen nei it berchtme, en bleauwen dêr trije dagen, oant de forfolgers weromgien wierne; hwent de forfolgers hiene hjar allerwegen socht, mar net foun.

23 Do teagen de beide mannen werom, en gyngen by it berchtme del, en fearen oer en kamen ta Jozua, de soan fen Nun; en hja forhellen him alles hwet hjarren wearfearn wier,

24 en hja seine tsjin Jozua: Wiswier, de Heare hat dat hiele lân yn ús hannen jown, hwent al de biwenners fen it lân binne al toraend foar ús oantlit.

## HAEDSTIK 3.

1 Jozua den makke him de moarns ier ré, en hja brieken op fen Sittim en kamen by de Jordaen, hy en al de bern fen Israël, en hja fornachten dêr ear't hja oerteagen.

2 En it barde, dat de foarmannen mei forrin fen trije dagen midden troch it leger gyngen,

3 en it folk hieten en seine: Hwennear't jimme de arke fen it forboun fen 'e Heare jimme God sjugge, en de Levityske preesters dy't hjar drage, brek jimme den ek op fen jimme plak en gean der efteroan.

4 Lit der lykwols in romte twisken jimme en hjar bliuwe fen likernôch twatûzen jelne, en kom der net tichterby, dat jimme sjen meije hwet jimme lâns geane, hwent jimme binne dat jister en earjister net lâns kommen.

5 Ek sei Jozua tsjin it folk: Hilligje jimme, hwent moarn scil de Heare wûnders yn jimme formidden dwaen.

6 En ta de preesters spriek Jozua, sizzende: Nim de arke fen it forboun op, en tsjuch op foar it oantlit fen it folk. Do namen hja de arke fen it forboun op, en hja teagen foar it oantlit fen it folk.

7 De Heare nou sei tsjin Jozua: Hjoed de dei scil Ik bigjinne dy great to meitsjen foar de eagen fen hiele Israël, dat hja witte meije, dat Ik mei dy wêze scil, lyk as Ik mei Mozes west haw.

8 Dû den scilst de preesters, dy't de arke fen it forboun drage, gebiede en sizze: Sa gau't jimme op 'e rânne fen [pag. 222] it wetter fen 'e Jordaen komme, scille jimme yn 'e Jordaen gean.

9 Do sei Jozua tsjin Israëls bern: Kom harren en hear de wirden fen 'e Heare jimme God.

10 Fierder sei Jozua: Hjiroan scille jimme witte, dat de libbene God yn jimme formidden is, en dat Er foar jimme oantlit wiswier útdriuwe scil de Kanaäniten en de Hethiten en de Heviten en de Feareziten en de Girgasiten en de Amoriten en de Jebusiten:

11 sjuch, de arke fen it forboun fen 'e Heare fen 'e hiele ierde giet foar jimme oantlit út yn 'e Jordaen.

12 Nou den, nim toalve mannen út Israëls stammen, ien man út elke stam;

13 hwent it scil barre, mei dat de foetten fen 'e preesters, dy't de arke des Heare, fen 'e Heare fen 'e hiele ierde drage, yn it wetter fen 'e Jordaen steane, den scille de wetters fen 'e Jordaen ôfsnien wirde; de wetters, dy't fen boppen floeije, hja scille stean as in mûrre.

14 En it barde, do't it folk opbriek út 'e tinten, om oer de Jordaen to tsjen, dat de preesters de arke fen it forboun droegen foar it oantlit fen it folk.

15 En do't de dragers fen 'e arke by de Jordaen kommen wierne, en de preesters dy't de arke droegen de foetten oan 'e kant yn it wetter dipt hiene — de Jordaen nou wier fol oan al syn iggen de hiele tiid fen 'e rispinge —

16 do bleauwen de wetters dy't fen boppen kamen stean; hja setten op ta in mûrre, fier foart by Adam, de sted dy't bisiden Sarethan leit; en dy't ôffloeiden nei de sé fen 'e flakte, de Sâltsé, dy forrounen, hja waerden ôfsnien. Do teach it folk oer, bieasten Jericho.

17 Mar de preesters dy't de arke fen it forboun des Heare droegen, stiene salang stéfêst op 'e droechte midden yn 'e Jordaen; en hiele Israël teach oer de droechte, oant it hiele folk oer de Jordaen wier.

## HAEDSTIK 4.

1 It barde nou, do't it hiele folk oer de Jordaen wier, dat de Heare ta Jozua spriek, sizzende:

2 Nim toalve mannen út it folk, ien man út elke stam,

3 en gebied en siz hjarren: Helje jimme hjir midden út 'e Jordaen, fen it plak dêr't de foetten fen 'e preesters steane, feardich toalve stiennen, nim se mei oer hjirhinne, en bring se yn it nachtleger, dêr't jimme fen nacht oerbliuwe scille.

4 Jozua den rôp de toalve mannen, dy't er útsocht hie út Israëls bern, ien man út elke stamme,

5 en Jozua sei tsjin hjar: Tsjuch oer foar de arke fen 'e Heare jimme God, midden yn 'e Jordaen; en nim allegearre ien stien op it skouder, neffens it tal fen 'e stammen fen

Israëls bern;
6 dat it ta in teiken ûnder jimme wêze mei. As jimme bern moarn freegje mochten, sizzende: Hwet moatte dy stiennen by jimme?
7 den scille jimme tsjin hjar sizze: Om't de wetters fen 'e Jordaen ôfsnien west hawwe foar de arke fen it forboun des Heare; do't dy troch de Jordaen teach, waerden de wetters fen 'e Jordaen ôfsnien; en dizze stiennen scille Israëls bern ta in oantinken dêrfen wêze oant yn ivichheit.
8 Israëls bern nou diene allyk as Jozua hjitten hie, en hja hellen toalve stiennen midden út 'e Jordaen, lyk as de Heare ta Jozua spritsen hie, neffens it tal fen 'e stammen fen Israëls bern; en hja namen se mei oer nei it nachtleger, en leine se dêr del.
9 Ek sette Jozua toalve stiennen op midden yn 'e Jordaen, op it plak dêr't de foetten fen 'e preesters stiene, dy't de arke fen it forboun droegen; en hja binne dêr oant hjoed de dei.
10 De preesters nou, dy't de arke droegen, stiene midden yn 'e Jordaen, oant alles folbrocht wier hwet de Heare Jozua hjitten hie it folk oan to sizzen, neffens al hwet Mozes Jozua hjitten hie. En it folk teach mei hasten oer.
11 En it barde, do't it hiele folk oer wier, dat de arke des Heare ek oerteach, en de preesters, foar it oantlit fen it folk.
12 En de bern fen Ruben en de bern fen Gad, en de heale stam fen Manasse, teagen tarist foar it oantlit fen Israëls bern, lyk as Mozes ta hjarren spritsen hie;
13 likernôch fjirtich tûzen tariste kriichsljue teagen foar it oantlit des Heare ta de striid, nei de fjilden fen Jericho. [pag. 223]
14 Dy deis makke de Heare Jozua great foar de eagen fen hiele Israël, en hja frezen him, lyk as hja Mozes freze hiene, al de dagen fen syn libben.
15 De Heare den spriek ta Jozua, sizzende:
16 Gebied de preesters dy't de arke fen it tsjûgenis drage, dat hja út 'e Jordaen komme.
17 Do gebea Jozua de preesters, sizzende: Kom út 'e Jordaen.
18 En it barde, do't de preesters, dy't de arke fen it forboun des Heare droegen, midden út 'e Jordaen kommen wierne, en de preesters hjar foetten optild en op 'e droechte set hiene, dat de wetters fen 'e Jordaen gearfoelen op hjar plak, en oeral wer twisken syn iggen streamden, lyk as de foarige en de foarfoarige deis.
19 It folk nou wier de tsjiende fen de earste moanne út 'e Jordaen kommen; en hja legeren hjar to Gilgal, bieasten Jericho.
20 En Jozua sette de toalve stiennen, dy't hja meinommen hiene út 'e Jordaen, to Gilgal op.
21 En hy spriek ta Israëls bern en sei: As jimme bern hjar heit moarn freegje meije, sizzende: Hwet binne dat for stiennen?
22 den scille jimme it jimme bern forhelje en sizze: Oer de droechte is Israël troch dizze Jordaen gien;
23 hwent de Heare jimme God hat de wetters fen 'e Jordaen foar jimme oantlit droech makke, oant jimme der troch wierne, allyk as de Heare jimme God by de Reidsé dien hat, dy't Er foar ús oantlit droech makke hat, oant wy der troch wierne;
24 dat alle folken fen 'e ierde witte scoene, ho sterk de hân des Heare is, dat jimme de Heare jimme God freezje meije al den dei.

HAEDSTIK 5.

1 En it barde, do't al de keningen fen 'e Amoriten biwesten de Jordaen, en al de keningen fen 'e Kanaäniten oan 'e sé hearden dat de Heare de wetters fen 'e Jordaen droechmakke hie foar it oantlit fen Israëls bern, oant wy oertein wierne, do toraende hjarren it hert, en der wier gjin geast mear yn hjarren foar it oantlit fen Israëls bern.
2 Om dy tiid sei de Heare tsjin Jozua: Meitsje dy stiennen messen en bisnij Israëls bern yetris, for de twade kear.
3 Do makke Jozua him stiennen messen, en bisnie Israëls bern op 'e heuvel fen 'e foarhûden.
4 Dit nou wier de reden dat Jozua hjar bisnie: al it folk dat út Egypte tein wier, de mânljue, al de kriichsljue, wierne nei de úttocht út Egypte ûnderweis stoarn yn 'e woastenije.
5 Hwent al it útteine folk wier bisnien, mar al it folk dat berne wier yn 'e woastenije, ûnderweis nei de úttocht út Egypte, hiene hja net bisnien.
6 Hwent fjirtich jier hiene Israëls bern yn 'e woastenije omswalke, oant al it folk omkommen wier, de kriichsljue dy't út Egypte tein wierne, dy't net nei de stimme des Heare harke hiene, hwa't de Heare sward hie, dat Er

hjarren net sjen litte scoe it lân, dat de Heare
hjar âffears sward hie ús jaen to scillen, in lân
oerrinnende fen môlke en hunich.
7 Mar hjar soannen hied Er yn hjar plak
steld; dy hat Jozua bisnien, om't hja de
foarhûd yette hiene, hwent hja hiene hjar
ûnderweis net bisnien.
8 En it barde do't de bisnijenis fen al it folk
dien wier, dat hja bleauwen op hjar plak yn it
leger, oant hja wer better wierne.
9 En de Heare sei tsjin Jozua: Hjoed haw Ik
de smaed fen Egypte fen jimme ôfwintele.
Dêrom is de namme fen dat plak Gilgal
neamd, oant hjoed de dei.
10 Wylst Israëls bern to Gilgal legere wierne,
hâldden hja itPeaske, de fjirtjinde deis fen dy
moanne, de jouns, yn 'e fjilden fen Jericho.
11 En de deis nei Peaske ieten hja fen 'e
fruchten fen it lân, ûnsûrre brea en roastere
ieren, dy eigenste deis.
12 En it manna hâldde op de deis nei't hja fen
'e frucht fen it lân iten hiene; en Israëls bern
krigen gjin manna mear, mar hja ieten
datselde jiers fen 'e frucht fen it lân Kanaän.
13 Nou barde it, do't Jozua op in kear by
Jericho wier, dat er syn eagen opsloech, en
taseach, en sjuch, dêr stie in man foar him
oer, dy't in úttein swird [pag. 224] yn 'e hân hie.
En Jozua gyng nei him ta, en sei tsjin him:
Hearre jo by ús of by ús fijannen?
14 En hy sei: Né, mar ik bin de foarst fen it
leger des Heare, nou bin ik kommen. Do foel
Jozua op it oantlit oer de groun en oanbea, en
sei tsjin him: Hwet hat myn Heare syn
tsjinstfeint to sizzen?
15 Do sei de foarst fen it leger des Heare tsjin
Jozua: Doch dyn skoaijing fen 'e foetten,
hwent it sté dêrstû op stiest is hillich. En Jozua
die sa.

HAEDSTIK 6.

1 Jericho nou hie de poarten tichtdien en
wier sletten for Israëls bern, der gyng gjinien
út en der kaem gjinien yn.
2 Do sei de Heare tsjin Jozua: Sjuch, Ik haw
Jericho mei syn kening en kriichshaftige
helten yn dyn hân jown.
3 Jimme allegearre den dy't kriichsljue
binne, scille om 'e stêd gean, ienris scille
jimme dêr om hinne tsjen; sà scilstû dwaen
seis dagen lang.
4 En saun preesters scille saun
rammebazunen foar de arke útdrage; mar de
saunde deis scille jimme saunris om 'e stêd
hinne tsjen, en de preesters scille op 'e
bazunen blaze.
5 En it scil barre hwennear't der stadich op
'e rammehoarn blazen wirdt en jimme hearre
it lûd fen 'e bazún, dat al it folk jûchje scil mei
in great gejûch; den scil de stêdsmûrre op it
sté ynstoarte, en it folk scil der oer hinne
klimme, in elk lyk foar him út.
6 Do rôp Jozua, de soan fen Nun, de
preesters, en sei tsjin hjar: Draech de arke fen
it forboun en lit saun preesters saun
rammebazunen foar de arke des Heare
útdrage.
7 En tsjin it folk sei er: Tsjuch op en gean om
'e stêd hinne; en lit de wapene man optsjen
foar de arke des Heare.
8 En it barde, do't Jozua ta it folk spritsen
hie, dat de saun preesters, dragende saun
rammebazunen foar it oantlit des Heare,
opteagen en op 'e bazunen bliezen, en de arke
fen it forboun des Heare folge hjar.
9 En de wapene man roun foar it oantlit fen
'e preesters dy't de bazunen bliezen, en de
efterhoede roun efter de arke, en ûnderwiles
gyngen en bliezen de bazunen.
10 Jozua nou hie it folk hjitten en sein: Jimme
scille net jûchje, ja jimme scille net ienris lûd
jaen en gjin wird scil jimme mûle ûntkomme
oant 'e dei dat ik jimme sizze scil: Jûchje! den
scille jimme jûchje.
11 En hy liet de arke des Heare om 'e stêd
gean, ienris yn it roun; do kamen hja wer yn it
leger, en fornachten yn it leger.
12 Dêrnei gyng Jozua der de moarns bytiid ôf,
en de preesters droegen de arke des Heare.
13 En de saun preesters, dragende de saun
rammebazunen foar de arke des Heare,
teagen op en bliezen op 'e bazunen, en de
wapene man roun foar hjar oantlit, en de
efterhoede roun efter de arke des Heare, en
ûnderwiles gyngen en bliezen de bazunen.
14 Sa teagen hja de twade deis ienris om 'e
stêd, en hja gyngen werom nei it leger. Sa
diene hja seis dagen lang.
15 En it barde de saunde deis, dat hja hjar
bytiid, foar dei en foar dage, rémakken, en hja
gyngen op 'e selde wize saunris om 'e stêd; dy
deis allinne gyngen hja saunris om 'e stêd.
16 En it barde de saunde reis, do't de
preesters op 'e bazunen bliezen, dat Jozua

tsjin it folk sei: Jûchje! hwent de Heare hat jimme de stêd jown.

17 Mar de stêd scil de Heare ta in banoffer wêze, hja en al hwet deryn is; allinne Rachab, de hoer, scil yn it libben bliuwe, hja en allegearre dy’t by hjar yn ’e hûs binne, om’t hja de boaden, dy’t wy útstjûrd hiene, forbirgen hat.

18 Mar wachtsje jimme for it bande, dat jimme gjin ban oer jimsels helje, nimmende hwet band is, en Israëls leger net ûnder de ban bringe en it fordjerre.

19 En al it silver en goud, en it koperen en izeren gerei scille de Heare hillige wêze, oan ’e skat des Heare scil it komme.

20 It folk den jûche, do’t hja op ’e bazunen bliezen; en it barde do’t it folk it lûd fen ’e bazunen hearde, dat it folk jûche mei in great gejûch, en de mûrre stoarte yn op it sté, en it folk klom der oer hinne yn ’e stêd, in elk lyk foar him út, en hja namen de stêd yn.

21 En hja banden alles hwet yn ’e stêd [pag. 225] wier, fen ’e man oant ’e frou, fen it bern oant ’e âlde, en oant ’e okse en de skiep en de ezel, mei it skerp fen it swird.

22 Jozua nou sei tsjin de twa mannen, de bispieders fen it lân: Gean nei it hûs fen dy frou, de hoer,en lied de frou dêrút, hjarsels en al hwet hjarres is, lyk as jimme hjar sward hawwe.

23 Do gyngen dy jongfeinten, de bispieders, dêr hinne en laetten Rachab út, hjarsels en hjar heit en mem, en hjar broerren en al hwet hjarres wier; ek laetten hja al hjar húshâldingen út, en hja brochten se ûnder bûten Israëls leger.

24 De stêd nou forbaernden hja mei fjûr, en alles hwet dêryn wier: allinnich it silver en goud, en it koperen en izeren gerei brochten hja oan ’e skat fen it hûs des Heare.

25 Sa liet Jozua Rachab, de hoer, en hjar heite húsgesin, en al hwet hjarres wier, yn it libben, en hja hat yn Israëls formidden wenne oant hjoed de dei, om’t hja de boaden forbirgen hie, dy’t fen Jozua útstjûrd wierne om Jericho to bispieden.

26 En dyselde tiids biswarde Jozua hjar, sizzende: Forflokt foar it oantlit des Heare mei wêze de man, dy’t it weagje scil en bou dizze stêd Jericho! Op syn earstberne soan scil er hjar grounfêstje, op syn jongste hjar poarten sette!

27 Sa wier de Heare mei Jozua, en syn rop roun troch it hiele lân.

HAEDSTIK 7.

1 Mar Israëls bern bisûndigen hjar oan it bande; hwent Achan, de soan fen Karmi, de soan fen Sabdi, de soan fen Searah, út de stam fen Juda, naem fen it bande. Do lôge de grime des Heare tsjin Israëls bern.

2 Jozua nou stjûrde mannen fen Jericho nei Ai, dat by Beth Aven leit, biëasten Beth El, en spriek ta hjarren, sizzende: Tsjuch op en bispied it lân. Do teagen dy mannen op en bispieden Ai.

3 Dêrnei kamen hja werom ta Jozua en seine tsjin him: Lit it hiele folk net optsjen, lit sa’n twa of trije tûzen man optsjen om Ai to slaen; mêdzje al it folk der net mei ôf, hwent hja binne minmachtich.

4 Sa teagen sa’n trije tûzen man fen it folk dêrhinne op, mar hja flechten for it oantlit fen ’e mannen fen Ai,

5 en de mannen fen Ai forsloegen sa’n seis en tritich man fen hjarren, en forfolgen se fen ’e poarte oant de stiengraverijen, en forsloegen se op ’e berchskeante. Do raende it folk it herte oan wetter.

6 En Jozua toskoerde syn klean, en foel op it oantlit oer de groun foar de arke des Heare, oant de joune ta, hy en Israëls âldsten, en hja smieten stof op hjar holle.

7 En Jozua sei: Och, Heare Heare, hwerom hawwe Jo dit folk dochs troch de Jordaen gean litten, om ús to jaen yn ’e hân fen ’e Amoriten, om ús to fordjerren? Hiene wy mar foar ús nommen en bliuw oan ’e oare kant de Jordaen!

8 Och Heare, hwet moat ik sizze, nou’t Israël foar it oantlit fen syn fijânnen de nekke keard hat?

9 Hwennear’t de Kanaäniten en al de biwenners fen it lân it hearre, scille hja ús bisingelje en ús namme útroegje fen ’e ierde, en hwet scille Jo den oan jins greate namme dwaen?

10 Do sei de Heare tsjin Jozua: Kom oerein; hwerom leistû dêr op dyn oantlit?

11 Israël hat sûndige, en hja hawwe myn forboun, dat Ik hjarren hjitten hie, ek oertrêdde; en ek hawwe hja nommen fen it bande, en ek stellen, en it ek stil binefterhâlden en by hjar húsrie lein.

12 Dêrom scille Israëls bern it net hâlde kinne
foar it oantlit fen hjar fijânnen; hja scille de
nekke foar it oantlit fen hjar fijânnen keare,
hwent hja binne yn ’e ban. Ik scil foartoan net
mear mei jimme wêze, as jimme de ban net út
jimme formidden fordylgje.
13 Kom oerein, hilligje it folk, en siz: Hilligje
jimme op moarn, hwent sà seit de Heare, de
God fen Israël: Der is in ban yn dyn
formidden, o Israël; dû scilst it net hâlde
kinne foar it oantlit fen dyn fijânnen, oant
jimme de ban út jimme formidden dien
hawwe.
14 Jimme scille den yn ’e moarntyd
oankomme neffens jimme stammen; en it scil
barre, de stam dy’t de Heare rekke hat, dy scil
oankomme neffens de slachten; en hokker
slachte de Heare rekke hat, dat scil
oankomme by húsgesinnen; en hokker
húsgesin de Heare rekke hat, dat scil
oankomme man foar man. [pag. 226]
15 En it scil barre, hwa’t rekke wirdt mei de
ban, dy scil mei fjûr forbaernd wirde, hy en al
hwet er hat, om’t er it forboun des Heare
oertrêdde en in dwaesheit yn Israël dien hat.
16 Do makke Jozua him de moarns ier ré, en
liet Israël oankomme neffens syn stammen,en
de stam fen Juda waerd rekke.
17 Dêrnei liet er de slachten fen Juda
oankomme, en Hy rekke it slachte fen Sarhi.
Do liet er it slachte fen Sarhi oankomme man
foar man, en Sabdi waerd rekke.
18 En do’t er dy syn húsgesin oankomme liet
man foar man, do waerd Achan rekke, de soan
fen Karmi, de soan fen Sabdi, de soan fen
Searah, út ’e stam fen Juda.
19 Do sei Jozua tsjin Achan: Myn soan, jow de
Heare, de God fen Israël, de eare dochs, en
doch foar Him bilidenis, en biken my dochs,
hwetstû dien hast; hâld it my net binefter.
20 Achan nou antwirde Jozua en sei: Wiswier,
ik haw sûndige tsjin de Heare, de God fen
Israël, hwent sa en sa haw ik dien:
21 ik seach mank de rôf in sierlike
Babylonyske mantel, en twahûndert sikkel
silver, en in gouden steaf, dy’t fyftich sikkel
woech, en ik krige der sin oan, en ik naem se;
en sjuch, hja lizze bidobbe yn ’e groun
midden yn myn tinte, en it silver derûnder.
22 Do stjûrde Jozua boaden út, dy’t nei de
tinte rounen, en sjuch, it laei bidobbe yn syn
tinte, en it silver derûnder.
23 En hja hellen it midden út ’e tinte, en
brochten it ta Jozua en ta al de bern fen Israël,
en hja spraetten it út foar it oantlit des Heare.
24 En Jozua en hiele Israël namen Achan, de
soan fen Searah, en it silver en de sierlike
mantel en de gouden steaf, en syn soannen en
syn dochters, en syn oksen en syn ezels en syn
fé, en syn tinte en alles hwet sines wier, en hja
fierden se nei de delling Achor.
25 En Jozua sei: Hwet hastû ús yn ûnstjûr
brocht! Nou scil de Heare dy yn ûnstjûr
bringe. En hiele Israël stiennige him mei
stiennen, en hja forbaernden it allegearre mei
fjûr, en bidieken it mei stiennen.
26 En hja smieten in greate stienbult oer him
op, dy’t dêr is oant hjoed de dei. Sa bikaem de
Heare fen ’e gleonens fen syn grime. Dêrom is
de namme fen dat plak de delling Achor
neamd, oant hjoed de dei.

HAEDSTIK 8.

1 Do sei de Heare tsjin Jozua: Eangje net en
wêz net forfeard, nim al it kriichsfolk mei, en
meitsje dy ré, tsjuch op nei Ai: sjuch, Ik haw
de kening fen Ai en syn folk en syn stêd en syn
lân yn dyn hân jown.
2 Dû nou scilst Ai en syn kening dwaen lyk
astû Jericho en syn kening dien hast, allinne
scille jimme syn rôf en syn fé sels hâlde; liz de
stêd fen efteren in leage.
3 Do makken Jozua en al it kriichsfolk hjar
ré, om op to tsjen nei Ai. En Jozua socht tritich
tûzen man út, kriichshaftige helten, en hy
stjûrde hjar by nacht op ’en paed,
4 en gebea hjarren, sizzende: Tink der om,
jimme scille de stêd fen efteren leagen lizze;
jow jimme lykwol net al to fier fen ’e stêd, en
wêz allegearre ré.
5 Ik nou en al it folk dat by my is, scille ticht
op ’e stêd oantsjen, en it scil barre hwennear’t
hja ús yn ’e miette geane, lyk as de oare kear,
dat wy flechtsje scille for hjar oantlit.
6 Den scille hja úttsjen ús efternei, oant wy
se fen ’e stêd ôf lokke hawwe, hwent hja scille
sizze: Hja flechtsje for ús oantlit, lyk as de oare
kear, en wy scille ek for hjar oantlit flechtsje.
7 Den scille jimme oereinkomme út ’e leage
en jimme scille de stêd nimme, hwent de
Heare jimme God scil hjar yn jimme hân jaen.
8 En it scil barre hwennear’t jimme de stêd
ynnommen hawwe, dat jimme de stêd
oanstekke scille mei fjûr; neffens it wird des

Heare scille jimme dwaen: sjuch, ik haw it jimme hjitten.
9 Sa stjûrde Jozua hjar út, en hja joegen hjar nei de leage, en hja bleauwen twisken Beth El en Ai, biwesten Ai, mar Jozua fornachte dy nachts mids it folk.
10 En Jozua joech him de moarns ier op en hy munstere it folk; en hy teach op, hy en Israëls âldsten, foar it oantlit fen it folk, nei Ai. [pag. 227]
11 Ek teach al it kriichsfolk op dat by him wier; en hja kamen de stêd bynei, der lyk njonken oer, en hja legeren hjar binoarden Ai, dat de delling twisken him en Ai yn wier.
12 En hy naem likernôch fiif tûzen man en lei hjar yn 'e leage twisken Bethel en Ai, biwesten de stêd.
13 En hja stelden it folk op: it hiele leger binoarden de stêd, en de leage oan 'e westkant fen 'e stêd. En Jozua joech him de nachts midden yn 'e delling.
14 En it barde, do't de kening fen Ai dat seach, dat de mannen fen 'e stêd yn 'e iere moarn mei hasten tarissing makken en útteagen ta de striid, Israël yn 'e miette, hy en al syn folk, nei it stelde plak foar de flakte; hwent hy wist net dat him efter de stêd in leage lein wier.
15 Jozua den, en hiele Israël, lieten hjar foar hjar oantlit forslaen, en hja flechten de wei lâns fen 'e woastenije.
16 Do waerd al it folk, dat yn 'e stêd wier, oproppen om hjar efternei to setten; en hja setten Jozua efternei en waerden fen 'e stêd ôflitsen,
17 hwent der bleau gjin man binefter yn Ai noch yn Bethel, dy't net útteach Israël efternei; en hja lieten de stêd iepenstean en efterfolgen Israël.
18 Do sei de Heare tsjin Jozua: Stek de spear dystû yn 'e hân hast út nei Ai, hwent Ik scil it yn dyn hân jaen. Do stiek Jozua de spear dy't er yn 'e hân hie út tsjin de stêd.
19 Do joech de leage hjar ynienen op fen hjar plak, en hja rounen ta, mei't er syn hân útstitsen hie, en kamen by de stêd, en hja namen hjar yn, en stieken de stêd yn 'e brân.
20 Do't de mannen fen Ai hjar omkearden, seagen hja, en sjuch, de reek fen 'e stêd gyng omhegen nei de himel; en hja hiene gjin romte om dit út of dat út to flechtsjen, hwent it folk dat nei de woastenije flechte kearde him tsjin de efterfolgers.
21 En Jozua en hiele Israël, sjende dat de leage de stêd ynnommen hie, en dat de reek fen 'e stêd omheech gyng, kearden hjar om en sloegen de mannen fen Ai.
22 En dy út 'e stêd kamen hjarren yn 'e miette, dat hja rekken midden twisken de Israëliten, dizze hjirwei en dy dêrwei, en hja sloegen se, oant der gjinien fen hjarren oer wier of ûntkommen.
23 Mar de kening fen Ai griepen hja libben, en hja brochten him foar Jozua.
24 En it barde, do't Israël dien hie mei it deadzjen fen al de biwenners fen Ai, op it fjild en yn 'e woastenije, dêr't hja hjar efterfolge hiene, en hja allegearre oan 'e lêste man ta fallen wierne troch it skerpe swird, dat hiele Israël weromgyng nei Ai, en hja sloegen it mei it skerp fen it swird.
25 En allegearre meiïnoar wierne it toalve tûzen dy't dy deis foelen, sawol mânljue as frouljue, allegearre ljue fen Ai.
26 Jozua nou loek syn hân dy't er mei de spear útstitsen hie net werom, oant er al de biwenners fen Ai slein hie mei de ban.
27 Allinnich hâldden de Israëliten it fé en de bút fen dy stêd for hjarsels, neffens it wird des Heare dat Er Jozua hjitten hie.
28 Jozua nou forbaernde Ai, en hy makke it ta in púnfal for ivich, ta in forwoasting oant hjoed de dei.
29 En de kening fen Ai hong er oan 'e beam oan 'e jouns ta, en tsjin sinne ûndergong gebea Jozua, hja scoene syn dea lichem fen 'e beam ôfnimme, en hja smieten it by de yngong fen 'e stêdspoarte del, en setten der in greate stienbult boppe op, dy't dêr is oant hjoed de dei.
30 Do boude Jozua de Heare Israëls God in alter op 'e berch Ebal,
31 lyk as Mozes de tsjinstfeint des Heare Israëls bern hjitten hie, neffens itjinge dat biskreaun stiet yn Mozes wetboek: in alter fen ûnbihoude stien, dêr't gjin izer oer hinne helle wier; en dêr offeren hja de Heare brânoffers op, ek offeren hja tankoffers.
32 Dêr skreau er ek op stiennen in oerskrift fen Mozes wet; hy skreau it foar it oantlit fen Israëls bern.
33 En hiele Israël, mei syn âldsten en foarmannen en syn rjuchters, stiene oan dizze en oan jinge side fen 'e arke, foar de Levityske preesters dy't de arke fen it forboun des Heare

droegen, sawol frjemdlingen as lânsljue, de iene helte dêrfen foar de berch Gerizim en de oare helte foar de berch Ebal oer, Iyk as Mozes, de tsjinstfeint des Heare, bistel jown hie [pag. 228] olk fen Israël to’n earsten to seingjen.
34 En dêrnei lies er lûdop al de wirden fen ’e wet, de seine en de flok, neffens alles dat yn it wetboek biskreaun stiet.
35 Der wier gjin wird fen al itjinge Mozes hjitten hie, dat Jozua net lûdop foarlies foar de hiele gemeinte fen Israël, mei de frouljue, en de lytse bern, en de frjemdlingen dy’t yn hjar formidden tahâldden.

HAEDSTIK 9.

1 En it barde, do’t al de keningen dat hearden dy’t oan dizkant de Jordaen wennen, op it berchtme en yn ’e delling en bylâns de hiele wâl fen ’e Greate Sé foar de Libanon oer: de Hethiten en de Amoriten, de Kanaäniten, de Feareziten, de Heviten en de Jebusiten,
2 dat hja meiïnoar yn it boun gyngen, om ienriedich tsjin Jozua en tsjin Israël to oarlogjen.
3 Mar de biwenners fen Gibeon, do’t dy hearden hwet Jozua Jericho en Ai dien hie,
4 dy bisochten it ek mei liepens; hja gyngen hinne en bearden dat hja seinboade wierne, en hja namen âlde sekken mei op ’e ezels, en âlde en toskoerde en wer byinoarhelle wynsekken,
5 allyksa âlde en bilape skoen oan ’e foetten, en hja hiene âlde klean oan, en it brea dat hja mei op reis hiene wier allegearre like droech en krûmelich.
6 En hja kamen ta Jozua yn it leger to Gilgal, en hja seine tsjin him en tsjin de mannen fen Israël: Wy binne fier om utens wei; nou den, meitsje in forboun mei ús.
7 Do seine de mannen fen Israël tsjin de Heviten: Misskien wenje jimme wol yn ús formidden, ho scille wy den in forboun mei jimme meitsje?
8 Hja den seine tsjin Jozua: Wy binne jins tsjinstfeinten. Do sei Jozua tsjin hjar: Hwa binne jimme en hwer komme jimme wei?
9 Hja nou seine tsjin him: Jins tsjinstfeinten binne tige fier om utens wei, om de namme fen ’e Heare jins God; hwent wy hawwe gewach fen Him heard, en alles hwet Er yn Egypte dien hat;
10 en alles hwet Er dien hat oan ’e twa keningen fen ’e Amoriten oan ’e oare kant de Jordaen, Sihon, de kening fen Hesbon, en Och, de kening fen Bazan, dy to Astaroth wenne.
11 Dêrom sprieken ús âldsten en al de biwenners fen ús lân ta ús, sizzende: Nim fortarring mei for ûnderweis op reis en gean hjarren yn ’e miette, en siz tsjin hjar: Wy binne jimme tsjinstfeinten, meitsje nou dochs in forboun mei ús.
12 Sjuch hjir ús brea: waerm hawwe wy it ta fortarring meinommen út ús huzen, de deis dat wy útteagen nei jimme ta, en sjuch, nou is it droech en forkrûmele;
13 en sjuch dêr de wynsekken: do’t wy se follen wierne hja nij, mar sjuch, hja binne toskoerd; en sjuch hjir ús klean en ús skoen: hja binne forsliten op it bloedich lange ein.
14 Do namen de mannen fen hjar fortarring, mar de mûle des Heare bifregen hja net.
15 En Jozua makke frede mei hjarren en hy gyng in forboun mei hjarren oan, dat er hjar yn it libben litte scoe; en de oersten fen ’e gemeinte swarden it hjarren.
16 En trije dagen nei’t hja it forboun mei hjarren makke hiene barde it, dat hja hearden, it wierne hjar neiste bûrren en hja wennen yn hjar formidden.
17 Hwent Israëls bern wierne opbritsen, en kamen de trêdde deis by hjar stêdden: hjar stêdden nou wierne Gibeon en Kefira en Beëroth en Kirjath Jeärim.
18 Mar Israëls bern sloegen hjar net, om’t de oersten fen ’e gemeinte hjarren sward hiene by de Heare, Israëls God; en de hiele gemeinte spriek tsjin de oersten op.
19 Do seine al de oersten tsjin de hiele gemeinte: Wy hawwe hjarren sward by de Heare, de God fen Israël, dêrom kinne wy hjar nou net oankomme.
20 Dit scille wy hjarren dwaen: hjar yn it libben litte, dat der gjin grime oer ús komme mei fen wegen de eed dy’t wy hjarren sward hawwe.
21 Sa seine de oersten tsjin hjar: Hja meije yn it libben bliuwe. En hja waerden houthakkers en wetterputters for de hiele gemeinte, lyk as de oersten tsjin hjar sein hiene.
22 En Jozua rôp hjar en spriek ta hjarren, sizzende: Hwerom hawwe jimme ús [pag. 229] bidragen en sein: Wy sitte tige fier fen jimme

ôf, wylst jimme yn ús formidden wenje ?
23 Nou den, forflokt meije jimme wêze, en nea scille jimme ophâlde tsjinstfeinten of houthakkers of wetterputters to wêzen for it hûs fen myn God.
24 Hja den antwirden Jozua en seine: Om't jins tsjinstfeinten for wier forhelle wier, dat de Heare jins God syn tsjinstfeint Mozes hjitten hie, Hy scoe jimme dit hiele lân jaen en al de biwenners fen it lân foar jimme oantlit fordylgje, dêrom eangen wy de dea fen jimme oantlit; en sa binne wy ta sok ding kommen.
25 En nou, sjuch, wy binne yn jins hân: doch ús lyk as it goed en lyk as it rjucht is yn jins eagen.
26 Sa die er hjarren den, en forloste hjar út 'e hân fen Israëls bern, dat hja se net deasloegen.
27 En Jozua stelde hjar dyselde deis ta houthakkers en wetterputters fen 'e gemeinte, en for it alter des Heare, oant hjoed de dei, op it plak dat Hy útkarre scoe.

HAEDSTIK 10.

1 It barde nou, do't Adoni Sédek, de kening fen Jeruzalem, hearde dat Jozua Ai ynnommen en mei de ban slein hie, en dat er Ai en syn kening itselde dien hie as Jericho en syn kening, en dat de biwenners fen Gibeon frede mei Israël makke hiene, en yn hjar formidden wierne,
2 do eange it hjarren tige; hwent Gibeon wier in greate sted, ien fen 'e keninklike stêdden suver, ja it wier greater as Ai, en al syn mannen wierne helten.
3 Dêrom die Adoni Sédek, kening fen Jeruzalem, de boade oan Hoham, de kening fen Hebron, en oan Pireäm, de kening fen Jarmuth, en oan Jafia, de kening fen Lachis, en oan Debir, de kening fen Eglon, sizzende:
4 Tsjuch harren op en help my, dat wy Gibeon slaen meije, om't it frede makke hat mei Jozua en mei de bern fen Israël.
5 Sa gyngen yn it boun en teagen op fiif Amorityske keningen: de kening fen Jeruzalem, de kening fen Hebron, de kening fen Jarmuth, de kening fen Lachis, de kening fen Eglon, hja en al hjar legers; en hja bisingelen Gibeon en strieden der tsjin.
6 Dêrom diene de mannen fen Gibeon Jozua de boade yn it kamp to Gilgal, sizzende: Lûk jins hannen net fen jins tsjinstfeinten ôf, kom mei hasten ta ús, en forlos ús en help ús; hwent al de keningen fen 'e Amoriten dy't op it berchtme wenje binne tsjin ús gearkommen.
7 Do teach Jozua op fen Gilgal, hy en al it kriichsfolk mei him, en alle kriichshaftige helten.
8 En de Heare sei tsjin Jozua: Eangje hjarren net, hwent Ik haw se yn dyn hân jown; gjinien fen hjarren scil for dyn oantlit bistean.
9 Do kaem Jozua ûnforwachte oer hjar: de hiele nacht troch wied er fen Gilgal optein.
10 En de Heare forbjustere hjar foar Israëls oantlit; en hy sloech se mei in greate slach to Gibeon, en forfolge se de wei lâns fen Beth Hoarons berchpas, en sloech se oan Aseka en oan Makkeda ta.
11 It barde nou, do't hja for Israëls oantlit flechten, en yn 'e delgong fen Beth Horon wierne, dat de Heare greate stiennen op hjar wirp fen 'e himel, oan Aseka ta, dat hja it bistoaren: der wierne mear dy't stoaren fen 'e heilstiennen, as dy't Israëls bern deaden mei it swird.
12 Do spriek Jozua ta de Heare, de deis dat de Heare de Amoriten foar it oantlit fen Israëls bern oerjoech, en sei foar de eagen fen Israël. Sinne, bliuw stean to Gibeon, en dû moanne, yn 'e delling fen Ajalon!
13 En de sinne stie stil en de moanne bleau stean oant it folk wraek nommen hie op syn fijannen, Stiet dat net biskreaun yn it Boek fen 'e Oprjuchte? De sinne den stie stil heech oan 'e himel, en haeste hjar net om ûnder to gean omtrint in hiele dei.
14 En in dei lyk as dy hat der noch foartyd noch neityd west, dat de Heare immens stim sa forhearde; hwent de Heare stried for Israël.
15 Do teach Jozua werom, hy en hiele Israël, nei it kamp to Gilgal.
16 Dy fiif keningen nou flechten en biskûlen hjar yn 'e spelonk by Makkeda.
17 En Jozua krige de boade, sizzende: [pag. 230]
De fiif keningen binne foun, biskûle yn 'e spelonk by Makkeda.
18 Do sei Jozua: Rôlje greate stiennen foar de yngong fen 'e spelonk, en set der mannen by om hjar to biweitsjen.
19 Mar jimme, bliuw net stean, efterfolgje jimme fijânnen en slach se yn 'e efterhoede, lit se net yn hjar stêdden slagje, hwent de Heare hat se yn jimme hân jown.

20 En it barde, do’t Jozua en Israëls bern dien
hiene hjar to slaen mei in tige greate slach,
oant hja forneatige wierne, en de
oerbleaunen, dy’t yette fen hjarren oer
wierne, yn ’e fêstingstêdden slagge wierne,
21 dat al it folk bihâlden ta Jozua yn it leger
by Makkeda weromkaem. Nimmen doarst
tsjin ien fen Israëls bern in tonge forroere.
22 Dêrnei sei Jozua: Meitsje de yngong fen ’e
spelonk iepen en bring dy fiif keningen ta my
út ’e spelonk.
23 Hja nou diene it en brochten dy fiif
keningen ta him út ’e spelonk: de kening fen
Jeruzalem, de kening fen Hebron, de kening
fen Jarmuth, de kening fen Lachis, de kening
fen Eglon.
24 En it barde, do’t hja dy keningen ta Jozua
brocht hiene, dat Jozua al de mannen fen
Israël rôp, en hy sei tsjin de oersten fen it
kriichsfolk, dy’t mei him optein wierne: Kom
hjir, set dizze keningen jimme foet op ’e
nekke. En hja kamen en setten hjarren de foet
op ’e nekke.
25 Do sei Jozua tsjin hjar: Eangje net en wêz
net forfeard, wêz sterk en manmoedich,
hwent sa scil de Heare al jimme fijannen
dwaen tsjin hwa’t jimme stride.
26 En dêrnei sloech Jozua hjar en deade se,
en hong se oan fiif beammen en hja hongen
oan ’e beammen oant de jouns;
27 en it barde tsjin de tiid fen sinne
ûndergong, dat Jozua gebea, hja scoene fen ’e
beammen ôfnommen wirde, en hja smieten
se yn ’e spelonk dêr’t hja biskûl sitten hiene,
en hja setten greate stiennen foar de yngong
fen ’e spelonk, dy’t dêr binne oant hjoed de
dei.
28 Dyselde deis naem Jozua Makkeda ek yn,
en hy sloech it mei it skerp fen it swird, de
stêd en hjar kening; hy sloech hjar en alle siel
dy’t dêryn wier mei de ban; gjinien liet er yn it
libben, en de kening fen Makkeda die er
itselde dat er de kening fen Jericho dien hie.
29 Do teach Jozua troch, hy en hiele Israël,
fen Makkeda nei Libna, en hy oarlogge tsjin
Libna;
30 en de Heare joech dat ek yn Israëls hân, de
stêd en hjar kening; en hy sloech it mei it
skerp fen it swird, de stêd en alle siel dy’t
deryn wier: hy liet der gjinien yn it libben; en
hy die syn kening itselde dat er de kening fen
Jericho dien hie.
31 Do teach Jozua troch, hy en hiele Israël,
fen Libna nei Lachis, en hy bisingele it en
oarlogge dertsjin;
32 en de Heare joech Lachis yn Israëls hân;
en hy naem it yn de twade deis, en hy sloech
it mei it skerp fen it swird, de stêd en alle siel
dy’t deryn wier, neffens alles dat er Libna dien
hie.
33 Do teach Hoaram de kening fen Gezer op,
om Lachis to helpen, mar Jozua sloech him en
syn folk, oant er gjinien oer hie dy’t
ûntkomme koe.
34 En Jozua teach troch fen Lachis nei Eglon,
hy en hiele Israël, en hja bisingelen it en
oarloggen dertsjin;
35 en hja namen it yn dyselde deis, en
sloegen it mei it skerp fen it swird; en alle siel
dy’t deryn wier sloech er dy deis mei de ban,
neffens alles dat er Lachis dien hie.
36 Dêrnei teach Jozua op, hy en hiele Israël,
fen Eglon nei Hebron, en hja oarloggen
dertsjin;
37 en hja namen it yn, en sloegen it mei it
skerp fen it swird, syn kening sawol as al syn
stêdden, en alle siel dy’t deryn wier; hy liet
gjinien yn it libben, neffens alles dat er Eglon
dien hie; en hy sloech it mei de ban, de stêd
en alle siel dy’t deryn wier.
38 Do kearde Jozua om, hy en hiele Israël,nei
Debir, en hy oarlogge dertsjin;
39 en hy naem it, mei syn kening, en al syn
stêdden, en hja sloegen it mei it skerp fen it
swird, en sloegen alle siel dy’t deryn wier mei
de ban; hy liet gjinien oer dy’t ûntkomme koe;
lyk as er Hebron dien hie, en lyk as er Libna en
syn kening dien hie, allyksa die er Debir en
syn kening.
40 Sa sloech Jozua it hiele lân, it berchtme, en
it Suden, en de legen, en de berchskeanten, en
al de keningen [pag. 231] dêroer; gjinien liet er oer
dy’t ûntkomme koe, ja alles hwet sykhelle
sloech er mei de ban, lyk as de Heare Israëls
God hjitten hie.
41 En Jozua sloech se fen Kades Barneä ôf
oan Gaza ta; allyksa it hiele lân Gosen, en oan
Gibeon ta.
42 Al dy keningen en hjar lân naem Jozua yn
ien reis; hwent de Heare, Israëls God, stried
for Israël.
43 Do gyng Jozua werom, hy en hiele Israël,
nei it kamp to Gilgal.

HAEDSTIK 11.
1 En it barde, do't Jabin de kening fen Hazor dat hearde, dat er de boade die oan Jobab de kening fen Madon, en oan 'e kening fen Simron, en oan 'e kening fen Achsaf,
2 en oan 'e keningen op it berchtme yn it Noarden, en yn 'e flakte bisuden Kinneroth, en yn 'e legen, en op 'e hichten fen Dor oan 'e sé,
3 oan 'e Kanaäniten yn it Easten en yn it Westen, en de Amoriten, en de Hethiten, en de Feareziten, en de Jebusiten op it berchtme, en de Heviten ûnder oan 'e Hermon yn it lân fen Mispa.
4 Dy den teagen út, hja en al hjar legers; in mannichte folk, sa machtich as it sân oan 'e igge fen 'e sé, en tige folle hynders en weinen.
5 Al dy keningen forienigen hjar, en kamen en legeren hjar meiïnoar by de wetters fen Mearom, om tsjin Israël to striden.
6 En de Heare sei tsjin Jozua: Eangje hjar oantlit net, hwent moarn om diz'tiid scil Ik se allegearre forslein dellizze foar Israëls oantlit; hjar hynders scilstû de haksinen trochsnije en hjar weinen forbaerne mei fjûr.
7 En Jozua, en al it kriichsfolk dat er by him hie, kamen ûnforwachte fenwegen by de werters fen Mearom, en foelen oer hjar gear.
8 En de Heare joech se yn Israëls hân, en hja sloegen se, en hja sieten se efternei oan Great Sidon ta, en oant Misrefoth Maïm, en oant de delling Mispa op it Easten; en hja sloegen se oant der gjinien fen hjarren oer wier dy't ûntkomme koe.
9 Jozua nou die hjarren lyk as de Heare him sein hie: hjar hynders snie er de haksinen troch en hjar weinen forbaernde er mei fjûr.
10 En foartdêrnei gyng Jozua werom, en naem Hazor yn, en syn kening sloech er mei it swird; hwent Hazor wier eartiids it haed fen al dy keninkriken.
11 En alle siel dy't dêryn wier sloegen hja mei it skerp fen it swird, sloegen hja mei de ban; der bleau neat oer dat sykhelle; en Hazor sels forbaernde er mei fjûr.
12 En Jozua naem al de stêdden fen dy keningen, en al de keningen sels, en hy sloech se mei it skerp fen it swird, hy sloech se mei de ban, lyk as Mozes, de tsjinstfeint des Heare, hjitten hie.
13 Mar de Israëliten forbaernden gjin stêdden dy't op in heuvel leine; bihalven Hazor allinne, dat forbaernde Jozua.
14 En al de bút fen dy stêdden, en it fé hâldden Israëls bern for hjarsels; mar al de minsken sloegen hja mei it skerp fen it swird, oant hja se fordylge hiene, hja lieten neat oerbliuwe dat sykhelle.
15 Lyk as de Heare Mozes syn tsjinstfeint hjitten hie, sa hie Mozes Jozua hjitten, en sa die Jozua: hy liet gjin ding fen al itjinge dat de Heare Mozes hjitten hie.
16 Sa naem Jozua it hiele lân, it berchtme, en it hiele Suden, en it hiele lân fen Gosen, en de legen, en de flakte, en it berchtme fen Israël en syn legen;
17 fen it Keale Berchtme dat oprint nei Seïr, oant Baäl Gad yn 'e delling fen 'e Libanon, ûnderoan 'e berch Hermon; al hjar keningen naem er ek en sloech se en deade se.
18 Gâns in tiid hat Jozua oarloch fierd tsjin al dy keningen.
19 Der wier gjin stêd dy't frede mei Israëls bern makke, bihalven de Heviten dy to Gibeon wennen; allegearre hawwe hja se ynnommen mei gewelt.
20 Hwent it wier fen 'e Heare, hjarren it herte to bihirdzjen en kom Israël mei oarloch to miette, dat it hjar mei de ban slaen scoe, yn sté dat hjarren genede barde, en dat it hjar fordylgje mocht, lyk as de Heare Mozes hjitten hie.
21 En om 'e selde tiid kaem Jozua en roege de Enakiten út fen it berchtme, fen Hebron, fen Debir, fen Anab, en fen it hiele berchtme fen Juda en fen Israëls [pag. 232] hiele berchtme: hjar en hjar stêdden sloech er mei de ban.
22 Der bleau gjinien fen 'e Enakiten oer yn it lân fen Israëls bern; allinne to Gaza, to Gath en to Asdod, dêr bleauwen hja oer.
23 Sa naem Jozua it hiele lân, neffens alles dat de Heare Mozes sein hie; en Jozua joech it Israël ta in erfskip, neffens hjar dielen, neffens hjar stammen. En it lân rêstte fen 'e striid.

HAEDSTIK 12.
1 Dit nou binne de keningen fen it lân, dy't Israëls bern slein hawwe en hwaens lân hja yn erflik bisit nommen hawwe, oan 'e oare kant de Jordaen, op sinne opgong; fen 'e beek Arnon ôf oant de berch Hermon, en de hiele flakte op it Easten:
2 Sihon, de kening fen 'e Amoriten, dy to Hesbon wenne, dy't hearske fen Aroër ôf, dat

oan 'e beek Arnon leit, midden yn 'e krite fen
'e beek, en oer heale Gileäd, oant de beek
Jabbok, de grins fen Ammons bern;
3 en oer de flakte oant de sé fen Kinneroth
op it Easten, en oant de sé fen 'e flakte, de
Sâltsé, op it Easten, de kant út fen Beth
Jesimoth, en súd del ûnderoan de skeanten
fen 'e Pisga.
4 Fierders de gerjuchtichheit fen Och, de
kening fen Bazan, út it oerbleaune skaei fen 'e
Refaïten, wenjende to Astaroth en to Edreï,
5 en hearskjende oer de berch Hermon, en
oer Salka, en oer hiele Bazan, oan 'e
gerjuchtichheit fen 'e Gesuriten en fen 'e
Maächathiten ta; en oer heale Gileäd, de grins
fen Sihon, Hesbons kening.
6 Mozes, de tsjinstfeint des Heare, en Israëls
bern sloegen hjar, en Mozes, de tsjinstfeint
des Heare, joech it de Rubeniten en de
Gaditen en de heale stam fen Manasse ta in
erflik bisit.
7 Dit nou binne de keningen fen it lân, dy't
Jozua en Israëls bern forslein hawwe oan
dizze kant de Jordaen op it Westen, fen Baäl
Gad yn 'e delling fen 'e Libanon ôf oan it
Keale Berchtme ta, dat oprint nei Seïr; en
Jozua joech it Israëls stammen ta in erflik
bisit, neffens hjar dielen;
8 op it berchtme, en yn 'e legen, en yn 'e
flakte, en op 'e berchskeanten, en yn 'e
woastenije, en op it Suden: de Hethiten, de
Amoriten en de Kanaäniten, de Feareziten, de
Heviten en de Jebusiten.
9 De kening fen Jericho, ien; de kening fen
Ai, bisiden Bethel, ien;
10 de kening fen Jeruzalem, ien; de kening
fen Hebron, ien;
11 de kening fen Jarmuth, ien; de kening fen
Lachis, ien;
12 de kening fen Eglon, ien; de kening fen
Gezer, ien;
13 de kening fen Debir, ien; de kening fen
Geder, ien;
14 de kening fen Horma, ien; de kening fen
Harad, ien;
15 de kening fen Libna, ien; de kening fen
Adullam, ien;
16 de kening fen Makkeda, ien; de kening fen
Bethel, ien;
17 de kening fenTappua, ien; de kening fen
Hefer, ien;
18 de kening fen Afek, ien; de kening fen
Lassaron, ien;
19 de kening fen Madon, ien; de kening fen
Hazor, ien;
20 de kening fen Simron Mearon, ien; de
kening fen Achsaf, ien;
21 de kening fen Taänach, ien; de kening fen
Megiddo, ien;
22 de kening fen Kedes, ien; de kening fen
Jokneäm by de Karmel, ien;
23 de kening fen Dor, yn it hege lân fen Dor,
ien; de kening fen Gojim, to Gilgal, ien;
24 de kening fen Tirza, ien; alles meïïnoar ien
en tritich keningen.

## HAEDSTIK 13.

1 Do't Jozua nou âld wier en op jierren, sei
de Heare tsjin him: Dû bist âld wirden, en op
jierren kommen, en it is allegearre yette lân
dat yn erflik bisit nommen wirde moat.
2 Dit is it lân dat yette yn bisit nommen
wirde moat: al de lânsdouwen fen 'e
Filistinen, en it hiele Gesurityske,
3 fen 'e Sihor, dy't deun foare by Egypte is,
oant de gerjuchtichheit fen Ekron yn it
Noarden, dat de Kanaäniten tarekkene wirdt:
de fiif foarsten fen 'e Filistinen, de Gazathyt
en Asdodyt, de Askelonyt, de Gethyt en
Ekronyt, en de Awiten; [pag. 233]
4 fen it Suden ôf it hiele lân fen 'e
Kanaäniten, en Meära, dat de Sidoniërs
hjarres is, oan Afek ta, oant de gerjuchtichheit
fen 'e Amoriten;
5 allyksa it lân fen 'e Gibliten, en de hiele
Libanon op sinne opgong, fen Baäl Gad
ûnderoan 'e berch Hermon, oant hwer't it
opgiet nei Hamath;
6 al de biwenners fen it berchtme, fen 'e
Libanon ôf oant Misrefoth Maïm ta, al de
Sidoniërs, Ik scil se fordriuwe fen it oantlit fen
Israëls bern, forlotsje it mar Israël ta in erflik
bisit, lyk as Ik dy hjitten haw.
7 En nou, fordiel dit lân ta in erflik diel
ûnder de njoggen stammen en de heale stam
fen Manasse.
8 Hwent mei him hawwe de Rubeniten en
Gaditen hjar erfskip krige, dat Mozes hjarren
jown hie oan'e oare kant de Jordaen yn it
Easten, lyk as Mozes, de tsjinstfeint des Heare,
it hjarren jown hat:
9 fen Aroër ôf, dat oan 'e beek Arnon leit, de
stêd dy't midden yn 'e krite fen 'e beek leit, en
de hiele flakte fen Medeba oan Dibon ta;

10 en al de stêdden fen Sihon, de kening fen de Amoriten, dy to Hesbon regearre hat, oant de gerjuchtichheit fen Ammons bern;
11 en Gileäd, en de gerjuchtichheit fen ’e Gesuriten, en fen ’e Maächathiten, en de hiele berch Hermon, en hiele Bazan oan Salka ta;
12 it hiele keninkryk fen Och yn Bazan, dy regearre hat to Astaroth en to Edreï: hy wier yette oer út it skaei fen ’e Refaïten, dy’t Mozes forslein en fordreaun hat.
13 Lykwols fordreauwen Israëls bern de Gesuriten en Maächathiten net, mar Gesur en Maächat hawwe mids Israël wenne oant hjoed de dei.
14 Allinne de stam fen Levi joech er gjin erfdiel: dy syn erfdiel binne de fjûroffers fen ’e Heare, de God fen Israël, lyk as de Heare him ûnthjitten hie.
15 En Mozes joech de stam fen Rubens bern in diel neffens hjar slachten,
16 dat hjar gerjuchtichheit wier fen Aroër ôf, dat oan ’e beek Arnon leit, en de stêd dy’t midden yn ’e krite fen ’e beek leit, en de hiele flakte by Medeba;
17 Hesbon en al syn stêdden dy’t yn ‘e flakte lizze, Dibon, en Bamoth Baäl, en Beth Baäl Meon,
18 en Jahsa, en Kedemoth, en Mefaäth,
19 en Kirjathaïm, en Sibma, en Seareth Hassahar, op ’e berch fen ’e delling,
20 en Beth Peor, en Asdoth Pisga, en Beth Jesimoth;
21 en al de stêdden fen ’e heechflakte, en it hiele keninkryk fen Sihon, de kening fen ’e Amoriten, dy’t hearske to Hesbon, dy’t Mozes forslein hat, him en de foarsten fen Midian, Evi en Rekem en Sur en Hur en Reba, Sihons machtigen, biwenners fen it lân.
22 En ûnder de forsleinen wier ek Bileäm, de soan fen Beor, de wiersizzer, dy’t Israëls bern deade hawwe mei it swird.
23 Ek hearde ta de gerjuchtichheit fen Rubens bern de Jordaen en syn krite. Dat is it erfdiel fen Rubens bern neffens hjar slachten, de stêdden en hjar doarpen.
24 En de stam fen Gad, Gads bern neffens hjar slachten, joech Mozes sa’n diel,
25 dat hjar gerjuchtichheit wier Jaëzer, en al de stêdden fen Gileäd, en it heale lân fen de Ammoniten oan Aroër ta, dat rjucht oer Rabba leit:
26 en fen Hesbon oant Ramath Mispa en Betonim; en fen Mahanaïm oant de gerjuchtichheit fen Debir;
27 en yn ’e delling Beth Haram, en Beth Nimra en Sukkoth, en Safon, dat oer wier fen it keninkryk fen Sihon, de kening to Hesbon; de Jordaen en syn krite, oant de ein fen ’e sé Kinnereth, oan ’e oare kant de Jordaen, op it easten.
28 Dat is it erfdiel fen Gads bern neffens hjar slachten, de stêdden en hjar doarpen.
29 Fierder joech Mozes de heale stam fen Manasse in diel, dat de heale stam fen Manasse bern sines bleau, neffens hjar slachten;
30 en hjar gerjuchtichheit wier fen Mahanaïm ôf, hiele Bazan, it hiele keninkryk fen Och, de kening fen Bazan, en al de delsettingen fen Jaïr, dy’t yn Bazan lizze, sechstich stêdden.
31 En heale Gileäd, en Astaroth, en Edreï, stêdden fen it keninkryk fen Och yn Bazan, kamen oan ’e bern fen Machir, Manasse soan, oan ’e helte fen Machirs bern, neffens hjar slachten.
32 Dat is it hwet Mozes ta in erfskip [pag. 234] útdielde yn ’e fjilden fen Moäb, oan ’e oare kant de Jordaen, biëasten Jericho.
33 Mar de stam fen Levi joech Mozes gjin erfdiel; de Heare, de God fen Israël sels is hjar erfdiel, lyk as Er hjarren ûnthjitten hat.

HAEDSTIK 14.

1 Dit nou is it hwet Israëls bern erflik yn bisit krige hawwe yn it lân Kanaän, dat de preester Eleäzar, en Jozua de soan fen Nun, en de stamhaden fen ’e âffears Israëls bern yn erflik bisit jown hawwe,
2 troch it lot fen hjar erfdiel, lyk as de Heare troch Mozes tsjinst hjitten hie oangeande de njoggen stammen en de heale stam.
3 Hwent de twa stammen en de heale stam hie Mozes in erfdiel jown oan ’e oare kant de Jordaen, mar de Leviten hied er gjin erfdiel ûnder hjarren jown.
4 Hwent Jozefs bern wierne twa stammen, Manasse en Efraïm; en de Leviten joegen hja gjin diel yn it lân, mar stêdden to wenjen, en de mienskarren dêromhinne for hjar fé en hjar bisit.
5 Lyk as de Heare Mozes hjitten hie, sà diene Israëls bern en hja dielden it lân.
6 Do kamen Juda’s bern ta Jozua to Gilgal,

en Kaleb, de soan fen Jefunne, de Kenisyt, sei tsjin him: Jo witte it wird dat de Heare ta Mozes de Godsman spritsen hat to Kades Barneä oangeande my en oangeande jo.
7 Ik wier fjirtich jier âld, do’t Mozes, de tsjinstfeint des Heare, my útstjûrde fen Kades Barneä om it lân to bispieden, en ik brocht him biskied, lyk as it yn myn hert wier.
8 Mar myn broerren, dy’t mei my optein wierne, makken dat it folk it herte toraende; ik lykwol folge de Heare, myn God, oan ’e ein ta.
9 Do swarde Mozes dy eigenste deis, sizzende: Wiswier, it lân dat dyn foet bigien hat scil dy en dyn bern ta in erfdiel wêze yn ivichheit, omdatstû de Heare, myn God, oan ’e ein ta folge hast.
10 En nou, sjuch, de Heare hat my yn it libben hâlden, lyk as Er ûnthjitten hie: it is nou fiif en fjirtich jier lyn dat de Heare dat wird ta Mozes spritsen hat, do’t Israël yn ’e woastenije omteach, en sjuch, ik bin nou fiif en tachtich jier.
11 Ik bin hjoed yette like sterk as de deis dat Mozes my útstjûrde; lyk as myn krêft do wier, sa is myn krêft nou noch, sawol ta de striid as om út to gean en yn to gean.
12 Nou den, jow my dat berchtme, dêr’t de Heare dy deis fen spritsen hat, hwent jo hawwe it dy eigenste deis sels heard, dat de Enakiten dêr wenje en dat dêr greate sterke stêdden binne. Mocht de Heare mei my wêze, den scil ik se fordriuwe, lyk as de Heare sein hat.
13 Do seinge Jozua him, en hy joech Kaleb, de soan fen Jefunne, Hebron ta in erfdiel.
14 Sa is Hebron it erfdiel wirden fen Kaleb, de soan fen Jefunne, de Kenisyt, oant hjoed de dei, om’t er de Heare, Israëls God, oan ’e ein ta folge hie.
15 De namme nou fen Hebron wier eartiids stêd fen Arba, dat de greatste man wier ûnder de Enakiten. En it lân rêstte fen ’e oarloch.

HAEDSTIK 15.

1 En it lot for de stam fen Juda’s bern, neffens hjar slachten, foel tsjin Edoms gerjuchtichheit oan, mei de woastenije Sin yn it Suden, oan ’e uterste súdgrins.
2 Hjar grins yn it Suden bigoun op ’e hoeke fen ’e Sâltsé, fen ’e smelle bocht ôf dy’t op it Suden útsjucht,
3 en dêrwei rint hja oant bisuden de pas fen ’e skorpioenen, en rint troch nei Sin, en rint omheech bisuden Kades Barneä, en rint op Hesron oan, en rint omheech nei Addar, en rint om Karka hinne,
4 en rint troch nei Asmon, en komt út by de beek fen Egypte, en de útrinners fen dy grins rikke oan ’e sé ta. Dat scil jimme grins yn it Suden wêze.
5 En de grins yn it Easten wier de Sâltsé, oant de útwettering fen ’e Jordaen. En de grins oan ’e Noardkant bigoun by de smelle bocht fen ’e sé, by de útwettering fen ’e Jordaen;
6 en dy grins rint op nei Beth Hogla, en rint troch binoarden Beth Abara, den rint dyselde grins omheech nei de stien fen Bohan, de soan fen Ruben.
7 Fierder rint dy grins fen ’e delling Achor op nei Debir, en rint noardlik oan nei Gilgal, foar de berchpas fen Adum [pag. 235] mim oer, dy’t bisuden de beek is. Dêrwei rint de grins troch nei de wetters fen En Sémes, en hjar útrinners binne to En Rogel.
8 Dêrnei rint de grins op nei de delling fen Ben Hinnom, oer de súdlike berchskeanten fen ’e Jebusyt, dat is Jeruzalem; den giet de grins op nei de top fen ’e berch dy’t foaroan by de delling Hinnom leit, biwesten, op ’e noardlike hoeke fen ’e delling Refaïm.
9 Dêrnei rikt de grins fen dy berchtop nei de boarne fen ’e wetters fen Neftoäh, en komt út by de stêdden fen it berchtme Efron. Fierder rikt de grins nei Baäla, dat is Kirjath Jeärim.
10 Dêmei bochtet de grins fen Baäla westlik oan, nei it berchtme Seïr, en rint troch oer de noardlike berchskeanten fen Jeärim, dat is Kesalon; en hja rint del nei Beth Sémes, en rint troch nei Timna.
11 En de grins komt út by de berchskeanten fen Ekron, noardlik oan; en de grins rikt dat út nei Sichron, en rint oer it berchtme fen Baäla, en komt út by Jabneël, en de útrinners fen dy grins rikke oan ’e sé ta.
12 En de westlike grins is de Greate Sé en it strân. Dat is yn it rounom de grins fen Juda’s bern, neffens hjar slachten.
13 Mar Kaleb, de soan fen Jefunne, joech er in diel midden twisken Juda’s bern, neffens it gebot des Heare oan Jozua: de stêd fen Arba, Enaks heit, dat is Hebron.
14 En Kaleb fordreau dêr Enaks trije soannen, Sesai en Ahiman en Talmai, Enaks bern.

15 En dêrwei teach er op nei de biwenners fen Debir: de namme nou fen Debir wier alearen Kirjath Séfer.
16 En Kaleb sei: Hwa’t Kirjath Séfer slacht en ynnimt, dy scil ik myn dochter Achsa ta in frou jaen.
17 En Othniël, de soan fen Kenas, Kalebs broer, naem it yn; en hy joech him syn dochter Achsa ta in frou.
18 En it barde do’t hja ta him kaem, dat hja him oanstie, hy scoe hjar heit freegje om in fjild bou; en hja sprong fen ’e ezel, en Kaleb sei tsjin hjar: Hwet is der oan?
19 En hja sei: Jow my in seining, hwent nou’t jo my it suderlân jown hawwe, jow my nou ek wetterboarnen. Do joech er hjar wetterboarnen, yn ’e hegen en yn ’e legen.
20 Dat is it erfdiel fen ’e stam fen Juda’s bern, neffens hjar slachten.
21 De stêdden nou fen it uterste ein fen ’e stam fen Juda’s bern oant de grins fen Edom yn it Suden wierne: Kabseël, en Eder, en Jagur,
22 en Kina, en Dimona, en Adada,
23 en Kedes, en Hazor, en Jithnan,
24 Sif, en Telem, en Beäloth,
25 en Hazor Hadatta, en Kearioth Hesron, dat is Hazor,
26 Amam, en Sema, en Molada,
27 en Hazar Gadda, en Hesmon, en Beth Pelet,
28 en Hazar Sual, en Beër Séba, mei hjar ûnderhearrige plakken,
29 Baäla, en Ijim, en Azem,
30 en Eltolad, en Kesil, en Horma,
31 en Siklach, en Madmanna, en Sansanna,
32 en Lebaoth, en Silhim, en Ain, en Rimmon; allegearre meiïnoar njoggen en tweintich stêdden, en hjar doarpen.
33 Yn’e legen leine: Estaol, en Soara, en Asna,
34 en Sanóah, en En Gannim, Tappúah, en Enam,
35 Jarmuth, en Adullam, Socho, en Azeka,
36 en Saäraïm,enAdithaïm,enGeadera, en Gederothaïm: fjirtjin stêdden en hjar doarpen;
37 Senan, en Hadaza, en Migdal Gad,
38 en Dilan, en Mispa, en Jokteël,
39 Lachis, en Boskath, en Eglon,
40 en Kabbon, en Lahmas, en Kithlis,
41 en Geaderoth, Beth Dagon, en Naäma, en Makkeda: sechstjin stêdden en hjar doarpen;
42 Libna, en Ether, en Azan,
43 en Jiftha, en Asna, en Nezib,
44 en Kehila, en Achsib, en Mareza: njoggen stêdden en hjar doarpen;
45 Ekron, en syn ûnderhearrige plakken en syn doarpen.
46 Fen Ekron ôf nei de sé ta alle plakken bisiden Asdod, en hjar doarpen;
47 Asdod, syn ûnderhearrige plakken en syn doarpen; Gaza, syn ûnderhearrige plakken en syn doarpen oant de beek fen [pag. 236] Egypte, mei de Greate Sé en de séwâl.
48 En op it berchtme: Samir, en Jattir, en Socho,
49 en Danna, en Kirjath Sanna, dat is Debir,
50 en Anab, en Estemo, en Anim,
51 en Gosen, en Holon, en Gilo; alve stêdden en hjar doarpen;
52 Arab, en Duma, en Ezan,
53 en Janum, en Beth Tappúah, en Afeka,
54 en Humta, en Kirjath Arba, dat is Hebron, en Sior: njoggen stêdden en hjar doarpen;
55 Maon, Karmel, en Sif, en Juta,
56 en Jisreël, en Jokdeäm, en Sanóah,
57 Kain, Gibeä, en Timna: tsjien stêdden en hjar doarpen;
58 Halhul, Beth Sur, en Gedor,
59 en Maärath, en Beth Anoth, en Eltekon: seis stêdden en hjar doarpen;
60 Kirjath Baäl, dat is Kirjath Jeärim, en Rabba: twa stêdden en hjar doarpen.
61 Yn ’e woastenije: Beth Abara, Middin, en Sechacha,
62 en Nibsan, en de Sâltstêd, en Engedi: seis stêdden en hjar doarpen.
63 Mar Juda’s bern koene de Jebusiten, de biwenners fen Jeruzalem, net fordriuwe: sa hawwe de Jebusiten mei Juda’s bern to Jeruzalem wenne, oan hjoed de dei ta.

HAEDSTIK 16.

1 Dêrnei foel it lot for Jozefs bern: fen ’e Jordaen by Jericho, biëasten de wetters fen Jericho, nei de woastenije dy’t fen Jericho ôf oprint troch it berchtme fen Bethel;
2 en dêrnei rint it fen Bethel nei Luz, en it rint troch nei de gerjuchtichheit fen ’e Arkiten, oan Ataroth ta,
3 en westlik oan rint it del nei de gerjuchtichheit fen ’e Jafletiten, oant de gerjuchtichheit fen Beth Hoaron ûnder en oant Gezer; en de útrinners rikke oan ’e sé ta.
4 Dat hawwe Jozefs bern, Manasse en Efraïm, ta hjar erfdiel krige.

5 De gerjuchtichheit nou fen Efraïms bern, neffens hjar slachten, laei sa: de grins fen hjar erfdiel yn it Easten wier Atroth Addar oant Beth Horon-boppe;
6 En dêrwei rint de grins westlik oan nei Michmethath op it Noarden, en de grins kriemt eastlik oan nei Taänath Silo en rint east dêrfen troch nei Janóah;
7 den rint hja del, fen Janóah nei Ataroth en Naharath, en roert oan Jericho, en komt by de Jordaen;
8 fen Tappúah rint de grins westlik oan nei de beek Kana, en hjar útrinders rikke oan ’e sé ta. Dat is it erfdiel fen ’e stam fen Efraïms bern, neffens hjar slachten.
9 Fierder de stêdden dy’t derút hâlden wierne for Efraïms bern, midden yn it erfdiel fen ’e bern fen Manasse, al dy stêdden mei hjar doarpen.
10 Hja fordreauwen de Kanaäniten lykwols net dy to Gezer wennen; sa hawwe de Kanaäniten midden twisken Efraïm wenne oant hjoed de dei; mar hja moasten hjarren skot en lot bitelje.

HAEDSTIK 17.

1 De stam fen Manasse hie ek in lot, hwent hy wier Jozefs earstberne; Machir, de earstberne fen Manasse en de heit fen Gileäd, krige fenwegen syn kriichshaftigens Gileäd en Bazan.
2 Ek hiene Manasse oare soannen in lot neffens hjar slachten: de bern fen Abiëzer en de bern fen Helek, en de bern fen Asriël, en de bern fen Sechem, en de bern fen Hefer, en de bern fen Semida. Dat binne de manlike bern fen Manasse, Jozefs soan, neffens hjar slachten.
3 Mar Selafeäd, de soan fen Hefer, de soan fen Gileäd, de soan fen Machir, de soan fen Manasse, hie gjin soannen, mar allinne dochters, en dit binne de nammen fen syn dochters: Mahla en Noä, Hogla, Milka en Tirza.
4 Dy den kamen foar it oantlit fen Eleäzar de preester, en foar it oantlit fen Jozua de soan fen Nun, en foar it oantlit fen ’e oersten, sizzende: De Heare hat Mozes hjitten dat der ús in erfdiel jown wirde scoe yn it formidden fen ús broerren. Dêrom joech er hjar, neffens de mûle des Heare, in erfdiel yn it formidden fen hjar heite broerren.
5 Sa foelen Manasse tsjien snoeren ta, bûten it lân Gileäd en Bazan, dat oan ’e oare kant de Jordaen leit.
6 Hwent Manasse dochters krigen in erfdiel yn it formidden fen syn soannen; [pag. 237] mar it lân Gileäd hiene Manasse oare bern.
7 De grins fen Manasse nou roun fen Aser nei Michmethath, dat lyk foar Sichem oer leit, en dêrwei rint de grins rjuchtsôf nei de biwenners fen En Tappúah.
8 Manasse hie it lân fen Tappúah yette, mar Tappúah sels, op ’e grins fen Manasse, hiene Efraïms bern.
9 Dêrnei rint de grins del nei de beek Kana, bisuden de beek. De stêdden dêrre binne fen Efraïm, midden twisken Manasse sines; en Manasse grins rint binoarden de beek, en hjar útrinners rikke oan ’e sé ta.
10 Súd del is it fen Efraïm, en Noard del is it fen Manasse, en de sé is de grins; en yn it Noarden lizze hja oan Aser, en yn it Easten oan Issaskar.
11 Hwent Manasse hie yn Issaskar en yn Aser: Beth Seän en syn ûnderhearrige plakken, en Jibleäm en syn ûnderhearrige plakken, en de biwenners fen Dor en syn ûnderhearrige plakken, en de biwenners fen Endor en syn ûnderhearrige plakken, en de biwenners fen Taänach en syn ûnderhearrige plakken, en de biwenners fen Megiddo en syn ûnderhearrige plakken: it trijeheuvellân.
12 Mar Manasse bern koene dy stêdden net ynnimme, dat de Kanaäniten achten it de baes yn dat lân to bliuwen.
13 En it barde do’t Israëls bern machtich waerden, dat hja de Kanaäniten wol skot en lot opleine, mar hjar fordriuwe dat diene hja net.
14 Do sprieken Jozefs bern ta Jozua, sizzende: Hwerom hawwe jo my mar ien lot en ien snoer ta in erfdiel jown, wylst ik dochs in machtich folk bin, mei’t de Heare my oant nou ta seinge hat?
15 Jozua nou sei tsjin hjar: Byhwennearstû sa’n machtich folk bist, tsjuch den op nei it wâld, to beamroegjen yn it lân fen ’e Fearezyt en fen ’e Refayt, as Efraïms berchtme dy to lyts is.
16 Do seine Jozefs bern: It berchtme scille wy gjin genôch oan hawwe; en al de Kanaäniten dy’t yn it deltige lân wenje hawwe izeren weinen, binammen to Beth Seän en syn

ûnderhearrige plakken, en dy yn ’e flakte fen Jisreël.
17 Mar Jozua spriek ta Jozefs bern, ta Efraïm en ta Manasse, sizzende: Dû bist in machtich folk en dû hast greate krêft, dû scilst mear as ien lot hawwe,
18 hwent it berchtme scil dines wêze; forsafier’t dat wâld is, roegje it, en syn útrinders scille dines wêze; hwent dû scilst de Kanaänyt fordriuwe, al hat er ek izeren weinen, al is er ek sterk.

HAEDSTIK 18.

1 En de hiele gemeinte fen Israëls bern kaem gear to Silo; en hja setten dêr de tinte fen ’e gearkomst op, nei’t it lân hjarren ûnderwirpen wier.
2 Mar der wierne ûnder Israëls bern yette saun stammen oer, hwa’t hja hjar erfdiel net útdield hiene.
3 Do sei Jozua tsjin Israëls bern: Holang scille jimme sleau wêze en gjin foartgong meitsje yn it ervjen fen it lân dat de Heare, jimme âffears God, jimme jown hat?
4 Biskik my út elke stam trije mannen, dat ik dy útstjûre mei, en hja hjar ré meitsje en it lân trochtsjugge, en it biskriuwe neffens hjar erfdielen, en wer ta my komme.
5 Hja nou scille it lân yn saunen diele: Juda scil bliuwe op syn gerjuchtichheit yn it Suden, en Jozefs hûs scil bliuwe op syn gerjuchtichheit yn it Noarden.
6 En jimme scille it lân biskriuwe yn saun dielen, en it hjir by my opjaen, den scil ik jimme hjir it lot werpe foar it oantlit fen ’e Heare, ús God.
7 Hwent de Leviten hawwe gjin diel yn jimme formidden, mar it preesterskip des Heare is hjar erfdiel; en Gad en Ruben en de heale stam fen Manasse hawwe hjar erfdiel krige oan ’e oare kant de Jordaen, it Easten út, dat Mozes, de tsjinstfeint des Heare, hjarren jown hat.
8 En dy mannen makken hjar ré en gyngen hinne. En do’t hja hinne gyngen, gebea Jozua hjarren it lân to biskriuwen, sizzende: Gean, en tsjuch it lân troch, en biskriuw it; kom den wer ta my, den scil ik jimme hjir it lot werpe foar it oantlit des Heare to Silo.
9 De mannen den gyngen, en teagen it lân troch, en biskreauwen it neffens de stêdden yn saun dielen, en stelden it to boek, en kamen wer ta Jozua yn it leger to Silo. [pag. 238]
10 Do wirp Jozua hjarren it lot to Silo foar it oantlit des Heare; en Jozua dielde Israëls bern dêr it lân, neffens hjar dielen.
11 En it lot fen ’e stam fen Benjamins bern kaem derút neffens hjar slachten, en hjar útlotte gerjuchtichheit bliek to lizzen twisken de bern fen Juda en de bern fen Jozef.
12 En hjar grins oan de noardkant bigoun by de Jordaen, en dy grïns rint omheech nei de berchskeanten noardlik fen Jericho, en rint troch it berchtme westlik oan, en hjar útrinders rikke oan ’e woastenije fen Beth Aven ta;
13 en dêrwei rint de grins troch nei Luz, oer de berchskeanten súdlik fen Luz, dat is Bethel, en de grins rint del nei Atroth Addar, oer it berchtme súdlik fen Beth-Hoaron-ûnder;
14 en de grins kriemt en bûcht om it Westen yn, fen it berchtme ôf dat op it suden foar Beth-Hoaron oer leit; en hjar útrinders rikke oan Kirjath Baäl, dat is Kirjath Jeärim, in stêd fen Juda’s bern. Dat is de westkant.
15 En de súdkant bigjint op it ein fen Krrjath Jeärim; en dêrwei rint dy grins westlik oan, en hja komt út by de boarne fen ’e wetters fen Neftoäh;
16 en de grins rint del nei de útein fen it berchtme dat foaroan by de delling fen Ben Hinnom leit, binoarden de delling fen ’e Refaïten, en rint del nei de delling fen Hinnom, oer de súdlike berchskeanten fen ’e Jebusiten, en rint del nei de boarne Rogel;
17 en rikt it noarden yn, en komt út by de boarne Semes; dêrwei rint hja dat út nei Geliloth, dat foar de berchpas fen Adammim oer leit, en hja rint del nei de stien fen Bohan, Rubens soan;
18 en rint troch oer de berchskeanten foar de flakte oer it Noarden yn, en rint del nei de flakte;
19 fierder rint de grins troch nei de berchskeanten binoarden Beth Hogla en de útrinners fen ’e grins rikke ta oan ’e noardlike smelle bocht fen ’e Sâltsé, oan ’e útwettering fen ’e Jordaen op it Suden. Dat is de súdgrins.
20 En de Jordaen makket de grins út nei de kant fen it Easten Dat is it erfdiel fen Benjamins bern neffens hjar slachten, binnen hjar grinzen yn it rounom.
21 De stêdden nou fen ’e stam fen Benjamins

bern, neffens hjar slachten, binne Jericho, en Beth Hogla, en Emek Kezis,
22 en Beth Araba, en Semaraïm, en Beth El,
23 en Haäwim, en Para, en Ofra,
24 en Kefar Haämmonai, en Ofni, en Gibeä: toalve stêdden en hjar doarpen;
25 Gibeon, en Rama, en Beëroth,
26 en Mispa, en Kefira, en Moza,
27 en Rekem, en Jirpeël, en Tarala,
28 en Sela, Elef, en Jebus, dat is Jeruzalem, Gibath, Kirjath: fjirtjin stêdden mei hjar doarpen. Dat is it erfdiel fen Benjamins bern, neffens hjar slachten.

HAEDSTIK 19.

1 En it twade lot kaem út for Simeon, for de stam fen Simeons bern, neffens hjar slachten; en hjar erfdiel laei midden yn it erfdiel fen Juda's bern.
2 En hja hiene yn hjar erfdiel: Beër Séba, en Seba, en Molada,
3 en Hazar Sual, en Bala, en Azem,
4 en Eltolad, en Bethul, en Horma,
5 en Siklach, en Beth Hammarkaboth, en Hazar Suza,
6 en Beth Lebaoth, en Saruhen: trettjin stêdden en hjar doarpen;
7 Ain, Rimmon, en Ether, en Azan: fjouwer stêdden en hjar doarpen;
8 boppedat al de doarpen dy't om dy stêdden hinne leine oan Baälath Beër, it Rama fen it Suderlân ta. Dat is it erfdiel fen 'e stam fen Simeons bern, neffens hjar slachten.
9 It erfdiel fen Simeons bern foel út it snoer fen Juda's bern; hwent it erfdiel fen Juda's bern wier for hjarsels to great, dêrom irven Simeons bern mïdden yn hjar erfdiel.
10 En it trêdde lot kaem der út for Sebulons bern, neffens hjar slachten; en de grins fen hjar erfdiel gyng oan Sarid ta,
11 en hjar grins rint westlik oan omheech nei Marala, en roert Dabbéseth en rikt oan 'e beek ta dy't foar Jokneäm lâns streamt.
12 En fen Sarid kriemt hja it Easten yn, dêr't de sinne opkomt,nei de gerjuchtichheit fen Kisloth Thabor, en hja komt út by Dobrath, en rint omheech nei Jafia; [pag. 239]
13 en dêrwei rint hja lyk it Easten yn, troch nei Gath Hefer, nei Eth Kazin, en hja komt út by Rimmon, dat dat útleit nei Neä,
14 en de grins bûcht dêr om hinne binoarden Hannathon en hjar útrinners rikke yn 'e delling fen Jiftah El;
15 fierder Kattath, en Nahalal, en Simron, en Jidala, en Bethlehem: toalve stêdden en hjar doarpen.
16 Dat is it erfdiel fen Sebulons bern, neffens hjar slachten, dy stêdden en hjar doarpen.
17 It fjirde lot kaem út for Issaskar, for Issaskars bern, neffens hjar slachten.
18 En hjar gerjuchtichheit wier Jisreël, en Kesulloth, en Sunem,
19 en Hafaraïm, en Sion, en Anacharath,
20 en Rabbith, en Kisjon, en Ebes,
21 en Remeth, en En Gannim, en En Hadda, en Beth Passes;
22 en dy grins roerde Tabor, en Sahazima, en Beth Sémes; en de útrinders fen hjar grins rikke oan 'e Jordaen ta: sechstjin stêdden en hjar doarpen.
23 Dat is it erfdiel fen 'e stam fen Issasskars bern, neffens hjar slachten, dy stêdden en hjar doarpen.
24 En it fyfte lot kaem út for de stam fen Asers bern, neffens hjar slachten.
25 En hjar gerjuchtichheit wier Helkath, en Hali, en Beten, en Achsaf,
26 en Allammélech, en Amad, en Misal; en hja rekket yn it Westen de Karmel, en de stream Libnath;
27 den bûcht de grins, de opkommende sinne yn 'e miette, nei Beth Dagon, en rekket Sebulon en de delling Jiflah El yn it Noarden, dat út nei Beth Emek en Nehiël, en komt lofts fen Kabal út;
28 fierder Ebron, en Rehob, en Hammon, en Kana, oan Great Sidon ta;
29 en de grins bûcht om nei Rama en oan 'e fêsting Tyrus ta; den kriemt dy grins nei Hosa, en hjar útrinders rikke oan 'e sé, oan it séstrân by Achsib;
30 fierder Umma, en Afek, en Rehob: twa en tweintich stêdden en hjar doarpen.
31 Dat is it erfdiel fen 'e stam fen Asers bern, neffens hjar slachten, dy stêdden en hjar doarpen.
32 It sechste lot kaem út for Naftali's bern, for Naftali's bern neffens hjar slachten.
33 En hjar grins roun fen Helef, fen 'e iik fen Saänannim, en Adami Nékeb, en Jabneël oant Lakkum, en hjar útrinders rikke oan 'e Jordaen ta;
34 den bûcht dy grins it Westen yn nei Asnoth

Tabor, en dêrwei rint hja troch nei Hukkok, en hja rekket Sebulon yn it Suden, en Aser rekket hja yn it Westen, en Juda, de Jordaen, op sinne opgong.
35 En de fêste stêdden binne Siddim, Ser en Hammath, Rakkath en Kinneareth,
36 en Adama, en Rama, en Hazor,
37 en Kedes, en Edreï, en En Hazor,
38 en Jiron, en Migdal El, Hoarem, en Beth Anath, en Beth Sémes: njoggentjin stêdden en hjar doarpen.
39 Dat is it erfdiel fen ’e stam fen Naftali’s bern, neffens hjar slachten, de stêdden en hjar doarpen.
40 It saunde lot kaem út for de stam fen Dans bern, neffens hjar slachten.
41 En de gerjuchtichheit fen hjar erfdiel wier Soara, en Estaol, en Ir Sémes,
42 en Saälabbin, en Ajalon, en Jithla,
43 en Elon en Timnatha, en Ekron,
44 en Elteké, en Gibbethon, en Baälath,
45 en Jehud, en Bené Bearak, en Gath Rimmon,
46 en Mé Jarkon, en Rakkon, mei de krite foar Jafo oer.
47 Mar dy gerjuchtichheit wier Dans bern lytsernôch útfallen, dêrom teagen Dans bern op en strieden tsjin Lesem, en namen it yn, en sloegen it mei it skerpe swird, en bisetten it en joegen hjar dêr nei wenjen, en hja neamden Lesem Dan, nei de namme fen hjar heit Dan.
48 Dat is it erfdiel fen ’e stam fen Dans bern, neffens hjar slachten, dy stêdden en hjar doarpen.
49 Do’t hja nou ré wierne mei de fordïeling fen it irven lân neffens syn grinzen, joegen Israëls bern Jozua, de soan fen Nun, in erfdiel yn hjar formidden;
50 neffens de mûle des Heare joegen hja him de stêd dêr’t er om frege hie, Timnath Searah op it berchtme fen Efraïm; en hy boude dy stêd en sette him dêr nei wenjen.
51 Dat binne de erfdielen, dy’t Eleäzar de preester, en Jozua de soan fen Nun, en de stamhaden fen ’e âffears de stammen [pag. 240] fen Israëls bern mei it lot ta in erfenis útdield hawwe to Silo, foar it oantlit des Heare, by de yngong fen ’e tinte fen ’e gearkomst. En sa makken hja de fordieling fen it lân dien.

HAEDSTIK 20.

1 Do spriek de Heare ta Jozua, sizzende:
2 Sprek ta Israëls bern en siz hjarren: Siikje jimme de frijstêdden út, dêr’t Ik it mei jimme oer hawn haw troch de tsjinst fen Mozes,
3 dat dêrhinne flechtsje mei de deaslagger, dy’t immen troch ûngelok, sûnder opset sin deaslein hat; dat hja jimme in taflecht wêze meije for de bloedwreker.
4 As er flechtet nei ien fen dy stêdden, scil er stean bliuwe by de yngong fen ’e stêdspoarte, en hy scil syn wird dwaen foar de earen fen ’e âldsten fen dy stêd; den scille hja him nei hjarren yn ’e stêd nimme, en him in plak biskikke, dat er by hjarren wenje mei.
5 En as de bloedwreker him efternei sit, den scille hja de deaslagger net yn syn hân oerleverje, om’t er syn neiste net mei opset sin forslein hat, en him de foarige en de foarfoarige deis net hate.
6 En hy scil yn dy stêd bliuwe, oant er foar it oantlit fen ’e gearkomste foar it rjucht stiet, oant de dea fen ’e hegepreester dy’t der yn dy dagen wêze scil. Den scil de deaslagger weromgean nei syn stêd, en nei syn hûs, nei de stêd dêr’t er út flechte wier.
7 Do hilligen hja Kedes yn Galileä, op it berchtme fen Naftali, en Sichem op it berchtme fen Efraïm, en Kirjath Arba, dat is Hebron, op it berchtme fen Juda.
8 En oan ’e oare kant de Jordaen, biëasten Jericho, joegen hja Bezer yn ’e woastenije, yn ’e flakte, fen ’e stam fen Ruben, en Ramoth yn Gileäd, fen ’e stam fen Gad, en Golan yn Bazan, fen ’e stam fen Manasse.
9 Dat nou binne de stêdden dy’t ornearre waerden for al de bern fen Israël, en for de frjemdling dy tahâldt yn hjar formidden, dat dêrhinne flechtsje mei al hwa’t immen by ûngelok forslein hat, en net stjerre scil troch de hân fen ’e bloedwreker, ear’t er stien hat foar it oantlit fen ’e gearkomste.

HAEDSTIK 21.

1 Do kamen de haden fen ’e Levityske stamhuzen ta Eleäzar de preester, en ta Jozua de soan fen Nun, en ta de haden fen ’e stamhuzen fen Israëls bern,
2 en hja sprieken ta hjarren to Silo yn it lân Kanaän, sizzende: De Heare hat hjitten troch de tsjinst fen Mozes, dat der ús stêdden jown wirde scoene to wenjen, mei de mienskarren dêromhinne for ús fé.
3 Dêrom joegen Israëls bern, neffens de

mûle des Heare, fen hjar erfdiel de Leviten de neikommende stêdden mei de mienskarren dêromhinne.
4 It lot den kaem út for de slachten fen ’e Kehathiten; en Aärons bern, de preesters ûnder de Leviten, krigen fen ’e stam fen Juda, en fen ’e stam fen Simeon, en fen ’e stam fen Benjamin, mei it lot, trettjin stêdden.
5 En de oare bern fen Kehath krigen mei it lot fen ’e slachten fen Efraïms stam en fen ’e stam fen Dan en fen ’e heale stam fen Manasse tsjien stêdden.
6 En Gersons bern krigen mei it lot fen ’e slachten fen ’e stam fen Issaskar en fen ’e stam fen Aser en fen ’e stam fen Naftali en fen ’e heale stam fen Manasse, yn Bazan, trettjin stêdden.
7 Merari’s bern krigen, neffens hjar slachten, fen ’e stam fen Ruben en fen ’e stam fen Gad en fen ’e stam fen Sebulon toalve stêdden.
8 Sa joegen Israëls bern de Leviten dy stêdden en de mienskarren dêromhinne mei it lot, lyk as de Heare troch de tsjinst fen Mozes hjitten hie.
9 En fen ’e stam fen Juda’s bern en fen ’e stam fen Simeons bern joegen hja dizze stêdden, dy’t hja by namme neamden.
10 Aärons bern den fen ’e slachten fen ’e Kehathiten, út ’e bern fen Levi, hwa hjarres it earste lot wier,
11 dy joegen hja de stêd fen Arba, de heit fen Anok, dat is Hebron, op it berchtme fen Juda, en it mienskar dêromhinne;
12 mar de bou by de stêd en hjar doarpen joegen hja Kaleb, de soan fen Jefunne, ta in bisit.
13 Sa joegen hja de bern fen Aäron, de preester, de frijstêd fen ’e deaslagger, [pag. 241] Hebron mei syn mienskar en Libna mei syn mienskar,
14 en Jattir mei syn mienskar, en Estemóa mei syn mienskar,
15 en Holon mei syn mienskar, en Debir mei syn mienskar,
16 en Ain mei syn mienskar, en Jutta mei syn mienskar, en Beth Sémes mei syn mienskar: njoggen stêdden fen dy twa stammen.
17 En fen ’e stam fen Benjamin Gibeon mei syn mienskar, Gibeä mei syn mienskar,
18 Anathoth mei syn mienskar, en Almon mei syn mienskar: fjouwer stêdden.
19 Al de stêdden fen Aärons bern, de preesters, wierne trettjin stêdden mei de mienskarren dêromhinne.
20 En oan ’e slachten fen Kehaths bern, de Leviten dy’t yette oer wierne fen Kehaths bern, kamen mei it lot de stêdden fen ’e stam fen Efraïm.
21 En hja joegen hjarren de frijstêd fen ’e deaslagger, Sichem mei syn mienskar, op it berchtme fen Efraïm, en Gezer mei syn mienskar,
22 en Kibsaïm mei syn mienskar, en Beth Hoaron mei syn mienskar: fjouwer stêdden.
23 En fen ’e stam fen Dan Elteké mei syn mienskar, Gibbethon mei syn mienskar,
24 Ajalon mei syn mienskar, Gath Rimmon mei syn mienskar: fjouwer stêdden.
25 En fen ’e heale stam fen Manasse Taänach mei syn mienskar, en Gath Rimmon mei syn mienskar: twa stêdden.
26 Al de stêdden for de slachten fen Kehaths oare bern wierne tsjien, mei de mienskarren dêromhinne.
27 En oan Gersons bern, ien fen ’e Levityske slachten, kaem fen ’e heale stam fen Manasse de frijstêd fen ’e deaslagger, Golan yn Bazan, mei syn mienskar, en Beësteara mei syn mienskar: twa stêdden.
28 En fen ’e stam fen Issaskar Kisjon mei syn mienskar, Dobrath mei syn mienskar,
29 Jarmuth mei syn mienskar, En Gannim mei syn mienskar: fjouwer stêdden.
30 En fen ’e stam fen Aser Misal mei syn mienskar, Abdon mei syn mienskar,
31 Helkath mei syn mienskar, en Rehob mei syn mienskar: fjouwer stêdden.
32 En fen ’e stam fen Naftali de frijstêd fen ’e deaslagger, Kedes yn Galileä, mei syn mienskar, en Hammoth Dor mei syn mienskar, en Kartan mei syn mienskar: trije stêdden.
33 Al de stêdden fen ’e Gersoniten, neffens hjar slachten, wierne trettjin stêdden mei de mienskarren dêromhinne.
34 En oan ’e slachten fen Merari’s bern, de oare Leviten, kaem fen ’e stam fen Sebulon Jokneäm mei syn mienskar, Karta mei syn mienskar,
35 Dimna mei syn mienskar, Nahalal mei syn mienskar: fjouwer stêdden.
36 En fen ’e stam fen Ruben Bezer mei syn mienskar, en Jahsa mei syn mienskar,
37 Kedemoth mei syn mienskar, en Mefaäth

mei syn mienskar: fjouwer stêdden.
38 En fen 'e stam fen Gad de frijstêd fen 'e deaslagger, Ramoth yn Gileäd, mei syn mienskar, en Mahanaïm mei syn mienskar,
39 Hesbon mei syn mienskar, Jaëzer mei syn mienskar: meiïnoar fjouwer stêdden.
40 Al dy stêdden wierne for Merari's bern, neffens hjar slachten dy't yette oer wierne fen 'e slachten fen 'e Leviten; en hjar lot wier toalve stêdden.
41 Alles meiïnoar wierne de stêdden fen 'e Leviten mids it erfskip fen Israëls bern acht en fjirtich, mei de mienskarren dêromhinne.
42 Dy stêdden hiene elk foar oar hjar mienskar om hjar hinne; sa wier it mei al dy stêdden.
43 Sa joech de Heare Israël it hiele lân, dat Er sward hie hjar âffears jaen to scillen, en hja namen it yn en biwennen it.
44 En de Heare joech hjarren rounom rêst, neffens alles dat Er hjar âffears sward hie; en gjinien fen al hjar fijannen bistie foar hjar oantlit: al hjar fijannen joech de Heare yn hjar hân.
45 Der is gjin wird weiwirden fen al de goede wirden, dy't de Heare spritsen hie ta Israëls hûs: it is allegearre kommen.

HAEDSTIK 22.

1 Do rôp Jozua de Rubeniten en de Gaditen en de heale stam fen Manasse,
2 en hy sei tsjin hjar: Jimme binne [pag. 242] alles neikommen hwet Mozes de tsjinstfeint des Heare jimme hjitten hat, en jimme hawwe nei myn stim harke yn alles hwet ik jimme hjitten haw.
3 Dizze hiele lange tiid, oan hjoed de dei ta, hawwe jimme jimme broerren net forlitten, mar jimme binne de ûnderhâlding fen 'e geboaden fen 'e Heare, jimme God, neikommen.
4 En nou hat de Heare, jimme God, jimme broerren rêst jown, lyk as Er hjarren tasein hie: tsjuch nou den werom, en gean nei jimme tinten, nei jimme erflân, dat Mozes de tsjinstfeint des Heare jimme jown hat oan 'e oare kant de Jordaen.
5 Allinne tink der tige om en doch it gebot en de wet, dy't Mozes de tsjinstfeint des Heare jimme hjitten hat, dat jimme de Heare jimme God ljeafhawwe, en dat jimme wannelje yn al syn wegen, en syn geboaden hâlde, en Him oanhingje, en dat jimme Him tsjinje mei jimme hiele hert en mei jimme hiele siel.
6 Sa seinge Jozua hjar, en hy liet hjar gean; en hja gyngen nei hjar tinten.
7 Hwent de iene helte fen Manasse stam hie Mozes in diel jown yn Bazan, mar de oare helte joech Jozua in diel by hjar broerren oan dizze kant de Jordaen, op it Westen. Ek hat Jozua, do't er se nei hjar tinten tsjen liet en se seinge,
8 ta hjarren spritsen, sizzende: Gean werom nei jimme tinten mei greate skatten en mei greate keppels fé, mei silver en mei goud en mei koper en mei izer, en mei swiere drachten klean: diel de bút fen jimme fijannen mei jimme broerren.
9 Sa gyngen Rubens bern en Gads bern en de heale stam fen Manasse werom, en teagen fen Israëls bern, fen Silo yn it lân Kanaän,op reis nei it lân fen Gileäd, nei hjar erflân, dat hja irven hiene neffens it gebot des Heare troch de tsjinst fen Mozes.
10 Do't hja kommen wierne yn 'e omkriten fen 'e Jordaen dy't yn it lân Kanaän lizze, bouden Rubens bern en Gads bern en de heale stam fen Manasse dêr in alter by de Jordaen, in alter great en sjuch.
11 En de bern fen Israël kamen to hearren: Sjuch, Rubens bern en Gads bern en de heale stam fen Manasse hawwe in alter boud foar it lân Kanaän oer, yn 'e omkriten fen 'e Jordaen, oan 'e kant fen Israëls bern.
12 Do't Israëls bern dat hearden, kaem de hiele gearkomste fen Israëls bern byinoar to Silo, om mei in leger tsjin hjar op to tsjen.
13 En Israëls bern stjûrden ta Rubens bern en ta Gads bern en ta de heale stam fen Manasse yn it lân Gileäd Pinehas, de soan fen Eleäzar de preester,
14 en tsjien foarsten mei him, for elk âffears hûs ien foarst, út al de stammen fen Israël; in elk fen hjarren wier haed fen syn âffears hûs oer Israëls tûzenen.
15 Do't dy nou ta Rubens bern en ta Gads bern en ta de heale stam fen Manasse yn it lân Gileäd kommen wierne, sprieken hja mei hjarren, sizzende:
16 Sa seit de hiele gemeinte des Heare: Hwetfor sûnde is dat dochs dêr't jimme jim mei bisûndige hawwe oan 'e God fen Israël, en kear jimme foartynienen ôf efter de Heare

wei, mei sels in alter to bouwen en nou al tsjin de Heare op to stean?
17 Kin it mei Peors ûngerjuchtichheit net ta, dêr't wy ús oant hjoed de dei yette net fen reinige hawwe, al ho't de pleach ek yn 'e gemeinte des Heare gien hat?
18 En nou scille jimme jim foart ek mar ôfkeare efter de Heare wei! Tink der om, as jimme hjoed tsjin de Heare opsteane, den scil Hy moarn de dei tige grammoedich wirde op Israëls hiele gemeinte.
19 Byhwennear't jimme erflân lykwols ûnrein wêze mocht, kom den oer yn it erflân des Heare, dêr't de tinte des Heare stiet, en ervje mei ús; mar stean net tsjin de Heare op, en stean ek net tsjin ús op, mei sels in alter to bouwen njonken it alter fen 'e Heare ús God.
20 Hat Achan, de soan fen Searah, him net bisûndige oan itjinge band wier, en ïs der gjin grime kommen oer Israëls hiele gemeinte? en de man is allinne net stoarn yn syn ûngerjuchtichheit.
21 Do antwirden Rubens bern en Gads bern en de heale stam fen Manasse, en hja sprieken ta de haden fen Israëls tûzenen: [pag. 243]
22 God der goaden, de Heare! God der goaden, de Heare! Hy wit it, en Israël scïl it witte! Binne wy opstien of hawwe wy ús bisûndige oan 'e Heare, forlos ús den mar net!
23 Scoene wy in alter boud hawwe om ús ôf to kearen efter de Heare wei, of om dêr brânoffer en spiisoffer op to offerjen, of om dêr tankoffer op to dwaen, de Heare mei it útmeitsje.
24 Mar wier, wy hawwe it dien bleat omdat wy noed hiene en seine: Moarn mochten jimme bern ris ta ús bern sprekke en siz: Hwet hawwe jimme út to stean mei de Heare, de God fen Israël?
25 De Heare, bern fen Ruben en bern fen Gad, hat de Jordaen ommers ta in grins twisken ús en jimme steld! jimme hawwe gjin diel oan 'e Heare. Sa scoene jimme bern ús bern der ôf bringe kinne de Heare to freezjen.
26 Dêrom seine wy: Lit ús dochs hwet meitsje! En sa hawwe wy in alter boud, net for brânoffer noch for slachtoffer,
27 mar mei it tsjûge wêze twisken ús en jimme, en ús slachten nei ús, dat wy de tsjinst des Heare foar syn oantlit tsjinje meije mei ús brânoffers en mei ús slachtoffers en mei ús tankoffers, en dat jimme bern moarn net sizze scille tsjin ús bern: Jimme hawwe gjin diel oan 'e Heare!
28 Fierder seine wy: Mocht it barre dat hja moarn soks tsjin ús en tsjin ús slachten sizze, den scille wy antwirdzje: Sjuch it bistek fen it alter des Heare, dat ús âffears makke hawwe, net for brânoffer noch for slachtoffer, mar ta in tsjûge twisken ús en jimme.
29 Yn 'e fierste fierte wolle wy net opstean tsjin de Heare of ús nou mar ôfkeare efter de Heare wei, en bou in alter for brânoffer, for spiisoffer of for slachtoffer, njonken it alter fen de Heare ús God, dat foar syn tinte stiet.
30 Do't nou Pinehas, de preester, en de oersten fen 'e gemeinte, en de haden fen Israëls tûzenen, dy't by him wierne, de wirden hearden dy't de bern fen Ruben en de bern fen Gad en de bern fen Manasse spritsen hiene, wier it goed yn hjar eagen.
31 En Pinehas, de soan fen Eleäzar, de preester, sei tsjin de bern fen Ruben en tsjin de bern fen Gad en tsjin de bern fen Manasse: Nou witte wy dat de Heare yn ús formidden is, om't jimme de sûnde tsjin de Heare net dien hawwe. Dêrtroch hawwe jimme Israëls bern forlost út 'e hân des Heare.
32 Do gyng Pinehas, de soan fen Eleäzar, de preester, mei de oersten fen Rubens bern en fen Gads bern út it lân Gileäd werom nei it lân Kanaän ta Israëls bern, en hja diene hjarren biskied.
33 En dat biskied wier goed yn 'e eagen fen Israëls bern, en Israëls bern priizgen God, en sprieken der net mear oer tsjin hjar op to tsjen mei in leger, om it lân to fordjerren dêr't Rubens bern en Gads bern wennen.
34 En Rubens bern en Gads bern neamden it alter: It is tsjûge twisken ús dat de Heare God is.

HAEDSTIK 23.

1 En it barde gâns in tiid dêrnei, do't de Heare Israël rêst jown hie fen al syn fijannen yn it rounom, en Jozua âld wirden en op hege jierren kommen wier,
2 dat Jozua hiele Israël gearrôp, syn âldsten en syn haden en syn rjuchters en syn foarmannen, en tsjin hjar sei: Ik bin âld worden en op hege jierren kommen;
3 en jimme hawwe sjoen alles hwet de Heare jimme God al dizze folken foar jimme oantlit dien hat, hwent de Heare jimmeGod is

it dy’t for jimme striden hat.
4 Sjuch, ik haw jimme stam foar stam de
oerbleaune folken mei it lot tadield ta in
erfskip, boppe al de folken dy’t ik útroege haw
fen ’e Jordaen ôf oant de Greate Sé, op sinne
ûndergong.
5 En de Heare jimme God scil se sels foar
jimme oantlit útstjitte, en Hy scil se fen jimme
oantlit fordriuwe, en jimme scille hjar lân
hawwe ta in erflik bisit, lyk as de Heare jimme
God jimme ûnthjitten hat.
6 Wêz den tige stanfêst yn it biwarjen en yn
it dwaen fen alles dat biskreaun stiet yn it
wetboek fen Mozes, dat jimme dêr net ôfwike
rjuchts noch lofts,
7 en dat jimme net omgeane mei de folken
dy to jimmes yette oer binne; ûnthâld de
namme fen hjar goaden net ienris, en swar
der net by, en tsjinje se net en bûch der jimme
net foar. [pag. 244]
8 Mar de Heare jimme God scille jimme
oanhingje, lyk as jimme oant hjoed de dei ta
dien hawwe.
9 Hwent de Heare hat greate en machtige
folken foar jimme oantlit útdreaun, en jimme
oangeande, gjinien hat foar jimme oantlit
bistien oant hjoed de dei.
10 Ien allinne fen jimme scil tûzen jeije,
hwent de Heare jimme God is it dy’t for jimme
striidt, lyk as Er jimme ûnthjitten hat.
11 Dêrom nim jimme sielen tige to wacht, dat
jimme de Heare jimme God ljeafhawwe.
12 Hwent byhwennear’t jimme jim ea ôfkeare
en it oerbleaune fen dy folken oanhingje dy to
jimmes oerbleaun binne, en jimme der oan
bisibje, en mei hjarren omgeane en hja mei
jimme,
13 wit den wol, dat de Heare jimme God der
net mei trochgean scil dy folken to fordriuwen
fen jimme oantlit; mar hja scille jimme wirde
ta in strik en ta in net, en ta in gisel yn jimme
siden, en ta toarnen yn jimme eagen, oant
jimme forgeane yn dit goede lân, dat de Heare
jimme God jimme jown hat.
14 En sjuch, dêrmei gean ik de wei fen ’e hiele
ierde; en jimme witte mei jimme hiele hert en
mei jimme hiele siel, dat der net ien wird
fallen is fen al dy goede wirden, dy’t de Heare
jimme God oer jimme spritsen hat; hja binne
allegearre oer jimme kommen, der is net ien
wird fen fallen.
15 En it scil barre, lyk as al dy goede dingen
oer jimme kommen binne, dy’t de Heare
jimme God ta jimme spritsen hat, allyksa scil
de Heare oer jimme komme litte al dy kweade
dingen, oant Er jimme fordylge hawwe scil út
dit goede lân, dat de Heare jimme God jimme
jown hat.
16 As jimme it forboun fen ’e Heare jimme
God, dat Er jimme hjitten hat, oertrêdzje, en
jimme hinne geane en oare goaden tsjinje en
jimme dêr foar bûge, den scil de grime des
Heare tsjin jimme baerne, en jimme scille mei
hasten omkomme yn it goede lân, dat Er
jimme jown hat.

HAEDSTIK 24.

1 Dêrnei forgearre Jozua al de stammen fen
Israël to Sichem, en hy rôp Israëls
âldsten en syn haden en syn rjuchters en syn
foarmannen; en hja stelden hjar foar Gods
oantlit.
2 Do sei Jozua tsjin it hiele folk: Sa seit de
Heare, de God fen Israël: Oan ’e oare kant de
rivier hawwe jimme âffears fen âlds
wenne,Tearach, de heit fen Abraham en de
heit fen Nahor, en hja hawwe oare goaden
tsjinne.
3 Mar ik naem Abraham, jimme heit, fen ’e
oare kant de rivier, en liet him omtsjen troch
it hiele lân Kanaän; ek formannichfâldige Ik
syn sied en joech him Izaäk.
4 En Izaäk joech Ik Jakob en Ezau; en Ik
joech Ezau it berchtme Seïr om it yn erfik bisit
to nimmen, mar Jakob en syn soannen teagen
del nei Egypte.
5 Do stjûrde Ik Mozes en Aäron, en Ik sloech
Egypte, lyk as Ik dat yn syn formidden dien
haw; en dêrnei laette Ik jimme út.
6 Do’t Ik jimme âffears út Egypte fierd hie en
jimme by de sé kommen wierne, efterfolgen
de Egyptners jimme âffears mei weinen en
mei ruters oan ’e Reidsé ta.
7 Mar hja rôpen ta de Heare, en Hy stelde
tsjusternis twisken jimme en de Egyptners, en
Hy brocht de sé oer hjar en bidiek se; en
jimme eagen hawwe sjoen hwet Ik yn Egypte
dien haw. Dêrnei hawwe jimme gâns in tiid yn
’e woastenije wenne.
8 Do brocht Ik jimme yn it lân fen ’e
Amoriten, dy’t oan ’e oare kant de Jordaen
wennen, en hja strieden tsjin jimme, mar Ik
joech se yn jimme hân, en jimme namen hjar
lân yn erflik bisit, en Ik fordylge se foar jimme

oantlit.
9 Ek riste Balak him út, de soan fen Sippor,
de kening fen 'e Moäbiten, en hy stried tsjin
Israël; en hy stjûrde boaden om Bileäm, de
soan fen Beor, to roppen, dat dy jimme flokke
scoe.
10 Mar Ik woe net nei Bileäm harkje, en hy
seinge jimme oanhâldend en Ik forloste
jimme út syn hân.
11 Do't jimme oer de Jordaen tein wierne en
to Jericho kamen, oarloggen de boargers fen
Jericho tsjin jimme, de Amorïten en de
Feareziten en de Kanaänïten en de Hethïten
en de Girgasïten, de Hevïten en de Jebusïten;
mar Ik joech se yn jimme hân. [pag. 245]
12 En Ik stjûrde de brimzen foar jimme út, en
dy fordreauwen hjar fen jimme oantlit, de
beide keningen fen 'e Amoriten, net troch dyn
swird noch troch dyn bôge.
13 Sa joech Ik jimme in lân dêr't jimme net
oan arbeide hawwe, en stêdden dy't jimme
net boud hawwe, en jimme wenje dêryn;
jimme ite fen de wyngerts en olivebeammen
dy't jimme net plante hawwe.
14 Nou den, freezje de Heare en tsjinje Him
yn oprjuchtens en yn wierheit, en doch foart
de goaden dy't jimme âffears tsjinne hawwe
oan 'e oare kant de rivier en yn Egypte, en
tsjinje de Heare.
15 Mar byhwennear't it kwea is yn jimme
eagen de Heare to tsjinjen, hjoed hawwe
jimme kar hwa't jimme tsjinje scille, de
goaden dy't jimme âffears oan 'e oare kant de
rivier tsjinne hawwe, of de goaden fen 'e
Amoriten, yn hwaens lân jimme wenje; mar
hwet my en myn hûs oanbilanget, wy scille de
Heare tsjinje.
16 Do antwirde it folk en sei: Yn 'e fierste
fierte scille wy de Heare net forlitte, om oare
goaden to tsjinjen,
17 hwent de Heare is ús God; Hy is it dy't ús
en ús âffears út Egyptelân, út it tsjinsthûs
opfierd hat, en dy't foar ús eagen dy greate
teikens dien hat en ús biwarre hat op alle wei
dy't wy lâns kommen binne, en ûnder alle
folken, dêr't wy midden troch tein binne;
18 en de Heare hat foar ús oantlit útdreaun al
dy folken, en de Amoryt, de biwenner fen dit
lân. Wy scille de Heare ek tsjinje, hwent Hy is
ús God.
19 Mar Jozua sei tsjin it folk: Jimme scille de
Heare net tsjinje kinne, hwent Hy is in hillich
God, Hy is in oerginstich God, Hy scil jimme
oertrêdding en jimme sûnden net forjaen.
20 Byhwennear't jimme de Heare forlitte en
frjemde goaden tsjinje, scil Er Him omkeare
en Hy scil jimme kwea dwaen, en Hy scil
jimme fordylgje, nei al it goede dat Er jimme
dien hat.
21 It folk lykwol sei tsjin Jozua: Ja, mar wy
scille de Heare tsjinje.
22 Dêrnei sei Jozua tsjin it folk: Jimme binne
tsjûge tsjin jimme sels, dat jimme de Heare
keazen hawwe om Hïm to tsjinjen. En hja
seine: Wy binne tsjûge!
23 Nou den, doch de frjemde goaden foart
dy't yn jimme formidden binne, en hâld
jimme hert nei de Heare, de God fen Israël.
24 En it folk sei tsjin Jozua: Wy scille de Heare
ús God tsjinje, en wy scille harkje nei syn
stimme.
25 Sa makke Jozua dy deis in forboun mei it
folk, en hy stelde hjarren wet en rjucht to
Sichem.
26 En Jozua skreau dy wirden yn Gods
wetboek; en hy naem in greate stien, en hy
sette dy dêr op ûnder de ikebeam, dy't by it
hillichdom des Heare stie.
27 En Jozua sei tsjin it hiele folk: Sjuch, dizze
stien scil tsjûge twisken ús wêze, hwent hy hat
heard al de reden des Heare dy't Er ta ús
spritsen hat; ja, hy scil ta in tsjûge tsjin jimme
wêze, dat jimme jimme God net forljeagenje.
28 Dêrnei liet Jozua it folk gean, in elk nei syn
erfdiel.
29 En it barde nei dy dingen, dat Jozua, de
soan fen Nun, de tsjinstfeint des Heare stoar,
hûndert en tsjien jier âld.
30 En hja bigroeven him op 'e gerjuchtichheit
fen syn erfdiel, to Timnath Searah op it
berchtme fen Efraïm, binoarden de berch
Gaäs.
31 Israël nou tsjinne de Heare al de dagen fen
Jozua, en al de dagen fen 'e âldsten dy't Jozua
lange jierren oerlibben, en dy't al it wirk des
Heare wisten, dat Er oan Israël dien hie.
32 Ek bigroeven hja Jozefs biente, dat Israëls
bern opbrocht hiene út Egypte, to Sichem, yn
it fjild lân dat Jakob kocht hie fen 'e bern fen
Hemor, Sichems heit, for hûndert stikken jild
en dat oan Jozefs bern kommen wier ta in
erflik bisit.
33 Ek stoar Eleäzar, Aärons soan, en hja
bigroeven him op 'e heuvel fen syn soan

Pinehas, dy't him jown wier op it berchtme fen Efraïm.

# IT BOEK FEN 'E
# RJUCHTERS.

HAEDSTIK 1.
1 En it barde nei Jozua's dea, dat Israëls bern de Heare bifregen, sizzende: Hwa fen uzen scil earst optsjen tsjin de Kanaäniten, om tsjin hjar to striden?
2 En de Heare sei: Juda scil optsjen; sjuch, him haw Ik dat lân yn,'e hân jown.
3 Do sei Juda tsjin syn broer Simeon: Tsjuch mei my op yn myn oandiel, en lit ús togearre tsjin de Kanaäniten stride, den scil ik ek mei dy optsjen yn dyn oandiel. En Simeon teach mei him.
4 En Juda teach op, en de Heare joech de Kanaäniten en de Feareziten yn hjar hân, en hja sloegen tsjientûzen fen hjarren by Bezek.
5 En hja troffen Adoni Bezek to Bezek en strieden tsjin him, en hja forsloegen de Kanaäniten en de Feareziten.
6 Mar Adoni Bezek flechte; en hja setten him efternei, en hja griepen him en houden him de tommen en de greate teannen ôf.
7 Do sei Adoni Bezek: Sauntich keningen mei ôfhoude tommen en greate teannen hie ik ûnder myn tafel om de krommels op to fandeljen; allyk as iksels dien haw, sa hat God my forjilde. En hja brochten him to Jeruzalem, en hy stoar dêr.
8 En Juda's bern strieden tsjin Jeruzalem en namen it yn en sloegen it mei de skerpens fen it swird en setten de stêd yn 'e lôge.
9 En dêrnei teagen Juda's bern del om to striden tsjin de Kanaäniten dy't wennen yn it berchtme en yn it Suderlân en yn 'e legen.
10 En Juda teach tsjin de Kanaäniten dy to Hebron wennen — de namme fen Hebron wier alearen lykwols Kirjath Arba — en hja sloegen Sesai en Ahiman en Talmai.
11 En dêrwei teach er tsjin de biwenners fen Debir; de namme fen Debir wier alearen lykwols Kirjath Séfer.
12 En Kaleb sei: Hwa't Kirjath Séfer slacht en it ynnimt, dy scil ik myn dochter Achsa ta frou jaen.
13 Do naem Othniël, de soan fen Kenas, Kalebs broer, dy't jonger wier as hy, it yn; en hy joech him syn dochter Achsa ta frou.
14 En it barde do't hja dêr kaem, dat hja him to rieden joech, hy scoe hjar heit oan om in fjild bou; en do't hja fen 'e ezel sprong, sei Kaleb tsjin hjar: Hwet is der oan?
15 En hja sei tsjin him: Jow my dochs in seining; nou't jo my yn it toarre suden set hawwe, jow my nou ek wetterwellen. Do joech Kaleb hjar wellen, hege en lege.
16 En de bern fen 'e Kenyt, Mozes' skoanheit, teagen mei Juda's bern út 'e Palmstêd op nei de woastenije fen Juda, dy't op it suden fen Arad leit; en hja gyngen hinne en setten hjar dêr nei wenjen mids it folk.
17 En Juda teach mei syn broer Simeon, en hja sloegen de Kanaäniten dy to Sefath wennen, en hja banden it, en de stêd krige de namme Horma.
18 Ek naem Juda Gaza yn mei syn gerjuchtichheit, en Askalon mei syn gerjuchtichheit, en Ekron mei syn gerjuchtichheit.
19 En de Heare wier mei Juda, en hy krige it berchtme yn syn bisit, mar de biwenners fen 'e delte koed er net fordriuwe, hwent dy hiene izeren weinen.
20 En hja joegen Hebron oan Kaleb lyk as Mozes spritsen hie, en hy dreau de trije soannen fen Enak dêrwei.
21 En Benjamins bern hawwe de Jebusiten, de biwenners fen Jeruzalem, net fordreaun, dat de Jebusiten wenje mei Benjamins bern to Jeruzalem, oan hjoed de dei ta.
22 Allyksa teach Jozefs hûs op nei Bethel, en de Heare wier mei hjarren.
23 En Jozefs hûs liet Bethel bispiede; de namme fen 'e stêd wier alearen lykwols Luz.
24 En de bispieders seagen in man ta de stêd út kommen, en hja seine tsjin [pag. 247] him: Wiis ús dochs hwer't wy yn 'e stêd komme kinne, den scille wy barmhertichheit oan dy dwaen.
25 En do't er hjarren wiisd hie hwer't hja yn 'e stêd komme koene, sloegen hja de stêd mei de

skerpens fen it swird; mar dy man en syn hiele húsgesin lieten hja gean.
26 En de man gyng nei it lân fen 'e Hethiten, en hy boude in stêd en neamde hjar namme Luz; dat is hjar namme oant hjoed de dei.
27 En Manasse fordreau Beth Seän net, noch syn ûnderhearrige plakken, noch Taänach mei syn ûnderhearrige plakken, noch de biwenners fen Dor mei syn ûnderhearrige plakken, noch de biwenners fen Jibleäm mei syn ûnderhearrige plakken, noch de biwenners fen Megiddo mei syn ûnderhearrige plakken; sa slagge it de Kanaäniten wenjende to bliuwen yn dat lân.
28 Mar it barde do't Israël machtich waerd, dat it de Kanaäniten skot en lot oplei, lykwols fordreau it se net hielendal.
29 En Efraïm fordreau de Kanaäniten net dy to Gezer wennen, mar de Kanaäniten bleauwen midden twisken him yn to Gezer.
30 Sebulon fordreau de biwenners fen Kitron net, noch de biwenners fen Nahalol, mar de Kanaäniten bleauwen midden twisken him yn, allinne moasten hja skot en lot bitelje.
31 Aser fordreau de biwenners fen Akko net, noch de biwenners fen Sidon, noch Aglab, noch Achsib, noch Helba, noch Afik, noch Rehob;
32 mar de Aseriten kamen midden twisken de Kanaäniten, de bifolking fen it lân, yn to wenjen, hwent hja fordreauwen se net.
33 Naftali fordreau de biwenners fen Beth Sémes net, noch de biwenners fen Beth Anath, mar kaem midden twisken de Kanaäniten, de bifolking fen it lân, yn to wenjen; allinne moasten de biwenners fen Beth Sémes en Beth Anath hjarren skot en lot bitelje.
34 En de Amoriten krongen Dans bern yn it berchtme, hwent hja lieten hjarren net ta yn 'e delling to kommen.
35 Sa slagge it de Amoriten wenjende to bliuwen to Har Heares, to Ajalon en to Saälbim; mar de hân fen Jozefs hûs laei swier, en hja moasten skot en lot bitelje.
36 En de grins fen 'e Amoriten roun fen 'e pas fen 'e skorpioenen, fen 'e rotsstien ôf en heger op.

HAEDSTIK 2.

1 En de ingel des Heare teach op fen Gilgal nei Bochim, en hy sei: Ik haw jimme opfierd út Egypte, en jimme brocht yn it lân dat Ik jimme âffears mei in eed ûnthjitten hie, en sein: Ik scil myn forboun mei jimme net brekke yn ivichheit,
2 mar jimme scille gjin forboun meitsje mei de biwenners fen dit lân, hjar alters scille jimme ôfbrekke. Mar jimme hawwe net nei myn stimme harke. Hwerom hawwe jimme dat dien?
3 Dêrom haw Ik ek sein: Ik scil se net fordriuwe foar jimme oantlit, mar hja scille jimme ta fijannen wêze, en hjar goaden scille jimme ta in strik wêze.
4 En it barde do't de ingel des Heare dy wirden ta Israëls bern spritsen hie, dat it folk mei in lûde stimme bigoun to skriemen.
5 Dêrom neamden hja de namme fen dat plak Bochim, en hja offeren dêr oan 'e Heare.
6 Nei't Jozua it folk gean litten hie, en Israëls bern hjar in elk nei syn erfdiel bijown hiene om it lân erflik to bisitten,
7 tsjinne it folk de Heare, al de dagen fen Jozua en al de dagen fen 'e âldsten dy't Jozua lang oerlibbe hiene, dy't sjoen hiene al dat greate wirk des Heare dat Er oan Israël dien hie.
8 Mar do't Jozua, de soan fen Nun, de tsjinstfeint des Heare, stoarn wier, hûndert en tsjien jier âld,
9 en hja him bigroeven hiene op 'e gerjuchtichheit fen syn erfdiel to Timnath Heares, yn it berchtme fen Efraïm, binoarden de berch Gaäs,
10 en dat hiele slachte ek ta syn âffears forgearre wier, do kaem nei hjarren in oar slachte op, dat de Heare net koe, noch it wirk dat Er oan Israël dien hie.
11 Sûnt diene Israëls bern dat kwea wier yn des Heare eagen, en hja tsjinnen de Baäls.
12 En hja forlieten de Heare, de God [pag. 248] fen hjar âffears, dy't hjar út Egyptelân fierd hie, en folgen oare goaden, goaden fen 'e folken dy't om hjar hinne wennen, en bûgden hjar dêr foar; en hja makken des Heare grime geande.
13 Mar do't hja de Heare forlieten en de Baäl en de Astarten tsjinnen,
14 lôge des Heare grime tsjin Israël op, en Hy joech se yn 'e hân fen rôvers dy't se birôven, en Hy forkocht se yn 'e hân fen hjar fijannen

yn it rounom, en hja koene it net mear hirdzje foar it oantlit fen hjar fijannen.
15 Hwersanne hja ek hinne teagen, oeral wier de hân des Heare tsjin hjar ta hjar ûngelok, lyk as de Heare foarsein en lyk as de Heare hjarren sward hie. Mar hwennear’t it hjarren tige eang waerd,
16 liet de Heare rjuchters opkomme, dy’t hjar forlosten út ’e hân fen hjar birôvers.
17 Mei dat al harken hja ek net nei hjar rjuchters, mar hoerken efter oare goaden oan en bûgden hjar dêrfoar; foart wieken hja wer ôf fen ’e wei dêr’t hjar âffears, hearrich oan ’e geboaden des Heare, yn wannele hiene; sa diene hja net.
18 En hwennear’t de Heare hjarren rjuchters opkomme liet, wier de Heare mei de rjuchter, en forloste hjar út ’e hân fen hjar fijannen al de dagen fen ’e rjuchter; hwent it gyng de Heare oan sa’t hja suchten oer hjar twingers en hjar binearders.
19 Mar it barde sa gau’t de rjuchter stoarn wier, dat hja omkearden en it yette slimmer bidoaren as hjar âffears, mei oare goaden to folgjen, dy to tsjinjen en hjar dêrfoar to bûgen; hja lieten neat fen hjar wirken noch fen hjar stege wei.
20 Sa lôge de grime des Heare tsjin Israël op, en Hy sei: Om’t dit folk myn forboun, dat Ik hjar âffears hjitten haw, oertrêdde hat, en hja net harke hawwe nei myn stim,
21 dêrom scil Ik fierder ek gjinien fen ’e heidenen dy’t Jozua by syn dea oerlitten hat, foar hjar oantlit fordriuwe;
22 mar troch hjar scil Ik Israël hifkje, oft hja de wei des Heare hâlde scille om dêryn to wanneljen, lyk as hjar âffears dy hâlden hawwe, ja of né.
23 Sa liet de Heare dy heidenen bliuwe, en fordreau se foart net, de heidenen dy’t er net yn Jozua’s hân jown hie.

HAEDSTIK 3.

1 En dit binne de heidenen dy’t de Heare bliuwe litten hat om der Israël troch to hifkjen, allegearre dy’t net wisten fen ’e oarloggen om Kanaän,
2 allinnich om de slachten fen Israëls bern dêr wittenskip fen by to bringen, om hjarren de oarloch to learen, tominsten dyjingen dy’t dêr foartyd net fen wisten:
3 fiif foarsten fen ’e Filistinen, en al de Kanaäniten, en de Sidoniërs, en de Heviten, dy’t wennen yn it berchtme fen ’e Libanon, fen ’e berch Baäl Hermon ôf oant by de yngong fen Hamath.
4 Dy den wierne der om der Israël troch to hifkjen, om to witten oft hja harkje scoene nei de geboaden des Heare, dy’t Er hjar âffears troch de hân fen Mozes hjitten hie.
5 Do’t Israëls bern nou midden twisken de Kanaäniten, de Hethiten en de Amoriten en de Feareziten en de Heviten en de Jebusiten yn wennen,
6 namen hja dy hjar dochters ta frou, en joegen hjar eigen dochters oan dy hjar soannen, en tsjinnen hjar goaden.
7 En Israëls bern diene dat kwea wier yn ’e eagen des Heare, en forgeaten de Heare hjar God, en tsjinnen de Baäls en de Asjeara’s.
8 Do lôge de grime des Heare tsjin Israël op, en Hy forkocht hjar yn ’e hân fen Kuschan Rischataïm, de kening fen Mesopotamië; en Israëls bern tsjinnen Kuschan Rischataïm acht jier.
9 Mar do’t Israëls bern ta de Heare rôpen, liet de Heare Israëls bern in forlosser opkomme dy’t hjar forloste, Othniël, soan fen Kenas, broer fen Kaleb, dy’t jonger wier as hy.
10 En de Geast des Heare wier oer him, en hy rjuchte Israël, en teach út ta de striid; en de Heare joech Kuschan Rischataïm, de kening fen Aram, yn syn hân, dat syn hân machtich waerd oer Kuschan Rischataïm.
11 Do krige it lân fjirtich jier rêst. En Othniël, de soan fen Kenas, stoar. [pag. 249]
12 En Israëls bern diene op ’e nij dat kwea wier yn ’e eagen des Heare; dêrom stipe de Heare Eglon, de kening fen ’e Moäbiten, tsjin Israël, omt hja diene dat kwea wier yn ’e eagen des Heare.
13 En hy forgearre Ammons bern en de Amalekiten nei him, en hy teach hinne en sloech Israël, en hja namen de Palmstêd yn ’e bisetting.
14 En Israëls bern tsjinnen Eglon, de kening fen ’e Moäbiten, achttjin jier.
15 Do rôpen Israëls bern ta de Heare, en de Heare liet hjarren in forlosser opkomme, Ehud, de soan fen Geara, in Benjaminyt, in

man dy’t lofts wier. En Israëls bern stjûrden troch syn hân de skatting oan Eglon, de kening fen ’e Moäbiten.
16 En Ehud makke in twasnedich skerp swird fen in jelne lang, en hy gaspe dat ûnder syn klean oan ’e rjuchterheup.
17 En hy brocht Eglon, de kening fen ’e Moäbiten, de skatting. Eglon nou wier in tige swier man.
18 En it barde do’t er de skatting ôflevere hie, dat er de mannen dy’t de skatting droegen hiene, foartbrocht;
19 mar by de sniene bylden fen Gilgal gyng er allinnich werom, en sei: Ik haw jo yn it forhoalen hwet to sizzen, o kening! En dy sei: Stil! En allegearre dy’t by him stiene gyngen der út.
20 En Ehud kaem by him yn, wylst er lykme allinnich op ’e koele boppeseal siet; en Ehud sei: Ik haw in wird fen God oan jo. En mei’t er oerein kaem fen ’e stoel,
21 stiek Ehud de lofterhân út, en griep it swird fen ’e rjuchterheup, en stiek it him sa djip yn it liif,
22 dat it heft der efter it limmet oan yngyng en it fet him om it limmet gearsette — hwent hy loek it swird net út it liif — en it him fen efteren útprotte.
23 Do gyng Ehud nei de foarseal, mar hy die de doarren fen ’e boppeseal efter him ta, en sleat se.
24 Nei’t er foartgien wier, kamen syn tsjinstfeinten en seagen, en sjuch, de doarren fen ’e boppeseal sieten op it slot; en hja seine: Hy scil de foetten wol dekke yn ’e koele keamer.
25 En hja wachten oant it biskamsum waerd, mar sjuch, de doarren fen ’e boppeseal kamen net fen it slot. Do hellen hja de kaei en diene iepen; en sjuch, hjar hear laei dea oer de groun.
26 Mar wylst hja talmen, ûntkaem Ehud, en hy slagge by de sniene bylden lâns en ûntkaem nei Seïra.
27 En it barde do’t er werom wier, dat er op ’e bazún blies yn Efraïms berchtme; en Israëls bern teagen mei him it berchtme ôf, en hy sels gyng foar hjar oantlit út.
28 En hy sei tsjin hjar: Folgje my, hwent de Heare hat jimme fijannen, de Moäbiten, yn jimme hân jown. En hja teagen del him nei, en bisetten de fearen fen ’e Jordaen nei Moäb, en lieten gjinien oergean.
29 En dêrnei sloegen hja de Moäbiten, sa’n tsjien tûzen man, allegearre swiere en allegearre kriichshaftige mannen, en der ûntkaem gjinien.
30 Sa waerd Moäb dy deis ûnder Israëls hân fornedere; en it lân krige tachtich jier rêst.
31 En nei him kaem Samgar, de soan fen Anath; dy sloech de Filistinen, seishûndert man, mei in oksestôk; sa forloste hy Israël ek.

HAEDSTIK 4.

1 Mar nei Ehuds dea diene Israëls bern op ’e nij dat kwea wier yn ’e eagen des Heare.
2 Dêrom forkocht de Heare hjar yn ’e hân fen Jabin, de kening fen ’e Kanaäniten, dy’t regearre to Hazor; en syn kriichsoerste wier Sisera, wenjende to Haroseth Haggojim.
3 En Israëls bern rôpen ta de Heare; hwent hy hie njoggenhûndert izeren weinen, en hy hie Israëls bern tweintich jier oanien swier bineare.
4 En Deboara, in profetesse, de frou fen Lappidoth, rjuchte Israël dodestiids.
5 En hja wenne ûnder de palmbeam fen Deboara, twisken Rama en Bethel, op it berchtme fen Efraïm; en Israëls bern gyngen ta hjar om rjucht.
6 En hja stjûrde in boade en rôp Barak, de soan fen Abinoäm, to Kedes Naftali, en hja sei tsjin him: Hat de Heare, de God fen Israël, net hjitten: Gean hinne en tsjuch op ’e berch Tabor, en nim tsjien tûzen man fen Naftali’s bern en fen Sebulons bern mei; [pag. 250]
7 den scil Ik Sisera, Jabins kriichsoerste, mei syn weinen en syn mannichte nei dy ta lokje by de beek Kison, en Ik scil him yn dyn hân jaen?
8 Mar Barak sei tsjin hjar: Byhwennear’t jo mei my tsjugge, scil ik ek optsjen, mar tsjugge jo net mei, den scil ik ek net tsjen.
9 En hja sei: Wis scil ik mei dy tsjen, mar nou scil de eare dines net wêze op ’e wei dystû giest, hwent de Heare scil Sisera forkeapje yn ’e hân fen in frou. En Deboara makke hjar ré en teach mei Barak nei Kedes.
10 Do rôp Barak Sebulon en Naftali gear to Kedes, en hy liet tsjien tûzen man yn syn

foetprinten tsjen, en Deboara teach ek mei him op.
11 En Heber, de Kenyt, hie him ôfsûndere fen Kaïn, fen 'e bern fen Hobab, Mozes skoanheit, en hy hie syn tinten opset hielendal by de ikebeam to Saänaïm yn 'e omkriten fen Kedes.
12 Do't hja Sisera fornijden dat Barak, Abinoäms soan, op 'e berch Tabor tein wier,
13 rôp Sisera al syn weinen gear, njoggenhûndert izeren weinen, en al it folk dat by him wier, en teach fen Haroseth Haggojim nei de beek Kison.
14 En Deboara sei tsjin Barak: Jow dy op, hwent dit is de dei dat de Heare Sisera yn dyn hân jown hat. Tsjucht de Heare net foar dyn oantlit út? Do sette Barak by de berch Tabor del, en tsjien tûzen man efter him oan.
15 En de Heare forsloech Sisera, mei al syn weinen en it hiele leger, troch de skerpens fen it swird, foar Baraks oantlit; en Sisera sprong fen 'e wein en flechte to foet.
16 Mar Barak sette de weinen en it leger efternei oan Haroseth Haggojim ta, en Sisera's hiele leger foel troch de skerpens fen it swird, dat der suver gjinien oerbleau.
17 Sisera lykwols flechte to foet nei de tinte fen Jaël, de frou fen Heber de Kenyt; hwent it wier frede twisken Jabin de kening fen Hazor en it hûs fen Heber de Kenyt.
18 En Jaël gyng nei bûten, Sisera yn 'e miette, en sei tsjin him: Wyk yn, myn hear, wyk harren yn, eangje net. En hy kaem by hjar yn 'e tinte, en hja bidiek him mei in tekken.
19 En hy sei tsjin hjar: Jow my dochs hwet wetter to drinken, hwent ik haw toarst. Do makke hja in learen sek mei môlke iepen, en joech him dêrút, en diek him wer ta.
20 En hy sei tsjin hjar: Gean yn 'e doar fen 'e tinte stean, en mocht it barre dat der immen komt en jo freget en seit: Is hjir ek immen? antwirdzje den: Nimmen.
21 Do krige Jaël, Hebers frou, in pin fen 'e tinte, en naem in hammer yn 'e hân, en gyng súntsjes nei him ta, en sloech him de pin troch de sliep fen 'e holle, dat hja fêstsiet yn 'e groun; hwent hy wier yn in djippe sliep fallen. Do bijoech er him en stoar.
22 En sjuch, wylst Barak Sisera efternei siet, gyng Jaël him yn 'e miette, en sei tsjin him: Kom, en ik scil jo de man wize dy't jo siikje. En do't er by hjar ynkaem, sjuch, Sisera laei dea, mei de pin troch de sliep fen 'e holle.
23 Sa hat God Jabin, de kening fen Kanaän, dy deis fornedere foar it oantlit fen Israëls bern.
24 En de hân fen Israëls bern kaem aloan swierder to lizzen op Jabin, de kening fen Kanaän, oant hja Jabin, de kening fen Kanaän, útroege hiene.

## HAEDSTIK 5.

1 En dy deis songen Deboara en Barak, Abinoäms soan, sizzende:
2 Om't foarsten hjar foarstlik hâlden hawwe yn Israël, om't it folk him út himsels oanjown hat, loovje de Heare!
3 Harkje, o keningen! Jow it ear dernei, o hearskers! Ik, de Heare wol ik sjonge, de Heare, de God fen Israël, wol ik psalmsjonge.
4 Heare, do't Jo opteagen fen Seïr, do't Jo dêrhinne trêdden fen Edoms fjild, beve de ierde, ek dripte de himel, ek dripten de wolken fen wetter.
5 Bergen wankelen foar it oantlit des Heare, dizze Sinaï foar it oantlit fen 'e Heare, de God fen Israël.
6 Yn 'e dagen fen Samgar, de soan fen Anath, yn 'e dagen fen Jaël, leine de wegen forlitten, en dy't hjar op 'en wei weagen sloepen sydpaden lâns. [pag. 251]
7 De foarsten sieten stil yn Israël, stil sieten hja, oant ik, Deboara, oereingyng, ik, in mem yn Israël, oereingyng.
8 Sa gau't hja nije goaden keazen, waerd it striid yn 'e poarten; mar wier der skyld of spear to sjen ûnder fjirtich tûzen yn Israël?
9 Myn herte is for Israëls oanfierders, dy't hjar út hjarsels oanjown hawwe ûnder it folk — loovje de Heare!
10 Jimme dy't ride op wite ezelinnen, dy't op djûre kleden sitte, en dy't de wei lâns geane, helje it op!
11 Fier fen it geskreau fen 'e bôgesjitters, twisken de wetterboarnen, sjong dêr de gerjuchtichheden des Heare, de gerjuchtichheden fen syn lieding yn Israël. Do teach des Heare folk del nei de poarten.
12 Tiid op, tiid op, Deboara! Tiid op, tiid op, sprek in liet! Jow dy op, Barak! en bring dyn

finzenen foart, Abinoäms soan!
13 Do teagen de oerbleaune machtigen del;
it folk des Heare teach del mei de helten.
14 Ut Efraïm dy't hjar woartel hawwe yn
Amalek; efter dy oan Benjamin yn it
formidden fen dyn skaren; út Machir teagen
hearskers del; en út Sebulon dy't de
fjildhearsstêf fierden;
15 en foarsten út Issaskar wierne mei
Deboara, en lyk as Issaskar, sa ek wier Barak;
yn 'e delling waerd er foartswypke op syn
foetten. Yn 'e dielen fen Ruben forbylde it
herte hem greate dingen.
16 Hwerom bleaustû sitten twisken de
hokken, om to harkjen nei it gebletter fen 'e
keppels? Yn 'e dielen fen Ruben hie it herte
greate dingen to ûndersiikjen.
17 Gileäd bleau oan 'e oare kant de Jordaen;
en Dan, hwerom hâldde dy him biside op 'e
skippen? Aser siet op it séstrân, en bleau by
syn baeijen.
18 Sebulon is in folk dat syn siele oerjown hat
ta de dea, allyksa Naftali op 'e heechflakten.
19 Keningen kamen en strieden; do strieden
Kanaäns keningen by Taänach oan 'e wetters
fen Megiddo; sûnder gewin fen silver slaggen
hjar dêrwei.
20 Fen 'e himel strieden de stjerren, út hjar
banen strieden hja tsjin Sisera.
21 De beek Kison spielde se foart, de oerâlde
beek, de beek Kison! Kom fen wegen, o myn
siele, kom mei macht!
22 Do kletteren de hynstehoeven fen it jeijen,
it jeijen fen hjar machtigen.
23 Forflok Mearos, seit de ingel des Heare,
forflok, ja forflok hjar biwenners, om't hja net
kommen binne ta de help des Heare, ta de
help des Heare, yn it formidden fen 'e helten.
24 Seinge boppe de frouljue scil Jaël wêze, de
frou fen Heber de Kenyt; seinge scil hja wêze
boppe de frouljue yn 'e tinte!
25 Wetter easke er, môlke joech hja; yn in
pronkskeal brocht hja reamme.
26 Hjar hân griep de pin fen 'e tinte, en hjar
rjuchterhân de hammer fen 'e ambachtsljue;
en hja bûke Sisera, hja toplettere him de
holle, en tobrizele en toboarre him de sliep.
27 Twisken hjar foetten bijoech er him, foel
der hinne, laei dêr; twisken hjar foetten
bijoech er him, hy foel; en dêr't er him
bijoech, dêr laei er, to skoof en to skande.
28 De mem fen Sisera seach út it rút, en hja
kriet troch de traeljes: Hwerom bliuwt syn
wein salang wei, hwerom bliuwe de gongen
fen syn weinen safier binefter?
29 De wiisten fen hjar hôffrouwen antwirden,
ek antwirde hjasels op hjar reden:
30 Scoene hja den gjin bút fine en fordiele?
Ien of twa famkes for elke man? In bút fen
bûnte klean for Sisera, in bút fen bûnte,
kleurige klean, in bûnte doek, twakleurige bút
for myn hals?
31 Sa moatte al jins fijannen omkomme, o
Heare. Mar dy't Him ljeafhawwe, scille wêze
as de sinne, hwennear't hja opkomt yn hjar
macht. En it lân krige fjirtich jier rêst.

HAEDSTIK 6.

1 Mar do't Israëls bern diene dat kwea wier
yn 'e eagen des Heare, joech de Heare hjar
saun jier yn 'e hân fen 'e Midianiten.
2 En de hân fen 'e Midianiten laei swier op
Israël; en ta in ûntwyk for de Midianiten
makken Israëls bern hjarsels [pag. 252] de hoalen
dy't yn 'e bergen binne, en de spelonken, en
de fêstingen.
3 Hwent it barde hwennear't Israël siedde
hie, dat de Midianiten en de Amalekiten en de
bern fen it Easten opsetten kamen en oer hjar
foelen.
4 En hja legeren hjar foar hjarren oer, en
fornielden de frucht fen it lân oan Gaza ta, en
hja lieten gjin spize yn Israël oer, noch skiep,
noch okse, noch ezel.
5 Hwent hja kamen op mei hjar fé en hjar
tinten; hja kamen as sprinkhoannen sa
machtich, dat hjasels en hjar kamielen net to
tellen wierne; en hja kamen yn it lân om it to
forwoasten.
6 En Israël krige it tige earmoedich ûnder de
Midianiten, mar Israëls bern rôpen ta de
Heare.
7 En it barde do't Israëls bern ta de Heare
rôpen om reden fen 'e Midianiten,
8 dat de Heare in man, in profeet, ta Israëls
bern stjûrde, en dy sei tsjin hjar: Sa seit de
Heare, de God fen Israël: Ik haw jimme
opkomme litten út Egypte en jimme út it
tsjinsthûs fierd,
9 en Ik haw jimme forlost út 'e hân fen 'e

Egyptners, en út 'e hân fen al jimme binearders; en Ik haw se foar jimme oantlit fordreaun en jimme hjar lân jown.
10 En Ik sei tsjin jimme: Ik bin de Heare jimme God, freezje de goaden fen 'e Amoriten net, yn hwaens lân jimme wenje; mar jimme hawwe net harke nei myn stim.
11 Do kaem de ingel des Heare en gyng sitten ûnder de tearebynt by Ofra, dy't Joäs de Abiësryt sines wier, wylst syn soan Gideon weet têrske yn 'e parskûpe, om it út 'e wei to bringen for de Midianiten.
12 En de ingel des Heare kaem him tofoaren en sei tsjin him: De Heare is mei dy, dû krigele helt!
13 Mar Gideon sei tsjin him: Och myn hear, as de Heare mei ús is, hwerom binne dizze dingen ús den allegearre oerkommen, en hwer binne al syn wûnders dy't ús âffears ús forhelle hawwe, sizzende: Hat de Heare ús net opfierd út Egypte? Mar nou hat de Heare ús forwirpen en ús yn 'e hân fen 'e Midianiten jown.
14 Do kearde de Heare Him nei him ta, en sei: Gean yn dy krêft, en forlos Israël út 'e hân fen 'e Midianiten; bin Ik it net dy't dy stjûr?
15 Mar hy sei tsjin him: Och, myn hear, hwer scoe ik Israël mei forlosse? Sjuch, myn slachte is it minste yn Manasse, en ik bin de jongste yn ús heite hûs.
16 En de Heare sei tsjin him: Om't Ik mei dy wêze scil, dêrom scilstû de Midianiten slaen as ien man.
17 En hy sei tsjin Him: As ik den genede yn jins eagen foun haw, doch my in teiken dat Jo it binne dy't mei my sprekt.
18 Jow Jo hjir net wei, oant ik wer ta Jo kom en myn jefte bring en it Jo foarset. En Hy sei: Ik scil hjir bliuwe oantstû werom bist.
19 En Gideon gyng nei hûs en makke in geitebokje ré, en fen in efa moal bakte er ûnsûrre koeken; it flêsk lei er yn in koer, en it flêsksop die er yn in pôt; en hy brocht it Him ûnder de tearebynt, en sette it by Him del.
20 Mar Gods ingel sei tsjin him: Nim it flêsk en de ûnsûrre koeken en liz se op 'e rots, en jit it sop út; en hy die it.
21 En de ingel des Heare stiek de punt fen 'e stêf, dy't er yn 'e hân hie, út en rekke it flêsk en de ûnsûrre koeken oan; do skeat der fjûr op út 'e rots en fortarde it flêsk en de ûnsûrre koeken. En de ingel des Heare waerd foar syn eagen wei.
22 Do seach Gideon dat it de ingel des Heare wier, en Gideon sei: Och Heare, Heare, nou haw ik de ingel des Heare sjoen fen oantlit ta oantlit!
23 Mar de Heare sei tsjin him: Frede sij dy, eangje net, dû scilst net stjerre.
24 Do boude Gideon de Heare dêr in alter, en neamde it: De Heare is frede. It is dêr yette oant hjoed de dei, to Ofra fen 'e Abiësriten.
25 En it barde dyselde nachts dat de Heare tsjin him sei: Nim in koubeest fen jimme heite fé, dy twade fen saun jier, en brek it alter fen Baäl dat jimme heit sines is ôf, en roegje de wijde hage dy't der njonken stiet om.
26 En bou de Heare dyn God in alter, boppe op dizze sterkte, yn it wijhôf; en nim it twade koubeest, en offerje in [pag. 253] brânoffer mei it hout fen 'e wijde hage dystû omroege hawwe scilst.
27 Do naem Gideon tsjien man fen syn tsjinstfeinten, en die lyk as de Heare him sein hie. Mar it barde om't er syn sibben en de mannen fen 'e stêd eange, dat er it net oer dei die, mar to nacht.
28 En do't de mannen fen 'e stêd der de oare moarns bytiid ôfkamen, sjuch, do wier it alter fen Baäl omsmiten en de wijde hage dy't der njonken stien hie omroege, en it twade koubeest offere op in nij alter.
29 En hja seine de iene tsjin de oare: Hwa hat dat dien? En do't hja it útsochten en neifregen, waerd hjarren fornijd: Dat hat Gideon Joäs soan dien.
30 Do seine de mannen fen 'e stêd tsjin Joäs: Bring jins soan foar, hwent hy moat stjerre, om't er it alter fen Baäl omsmiten en de wijde hage dy't dernjunken stie omroege hat.
31 Mar Joäs sei tsjin allegearre dy't by him stiene: Scille jimme for Baäl pleitsje, scille jimme him helpe? Hwa't for him pleitet, scil fen 'e moarn yette deade wirde. Byhwennear't er in god is, lit him for himsels pleitsje, dat syn alter omsmiten is.
32 Dêrom neamde er him dyselde deis Jerubbaäl, sizzende: Lit Baâl tsjin him pleitsje, om't er syn alter omsmiten hat.
33 Do forienigen hjar al de Midianiten en

Amalekiten en de bern fen it Easten, en hja teagen oer en legeren hjar yn ’e delling fen Jisreël.
34 En de Geast des Heare teach Gideon oan, en hy blies op ’e bazún, en de Abiësriten waerden efter him gearroppen
35 Ek die er de boade troch hiele Manasse, en dy waerden ek efter him gearroppen; allyksa die er de boade troch Aser en troch Sebulon en troch Naftali, en hja kamen op, hjarren yn ’e miette.
36 En Gideon sei tsjin God: As Jo Israël wier troch myn hân forlosse scille, lyk as Jo ûnthjitten hawwe,
37 sjuch, ik scil in wollen flues op ’e terskflier lizze; byhwennear’t it flues allinnich wiet wêze scil fen ’e dauwe, mar de groun oeral droech, den scil ik witte dat Jo Israël troch myn hân forlosse scille, lyk as Jo ûnthjitten hawwe.
38 En sa barde it; do’t hy der de oare moarns bytiid ôfkaem en it flues útwrong, kniep er de dauwe út it flues, in skealfol wetter.
39 En Gideon sei tsjin God: Lit jins grime net tsjin my oplôgje as ik noch ienris sprek, en it noch ienris mei it flues bisiikje: lit it flues allinne droech wêze, mar de groun oeral wiet fen ’e dauwe.
40 En God die it dyselde nachts; hwent it flues allinnich wier droech, mar de groun wier oeral wiet fen ’e dauwe.

HAEDSTIK 7.

1 Do makke Jerubbaäl, dat is Gideon, him bytiid ré, hy en al it folk dat er by him hie; en hja legeren hjar by de welle fen Harod, wylst it leger fen ’e Midianiten binoarden him wier, efter de hichte fen Moré yn ’e delling.
2 En de Heare sei tsjin Gideon: Salangstû safolle folk by dy hast, scil Ik de Midianiten net yn hjar hân jaen; oars mocht Israël ris tsjin My opsprekke, sizzende: Myn eigen hân hat my forlost
3 Rop dêrom út foar de earen fen it folk en siz: Hwa’t bang en forfeard is, mei weromgean en ôfsette fen Gileäds berchtme. Do gyngen twa en tweintich tûzen fen it folk werom, en tsjien tûzen bleauwen oer.
4 En de Heare sei tsjin Gideon: Der is noch to folle folk; bring se yn ’e bidelte by it wetter, den scil Ik se dêr for dy skiftsje; en it scil barre hwa’t Ik tsjin dy sizze scil dat mei dy hat to tsjen, dy scil mei dy tsjen; mar alle man dy’t Ik tsjin dy sizze scil dat net mei dy tsjen moat, dy scil net tsjen.
5 En hy brocht it folk yn ’e bidelte by it wetter. Do sei de Heare tsjin Gideon: Al hwa’t it wetter slabje scil mei de tonge, lyk as in houn it slabje scoe, dy scilstû bisiden sette, allyksa allegearre dy’t op ’e knibbels lizzen gean scille to drinken.
6 En dy’t it wetter út ’e holle hân dronken hiene, wierne meiïnoar trijehûndert man; mar al it oare folk wier op ’e knibbels lizzen gien to drinken.
7 Do sei de Heare tsjin Gideon: Troch dizze trije hûndert man dy’t slikke hawwe scil Ik jimme forlosse, en de Midianiten [pag. 254] yn jimme hân jaen; mar lit al it oare folk ôftsjen, in elk nei syn plak.
8 En hja namen de spize for it folk en hjar bazunen yn ’e hân; en hy liet al dy mannen fen Israël foartgean, in elk nei syn tinte, mar de trijehûndert man allinnich hâldde er by him, wylst it leger fen ’e Midianiten ûnder yn ’e bidelte laei.
9 En it barde dyselde nachts dat de Heare tsjin him sei: Kom der ôf, jow dy yn it leger, hwent Ik haw it yn dyn hân jown.
10 En mochtstû der tsjin oansjen, jow dy den mei Pura, dyn tsjinner, op ’en paed nei it leger;
11 en harkje ôf itjinge hja bisprekke, den scille dyn hannen sterk wirde, en dû scilst yn it leger tsjen. Do weage er him mei Pura, syn tsjinner, oan ’e uterste skyldwachten fen it leger ta.
12 En de Midianiten en Amalekiten en al de bern fen it Easten leine yn ’e bidelte, as de sprinkhoannen sa machtich, en hjar kamielen wierne ûntelber, as it sân oan it strân fen ’e sé sa machtich.
13 En do’t Gideon dêr kaem, sjuch, do wier dêr in man dy’t syn maet in dream forhelle, en sei: Sjuch, ik haw in dream dreamd, en sjuch, in hirdbakt koarnbrea rôlle yn it leger fen ’e Midianiten, en kaem oan ’e tinte ta, en sloech dêr tsjinoan dat hja omfoel, en kearde hjar ûnderstboppest, en dêr laei de tinte!
14 En syn maet antwirde en sei: Dat is oars

neat as it swird fen Gideon, de soan fen Joäs,
de man fen Israël; God hat de Midianiten en
dit hiele leger yn syn hân jown.
15 En it barde do’t Gideon it forhael fen ’e
dream en syn tsjutting hearde, dat er oanbea;
en hy gyng werom nei it leger fen Israël, en
sei: Oerein, hwent de Heare hat it leger fen ’e
Midianiten yn jimme hân jown.
16 En hy dielde de trijehûndert man yn trije
kloften; en hy joech in elk in bazún yn ’e hân,
en lege krûken, en fakkels yn ’e krûken.
17 En hy sei tsjin hjar: Sjuch nei my en doch
allyksa; en sjuch, hwennear’t ik by de uterste
posten fen it leger bin, den scille jimme
dwaen lyk as ik doch.
18 Hwennear’t ik op ’e bazún blaes, ik en
allegearre dy’t by my binne, den scille jimme
ek op ’e bazún blaze, om it hiele leger hinne,
en jimme scille roppe: For de Heare en for
Gideon!
19 Sa kamen Gideon en de hûndert man dy’t
by him wierne, by de uterste posten fen it
leger, yn it earst oan fen ’e middelste
nachtwacht, do’t hja nauwerneed de
skyldwachten útset hiene; en hja bliezen op ’e
bazún en sloegen de krûken stikken dy’t hja
yn ’e hân hiene.
20 Do bliezen de trije kloften op ’e bazunen
en tobrieken de krûken; en yn ’e lofterhân
hâldden hja de fakkels, en yn ’e rjuchterhân
de bazunen om to blazen, en hja rôpen: It
swird fen ’e Heare en fen Gideon!
21 En hja bleauwen stean in elk op syn plak
om it leger hinne. Do forroun it hiele leger, en
hja skreauden en flechten.
22 En wylst de trijehûndert mannen op ’e
bazunen bliezen, sette de Heare it swird fen ’e
iene tsjin de oare sines, it hiele leger troch; en
it leger flechte oan Beth Sitta ta, nei Sereda,
oant de skieding fen Abel Mehola by Tabbath.
23 En Israëls mannen waerden gearroppen
út Naftali en út Aser en út hiele Manasse en
hja setten de Midianiten efternei.
24 Ek die Gideon de boade yn it hiele
berchtme fen Efraïm, sizzende: Kom del, de
Midianiten yn ’e miette en snij hjarren de
wetters fen Beth Bara en de Jordaen ôf. Sa
waerd alle man fen Efraïm gearroppen, en hja
snienen hjarren de wetters fen Beth Bara en
de Jordaen ôf.
25 En hja griepen twa foarsten fen ’e
Midianiten, Oareb en Seëb; en hja deaden
Oareb op ’e rots fen Oareb, en Seëb deaden
hja yn ’e parskûpe fen Seëb, en hja setten de
Midianiten efternei; mar Oareb en Seëbs
hollen brochten hja oer de Jordaen ta Gideon.

HAEDSTIK 8.

1 Do seine de mannen fen Efraïm tsjin him:
Hwet hawwe jo ús nou dien en rop ús net op
do’t jo de striid tsjin de Midianiten
oangyngen? Hwetfor wirk is soks? En hja
foelen hird tsjin him út.
2 Hy lykwol sei tsjin hjar: Kin it den al by
jimmes lykje itjinge ik bihelle haw? [pag. 255] Is
Efraïms neirispinge net better as de rispinge
fen Abiëzer?
3 God hat de foarsten fen ’e Midianiten,
Oareb en Seëb, yn jimme hân jown, mar hwet
haw ik bihelle dat by jimmes lykje kin? Do
bikaem hjar grime tsjin him, nei’t er dat wird
spritsen hie.
4 En Gideon kaem by de Jordaen, en hy en
de trijehûndert man dy’t er by him hie teagen
oer, wirch en ûngedien fen ’e honger.
5 En hy sei tsjin de ljue fen Sukkoth: Jow it
folk dat yn myn foetprinten giet dochs bôle,
hwent hja binne ôfmêd, en ik sit Sebah en
Salmuna, de keningen fen ’e Midianiten,
efternei.
6 Mar de oersten fen Sukkoth seine: Is
Sebah’s en Salmuna’s hânpalm den al yn jins
hân, dat wy jins leger brea jaen scoene?
7 Do sei Gideon: Nou den, as de Heare
Sebah en Salmuna yn myn hân jowt, den scil
ik jimme flêsk terskje mei toarnen fen ’e
woastenije en mei tisters.
8 En hy teach dêrwei op nei Pnuël, en ta
hjarren spriek er allyksa; mar de ljue fen Pnuêl
antwirden him itselde dat de ljue fen Sukkoth
antwirde hiene.
9 Dêrom wytge er it de ljue fen Pnuël ek,
sizzende: As ik mei frede weromkom, scil ik
dizze toer omsmite.
10 Sebah en Salmuna lykwols wierne mei hjar
legers to Karkor, sa’n fyftjin tûzen man, alles
hwet der oerbleaun wier fen it hiele leger fen
’e bern fen it Easten; hwent der wierne
hûndert en tweintich tûzen man fallen dy’t it
swird útteagen.

11 En Gideon teach op troch de wei fen 'e
tintebiwenners, biëasten Nobah en Jogbeha;
en hy forsloech dat leger, wylst it nearne op
bitocht wier.
12 En Sebah en Salmuna flechten, mar hy
sette se efternei en hy krige de beide keningen
fen Midian, Sebah en Salmuna, nei't er it
hiele leger útinoarslein hie.
13 En do't Gideon, de soan fen Joäs,
weromkaem fen 'e striid, fen 'e hichte Heares
ôf,
14 heinde er in jonge op fen 'e ljue fen
Sukkoth en bifrege him; dy skreau him de
oersten fen Sukkoth en hjar âldsten op, saun
en sauntich man.
15 En do't er by de ljue fen Sukkoth kaem, sei
er: Sjuch dêr den Sebah en Salmuna, dêr't
jimme my mei hune hawwe, sizzende: Is
Sebahs en Salmuna's hânpalm al yn jins hân,
dat wy jins ôfmêdde mannen brea jaen
scoene?
16 En hy naem de âldsten fen 'e stêd en
toarnen fen 'e woastenije en tisters, en printe
it dêr de ljue fen Sukkoth mei yn.
17 En de toer fen Pnuël smiet er om, en de
ljue fen 'e stêd deade er.
18 En hy sei tsjin Sebah en Salmuna: Hwet
wierne dat for mannen dy't jimme deade
hawwe op 'e Tabor? En hja seine: Lyk as jo, sa
wierne hja, ienerlei, keningssoannen fen
oansjende.
19 Do sei er: It wierne myn broerren, ús
memme soannen; sa wier as de Heare libbet,
byhwennear't jimme hjar yn it libben litten
hiene, ik scoe jimme net deadzje.
20 En hy sei tsjin Jether, syn earstberne:
Oerein, deadzje se! Mar de jongfeint teach syn
swird net út, hwent hy doarst net, om't er
yette jong wier.
21 Do seine Sebah en Salmuna: Gean jo sels
oerein, en fal op ús oan, hwent al nei't de
man is is syn macht. En Gideon gyng oerein
en deade Sebah en Salmuna, en naem de
moantsjes dy't hjar kamielen om 'e hals
hiene.
22 Dêrnei seine de mannen fen Israël tsjin
Gideon: Hearskje oer ús, jo en jins soan en
jins soans soan, hwent jo hawwe ús forlost út
'e hân fen 'e Midianiten.
23 Mar Gideon sei tsjin hjar: Ik scil net oer
jimme hearskje, ek scil myn soan net oer
jimme hearskje; de Heare scil oer jimme
hearskje.
24 Fierders sei Gideon tsjin hjar: Ien forsiik
wol ik jimme dwaen: Lit in elk my in ring jaen
fen syn bút! Hwent hja hiene gouden ringen
oan hjarren, om't it Ismaëliten wierne.
25 En hja seine: Dat scille wy jerne dwaen; en
hja spraetten in kleed út, en allegearre
smieten hja dêr elk in ring op fen syn bút.
26 En it gewicht fen 'e gouden ringen dêr't er
om frege hie wier sauntjin hûndert sikkel
goud, bûten de moantsjes en earknoppen en
poarperen klean, dy't de keningen fen 'e
Midianiten oanhawn [pag. 256] hiene, en bûten
de keatlingen dy't hjar kamielen om 'e hals
hawn hiene.
27 En Gideon makke dêr in efod fen, en sette
dy yn syn stêd, to Ofra; en hiele Israël hoerke
dêr efteroan, en it waerd Gideon en syn hûs ta
in falstrik.
28 Sa waerden de Midianiten fornedere foar
it oantlit fen Israëls bern, en hja stieken de
holle net wer op. En it lân krige yn Gideons
dagen fjirtich jier rêst.
29 En Jerubbaäl, de soan fen Joäs, joech him
nei wenjen yn syn eigen hûs.
30 Gideon nou hie sauntich soannen, dy't
allegearre út syn heupe foartkommen wierne,
hwent hy hie gâns frouljue.
31 En syn bywiif, dy't fen Sichem wier, dy
berne him ek in soan, en hy neamde syn
namme Abimélech.
32 En Gideon, de soan fen Joäs, stoar yn hege
âlderdom; en hy waerd bigroeven yn it grêf
fen syn heit Joäs, to Ofra, de stêd fen 'e
Abiësriten.
33 En it barde, nei't Gideon stoarn wier, dat
Israëls bern op 'e nij efter de Baäls oan
hoerken en hjarren de Bounsbaäl ta in god
makken.
34 En Israëls bern tochten net oan 'e Heare,
hjar God, dy't hjar redt hie út 'e hân fen al hjar
fijannen yn it rounom.
35 En hja diene gjin deugd oan it hûs fen
Jerubbaäl-Gideon, neffens al it goede dat er
sels oan Israël dien hie.

HAEDSTIK 9.

1 Abimélech nou, de soan fen Jerubbaäl,

gyng nei Sichem, nei syn memme broerren, en hy spriek mei hjarren en mei it hiele slachte fen syn memme sibbe, sizzende:
2 Sprek dochs foar de earen fen al de boargers fen Sichem: Hwet is better for jimme, dat sauntich man, allegearre soannen fen Jerubbaäl, oer jimme hearskje, of dat ien man oer jimme hearsket? En tink der den ek om dat ik jimme biente en jimme flêsk bin.
3 Do sprieken syn memme broerren al dy eigenste wirden fen him foar de earen fen al de boargers fen Sichem, en hjar herte nige nei Abimélech, hwent, seine hja, it is ús broer.
4 En hja joegen him sauntich sikkel silver út it hûs fen 'e Bounsbaäl, en dêr woun Abimelech lichte en lossinnige ljue for dy't him folgen.
5 En hy gyng nei syn heite hûs to Ofra, en deade syn broerren, Jerubbaäls soannen, sauntich man, op ien stien; mar Jotham, Jerubbaäls jongste soan, bleau oer, hwent dy hie him forskûle.
6 Do kamen al de boargers fen Sichem en it hiele hûs fen Millo byinoar, en gyngen hinne en makken Abimelech kening by de ikebeam fen 'e wijstien dy to Sichem is.
7 Do't hja dat Jotham fornijden, gyng er boppe op 'e berch Gerizim, en hy sette syn lûd út en rôp en sei tsjin hjar: Harkje nei my, boargers fen Sichem, en God scil nei jimme harkje.
8 De beammen gyngen der ris op út om in kening oer hjarren to salvjen, en hja seine tsjin de olivebeam: Wêz dû kening oer ús.
9 Mar de olivebeam sei tsjin hjar: Scoe ik myn fetlikens binefterlitte, dy't God en minsken oan my earje, en scoe ik hinnegean om to sweven oer de beammen?
10 Do seine de beammen tsjin de figebeam: Kom, wêz dû kening oer ús.
11 Mar de figebeam sei tsjin hjar: Scoe ik myn swietichheit en myn goede frucht binefterlitte, en scoe ik hinnegean om to sweven oer de beammen?
12 Do seine de beammen tsjin de wynstôk: Kom, wêz dû kening oer ús.
13 Mar de wynstôk sei tsjin hjar: Scoe ik myn sop binefterlitte, dat God en minsken bliid makket, en scoe ik hinnegean om to sweven oer de beammen?
14 Do seine al de beammen tsjin de toarnbosk: Kom, wêz dû den kening oer ús.
15 En de toarnbosk sei tsjin de beammen: Byhwennear't jimme my wier ta kening oer jimme salvje wolle, kom den, skûlje yn myn skaed, mar sa net, den mei der fjûr fen 'e toarnbosk útgean en fortarre de seders fen 'e Libanon.
16 Nou den, byhwennear't jimme yn wierheit en yn oprjuchtens to wirk gien binne mei Abimelech kening to meitsjen, en byhwennear't jimme goed dien hawwe oan Jerubbaäl en oan syn hûs, en byhwennear't jimme him dien hawwe neffens de fortsjinsten fen syn hannen, [pag. 257]
17 jimme, for hwa't ús heit striden hat en syn siele oerjown en dy't er rêdden hat út 'e hân fen 'e Midianiten,
18 jimme, dy't hjoed opstien binne tsjin ús heite hûs, en syn soannen, sauntich man, op ien stien deade hawwe, en Abimelech, de soan fen syn tsjinstfaem, kening makke hawwe oer Sichems boargers, om't it jimme broer is,
19 byhwennear't jimme hjoed de dei yn wierheit en yn oprjuchtens to wirk gien binne tsjin Jerubbaäl en tsjin syn hûs, wêz den bliid mei Abimelech, en lit him ek bliid wêze mei jimme.
20 Mar sa net, mei der den fjûr útgean fen Abimelech, en fortarre de boargers fen Sichem en it hûs fen Millo; en fjûr mei der útgean fen 'e boargers fen Sichem en fen it hûs fen Millo, en fortarre Abimelech.
21 Do flechte Jotham en ûntwiek en gyng nei Beër, en hy bleau dêr om reden fen syn broer Abimelech.
22 En do't Abimelech trije jier oer Israël hearske hie,
23 stjûrde God in kweade geast twisken Abimelech en de boargers fen Sichem, en de boargers fen Sichem gyngen falsk mei Abimelech om;
24 dat it ûnrjucht oan 'e sauntich soannen fen Jerubbaäl weromkomme mocht, en Hy hjar bloed bringe koe oer hjar broer Abimelech, dy't se deade hie, en oer de boargers fen Sichem, dy't syn hannen sterke hiene om syn broerren to deadzjen.
25 En de boargers fen Sichem leine him leagen op 'e hichten fen 'e bergen, en hja

strûpten allegearre út dy't hjarren de wei lâns foarbykamen. En it waerd Abimelech oanbrocht.
26 Do kamen Gaäl, de soan fen Ebed, en syn broerren der op ta, en hja teagen ta Sichem yn; en de boargers fen Sichem bitrouden op him.
27 En hja setten it fjild út, en rispen hjar wynbergen, en trapen de druven, en makken sang en klang; dêrnei gyngen hja yn it hûs fen hjar god, en ieten en dronken, en flokten Abimelech.
28 Do sei Gaäl, de soan fen Ebed: Hwa is Abimelech, en hwet is Sichem, dat wy him tsjinje scoene? Is er net in soan fen Jerubbaäl, en is Sebul syn steedhâlder net? Tsjinje de mannen fen Hemor, de heit fen Sichem; hwerfor scoene wy sa'n ien tsjinje?
29 Och, hie ik dit folk mar yn 'e hân, den scoe ik Abimelech foartjeije! En Abimelech die er to witten: Forgreatsje jins leger en tsjuch út.
30 Do't Sebul, de oerste fen 'e stêd, de wirden fen Gaäl Ebeds soan hearde, lôge syn grime op,
31 en hy stjûrde tomûk boaden ta Abimelech, sizzende: Sjuch, Gaäl Ebeds soan en syn broerren binne to Sichem kommen, en sjuch, hja sette de stêd tsjin jo op.
32 Meitsje jo den ré by nacht, jo en it folk dat jo by jo hawwe, en liz in leage yn it fjild;
33 en yn 'e iere moarn, hwennear't de sinne opkomt, meije jo jo opjaen en de stêd oanfalle; en as hy en it folk dat er by him hat, tsjin jo optsjugge, doch him den lyk as jins hân it fine scil.
34 Do makke Abimelech him by nacht ré, hy en al it folk dat er by him hie, en hja leine op fjouwer plakken leagen tsjin Sichem.
35 En Gaäl, Ebeds soan gyng út en bleau by de yngong fen 'e stêdspoarte stean; en do't Abimelech en al it folk dat er by him hie hjar út 'e leage opjoegen,
36 seach Gaäl dat folk en sei tsjin Sebul: Sjuch, dêr komt folk fen 'e hichten fen 'e bergen. Mar Sebul sei tsjin him: Dû sjuchst de skaden fen 'e bergen for minsken oan.
37 Gaäl lykwols hâldde oan en sei: Sjuch, dêr komt folk fen 'e hichte fen it lân, en dêr komt in kloft fen 'e kant fen 'e tsjoenders-iik.
38 Do sei Sebul tsjin him: Hwer is dyn mûle nou dêrstû mei seiste: Hwa is Abimelech, dat wy him tsjinje scoene? Is dat it folk net datstû forachte hast? Tsjuch nou den út en striid dertsjin!
39 En Gaäl teach út foar it oantlit fen Sichems boargers, en hy stried tsjin Abimelech.
40 Mar Abimelech jage him op, en hy flechte foar syn oantlit, en der foelen gâns forsleinen, oan 'e yngong fen 'e stêdspoarte ta.
41 En Abimelech bleau to Aruma; mar [pag. 258]
Sebul fordreau Gaäl en syn broerren, en hja mochten net mear to Sichem wenje.
42 En it barde de oare deis, dat it folk it fjild út sette, en hja fornijden it Abimelech.
43 Do naem er syn folk en dielde hjar yn trije kloften, en hy lei leagen yn it fjild; en hy seach ta, en sjuch, it folk sette ta de stêd út, en him opjaende kaem er oer hjar en forsloech se.
44 Hwent Abimelech en de kloft dy't er by him hie oerfoelen hjar en bleauwen stean by de yngong fen 'e stêdspoarte, wylst de oare beide kloften allegearre oerfoelen dy't yn it fjild wierne en dy forsloegen.
45 En Abimelech stried dy hiele dei tsjin de stêd, en naem de stêd yn, en deade it folk dat dêryn wier, en hy briek de stêd ôf en bistruide dy mei sâlt.
46 Do't al de mannen fen 'e toer fen Sichem dat hearden, gyngen hja yn 'e skâns fen it hûs fen hjar god, de bouns-baäl.
47 En it waerd Abimelech to witten dien, dat al de mannen fen Sichems toer gearskûle wierne.
48 Do gyng Abimelech, hy en al it folk dat er by him hie, op 'e berch Salmon, en Abimelech krige in bile yn 'e hân en kappe in tûke fen 'e beammen en naem him op en lei him op it skouder; en hy sei tsjin it folk dat er by him hie: Hwet jimme sjoen hawwe dat ik die, meitsje oan, doch allyksa.
49 Do kappe al it folk elkmis ek in tûke ôf, en hja folgen Abimelech, en loegen de tûken by de skâns op, en stieken de skâns boppe hjarren yn 'e brân, dat al de ljue fen Sichems toer, likernôch tûzen mânljue en frouljue, deryn omkamen.
50 Dêrnei teach Abimelech nei Tebes, en hy bilegere Tebes en naem it yn.
51 Mar midden yn 'e stêd stie in sterke toer; en dêr flechten al de mânljue en de frouljue

en al de boargers fen ’e stêd hinne, en hja
diene de doar efter hjar ticht en kleauwen
boppe op it dak fen ’e toer.
52 Do weage Abimelech him ûnder de toer
en bistoarme dy; en hy kaem deun oan ’e
yngong fen ’e toer ta, om dy to forbaernen
mei fjûr.
53 Mar in frou smiet Abimelech in boppeste
mounlestien op ’e holle en toplettere him de
plasse.
54 Do rôp er mei hasten syn wapendrager en
sei tsjin him: Lûk dyn swird en deadzje my,
dat hja net fen my sizze: In frou hat him
deade. En syn tsjinner stiek him troch, en hy
stoar.
55 En do’t de mannen fen Israël seagen dat
Abimelech dea wier, gyngen hja in elk werom
nei syn plak.
56 Sa liet God it kwea weromkomme dat
Abimelech syn heit dien hie, do’t er syn
sauntich broerren deade.
57 Allyksa liet God al it kwea fen ’e ljue fen
Sichem weromkomme op hjar eigen holle, en
de flok fen Jotham, Jerubbaäls soan, kaem oer
hjar.

HAEDSTIK 10.

1 En nei Abimelech kaem ta Israëls
forlossing op Tola, de soan fen Pua, de soan
fen Dodo, in man út Issaskar; en hy wenne to
Samir op it berchtme fen Efraïm.
2 En hy rjuchte Israël trije en tweintich jier;
en hy stoar, en waerd bigroeven to Samir.
3 En nei him kaem op Jaïr de Gileädyt, en hy
rjuchte Israël twa en tweintich jier.
4 En hy hie tritich soannen, dy’t rieden op
tritich ezelfoallen, en hja hiene tritich
plakken, dy’t oan hjoed de dei ta de geaën fen
Jaïr hjitte, en yn it lân Gileäd lizze.
5 En Jaïr stoar en waerd bigroeven to
Kamon.
6 En Israëls bern diene op ’e nij dat kwea
wier yn ’e eagen des Heare, en hja tsjinnen de
Baäls en de Astarten, en de goaden fen Aram,
en de goaden fen Sidon, en de goaden fen
Moäb, en de goaden fen Ammons bern, en de
goaden fen ’e Filistinen; en hja forlieten de
Heare en tsjinnen Him net.
7 Dêrom lôge de grime des Heare op tsjin
Israël, en Hy forkocht hjar yn ’e hân fen ’e
Filistinen en yn ’e hân fen Ammons bern.
8 En hja topletteren en tobrizelen Israëls
bern datselde jiers, en de achttjin jier dêroan,
al de bern fen Israël dy’t oer de Jordaen
wennen, yn it lân fen ’e Amoriten, dat yn
Gileäd leit. [pag. 259]
9 Sels teagen Ammons bern oer de Jordaen
om ek to striden tsjin Juda en tsjin Benjamin
en tsjin it hûs fen Efraïm; en it waerd Israël
tige eang.
10 Do rôpen Israëls bern ta de Heare,
sizzende: Wy hawwe tsjin Jo sûndige, hwent
wy hawwe ús God forlitten en de Baäls
tsjinne.
11 Mar de Heare sei tsjin Israëls bern: Haw Ik
jimme net forlost fen ’e Egyptners, en fen ’e
Amoriten, en fen Ammons bern, en fen ’e
Filistinen;
12 en do’t de Sidoniërs en Amalekiten en
Maoniten jimme binearen, en jimme ta My
rôpen, haw Ik jimme ek net forlost út dy hjar
hân?
13 Mar likegoed hawwe jimme My forlitten
en oare goaden tsjinne; dêrom scil Ik jimme
net wer forlosse.
14 Gean hinne en rop ta de goaden dy’t
jimme for kar nommen hawwe; lit dy jimme
forlosse, nou’t jimme bineare wirde.
15 Do seine Israëls bern tsjin de Heare: Wy
hawwe sûndige; doch ús neffens alles dat
goed is yn jins eagen, mar forlos ús dochs,
hjoed de dei yette.
16 En hja diene de frjemde goaden út hjar
formidden en tsjinnen de Heare. Do waerd
syn siele fortrietlik, sa’n lijen as Israël hie. 17
En Ammons bern waerden gearroppen en
legeren hjar yn Gileäd; mar Israëls bern
kamen byinoar en legeren hjar to Mispa.
18 Do sei it folk, de foarsten fen Gileäd, de
iene tsjin de oare: Hwa is de man dy’t de striid
mei Ammons bern oangean scil? Hy scil ta in
haed wêze al de biwenners fen Gileäd.

HAEDSTIK 11.

1 Jefta nou, de Gileädyt, wier in krigel helt,
mar hy wier it bern fen in hoer; en Gileäd hie
Jefta woun.
2 En do’t Gileäds frou him soannen berne,
en de soannen fen dy frou great waerden,
forstaetten hja Jefta en seine tsjin him: Dû

scilst net ervje yn ús heite hûs, hwent dû bist de soan fen in oare frou.
3 Do flechte Jefta for it oantlit fen syn broerren en sette him nei wenjen yn it lân Tob; en losse mannen joegen hjar by Jefta en teagen mei him op en út.
4 En in deimannich letter barde it dat Ammons bern Israël de oarloch oandiene.
5 En sa barde it do't Ammons bern Israël de oarloch oandiene, dat de âldsten fen Gileäd hjar op 'en paed joegen om Jefta werom to heljen út it lân Tob;
6 en hja seine tsjin Jefta: Kom en wêz ús ta in oerste, dat wy stride meije tsjin Ammons bern.
7 Mar Jefta sei tsjin de âldsten fen Gileäd: Hawwe jimme my net oer hawn en my forstjitten út ús heite hûs? Hwerom binne jimme nou den ta my kommen, nou't jimme yn it near sitte?
8 En de âldsten fen Gileäd seine tsjin Jefta: Dêrom binne wy wer ta jo kom-men, dat jo mei ús tsjen scüle en stride tsjin Ammons bern; en jo scüle ús ta in haed wêze, al de biwenners fen Gileäd.
9 Do sei Jefta tsjin de âldsten fen Gileäd: As jimme my den weromhelje om to striden tsjin Ammons bern, en de Heare jowt hjar foar myn oantlit, den scil ik jimme dos ta in haed wêze.
10 En de âldsten fen Gileäd seine tsjin Jefta: De Heare mei tahearder wêze twisken ús; wiswier, wy scille dwaen neffens jins wird.
11 Do gyng Jefta mei de âldsten fen Gileäd, en it folk makke him haed en oerste oer him; en Jefta spriek al syn wirden foar it oantlit des Heare to Mispa.
12 Fierder stjûrde Jefta boaden ta de kening fen Ammons bern, sizzende: Hwet hawwe jo en ik meiïnoar to meitsjen, dat jo ta my kommen binne om to oarlogjen tsjin myn lân?
13 En de kening fen Ammons bern sei tsjin Jefta's boaden: Omdat Israël, do't er opteach út Egypte, myn lân nommen hat fen 'e Arnon ôf oan 'e Jabbok en oan 'e Jordaen ta; nou den, jow my dat yn frede werom.
14 En Jefta stjûrde yetris boaden ta de kening fen Ammons bern,
15 en hy sei tsjin him: Sà seit Jefta: Israël hat it lân fen Moäb en it lân fen Ammons bern net nommen.
16 Hwent do't Israël optein wier út Egypte, reizge er troch de woastenije oan 'e Reidsé ta en kaem to Kades.
17 Do stjûrde Israël boaden ta de [pag. 260] kening fen Edom, sizzende: Lit my dochs troch jins lân tsjen; mar de kening fen Edom harke der net nei. En allyksa die er de boade oan 'e kening fen Moäb, mar dy woe it ek net lije. Sa bleau Israël to Kades.
18 Dêrnei reizge er wer troch de woastenije, en teach om it lân fen Edom en it lân fen Moäb hinne, en kaem op sinne opgong by it lân fen Moäb, en hja legeren hjar oan 'e oare kant de Arnon; mar hja kamen net oer de grinzen fen 'e Moäbiten, hwent de Arnon is de grins fen 'e Moäbiten.
19 Do stjûrde Israël boaden ta Sihon, de kening fen 'e Amoriten, de kening fen Hesbon, en Israël sei tsjin him: Lit ús dochs troch jins lân nei ús plak tsjen.
20 Mar Sihon bitroude it net dat Israël troch syn gerjuchtichheit tsjen scoe, en Sihon forgearre al syn folk, en hja legeren hjar to Jahas, en hy stried tsjin Israël.
21 Mar de Heare, de God fen Israël, joech Sihon mei al syn folk yn Israëls hân, en hja forsloegen se; sa naem Israël it hiele lân fen 'e Amoriten, de biwenners fen dat lân, yn erflik bisit.
22 Ja yn erflik bisit namen hja de hiele gerjuchtichheit fen 'e Amoriten, fen 'e Arnon ôf oan 'e Jabbok ta, en fen 'e woastenije ôf oan 'e Jordaen ta.
23 Sa nou hat de Heare, de God fen Israël, de Amoriten fordreaun foar it oantlit fen syn folk Israël, en scoene jo hjar gerjuchtichheit nei jo nimme?
24 Scoene jo net nei jo nimme hwet jins god Kamos jo yn bisit joech? Allyksa scille wy nei ús nimme alles hwet de Heare ús God foar ús oantlit fordriuwt.
25 En fierders, binne jo safolle better as Balak, de soan fen Sippor, de kening fen 'e Moäbiten? Hat dy ea mei Israël kreaud of ea tsjin hjar oarlogge?
26 En dochs hat Israël al trijehûndert jier wenne yn Hesbon en syn ûnderhearrige plakken, en yn Aroër en syn ûnderhearrige

plakken en yn al de stêdden dy’t oan ’e Arnon lizze; hwerom hawwe jimme it dodestiids den net forlost?
27 Sa haw ik jo den neat misdien, mar jo wolle yn forkeardens mei my, om oarloch tsjin my to siikjen. De Heare, dy’t rjuchter is, mei hjoed de dei rjuchtsje twisken Israëls bern en Ammons bern.
28 Mar de kening fen Ammons bern harke net nei de wirden fen Jefta, dy’t er him to witten dien hie.
29 Do kaem de Geast des Heare op Jefta, en hy teach troch Gileäd en Manasse, en hy teach troch nei Mispa yn Gileäd, en fen Mispa yn Gileäd teach er troch nei Ammons bern.
30 En Jefta biloofde de Heare in bilofte en sei: As Jo Ammons bern sikerwier yn myn hân jowe,
31 den scil hwet bûten komt, dat út ’e doar fen myn hûs my yn ’e miette komt, hwennear’t ik yn frede werom tsjuch fen Ammons bern, de Heare sines wêze, en ik scil it offerje ta in brânoffer.
32 Sa teach Jefta troch nei Ammons bern, om tsjin hjar to striden; en de Heare joech se yn syn hân.
33 En hy forsloech se fen Aroër ôf oan Minnith ta, tweintich stêdden, en oan Abel Keramim ta: in tige greate slach; en Ammons bern waerden fornedere foar it oantlit fen Israëls bern.
34 Do’t Jefta nou to Mispa by syn hûs kaem, sjuch, dêr kaem syn dochter út, him yn ’e miette, mei rinkelbom en raeijen; en it wier syn iennichst bern, bûten hjar hie er soan of dochter.
35 En it barde do’t er hjar seach, dat er syn klean toskoerde en sei: Och myn bern, moatstû my sa forbûkje en yn it lijen helpe? Hwent ik haw myn mûle opdien ta de Heare, en ik kin net werom.
36 En hja sei tsjin him: Heit, as jo jins mûle opdien hawwe ta de Heare, doch my lyk as it út jins mûle gien is; hwent de Heare hat jo folsleine wraek jown oan jins fijannen, oan Ammons bern.
37 Fierder sei hja tsjin hjar heit: Mei dit my barre: lit my twa moanne frij, dat ik hinnegean en my nei de bergen jow, en myn jongfammesteat biskriem, ik en myn frjeondinnen.
38 En hy sei: Gean hinne. En hy liet hjar twa moanne gean. Do gyng hja hinne mei hjar frjeondinnen, en biskriemde hjar jongfammesteat op ’e bergen.
39 En it barde mei forrin fen twa moanne, dat hja weromkaem ta hjar heit, en hy kaem de bilofte dy’t er biloofd hie [pag. 261] oan hjar nei; en hja hat nea in man bikend. En it waerd wenst yn Israël,
40 dat Israëls jongfammen alle jierren hinnegyngen om de dochter fen Jefta, de Gileädyt, yn barsangen to priizgjen, fjouwer dagen yn it jier.

## HAEDSTIK 12.

1 En Efraïms mannen waerden gearroppen, en teagen oer nei Safon; en hja seine tsjin Jefta: Hwerom bistû trochtein om to striden tsjin Ammons bern, en hastû ús net roppen om mei dy to gean? Wy scille dyn hûs boppe dy forbaerne mei fjûr.
2 Mar Jefta sei tsjin hjar: Ik en myn folk hiene forheftich skeel mei Ammons bern, en ik haw jimme roppen, mar jimme hawwe my net út hjar hân forlost.
3 En do’t ik seach dat der gjin forlosser wier, do haw ik myn siele yn myn hân set, en bin trochtein nei Ammons bern; en de Heare hat hjar yn myn hân jown. Hwerom binne jimme nou den tsjin my optein om mei my to striden?
4 En Jefta forgearre alle man fen Gileäd en stried mei Efraïm, en de mannen fen Gileäd sloegen Efraïm, om’t hja sein hiene: Jimme binne flechtelingen for Efraïm. Gileäd leit twisken Efraïm en Manasse.
5 En de Gileäditen snienen de Efraïmiten de fearen fen ’e Jordaen ôf; en it barde as de flechtelingen fen Efraïm seine: Lit my oer, dat de mannen fen Gileäd tsjin him seine: Bistû in Efraïmyt? As er sei: Né,
6 den seine hja tsjin him: Siz den: Sjibboleth. En as er sei: Sibboleth, en it dos net goed útsprekke koe, den griepen hja him en sloegen him dea by de fearen fen ’e Jordaen. Sa foelen der do fen Efraïm twa en fjirtich tûzen man.
7 En Jefta rjuchte Israël seis jier; en Jefta, de Gileädyt, stoar, en waerd bigroeven yn ien fen

Gileäds stêdden.
8 En nei him rjuchte Ebsan fen Bethlehem Israël.
9 En hy hie tritich soannen, en hy stjûrde tritich dochters om utens,en naem tritich dochters om utens wei for syn soannen; en hy rjuchte Israël saun jier.
10 En Ebsan stoar en waerd bigroeven to Bethlehem.
11 En nei him rjuchte Elon, de Sebulonyt, Israël; en hy rjuchte Israël tsjien jier.
12 En Elon, de Sebulonyt, stoar en waerd bigroeven to Ajalon, yn it lân fen Sebulon.
13 En nei him rjuchte Abdon, de soan fen Hillel, de Pirathonyt, Israël.
14 En hy hie fjirtich soannen en tritich bernsbern, dy't rieden op sauntich ezelfoallen; en hy rjuchte Israël acht jier.
15 En Abdon, de soan fen Hillel, de Pirathonyt, stoar en waerd bigroeven to Pirathon yn it lân fen Efraïm, op it berchtme fen 'e Amalekiten.

HAEDSTIK 13.

1 En Israëls bern diene op 'e nij dat kwea wier yn 'e eagen des Heare; dêrom joech de Heare se oer yn 'e hân fen 'e Filistinen, fjirtich jier.
2 En der wier in man fen Soareä, út it slachte fen 'e Daniten, dy't Manoäch hiet; en syn frou wier ûnfruchtber en krige gjin bern.
3 Mar de ingel des Heare kaem de frou to foaren en sei tsjin hjar: Sjuch, dû bist ûnfruchtber en hast gjin bern krige, mar dû scilst swier wirde en in soan bernje.
4 Nim dy den foartoan to wacht, en drink gjin wyn noch sterke drank, en yt neat dat ûnrein is.
5 Hwent sjuch, dû scilst swier wirde, en in soan bernje, op hwaens holle gjin skearmes komme scil; hwent fen 'e memmeskirte ôf scil it jonkje in nazireër Gods wêze; en hy scil in bigjin meitsje mei Israëls forlossing út 'e hân fen 'e Filistinen.
6 Do kaem de frou to hjarres, en fornijde it hjar man, sizzende: Der kaem in man Gods ta my, hwaens oantlit wier as it oantlit fen Gods ingel, sa skriklik, en ik frege him net hwer't er wei wier, en syn namme die er my net to witten.
7 Mar hy sei tsjin my: Sjuch, dû scilst swier wirde en in soan bernje; drink den foartoan gjin wyn noch sterke drank, en yt neat dat ûnrein is; hwent it jonkje scil in nazireër Gods wêze, fen 'e memmeskirte ôf oant 'e deis fen syn dea ta.
8 Do bea Manoäch ta de Heare en sei: Och Heare, lit de man Gods dy't Jo [pag. 262] stjûrd hawwe dochs yetris ta ús komme, en ús leare ho't wy mei dat jonkje oan moatte dat berne wirde scil.
9 En God hearde Manoächs stimme, en Gods ingel kaem yetris ta de frou, wylst hja yn it fjild siet en hjar man Manoäch net by hjar wier.
10 En de frou roun mei hasten, en fornijde it hjar man, en sei tsjin him: Sjuch, dyselde man dy't do by my west hat is my to foaren kommen.
11 Do joech Manoäch him oerein en gyng syn frou efternei, en hy kaem ta dy man en sei tsjin him: Binne jo de man dy't dizze frou oanspritsen hat? En hy sei: Ja.
12 Do sei Manoäch: As jins wirden neikomme meije, hwet scil it jonkje syn wenst en syn wirk wêze?
13 En de ingel des Heare sei tsjin Manoäch: For alles dat ik de frou sein haw, scil hja hjar to wacht nimme.
14 Neat scil hja ite dat fen 'e wynstôk komt; en gjin wyn en sterke drank scil hja drinke, noch eat ite dat ûnrein is; al hwet ik hjar hjitten haw, scil hja hjar oan hâlde.
15 En Manoäch sei tsjin de ingel des Heare: Lit ús jo dochs ophâlde, en wy scille in geitebokje foar jins oantlit rémeitsje.
16 Mar de ingel des Heare sei tsjin Manoäch: Al scoestû my ophâlde, dôch scil ik fen dyn brea net ite; mar wolstû in brânoffer bringe, offerje it de Heare den. Hwent Manoäch wist net dat it de ingel des Heare wier.
17 En Manoäch sei tsjin de ingel des Heare: Ho is jins namme? dat wy jo forearje meije as jins wird neikomt.
18 En de ingel des Heare sei tsjin him: Hwerom fregestû dochs nei myn namme, dy't ommers wûnder is?
19 Do naem Manoäch in geitebokje en it spiisofier, en offere dat de Heare op 'e rots. En hy gyng wûnderlik to wirk, wylst Manoäch en

syn frou taseagen.
20 En it barde do't de lôge fen it alter omheechgyng nei de himel, dat de ingel des Heare yn dy alterlôge opfear. En dat sjende, foelen Manoäch en syn frou mei it oantlit op 'e groun.
21 En de ingel des Heare kaem Manoäch en syn frou net wer to foaren.
Do bigriep Manoäch dat it de ingel des Heare west hie,
22 en Manoäch sei tsjin syn frou: Nou scille wy grif stjerre, hwent wy hawwe God sjoen.
23 Mar syn frou sei tsjin him: Byhwennear't de Heare ús dea bigearde, Hy hie gjin brânoffer en spiisoffer fen ús hân oannommen, noch ús dit allegearre sjen litten, noch ús niiskrektsa sokke dingen oankindige.
24 En de frou berne in soan, en hja neamde syn namme Simson; en it jonkje woun oan, en de Heare seinge it.
25 En de Geast des Heare dreau him to'n earsten yn it leger fen Dan twisken Soareä en Estaol.

HAEDSTIK 14.

1 En Simson gyng del nei Timna, en dêr to Timna seach er mids de dochters fen 'e Filistinen in jongfaem.
2 En hy gyng op, en bigoun der oer tsjin syn heit en mem, en sei: Ik haw to Timna mids de dochters fen 'e Filistinen in jongfaem sjoen; nim my dy dochs ta frou.
3 Mar syn heit en mem seine tsjin him: Is der gjin jongfaem mids de dochters fen dyn broerren en mids ús hiele folk, datst der op út moatst nei de Filistinen, dy ûnbisnienen, om dêr in frou wei to heljen? En Simson sei tsjin syn heit: Nim se my, hwent hja hat gefallichheit yn myn eagen.
4 Mar syn heit en mem wisten net, dat it fen 'e Heare wier, dat er de Filistinen socht, de Filistinen, dy't dodestiids ommers oer Israël hearsken.
5 Sa gyng Simson mei syn heit en mem del nei Timna. En do't hja by de wyngerts fen Timna wierne, sjuch, dêr kaem in jonge liuw him âljende tomiette.
6 Mar de Geast des Heare waerd fear-dich oer him, en hy forskoerde him lyk as in bokje útinoarskoerd wirdt, sûnder dat er wapen by de hân hie; mar hy forhelle syn heit en mem dat stik net.
7 Do gyng er del en spriek mei de faem en hja hie gefallichheit yn Simsons eagen.
8 En mei in deimannich kaem er werom om hjar to nimmen, en hy gyng fen siden ôf om nei it ies fen 'e liuw to sjen; [pag. 263] en sjuch, der siet in swerm bijen yn it lichem fen 'e liuw, en hunich.
9 En hy helle der by 't hânfol út en iet der fen ûnder it rinnen wei; en hy gyng nei syn heit en mem, en joech hjarren ek, en hja ieten; mar hy fornijde hjarren net, dat er de hunich út it lichem fen 'e liuw helle hie.
10 En do't syn heit kommen wier ta de jongfaem, rjuchte Simson dêr in brilloft oan, hwent sa plichten de jongfeinten to dwaen.
11 En it barde do't hja him sjoen hiene, dat hja him tritich maten op side joegen dy't him selskip hâlde scoene.
12 En Simson sei tsjin hjar: Ik wol jimme nouris in riedling opjaen; as jimme my dat riede en tsjutte sa't it is dizze saun dagen fen 'e brilloft, den scil ik jimme tritich linnenske himden jaen en tritich pakken forklaeijersklean;
13 mar kinne jimme it my net tsjutte, den scille jimme my tritich linnenske himden en tritich pakken forklaeijersklean jaen. En hja seine tsjin him: Jow op dyn riedling, Lit ús hearre.
14 En hy sei tsjin hjar: Spize gyng út fen 'e iter, en swietichheit gyng út fen 'e sterke. En yn gjin trije dagen koene hja it riedling riede.
15 En it barde de fjirde deis, dat hja tsjin Simsons frou seine: Biweech dyn man dat er ús it riedling seit, oars scille wy dy en jimme heite hûs forbaerne mei fjûr. Hawwe jimme ús bean om ús ôf to setten, ja ofto né?
16 Do skriemde Simsons frou foar him en sei: Dû koest my wol haetsje yn pleats fen my ljeaf to hawwen; dû hast myn lânsljue in riedling opjown, en dû hast it my net sein. En hy antwirde hjar: Sjuch, ik haw it myn heit en mem net ienris sein, scoe ik it dy den sizze?
17 En hja skriemde foar him de gânske saun dagen dat hja brilloft hiene; en it barde de saunde deis dat er it hjar sei, hwent hja ferge him; en hja sei it wer oan hjar lânsljue.

18 Do sprieken de mannen fen ’e stêd de
saunde deis, ear’t de sinne ûnder wier, ta
him: Hwet is swieter as hunich, en hwet is
sterker as in liuw? En hy antwirde hjarren:
Hiene jimme net ploege mei myn keal, jimme
scoene myn riedling net foun hawwe.
19 Do waerd de Geast des Heare feardich oer
him, en hy gyng del nei Askalon en forsloech
dêr tritich man; en hy naem hjar klaeijing en
joech de forklaeijersklean dyjingen dy’t it
riedling redt hiene. En syn grime lôge op, en
hy gyng op nei syn heite hûs.
20 En Simsons frou waerd jown oan ’e
brilloftsmaet dy’t him selskip hâlden hie.

HAEDSTIK 15.

1 Mar it barde mar in deimannich letter, yn
’e dagen fen ’e nôtrispinge, dat Simson syn
frou wer opsocht en hjar in geitebokje bringe
woe, en hy sei: Lit my by myn frou yn ’e
keamer; mar hjar heit liet him der net yn.
2 En hjar heit sei: Ik tocht mar fêst, dû
scoest hjar forgoed haetsje, dêrom haw ik hjar
jown oan dyn brilloftsmaet. Is hjar jongere
sister net tsjepper as hja? Lit dy dines wêze yn
hjar plak.
3 Mar Simson sei tsjin hjar heit en dy: Nou
hawwe de Filistinen my neat to witen as ik
hjarren kwea doch.
4 Do gyng Simson der op út en fong trije
hûndert foksen; en hy naem fakkels, en
frissele stirt oan stirt, en sette der de fakkels
twisken yn, iderkearen ien fakkel twisken twa
stirten.
5 En hy stiek de fakkels oan mei fjûr en liet
se rinne yn it nôt fen ’e Filistinen dat op
stannen stie; en hy stiek yn ’e brân sawol de
nôtstûken as it nôt op stannen, ja sels de
wyngerts en de olivebeammen.
6 Do seine de Filistinen: Hwa hat dit dien?
En hja seine: Simson, de skoansoan fen ’e
Timnyt, om’t dy syn frou nommen en syn
brilloftsmaet jown hat. En de Filistinen
teagen op en forbaernden hjar en hjar heit
mei fjûr.
7 Do sei Simson tsjin hjar: As jimme sa
wolle, den scil ik it wis net oerjaen ear’t ik gjin
wraek oan jimme dien haw.
8 En hy tosloech hjarren de skrinkel en de
heupe, in hirde slach; en hy gyng del en bleau
yn ’e rotshoale fen Etam.
9 Do teagen de Filistinen op en legeren hjar
yn Juda en forspraetten hjar by Lechi.
10 En de mannen fen Juda seine: [ pag. 264]
Hwerom binne jimme tsjin ús optein? En hja
seine: Wy binne optein om Simson to binen,
om him to dwaen lyk as er ús dien hat.
11 Do kamen trije tûzen man del út Juda, nei
de rotshoale fen Etam, en seine •tsjin Simson:
Wisten jo net dat de Filistinen oer ús hearskje?
Hwerom hawwe jo ús dit den oandien? En hy
sei tsjin hjar: Allyk as hja my dien hawwe, sa
haw ik hjarren dien.
12 En hja seine tsjin him: Wy binne
delkommen om jo to binen, om jo oer to jaen
yn ’e hân fen ’e Filistinen. En Simson sei tsjin
hjar: Swar my dat jimme sels net op my
oanfalle scille.
13 En hja ûnthieten it him, sizzende: Né, wy
scille jo wol bine, en jo oerjaen yn hjar hân,
mar wy scille jo wier net deadzje. En hja
bounen him mei twa nije touwen en brochten
him op fen ’e rots.
14 Do’t er tichte by Lechi wier, kamen de
Filistinen him jûchheijend yn ’e miette; mar
de Geast des Heare waerd feardich oer him;
en de touwen dy’t er om ’e earmen hie
waerden as linnen triedden dy’t skroeid binne
fen it fjûr, en de bânnen raenden him fen ’e
hannen ôf.
15 En hy foun in farsk ezelskakebien, en hy
stiek de hân út en krige it op, en sloech dêr
tûzen man mei.
16 En Simson spriek: Mei in ezelskakebien
haw ik ien kloft, twa kloften, mei in
ezelskakebien haw ik tûzen man forslein.
17 En it barde do’t er útspritsen wier, dat er it
kakebien foartsmiet, en hy neamde dat plak
hichte fen Lechi.
18 Dêrnei krige er tige toarst en rôp ta de
Heare en sei: Jo hawwe troch de hân fen jins
tsjinstfeint dizze greate forlossing jown, en
scoe ik nou stjerre fen toarst, en falle yn ’e
hannen fen dy ûnbisnienen?
19 Do spjaltte God it ynpannich lân dat to
Lechi leit, en it joech wetter op, en hy dronk;
sa kaem syn geast werom dat er wer oplibbe.
Dêrom neamde er dat plak de boarne fen ’e
oanropper, en it leit to Lechi oant hjoed de
dei.

20 En hy rjuchte Israël yn 'e dagen fen 'e Filistinen tweintich jier.

HAEDSTIK 16.

1 En Simson gyng nei Gaza, en hy seach dêr in frou dat in hoer wier, en kaem ta hjar.
2 Do't dat de Gaziten oanbrocht waerd: Simson is hjir, do bisingelen hja him, en gyngen de hiele nacht op him yn 'e stêdspoarte, mar al dy tiid makken hja gjin gewach, sizzende: Oant de moarnsdage, den scille wy him deadzje.
3 En Simson laei oan midnacht ta by de frou, mar om midnacht hinne gyng er oerein, en hy griep de doarren fen 'e stêdspoarte, en de beide posten, en skoerde se derút mei skoattel en al, en naem se op it skouder, en brocht se boppe op 'e berch dy't yn it sicht fen Hebron is.
4 En it barde dêrnei dat er in frou ljeaf krige yn 'e delling fen Soarek, hwaens namme Delila wier.
5 Do kamen de foarsten fen 'e Filistinen ta hjar, en seine tsjin hjar: Bilêz him, en sjuch der efter to kommen hwer't er dy greate krêft wei hat, en ho't wy him oer kinne om him to binen en to hjitfolgjen; den scille wy dy elkmis âlve hûndert sikkel silver jaen.
6 Do sei Delila tsjin Simson: Fornij my dochs hwerstû dy greate krêft wei hast, en hostû boun en hjitfolge wirde kinne scoest.
7 En Simson sei tsjin hjar: As hja my bounen mei saun nije selen, dy't net fordroege binne, den scoe ik swak wirde en wêze as elk oar minske.
8 Do biskikten de foarsten fen 'e Filistinen hjar saun nije selen dy't net fordroege wierne, en hja boun him dêrmei.
9 En wylst hja bispieders yn in keamer biskûl hie, sei hja tsjin him: De Filistinen oer dy, Simson! Do tobriek er de selen lyk as flaechstrie brekt as it fjûr rûkt; en syn krêft waerd net bikend.
10 Do sei Delila tsjin Simson: Sjuch, dû hast my bidragen en my to foaren ljeagene; fornij my nou dochs hwerstû mei boun wirde kinne scoest.
11 En hy sei tsjin hjar: As hja my fêstbounen mei nije touwen, dy't yette net brûkt binne, den scoe ik swak wirde en wêze as elk oar minske. [pag. 265]
12 Do helle Delila nije touwen en boun him dêrmei, en sei tsjin him: De Filistinen oer dy, Simson! wylst hja wer bispieders yn in keamer biskûl hie. Do briek er se fen 'e earmen as in tried.
13 En Delila sei tsjin Simson: Oant nou ta hastû my bidragen en my to foaren ljeagene; fornij my nou den dochs hwerstû mei boun wirde kinne scoest. En hy sei tsjin hjar: Astû de saun hierflechten fen myn holle yninoar bifrisseleste oan 'e weverspeal.
14 En hja makke se fêst mei de pinne, en sei tsjin him: De Filistinen oer dy, Simson! En hy waerd wekker út 'e sliep, en skoerde him los fen weverspinne en weverspeal en al.
15 Do sei hja tsjin him: Ho kinstû sizze: Ik haw dy ljeaf, wylst dyn hert net mei my is? Trijeris hast my nou bidragen,en my net fornijd hwerst dy greate krêft wei hast.
16 En it barde do't hja him al den dei mei hjar reden ferge en him oansiet, dat syn siele moeilik waerd op it stjerren ôf.
17 En hy lei syn hiele herte for hjar iepen, en sei tsjin hjar: Der hat nea in skearmes op myn holle west, hwent fen 'e memmeskirte ôf bin ik in nazireër Gods; byhwennear't ik skeard waerd, scoe myn krêft fen my wike, en ik scoe swak wirde as alle minsken.
18 Do't Delila den seach dat er hjar syn hiele herte iepenlein hie, die hja de boade en rôp de foarsten fen 'e Filistinen, sizzende: Kom dizkear harren, hwent hy hat my syn hiele herte iepenlein. En de foarsten fen 'e Filistinen kamen ta hjar, en hja brochten hjar it jild op 'e hân.
19 En hja liet him sliepe op hjar skirte, en rôp de man, en dy skearde him de saun hierflechten fen 'e holle, en hja bigoun him to hjitfolgjen; en syn krêft wiek fen him.
20 En hja sei: De Filistinen oer dy, Simson! En hy waerd wekker út 'e sliep, en sei: Ek dizkear scil ik my losskoerre en útgean lyk as oare kearen; hwent hy wist net dat de Heare fen him wykt wier.
21 Do griepen de Filistinen him en stieken him de eagen út; en hja brochten him del nei Gaza, en bounen him mei twa koperen keatlingen; en hy mocht mealle yn 'e finzenis.
22 Mar it hier fen syn holle bigoun wer to

waechsen, nei't it ôfskeard wier.
23 En de foarsten fen 'e Filistinen kamen gear om hjar god Dagon in great offer to offerjen en feest to.fieren; en hja seine: Us god hat Simson, ús fijân, yn ús hân jown.
24 En do't it folk him seach, priizgen hja hjar god allyksa, hwent hja seine: Us god hat yn ús hân jown dy't ús fijân wier en ús lân forwoaste en ús forsleinen formannichfâldige.
25 En it barde do't hjar herte oerdwealsk wier, dat hja seine: Rop Simson, dat er kinsten foar ús dwaen mei. En hja hellen Simson út 'e finzenis, en foar hjar oantlit die er kinsten, en hja setten him twisken de pylders.
26 Do sei Simson tsjin de jonge dy't him by de hân hie: Lit my, dat ik de pylders bitaest dêr't it hûs op stiet, om dêr tsjin oan to lynjen.
27 It hûs nou siet fol mânljue en frouljue, ek wierne al de foarsten fen 'e Filistinen dêr; en op it dak sieten sa'n trije tûzen mânljue en frouljue, dy taseagen ho't Simson kinsten die.
28 Do rôp Simson ta de Heare en sei: Heare, Heare, tink dochs oan my, en sterkje my dizze iene kear yette, o God, dat ik ien fen myn beide eagen oan 'e Füistinen wreke mei.
29 En Simson fette de beide middelste pylders, dêr't it hûs op boud wier en dêr't it op rêstte, de iene mei de rjuchterhân en de oare mei de lofterhân.
30 En Simson sei: Lit myn siele stjerre mei de Filistinen; en hy bûgde him út alle macht, en it hûs foel op 'e foarsten en op al it folk dat deryn wier. En de deaden dy't er yn syn stjerren deade hat, wierne mear as dy't er by syn libben deade hie.
31 Do kamen syn broerren del, en syn heite hiele hûs, en hja taestten him oan en droegen him op en bigroeven him twisken Soareä en Estaol, yn it grêf fen syn heit Manoäch. En hy hie Israël rjuchte tweintich jier.

HAEDSTIK 17.

1 En der wenne in man yn it berchtme fen Efraïm, hwaens namme Micha wier.
2 Dy sei tsjin syn mem: De alve hûn-[pag. 266]-dert sikkel silver dy't jo ûnthelle binne en dêr't jo om flokt en winske hawwe en ek foar myn earen spritsen, sjuch, dat jild haw ik, ik hie it nommen. Do sei syn mem: Seinge mei myn soan de Heare wêze.
3 En hy joech syn mem dy alve hûndert sikkel silver werom. Mar syn mem sei: Ik hilligje dy hiele som oan 'e Heare; fen myn hân mei it komme oan myn soan, om him in snien en in getten byld to meitsjen; ik scil it dy den mar weromjaen.
4 Do't er nou it jild weromjown hie oan syn mem, krige syn mem der twahûndert sikkel silver by wei en joech it de goudsmid; dy makke dêr in snien en in getten byld fen; dat kaem to stean yn Micha's hûs.
5 Hwent dy man, Micha, hie in godshûs, en hy makke in efod en tearafim, en folle de hân fen ien fen syn soannen, dat dy him ta preester wêze scoe.
6 Yn dy dagen wier der gjin kening yn Israël; elkenien die hwet rjucht wier yn syn eigen eagen.
7 Nou wenne der in jongfeint to Bethlehem Juda, út it slachte fen Juda; dat wier in Levyt, en hy hâldde dêr ta as frjemdling.
8 En dy man teach út 'e stêd, út Bethlehem Juda, om ta to hâlden dêr't er plak krije koe. Do't er nou troch it berchtme fen Efraïm teach, en by it hûs fen Micha lâns kaem,
9 sei Micha tsjin him: Hwer komme jo wei? En hy sei tsjin him: Ik bin in Levyt fen Bethlehem Juda, en ik bin op 'en paed om ta to hâlden dêr't ik plak krije kin.
10 Do sei Micha tsjin him: Bliuw by my, en wêz my ta in heit en ta in preester; en ik scil jo jiers tsjien sikkel silver en in pak klean en de kost jaen. En de Levyt gyng der op yn,
11 en de Levyt joech tawird dat er by de man bliuwe scoe ; en de jongfeint waerd him in soan allyk.
12 En Micha folle de hân fen 'e Levyt, dat er him ta in preester waerd; en hy wenne by Micha yn.
13 Do sei Micha: Nou wit ik dat de Heare my goeddwaen scil, nou't ik dizze Levyt ta in preester haw.

HAEDSTIK 18.

1 Yn dy dagen wier der gjin kening yn Israël; en yn dyselde dagen socht de stam fen 'e Daniten om in erfdiel dêr't hja wenje

mochten, hwent yette nea wier hjarren in
erfdiel tafallen ûnder Israëls stammen.
2 Dêrom stjûrden Dans bern út al hjar
dielen, fen Soareä en fen Estaol, fiif
striidhaftige mannen fen hjar slachte, om it
lân to bispieden en it to skôgjen, en hja seine
tsjin hjar: Gean, skôgje it lân. En hja kamen
yn it berchtme fen Efraïm by it hûs fen Micha,
en fornachten dêr.
3 Wylst hja by Micha yn ’e hûs wierne,
koene hja de jonge Levyt oan ’e stim, en hja
namen him bisiden en seine tsjin him: Hwa
hat jo hjir brocht, en hwet dogge jo hjir, en
hwet hawwe jo hjir to meitsjen?
4 En hy sei tsjin hjar: Sa en sa hat Micha my
dien, en hy hat my woun, en ik bin him ta in
preester.
5 Do seine hja tsjin him: Bifreegje God
dochs, dat wy witte meije oft de wei dy’t wy
geane foarspoedich wêze scil.
6 En de preester sei tsjin hjar: Gean yn
frede; de wei dy’t jimme gean scille is foar de
Heare.
7 Do gyngen dy fiif mannen foart en kamen
to Laïs; en hja seagen ho’t it folk dat dêr
tahâldde feilich wenne neffens de wize fen ’e
Sidoniêrs, rêstich en ûnbisoarge; en der wier
gjinien dy’t it lân yn it minste skande oandie
mei himsels to forrykjen; en hja wennen fier
fen ’e Sidoniërs, en hiene ek neat út to stean
mei Aram.
8 En hja kamen werom ta hjar broerren to
Soareä en to Estaol, en hjar broerren seine
tsjin hjar: Hwet tinkt jimme?
9 En hja seine: Meitsje jimme ré en lit ús
tsjin hjar optsjen. Hwent wy hawwe dat lân
bisjoen, en sjuch, it is tige goed; en scoene
jimme stilsitte? Wêz net sleau, mar tsjuch
derhinne en fal yn it lân en nim it ta in erflik
bisit.
10 Hwennear’t jimme dêr komme, scille
jimme in ûnbisoarge folk fine, en it lân hat de
romte fier en hein; hwent God hat it yn jimme
hân jown, in oarde dêr’t it oan neat op ierde
ûntbrekt.
11 Do teagen hja dêrwei, seishûndert [pag. 267]
wapene mannen út it slachte fen ’e Da-niten,
fen Soareä en fen Estaol.
12 En hja teagen op en legeren hjar by Kirjath
Jeärim yn Juda; dêrom neamden hja dat plak
it kamp fen Dan, oant hjoed de dei; sjuch, it
leit efter Kirjath Jeärim.
13 En dêrwei teagen hja troch nei Efraïms
berchtme, en hja kamen by it hûs fen Micha
lâns.
14 Do fetten de fiif mannen, dy’t der op út
west hiene om it lân fen Laïs to bispieden, it
wird op en seine tsjin hjar broerren: Witte
jimme wol dat dêr yn dy huzen in efod is en
tearafim en in snien en in getten byld? Wit
den hwet jimme to dwaen hawwe.
15 Do sloegen hja ôf dêrhinne, en gyngen by
de jonge Levyt yn it hûs fen Micha oan, en
fornamen ho’t it mei him wier.
16 En de seishûndert man út ’e bern fen Dan
bleauwen, girde mei hjar wapens, stean foar
de doar fen ’e poarte,
17 wylst de fiif mannen, dy’t der op út west
hiene om it lân to bispieden, der yn gyngen en
it sniene byld en de efod en de tearafim en it
getten byld meinamen; mar de preester bleau
foar de doar fen ’e poarte by de seishûndert
man, dy’t girde wierne mei wapens.
18 Do’t dy den by Micha yn ’e hûs west hiene
en weromkamen mei it sniene byld, de efod
en de tearafim en it getten byld, sei de
preester tsjin hjar: Hwet scille jimme nou?
19 En hja seine tsjin him: Swij, liz de hân op
’e mûle, en gean mei ús, en wêz ús ta in heit
en ta in preester. Hwet is better: dat jo
preester binne for ien húsgesin, of dat jo it
binne for in hiele stam en slachte yn Israël?
20 Do waerd de preester wol to moede, en hy
naem de efod en de tearafim en it sniene byld,
en joech him midden yn ’e rounte.
21 En hja kearden en teagen fierder; en de
bern en it fé en it kostbere gûd hiene hja yn ’e
foarhoede.
22 Do’t hja al in hiel ein fen Micha’s hûs ôf
wierne, waerden de mannen yn ’e huzen dy’t
by Micha’s hûs stiene gearroppen, en hja
efterfolgen de bern fen Dan,
23 en hja rôpen Dans bern efternei, oant dy
hjar omkearden en tsjin Micha seine: Hwet
wolstû, dat jimme gearroppen binne?
24 En hy sei: Jimme hawwe myn goaden dy’t
ik makke hie en ek de preester meinommen
en binne dêrmei ôfset; hwet hâld ik yette oer?
En ho kinne jimme tsjin my sizze: Hwet
wolstû?

25 Mar Dans bern seine tsjin him: Lit ús dyn
stimme net wer hearre, dat gjin mannen
bitter to moede dy altomets oanfalle, en dû
dyn siele kwytrekkest en de siele fen dyn hûs.
26 Sa gyngen de bern fen Dan hjar wegen; en
Micha, sjende dat hja sterker wierne as hy,
kearde en gyng werom nei hûs.
27 Mar hja namen mei hwet Micha makke
hie, en de preester dy't er hawn hie, en hja
kamen to Laïs, oer in rêstich en ûnbisoarge
folk, en sloegen se mei de skerpens fen it
swird, en forbaernden de stêd mei fjûr.
28 En der kaem gjinien ta hjar help, hwent it
wier fier fen Sidon ôf, en hja hiene neat mei
Aram út to stean, en hja laei yn 'e delling fen
Beth Rehob. Dêrnei bouden hja de stêd wer
op en biwennen hjar,
29 en hja neamden de namme fen 'e stêd
Dan, nei de namme fen hjar heit Dan, de soan
fen Israël; mar alearen hie de namme fen 'e
stêd Laïs west.
30 En de bern fen Dan setten dat sniene byld
for hjarsels op; en Jonathan, de soan fen
Gersom, de soan fen Mozes, hy en syn
soannen waerden de stam fen 'e Daniten ta
preester oant de dei dat it lân yn ballingskip
rekke is.
31 Sa hiene hja it sniene byld, dat Micha
makke hie, yn hjar formidden, al de dagen dat
it Godshûs to Silo wier.

HAEDSTIK 19.

1 Ek barde it yn dy dagen, do't der gjin
kening yn Israël wier, dat in Levitysk man as
frjemdling tahâldde efter yn it berchtme fen
Efraïm; en hy naem in frou, in bywiif, fen
Bethlehem Juda.
2 Mar syn bywiif hoerke yn syn hûs, en roun
by him wei nei hjar heit en dy to Bethlehem
Juda; en hja bleau dêr gâns in rek, fjouwer
moanne. [pag. 268]
3 En hjar man makke tarissing en teach hjar
efternei, om nei hjar hert to sprekken en hjar
mei werom to nimmen; en hy hie syn
tsjinstfeint by him mei in pear ezels. En hja
helle him yn, en do't de heit fen 'e jonge frou
him seach, stie it him tige oan dat er mei him
yn 'e kinde kaem.
4 En syn skoanheit, de heit fen 'e jonge frou,
hâldde him trije dagen to hjarres, en hja ieten
en dronken en fornachten dêr.
5 De fjirde deis lykwols wierne hja der de
moarns al bytiid ôf en scoe er tarissing meitsje
om foart; mar de heit fen 'e jonge frou sei tsjin
syn skoansoan: Forkwik jins herte earst mei in
stik brea, en gean den jimme wegen.
6 En hja bleauwen wer, en hja ieten en
dronken togearre. Do sei de heit fen 'e jonge
frou tsjin de man: Wêz my to wille en bliuw
yette in nacht oer, en lit jins herte fleurich
wêze.
7 En do't de man dochs oereingyng om
foart, stie syn skoanheit him salang oan dat er
yetris in nacht oerbleau.
8 En de fyfte deis wier hy der de moarns wer
bytiid ôf om foart, en yetris sei de heit fen 'e
jonge frou: Forkwik jins herte dochs, en bliuw
oant de sinne sakket; en hja ieten togearre.
9 Mar einlings makke de man den dochs
tarissing om foart, hy en syn bywiif en syn
tsjinstfeint, en wer sei syn skoanheit, de heit
fen 'e jonge frou: Sjuch, de dei is al fier hinne
en it wol jounje, bliuw hjir fen nacht yette oer,
en lit jins herte fleurich wêze, en moarnier
bytiid scille jimme tarissing meitsje for de reis
en nei jins tinte tsjen.
10 Dy kear lykwols woe de man net wer
fornachtsje, mar hy gyng oerein en teach foart
en kaem bisiden Jebus, dat is Jeruzalem, hy en
de beide seale ezels; ek hied er syn bywiif by
him.
11 Do't hja nou by Jebus wierne en de dei fier
hinne forroun wier, sei de tsjinstfeint tsjin syn
hear: Lit ús dochs ôfslaen en nei dizze
Jebusityske stêd gean, dat wy dêr fornachtsje.
12 Mar syn hear sei tsjin him: Wy scille net
ôfslaen nei in frjemde stêd, dy't net fen Israëls
bern is, mar wy scille op Gibeä oanhâlde.
13 Fierder sei er tsjin syn tsjinstfeint: Meitsje
oan, dat wy oan it iene of oare plak takomme,
en to Gibeä of to Rama fornachtsje.
14 Sa stieken hja troch en teagen fierder, en
de sinne gyng oer hjar ûnder by Gibeä, dat yn
Benjamins gerjuchtichheit leit.
15 En hja sloegen ôf dêrhinne en kamen yn
Gibeä, om dêr to fornachtsjen. En do't er yn 'e
stêd kaem, koe er op 'e strjitte bliuwe, hwent
der wier gjinien dy't hjar ynnaem for de
nacht.
16 Mar sjuch, dy jouns yette kaem der in âld

man fen syn wirk op it lân; en dy man wier fen it berchtme fen Efraïm, mar hy hâldde as frjemdling ta to Gibeä, wylst de ljue fen dat plak Benjaminiten wierne.
17 En do’t er de eagen opsloech, seach er de reisbere man op ’e strjitte fen ’e stêd, en de âld man sei: Hwer moatte jo hinne en hwer komme jo wei?
18 En hy sei tsjin him: Wy binne op reis fen Bethlehem Juda nei efter yn it berchtme fen Efraïm, dêr’t ik wei kom; ik haw nei Bethlehem Juda west, en ik gean nei it hûs des Heare; mar hjir is gjinien dy’t my ynnimt,
19 alhowol ’t ús ezels strie sawol as foer hawwe, en der ek brea en wyn is for mysels, en for jins tsjinstfaem, en for de tsjinstfeint dy’t by jins feinten is, en wy neat brek hawwe.
20 Do sei de âld man: Haw gjin noed, al hwet jo brek wêze mochten fine jo by my; yn alle gefallen fornachtsje net op ’e strjitte.
21 En hy naem him mei yn ’e hûs, en foerre de ezels; en nei’t er hjarren de foetten wosken hie, ieten en dronken hja.
22 Mar wylst hja hjar fen herten formakken, dêr bisingelen mannen fen ’e stêd, ûndogenske maten, it hûs en sloegen op ’e doar; en hja rôpen oan de âld man, de hear fen it hûs, sizzende: Bring de man dystû útfenhûzest harren, dat wy him bikenne meije.
23 En de man, de hear fen it hûs, gyng ta hjarren út en sei tsjin hjar: Né, myn broerren, doch dat kwea dochs net, hwent dizze man is myn útfenhûzer; helje sa’n dwaesheit net út.
24 Sjuch, myn dochter dy’t jongfaem is, en syn bywiif, dy scil ik harren bringe, [pag. 269] dy meije jimme skeine en hjarren dwaen hwet goed is yn jimme eagen; mar doch dizze man sa’n dwaesheit net oan.
25 Mar de mannen woene net nei him harkje. Do griep de man syn bywiif en brocht se hjarren bûten; en hja bikenden hjar en wierne de hiele nacht mei hjar dwaende, oan ’e moarntyd ta, en lieten hjar gean do’t de dage oan ’e loft kaem.
26 En yn ’e skimermoarn kaem de frou werom, en foel fen hjarsels foar de doar fen ’e man dêr’t hjar hear útfenhûze, en laei dêr oant it dei wier.
27 En do’t hjar hear de moarns ôf it bêd kaem en de doarren fen it hûs iependie en der út scoe om syn wegen to gean, sjuch, dêr laei de frou, syn bywiif, foar de doar fen it hûs, mei de hannen op ’e drompel.
28 En hy sei tsjin hjar: Kom oerein, wy scille foart; mar gjinien antwirde. Do tilde er hjar op ’e ezel, en de man joech him ôf en teach nei syn plak.
29 Mar do’t er thúskaem, krige er in mes, en griep syn bywiif, en dielde hjar op it biente ôf yn toalve stikken, en stjûrde dy troch al de goaën fen Israël.
30 En it barde dat allegearre dy’t it seagen, seine: Soks is net bard noch sjoen sûnt de tiid dat Israëls bern út Egyptelân tein binne oant hjoed de dei. Slaen it acht, jow ried en sprek.

HAEDSTIK 20.

1 Do teagen al de bern fen Israël út, en de gemeinte, fen Dan ôf oan Berséba ta, en ek it lân fen Gileäd, forgearre as ien man ta de Heare to Mispa.
2 En de haden fen it hiele folk, fen Israëls stammen allegearre, stelden hjar op yn ’e gemeinte fen Gods folk, fjouwerhûndert tûzen man to foet, dy’t it swird útteagen.
3 En Benjamins bern hearden dat Israëls bern optein wierne nei Mispa. En Israëls bern seine: Sprek op, ho is dit kwea bard?
4 Do antwirde de Levityske man, de man fen ’e frou dy’t deade wier, en sei: Ik kaem mei myn bywiif to Gibeä, dat yn Benjamins gerjuchtichheit leit, om in nacht oer to bliuwen.
5 Mar de boargers fen Gibeä bosken tsjin my gear, en bisingelen my dy nachts yn it hûs; hja woene my deadzje, en myn bywiif hawwe hja skeind dat hja it bistoarn is.
6 Do griep ik myn bywiif, en dielde hjar, en stjûrde hjar troch it hiele lân fen Israëls erfenis, om’t hja in misdied en dwaesheit yn Israël dien hiene.
7 Nou den, jimme allegearre Israëls bern, jow jimme nou ried en died.
8 Do stie it hiele folk oerein as ien man, sizzende: Gjinien fen ús scil nei syn tinte gean en gjinien him ôfjaen nei syn hûs,
9 mar dit is it hwet wy Gibeä sikerwier dwaen scille: Op tsjin hjar neffens it lot!
10 En fen al de stammen fen Israël scille wy

tsjien man nimme út elke hûndert, en hûndert út tûzen, en tûzen út tsjientûzen, om spize for it folk to heljen, dat hja komme meije en doch Gibeä Benjamin neffens al de dwaesheit dy't it yn Israël dien hat.
11 Sa forgearren al de mannen fen Israël hjar op nei dy stêd, as ien man en ien boun.
12 En Israëls stammen diene de boade troch de hiele stam fen Benjamin, sizzende: Hwetfor kwea is dit, dat der to jimmes bard is?
13 Hjir den mei dy mannen, dy dogeneaten fen Gibeä, dat wy se deadzje en it kwea forbalje út Israël. Benjamin lykwols woe net harkje nei de stim fen syn broerren, Israëls bern,
14 mar Benjamins bern forgearren hjar út 'e stêdden op nei Gibeä, om út to tsjen ta de striid tsjin Israëls bern.
15 En Benjamins bern út 'e stêdden waerden dy deis munstere: seis en tweintich tûzen man dy't it swird útteagen, sûnder de biwenners fen Gibeä dy't munstere waerden: saunhûndert útlêzen mannen.
16 Under al dat folk wierne saunhûndert útlêzen mannen dy't lofts wierne, dy slingeren allegearre mei in stien op in hier, dat it nea mis wier.
17 En Israëls mannen, sûnder Benjamin, waerden munstere: fjouwerhûndert tûzen man dy't it swird útteagen, allegearre kriichsljue.
18 En Israëls bern makken hjar ré en teagen op nei Bethel en bifregen God, en seine: Hwa fen uzen scil earst optsjen [pag. 270] ta de striid tsjin Benjamins bern? En de Heare sei: Juda earst.
19 Sa makken Israëls bern hjar de moarns ré, en legeren hjar tsjin Gibeä.
20 En Israëls mannen teagen út ta de striid tsjin Benjamin, en Israëls mannen stelden de slachoarder tsjin hjar by Gibëa.
21 Do teagen Benjamins bern út Gibeä, en hja sloegen dy deis twa en tweintich tûzen man fen Israël tsjin 'e groun.
22 Mar it folk, it leger fen Israël, forhelle him, en hja stelden de slachoarder yetris, op itselde plak dêr't hja him de deis tofoaren steld hiene.
23 En Israëls bern teagen op en skriemden foar it oantlit des Heare oan 'e jouns ta, en bifregen de Heare, sizzende: Moat ik nou wer yn 'e striid op tsjin de bern fen Benjamin, myn broer? En de Heare sei: Tsjuch tsjin him op.
24 Mar do't Israëls bern de oare deis tsjin Benjamins bern opkamen,
25 teagen dy fen Benjamin for de twade kear út Gibeä, hjarren yn 'e miette, en hja houden yette achttjin tûzen fen Israëls bern tsjin 'e groun, allegearre mannen dy't it swird útteagen.
26 Do teagen al de bern fen Israël en al it folk op, en kamen to Bethel en skriemden, en bleauwen dêr foar it oantlit des Heare, en fêsten dy deis oan 'e joun ta; en hja offeren brânoffers en tankoffers foar it oantlit des Heare.
27 En Israëls bern bifregen de Heare, hwent dêr wier de arke fen Gods forboun dodestiids.
28 En Pinehas, de soan fen Eleäzar, de soan fen Aäron, stie dodestiids foar syn oantlit, en hy sei: Moat ik nou noch faker úttsjen ta de striid tsjin de bern fen Benjamin, myn broer, of mei ik ophâlde? En de Heare sei: Tsjuch op, hwent moarn scil Ik him yn dyn hân jaen.
29 En Israël lei yn it rounom leagen tsjin Gibeä.
30 En Israëls bern teagen de tredde deis op tsjin Benjamins bern, en hja stelden de slachoarder tsjin Gibeä, allyk as de oare kearen.
31 En Benjamins bern teagen út, it folk yn 'e miette, en waerden by de stêd weilokke; en allyk as de oare kearen forsloegen hja op 'e hearrewegen, dêr't de iene fen opgiet nei Bethel en de oare troch it fjild nei Gibeä, to'n earsten in stikmennich fen it folk fen Israël, om ende by sa'n tritich man.
32 Do seine Benjamins bern: Hja binne foar ús oantlit forslein lyk as foarhinne; mar Israëls bern seine: Lit ús flechtsje, en him by de stêd weilokje nei de hearrewegen.
33 En alle man fen Israël joech him op fen syn plak, en hja stelden de slachoarder by Baäl Tamar, wylst Israëls leage út hjar biskûl, út 'e hoale fen Gibeä, weisetten kaem.
34 En tsjien tûzen útlêzen mannen fen hiele Israël kamen bisiden Gibeä wei, en it waerd in swiere striid, mar hja fornamen net dat it kwea oer hjar komme scoe.

35 Do forsloech de Heare Benjamin foar Israëls oantlit, en Israëls bern fordylgen dy deis fen Benjamin fiif en tweintich tûzen en ien hûndert man, allegearre dy't it swird útteagen.
36 En Benjamins bern seagen dat hja forslein wierne. Mar Israëls mannen joegen de Benjaminiten de romte, hwent hja makken steat op 'e leage dy't hja tsjin Gibeä lein hiene.
37 En de leage sette mei hasten rjucht op Gibeä ta; ja, de leage naem it yn ien stoarm, en sloech de hiele stêd mei de skerpte fen it swird.
38 En Israëls mannen hiene in ôfspraek mei de leage, hja scoene in greate reekwolk fen 'e stêd omheechgean litte.
39 Dêrom kearden Israëls mannen hjar om yn 'e striid, en Benjamin forsloech to'n earsten in stikmannich fen Israëls mannen, om ende by sa'n tritich man, hwent hja seine: Nou is er hielendal foar ús oantlit forslein, lyk as yn 'e foarige slach.
40 Mar dêr bigoun de wolk omheech to lûken fen 'e stêd, in pylder fen reek; en do't Benjamin efteromseach, sjuch, dêr sloech de lôge fen 'e stêd op nei de himel.
41 Do kearden Israëls mannen hjar om; en Benjamins mannen stiene forsteld, hwent hja seagen dat it kwea oer hjar komme scoe.
42 En hja kearden foar it oantlit fen Israëls mannen, de wei út nei de woastenije, mar de striid siet hjar efternei, en [pag. 271] dy út 'e stêdden fordylgen hjar fen alle kanten.
43 Hja bisingelen Benjamin, hja efterfolgen him, hja forwâdden him op it rêststé bisiden Gibeä, op sinne opgong.
44 En der foelen fen Benjamin achttjin tûzen man, allegearre krigele striders.
45 Do kearden hja en flechten nei de woastenije, nei de rots fen Rimmon; mar hja hâldden neirispinge op 'e hearrewegen, fiif tûzen man, en hja sieten se efternei oan Gideon ta, en forsloegen fen dyen twa tûzen man.
46 Sa foelen der dy deis fen Benjamin al mei al fiif en tweintich tûzen man dy't it swird útteagen, allegearre krigele striders.
47 Mar seishûndert mannen kearden en flechten nei de woastenije, nei de rots fen Rimmon, en bleauwen yn 'e rots fen Rimmon, fjouwer moanne lang.
48 En Israëls mannen teagen werom nei Benjamins bern en sloegen se mei de skerpens fen it swird, de mânljue fen 'e stêdden sawol as it fé, ja al hwet der to finen wier; ek stieken hja alle stêdden dêr't hja kamen yn 'e brân.

HAEDSTIK 21.

1 Mar Israëls mannen hiene to Mispa sward, en sein: Gjinien fen uzen scil syn dochter ta frou jaen oan 'e Benjaminiten.
2 Do't it folk lykwols to Bethel kaem, en hja dêr oan 'e jouns ta foar Gods oantlit wierne, setten hja de stimme út en skriemden mei in great geskriem,
3 en seine: Heare, God fen Israël, hwerom is dit bard yn Israël, dat der hjoed ien fen Israëls stammen mist?
4 En it barde de oare deis, dat it folk him ier opjoech en dêr in alter boude, en hja offeren brânoffers en tankoffers.
5 En Israëls bern seine: Hwa út al de stammen fen Israël is net opkommen ta de gemeinte des Heare? Hwent hja hiene in swiere eed dien tsjin dyjinge dy't net opkomme scoe ta de Heare to Mispa, sizzende: Wis wier, dy scil deade wirde.
6 En it bigreate Israëls bern om Benjamin, hjar broer, en hja seine: Hjoed is der in stamme ôfsnien fen Israël.
7 Hwet scille wy for de oerbleaunen dwaen, om hjar oan in frou to helpen?
Hwent ús eigen dochters, hawwe wy sward by de Heare, scoene wy hjarren net ta frou jaen.
8 Dêrom seine hja: Is der ek immen út Israëls stammen net opkommen ta de Heare to Mispa? En sjuch, fen Jabes yn Gileäd wier der gjinien ta de gemeinte en it leger opkommen;
9 en it folk waerd munstere, en sjuch, der wier gjinien fen 'e biwenners fen Jabes yn Gileäd.
10 Do stjûrde de gemeinte dêr toalve tûzen fen 'e krigelste mannen hinne, en hja hieten en seinen hjarren: Gean hinne, en slach de biwenners fen Jabes yn Gileäd mei de skerpens fen it swird, oant de frouljue en de bern ta.

11 Mar sa scille jimme to wirk gean: al hwet manlik is, en alle frou dy’t de manlike bysliep hawn hat, scille jimme banne.
12 En hja founen ûnder de biwenners fen Jabes yn Gileäd fjouwerhûndert frijsters, jongfammen dy’t de manlike bysliep net hawn hiene; en hja brochten se yn it leger to Silo, dat yn it lân Kanaän leit.
13 Do die de hiele gemeinte de boade, en hja sprieken mei Benjamins bern dy’t yn ’e rots fen Rimmon wierne, en kindigen hjarren frede oan.
14 Sa kamen de Benjaminiten den werom; en hja joegen hjarren de frouljue dy’t hja yn it libben litten hiene fen al hwet froulik wier to Jabes yn Gileäd; mar der wierne gjin genôch for hjar allegearre.
15 En it bigreate it folk om Benjamin, dat de Heare in breuk slein hie yn Israëls stammen.
16 En de âldsten fen ’e gemeinte seine: Hwet scille wy dwaen for de oerbleaunen, om dy oan in frou to helpen? Hwent de frouljue binne út Benjamin fordylge.
17 Fierders seine hja: Ta rêdding scil Benjamin bisit hawwe, dat der gjin stam fordylge wirdt út Israël.
18 Mar ús eigen dochters kinne wy hjarren net ta frou jaen; hwent Israëls bern hawwe sward: Forflokt mei wêze dy’t Benjamin in frou jowt.
19 Do seine hja: Sjuch, der is alle jierren in feest des Heare to Silo, dat binoarden Bethel, biëasten de hearrewei [pag. 272] rinnende fen Bethel nei Sichem, en bisuden Lebona leit.
20 En hja gebeaën en seine Benjamins bern: Gean hinne en liz op ’e loer yn ’e wyngerts,
21 en sjuch ta hwennear’t de fammen fen Silo útgeane to dounsjen yn raeijen; kom den ynienen út ’e wyngerts, en skaek jimme allegearre in frou út Silo’s fammen, en jow jimme ôf nei it lân fen Benjamin.
22 En mocht it barre dat hjar heiten of hjar broerren foar ús komme to pleitsjen, den scille wy tsjin hjar sizze: Gin se hjarren om ús, hwent yn ’e striid hawwe wy elkenien gjin frou bisette kinnen, en sels hawwe jimme hjarren ek gjin biskikt; yn dat gefal allinne scoene jimme skildich wêze.
23 En Benjamins bern diene sa, en skaekten safolle raeidounsjende fammen as hja sels machtich wierne en tôgen se foart; en hja setten ôf en gyngen werom nei hjar erfenis, en bouden de stêdden wer op en biwennen se.
24 En Israëls bern teagen dêr do ek wei, in elk nei syn stam en nei syn slachte, en hja teagen dêrfendinne, in elk nei syn erfenis.
25 Yn dy dagen wier der gjin kening yn Israël: in elk die dat rjucht wier yn syn eigen eagen.

# IT BOEK RUTH.

HAEDSTIK 1.

1 En it barde yn ’e dagen do’t de rjuchters rjuchten, dat der honger yn it lân wier. Dêrom teach in man út Bethlehem Juda, om as frjemdling ta to hâlden yn ’e fjilden fen Moäb, hy en syn frou en syn beide soannen.
2 De namme nou fen dy man wier Elimélech, en de namme fen syn frou Naomi, en de namme fen syn beide soannen Machlon en Chiljon, Efrathiten fen Bethlehem Juda. En hja kamen yn ’e fjilden fen Moäb en bleauwen dêr.
3 En Elimélech de man fen Naomi stoar, en hja bleau oer mei hjar beide soannen.
4 Dy namen Moäbityske frouljue; de namme fen de iene wier Orpa en de namme fen ’e oare Ruth, en hja bleauwen dêr likernôch tsjien jier.
5 En dy beide, Machlon en Chiljon, stoaren ek. Sa bleau de frou nei de dea fen hjar beide soannen en fen hjar man allinnich oer.
6 Do makke hja tarissing, hja en hjar skoandochters, en gyng werom út ’e fjilden fen Moäb; hwent hja hie heard dêr yn it lân fen Moäb, dat de Heare syn folk bisocht hie en hjarren brea jown.
7 Dêrom teach hja foart fen it plak dêr’t hja wenne hie, en hjar beide skoandochters teagen mei. Mar do’t hja ûnderweis wierne, op ’e weromreis nei it lân fen Juda,
8 sei Naomi tsjin hjar beide skoandochters: Gean hinne, tsjuch werom, beide nei jimme

memme hûs; de Heare mei woldiedichheit
oan jimme dwaen, lyk as jimme it dien hawwe
oan ’e forstoarnen en oan my.
9 Sa mei de Heare oan jimme dwaen, den
scille jimme rêst fine, beide yn it hûs fen
jimme man. En hja patte hjar, hja lykwols
setten de stimme út en skriemden.
10 En hja seine tsjin hjar: Né, wy scille mei jo
weromgean nei jins folk.
11 Mar Naomi sei: Gean werom, myn
dochters, hwerom scoene jimme mei my
tsjen? Haw ik yette soannen yn ’e skirte, dat dy
jimme ta man wirde scoene?
12 Gean werom, myn dochters; gean hinne,
hwent ik bin to âld om wer to trouwen. Ja, al
scoe ik sizze: der is yette hope, al hie ik nou
fen nacht in man for my, en al krige ik ek
soannen,
13 scoene jimme dêrop wachtsje dat dy great
wirden wierne? Scoene jimme it dêrom
oergean litte in man to nimmen? Né, myn
dochters, hwent is is folle bitterder for my as
for jimme, dat de hân des Heare tsjin my
útgien is.
14 Do setten hja de stimme út en [pag. 273]
skriemden op ’e nij. En Orpa patte hjar
skoanmem, mar Ruth hong hjar oan.
15 Dêrom sei hja: Sjuch, dyn skoansister is
weromgien nei hjar folk en nei hjar goaden;
gean dû dochs ek werom, dyn skoansister
efternei.
16 Mar Ruth sei: Sit net tsjin my oan, dat ik jo
forlitte en weromtsjen scil; hwent hwer’t jo
hinne geane, dêr scil ik hinne gean, en hwer’t
jo fornachtsje, dêr scil ik fornachtsje; jins folk
is myn folk en jins God is myn God;
17 hwer’t jo stjerre, scil ik stjerre en dêr scil ik
to hôf brocht wirde. Sà mei de Heare my
dwaen en sà dêrta, byhwennear’t de dea
allinne gjin skieding meitsje scil twisken jo en
my.
18 Do’t hja den seach, dat hja fêst fen doel
wier mei hjar to gean, lei hja der net mear
tsjin yn.
19 Sa gyngen hja togearre, oant hja to
Bethlehem kamen. En it barde, do’t hja ta
Bethlehem ynkamen, dat de hiele stêd om
hjar yn ûnstjûr rekke, en hja seine: Is dit
Naomi?
20 Mar hja sei tsjin hjar: Neam my net Naomi,
neam my Mara, hwent de Almachtige hat my
greate bitterheit oandien.
21 Fol bin ik hinnetein, mar liddich hat de
Heare my weromkomme litten; hwerom
scoene jimme my Naomi neame, wylst de
Heare tsjin my tsjûge hat en de Almachtige
my kwea oandien hat?
22 Sa kaem Naomi werom; en by hjar hie hja
Ruth, de Moäbityske, hjar skoandochter, dy’t
mei weromgien wier út ’e fjilden fen Moäb. En
hja kamen to Bethlehem yn it bigjin fen ’e
koarnrispinge.

HAEDSTIK 2.

1 Naomi nou hie in bloedfrjeon oan ’e mans
kant, in man tige bigoedige, út it slachte fen
Elimélech, en syn namme wier Boäs.
2 En Ruth, de Moäbityske, sei tsjin Naomi:
Lit my dochs nei it lân gean to iersiikjen, efter
dyjinge yn hwaens eagen ik genede fine scil.
En hja sei tsjin hjar: Gean hinne, myn dochter.
3 Sa gyng hja hinne, en kaem en iersocht op
it lân efter de sichters; en ta gelok trof hja in
stik lân fen Boäs, dy’t út it slachte fen
Elimélech wier.
4 En sjuch, dêr kaem Boäs fen Bethlehem,
en sei tsjin de sichters: Mei de Heare mei
jimme wêze. En hja seine tsjin him: Mei de
Heare jo seingje.
5 Do sei Boäs tsjin syn boufeint, dy’t er oer
de sichters set hie: Hwa is dat jonge
frommiske?
6 En de boufeint dy’t oer de sichters set wier
antwirde en sei: Dat is it Moäbitysk
jongfrommis, dat mei Naomi weromkommen
is út ’e fjilden fen Moäb.
7 En hja hat sein: Lit my dochs iersiikje efter
de sichters en de skeafbynsters. Sa is hja hjir
kommen, en hat yn ’e skrep west fen ’e moarn
ôf oant nou ta, en hat mar amper skofte.
8 Do sei Boäs tsjin Ruth: Hark ris, myn
dochter, gean net to iersiikjen nei in oar stik
lân, en gean hjir ek net fendinne, mar jow jo
by myn bynsters.
9 Jins eagen scille wêze op dit stik lân
salang’t it sichte wirdt, en jo scille efter
hjarren oan bliuwe. Haw ik de feinten net
hjitten, net oan jo to kommen? Hwennear’t jo
toarst hawwe, gean den nei de tûnen en drink
fen itjinge dat de feinten opdippe.

10 Do foel hja op hjar oantlit en bûgde hjar nei de groun en sei tsjin him: Hwerom haw ik genede yn jins eagen foun, dat jo nei my omsjugge, wylst ik dochs in frjemdlinge bin?
11 En Boäs antwirde en sei tsjin hjar: It is my allegearre al wiidweidich oanbrocht hwet jo nei de dea fen jins man oan jins skoanmem dien hawwe, en dat jo jins heit en jins mem en it lân fen jins berte forlitten hawwe, en nei in folk gien binne dat jo jister en earjister net koene.
12 De Heare mei jins died forjilde, en jins lean mei folslein wêze fen wegen de Heare, de God fen Israël, ûnder hwaens wjukken jo kommen binne to skûljen.
13 Do sei hja: Lit my genede yn jins eagen fine, myn heare, hwent jo hawwe my treaste en spritsen nei it herte fen jins tsjinstfaem, alhowol't ik gjinien fen jins bynsters bilykje kin.
14 Do't it den iterstiid wier, sei Boäs tsjin hjar: Skik hjir by, en yt fen it brea en stip jins byt yn 'e yettik. En hja gyng sitten bisiden de sichters, en hy [pag. 274] lange hjar roastere nôt oan, en hja iet, en waerd sêd, en hâldde oer.
15 En do't hja wer oereingyng to iersiikjen, gebea en sei Boäs de feinten: Lit hjar ek twisken de skeaven siikje, en meitsje hjar net biskamme.
16 Ja, lit sa nou en den ek ris in hânfol of hwet for hjar falle, en lit it lizze, dat hja it opsiikje mei, en siz der neat fen
17 Sa socht hja dat stik lân ôf oan 'e jouns ta, en do't hja útsloech hwet hja gearsocht hie, wier der likernôch in efa koarn.
18 En hja naem it mei, en kaem yn 'e stêd, en liet hjar skoanmem sjen hwet hja gearsocht hie; ek helle hja to foaren hwet hja oerhâlden hie nei't hja sêd wirden wier, en joech it hjar.
19 Do sei hjar skoanmem tsjin hjar: Hwer hastû hjoed iersocht en by hwa hast west? Seinge mei wêze hwa't nei dy omsjoen hat. En hja forhelle hjar skoanmem by hwa't hja west hie, en sei: De namme fen 'e man by hwa't ik hjoed west haw is Boäs.
20 En Naomi sei tsjin hjar skoandochter: Seinge mei er wêze fen 'e Heare, dy't syn barmhertichheit net ûnthâlden hat oan 'e libbenen noch oan 'e deaden. Fierder sei Naomi tsjin hjar: Dy man bistiet ús nei, it is ien fen ús lossers.
21 En Ruth, de Moäbityske, sei: Ek hat er yette tsjin my sein: Bliuw by myn feinten, oant hja myn hiele rispinge dien hawwe.
22 Do sei Naomi tsjin Ruth, hjar skoandochter: It is saek, myn dochter, datstû mei syn bynsters op it lân giest; op in oar stik mochten hja dy ris lêstich wêze.
23 Sa bleau hja by Boäs bynsters to iersiikjen, oant de rispinge fen it koarn en de rispinge fen 'e weet dien wierne. En hja wenne by hjar skoanmem yn.

HAEDSTIK 3.

1 En Naomi, hjar skoanmem, sei tsjin hjar: Myn dochter, scoe ik gjin plak for dy siikje dêr't it dy goed gean mei?
2 Nou den, treft it net tige dat Boäs, ús bloedfrjeon, mei hwaens fammen dû op it lân gien hast, fen nacht koarnwynje scil yn it têrskhús?
3 Waskje en salvje dy den, klaei der dy op en gear nei it têrskhús; meitsje dy lykwols net oan 'e man bikend, ear't er net ré is mei iten en drinken.
4 Mar hwennear't er lizzen giet, nim it plak dêr't er leit den goed op; gean dêrnei hinne en slach syn foettek op, en jow dy del; sa scil er dy útslútsel jaen hwetstû to dwaen hast.
5 En hja sei tsjin hjar: Alles hwet jo sizze scil ik neikomme.
6 Sa gyng hja nei de terskflier, en die neffens alles dat hjar skoanmem hjar gebean hie.
7 Do't nou Boäs den iten en dronken hie en syn herte fleurich wier, joech er him nei sliepen op 'e ein fen 'e nôtbult. En hja kaem súntsjes yn, en sloech it foettek op, en joech hjar del.
8 En it barde to middennacht, dat de man kjel wekker waerd en him foaroerjaend om him hinne taestte, en sjuch, der laei in frou op it foettenein.
9 En hy sei: Hwa bistû? Hja antwirde: Ik bin Ruth, jins tsjinstfaem, spried jins wjuk dochs oer jins tsjinstfaem út, hwent jo binne de losser.
10 Do sei er: Seinge binne jo de Heare, myn dochter: dêr hawwe jo dizkear yette better deugd mei dien as yn it foarige, dat jo gjin jongfeinten efterneiroun binne, itsij earm of

ryk.
11 Eangje nou den net, myn dochter; alles hwet jo útsteld hawwe scil ik oan jo dwaen; hwent de hiele stêdspoarte fen myn folk wit wol dat jo in deeglike frou binne.
12 Alhowol, wis, it is wier, dat ik losser bin, mar der is yette in losser neijer as ik.
13 Bliuw hjir de nacht oer; en moarnier scil it barre byhwennear't hy jo losse wol, hawar, lit him losse; mar mocht it him net sinnigje jo to lossen, den scil ik jo losse, sa wier as de Heare libbet! Jow jo del oan 'e moarntyd ta.
14 Sa joech hja hjar del op it foettenein, oan 'e moarntyd ta. Mar do gyng hja oerein ear't de iene de oare kenne mocht, hwent, sei er, it scil net bûrkindich wirde dat dizze frou oer de terskflier west hat.
15 Do sei er: Nim de wiele dy't jo foarhawwe en hâld dy op. En hja hâldde him op, en hy meat seis miette koarn, en joech it hjar op; en hja gyng de stêd yn. [pag. 275]
16 En do't hja ta hjar skoanmem kommen wier, sei dy: Ho is it dy ôfgien, myn dochter? En hja forhelle hjar alles hwet de man oan hjar dien hie;
17 ek sei hja: Dizze seis miette koarn har er my meijown, hwent hy sei: Jo scille net mei lege hannen ta jins skoanmem komme.
18 En hja antwirde: Wachtsje nou mar stil ôf, myn dochter, oantstû witst ho't dit biteare mei; hwent dy man scil gjin lichten dwaen ear't er de saek hjoed de dei yette net foarinoar hat.

HAEDSTIK 4.

1 En Boäs bijoech him nei de poarte en gyng dêr sitten. En sjuch, de losser dêr't Boäs it oer hawn hie kaem foarby. Do sei er: Jo dêr, kom harren, gean hjir sitten. En hy kaem harren en gyng sitten.
2 En hy naem tsjien mannen fen 'e âldsten fen 'e stêd, en sei: Gean jimme hjir sitten; en hja gyngen sitten.
3 Do sei er tsjin de losser: It stik lân dat ús broer Elimélech sines wier hat Naomi, dy't weromkommen is út it lân fen 'e Moäbiten, forkocht.
4 Nou hie ik sa tocht — ik scil it yn it iepenbier en foar jins earen sizze — jo geane it oan yn it bywêzen fen dy't hjir sitte en yn it bywêzen fen 'e âldsten fen myn folk; byhwennear't jo it losse wolle, den losse jo it; mar mochten jo it net losse wolle, den sizze jo it my rounút, dat ik it witte mei; hwent bûten jo is der gjinien dy't it losse kin as iksels. Do sei er: Ik scil it losse.
5 Mar Boäs sei: Mei dat jo it lân oangeane fen Naomi's hân, scille jo it ek oangean fen Ruth, de Moäbityske, de frou fen 'e forstoarne, om de namme fen 'e forstoarne op to hâlden oer syn erfdiel.
6 Do sei de losser: Den scil ik it sels net losse kinne, ik mocht myn eigen erfdiel ris bidjerre; los jo mar hwet ik losse moat, hwent iksels kin gjin losser wêze.
7 Nou wier it by it lossen en by it ruiljen fen âlds brûkme yn Israël om sa'n saek to bifêstigjen, dat de iene syn skoech útteach en dy de oare joech; en dat wier ta in tsjûgenis yn Israël.
8 En de losser sei tsjin Boäs: Gean jo it sels oan, en hy teach syn skoech út.
9 Do sei Boäs tsjin de âldsten en tsjin al it folk: Jimme binne hjoed tsjûge, dat ik alles hwet Elimélech sines west hat en alles hwet Chiljon en Machlon hjarres west hat oangean fen Naomi's hân;
10 en allyksa gean ik Ruth de Moäbityske, Machlons widdow, oan ta frou, om de namme fen 'e forstoarne op to hâlden oer syn erfdiel, dat de namme fen 'e forstoarne net útroege wirde mei út it formidden fen syn broerren en út 'e poarte fen syn plak; jimme binne hjoed tsjûge.
11 En al it folk dat yn 'e poarte wier en al de âldsten seine: Wy binne tsjûge. Mei de Heare dizze frou, dy't yn jins hûs komt, meitsje lyk as Rachel en as Leä, dy't beide Israëls hûs boud hawwe; en doch deugd yn Efratha en meitsje namme yn Bethlehem.
12 En jins hûs mei wirde as it hûs fen Peares, dy Thamar oan Juda berne, fen it sied dat de Heare jo jaen scil út dizze jonge frou.
13 Sa naem Boäs Ruth, en hja waerd him ta frou, en hy kaem ta hjar. En de Heare seinge hjar, dat hja swier waerd en in soan krige.
14 Do seine de frouljue tsjin Naomi: Priizge mei de Heare wêze, dy't jo hjoed de losser net ûnthâlden hat; en mei syn namme forneamd wirde yn Israël!

15 Hy scil jo wêze ta in treast for jins siele, en
ta in stipe fen jins âlderdom; hwent jins
skoandochter, dy't jo ljeaf hat, hat him berne,
hja dy't jo mear is as saun soannen.
16 En Naomi naem it bern op 'e skirte, en hja
brocht it great.
17 En de bûrfrouljue forneamden him,
sizzende: Naomi hat in soan krige, en hja
neamden syn namme Obed. En hy is de heit
wirden fen Isaï, Davids heit.
18 Dit nou is de stambeam fen Peares: Peares
woun Hesron;
19 en Hesron woun Ram, en Ram woun
Amminadab,
20 en Amminadab woun Nahesson, en
Nahesson woun Salma,
21 en Salma woun Boäs, en Boäs woun Obed,
22 en Obed woun Isaï, en Isäi woun David.

[pag. 276]

# IT EARSTE BOEK FEN
# SAMUËL.

HAEDSTIK 1.

1 En der wier in man fen Ramatajim, in
Sufeër, út it berchtme fen Efraïm, en syn
namme wier Elkana, de soan fen Jeroham, de
soan fen Elihu, de soan fen Tohu, de soan fen
Suf, in Efratyt.
2 En hy hie twa frouljue; de iene hjar
namme wier Hanna, en de oare hjar namme
wier Peninna; en Peninna hie bern, mar
Hanna hie gjin bern.
3 Dy man nou plichte alle jierren op to gean
út syn stêd, om de Heare der hearskaren to
oanbidden en Him offer to bringen to Silo,
dêr't de beide soannen fen Eli, Hofni en
Pinehas, preesters des Heare wierne.
4 En it barde de deis hwennear't Elkana
offere, dat er syn frou Peninna en al hjar
soannen en hjar dochters stikken fen it flêsk
joech,
5 mar Hanna joech er in twadûbeld stik,
hwent hy hie Hanna ljeaf; mar de Heare hie
hjar skirte tasletten.
6 En ek terge en tartte hjar fijandinne hjar,
om hjar mar grimitich to krijen, dat de Heare
hjar skirte tasletten hie.
7 En sa gyng it jier op jier, iderkearen as hja
opgyng nei it hûs des Heare; den terge hja hjar
sa, dat hja skriemde en net ite koe.
8 Do sei Elkana, hjar man, tsjin hjar: Hanna,
hwerom skriemstû, en hwerom ytstû net, en
hwerom is dyn herte sa oerstjûr? Bin ik dy net
mear as tsjien soannen?
9 Mar Hanna gyng oerein, nei't hja dêr to
Silo iten en dronken hiene. En Eli de preester
siet op 'e stoel by de doarpost fen 'e timpel
des Heare.
10 Hja den, bitter fen siele, bea ta de Heare,
en hja skriemde tige.
11 En hja biloofde in bilofte en sei: Heare der
hearskaren, as Jo wier omsjugge nei de ellinde
fen jins tsjinstfaem en oan my tinke en jins
tsjinstfaem net forjitte, mar jins tsjinstfaem in
manlik bern jowe, den scil ik dat de Heare al
de dagen fen syn libben jaen, en der scil gjin
skearmes op syn holle komme.
12 En it barde do't hja lang biddende bleau
foar it oantlit des Heare, dat Eli om hjar mûle
tocht;
13 hwent Hanna spriek yn hjar hert, hjar
lippen forweegden allinne, mar der kaem gjin
lûd út hjar mûle; dêrom miende Eli dat hja
dronken wier.
14 En Eli sei tsjin hjar: Holang scilstû dy yette
ta de drank oanstelle? Sliep dyn roes út.
15 Mar Hanna antwirde en sei: Né mynhear,
ik bin in frou biswierre fen moed; wyn of
sterke drank haw ik net dronken, mar ik haw
myn siele útgetten foar it oantlit des Heare.
16 Sjuch jins tsjinstfaem dochs net for in
dogeneat oan, hwent fen wegen myn great
fortriet en myn hertsear haw ik salang
spritsen.
17 Do antwirde Eli en sei: Gean hinne yn
frede, en de God fen Israël scil jins bea jaen,
dêr't jo Him om bidden hawwe.
18 En hja sei: Lit jins tsjinstfaem genede yn
jins eagen fine. Do gyng dy frou hjar wegen,
en hja iet, en seach út gâns oare eagen.

19 En hja gyngen der de moarns bytiid ôf, en oanbeaën foar it oantlit des Heare, en hja teagen werom en kamen ta hjar hûs to Rama. En Elkana bikende syn frou Hanna, en de Heare tocht oan hjar.

20 En it barde mei forrin fen tiid dat Hanna swier waerd en in soan berne, en hja neamde syn namme Samuël; hwent, sei hja, ik haw him biddend fen 'e Heare krige.

21 En dy man, Elkana, gyng op mei syn hiele hûs, om de Heare it offer fen alle jierren en syn bilofte to offerjen.

22 Hanna lykwols gyng net op, mar hja sei tsjin hjar man: Hwennear't de jonge ôfwend is, den scil ik him bringe, dat er foar it oantlit des Heare komme mei en dêr bliuwe oant yn ivichheit.

23 En Elkana, hjar man, sei tsjin hjar: Doch hwet goed is yn dyn eagen, bliuw thús oantstû him ôfwend hawwe scilst; de Heare mei syn wird mar wiermeitsje. [pag. 277] Sa bleau de frou thús en hie hjar soan oan it boarst, oant hja him ôfwende.

24 En do't hja him ôfwend hie, naem hja him mei en brocht him, mei in trinterbolle en in efa moal en in sekfol wyn; en hja brocht him yn it hûs des Heare to Silo; en it boike wier jong.

25 En hja slachten de bolle, en brochten it bern ta Eli.

26 En hja sei: Och mynhear, sa wier as jins siele libbet, mynhear, ik bin dy frou dy't hjir by jo stie, en ta de Heare bea;

27 om dit bern haw ik bidden, en de Heare hat my myn bea jown, dêr't ik Him om bidden haw.

28 Dêrom haw ik him de Heare ek weromjown al de dagen dat er wêze scil, omt ik him biddend fen 'e Heare krige haw. En hy oanbea de Heare op it sté.

HAEDSTIK 2.

1 Do bea Hanna en sei: Myn hert jubelet yn 'e Heare, myn hoarn is optein yn 'e Heare, myn mûle is wiid iependien oer myn fijannen, hwent ik forbliidzje my yn jins heil.

2 Gjinien is hillich lyk as de Heare, ja, der is gjinien oars as Jo, en der is gjin rotsstien ús God allyk.

3 Rop dochs net aloan: Op, heech boppe! lit gjin oerdwealske tael út jimme mûle komme, hwent de Heare is in God fen witnis, en syn dieden binne rjucht.

4 De bôge fen 'e helten is tobritsen, mar stroffeljenden binne girde mei krêft.

5 Sêdden hawwe hjar bisteld om brea, mar dy't honger hiene kinne stil libje; de ûnfruchtbere bernet saun, mar dy't gâns bern hie is útlibbe.

6 De Heare deadet en makket libben, Hy lit deltsjen yn it grêf en Hy lit opkomme.

7 De Heare makket earm en makket ryk; Hy fornederet, ek forheget Er.

8 Hy helpt de swakke oerein út it stof, út it slyk forheget Er de earme, om him sitte to litten njonken prinsen, en hjarren in erflike earesit to jaen. Hwent de Heare sines binne de pylders fen it ierdryk en Hy hat dêr de wrâld op set.

9 Hy hoedet de foetten fen syn ginstlingen, mar de goddeleazen komme om yn 'e tsjusternis; hwent net troch krêft oerwint in man.

10 Dy't mei de Heare stride scille toplettere wirde. Hy scil it yn 'e himel oer hjar tongerje litte; de Heare scil ierdryks einen rjuchtsje, en scil syn kening sterkte jaen en de hoarn fen syn salvling forheegje.

11 Dêrnei gyng Elkana nei syn hûs to Rama; mar de jonge tsjinne de Heare foar it oantlit fen 'e preester Eli.

12 Eli's soannen lykwols wierne dogeneaten, hja koene de Heare net,

13 noch it rjucht fen 'e preesters op it folk. As immen in offer offere en it flêsk sea, den kaem de feint fen 'e preester mei in kromme trijetine yn 'e hân,

14 en sloech dy yn 'e pôt of yn 'e panne of yn 'e tsjettel of yn 'e skûtel, en al hwet de trijetine ophelle naem de preester. Sa diene hja al de Israëliten dy 't dêr to Silo kamen.

15 Ja ear't hja it fet oanstieken, kaem de feint fen 'e preester al en sei tsjin de man dy't offere: Jow de preester dochs flêsk to brieden, hwent hy scil gjin sean flêsk fen dy oannimme, mar rau.

16 As dy man den tsjin him sei: Hja moatte it fet dochs earst oanstekke, nim den nei jo hwet jins herte lêst, den sei er tsjin him: Né, op slach jaen! en oars scil ik it mei gewelt nimme.

17 Sa wier de sûnde fen dy jongfeinten tige great foar it oantlit des Heare, hwent de ljue forachten it spiisoffer des Heare.
18 Mar Samuël tsjinne foar it oantlit des Heare, in jongfeint girde mei in linnen skouderkleed.
19 En syn mem makke him alle jierren in lytse rôk, en brocht him dy hwennear't hja mei hjar man opgyng om it jierliks offer to offerjen.
20 Den seinge Eli Elkana en syn frou, en sei: De Heare mei dy sied jaen út dizze frou for de bea, dêr't hja de Heare om bidden hat. En den gyngen hja nei syn wenning.
21 Dêrom bisocht de Heare Hanna, en hja waerd swier, en berne trije soannen en twa dochters; en de jonge Samuël woechs op by de Heare.
22 Eli nou wier tige âld, en hwennear't er derfen hearde hwet syn soannen Israël oandiene, en ho't hja omsloegen mei it frouljuesfolk dat tsjinne by de yngong fen 'e tinte fen 'e gearkomst, [pag. 278]
23 sei er tsjin hjar: Hwerom dogge jimme sokke ûndogenske dingen, dy't ik mar hearre kin fen it hiele folk?
24 Sà net, myn soannen; hwent it is net folle goeds dat ik hear; jimme meitsje dat it folk des Heare oertrêddet.
25 As immen tsjin in minske sûndiget, den oardielet God him; mar as immen tsjin de Heare sûndiget, hwa scil den oer him rjuchtsje? Mar hja harken net nei hjar heite stim, hwent de Heare wier fen doel se to deadzjen.
26 Mar de jonge Samuël woun oan en waerd great en oannimlik sawol by God as by de minsken.
27 En der kaem in man Gods ta Eli, en sei tsjin him: Sa seit de Heare: Haw ik My net klear iepenbiere oan dyn heite hûs, do't hja yn Egypte tahâldden, yn it hûs fen Farao?
28 En út al de stammen fen Israël haw Ik him útkard ta preester, om by myn alter op to gean, om rookoffer oan to stekken, om foar myn oantlit it skouderkleed to dragen, en al de fjûroffers fen Israëls bern haw Ik dyn heite hûs jown.
29 Hwerom forskoppe jimme myn slachtoffer en myn spiisoffer, dy't Ik myn wenning hjitten haw, en earestû dyn soannen mear as My, dat jimme jim meste mei it bêste fen al de spiisoffers fen myn folk Israël?
30 Dêrom sprekt de Heare, de God fen Israël: Wis haw Ik sein: Dyn hûs en dyn heite hûs scille foar myn oantlit wannelje oant yn ivichheit; mar nou sprekt de Heare: It liket My fen fierrens net; hwent dy't My earje, scil Ik earje, mar dy't My forachtsje, scille forachtlik wêze.
31 Sjuch, de dagen komme dat Ik dyn earm en de earm fen dyn heite hûs ôfkapje scil, dat der gjin âld man yn dyn hûs wêze mei.
32 Den scilstû de binearing fen myn went oanskôgje, yn al it goede dat Er oan Israël dwaen scil; en nea of to ninter scil der yn dyn hûs in âld man wêze.
33 En mocht Ik al immen fen dines net útroegje fen myn alter, it scoe wêze om dyn eagen forsmachtsje en dyn siele úttarre to litten; en de hiele oanset fen dyn hûs scil stjerre yn 'e krêft fen it libben.
34 En dit scil dy ta in teiken wêze, dat oer dyn beide soannen, oer Hofni en Pinehas, komme scil: op ien en deselde dei scille hja beide stjerre.
35 En Ik scil My in trouwe preester biskikke dy't dwaen scil lyk as it myn hert en myn siele haget; dy scil Ik in sterk hûs sette, en altyd scil er wannelje foar it oantlit fen myn salvling.
36 En it scil barre dat al hwa't oer is fen dyn hûs, komme scil en foar him bûge om in stikje jild of in plasse brea, en sizze: Nim my dochs oan for ien fen 'e preestertsjinsten, dat ik in byt brea hawwe mei to iten.

HAEDSTIK 3.

1 En de jonge Samuël tsjinne de Heare foar it oantlit fen Eli; en it wird des Heare wier seldsum yn dy dagen, in gesicht kaem mar inkeld foar.
2 En dytiids barde it, wylst Eli op syn sté laei to sliepen — syn eagen nou waerden njonkelytsen sa min dat er net sjen koe —
3 en Gods lampe yette net út wier, en Samuël him deljown hie yn 'e timpel des Heare, dêr't Gods arke stie,
4 dat de Heare Samuël rôp; en hy sei: Hjir bin ik.
5 En hy roun nei Eli ta en sei: Hjir bin ik,

hwent jo hawwe my roppen. Mar hy sei: Ik haw net roppen, jow dy mar del. En hy gyng hinne en joech him del.
6 Mar de Heare rôp Samuël yetris, en Samuël kaem oerein en gyng nei Eli ta, en sei: Hjir bin ik, hwent jo hawwe my roppen. Hy lykwols sei: Ik haw net roppen, myn jonge, jow dy dochs del.
7 Mar Samuël koe de Heare yette net; ek wier it wird des Heare him yette net iepenbiere.
8 Do rôp de Heare Samuël op ’e nij, de trêdde kear; en hy kaem oerein en gyng nei Eli ta, en sei: Hjir bin ik, hwent jo hawwe my roppen. Do bigriep Eli dat de Heare de jonge roppen hie.
9 Dêrom sei Eli tsjin Samuël: Gean hinne, jow dy del, en it scil barre as Hy dy ropt, datstû sizze scilst: Sprek, Heare, hwent jins tsjinstfeint harket. Do gyng Samuël hinne en joech him del op syn sté.
10 En de Heare kaem en bleau stean, en rôp lyk as de oare reizen: Samuël, [pag. 279] Samuël! En Samuël sei: Sprek, hwent jins tsjinstfeint harket.
11 En de Heare sei tsjin Samuël: Sjuch, Ik bin mei hwet dwaende yn Israël, dêr’t alle man dy’t it heart de beide earen fen sûzje scille.
12 Dy deis scil Ik oer Eli komme litte alles hwet Ik tsjin syn hûs spritsen haw, it bigjin en it ein.
13 En Ik scil him oankindigje dat Ik syn hûs oardielje scil oant yn ivichheit, om de ûngerjuchtichheit dêr’t er witten fen hat; hwent do’t syn soannen de flok oer hjar hellen, hat hy se der net ienris oer waernommen.
14 En dêrom haw Ik it hûs fen Eli sward: Wiswier, de ûngerjuchtichheit fen Eli’s hûs scil yn der ivichheit net forsoene wirde troch slachtoffer of troch spiisoffer.
15 En Samuël bleau lizzen oan ’e moarns ta; do die er de doarren fen it hûs des Heare iepen. Mar Samuël seach der tsjin oan Eli dat gesicht to forheljen.
16 Do rôp Eli Samuël en sei: Samuël, myn jonge! En hy sei: Hjir bin ik.
17 En hy sei: Hwetfor wird is it dat Hy ta dy spritsen hat? Hâld it my dochs net binefter; sa scil God dy dwaen en sa dêrta, astû my ien wird binefterhâldst fen al de wirden dy’t Er ta dy spritsen hat.
18 Do forhelle Samuël him al dy wirden en hâldde neat binefter. En hy sei: It is de Heare, Hy mei dwaen hwet goed is yn syn eagen.
19 En Samuël woechs op, en de Heare wier mei him, en Hy liet net ien fen al syn wirden op ’e ierde falle.
20 En hiele Israël, fen Dan oan Berséba ta, bikende dat Samuël bifêstige wier ta in profeet des Heare.
21 En de Heare iepenbiere Him oanhâldend to Silo, hwent de Heare kaem Samuël to Silo foar mei it wird des Heare.

HAEDSTIK 4.

1 En Samuëls wird barde ta hiele Israël. En Israël teach út ta de striid, de Filistinen yn ’e miette, en hja legeren hjar by Eben Haëzer, mar de Filistinen legeren hjar by Afek.
2 En de Filistinen stelden hjar op yn slachoarder, Israël yn ’e miette, en do’t de striid him ûntjoech, waerd Israël foar it oantlit fen ’e Filistinen slein; hwent hja sloegen yn ’e slachoarder yn it fjild likernôch fjouwer tûzen man.
3 En do’t it folk werom wier yn it legerkamp, seine Israëls âldsten: Hwerom hat de Heare ús hjoed slein foar it oantlit fen ’e Filistinen? Wy scille de arke fen it forboun des Heare út Silo helje, dat dy yn ús formidden komt en ús forlost út ’e hân fen ús fijannen.
4 En it folk die de boade to Silo, en hja hellen dêr de bounsarke fen ’e Heare der hearskaren wei, dy troanet op ’e cherubs; en Eli’s beide soannen Hofni en Pinehas wierne dêr by de arke fen Gods forboun.
5 En it barde do’t de arke fen it forboun des Heare yn it leger kaem, dat hiele Israël jûchheide mei in great jûchhei, dat de ierde droane.
6 Do’t nou de Filistinen dat great jûchhei hearden, seine hja: Hwetfor lûd jûchhei is dat yn it leger fen ’e Hebreërs? Do fornamen hja dat de arke des Heare yn it leger kommen wier.
7 En it eange de Filistinen, hwent hja seine: God is yn it leger kommen. En hja seine: Wé ús, hwent sokssahwet is jister en earjister net bard.

8 Wé ús, hwa scil ús rêdde út ’e hân fen dy machtige God? Dat is deselde God, dy’t de Egyptners yn ’e woastenije pleage hat mei alle pleagen.

9 Wêz sterk en wêz manhaftich, jimme Filistinen, dat jimme de Hebreërs net hoege to tsjinjen, lyk as hja jimme tsjinne hawwe; dat wêz manhaftich en striid!

10 Do strieden de Filistinen, en Israël waerd forslein, en hja flechten in elk nei syn tinte; en it waerd sa’n greate slachting, dat der tritich tûzen man foetfolk fen Israël foelen.

11 En Gods arke waerd nommen, en Eli’s beide soannen, Hofni en Pinehas, stoaren.

12 Do roun der in Benjaminyt út ’e slachoarder, en hy kaem dyselde deis yette to Silo; en syn klean wierne toskoerd, en ierde hie er op ’e holle.

13 En do’t er oankaem, sjuch, dêr siet Eli op in stoel bisiden de wei út to sjen; hwent syn herte siet tige yn noed oer Gods arke. En dy man kaem en makke [pag. 280] it rounom yn ’e stêd bikend, en de hiele stêd skreaude it út.

14 En do’t Eli dy lûde jammer hearde, sei er: Hwet is dat for in lûde opskoer? En dy man kaem mei haesten en die Eli biskied.

15 Eli nou wier in man fen acht en njuggentich jier, en syn eagen stiene stiif, dat hy koe net sjen.

16 En dy man sei tsjin Eli: Ik bin hjoed út ’e slachoarder kommen, ja, ik bin út’e slachoarder flechte. En hy frege: Hwet is der bard, myn soan?

17 En de boade antwirde en sei: Israël is flechte for it oantlit fen ’e Filistinen, en it is in greate slachting ûnder it folk wirden; boppedat binne jins beide soannen, Hofni en Pinehas, stoarn, en Gods arke is nommen.

18 En it barde do’t er dy tynge fen Gods arke die, dat er efteroer fen ’e stoel foel bisiden de poarte, en de nekke briek en stoar, hwent de man wier âld en swier. En hy hie Israël fjirtich jier rjuchte.

19 En syn skoandochter, Pinehas’ frou, wier swier, oan it bernjen ta; en do’t hja de tynge hearde dat Gods arke nommen wier, en dat hjar skoanheit en hjar man dea wierne, do kromp hja yninoar en foel yn swiere wéën en berne.

20 En do’t hja yn it stjerren laei, seine de frouljue dy’t by hjar stiene: Eangje net, hwent jo hawwe in soan berne. Mar hja antwirde net, en hjar herte sloech it gjin acht.

21 En hja neamde it jonkje Ikabod, sizzende: De eare is foart út Israël, om’t Gods arke foartfierd wier, en om hjar skoanheit en hjar man.

22 En hja sei: De eare is foart út Israël, hwent Gods arke is nommen.

## HAEDSTIK 5.

1 De Filistinen nou namen Gods arke mei, en brochten dy fen Eben Haëzer nei Asdod.

2 Dêrnei namen de Filistinen Gods arke op en brochten hjar yn it hûs fen Dagon, en setten hjar njonken Dagon del.

3 En do’t dy fen Asdod hjar der de oare moarns bytiid hinne bijoegen, sjuch, dêr laei Dagon op it oantlit oer de groun, foar de arke des Heare. En hja namen Dagon op en setten him wer to plak.

4 Mar do’t hja hjar der de oare deis yn ’e iere moarn wer hinne bijoegen, sjuch, Dagon laei op it oantlit oer de groun, foar de arke des Heare, mar Dagons holle en syn beide hânpalmen leine ôfbritsen op ’e drompel: de romp allinnich hie Dagon yette oer.

5 Dêrom stappe de preesters fen Dagon en allegearre dy’t yn Dagons hûs komme, net op ’e drompel fen Dagon to Asdod, oant hjoed de dei.

6 Mar de hân des Heare wier swier oer dy fen Asdod, en Hy toheistere hjar en sloech hjar mei swolmen, Asdod en syn gerjuchtichheit.

7 Do’t nou de mannen fen Asdod seagen dat it sa bitearde, seine hja: De arke fen Israëls God scil net by ús bliuwe, hwent syn hân is hird oer ús en oer ús god Dagon.

8 Dêrom diene hja de boade en rôpen al de foarsten fen ’e Filistinen by hjarren gear, en hja seine: Hwet scille wy dwaen mei de arke fen Israëls God? En dy seine: Lit de arke fen Israëls God om Gath hinne fierd wirde. En hja fierden de arke fen Israëls God yn it roun.

9 En it barde, nei’t hja hjar yn it roun fierd hiene, dat de hân des Heare tsjin dy stêd wier mei in tige greate pleach, hwent Hy sloech de ljue fen dy stêd fen ’e lytse oant de greate, dat der swolmen oan hjarren opkamen.

10 Do stjûrden hja Gods arke nei Ekron. Mar
it barde, do't Gods arke to Ekron kaem, dat dy
fen Ekron it útrôpen, sizzende: Hja hawwe de
arke fen Israëls God dit ombrocht om my en
myn folk to deadzjen.
11 En hja diene de boade en rôpen al de
foarsten fen 'e Filistinen gear en seine: Stjûr
de arke fen Israëls God foart, en lit hjar
weromgean nei hjar sté, dat hja my en myn
folk net deadzje mei. Hwent der gyng in
deadlike pleach yn 'e hiele stêd, de hân fen
God laei dêr tige swier.
12 En de ljue dy't net stoaren waerden slein
mei swolmen, dat it getsjirm fen 'e stêd
opkleau nei de himel.

HAEDSTIK 6.

1 En do't de arke des Heare saun moanne yn
it lân fen 'e Filistinen west hie, [pag. 281]
2 rôpen de Filistinen de preesters en de
wiersizzers, en seine: Ho moatte wy mei de
arke des Heare oan? Doch ús to witten ho't wy
se nei hjar sté stjûre scille.
3 En hja seine: As jimme de arke fen Israëls
God foartstjûre, stjûr se den net liddich foart,
mar jow hjar foaral in skildoffer mei; den scille
jimme genêzen wirde, en it scil jimme klear
wêze hwerom't syn hân net fen jimme wike
wol.
4 Do seine hja: Hwetfor skildoffer is it dat wy
meijaen scille? En hja seine: Fiif goudene
swolmen en fiif goudene mûzen, neffens it tal
fen 'e foarsten fen 'e Filistinen; hwent it is ien
en deselde pleach oer jimme allegearre en oer
jimme foarsten.
5 Meitsje den bylden fen jimme swolmen,
en bylden fen jimme mûzen dy't it lân
forniele, en jow Israëls God de eare; misskien
scil Er syn hân fen jimme lichte, en fen jimme
goaden, en fen jimme lân.
6 Hwerom dôch scoene jimme it hert
bihirdzje, lyk as de Egyptners en Farao it hert
bihirde hawwe? Hawwe hja, do't Hy it hjarren
wiismakke hie, hjar net loslitte moatten, dat
hja foart koene?
7 Nou den, meitsje in nije wein, en nim twa
nijmelke kij dy't gjin jok ophawn hawwe;
slach de kij foar de wein, mar bring hjar
keallen efter hjarren wei werom nei hûs.
8 Nim den de arke des Heare en set dy op 'e
wein, en liz it goudgûd, dat jimme meijaen
scille ta in skildoffer, dêr yn in kistke njonken;
en lit se frij hjar wegen ride.
9 Sjuch den ta: as hja dat út giet nei hjar
grins, de wei op fen Beth Sémes, den hat Hy
ús dit greate kwea oandien; mar sa net, den
scil it klearrichheit hawwe dat syn hân ús net
rekke hat: by tafal is it ús oerkommen.
10 En de ljue diene sa, en namen twa
nijmelke kij, en sloegen dy foar de wein, en de
keallen sleaten hja op yn 'e hûs.
11 En hja setten de arke des Heare en it kistke
mei de gouden mûzen en de bylden fen 'e
swolmen op 'e wein.
12 En de kij setten de wei út, rjucht op Beth
Sémes oan; al baltende hâldden hja de
hearrewei, en sloegen net ôf noch rjuchts
noch lofts; wylst de foarsten fen'e Filistinen
efter hjar oan kamen oan 'e gerjuchtichheit
fen Beth Sémes ta.
13 De ljue fen Beth Sémes nou wierne oan it
weetrispjen yn 'e delling, en do't hja de eagen
opsloegen en de arke gewaer waerden, wierne
hja bliid dat hja se seagen.
14 En de wein kaem it lân fen Jozua, de Beth
Semyt, op en bleau dêr stean; en dêr laei in
greate stien; en hja kleauwen it hout fen 'e
wein, en offeren de kij de Heare ta in
brânoffer.
15 En de Leviten tilden de arke des Heare
derôf, en it kistke dat der njonken stie, dêr't it
goudgûd yn siet, en setten se op 'e greate
stien; en de ljue fen Beth Sémes offeren de
Heare dy deis brânoffers en slachten Him
slachtoffers.
16 En do't de fiif foarsten fen 'e Filistinen dat
oansjoen hiene, gyngen hja foartynienen
werom nei Ekron.
17 Dit nou binne de gouden swolmen dy't de
Filistinen de Heare meijown hawwe ta in
skildoffer: for Asdod ien, for Gaza ien, for
Askelon ien, for Gath ien, for Ekron ien.
18 Ek wierne de gouden mûzen neffens it tal
fen al de stêdden fen 'e Filistinen, dy't ûnder
de fiif foarsten stiene, sawol for de fêste
stêdden as for de iepen doarpen. En de greate
stien dêr't hja de arke des Heare op set
hawwe, leit oant hjoed de dei ta op it lân fen
Jozua de Beth Semyt.
19 En de Heare sloech gûdden fen 'e ljue fen

Beth Sémes, om't hja yn 'e arke des Heare sjoen hiene; Hy sloech fen dat folk sauntich man (fyftich tûzen man). Do roude it folk, om't de Heare in greate slach ûnder it folk slein hie.

20 En de ljue fen Beth Sémes seine: Hwa scoe bistean kinne foar it oantlit fen 'e Heare, dy hillige God, en hwer scil Er út ús formidden hinne optsjen?

21 Do diene hja de boade oan 'e biwenners fen Kirjath Jeärim, sizzende: De Filistinen hawwe de arke des Heare werombrocht; kom del, helje hjar to jimmes.

HAEDSTIK 7.

1 Do kamen de mannen fen Kirjath Jeärim en hellen de arke des Heare op, [pag. 282] en hja brochten hjar yn it hûs fen Abinadab, op it heech; en hja hilligen syn soan Eleäzar ta de wacht oer de arke des Heare.

2 En sûnt dyselde deis bleau de arke des Heare to Kirjath Jeärim, en de dagen forrounen, en it waerden tweintich jierren; en it hiele hûs fen Israël forfolge de Heare mei syn klachten.

3 Mar Samuël spriek ta it hiele hûs fen Israël, sizzende: As jimme jim mei it hiele hert bikeare wolle ta de Heare, doch de frjemde goaden, ûnder oaren de Astarten, den út jimme formidden, en meitsje jimme herte rjucht foar de Heare, en tsjinje Him allinne; den scil Er jimme ûntwringe oan 'e hân fen 'e Filistinen.

4 En Israëls bern diene de Baäls en de Astarten foart, en hja tsjinnen de Heare allinne.

5 Dêrnei sei Samuël: Rop hiele Israël gear to Mispa, en ik scil for jimme ta de Heare bidde.

6 En hja waerden gearroppen to Mispa, en hja skepten wetter op en geaten it út foar it oantlit des Heare, en hja fêsten dy deis en seine dêr: Wy hawwe sûndige tsjin de Heare. Sa rjuchte Samuël Israëls bern to Mispa.

7 Do't de Filistinen hearden dat Israëls bern gearroppen wierne to Mispa, teagen de foarsten fen 'e Filistinen tsjin Israël op; en Israëls bern, dat hearrende, eangen for it oantlit fen 'e Filistinen.

8 En Israëls bern seine tsjin Samuël: Lit ús skild jo net wearhâlde to roppen ta de Heare ús God, dat Er ús forlosse mei út 'e hân fen 'e Filistinen.

9 Do naem Samuël in sûchlaem, en hy offere it de Heare hielendal ta in brânoffer, en Samuël rôp for Israël ta de Heare; en de Heare antwirde him.

10 En it barde wylst Samuël it brânoffer offere, dat de Filistinen oansetten kamen ta de striid tsjin Israël; en de Heare tongere dy deis in swiere tonger oer de Filistinen, en Hy forbjustere hjar, dat hja forslein waerden foar Israëls oantlit.

11 En Israëls mannen teagen út Mispa en setten de Filistinen nei, en forsloegen se oant ûnder Beth Kar.

12 En Samuël naem in stien en sette dy twisken Mispa en Sen, en hy neamde syn namme Eben Haëzer; en hy sei: Hjir oan ta hat de Heare ús holpen.

13 Sa waerden de Filistinen fornedere, en hja kamen net mear op Israëls gerjuchtichheit; en de hân des Heare wier tsjin de Filistinen al de dagen fen Samuël.

14 En de stêdden, dy't de Filistinen Israël ûntnommen hiene, kamen wer oan Israël, fen Ekron ôf oan Gath ta; ek ûntwrong Israël hjar gerjuchtichheit oan 'e hân fen 'e Filistinen; en it wier frede twisken Israël en de Amoriten.

15 Samuël nou rjuchte Israël al de dagen fen syn libben.

16 En hy die alle jierren in omgong oer Bethel en Gilgal en Mispa, en rjuchte Israël op al dy plakken.

17 Mar den gyng er werom nei Rama, hwent dêr stie syn hûs, en dêr rjuchte er Israël; en hy sette de Heare dêr in alter.

HAEDSTIK 8.

1 En it barde do't Samuël âld wirden wier, dat er syn soannen ta rjuchters oer Israël stelde.

2 De namme nou fen syn earstberne soan wier Joël, en de namme fen 'e twade wier Abia, en hja waerden rjuchter to Berséba.

3 Mar syn soannen wannelen net yn syn wegen, mar hja wierne de ynklauwerige kant neist, en namen geskinken oan en bûgden it rjucht.

4 Do forgearren al de âldsten fen Israël hjar en kamen ta Samuël to Rama,

5 en hja seine tsjin him: Sjuch, jo binne âld wirden, en jins soannen wannelje net yn jins wegen; stel nou in kening oer ús om ús to rjuchtsjen, lyk as alle folken dat hawwe.
6 Mar dat wird wier kwea yn Samuëls eagen, dat hja seine: Jow ús in kening om ús to rjuchtsjen; en Samuël bea ta de Heare.
7 Mar de Heare sei tsjin Samuël: Jow it folk syn sin yn alles hwet hja fen dy easkje; hwent hja hawwe dy net forwirpen, mar hja hawwe My forwirpen, dat Ik gjin kening oer hjar wêze scil.
8 Neffens al de wirken dy't hja dien hawwe fen 'e dei ôf dat Ik hjar út Egypte laette oant hjoed de dei ta, sa't hja My [pag. 283] forlitten en oare goaden tsjinne hawwe, sa dogge hja dy ek.
9 Dat jow hjarren hjar sin mar; siz it hjarren lykwols tige en forkindigje hjarren it rjucht fen 'e kening dy't oer hjar regearje scil.
10 En Samuël die al de wirden des Heare troch oan it folk, dat in kening fen him easke hie,
11 en sei: Dit scil it rjucht wêze fen 'e kening dy't oer jimme regearje scil: Hy scil jimme soannen nimme om se to setten by syn wein en by syn ruters, dat hja foar syn wein útrinne meije,
12 en om se to stellen ta oersten fen tûzen en ta oersten fen fyftich, en ta it ploegjen fen syn lân en ta it ynheljen fen syn rispinge, en ta it meitsjen fen syn kriichs- en weinark;
13 en jimme dochters scil er nimme ta salvemingsters en ta kokenfammen en ta baksters;
14 en jimme bêste fjilden en wynbergen en olivehôven scil er nimme, om se syn tsjinstfeinten to jaen;
15 en jimme sieddingen en jimme wynbergen scil er de tsjienden fen nimme, en jow se syn hovelingen en syn tsjinstfeinten;
16 en jimme bêste tsjinstfeinten en tsjinstfammen en jongfeinten en jimme ezels scil er nimme, dat hja syn wirk dwaen meije;
17 jimme keppels fé scil er de tsjienden fen nimme, en jimme sels scille him ta tsjinstfeinten wêze.
18 Dy deis scille jimme roppe fen wegen jimme kening, dy't jimme for kar nommen hawwe, mar de Heare scil jimme dy deis net antwirdzje.
19 Lykwols wegere it folk nei Samuëls stim to harkjen, en hja seine: Ja mar, wy scille in kening oer ús hawwe;
20 en wy scille ek wêze lyk as alle folken, en ús kening scil ús rjuchtsje, en foar ús oantlit úttsjen, en ús oarloggen fiere.
21 En Samuël hearde al de wirden fen it folk oan, en spriek dy foar de earen des Heare.
22 Do sei de Heare tsjin Samuël: Jow hjarren hjar sin en stel in kening oer hjar. En Samuël sei tsjin de mannen fen Israël: Gean hinne, in elk nei syn stêd.

## HAEDSTIK 9.

1 Nou wier der in man fen Benjamin, hwaens namme wier Kis, de soan fen Abiël, de soan fen Searor, de soan fen Bechorath, de soan fen Afiah, de soan fen in Benjaminyt, in dwaende man.
2 En dy hie in soan hwaens namme wier Saul, in feardich jongfeint, ja der wier gjin feardiger man under Israëls bern as hy; mei skouders en holle rikte er boppe al it folk út.
3 En de ezelinnen fen Kis, Sauls heit, wierne op in kear wei; dêrom sei Kis tsjin syn soan Saul: Nim dochs ien fen 'e feinten mei, en jow dy op, gean der op út, siikje de ezelinnen.
4 Hy den teach troch it berchtme fen Efraïm, en hy teach troch it lân fen Salisa, mar hja founen se net; dêrnei teagen hja troch it lân fen Sahalim, mar dêr wierne se ek net; einlings teach er troch it lân fen Benjamin, mar hja koene se net fine.
5 Do't hja yn it lân fen Suf kamen, sei Saul tsjin de feint dy't er by him hie: Kom, lit ús weromgean, ús heit mocht ris fen 'e ezelinnen ôfsjen en oer ús ynsitte.
6 Hy lykwol sei tsjin him: Sjuch ris, der hâldt yn dizze stêd in man Gods ta, dy tige yn oansjen is; alles hwet er seit komt grif út; lit ús dêr dochs hinne gean; faeks scil dy ús paedkindich meitsje hwer't wy wêze moatte.
7 Do sei Saul tsjin syn feint: Ja mar, as wy dêrhinne geane, hwet scille wy de man den meinimme? Hwent it brea yn ús sekken is op, en in jefte om dy de man Gods mei to nimmen hawwe wy ek net by ús; dat hwet kinne wy jaen?
8 En de feint antwirde Saul yetris en sei:

Sjuch, dêr fynt myn hân in fjirden fen in silveren sikkel; dy scil ik de man Gods jaen, dat er ús paedkindich meitsje mei.
9 Eartiids sei in elk yn Israël, hwennear't er him op 'en paed joech om God to bifreegjen: Kom, lit ús nei de sjenner gean. Hwent de profeet fen tsjintwirdich waerd eartiids sjenner neamd.
10 En Saul sei tsjin syn feint: Dat is in wiis wird, kom, lit ús dêrhinne gean. [pag. 284] En hja gyngen nei de stêd, dêr't de man Gods tahâldde.
11 Do't hja by de hichte fen 'e stêd opkleauwen, troffen hja jonge fammen dy't útgyngen om wetter to dippen, en hja fregen hjarren: Is de sjenner ek yn 'e stêd?
12 En hja antwirden hjarren en seine: Sjuch, hy is foar jimme út; mar jimme moatte oanmeitsje, hwent hy is niis yn 'e stêd kommen for it offermiel dat it folk hjoed hat op 'e hichte.
13 Hwennear't jimme foart de stêd yngeane, scille jimme him treffe, ear't er opgiet nei de hichte to iten; hwent it folk scil net ite ear't hy komt, hwent hy seinget it offer, en dêrnei ite de noege gasten; gean dêrom foart op, den scille jimme him yette krekt treffe.
14 En hja gyngen op nei de stêd. Do't hja ta de stêd yn scoene, sjuch, dêr kaem Samuël út, hjarren to miette, om op to gean nei de hichte.
15 Hwent de Heare hie dat Samuëls ear iepenbiere, in dei foar Sauls kommen, sizzende:
16 Moarn om dizze tiid scil Ik in man ta dy stjûre út it lân fen Benjamin, dy scilstû salvje ta in foarst oer myn folk Israël; en hy scil myn folk forlosse út 'e hân fen 'e Filistinen; hwent Ik haw myn folk oansjoen, om't syn gerop is ta my kommen.
17 Do't Samuël Saul seach, antwirde de Heare him: Sjuch, dat is de man fen hwa't Ik dy sein haw: Hy scil oer myn folk hearskje.
18 En Saul gyng op Samuël ta midden yn 'e poarte, en sei: Kinne jo my ek sizze, hwer't hjir it hûs fen 'e sjenner is?
19 En Samuël antwirde Saul en sei: Ik bin de sjenner sels. Gean foar myn oantlit op nei de hichte, dat jimme hjoed mei my ite; den scil ik dy moarnier gean litte, en alles hwerstû oer yn noed sitst, scil ik dy útslútsel fen jaen.
20 Hwent hwet de ezelinnen oanbilanget dystû trije dagen lyn kwytrekke bist, sit dêr net oer yn, hwent hja binne al werom; en hwa sines scil wêze al hwet bigearlik is yn Israël? Is it dines net en jimme heite hiele hûs sines?
21 Do antwirde Saul en sei: Bin ik net in Benjaminyt, út ien fen Israëls lytste stammen, en is myn slachte net it lytste út al de slachten fen 'e stam fen Benjamin? Hwerom sprekke jo my den mei sokke wirden oan?
22 Mar Samuël naem Saul en syn feint mei en brocht hjar yn 'e keamer, en hy joech hjarren plak boppe-oan, oer sa'n tritich noege gasten.
23 Do sei Samuël tsjin de kok: Bring it stik harren dat ik dy wer meijown haw, en gebean efterút to lizzen.
24 De kok nou brocht it skouder op mei hwet deroan siet, en sette it Saul foar. En Samuël sei: Sjuch, itjinge oer is wirdt dy foarset; yt, hwent it is for dy ornearre en biwarre, foart do't ik it folk noege. Sa iet Saul dy deis mei Samuël.
25 Dêrnei gyngen hja by de hichte del de stêd yn; en hy spriek mei Saul op it dak.
26 En hja kamen der bytiid ôf, en it barde sa gau't de dage oan 'e loft wier, dat Samuël Saul fen it dak rôp, sizzende: Kom der ôf, dat ik dy gean litte mei. Do kaem Saul der ôf, en hja gyngen togearre foart, de stêd út, Samuël en hy.
27 Do't hja oan 'e rânne fen 'e stêd kommen wierne, sei Samuël tsjin Saul: Siz de feint dat er ús foarútgiet — en dy roun troch — mar bliuw dû effen stean, hwent ik scil dy Gods wird hearre litte.

HAEDSTIK 10.

1 Do naem Samuël de krûk mei oalje en geat dy út oer syn holle, en patte him, en sei: Sjuch, hat de Heare jo net salve ta in foarst oer syn erfdiel?
2 Hwennear't jo strak by my weigeane, scille jo twa mannen treffe by it grêf fen Rachel, op 'e grins fen Benjamin to Selsach; dy scille tsjin jo sizze: De ezelinnen dêr't jo om op 'e siik binne dy binne al werom, en sjuch, dat mei de ezelinnen is jimme heit al forgetten, mar hy sit oer jimme yn, en seit: Hwet moat ik om myn soan dwaen?

3 Hwennear’t jo dêrwei fierder geane en komme by de ikebeam fen Thabor, scille jo dêr trije mannen treffe, dy’t opgeane ta God to Bethel: ien dragende trije bokjes, en ien dragende trije bôlen, en ien dragende in sek mei wyn.
4 En hja scille jo sounfreegje, en jo [pag. 285] twa bôlen jaen; dy scille jo fen hjar hân oannimme.
5 Dêrnei scille jo komme op ’e Godshichte, dêr’t de pylders fen ’e Filistinen steane; en it scil barre hwennear’t jo dêr de stêd yngeane dat jo in skare profeten treflfe scille, dy’t delkomme fen ’e hichte, en foar hjar oantlit harpen en pauken en fluiten en siters, wylst hja sels profetearje.
6 En de Geast des Heare scil feardich oer jo wirde, en jo scille mei hjarren profetearje en foroare wirde yn in oar minske.
7 En it scil barre hwennear’t dy teikens oan jo útkomme, doch den hwet jins hân fynt to dwaen, hwent God scil mei jo wêze.
8 En jo scille foar myn oantlit delgean nei Gilgal, en sjuch, ik scil ta jo delkomme om brânoffers to offerjen en tankoffers to slachtsjen; saun dagen scille jo wachtsje, oant ik ta jo kom en jo bikend meitsje hwet jo hawwe to dwaen.
9 En it barde do’t er syn skouder kearde om by Samuël wei to gean, dat God syn herte foroare yn in oar; en al dy teikens kamen dyselde deis nei.
10 Do’t hja dêr by de hichte kamen, sjuch, dêr teach him in skare profeten to miette, en de Geast des Heare waerd feardich oer him, en hy profetearre yn hjar formidden.
11 En it barde do’t in elk dy’t him koe fen ’e foarige en de foarfoarige deis seach, ho’t er sikerwier profetearre mei de profeten, dat it folk sei, in elk tsjin syn neiste: Hwet is der dochs bard mei de soan fen Kis? Is Saul ek al ûnder de profeten?
12 En in man dêrfendinne naem it wird op en sei: Ei nou, hwa is hjar heit? Dêrom is it in sprekwird wirden: Is Saul ek al ûnder de profeten?
13 Do’t er nou dien hie fen profetearjen, kaem er op ’e hichte;
14 en Sauls omke sei tsjin him en tsjin syn feint: Hwer hawwe jimme hinne west? Hy nou sei: Op siik om de ezelinnen; mar do’t wy seagen dat hja net to finen wierne, binne wy nei Samuël ta gien.
15 Do sei Sauls omke: Fortel my ris, hwet hat Samuël jimme sein?
16 En Saul sei tsjin syn omke: Hy hat ús for wier to witten dien, de ezelinnen wierne al werom. Mar dat fen it keninkryk dat Samuël him oankindige hie, fornijde er him net.
17 Samuël nou rôp it folk gear ta de Heare to Mispa,
18 en hy sei tsjin Israëls bern: Sa hat de Heare, de God fen Israël, spritsen: Ik haw Israël opfierd út Egypte, en jimme rêdden út ’e hân fen ’e Egyptners en út ’e hân fen alle keninkriken dy’t jimme binearen.
19 Mar jimme hawwe jimme God hjoed forwirpen, dy’t jimme forlost hat út al jimme ellinden en jimme neden, en hawwe tsjin Him sein: Né, mar set in kening oer ús. Nou den, stel jimme op foar it oantlit des Heare, neffens jimme stammen en neffens jimme slachten.
20 Do’t Samuël den al de stammen fen Israël oankomme litten hie, waerd de stam fen Benjamin rekke.
21 Dêrnei liet er de stam fen Benjamin oankomme neffens syn slachten, en it slachte fen Matri waerd rekke. Dêrnei waerd Saul, de soan fen Kis, rekke. En hja sochten him, mar hy wier nearne to finen.
22 Do fregen hja de Heare fierder: Is de man wol harren kommen? En de Heare sei: Sjuch, hy hat him biskûle twisken it gûd.
23 En hja setten dêrhinne en hellen him der twisken wei; en do’t er midden yn it folk stie, rikte er mei skouders en holle boppe al it folk út.
24 Do sei Samuël tsjin it hiele folk: Sjugge jimme hwa’t de Heare útkard hat? Hwent lyk as hy is der gjinien ûnder it hiele folk. En it hiele folk jubele, en hja seine: De kening scil libje!
25 Dêrnei hâldde Samuël it folk it keningsrjucht to foaren, en skreau it yn in boek, en lei it foar it oantlit des Heare. Do liet Samuël it hiele folk gean, in elk nei syn hûs.
26 En Saul gyng ek nei syn hûs to Gibeä, en de helten hwa’t it herte oandien wier fen God, gyngen mei him.
27 De dogeneaten lykwol seine: Scoe sa’nien

ús forlosse? En hja forachten him en brochten him gjin geskink. [pag. 286]

HAEDSTIK 11.

1 Mar likernôch in moanne letter teach Nahas de Ammonyt op, en bilegere Jabes yn Gileäd. En al de mannen fen Jabes seine tsjin Nahas: Meitsje in forboun mei ús, den scille wy jo tsjinje.
2 Mar Nahas de Arnmonyt sei tsjin hjar: Op dit bitingst scil ik it mei jimme oangean, dat ik jimme allegearre it rjuchtereach útstek, en sadwaende hiele Israël to skande meitsje.
3 Do seine de âldsten fen Jabes tsjin him: Jow ús saun dagen, dat wy de boade dwaen meije yn alle dielen fen Israël; is der den gjinien dy't ús forlost, den scille wy ta jo útgean.
4 En de boaden kamen yn it Gibeä fen Saul, en sprieken dyselde wirden foar de earen fen it folk. Do sette al it folk syn lûd út en skriemde.
5 En sjuch, Saul kaem efter de kij it fjild út wei; en Saul sei: Hwet skeelt it folk sa to skriemen? Do diene hja him de wirden fen Jabes' mannen troch.
6 En Gods Geast waerd feardich oer Saul, do't er dy wirden hearde, en syn grime lôge forheftich op.
7 En hy naem in pear kij en houde se yn stikken, en hy stjûrde dy nei alle dielen fen Israël, troch de hân fen boaden, sizzende: Hwa't net úttsjucht efter Saul en efter Samuël, sà scil der mei syn kij dien wirde! Do foel de skrik des Heare op it folk, en hja kamen op as ien man.
8 En hy munstere hjar to Bezek, en Israëls bern wierne trijehûndert tûzen man machtich, en de mannen fen Juda tritich tûzen.
9 Do seine hja tsjin de boaden dy't kommen wierne: Dit scille jimme de mannen fen Jabes yn Gileäd sizze: Moarn, hwennear't de sinne op 'en hjitsten is, scil jimme forlossing barre. Do't de boaden weromkamen en dat de mannen fen Jabes to witten diene, wierne hja bliid,
10 en de mannen fen Jabes sprieken: Moarn scille wy ta jimme útgean, den kinne jimme ús dwaen neffens alles dat goed is yn jimme eagen.
11 En it barde de oare deis dat Saul it folk opstelde yn trije kloften, en hja slaggen mei de moarnswacht midden yn it leger en sloegen de Ammoniten oant de dei hjit waerd; en it barde dat de oaren sa forsille waerden, dat hja net ienris twaresom by elkoarren bleauwen.
12 Do sei it folk tsjin Samuël: Hwer is er nou dy't sei: Scoe Saul kening oer ús wêze? Hjir mei dy mannen, dat wy se deadzje.
13 Mar Saul sei: Dizze dei scil gjin minske deade wirde, hwent de Heare hat hjoed forlossing dien yn Israël.
14 Fierder sei Samuël tsjin it folk: Kom, lit ús nei Gilgal gean en dêr it keninkryk fornije.
15 Do teach al it folk nei Gilgal, en makke Saul dêr kening foar it oantlit des Heare to Gilgal; en hja offeren dêr tankoffers foar it oantlit des Heare, en Saul forblide him dêr tige by tige mei al de mannen fen Israël.

HAEDSTIK 12.

1 Dêrnei sei Samuël tsjin hiele Israël: Sjuch, ik haw nei jimme stim harke yn alles hwet jimme my útsteld hawwe, en ik haw in kening oer jimme set.
2 En sjuch nou, dêr tsjucht de kening foar jimme oantlit lâns, en ik bin âld en griis wirden, en myn soannen binne hjir by jimme; en ik haw foar jimme oantlit wannele fen myn jongfeinte jierren ôf oant hjoed de dei ta.
3 Sjuch, hjir bin ik: tsjûgje tsjin my foar de Heare en foar syn salvling, hwaens okse ik nommen haw, en hwa't ik forûngelike haw, hwa't ik bineare haw, en fen hwaens hân ik geskink oannommen haw, om der myn eagen mei ta to dwaen, den scil ik it jimme weromjaen.
4 Do seine hja: Jo hawwe ús net forûngelike, en jo hawwe ús net bineare, en jo hawwe neat oannommen fen nimmens hân.
5 Do sei er tsjin hjar: De Heare is tsjûge tsjin jimme, en syn salvling is hjoed tsjûge, dat jimme neat foun hawwe yn myn hân. En hja seine: Hy mei tsjûge wêze.
6 Fierder sei Samuël tsjin it folk: De Heare is it, dy't Mozes en Aäron makke hat, en dy't jimme âffears opfierd hat út Egyptelân.
7 Kom nou den harren, dat ik mei jimme rjuchtsje foar it oantlit des Heare, [pag. 287] oer al

de gerjuchtichheden des Heare dy’t Er oan jimme en oan jimme âffears dien hat.
8 Nei’t Jakob yn Egypte kommen wier, rôpen jimme âffears ta de Heare, en de Heare stjûrde Mozes en Aäron, en hja laetten jimme âffears út Egypte, en biskikten hjarren wenning op dit sté.
9 Mar hja forgeaten de Heare hjar God; dêrom forkoft Er hjar yn ’e hân fen Sisera, de kriichsoerste to Hazor, en yn’e hân fen ’e Filistinen, en yn ’e hân fen Moäbs kening, dy tsjin hjar oarloggen.
10 En hja rôpen ta de Heare en seine: Wy hawwe sûndige, hwent wy hawwe de Heare forlitten en de Baäls en de Astarten tsjinne; ûntskoer ús dochs oan’e hân fen ús fijânnen, den scille wy Jo tsjinje.
11 En de Heare stjûrde Jerubbaäl en Bedan en Jefta en Samuël, en Hy skoerde jimme út ’e hân fen jimme fijânnen yn it rounom, dat jimme feilich wenje mochten.
12 Mar do’t jimme seagen dat Nahas, de kening fen Ammons bern, tsjin jimme opkaem, seine jimme tsjin my: Né, mar in kening scil oer ús regearje, alhowol’t de Heare jimme God jimme kening is.
13 Nou den, hjir is de kening dy’t jimme keazen hawwe, dy’t jimme bigeard hawwe; sjuch den, de Heare hat in kening oer jimme set.
14 Byhwennear’t jimme de Heare freezje en Him tsjinje en nei syn stim harkje, en de mûle des Heare net oerhearrich binne, den scille jimme sels sawol as de kening dy’t oer jimme regearje scil de Heare jimme God folgje.
15 Mar byhwennear’t jimme net nei de stim des Heare harkje, mar de mûle des Heare oerhearrich binne, den scil de hân des Heare tsjin jimme wêze, allyk as tsjin jimme âffears.
16 Stel jimme den op, en sjuch it greate ding dat de Heare foar jimme eagen dwaen scil.
17 Is it om diz’tiid de weetrispinge net? Ik scil ta de Heare roppe dat Er tonger en rein jowt; wit den en sjuch, dat it kwea great is dat jimme foar de eagen des Heare dien hawwe mei in kening oer jimme to bigearen.
18 Do rôp Samuël de Heare oan, en de Heare joech tonger en rein dy eigenste deis; dêrom freze al it folk de Heare en Samuël tige.
19 En al it folk sei tsjin Samuël: Bid de Heare jins God for jins tsjinstfeinten dat wy it net bistjerre meije; hwent by al ús sûnden hawwe wy dit kwea ek yette dien, dat wy in kening oer ús bigeard hawwe.
20 Do sei Samuël tsjin it folk: Freezje net; jimme hawwe al dat kwea dien; wyk lykwols net efter de Heare wei, mar tsjinje de Heare mei jimme hiele hert.
21 Né, wyk net ôf; hwent den scoene jimme idele dingen neirinne, dy’t neat jowe noch forlosse, om’t it idelheden binne.
22 Hwent om ’e wille fen syn greate namme scil de Heare syn folk net forstjitte, oermits it de Heare hage hat jimme ta syn folk to meitsjen.
23 Ek hwet my oanbilanget, it is fier fen my, dat ik tsjin de Heare sûndigje scoe en jow it oer for jimme to bidden; rjuchtoarsom scil ik jimme de goede en rjuchte wei leare.
24 Freezje de Heare allinnich en tsjinje Him trou mei jimme hiele hert; hwent sjuch hwet greate dingen Er oan jimme dien hat.
25 Mar byhwennear’t jimme dochs kwea dogge, scille jimme sawol as jimme kening omkomme.

HAEDSTIK 13.

1 Saul wier tritich jier âld do’t er kening waerd, en toalve jier regearre er oer Israël.
2 En Saul socht trije tûzen man út Israël; en twa tûzen hie Saul sels by him to Michmas en op it berchtme fen Bethel, en tûzen wierne by Jonathan to Gibeä yn Benjamin; mar it oare kriichsfolk liet er gean, in elk nei syn tinte.
3 En Jonathan smiet de pylder fen ’e Filistinen om dy to Gibeä stie, en it waerd de Filistinen oanbrocht. Dêrop liet Saul yn it hiele lân de bazún blaze, sizzende: Lit it de Hebreërs hearre!
4 En it gyng hiele Israël troch: Saul hat de pylder fen ’e Filistinen omsmiten, en ek is Israël op in kwea namme kom[pag.288]men by de Filistinen. Sa waerd it folk gearroppen to Gilgal, efter Saul.
5 En de Filistinen forgearren hjar ta de striid tsjin Israël: tritich tûzen weinen, en seis tûzen ruters, en foetfolk sa machtich as it sân dat op it strân fen ’e sé is; en hja teagen op en legeren hjar to Michmas, biëasten Beth Aven.
6 Do’t de mannen fen Israël seagen dat hja

yn it near rekken, hwent it folk wier yn ’e lytse loege dreaun, forskûle it folk him yn ’e spelonken en yn ’e toarnbosken en yn ’e stienklippen en yn ’e grêven en yn ’e kûlen.
7 En de Hebreërs teagen oer de Jordaen nei it lân fen Gad en Gileäd; mar Saul bleau yette to Gilgal, alhowol’t al it folk fen eangstme by him weiroun.
8 En hy wachte saun dagen, oant de tiid dy Samuël steld hie; mar do’t Samuël mar net to Gilgal kaem, en der al mar mear folk by him weiroun,
9 sei Saul: Bring my harren in brânoffer en de tankoffers; en hy offere it brânoffer.
10 En it barde do’t er it offerjen fen it brânoffer mar amper dien hie, dat Samuël der oankaem, en Saul gyng út him yn ’e miette om him to groetsjen.
11 Do sei Samuël: Hwet hawwe jo dien? En Saul sei: Ik fornaem dat it folk by my weiroun, en jo kamen net op ’e stelde tiid, wylst de Filistinen al forgearre wierne to Michmas.
12 Do sei ik: Nou scille de Filistinen op my ôfkomme to Gilgal, en ik haw it oantlit des Heare net bibidden; dêrom griep ik moed, en haw it brânoffer offere.
13 En Samuël sei tsjin Saul: Jo hawwe dwaes dien, jo hawwe it gebot fen ’e Heare jins God, dat er jo gebean hie, net hâlden; hwent de Heare scoe jins keninkryk oer Israël oars bifêstige hawwe oant yn ivichheit.
14 Mar nou scil jins keninkryk net bistean. De Heare hat in man nei syn hert útsocht, en dy hat de Heare hjitten foarst to wêzen oer syn folk, hwent jo hawwe net hâlden hwet de Heare jo hjitten hie.
15 Do joech Samuël him op, en hy gyng fen Gilgal nei Gibeä yn Benjamin. En Saul munstere it folk dat yette by him foun waerd, sa’n seishûndert man.
16 Wylst nou Saul en syn soan Jonathan en it folk dat yette by hjarren foun waerd to Gibeä yn Benjamin bleauwen, en de Filistinen by Michmas legeren,
17 teagen trije kloften út it kamp fen ’e Filistinen om it lân to forwoasten: ien kloft sloech de wei yn nei Ofra, dat út nei it lân Sual,
18 en ien kloft sloech de wei yn nei Beth Hoaron, en ien kloft sloech de wei yn nei de grins dy’t bylâns de delling fën Seboïm oprint nei de woastenije.
19 Mar der wier yn it hiele lân fen Israël gjin smid to finen, hwent de Filistinen hiene sein: Den kinne de Hebreërs gjin swird noch spear meitsje.
20 Dêrom moast alle man fen Israël nei de Filistinen ta, in elk om syn ploechizer of syn lodde of syn bile of syn prikel slypje to litten.
21 En hwennear’t it de rispinge wier, easken de Filistinen trije achtste sikkel for in ploege, en in tredden fen in sikkel for in lodde, en likefolle for de bilen en for de prikels.
22 En sa barde it dat der dy deis fen ’e oarloch gjin swird noch spear to finen wier yn ’e hân fen al it folk dat Saul en Jonathan by hjarren hiene; by Saul en by syn soan Jonathan allinnich wierne hja to finen.
23 En in wachtpost fen ’e Filistinen teach út nei de pas fen Michmas.

HAEDSTIK 14.

1 Nou barde it op in dei dat Jonathan, Sauls soan, tsjin de feint dy’t syn wapens droech, sei: Kom, lit ús oerstekke nei de wachtpost fen ’e Filistinen, dy’t oan’e oare kant is. Mar hy die it syn heit net to witten.
2 En Saul siet op ’e ein fen Gibeä ûnder de granaetappelbeam dy to Migron stie; en it folk dat er by him hie wier sa’n seishûndert man machtich.
3 En Ahia, de soan fen Ahitub, de broer fen Ikabod, de soan fen Pinehas, Eli’s soan, de preester des Heare to Silo, hie de efod oan. Mar it folk wist net dat Jonathan der op útgien wier.
4 Nou wier der twisken de passen, dy’t Jonathan oer woe om by de wachtpost fen ’e Filistinen to kommen, in skerpe klippe oan ’e iene kant en in skerpe [pag. 289] klippe oan ’e oare kant, en de namme fen ’e earste wier Bozes en de namme fën ’e twade Séne.
5 De iene punt stiet as in pylder op it Noarden, foar Michmas oer, en de oare op it Suden, foar Gibeä oer.
6 Jonathan den sei tsjin de feint dy’t syn wapens droech: Kom, lit ús oerstekke nei de wachtpost fen dy ûnbisnienen; faeks scil de Heare for ús fen wegen komme, hwent de Heare is it itselde oft Er forlosse scil troch de

macht of troch it rninmachtige.
7 Do sei syn wapendrager tsjin him: Doch alles hwet yn jins herte is; as it jo goed wêze mocht, den gean ik mei jo hwer’t jo mar wolle.
8 Dêrop sei Jonathan: Sjuch, wy scille oerstekke nei dy mannen, en wy scille ús oan hjar forriede.
9 Sizze hja den tsjin ús: Bliuw ris stean oant wy by jimme binne, den scille wy op it sté stean bliuwe en net ta hjarren opkliuwe.
10 Mar sizze hja: Kom mar tsjin ús op, den scille wy ek opkomme, hwent den hat de Heare se yn ús hân jown; en dat scil ús it teiken wêze.
11 Do’t hja hjar beide oan ’e wachtpost fen ’e Filistinen forretten, seine de Filistinen: Sjuch, de Hebreërs komme ta de hoalen út, dêr’t hja hjar yn forskûle hiene.
12 En de mannen fen ’e wachtpost antwirden Jonathan en syn wapendrager, en seine: Kom mar tsjin ús op, en wy scille it jimme wiis meitsje. En Jonathan sei tsjin syn wapendrager: Klim efter my op, hwent de Heare hat hjar yn Israëls hân jown.
13 Do klom Jonathan op hannen en foetten nei boppen, en syn wapendrager efter him oan; en hja foelen foar Jonathans oantlit, wylst syn wapendrager se deade efter him.
14 En dy earste slach, dat Jonathan en syn wapendrager in foege tweintich man forsloegen, barde op in strekke lân fen sa’n oardeheal pounsmiette.
15 En der fear in skrik yn it kamp, yn it fjild en ûnder al it folk; de wachtpost en de forwoastende kloften beven sels ek; ja, de ierde skodde, hwent it wier in beving fen God.
16 Do’t Sauls skyldwachten to Gibeä yn Benjamin nou merkbieten, dat de mannichte dêrjinsen yn ûnstjûr wier en hinne en wer roun,
17 sei Saul tsjin it folk dat er by him hie: Hâld dochs munstering, en siikje út hwa’t fen uzen foart binne. En hja hâldden munstering en sjuch, Jonathan en syn wapendrager wierne der net.
18 Do sei Saul tsjin Ahia: Helje Gods arke dochs. Hwent Gods arke wier dytiids by Israëls bern.
19 En it barde wylst Saul yette ta de preester spriek, dat de opskoer yn it kamp fen ’e Filistinen hwet langer hwet greater waerd; dêrom sei Saul tsjin de preester: Helje jins hân werom.
20 En Saul en al it folk dat er by him hie, waerden gearroppen, mar do’t hja kamen ta de striid, sjuch, dêr swaeide de iene it swird tsjin de oare, dêr wier it in forheftigen ûnstjûr.
21 Sels de Hebreërs dy’t it de foarige en de foarfoarige deis mei de Filistinen hâlden hiene, en mei hjarren optein wierne yn it leger, dy swonken nou en joegen hjar ek by de Israëliten dy’t Saul en Jonathan by hjarren hiene.
22 Do’t alle man fen Israël dy’t him forskûle hie op it berchtme fen Efraïm hearde dat de Filistinen flechten, do fleagen dy se ek efternei yn ’e striid.
23 Sa forloste de Heare Israël dy deis. Mar do’t de slach him útwreide Beth Aven hielendal foarby,
24 en de mannen fen Israëls de hiele dei op it uterste ferge waerden, biswarde Saul it folk, sizzende: Forflokt is de man dy’t spize yt foar de joun, dat ik my wreke mei oan myn fijânnen. Dêrom preau it hiele folk gjin spize.
25 En alle man kaem yn it wâld, en dêr wier hunich op it fjild.
26 Do’t it folk yn it wâld kaem, sjuch, dêr wier it allegearre hunich, mar gjinien brocht in hân nei de mûle, hwent it folk freze de biswarring.
27 Jonathan lykwols hie net heard dat syn heit it folk bisward hie, en hy rikte de stêf dy’t er yn ’e hân hie hielendal út, en hâldde him yn in hunichskiif, en brocht him mei de hân nei de mûle; sa waerden syn eagen wer klear.
28 Do naem immen út it folk it wird [pag. 290] op en sei: Jimme heit hat it folk bisward mei in swiere eed: Forflokt is de man dy’t hjoed spize yt. En it folk bijoech him suver.
29 En Jonathan sei: Us heit helpt it lân yn it ûngelok; sjuch dôch ris ho klear ‘t myn eagen wer binne, nou’t ik hwet fen dizze hunich preaun haw;
30 hofollestomear, as it folk hjoed frij ite meijen hie fen ’e bút fen syn fijânnen dy’t it foun hat. Mar nou hat de slachting ûnder de Filistinen net great west.
31 Lykwols forsloegen hja dy deis de Filistinen yette fen Michmas oan Ajalon ta; en it folk wier hielendal yn ein.

32 En it folk foel op ’e bút oan, en hja namen skiep en kij en keallen, en hja slachten se oer de groun; en it folk iet se mei bloed en al.
33 En Saul krige de boade, sizzende: Sjuch, it folk bisûndiget him tsjin de Heare, it yt it flêsk mei bloed en al. En hy sei: Jimme misdrage jimme; rôlje foartynienen in greate stien foar my.
34 Fierder sei Saul: Forspried jimme ûnder it folk en siz tsjin hjar: In elk scil syn kou en in elk syn skiep ta my bringe en hjir slachtsje en ite, mar jimme scille jimme net bisûndigje tsjin de Heare en yt se mei bloed en al. Do brocht alle man fen it folk syn kou mei eigen hân, to nacht, en hja slachten se dêr.
35 En Saul boude de Heare in alter; dat wier it earste alter dat er de Heare boude.
36 Dêrnei sei Saul: Wy wolle fen nacht deltsjen, de Filistinen efternei, en hjar plonderje oant it ljocht wirdt, en wy scille gjinien fen hjarren oerbliuwe litte. En hja seine: Doch al hwet goed is yn jins eagen. Mar de preester sei: Lit ús harren komme ta God.
37 Do frege Saul God: Scil ik deltsjen, de Filistinen efternei? Scille Jo se yn Israëls hân jaen? Mar Hy antwirde him dy deis net.
38 En Saul sei: Kom harren, jimme haden fen it folk, en fornim en sjuch troch hwa’t dizze sûnde hjoed bard is;
39 hwent sa wier as de Heare libbet dy’t Israël forlost, al wier it troch myn soan Jonathan, stjerre scil er. Mar gjinien út it hiele folk antwirde him.
40 Fierder sei er tsjin hiele Israël: Gean jimme oan ’e iene kant stean, en ik en myn soan Jonathan scille oan. ’e oare kant stean. En it folk sei tsjin Saul: Doch hwet goed is yn jins eagen.
41 Do spriek Saul ta de Heare: God fen Israël, biskik de wierheit dochs. Do waerden Jonathan en Saul rekke, en it folk gyng frij út.
42 Do sei Saul: Werp it lot twisken my en myn soan Jonathan. En Jonathan waerd rekke.
43 Dêrop sei Saul tsjin Jonathan: Fortel my hwetstû dien hast. Do forhelle Jonathan it him, en sei: Ik haw mar hwet hunich preaun fen it ein fen ’e stêf dy’t ik yn ’e hân hie. Sjuch hjir bin ik; ik scil stjerre.
44 Do sei Saul: Sà mei God dwaen en sà dêrta, dû scilst stjerre, stjerre scilstû, Jonathan.
45 Mar it folk sei tsjin Saul: Scoe Jonathan stjerre, dy’t sa’n greate forlossing yn Israël dien hat? Yn ’e fierste fierte net! Sa wier as de Heare libbet, gjin hier fen syn holle scil oer de groun falle, hwent mei God hat er dit hjoed dien. Sa forloste it folk Jonathan, dat er net hoegde to stjerren.
46 Dêrnei teach Saul op efter de Filistinen wei, en de Filistinen setten ôf nei hjar plak.
47 Do gyng Saul it keninkryk oer Israël oan, en hy stried rounom tsjin al syn fijânnen: tsjin Moäb en tsjin Ammons bern en tsjin Edom en tsjin de keningen fen Soba en tsjin de Filistinen, en oeral dêr’t er kaem, hâldde er ôfstraffing.
48 En hy warde him tige, en hy sloech de Amalekiten, en rêdde Israël út ’e hân fen dyjinge dy’t him birôvje woe.
49 En Sauls soannen wierne Jonathan en Jisfi en Malkisúa; en fen syn beide dochters hjitte de âldste Mearab en de jongste Michal.
50 En de namme fen Sauls frou wier Ahinóäm, in dochter fen Ahimaäs; en de namme fen syn kriichsoerste wier Abner, de soan fen Ner, Sauls omke.
51 En Kis wier Sauls heit, en Ner, Abners heit, wier in soan fen Abiël.
52 En it wier in swiere striid tsjin de Filistinen al de dagen fen Saul; en alle helten en alle krigele mannen dy’t Saul seach, dy naem er nei him. [pag. 291]

HAEDSTIK 15.

1 Do sei Samuël tsjin Saul: De Heare hat my stjûrd om jo ta kening to salvjen oer syn folk, oer Israël; harkje nou den nei de stim fen ’e wirden des Heare.
2 Sa seit de Heare der hearskaren: Ik wol bisiking dwaen oer itjinge dat Amalek Israël oandien hat, ho’t er him dwers yn ’e wei kommen is do’t er opteach út Egypte.
3 Gean nou hinne en slach Amalek en ban alles hwet sines is, en ûntsjuch him net, mar deadzje alles, fen ’e man ôf oant ’e frou ta, fen ’e bern oant dy’t it boarst krije, fen ’e kij oant ’e skiep, fen ’e kamielen oant ’e ezels.
4 En Saul rôp it folk op, en hy munstere hjar to Telaïm: twa hûndert tûzen man foetfolk, en tsjien tûzen man fen Juda.
5 En do’t Saul by de stêd fen Amalek kaem,

lei er in leage yn ’e delte.
6 En Saul die de Keniten to witten: Gean
foart, nim de wyk, jow jimme ôf út it
formidden fen ’e Amalekiten, dat ik jimme net
mei hjarren fen kant meitsje; hwent jimme
hawwe barmhertichheit dien oan al de bern
fen Israël, do’t hja opteagen út Egypte. Do
namen de Keniten de wyk út it formidden fen
’e Amalekiten.
7 En Saul sloech de Amalekiten fen Havila ôf
oant Sur ta, dat foaroan by Egypte leit.
8 En hy griep Agach, de kening fen ’e
Amalekiten, libbensliif, mar al it folk bande er
troch de skerpte fen it swird.
9 Mar Saul en it folk sparren Agach, en de
bêste skiep en kij, en de op ien nei bêste
soarte, en de lammen, en alles hwet mar bêst
wier, en hja woene it net banne; alles lykwol
dat net glânzich wier en dat net doogde, dat
banden hja wol.
10 Do barde it wird des Heare ta Samuël,
sizzende:
11 It moeit my dat Ik Saul kening makke haw,
hwent hy hat him fen My ôfkeard en is myn
wirden net neikommen. Do waerd Samuël
grammoedich, en hy rôp de hiele nacht ta de
Heare.
12 Mar de moarns gyng Samuël der bytiid ôf,
Saul yn ’e miette; en der waerd Samuël
trochdien en sein: Saul is to Karmel kommen,
en sjuch, hy hat himsels in oerwinningspylder
oprjuchte; dêrnei is er omtein en trochstitsen,
en to Gilgal kommen.
13 En Samuël kaem ta Saul, en Saul sei tsjin
him: Seinge meije jo de Heare wêze; ik bin des
Heare wird neikommen.
14 Do sei Samuël: Hwet is dat den for
gebletter fen skiep yn myn earen en gebalt fen
kij dat ik hear?
15 En Saul sei: Dy hawwe hja meinommen
fen ’e Amalekiten, hwent it folk hat de bêste
skiep en kij sparre om se de Heare jins God to
offerjen; mar it oare hawwe wy forband.
16 Do sei Samuël tsjin Saul: Hâld op, den scil
ik jo to witten dwaen hwet de Heare fennacht
ta my spritsen hat. En hy sei tsjin him: Sprek.
17 En Samuël sei: Moasten jo net lyts wêze yn
eigen eagen, jo haed fen Israëls stammen? De
Heare hat jo ta kening oer Israël salve,
18 en de Heare hat jo op ’en paed stjûrd, en
sein: Gean hinne en forban de sûnders, de
Amalekiten, en striid tsjin hjar oantst se
forneatige hast.
19 Hwerom dochs hawwe jo net nei des
Heare stimme harke, mar binne op ’e bút
oanflein, en hawwe dien dat kwea wier yn ’e
eagen des Heare?
20 Do sei Saul tsjin Samuël: Ik haw nei de
stim des Heare harke en wannele yn ’e wei
dy’t de Heare my útstjûrd hat; en ik haw
Agach, de kening fen ’e Amalekiten,
meinommen, mar de Amalekiten haw ik
forband.
21 It folk lykwols hat nommen fen ’e bút,
skiep en kij, it bêste fen it bande, om it de
Heare jins God to offerjen to Gilgal.
22 Mar Samuël sei: Hat de Heare bihagen oan
brânoffers en slachtoffers, likefolle as oan it
harkjen nei de stim des Heare? Sjuch,
hearrichheit is better as slachtoffer, achtslaen
as it fet fen rammen.
23 Hwent oerhearrichheit is in sûnde fen
tsjoenderij, en tsjinwillichheit is ôfgoaderij en
byldetsjinst. Om’t jo des Heare wird forwirpen
hawwe, dêrom hat Hy jo forwirpen, dat jo gjin
kening wêze scille.
24 Do sei Saul tsjin Samuël: Ik haw sûndige,
om’t ik des Heare gebot en jins wirden
oertrêdde haw, hwent ik [pag. 292] eange it folk
en haw nei hjar stimme harke.
25 Nou den, forjow my de sûnde dochs, en
gean mei my werom, dat ik de Heare
oanbidde mei.
26 Mar Samuël sei tsjin Saul: Ik scil net mei jo
weromgean. Om’t jo it wird des Heare
forwirpen hawwe, dêrom hat de Heare jo
forwirpen, dat jo gjin kening oer Israël wêze
scille.
27 Do’t Samuël him omkearde om foart to
gean, griep er de slippe fen syn mantel en hja
skoerde.
28 Do sei Samuël tsjin him: Hjoed hat de
Heare it keninkryk oer Israël fen jo ôfskoerd,
en it jins neiste jown, dy’t better is as jo.
29 En de Rom fen Israël ljeagenet ek net, en
Hy kriget gjin birou; hwent Hy is gjin minske
dat Er birou krije scoe.
30 En hy sei: Ik haw sûndige; mar earje my
dochs foar de âldsten fen myn folk en foar
Israël, en gean mei my werom, dat ik de Heare

jins God oanbidde mei.
31 Do gyng Samuël werom, Saul efternei, en Saul oanbea de Heare.
32 Do sei Samuël: Bring Agach, de kening fen 'e Amalekiten, hjir foar my. En Agach gyng wol to moede nei him ta, en Agach sei: Wiswier, de bitterheit fen 'e dea is oerbettere.
33 Mar Samuël sei: Lyk as dyn swird frouljue birôve hat fen bern, sà scil dyn mem fen hjar bern birôve wirde ûnder de frouljue. Do houde Samuël Agach yn stikken foar it oantlit des Heare to Gilgal.
34 Dêrnei gyng Samuël nei Rama, en Saul gyng op nei syn hûs to Gibeä fen Saul.
35 En Samuël seach Saul net wer oant de dei fen syn dea ta; lykwols die it Samuël leed om Saul. En it moeide de Heare, dat Er Saul kening makke hie oer Israël.

HAEDSTIK 16.

1 Do sei de Heare tsjin Samuël: Holang scil it dy leed dwaen om Saul, wylst Ik him dochs forwirpen haw, dat er gjin kening oer Israël wêze scil? Doch dyn hoarn fol oalje en gean hinne; Ik scil dy stjûre ta Isaï de Bethlehemyt, hwent ûnder syn soannen haw Ik my in kening útsocht.
2 Mar Samuël sei: Ho scoe ik hinnegean? As Saul it heart, scil er my deadzje. En de Heare sei: Nim in koukeal mei, en siz: Ik bin kommen om de Heare to offerjen.
3 En dû scilst Isaï ta it offer biede, en Ik scil dy bikend meitsje hwetstû hast to dwaen, en dû scilst My salvje dy't Ik dy sizze scil.
4 En Samuël die hwet de Heare sein hie, en hy kaem to Bethlehem. Do gyngen de âldsten fen 'e stêd him triljende yn 'e miette en seine: Is jins kommen frede?
5 En hy sei: Frede; ik bin kommen om de Heare to offerjen; hilligje jimme, en kom mei my ta it offer. En hy hillige Isaï en syn soannen, en hy bea se ta it offer.
6 En it barde do't hja ynkamen en hy Eliab seach, dat er tocht: Wis, dêr stiet de salvling foar de Heare.
7 Mar de Heare sei tsjin Samuël: Sjuch syn stal net oan noch syn heech postuer, hwent Ik haw him forwirpen. Hwent it is net lyk as de minske sjucht; hwent de minske sjucht oan hwet foar eagen is, mar de Heare sjucht it hert oan.
8 Do rôp Isaï Abinadab en hy liet him foar Samuëls oantlit lâns gean; mar hy sei: Dy hat de Heare ek net útkard.
9 Dêrnei liet Isaï Samma foarbygean; mar hy sei: Dy hat de Heare ek net útkard.
10 Sa liet Isaï syn saun soannen foar Samuëls oantlit lâns gean; mar Samuël sei tsjin Isaï: De Heare hat hjar net útkard.
11 Fierder sei Samuël tsjin Isaï: Binne dat al de jongfeinten? En hy sei: De jongste is yette oer, mar sjuch, hy hoedet de skiep. Do sei Samuël tsjin Isaï: Stjûr immen út om him to heljen, hwent wy scille net omsitte ear't hy hjir is.
12 Do stjûrde er immen út en liet him komme. En hy wier reafallich, ek hie er suvere eagen en feardige lea. En de Heare sei: Gean oerein, salvje him, hwent hy is it.
13 Do naem Samuël de hoarn mei oalje, en hy salve him yn it formidden fen syn broerren. En de Geast des Heare waerd sûnt dy deis en foartoan feardich oer [pag.293] David. En Samuël joech him op en gyng nei Rama.
14 En de Geast des Heare wiek fen Saul, en in kweageast fen 'e Heare pleage him.
15 Do seine Sauls tsjinners tsjin him: Sjuch dochs, in kweageast fen God pleaget jo;
16 lit ús hear it dochs sizze, en jins tsjinners, dy't foar jins oantlit steane, scille immen siikje dy't op 'e harpe spylje kin; en it mei barre hwennear't de kweageast fen God oer jo is, dat syn hân spylje scil, en it scil oerbetterje mei jo.
17 Do sei Saul tsjin syn tsjinners: Sjuch my dochs om sa'n man, dy tige spylje kin, en bring him ta my.
18 Do antwirde ien fen 'e tsjinners en sei: Sjuch, ik haw in soan fen Isaï de Bethlehemyt sjoen, dy kin spylje, en it is in krigel helt en in kriichsman en biret op it wird, en in feardich man, en de Heare is mei him.
19 En Saul stjûrde boaden ta Isaï, en sei: Stjûr my jins soan David, dy't by de skiep is.
20 Do naem Isaï in ezel, en brea dêrop, en in learen sek mei wyn, en in geitebokje, en joech it syn soan David mei for Saul.
21 Sa kaem David ta Saul, en hy stie foar syn oantlit; en hy krige sa folle mei him op, dat er him syn wapendrager makke.

22 Dêrnei die Saul Isaï de boade, om to sizzen: Lit David dochs foar myn oantlit bliuwe, hwent hy hat ginst yn myn eagen foun.
23 En it barde hwennear't de geast fen God oer Saul kaem, dat David de harpe krige en spile mei syn hân; dat joech Saul forromming, en it bettere oer mei him, en de kweageast wiek fen him.

HAEDSTIK 17.

1 En de Filistinen forgearren hjar leger ta de striid, en kamen gear to Socho, dat yn Juda leit; en hja legeren hjar twisken Socho en Aséka to Efes Dammim.
2 Mar Saul en Israëls mannen kamen gear en legeren hjar yn 'e Ikedelling, en stelden de slachoarder foar de Filistinen oer.
3 En de Filistinen stiene op 'e berchskeante oan 'e iene kant, en de Israëliten stiene op 'e berchskeante oan 'e oare kant, en de delling wier twisken hjarren.
4 Do kaem der in kampfjuchter út it leger fen 'e Filistinen, by namme Goliath, fen Gath; syn hichte wier seis jelne en in span;
5 en hy hie in koperen helm op 'e holle, en in skobbich pânser op 'e lea, en dat pânser woech der fiif tûzen sikkel koper yn;
6 en oan 'e skonken hied er koperen skynplaten, en twisken de skouders in koperen skyld;
7 en de stâlle fen syn spear wier in weverspeal allyk, en it limmet fen syn spear wier fen seishûndert sikkel izer; en de skylddrager roun foar him út.
8 Dêr stie er den en rôp ta Israëls slachoarder, en sei tsjin hjar: Hwerom scoene jimme úttsjen om de slachoarder to stellen? Bin ik de Filistyn net, en jimme feinten fen Saul? Kies in man út jimme formidden dy tsjin my opkomme mei.
9 Byhwennear't dy it bistiet mei my to fjuchtsjen en my to forslaen, den scille wy jimme ta feinten wêze; mar oerwin en slach ik him, den scille jimme ús ta feinten wêze en ús tsjinje.
10 Fierder sei de Filistyn: Ik daegje Israëls slachoarders foart út, op it stuit. Jow my in man, dat wy togearre fjuchtsje meije.
11 Do't Saul en hiele Israël sokke wirden fen 'e Filistyn hearden, waerden hja forfeard en tige eang.
12 David nou wier de soan fen in Efratyt út Bethlehem Juda, hwaens namme wier Isaï, dy't acht soannen hie; en de man wier yn Sauls dagen al âld en yn it ôfgean ûnder de manljue.
13 Mar de trije âldste soannen fen Isaï wierne efter Saul yn'e striid tein; en de namme fen dy trije soannen dy't yn 'e striid tein wierne, wierne Eliab, de earstberne,en de twade Abinadab,en de trêdde Samma.
14 David lykwols wier de jongste, wylst de trije âldsten Saul folge wierne.
15 En David reizge hinne en wer fen Saul, om syn heite skiep to weidzjen to Bethlehem. [pag. 294]
16 De Filistyn nou kaem moarns ier en jouns, en hy joech him al tichterby, fjirtich dagen lang.
17 En Isaï sei tsjin syn soan David: Nim dyn broerren dochs in efa fen dit roastere nôt en dizze tsjien breaën mei, en bring dat dyn broerren yn it leger mei hasten.
18 Mar dizze tsjien swietmolken tsizen scilstû de oerste oer tûzen bringe, en dû scilst dyn broerren opsiikje oft it hjarren goed giet, en pân fen hjarren mei weromnimme.
19 Saul en dy nou en al de mannen fen Israël wierne yn 'e Ikedelling oan it striden mei de Filistinen.
20 Do makke David him de moarns ier ré, en hy liet de skiep ûnder de hoeder, en hy laedde op en gyng hinne, lyk as Isaï him hjitten hie. En mei dat er by it weinkamp kaem, bigoun it leger, dat yn slachoarder útteach, kriich to roppen.
21 En de Israëliten en de Filistinen stelden slachoarder tsjin slachoarder.
22 Do liet David syn gûd ûnder de hoede fen 'e man dy't op it gûd passe moast, en roun nei de slachoarder; en hy kaem en frege syn broerren nei hjar wolwêzen.
23 Wylst er mei hjarren yn petear wier, sjuch, dêr kaem de kampfjuchter op; syn namme wier Goliath, de Filistyn fen Gath, út it leger fen 'e Filistinen; en hy spriek deselde wirden, en David hearde it.
24 Mar de Israëliten, dy man sjende, flechten foar syn oantlit, en hja eangen tige.
25 En Israëls mannen seine: Hawwe jimme dy

man wol sjoen, dy’t opkommen is? Hwent hy is opkommen om Israël út to daegjen, en hwa’t it barre mei him to forslaen, dy scil de kening forrykje mei greate rykdom, en hy scil him syn dochter jaen, en hy scil syn heite hûs frijhâlde yn Israël.
26 Do spriek David ta de mannen dy’t by him stiene, sizzende: Hwet scil der oan dy man dien wirde, dy’t dizze Filistyn forslacht, en de smaed fen Israël weinimt? Hwent hwa is dizze ûnbisniene Filistyn, dat er de slachoarders fen ’e libbene God útdaegje doar?
27 En it folk joech him yetris datselde biskie, sizzende: Sa scil de man dien wirde dy’t him forslacht.
28 Do’t Eliab, syn âldste broer, him mei dy mannen sprekken hearde, lôge Eliabs grime op tsjin David, en hy sei: Hwerom dochs bistû delkommen, en ûnder hwa hastû de minmachtige skiep yn ’e woastenije litten? Ik ken dyn domdrystens en de tsjoedens fen dyn herte wol, hwent dû bist delkommen om de striid to sjen.
29 En David sei: Hwet haw ik dochs missein? Kin dat net ienris lije?
30 En hy kearde him de rêch ta, en spriek in oaren oan mei deselde reden; en it folk antwirde him yetris neffens it earste biskied.
31 Do’t der nou gewach kaem fen ’e wirden dy’t David spritsen hie, en hja trochdien waerden yn it bywêzen fen Saul, liet dy him helje.
32 En David sei tsjin Saul: Gjin minske mei it hert ûntsinke om sa’n ien; jins tsjinner scil hinnegean en mei dy Filistyn fjuchtsje.
33 Mar Saul sei tsjin David: Dû scilst it net bistean, ta dy Filistyn to kommen en mei him to fjuchtsjen, hwent dû bist in jongfeint, en hy is in kriichsman fen jong ôf.
34 Do sei David tsjin Saul: Jins tsjinner hoede syn heite skiep, en der kaem in liuw, en in bear, en dy skoerde in skiep by de keppel wei;
35 en ik gyng him efternei, en ik sloech him en rêdde it út syn bek; en do’t er my oanfoel, griep ik him by it bird en forsloech him en makke him dea.
36 Jins tsjinner hat sawol de liuw as de bear forslein; en lyk as it hjarren beide ôfgien is, allyksa scil it dy ûnbisniene Filistyn ôfgean, hwent hy hat de slachoarders fen ’e libbene God útdage.
37 Fierder sei David: De Heare, dy’t my rêdden hat út ’e kloer fen ’e lieu en út ’e kloer fen ’e bear, dy scil my rêdde út ’e hân fen dy Filistyn. Do sei Saul tsjin David: Gean hinne, en de Heare mei mei dy wêze.
38 En Saul klaeide David mei syn klean, en sette him in koperen helm op ’e holle, en teach him in pânser oan.
39 En David girde syn swird oan oer dy klean hinne, en hy scoe der ris yn [pag. 295] gean, hwent hy hie it nea net bisocht. Do sei David tsjin Saul: Hjir kin ik net yn gean, hwent ik haw it nea net bisocht; en David teach se wer út.
40 En hy naem syn stêf yn ’e hân, en socht fiif glêdde stiennen út ’e beek en die dy yn ’e hoederstas, dy’t er by him hie, to witten yn ’e slingersek; en de slinger yn ’e hân gyng er op ’e Filistyn ta.
41 De Filistyn kaem ek geande wei tichter by David, wylst syn skylddrager foar him út roun.
42 Do’t de Filistyn opseach en David fornaem, forachte er him, om’t it in jongfeint wier, reafallich en tsjep yn it wêzen.
43 Dêrom sei de Filistyn tsjin David: Bin ik in houn, datstû mei stokken op my ôfkomst? En de Filistyn flokte David by syn goaden.
44 Fierder sei de Filistyn tsjin David: Kom mar op, den scil ik dyn flêsk de fûgels fen ’e himel jaen en it djierte fen it fjild.
45 David lykwol sei tsjin de Filistyn: Dû komst ta my mei in swird en mei in spear en mei in skyld, mar ik kom ta dy yn ’e namme fen ’e Heare der hearskaren, de God fen Israëls slachoarders, dystû útdage hast.
46 Hjoed de dei scil de Heare dy yn myn hân biklamme en ik scil dy forslaen, en ik scil dyn holle fen dy ôfnimme, en ik scil de deade lichemen fen it Filistynske leger hjoed de dei oan ’e fûgels fen ’e himel en oan it djierte fen it fjild jaen; en de hiele ierde scil witte dat Israël in God hat,
47 en dizze hiele gemeinte scil witte dat de Heare net forlost troch it swird noch troch de spear; hwent de striid is de Heare sines, en Hy scil jimme yn ús hân jaen.
48 En it barde do’t de Filistyn tarissing makke en tichterby kaem, David yn ’e miette, dat David mei hasten nei de slachoarder roun, de

Filistyn yn ’e miette.
49 En David die syn hân yn ’e tas en naem dêr in stien út, en hy slingere en rekke de Filistyn yn ’e foarholle, dat de stien yn ’e foarholle weisakke, en hy foel op it oantlit oer de groun.
50 Sa oerwoun David de Filistyn mei in slinger en mei in stien, en hy forsloech de Filistyn en deade him, alhowol’t David gjin swird by him hie.
51 Dêrom sprong David ta en gyng op ’e Filistyn stean, en hy naem dy syn swird en teach it út ’e skie, en deade him, en houde him dêr de holle mei ôf. Do’t de Filistinen seagen dat hjar foarman dea wier, flechten hja.
52 En de mannen fen Israël en fen Juda sprongen oerein, en jubelen it út, en setten de Filistinen efternei oant by Gath om en oan ’e poarten fen Ekron ta; en de forsleinen fen ’e Filistinen leine op ’e wei fen Saäraïm en oan Gath ta en oan Ekron ta.
53 Dêrnei kamen Israëls bern werom fen it forheftich jeijen efter de Filistinen oan, en hja plonderen hjar legerkampen.
54 En David krige de holle fen ’e Filistyn op en brocht dy to Jeruzalem, mar syn wapens lei er yn syn tinte.
55 Do’t Saul David útgean seach, de Filistyn yn ’e miette, sei er tsjin Abner, de kriichsoerste: Hwaens soan is dy jongfeint dochs, Abner? En Abner sei: Sa wier as jins siele libbet, o kening, ik wit it net.
56 En de kening sei: Fornim dôch ris, hwaens soan dy jongfeint is.
57 Do’t David weromkaem fen ’e oerwinning op ’e Filistyn, naem Abner him mei en brocht him foar Sauls oantlit, wylst er de holle fen ’e Filistyn yn’e hân hie.
58 En Saul sei tsjin him: Hwaens soan bistû, jonge man? En David sei: Ik bin in soan fen jins tsjinstfeint Isaï, de Bethlehemyt.

HAEDSTIK 18.

1 It barde nou do’t syn gesprek mei Saul dien wier, dat it herte fen Jonathan forknotte rekke oan Davids herte, en Jonathan bigoun fen him to hâlden as fen syn eigen siele.
2 En Saul naem him dyselde deis mei en liet him net weromgean nei syn heite hûs.
3 Do makke Jonathan in forboun mei David, om’t er fen him hâldde as fen syn eigen siel.
4 En Jonathan die syn mantel út dy’t er oanhie, en joech him David, allyksa syn klean, ja syn swird sels en syn bôge en syn girdle. [pag. 296]
5 En David teach út; en oeral dêr’t Saul him hinne stjûrde, roun it him mei, dêrom stelde Saul him oer de kriichsljue; en dat wier goed yn ’e eagen fen it hiele folk, en ek yn ’e eagen fen Sauls tsjinners.
6 Nou barde it do’t hja thús kamen en David weromkaem fen ’e oerwinning op ’e Filistinen, dat de frouljue útteagen út alle stêdden fen Israël mei sang en mei raeijen, de kening Saul yn ’e miette, mei pauken, mei blydskip, en mei spylark.
7 En de spyljende frouljue songen in barsang en seine: Saul hat syn tûzenen forslein, mar David syn tsjientûzenen.
8 Dat nou stiek Saul tige en it wier kwea yn syn eagen, en hy sei: Hja hawwe David de tsjientûzenen jown, mar my hawwe hja de tûzenen jown! Nou scil it keninkryk sines tink ek yette wêze.
9 En sûnt dy deis hie Saul altiten in kwea each op David.
10 En it barde de oare deis dat de kweageast fen God feardich oer Saul waerd; en hy gûlde yn ’e hûs om, en David poende lyk as alle dagen mei syn hân de snaren, wylst Saul in spear yn ’e hân hâldde.
11 Do skeat Saul de spear, en sei: Ik scil David oan ’e mûrre speetse. Mar David wynde him twaris foar syn oantlit wei.
12 En Saul eange David, hwent de Heare wier mei him, wylst Er Saul forlitten hie.
13 Dêrom skikte Saul him foart, en hy stelde him ta syn oerste fen tûzen; en hy gyng út en yn foar it oantlit fen it folk.
14 En it roun David mei yn al syn wegen, hwent de Heare wier mei him.
15 Do’t Saul den seach dat it him tige meiroun, eange er syn oantlit.
16 Mar hiele Israël en Juda hâldde fen David, hwent hy gyng út en yn foar hjar oantlit.
17 Dêrom sei Saul tsjin David: Sjuch, myn âldste dochter Mearab scil ik dy ta frou jaen; wêz my allinnich in krigel soan, en fier de striid des Heare. Hwent Saul tocht: Lit myn hân net tsjin him wêze, mar lit de hân fen ’e Filistinen tsjin him wêze.

18 Mar David sei tsjin Saul: Hwa bin ik, en hwet is myn sibbe, myn heite laech yn Israël, dat ik de skoansoan fen ’e kening wirde scoe?
19 Nou barde it om ’e selde tiid do’t Mearab, Sauls dochter, David jown wirde scoe, dat hja Adriël de Meholathyt ta frou jown waerd.
20 Mar Michal, Sauls dochter, hie David ljeaf. En do’t hja dat Saul fornijden, wier dy saek rjucht yn syn eagen.
21 Hwent Saul tocht: Ik scil se him jaen, dat hja him ta in falstrik wirde mei, en dat de hân fen ’e Filistinen tsjin him wêze mei. Dêrom sei Saul tsjin David: Nou scilstû mei de oare myn skoansoan wirde.
22 En Saul gebea syn tsjinners: Kom David tomûk to reden, sizzende: Sjuch, de kening mient it jo tige, en al syn tsjinners hâlde fen jo; wird nou dochs de kening syn skoansoan.
23 En Sauls tsjinners lústeren David dy wirden yn it ear, mar David sei: Is dat licht yn jimme eagen de kening syn skoansoan to wirden, wylst men in earm en forachtsum man is?
24 En Sauls tsjinners diene him biskied, sizzende: Sokke wirden hat David spritsen.
25 Do sei Saul: Sa scille jimme tsjin David sizze: It is de kening net to rêdden om in breidskat, mar om hûndert foarhûden fen ’e Filistinen, ta in wrake oan ’e kening syn fijânnen. Hwent Saul tocht David falle to litten troch de hân fen ’e Filistinen.
26 Do’t syn tsjinners David dy wirden oerbrochten, wier dy saek rjucht yn Davids eagen, dat er skoansoan fen ’e kening wirde scoe. Mar it wier yette gjin tiid.
27 Wiles makke David tarissing, en hy en syn mannen gyngen hinne en forsloegen twahûndert man fen ’e Filistinen, en David naem hjar foarhûden mei, en levere de kening it folle tal, dat er skoansoan fen ’e kening wirde mocht. En Saul joech him syn dochter Michal ta frou.
28 En Saul seach en fornaem dat de Heare mei David wier; en Michal, Sauls dochter, hie him ljeaf.
29 Do eange Saul David yette mear; en Saul wier David fijân al syn dagen.
30 En de foarsten fen ’e Filistinen teagen út, en it barde safaek hja út[pag. 297]teagen, dat it David mear meiroun as al de tsjinners fen Saul; en sa kaem syn namme heech yn oansjen.

HAEDSTIK 19.

1 Dêrom bigoun Saul deroer tsjin syn soan Jonathan en tsjin syn tsjinners, dat David deade wirde moast. Mar Jonathan, Sauls soan, hie in tige gefallichheit yn David.
2 En Jonathan die it David to witten, sizzende: Us heit, Saul, siket dy to deadzjen, dat nim dy moarn to wacht, en hâld dy efterút, en forbergje dy.
3 Den scil ik der moarn op útgean en ús heit op side bliuwe yn it fjild dêrstû bist, en ik scil it mei ús heit oer dy hawwe, en sjen ho’t it liket, en it dy to witten dwaen.
4 En Jonathan pleite by syn heit for David, en hy sei tsjin him: Lit de kening him dochs net oan syn tsjinstfeint David bisûndigje, hwent hy hat ek net tsjin jo sûndige, en syn dieden binne jo tige nut;
5 ja, hy hat syn libben weage en de Filistyn forslein, en de Heare hat hiele Israël in greate oerwinning biskikt. Jo hawwe it sjoen en jo wierne bliid; hwerom scoene jo jo den bisûndigje oan ûnskildich bloed en deadzje David sûnder reden?
6 En Saul harke nei Jonathans stim, en Saul swarde: Sa wier as de Heare libbet, hy scil net deade wirde!
7 Do rôp Jonathan David, en Jonathan forhelle him al dy wirden; en Jonathan brocht David ta Saul, en hy wier foar syn oantlit lyk as de foarige en de foarfoarige deis.
8 En it waerd wer oarloch, en David teach út en stried tsjin de Filistinen, en hy sloech se mei in swiere slach, dat hja flechten for syn oantlit.
9 Mar de kweageast des Heare fear oer Saul, en hy siet yn ’e hûs mei de spear yn ’e hân, wylst David mei de hân de snaren poende.
10 En Saul scoe David mei de spear oan ’e mûrre speetse,mar hy wynde him foar Sauls oantlit wei, en Saul sloech de spear yn ’e mûrre. Do flechte David en ûntkaem dyselde nachts.
11 Mar Saul stjûrde boaden nei Davids hûs om him to biweitsjen en him de moarns ier to deadzjen. Michal lykwols, syn frou, forrette it David, sizzende: Astû fen nacht dyn libben net

hoedest, den scilstû moarnier deade wirde.
12 En Michal liet David troch it finster, en hy
joech him ôf en flechte, en ûntkaem.
13 En Michal naem de tearafim en lei dy op
bêd; en hja lei de geitehierren tekken op it
hollenein en diek him ta mei in doek.
14 Do't Sauls útstjûrde boaden dêr kamen
om David to heljen, sei hja: Hy is siik.
15 Dêrnei stjûrde Saul boaden om David to
sjen, sizzende: Bring him mei bêd en al ta my,
dat ik him deadzje mei.
16 Do't de boaden kamen, sjuch, dêr laei de
tearafim op bêd mei de geitenhierren tekken
op it hollenein.
17 Do sei Saul tsjin Michal: Hwerom hastû
my sa bidragen en lit myn fijân gean, dat er
ûntkomme koe? Mar Michal antwirde Saul:
Hy sei tsjin my: Lit my gean, of moat ik dy
deadzje?
18 Sa flechte David en ûntkaem, en hy kaem
ta Samuël to Rama, en forhelle him alles dat
Saul him dien hie, en hy en Samuël gyngen
foart en bleauwen to Najoth.
19 En hja fornijden it Saul, sizzende: Sjuch,
David is to Najoth by Rama.
20 Do stjûrde Saul boaden om David to
heljen. Mar do't dy de skare profeten seagen,
profetearjende, en Samuël oer hjarren
steande, do kaem Gods Geast oer Sauls
boaden, en hja profetearren ek.
21 Do't dat Saul to witten dien waerd, stjûrde
er oare boaden, mar dy profetearren ek. En
Saul stjûrde op 'e nij boaden, de tredde kear,
mar hja profetearren ek.
22 Do gyng er sels nei Rama, en hy kaem by
de greate welle to Sechu, en hy frege en sei:
Hwer binne Samuël en David? Do waerd him
sein: Sjuch, hja binne to Najoth by Rama.
23 Do gyng er dêrhinne, nei Najoth by Rama,
en Gods Geast kaem ek oer him, dat er al
rinnende wei profetearre, oant er to Najoth by
Rama wier.
24 En hy teach de klean sels ek út, en hy
profetearre sels ek foar it oantlit fen Samuël,
en de hiele dei en de hiele [pag. 298] nacht laei er
neaken oer de groun. Dêrom wirdt der sein: Is
Saul ek al ûnder de profeten?

HAEDSTIK 20.

1 Do flechte David út Najoth by Rama, en hy
kaem en sei foar it oantlit fen Jonathan: Hwet
haw ik dien? hwet is myn misdied, en hwet is
myn sûnde foar jimme heite oantlit, dat er
myn siele siket?
2 Hy lykwol sei tsjin him: Dêr is gjin sprake
fen, dû scilst net stjerre. Sjuch, ús heit docht
gjin ding, lyts of great, sûnder it my to
iepenbierjen; hwerom scoe ús heit my sok
ding den binefterhâlde? Dat is sa net.
3 Do swarde David fierder en sei: Jimme heit
wit tige goed dat ik ginst yn dyn eagen foun
haw; dêrom hat er tocht: Lit Jonathan it net
witte, dat er it him net neinimt. Mar sa wier as
de Heare libbet en dyn siele libbet, der is mar
ien trêd twisken my en de dea!
4 Do sei Jonathan tsjin David: Hwet dyn
siele seit, dat scil ik for dy dwaen.
5 En David sei tsjin Jonathan: Sjuch, moarn
is it nije moanne, en den moat ik grif mei de
kening oansitte to iten; mar lit my gean, dat ik
my yn it fjild forskûlje oant oaremoarntojoun.
6 Mocht jimme heit my misse, den scilstû
sizze: David hat my tige oanstien dat er
foartynienen nei syn stêd, nei Bethlehem tsjen
mocht, hwent dêr is it jierliks offer for syn
hiele slachte.
7 Seit er den: It is goed, den scil dyn
tsjinstfeint feilich wêze; mar lôget syn
grammoedichheit op, wit den dat it folle kwea
by him bisletten is.
8 Doch den barmhertichheit oan dyn
tsjinstfeint, hwent dû hast dysels en dyn
tsjinstfeint byinoarbrocht yn in forboun des
Heare; haw ik lykwols misdied by my, deadzje
my den sels; hwerom scoest my nei jim heit
bringe?
9 Do sei Jonathan: Yn 'e fierste fierte net;
hwent as ik siker wist dat it folle kwea by ús
heit bisletten wier, en dy wankte, scoe ik dy
den net warskôgje?
10 En David sei tsjin Jonathan: Hwa scil it my
to witten dwaen as jimme heit dy ris skerpe
reden jaen mocht?
11 Do sei Jonathan tsjin David: Kom, lit ús it
fjild dochs útgean. En hja gyngen togearre it
fjild út.
12 En Jonathan sei tsjin David: De Heare, de
God fen Israël, is tsjûge dat ik moarn of oare
moarn om dizze tiid ús heit ûnderstean scil;
en sjuch, as it der goed for David útsjucht,

scoe ik dy de boade den net dwaen en it net iepenbierje foar dyn ear?
13 Sà mei de Heare Jonathan dwaen en sà dêrta! Mar mocht ús heit it kweade mei dy foar hawwe, den ek scil ik it iepenbierje foar dyn ear, en ik scil dy gean litte, datstû feilich ûntkomme meist; en de Heare scil mei dy wêze, lyk as Er mei ús heit west hat.
14 En as ik yette libje, biwiis, ja biwiis my den des Heare ginst.
15 En as ik stjer, wol myn hûs dyn ginst den net ûnthâlde oant yn ivichheit, ek net as de Heare Davids fijânnen ien foar ien útroeget fen 'e ierdboaijem.
16 Sa makke Jonathan in forboun mei Davids hûs. En de Heare hat dat easke fen 'e hân fen Davids fijânnen.
17 En Jonathan liet David yetris swarre by syn ljeafde ta him; hwent hy hie him ljeaf mei de ljeafde fen syn siele.
18 Fierders sei Jonathan tsjin him: Moarn is it nije moanne; den scille se dy misse, hwent dyn sit scil liddich wêze.
19 Mar oaremoarn yn alle gefallen scilstû delkomme, en dy nei it plak bijaen dêrstû de deis fen 'e ûndernimming forside sietst, en dy forskûlje efter de stien Ezel.
20 Den scil ik dêr bisiden trije pylken sjitte, net liker as dat ik op in doel skeat.
21 En sjuch, ik scil de jonge der efteroan stjûre en sizze: Gean hinne, helje de pylken op. Rop ik den mei de eigenste wirden oan 'e jonge: Heila, de pylken lizze dizze kant mear út, krij se! den scilstû to foare komme, hwent dû bist feilich, en der is neat, sa wier as de Heare libbet.
22 Mar rop ik oan 'e jonge: Heila, de pylken lizze fierder op, de oare kant mear út! jow dy den ôf, hwent de Heare skikt dy foart.
23 En oangeande de saek dêr't dû en ik it oer hawn hawwe, sjuch, de Heare is twisken dy en my oant yn ivichheit.
24 David nou forskûle him yn it fjild. [pag. 299]
En do't it nije moanne wier, kaem de kening by tafel to iten.
25 Do't de kening sitten gien wier op it plak dêr't er altyd siet, it plak by de mûrre, kaem Jonathan foar him oer to sitten, wylst Abner njonken Saul siet, mar Davids plak bleau leech.
26 En Saul sei der dy deis neat fen, hwent hy tocht: Der is him hwet oerkommen, dat er net rein is, ja grif, hy is net rein.
27 Mar de oare deis, de twade fen de nije moanne, do't Davids plak op 'e nij leech bleau, barde it dat Saul tsjin syn soan Jonathan sei: Hwerom is de soan fen Isaï net by tafel, jister net en hjoed net?
28 En Jonathan antwirde Saul: David hat my tige oanstien dat er nei Bethlehem tsjen mocht,
29 en hy sei: Lit my dochs gean, hwent ús slachte hat in offer yn 'e stêd, en myn broer hat it my sels hjitten; as ik nou den ginst yn dyn eagen foun haw, lit my den dochs frij jown wirde, dat ik myn broerren sjen mei. Dêrom is er net mei de kening by tafel.
30 Do lôge Sauls grime op tsjin Jonathan, en hy sei tsjin him Dû ûndogensk en oerhearrich bern! Wit ik it net, datstû de soan fen Isaï útkard hast ta dyn skande, en ta skande fen jim memme neakenens?
31 Hwent al de dagen dat Isaï's soan op'e ierdboaijem libbet,scilstû noch dyn keninkryk bifêstige wirde; stjûr den boaden en bring him foar my, hwent hy is in bern fen 'e dea.
32 Do antwirde Jonathan Saul, syn heit, en sei tsjin him: Hwerom scoe er deade wirde? Hwet hat er dien?
33 Mar Saul skeat de spear op him, om him to reitsjen. Sa waerd Jonathan gewaer dat it syn heit tinken wier om David to deadzjen.
34 Dêrom gyng Jonathan, gleon fen grime, by de tafel wei, en hy iet de twade deis fen de nije moanne gjin brea, hwent it die him leed om David, dat syn heit him sa misledige hie.
35 En it barde de moarns dat Jonathan it fjild útgyng, tsjin 'e tiid dy't David steld hie, en hy hie in lytse jonge by him.
36 En hy sei tsjin de jonge: Rin, helje de pylken op dy't ik sjitte scil. De jonge roun foarút, en hy skeat in pylk lyk oer him hinne.
37 Do't de jonge sahwet op it plak wier dêr't Jonathan de pylk hinne sketten hie, rôp Jonathan oan 'e jonge en sei: Leit de pylk net fierder op, de oare kant mear út?
38 En yetris rôp Jonathan oan 'e jonge: To, meitsje oan, bliuw net stean. En Jonathans jonge krige de pylk op, en kaem ta syn hear.
39 Mar de jonge wist fen neat, Jonathan en

David allinnich wisten fen ’e saek.
40 Do joech Jonathan syn ark oan ’e jonge
dy’t er by him hie, en hy sei tsjin him: Gean
hinne, bring it nei de stêd.
41 Wylst de jonge foartgyng, kaem David
oerein út it skaed fen ’e stien, en hy foel mei it
oantlit oer de groun, en bûgde him trijeris; en
hja patten elkoar en skriemden togearre, oant
it David oerstjelpe.
42 Do sei Jonathan tsjin David: Gean yn
frede; hwent wy hawwe beide sward yn de
namme des Heare, sizzende: De Heare scil
twisken dy en my wêze, en twisken dyn sied
en myn sied, oant yn ivichheit.
43 Dêrnei joech er him oerein en gyng foart,
en Jonathan kaem yn ’e stêd.

HAEDSTIK 21.

1 En David kaem to Nob, ta de preester
Achimélech; en Achimélech kaem David
beevjende yn ’e miette en sei tsjin him:
Hwerom binne jo allinnich, en hawwe gjinien
by jo?
2 En David sei tsjin de preester Achimélech:
De kening hat my hwet opdroegen, en tsjin
my sein: Lit gjinien witte hwerom’t ik dy
útstjûrd haw en hwet ik dy opdroegen haw;
dêrom haw ik de feinten earne op in plak
bisteld.
3 Lykwols, hwet hawwe jo by de hân? Jow
my fiif breaën op ’e hân, of hwet der mar to
finen is.
4 En de preester antwirde David en sei:
Deistich brea haw ik net by de hân, mar der is
hillich brea, as de feinten hjar nou mar
ûnthâlden hawwe fen ’e frouljue.
5 Do antwirde David de preester en sei tsjin
him: Ja wis, de frouljue binne ús sûnt jister en
earjister al ûnthâlden. [pag. 300] Do’t ik útteach,
is de útris fen ’e feinten hillige, alhowol it net
in wijde tocht wier, mar nammersto mear scil
hja hjoed troch de útris hillige wirde.
6 Do joech de preester him it hillige brea,
hwent dêr wier oars gjin brea as de
toanbreaën, dy’t hja foar it oantlit des Heare
weinimme, om der farsk for yn it plak to lizzen
de deis dat it weinommen wirdt.
7 Nou siet dêr dyselde deis in man fen Sauls
tsjinstfeinten opsletten foar it oantlit des
Heare, en syn namme wier Doëch, de Edomyt,
de oerste fen Sauls hoeders.
8 En David sei tsjin Achimélech: Is hjir gjin
spear of swird by de hân? Hwent ik haw noch
myn swird noch myn oare wapens
meinommen, om’t de opdracht fen ’e kening
dreau.
9 Do sei de preester: It swird fen Goliath, de
Filistyn, dy’t jo forslein hawwe yn ’e
ikedelling, sjuch, dat is hjir, biwoelle yn in
doek, efter de efod; as jo it nimme wolle, nim
it, hwent in oar swird as dat is hjir net. En
David sei: Syn gelikens is der net, jow it my.
10 En David joech him op en flechte dy deis
fen Sauls oantlit, en hy kaem ta Achis, de
kening fen Gath.
11 Mar Achis tsjinstfeinten seine tsjin him: Is
dat David net, de kening fen it lân? Songen hja
net fen him yn ’e raeijen, sizzende: Saul hat
syn tûzenen forslein, mar David syn
tsjientûzenen?
12 En dy wirden bleauwen David yn it sin, en
hy eange it oantlit fen Achis, de kening fen
Gath, tige.
13 Dêrom stelde er him foar hjar eagen ta
dwylsin oan, en gyng ûnder hjar hannen to
kear as in razende, en klaude op ’e doarren
fen ’e poarte om, en liet syn spij yn it bird
rinne.
14 Do sei Achis tsjin syn feinten: Nou, jimme
sjugge dat de man dwylsinnich is; hwerom
hawwe jimme him ta my brocht?
15 Haw ik forlet fen dwylsinnigen, dat jimme
him hjir brocht hawwe om foar my to
dwyljen? Scil sa’nien by my yn ’e hûs?

HAEDSTIK 22.

1 En David gyng dêrwei, en ûntkaem yn ’e
spelonk fen Adullam. En syn broerren
hearden it, en it hiele hûs fen syn heit, en hja
kamen dêr ta him.
2 En ta him forgearre alle man dy’t bineare
waerd, en alle man dy’t in skildeasker hie, en
alle man dy’t bitter fen moed wier, en hy
waerd oerste oer hjarren, oant er sa’n
fjouwerhûndert man by him hie.
3 En dêrwei gyng David nei Mispa yn Moäb,
en hy sei tsjin de kening fen ’e Moäbiten: Lit
ús heit en mem dochs ûntwyk fine by jimme,
oant ik wit hwet God my dwaen scil.
4 En hy brocht hjar foar it oantlit fen ’e

Moäbityske kening, en hja bleauwen by him al
de dagen dat David yn ’e berchfêsting wier.
5 Mar de profeet Gad sei tsjin David: Bliuw
net yn ’e berchfêsting, gean hinne en tsjuch
nei it lân fen Juda. Do gyng David hinne, en
hy kaem yn it wâld fen Heareth.
6 En Saul hearde dat David ûntditsen wier,
en de mannen dy’t er by him hie. Saul nou siet
ûnder de tamarisk op ’e hichte, mei de spear
yn ’e hân, en al syn feinten stiene by him.
7 Do sei Saul tsjin syn feinten dy’t by him
stiene: Harkje dochs, jimme soannen fen
Benjamin; scil Isaï’s soan jimme ek allegearre
ekers en wynbergen jaen? Scil er jimme
allegearre stelle ta oersten fen tûzenen en
oersten fen hûnderten?
8 Hwerom spanne jimme den allegearre
tsjin my gear, en hat gjinien foar myn ear
iepenbiere dat myn soan in forboun makke
hat mei de soan fen Isaï, en is der gjinien
ûnder jimme hwa’t it om my bigreatet en dy’t
it foar myn ear iepenbieret, dat myn soan myn
tsjinstfeint tsjin my opstokelet om my leagen
to lizzen, lyk as it hjoed de dei giet?
9 Do antwirde Doëch, de Edomyt, dy’t by
Sauls feinten stie, en sei: Ik seach Isaï’s soan
kommen to Nob, ta Achimélech, de soan fen
Ahitub,
10 en dy hat de Heare for him bifrege, en him
fortarring meijown; allyksa hat er him it swird
fen Goliath de Filistyn biskikt.
11 Do stjûrde de kening boaden om
Achimélech, de soan fen Ahitub, de preester,
en syn heite hiele hûs, de preesters dy to Nob
wierne, to roppen; [pag. 301] en hja kamen
allegearre ta de kening.
12 En Saul sei: Harkje dochs, dû soan fen
Ahitub. En hy sei: Sjuch, hjir bin ik, myn hear.
13 Do sei Saul tsjin him: Hwerom hawwe
jimme meiïnoar tsjin my gearspand, dû en de
soan fen Isaï, mei him brea en in swird to
jaen, en God for him to bifreegjen, dat er my
leagen lizze en tsjin my opstean scoe, lyk as it
hjoed de dei giet?
14 En Achimélech antwirde de kening en sei:
Mar hwa fen al jins feinten is sa trou as David,
de kening syn skoansoan, de oerste oer jins
liifwacht, en de eare fen jins hûs?
15 Is it hjoed for it earst, dat ik God for him
bifrege haw? Yn ’e fierste fierte net! Lit de
kening syn tsjinner gjin ding bylizze, noch it
hiele hûs fen myn heit; hwent jins tsjinner hat
fen al dy dingen, lyts of great, neat ôfwitten.
16 Mar de kening sei: Achimélech, dû scilst
de dea stjerre, dû en dyn heite hiele hûs.
17 En de kening sei tsjin de liifwachten dy’t
by him stiene: Kom harren en deadzje de
preesters des Heare, hwent hjar hân is ek mei
David, en alhowol’t hja wisten dat er op ’e
flecht wier, hawwe hja it myn earen net
iepenbiere. Mar de feinten fen ’e kening
woene hjar hannen net útstekke om de
preesters des Heare oan to fallen.
18 Do sei de kening tsjin Doëch: Kom dû
harren en fal de preesters oan. Do kaem
Doëch de Edomyt der op ta en hy foel de
preesters oan, en deade dy deis fiif en tachtich
man dy’t de linnen liifrok oanhiene.
19 Ek sloech er Nob, de preesterstêd, mei de
skerpte fen it swird, fen ’e man oant de frou,
fen ’e bern oant dy’t oan it boarst wierne, ja
de oksen en de ezels en de skiep sloech er mei
de skerpte fen it swird.
20 Mar ien fen ’e soannen fen Achimélech, de
soan fen Ahitub, hwaens namme Abjathar
wier, wist to ûntkommen; dy flechte David
efternei.
21 Do’t Abjathar David forhelle dat Saul de
preesters des Heare deade hie,
22 sei David tsjin Abjathar: Hie ik it net tocht
dyselde deis do’t Doëch de Edomyt dêr wier,
dat er it Saul grif oanbringe scoe? Ik haw
oanlieding jown tsjin al de sielen fen jimme
heite hûs.
23 Bliuw by my, eangje net; hwent hwa’t myn
siele siikje scil, dy scil jins siele siikje, dat by
my binne jo feilich.

HAEDSTIK 23.

1 En David krige de boade, sizzende: Sjuch,
de Filistinen stride tsjin Kehila, en hja
plonderje de terskflieren.
2 Do bifrege David de Heare, sizzende: Scil
ik hinnegean en dy Filistinen slaen? En de
Heare sei tsjin David: Gean hinne, en dû scilst
de Filistinen slaen en Kehila forlosse.
3 Mar Davids mannen seine tsjin him:
Sjuch, wy eangje hjir al yn Juda, dat hofollesto
mear net, as wy nei Kehila tsjen scille tsjin de
slachoarders fen ’e Filistinen.

4 En David bifrege de Heare op ’e nij, en de
Heare antwirde him en sei: Jow dy op, tsjuch
del nei Kehila, hwent Ik jow de Filistinen yn
dyn hân.
5 Do teach David mei syn mannen nei
Kehila, en hy stried tsjin de Filistinen, en
dreau hjar fé foart, en sloech in greate slach
ûnder hjarren. Sa forloste David de biwenners
fen Kehila.
6 En it barde do’t Abjathar, de soan fen
Achimélech, nei David flechte, dat er to Kehila
mei de efod by him komd wier.
7 Do’t Saul trochdien waerd dat David to
Kehila kommen wier, sei Saul: God hat him yn
myn hân jown, hwent hy hat himsels bisluten
troch him yn in stêd to jaen mei poarten en
skoattels.
8 Dêrom liet Saul al it folk oproppe ta de
striid, dat hja deltsjen scoene nei Kehila om
David en syn mannen yn to sluten.
9 Do’t David lykwols fornaem dat Saul dat
kwea tsjin him bilei, sei er tsjin de preester
Abjathar: Bring de efod dochs harren.
10 En David sei: Heare, God fen Israël, jins
tsjinstfeint hat forfêst heard dat Saul nei
Kehila driget to kommen, en de stêd to
forwoasten om reden fen my.
11 Scille de boargers fen Kehila my ek oerjaen
yn syn hân? Scil Saul delkomme, lyk as jins
tsjinstfeint heard hat, o Heare, God fen Israël?
Doch it jins [pag. 302] tsjinstfeint dochs to witten.
En de Heare sei: Hy scil delkomme.
12 Dêmei sei David: Scille de boargers fen
Kehila my en myn mannen oerjaen yn Sauls
hân? En de Heare sei: Hja scille dy oerjaen.
13 Do joegen David en syn mannen hjar op,
sa’n seishûndert man, en hja teagen út Kehila,
en doarmen en swalken om. Do’t Saul de
boade krige dat David út Kehila ûntkommen
wier, teach er net fierder út.
14 David nou bleau yn ’e woastenije, yn ’e
berchfêstingen, en hy hâldde ta op it
berchtme, yn ’e woastenije Sif, en Saul socht
him alle dagen, mar God joech him net oer yn
syn hân.
15 En David waerd eang, do’t Saul útteach
om syn siele to siikjen. David nou wier yn ’e
woastenije Sif, to Choresa.
16 Do joech Jonathan, Sauls soan, him op, en
hy teach nei David to Choresa, en hy forsterke
syn hân yn God,
17 en sei tsjin him: Eangje net, hwent de hân
fen Saul, ús heit, scil dy net fine, mar dû scilst
kening wirde oer Israël, en ik scil de twade
ûnder dy wêze; en Saul, ús heit, wit dat ek wol.
18 En hja makken togearre in forboun foar it
oantlit des Heare; en David bleau to Choresa,
mar Jonathan gyng werom nei hûs.
19 Do teagen de Sifiten op nei Gibeä, ta Saul,
sizzende: Hat David him net by ús forskûle yn
’e berchfêstingen, to Choresa, op ’e hichte fen
Hagila, dy’t rjuchts fen ’e wyldernis is?
20 Dat mocht it, o kening, neffens de bigearte
fen jins herte wêze, kom den del, en wy scille
derfor rêdde, dat er oerjown wirdt yn ’e
kening syn hân.
21 Do sei Saul: Seinge meije jimme wêze fen
’e Heare, dat it jimme om my bigreate hat.
22 Gean dochs hinne, meitsje yette mear
tarissing, sjuch út to finen en nim op hwer’t er
tahâldt, hokker wegen er giet, hwa’t him dêr
sjoen hat; hwent der is my sein, hy giet tige
liep to wirk.
23 Dêrom, sjuch ta en fornim nei alle
skûlplakken dêr’t er skûlet; kom den yetris ta
my mei krekt útslútsel, den scil ik mei jimme
gean; en it scil barre, as er yn it lân is, dat ik
him opspoare scil ûnder al de slachten fen
Juda.
24 Do joegen hja hjar op en gyngen foar Saul
út nei Sif, wylst David en syn mannen yn’e
woastenije fen Maon wierne, yn ’e flakte
rjuchts fen ’e wyldernis.
25 Saul en syn mannen kamen dat ek út om
hjar to siikjen. Dat waerd David fornijd, en hy
teach del nei de rots en bleau yn ’e woastenije
fen Maon. Do’t Saul dat hearde, sette er David
efternei yn ’e woastenije fen Maon.
26 En Saul teach de iene kant fen ’e berch
bylâns, en David mei syn mannen de oare
kant fen ’e berch. En it barde do’t David him
haeste om Sauls oantlit to ûntwiken, en Saul
en syn mannen David en syn mannen
bisingelen om hjar to gripen,
27 dat der in boade ta Saul kaem, sizzende:
Kom mei hasten, hwent de Filistinen binne yn
it lân fallen.
28 Do gyng Saul werom en forfolge David net
fierder, mar teach de Filistinen yn ’e miette.
Dêrom neamden hja dat plak de rots fen ’e

skieding.

HAEDSTIK 24.

1 En David teach dêrwei op en bleau yn 'e berchfêstingen fen Engedi.
2 En it barde nei't Saul weromkommen wier efter de Filistinen wei, dat hja him to witten diene en seine: Sjuch, David is yn 'e woastenije fen Engedi.
3 Do naem Saul trije tûzen útlêzen mannen út hiele Israël, en hy teach op om David en syn mannen to siikjen biëasten de rotsen fen 'e stienbokken.
4 En hy kaem by de skieppehokken bisiden de wei, dêr't in spelonk wier; en Saul gyng dêryn om syn foetten to dekken, wylst David en syn mannen efter yn 'e spelonk sieten.
5 Do seine Davids mannen tsjin him: Nou, dit is de dei dat de Heare tsjin jo seit: Sjuch, Ik jow dyn fijân yn dyn hân, en dû scilst him dwaen lyk as it goed is yn dyn eagen. En David kaem oerein, en snie stil in slippe fen Sauls mantel.
6 Mar it barde foartdernei dat it herte David sloech, om't er Sauls slippe ôfsnien hie,
7 en hy sei tsjin syn mannen: Dat mei de Heare fier fen my litte, dat ik myn [pag. 303] hear, de salvling des Heare, soks dwaen scoe en stek de hannen nei him út; hwent it is de salvling des Heare.
8 En mei dy wirden hâldde David syn mannen tobek, en liet hjarren net ta tsjin Saul op to stean. En Saul joech him op út 'e spelonk, en gyng syn wegen.
9 Dêrnei joech David him ek op en gyng út 'e spelonk, en hy rôp Saul efternei, sizzende: Myn hear de kening! Do seach Saul om, en David bûgde him mei it oantlit nei de groun en die him hilde.
10 En David sei tsjin Saul: Hwerom harkje jo nei de wirden fen ljue dy't sizze: Tink der om, David siket jins kwea?
11 Sjuch, nou hawwe jins eagen sjoen dat de Heare jo hjoed yn myn hân jown hie yn 'e spelonk, en hja seine, ik scoe jo deadzje; mar ik haw jo sparre, hwent ik sei: Ik scil gjin hannen útstekke nei myn hear, hwent hy is de salvling des Heare.
12 En sjuch, myn heit, ja sjuch de slippe fen jins mantel yn myn hân. Hwent do't ik de slippe fen jins mantel ôfsnie, haw ik jo net deade. Biken en sjuch dat der yn myn hân gjin kwea noch oertrêdding is, en dat ik net tsjin jo sûndige haw, afhowol't jo op myn siele geane om hjar wei to nimmen.
13 De Heare scil rjuchtsje twisken jo en my, en de Heare scil my wreke oan jo; mar myn hân scil net tsjin jo wêze.
14 Lyk as it sprekwird fen 'e âlden seit: Fen goddeleazen giet goddeleasheit út. Mar myn hân scil net tsjin jo wêze.
15 Efter hwa oan is Israëls kening úttein? Hwa sit er efternei? Efter in deade houn, efter ien inkele flie!
16 Mar de Heare scil skiedsrjuchter wêze en twisken jo en my rjuchtsje; ja, Hy mei tasjen en pleitsje myn pleit en doch my rjucht tsjin jins hân.
17 En it barde do't David oan 'e ein fen al dy wirden ta Saul wier, dat Saul sei: Is dat dyn stimme, myn soan David? En Saul bigoun lûdop to skriemen,
18 en hy sei tsjin David: Dû bist rjuchtfeardiger as ik; hwent dû hast my goed forjilde, en ik haw dy kwea forjilde.
19 En dû hast hjoed biwiisd datst my goeddien hast; hwent de Heare hie my yn dyn hân bisletten, mar dû hast my net deade.
20 As immen syn fijân foun hat, scil er him goede wegen gean litte? De Heare lykwols mei dy it goede forjilde datstû hjoed oan my dien hast.
21 En nou, sjuch, ik wit dû scilst forfêst kening wirde, en yn dyn hân scil it keninkryk fen Israël bistean.
22 Swar my nou den by de Heare, datstû myn sied nei my net útroegje scilst, noch myn namme fordylgje út ús heite hûs.
23 Do swarde David Saul. En Saul gyng nei syn hûs, mar David en syn mannen teagen op nei de berchfêstingen.

HAEDSTIK 25.

1 En Samuël stoar, en hiele Israël kaem gear, en hja rouwen fen him, en bigroeven him yn syn hûs to Rama. En David makke tarissing, en teach del nei de woastenije Paran.
2 Nou wenne der to Maon in man dy't syn boerkjen to Karmel hie; en dy man wier tige ryk: hy hie trije tûzen skiep en tûzen geiten, en

hy wier oan it skieppeskearren to Karmel.
3 En de mans namme wier Nabal en syn
frou’s namme wier Abigaïl. En de frou hie in
goed forstân en wier tsjep fen lea, mar de man
wier hird en grimitich, en it wier in Kalebyt.
4 Do’t David yn ’e woastenije hearde dat
Nabal oan it skieppeskearen wier,
5 stjûrde er tsjien jongfeinten út, en David
sei tsjin de jongfeinten: Gean op nei Karmel,
en hwennear’t jimme by Nabal komme, scille
jimme him út myn namme nei it wolwêzen
freegje,
6 en sa scille jimme tsjin myn frjeon sizze:
Frede sij jo, en jins hûs sij frede, en alles hwet
jo hawwe sij frede.
7 En nou, ik haw heard dat jo de skearders
hawwe. Nou hawwe jins hoeders mei ús op
’en paed west; wy hawwe hjarren gjin lêst
oandien, en hja hawwe ek neat mist al de
dagen dat hja to Karmel wierne.
8 Freegje jins jongfeinten der mar op nei, en
hja scille it jo bifêstigje. Lit dizze jongfeinten
den ginst fine yn jins eagen, hwent wy binne
op in blide dei kommen; [pag. 304] jow jins
feinten en jins soan David dochs hwet jo by de
hân hawwe.
9 Do’t Davids jongfeinten kommen wierne,
en út Davids namme neffens al dy wirden ta
Nabal spritsen hiene, wachten hja ôf.
10 Mar Nabal antwirde Davids feinten en sei:
Hwa is David en hwa is de soan fen Isaï? It
binne tsjintwirdich allegearre feinten dy’t hjar
ôfjowe in elk fen syn hear.
11 Scoe ik den myn brea, en myn wetter, en
de slachte dy’t ik for myn skearders slachte
haw, nimme en jow it de mannen dêr’t ik net
fen wit hwer’t hja wei komme?
12 Do gyngen Davids jongfeinten hjar wegen
en teagen werom, en kamen en diene him
biskie mei dyselde wirden.
13 En David sei tsjin syn mannen: Lit in elk
syn swird oangirdzje. Do girden hja allegearre
hjar swird oan, en David girde syn swird ek
oan, en hja teagen op efter David, sa’n
fjouwerhûndert man, en der bleauwen
twahûndert by it reau.
14 Mar ien fen ’e feinten hie it Abigaïl, Nabals
frou, to witten dien, sizzende: Sjuch, David
had boaden stjûrd út ’e woastenije om ús hear
to groetsjen, mar hy is tsjin hjar útfallen.
15 En dochs hawwe dy mannen tige goed for
ús west, en wy hawwe gjin oerlêst hawn en
neat mist al de dagen dat wy mei hjarren
tahâlden hawwe, do’t wy yn it fjild wierne.
16 Hja hawwe in mûrre om ús hinne west,
sawol by nacht as by dei, al de dagen dat wy
by hjarren wierne om de skiep to weidzjen.
17 Wit nou den en sjuch hwet jo dogge,
hwent it kwea is fêst oer ús hear bisletten en
oer syn hiele hûs; en it is in dogeneat, dy’t gjin
reden forstiet.
18 Do naem Abigaïl mei hasten twahûndert
breaën, en twa sekken wyn, en fiif slachte
skiep, en fiif miette roastere nôt, en hûndert
rozinekoeken en twahûndert klompen figen,
en laedde it op ezels.
19 En hja sei tsjin hjar jongfeinten: Tsjuch
foar myn oantlit út, ik kom foart efter jimme
oan; mar hjar man, Nabal, die hja it net to
witten.
20 En it barde do’t hja, ridende op ’e ezel, in
holle berchwei delkaem, dat David en syn
mannen dat ek krekt delkamen, hjar to miette,
en hja trof se.
21 Nou hie David sein: Om ’e nocht tink haw
ik biskerme al hwet er yn ’e woastenije hat,
dat der neat fen al sines weirekke is; en hy hat
my kwea for goed forjilde.
22 Sà mei God oan Davids fijânnen dwaen en
sà derta, as ik fen al sines dat manlik is it
minste oerbliuwe lit oant moarnier.
23 Do’t Abigaïl David den seach, sprong hja
ynienen fen ’e ezel, en hja foel foar David op
it oantlit, en hja bûgde hjar nei de groun.
24 En hja foel foar syn foetten en sei: Mines,
myn hear, mines mei de skild wêze, mar lit
jins tsjinstfaem dochs foar jins earen sprekke,
en harkje nei de wirden fen jins tsjinstfaem.
25 Lit myn hear him dochs neat oantsjen fen
dy dogeneat fen in man, fen Nabal; hwent lyk
as syn namme is, sa is er sels; syn namme is
Nabal, en dwaesheit is by him; en hwet my
oanbilanget, jins tsjinstfaem hat myn heare
tsjinstfeinten dy’t jo stjûrd hiene, net
fornommen.
26 En nou, myn hear, sa wier as de Heare
libbet en jins siele libbet, it is de Heare dy’t jo
forhindere hat mei bloedstoarting to kommen
en jo to forlossen troch jins eigen hân; meije
jins fijannen en dy’t myn heare kwea siikje,

nou den wirde lyk as Nabal.
27 En mei dit geskink, dat jins tsjinstfaem
myn hear meinommen hat, de jongfeinten
nou jown wirde dy’t geane yn myn heare
foetprinten.
28 Forjow de oertrêdding fen jins tsjinstfaem
dochs, hwent de Heare scil myn hear grif in
fêst hûs bouwe, hwent myn hear fiert de
oarloggen des Heare, en fen jins libbensdagen
is der gjin kwea by jo foun.
29 As der in minske opstean scil om jo to
efterfolgjen en jins siele to siikjen, den mei
myn heare siele biboun wêze yn it bondeltsje
fen ’e libbenen by de Heare jins God, mar de
siele fen jins fijannen mei Er slingerje midden
út ’e holte fen ’e slinger wei.
30 En it scil barre hwennear’t de Heare [pag. 305]
myn hear dwaen scil neffens al it goede dat Er
jo ûnthjitten hat, en ]o gebiede scil as foarst
oer Israël to stean,
31 den mei it gjin hinderpeal noch oanstjit for
myn hear wêze dat jo sûnder needsaek bloed
forgetten hawwe scoene, en dat myn hear
himsels forlost hawwe scoe; en hwennear’t de
Heare myn hear woldwaen scil, tink den om
jins tsjinstfaem.
32 Do sei David tsjin Abigaïl: Seinge is de
Heare, de God fen Israël, dy’t my jo hjoed yn
’e miette stjûrd hat.
33 En seinge is jins ried, en seinge binne jo
sels, dat jo my hjoed tsjinhâlden hawwe om to
kommen mei bloedstoarting en my to
forlossen troch myn eigen hân.
34 Hwent sa wier as de Heare, Israëls God,
libbet, dy’t my forhindere hat jo kwea to
dwaen, byhwennear’t jo my net mei hasten yn
’e miette gien wierne, wis, der scoe fen Nabal
gjinien dy’t manlik is oerbleaun wêze oant de
moarnsdage.
35 Do naem David út hjar hân hwet hja him
meinommen hie, en hy sei tsjin hjar: Tsjuch
yn frede op nei jins hûs; sjuch, ik haw nei jins
stim harke en jins oantlit oannommen.
36 Do’t Abigaïl nou wer ta Nabal kaem,
hâldde er krekt in feestmiel yn syn hûs as in
keningsmiel, en Nabal hie in fleurich sin en hy
wier tige dronken; dêrom sei hja him gjin
inkeld wird, lyts of great, oant it de moarns
ljocht waerd.
37 Mar de oare moarns do’t de wyn fen Nabal
gien wier, do forhelle syn frou him hwet der
bard wier. Do bistoar it hert him yn it
binnenst, en hy waerd as in stien.
38 En it barde likernôch tsjien dagen neitiid
dat de Heare Nabal sloech, en hy stoar.
39 Do’t David hearde dat Nabal dea wier, sei
er: Seinge is de Heare, dy’t it pleit fen myn
smaed forhelle hat op Nabal, en syn
tsjinstfeint wearhâlden fen it kweade, wylst de
Heare Nabals kwea op syn eigen holle
weromkomme litten hat. En David stjûrde
boaden, om Abigaïl út syn namme ta frou to
freegjen.
40 En Davids tsjinstfeinten kamen ta Abigaïl
to Karmel, en hja diene hjar oansiik, sizzende:
David hat ús nei jo ta stjûrd, om jo út syn
namme ta frou to freegjen.
41 Do gyng hja oerein, en bûgde hjar mei it
oantlit nei de groun, en sei: Sjuch, jins
tsjinstfaem mei slavinne wêze om myn heare
tsjinstfeinten de foetten to waskjen.
42 En Abigaïl makke hjar mei hasten ré, en
hja ried op in ezel, hja en hjar fiif
tsjinstfammen, dy’t yn hjar foetprinten
rieden, en hja folge Davids boaden, en waerd
syn frou.
43 Mar David naem Ahinoäm fen Jisreël ek; sa
waerden alle beide him ta frou.
44 Saul lykwols hie syn dochter Michal,
Davids frou, jown oan Palti, de soan fen Laïs,
dy’t fen Gallim wier.

## HAEDSTIK 26.

1 De Sifiten nou kamen ta Saul to Gibeä, en
seine: Hâldt David him net biskûl op ’e hichte
fen Hachila, biëasten de wyldernis?
2 Do makke Saul tarissing en teach del nei
de woastenije Sif, hy en trije tûzen man mei
him, Israëls útkarden, om David to siikjen yn
’e woastenije Sif.
3 En Saul legere him op ’e hichte fen
Hachila, biëasten de wyldernis, oan ’e wei,
wylst David yn ’e woastenije bleau. Mar do’t
er seach dat Saul him efternei kaem yn ’e
woastenije,
4 stjûrde er bispieders út en fornaem dat
Saul sikerwier kommende weis wier.
5 En David joech him op en kaem op it plak
dêr’t Saul him legere hie, en David naem it
plak op dêr’t Saul en Abner, de soan fen Ner,

syn kriichsoerste, leine to sliepen; en Saul laei
yn it weinkamp, wylst it folk om him hinne
legere wier.
6 Do fette David it wird op en spriek ta
Achimélech de Hethyt, en ta Abisai, de soan
fen Seruja, de broer fen Joäb, sizzende: Hwa
giet mei my nei Saul yn it legerkamp? En
Abisai sei: Ik gean mei jo.
7 Do't David en Abisai de nachts den by it
folk kamen, sjuch, dêr laei Saul to sliepen yn
it weinkamp, en syn spear stie yn 'e groun op
syn hollenein, en Abner en it folk leine om
him hinne.
8 En Abisai sei tsjin David: God hat jins fijân
hjoed yn jins hân bisletten; lit my him nou
dochs yn ien kear mei de [pag. 306] spear oan 'e
groun stekke, en it sdl de twade kear net wer
hoege.
9 Mar David sei tsjin Abisai: Meitsje him net
fen kant, hwent hwa hat hannen oan 'e
salvling des Heare slein en is ûnskildich
bleaun?
10 Fierder sei David: Sa wier as de Heare
libbet, wiswier scil de Heare him slaen, of syn
dei scil komme dat er stjert, of hy scil yn 'e
striid tsjen en omkomme.
•11 De Heare mei it fier fen my litte, dat ik
hannen oan 'e salvling des Heare slaen scoe!
Mar nim de spear den dy't op syn hollenein
stiet, en de wetterkrûk, en lit ús gean.
12 Sa krige David de spear en de wetterkrûk
fen Sauls hollenein, en hja gyngen foart; en
der wier gjinien dy't it seach en gjinien dy't it
mirk, ek gjinien dy't wekker waerd, hwent hja
sliepten allegearre; hwent der wier in djippe
sliep fen 'e Heare op hjar fallen.
13 Do't David oan 'e oare kant kommen wier,
kleau er boppe op 'e berch, en stie fen fierren,
dat der gâns romte twisken hjarren wier.
14 En David rôp ta it folk en ta Abner, de soan
fen Ner, sizzende: Scille jo net antwirdzje,
Abner? Do antwirde Abner en sei: Hwa binne
jo, dy ta de kening ropt?
15 En David sei tsjin Abner: Jo binne dochs in
man! En hwa is jo allyk yn Israël? Hwerom
hawwe jo den gjin wacht hâlden oer jins hear,
de kening? Hwent der is immen út it folk
kommen om de kening, jins hear, fen kant to
meitsjen.
16 It stik dat jo útrjuchte hawwe is net goed.
Sa wier as de Heare libbet, jimme binne bern
fen 'e dea, hwent jimme hawwe de wacht net
hâlden oer jimme hear, de salvling des Heare.
En sjuch nou ris hwer't de kening syn spear is,
en de wetterkrûk dy't op syn hollenein stie.
17 Do koe Saul David oan 'e stim, en hy sei: Is
dat dyn stim, myn soan David? David sei: It is
myn stim, myn hear de kening.
18 Fierder sei er: Hwerom forfolget myn hear
syn tsjinstfeint sa? Hwent hwet haw ik dien,
en hwet kwea is der yn myn hân?
19 En lit myn hear de kening nou dochs
harkje nei de wirden fen syn tsjinstfeint:
Byhwennear't de Heare jo tsjin my opset, lit
him spiisoffer rûke; mar binne it minskebern,
den scille hja forflokt wêze foar it oantlit des
Heare, omt hja my al den dei fordriuwe, dat îk
net bifêstige bliuwe mei yn des Heare erfdiel,
en omt hja sizze: Gean hinne, tsjinje oare
goaden.
20 Lit myn bloed nou dochs net op 'e ierde
falle fier fen it oantlit des Heare, hwent Israëls
kening is úttein om ien inkele flie to fangen,
lyk as immen in patriis efterneisit op 'e
bergen.
21 Do sei Saul: Ik haw sûndige; kom werom,
myn soan David, hwent ik scil dy gjin kwea
mear dwaen, om't myn siele hjoed djûr west
hat yn dyn eagen; sjuch, ik haw dwaes dien en
fier by fier op 'e doele west.
22 Do antwirde David en sei: Hjir is de kening
syn spear, lit ien fen 'e jongfeinten dochs
oerkomme en him helje.
23 En de Heare scil in elk syn
rjuchtfeardichheit en syn trou forjilde; hwent
de Heare hie jo hjoed yn myn hân jown, mar
ik haw myn hân net útstekke wollen nei de
salvling des Heare.
24 En sjuch, lyk as jins siele hjoed de dei
kostber west hat yn myn eagen, sa mei myn
siele kostber wêze yn 'e eagen des Heare, dat
Er my forlost út alle need.
25 Do sei Saul tsjin David: Seinge bistû, myn
soan David; dû scilst it, ja dû scilst it dwaen,
en ek forfêst de oerhân hawwe. Sa gyng David
syn wegen, en Saul teach werom nei syn plak.

HAEDSTIK 27.

1 En David sei yn syn hert: Nou scil ik de
iene of oare dei omkomme troch Sauls hân; it

is for my it bêste dat ik mei hasten ûntwyk nei it lân fen 'e Filistinen; den scil Saul it oerjaen my langer to siikjen yn 'e hiele gerjuchtichheit fen Israël, en ik scil ûntkomme fen syn hân.
2 Do makke David tarissing, en hy en de seishûndert man dy't er by him hie, teagen nei Achis, de soan fen Maoch, de kening fen Gath.
3 En David bleau by Achis to Gath, hy en syn mannen, in elk mei syn húsgesin: David mei syn beide frouljue, Ahinoäm fen Jisreël, en Abigaïl, de frou fen Nabal, de Karmelyt. [pag. 307]
4 Do't Saul de boade krige dat David flechte wier nei Gath, socht er net langer om him.
5 En David sei tsjin Achis: As ik nou ginst yn jins eagen foun haw, ht my den plak jown wirde yn ien fen 'e plattelânsstêdden, dat ik dêr wenje mei, hwent hwerom scoe jins tsjinstfeint by jo wenje yn 'e keninklike stêd?
6 Do joech Achis him dyselde deis Siklach. Dêrom is Siklach eigendom fen 'e keningen fen Juda, oant hjoed de dei.
7 En de dagen dat David yn it lân fen 'e Filistinen wenne hat binne meiinoar ien jier en fjouwer moanne.
8 En David en syn mannen teagen op en diene ynfallen by de Gesuriten en de Gisriten en de Amalekiten, hwent dat wierne fen âlds de biwenners fen dat lân, sa't it him útwreidet fen Telam ôf oan Sur en oan Egypte ta.
9 En David sloech it lân, en liet man noch frou yn it libben; ek naem er de skiep en kij en de ezels en kamielen en klean, en gyng werom en kaem ta Achis.
10 As Achis den sei: Hwer hawwe jimme ynfallen dien? den sei David: Yn it suden fen Juda. Of: Yn it suderlân fen 'e Jerahmeëliten en yn it suderlân fen 'e Keniten.
11 En David liet man noch frou libben to Gath komme; hwent, tocht er, hja mochten ús ris oankleije, sizzende: Dat hat David dien. En sa gyng er to wirk al de dagen dat er yn it lân fen 'e Filistinen wenne.
12 En Achis leaude David, tinkende: Hy hat himsels forgoed op in kwea namme brocht by syn folk, by Israël; dêrom scil er my altyd tsjinstber wêze.

HAEDSTIK 28.

1 En it barde om dy tiid do't de Filistinen hjar legers forienigen ta de striid tsjin Israël, dat Achis tsjin David sei: Dû moatst wol witte datstû mei my út to tsjen hast yn it leger, dû en dyn mannen.
2 Do sei David tsjin Achis: Den scille jo gewaer wirde hwet jins tsjinstfeint kin. En Achis sei tsjin David: Dêrom scil ik dy for it libben ta in hoeder fen myn holle stelle.
3 Samuël nou wier stoarn, en hiele Israël hie oer him rouklage, en hja hiene him bigroeven to Rama, to witten yn syn eigen stêd. En Saul hie de deadebilêzers en de wiersizzers út it lân balle.
4 En de Filistinen forienigen hjar, en teagen op, en legeren hjar to Sunem; en Saul rôp niele Israël gear, en hja legeren hjar op Gilboä.
5 Do't Saul it leger fen de Filistinen seach, waerd er forfeard, en syn herte beve tige.
6 En Saul bifrege de Heare, mar de Heare antwirde him net, noch troch dreamen, noch troch de Urim, noch troch de profeten.
7 Do sei Saul tsjin syn feinten: Siikje my in frou dy't de deaden bilêze kin, den wol ik nei hjar ta en hjar bifreegje. En syn feinten seine tsjin him: Sjuch, to Endor wennet in frou dy't de deaden bilêze kin.
8 En Saul makke him ûnkenber en teach oare klean oan en gyng mei twa mannen op wei. En hja kamen to nacht by de frou, en hy sei: Foarsiz my dochs troch deadebilêzing, en lit my opkomme dy't ik jo sizze scil.
9 Mar de frou sei tsjin him: Jo witte dochs wol hwet Saul dien hat, ho't er de deadebilêzers en de wiersizzers út it lân roege hat. Hwerom spanne jo myn siele den in strik om my to deadzjen?
10 Saul lykwols swarde hjar by de Heare, sizzende: Sa wier as de Heare libbet, der scil jo gjin straf oerkomme om dizze saek.
11 Do sei de frou: Hwa scil ik jo opkomme litte? En hy sei: Lit my Samuël opkomme.
12 Mar do't de frou Samuël seach, skreaude hja it út, en de frou spriek Saul oan, sizzende: Hwerom hawwe jo my bidragen? Hwent jo binne Saul sels.
13 En de kening sei tsjin hjar: Eangje net, mar hwet sjugge jo? Do sei de frou tsjin Saul: Ik sjuch in heger wêzen út 'e ierde opkommen.
14 En hy sei tsjin hjar: Ho is syn foarkommen? En hja sei: Der komt in âld man

op, en hy hat in mantel oan. Do't Saul bigriep dat it Samuël wier, bûgde er him mei it oantlit nei de groun en die him hilde. [pag. 308]
15 En Samuël sei tsjin Saul: Hwerom hastû my ûnrêstich makke en lit my opkomme? En Saul sei: It is my tige eang, hwent de Filistinen oarlogje tsjin my, en God hat my forlitten en antwirdet my net mear, noch troch de tsjinst fen 'e profeten noch troch dreamen; dêrom haw ik jo roppen, om my to witten to dwaen hwet ik moat.
16 Do sei Samuël: Hwerom bifregestû my dochs, wylst de Heare dy ferlitten hat en dyn fijân wirden is?
17 Hwent de Heare hat by Himsels dien lyk as Er troch myn tsjinst spritsen hat, en Hy hat it keninkrijk út dyn hân skoerd, en Hy hat it jown oan dyn neiste, oan David.
18 Omdatstû net harke hast nei de stimme des Heare, en de gleonens fen syn grime tsjin Amalek net foltôge hast, dêrom hat de Heare dy dit hjoed de dei oandien.
19 En ek scil de Heare Israël mei dy yn 'e hân fen 'e Filistinen jaen; en moarn de dei scille dû en dyn soannen by my wêze; ek scil de Heare Israëls leger yn 'e hân fen 'e Filistinen jaen.
20 Do foel Saul ynienen lang út oer de groun, en hy wier tige ûntdien fen Samuëls wirden; ja hy hie gjin krêft mear yn him, hwent hy hie de hiele dei en de hiele nacht net breaïten.
21 En de frou gyng nei Saul ta, en do't hja seach dat er tige oerstjûr wier, sei hja tsjin him: Sjuch, jins tsjinstfaem hat nei jins stim harke, en ik haw myn siele yn myn hân set, en nei de wirden harke dy't jo ta my spritsen hawwe.
22 Harkje jo nou den ek nei de stimme fen jins tsjinstfaem, en lit my jo in byt brea foarsette, en yt, dat der krêft yn jo wêze mei hwennear't jo foartgeane.
23 Mar hy wegere it en sei: Ik wol net ite. Mar syn tsjinstfeinten en ek de frou stiene him der op oan. Do harke er nei hjarren, en hy kaem oerein fen 'e groun en gyng op it bêd sitten.
24 En de frou hie in mest keal yn 'e hûs, en hja slachte it mei hasten, en hja krige moal en bisloech it en bakte der ûnsûrre koeken fen.
25 En hja sette it Saul en syn tsjinstfeinten foar, en hja ieten; dêrnei joegen hja hjar op en gyngen foart dyselde nachts.

HAEDSTIK 29.

1 En de Filistinen hiene al hjar legers forienige to Afek, wylst de Israëliten hjar legeren by de welle dy to Jisreël is.
2 Do't de foarsten fen 'e Filistinen foarbyteagen mei hjar hûnderten en mei hjar tûzenen, mar David en syn mannen mei Achis opteagen yn 'e efterhoede,
3 seine de oersten fen 'e Filistinen: Hwet scille dy Hebreërs? En Achis sei tsjin de oersten fen 'e Filistinen: Is dit David net, de tsjinstfeint fen Saul, Israëls kening, dy't al jier en dei by my is, sûnder dat ik hwet oan him foun haw fen 'e dei ôf dat er oerroun is oant hjoed de dei ta?
4 Mar de oersten fen 'e Filistinen waerden tige grammoedich op him, en de oersten fen 'e Filistinen seine tsjin him: Stjûr dy man foart, dat er weromgean mei nei it plak dêr't jo him bisteld hawwe, en lit him net mei ús yn 'e striid tsjen, hy mocht ús ris ta in tsjinstanner wirde yn 'e slach. Hwent hwer scoe sa'nien better mei yn 'e ginst komme by syn hear as mei de hollen fen dizze mannen?
5 Is dit dy David net, dêr't hja fen songen yn raeijen: Saul hat syn tûzenen forslein, mar David syn tsjientûzenen?
6 Do rôp Achis David en sei tsjin him: Sa wier as de Heare libbet, dû bist oprjucht, en dyn útgong en yngong mei my yn it leger hat gefallichheit yn myn eagen; hwent ik haw gjin kwea by dy foun fen 'e dei ôf datstû ta my kommen bist oant hjoed de dei ta; mar dû hast gjin gefallichheit yn 'e eagen fen 'e foarsten.
7 Tsjuch nou den werom en gean yn frede, datstû neat dwaen meist hwet kwea is yn 'e eagen fen 'e Filistynske foarsten.
8 Do sei David tsjin Achis: Mar hwet haw ik dien of hwet hawwe jo oan jins tsjinstfeint foun, fen 'e dei ôf dat ik foar jins oantlit west haw oant hjoed de dei ta, dat ik net optsjen mei en striid tsjin de fijannen fen myn hear de kening?
9 Mar Achis antwirde en sei tsjin David: Ik wit it, wier, dû hast gefallichheit yn myn eagen as in ingel fen God; mar de oersten fen 'e Filistinen hawwe sein: [pag. 309] Lit him net

mei ús yn dizze striid tsjen.
10 Nou den, meitsje moarnier tarissing, dû en
de tsjinstfeinten fen dyn hear, dy't mei dy
kommen binne; en hwennear't jimme
moarnier tarissing makke hawwe en it ljocht
wirden is, gean den hinne.
11 Do makke David bytiid tarissing, hy en syn
mannen, om de moarns foart to tsjen en
werom to gean nei it lân fen 'e Filistinen; wylst
de Filistinen opteagen nei Jisreël.

HAEDSTIK 30.

1 En it bliek do't David en syn mannen de
trêdde deis to Siklach kamen, dat de
Amalekiten in ynfal dien hiene yn it Suden en
ek to Siklach. En hja hiene Siklach slein, en it
mei fjûr forbaernd.
2 En de frouljue en allegearre dy't dêr
wennen hiene hja finzen foartfierd, fen 'e
lytste oant de greatste; hja hiene gjinien
deade, mar hja hiene se foartfierd en wierne
hjar wegen gien.
3 Do't David en syn mannen den yn 'e stêd
kamen, sjuch, hja wier mei fjûr forbaernd, en
hjar frouljue en hjar soannen en hjar dochters
wierne finzen foartfierd.
4 Do sette David, en it folk dat by him wier,
it lûd út en hja skriemden, oant hja gjin krêft
mear yn hjarren hiene om to skriemen.
5 Davids beide frouljue, Ahinoäm fen Jisreël
en Abigaïl, de frou fen Nabal, de Karmelyt,
wierne ek finzen foartfierd.
6 En it waerd David tige eang, hwent it folk
hie it der oer, hja scoene him stiennigje,
hwent de siele fen it hiele folk wier forbittere,
in elk om syn soannen en om syn dochters;
mar David sterke him yn 'e Heare, syn God.
7 En David sei tsjin Abjathar, de preester, de
soan fen Achimélech: Bring my de efod dochs
harren. En Abjathar brocht de efod ta David.
8 Do bifrege David de Heare, sizzende: Scil
ik dy binde efterfolgje? Scil ik se ynhelje? En
Hy sei him: Efterfolgje se, hwent dû scilst se
wiswier ynhelje, en dû scilst wiswier
forlossing dwaen.
9 En David gyng hinne, hy en de seishûndert
man dy't er by bim hie. En do't hja by de beek
Bezor kamen, bleauwen de oaren dêr.
10 En David sette se efternei, hy en
fjouwerhûndert man; en twahûndert man
bleauwen binefter, hwent dy wierne to wirch
om oer de beek Bezor to tsjen.
11 En hja troffen in Egyptner yn it fjild, en hja
brochten him ta David; en hja joegen him
brea, en hy iet, en hja joegen him wetter to
drinken.
12 Hja joegen him ek in stik fen in figekoeke,
en twa rozinekoeken, en hy iet, en de geast
kaem wer yn him; hwent hy hie yn trije dagen
en trije nachten gjin brea iten noch wetter
dronken.
13 En David sei tsjin him: Fen hwa bistû ien
en hwer komstû wei? En hy sei: Ik bin in
Egyptyske jonge, de feint fen in Amalekyt, en
myn hear hat my forlitten, om't ik trije dagen
lyn siik waerd.
14 Wy hiene in ynfal dien yn it suderlân fen 'e
Kearethiten, en op Juda's gerjuchtichheit, en
yn it suderlân fen Kaleb; en wy hawwe Siklach
mei fjûr forbaernd.
15 Do sei David tsjin him: Scoestû my wol by
dy binde bringe kinne? En hy sei: Swar my by
God dat jo my net deadzje scille, en dat jo my
net oerleverje scille yn myn heare hân; den
scil ik jo by dy binde bringe.
16 En hy brocht him, en sjuch, hja leine
forsille oer it hiele gea, itende en drinkende en
feesthâldende fen al de greate bút dy't hja
meinommen hiene út it lân fen 'e Filistinen
en út it lân fen Juda.
17 En David sloech se fen 'e moarnskimer ôf
oant de jouns fen 'e oare dei ta, en der
ûntkaem gjinien fen hjarren, oars net as
fjouwerhûndert jongfeinten, dy't op kamielen
rieden en flechten.
18 Sa rêdde David alles hwet de Amalekiten
meinommen hiene, ek rêdde David syn beide
frouljue.
19 En gjinien fen hjarren waerd mist, fen de
lytste oant de greatste, en oant de soannen en
dochters, noch fen 'e bút dy't hja
meinommen hiene; David krige it allegearre
werom.
20 En David naem al de skiep en de kij mei;
hja dreauwen dy foar it oare fé út, en seine:
Dit is Davids bút.
21 Do't David by de twahûndert mannen
kaem dy to wirch west hiene om [pag. 310] David
to folgjen, en dy't hja by de beek Bezor bliuwe
litten hiene, do kamen dy David en it folk dat

er by him hie yn 'e miette; en David gyng nei de minsken ta en frege hjarren nei hjar wolwêzen.
22 Mar do oppenearren hjar allerhanne forkearde en ûndogenske ljue mids de mannen dy't mei David tein wierne, en hja seine: Om't hja net mei ús gien binne, krije hja neat fen 'e bút dy't wy rêdden hawwe; lit in elk fen hjarren syn frou en syn bern meinimme en him ôfjaen.
23 David lykwol sei: Sa scille jimme net, myn broerren, mei itjinge dat de Heare ús jown hat, hwent Hy hat ús biwarre, en de binde dy't oer ús kommen wier yn ús hân jown.
24 Hwa scoe yn dizze saek nei jimme harkje? Hwent lyk as it diel is fen dy't meitsjucht yn 'e striid, sa scil ek it diel wêze fen dy't by it gûd bliuwt; hja scille lykop diele.
25 En sa hat it sûnt dy deis en fierdersoan west; ja, hy hat dat ta in ynsetting en ta in rjucht yn Israël steld, oant hjoed de dei.
26 Do't David nou to Siklach kaem, stjûrde er fen 'e bút oan 'e âldsten fen Juda, syn frjeonen, sizzende: Sjuch, hjir is in geskink for jimme fen 'e bút fen des Heare fijannen;
27 oan dy to Bethel, en oan dy to Ramoth yn it Suden, en oan dy to Jattir,
28 en oan dy to Aroër, en oan dy to Sifmoth, en oan dy to Estemoä,
29 en oan dy to Rachal, en oan dy yn 'e stêdden fen 'e Jerahmeëliten, en oan dy yn 'e stêdden fen 'e Keniten,
30 en oan dy to Horma, en oan dy to Kor Azan, en oan dy to Athach,
31 en oan dy to Hebron, en nei al de plakken dêr't David omdoarme hie, hy en syn mannen.

HAEDSTIK 31.

1 De Filistinen nou strieden tsjin Israël, en Israëls mannen flechten for it oantlit fen 'e Filistinen, en foelen forslein op it berchtme Gilboä.
2 En de Filistinen krongen op Saul en syn soannen oan, en de Filistinen forsloegen Jonathan en Abinadab en Malkisua, Sauls soannen.
3 En do't de striid swier waerd tsjin Saul, en de mannen dy't mei de bôge sjitte him ûntdieken, waerd er tige eang fen 'e sjitters.
4 En Saul sei tsjin syn wapendrager: Tsjuch dyn swird út en stek my dêrmei troch, dat dy ûnbisnienen net komme en my trochstekke en de spot mei my slagge. Mar syn wapendrager woe net, hwent it eange him tige. Do naem Saul it swird en foel dêryn.
5 Do't de wapendrager seach dat Saul dea wier, foel hy ek yn syn swird, en stoar mei him.
6 Sa stoaren Saul en syn trije soannen en syn wapendrager en al syn mannen, allegearre meiïnoar op ien dei.
7 Do't de mannen fen Israël, dy't oan 'e oare kant de delling en oan 'e oare kant de Jordaen wennen, seagen dat Israëls leger flechte wier, en dat Saul en syn soannen dea wierne, forlieten hja de stêdden en flechten; en de Filistinen kamen en bisetten se.
8 En it barde de oare deis, do't de Filistinen kamen om de forsleinen to plonderjen, dat hja Saul en syn trije soannen founen, lizzende op it berchtme Gilboä.
9 En hja houden him de holle ôf, en teagen syn wapenris út, en hja stjûrden dy troch it lân fen 'e Filistinen, om kindskip to jaen yn hjar ôfgodstimpels en ûnder it folk.
10 En hja leine syn wapens yn 'e timpel fen Astarte, en syn lichem spikeren hja oan 'e mûrre fen Beth San.
11 Do't de biwenners fen Jabes yn Gileäd derfen hearden, hwet de Filistinen Saul dien hiene,
12 joegen al de striidbere mannen hjar op en teagen de hiele nacht troch, en hja namen Sauls lichem en de lichemen fen syn soannen fen 'e mûrre to Beth San; en hja kamen to Jabes en forbaernden se dêr.
13 En hja namen hjar biente en bigroeven it ûnder de tamarisk to Jabes; en hja fêsten saun agen. [pag. 311]

# IT TWADE BOEK FEN
# SAMUËL.

HAEDSTIK 1.

1 En nei de dea fen Saul, do’t David weromkommen wier fen ’e slach tsjin de Amalekiten, en David twa dagen to Siklach bleaun wier,

2 do barde it de trêdde deis, dat der, sjuch, immen út Sauls leger kaem mei de klean toskoerd en ierde op ’e holle. En it barde, do’t er by David wier, dat er oer de groun foel en him bûgde.

3 En David sei tsjin him: Hwer komme jo wei? En hy sei tsjin him: Ik bin ûntkommen út it leger fen Israël.

4 Fierder sei David tsjin him: Forhelje my dochs hwet der bard is. En hy sei: It folk is flechte út ’e striid, en ek binne der gâns fen it folk fallen en stoarn, ja ek Saul en syn soan Jonathan binne dea.

5 En David sei tsjin de jongfeint dy’t him dy boade die: Ho witte jo dat, dat Saul en syn soan Jonathan dea binne?

6 Do sei de jongfeint dy’t him dy boade die: Ik kaem tafallich op it berchtme Gilboä, en sjuch, Saul line op syn spear; en sjuch, de weinen en ruters hâldden ticht op him yn.

7 En hy kearde him om en seach my, en hy rôp my, en ik sei: Hjir bin ik.

8 En hy sei tsjin my: Hwa bistû? En ik sei tsjin him: Ik bin in Amalekyt.

9 Do sei er tsjin my: Kom dochs by my, en deadzje my, hwent de deadseangst hat my bifongen, en dochs is it libben yette hielendal yn my.

10 Sa kaem ik by him en deade him, hwent ik wist dat er nei syn fal net libje scoe; en ik krige de kroan dy’t er op ’e holle hie en de bân dy’t er om ’e earm hie, en bring dy hjirre oan myn hear.

11 Do fette David syn klean en toskoerde se, en allyksa diene al de mannen dy’t er by him hie.

12 En hja rouklagen en skriemden en fêsten oan ’e joun ta, om Saul en om Jonathan, syn soan, en om it folk des Heare en om it hûs fen Israël, dat hja fallen wierne troch it swird.

13 Fierder sei David tsjin de jongfeint dy’t him dy boade dien hie: Hwer bistû wei? En hy sei: Ik bin de soan fen in frjemdling, in Amalekyt.

14 En David sei tsjin him: Hwet? Hastû it dy net skromme hannen út to stekken om de salvling des Heare to fordjerren?

15 En David rôp ien fen ’e jongfeinten en sei: Kom hjir, fal op him oan. En hy sloech him dat er stoar.

16 En David sei tsjin him: Dyn bloed is op dyn holle, hwent dyn mûle hat tsjin dy tsjûge, sizzende: Ik haw de salvling des Heare deade.

17 En David klage dit kleiliet oer Saul en oer syn soan Jonathan.

18 En hy song — lit de soannen fen Juda it Bôgeliet leard wirde, sjuch, it stiet biskreaun yn it Boek fen ’e Oprjuchte —:

19 O sieraed fen Israël, forslein op dyn hichten, ho binne fallen de helten!

20 Forkindigje it net to Gath, rop it net om op ’e strjitten fen Askelon, dat de dochters fen ’e Filistinen hjar net forbliidzje, dat de dochters fen ’e ûnbisnienen net jubelje.

21 Jimme bergen fen Gilboä, gjin dauwe noch rein mei op jimme wêze, op jimme hichten, bergen fen ’e dea! hwent dêr is it skyld fen ’e helten skandlik ûntwijd, it skyld fen Saul, net mear salve mei oalje.

22 Sûnder it bloed fen forsleinen en it moarch fen helten kearde Jonathan de bôge net, en Sauls swird, nea kaem it liddich werom.

23 Saul en Jonathan, dy himinden en dy ljeafliken, by hjar libben en yn hjar dea binne hja net skaet; fûler wierne hja as earnen, sterker as liuwen.

24 Jimme dochters fen Israël! skriem om Saul, dy’t jimme klaeide mei pracht fen poarper, dy’t goudsier teach oer jimme klean.

25 Ho binne de helten fallen midden yn ’e striid! Jonathan forslein op dyn hichten!

26 It is my near om dy, myn broer [pag. 312] Jonathan; ik hie dy och sa ljeaf, dyn ljeafde wier my wûnderliker as ljeafde fen frouljue.

27 Ho binne de helten fallen, en it wapenreau forlern!

HAEDSTIK 2.

1 En it barde dêrnei, dat David de Heare bifrege, sizzende: Scil ik optsjen nei ien fen Juda’s stêdden? En de Heare sei tsjin him: Tsjuch op. En David sei: Hwerhinne scil ik optsjen? En Hy sei: Nei Hebron.

2 En David teach dêrhinne op, mei syn beide frouljue, Ahinoäm de Jisreëlityske, en Abigaïl, de frou fen Nabal, de Karmelyt.

3 Ek liet David syn mannen optsjen dy’t er by him hie, in elk mei syn húsgesin, en hja setten hjar nei wenjen yn ’e stêdden fen Hebron.

4 Dêrnei kamen de mannen fen Juda en salven David dêr ta kening oer it hûs fen Juda. Do fornijden en seine hja David: It binne de mannen fen Jabes yn Gileäd dy’t Saul bigroeven hawwe.

5 Dêrom stjûrde David boaden ta de mannen fen Jabes yn Gileäd, en hy sei tsjin hjar: Seinge binne jimme fen ’e Heare, dat jimme dizze deugd dien hawwe oan jimme hear, oan Saul, en him bigroeven hawwe.

6 Sa mei de Heare jimme nou deugd en trou dwaen, en ik sels scil jimme ek it goede dwaen, om’t jimme sa hannele hawwe.

7 En nou, lit jimme hannen sterk wêze en wêz krigel; hwent jimme hear Saul is wol dea, mar dy fen Juda’s hûs hawwe my ta kening oer hjarren salve.

8 Abner lykwols, de soan fen Ner, Sauls kriichsoerste, naem Isboseth, Sauls soan, en brocht him oer nei Mahanaïm,

9 en makke him kening oer Gileäd, en oer de Asuriten, en oer Jisreël, en oer Efraïm, en oer Benjamin, en oer hiele Israël.

10 Fjirtich jier wier Isboseth, Sauls soan, do’t er kening waerd oer Israël; en hy regearre twa jier; allinne dy fen Juda’s hûs folgen David.

11 En de dagen dat David kening west hat to Hebron, oer Juda’s hûs, binne saun jier en seis moanne.

12 En Abner, de soan fen Ner, teach mei de feinten fen Isboseth, Sauls soan, fen Mahanaïm nei Gibeon.

13 Joäb, de soan fen Seruja, en Davids feinten teagen ek út; en hja kamen foarinoar by de fiver fen Gibeon; en hja gyngen foarinoar oer lizzen, dizzen oan ’e iene kant fen ’e fiver, en dy oan ’e oare kant fen ’e fiver.

14 En Abner sei tsjin Joäb: Lit de jongfeinten nou tarissing meitsje, en foar ús oantlit kriichboartsje. En Joäb sei: Lit hjar tarissing meitsje.

15 Do makken hja tarissing en kamen opinoar ta, toalve fen Benjamin, to witten for Isboseth, Sauls soan, en toalve fen Davids feinten.

16 En de iene griep de oare by de holle en de iene stiek syn swird yn ’e oare syn side, en hja foelen allegearre meiïnoar; dêrom hat dat plak de namme krige fen Messefjild, dat by Gibeon leit.

17 En dyselde deis waerd it in tige swiere striid, mar Abner en de mannen fen Israël waerden slein foar it oantlit fen Davids feinten.

18 Nou wierne der trije soannen fen Seruja by: Joäb en Abisai en Asahel; en Asahel wier licht op ’e foetten, as in ré dy tahâldt op it f jild.

19 En Asahel jage efter Abner oan, en hy bleau Abner deun bynei, sûnder fen siden ôf to slaen rjuchts of lofts.

20 Do seach Abner efterom, en sei: Bistû dat, Asahel? En hy sei: Ik bin it.

21 En Abner sei tsjin him: Slach fen siden ôf rjuchts of lofts, en gryp ien fen ’e jongfeinten, en nim syn útris. Mar Asahel woe net ôfslaen efter him wei.

22 Do sei Abner yetris tsjin Asahel: Slach ôf efter my wei; hwerom moat ik dy tsjin ’e groun slaen? Ho scoe ik dyn broer Joäb den ûnder de eagen komme kinne?

23 Mar hy wegere ôf to slaen. Do sloech Abner him mei de efterein fen ’e spear yn it ûnderliif, dat de spear him fen efteren útkaem; en hy foel dêr, en stoar op it sté. En it barde, dat allegearre dy’t op it plak kamen dêr’t Asahel fallen en stoarn wier, stean bleauwen.

24 Mar Joäb en Abisai jagen Abner efternei; en de sinne gyng ûnder, do’t hja kommen wierne by de hichte fen [pag. 313] Amma, dy’t foar Giach oer leit, oan ’e wei nei de woastenije fen Gibeon.

25 En Benjamins bern forsammelen hjar efter Abner, en kloften gear op in heap, en hja stiene boppe op in hichte.

26 Do rôp Abner oan Joäb, en sei: Scil it swird

den ivich fortarre? Witte jo net, dat it op it lêst bitterheit wêze scil? En honear scille jo it folk einlings ris sizze, dat hja weromtsjugge, efter hjar broerren wei?
27 En Joäb sei: Sa wier as de Heare libbet, as jo net spritsen hiene, den scoe it folk him moarn earst ôf jown hawwe, in elk efter syn broer wei.
28 Do blies Joäb op 'e bazún; en al it folk bleau stean, en hja jagen Israël net langer efternei, en gyngen net fierder troch mei striden.
29 Dêrnei gyngen Abner en syn mannen dy hiele nacht troch de flakte, en hja teagen oer de Jordaen, en gyngen hiele Bithron troch, en kamen to Mahanaïm.
30 En Joäb teach ek werom, efter Abner wei, en forsammele it hiele folk. En fen Davids feinten misten der njuggentjin man, en Asahel.
31 Mar Davids feinten hiene fen Benjamin en ûnder Abners mannen trijehûndert en sechstich man forslein; safolle wierne der dea bleaun.
32 En hja droegen Asahel op, en bigroeven him yn syn heite grêf, dat to Bethlehem wier. En Joäb en syn mannen teagen de hiele nacht troch, en wierne to Hebron do't it ljocht waerd.

HAEDSTIK 3

1 En it wier in lange striid twisken Sauls hûs en Davids hûs; mar David waerd geande wei sterker, mar Sauls hûs waerd geande wei swakker.
2 En to Hebron waerden David soannen berne. Syn earstberne nou wier Amnon, fen Ahinoäm, de Jisreëlityske;
3 en syn twade wier Chileäb, fen Abigaïl, de frou fen Nabal, de Karmelyt; en de trêdde Absalom, de soan fen Maächa, de dochter fen Thalmai, kening fen Gesur;
4 en de fjirde Adonia, de soan fen Haggith; en de fyfte Sefatja, de soan fen Abital;
5 en de sechste Jithreäm, fen Egla, Davids frou. Dy binne David to Hebron berne.
6 En it barde, wylst it oarloch wier twisken Sauls hûs en Davids hûs, dat Abner him njonkelytsen sterke yn Sauls hûs.
7 Nou hie Saul in bywiif hawn, hwaens namme wier Rispa, de dochter fen Aja; en Isboseth sei tsjin Abner: Hwerom bistû ta ús heite bywiif kommen?
8 Do waerd Abner tige grammoedich om Isboseths wirden, en sei: Bin ik den in Judeeske houn, ik dy't hjoed de dei deugd doch oan it hûs fen Saul, jimme heit, oan syn broerren en oan syn frjeonen, en dy't jo net oerlevere haw yn Davids hân, dat jo de ûngerjuchtichheit fen in frou nou by my siikje?
9 Sà mei God oan Abner dwaen en sa dêrta! wiswier, lyk as de Heare David sward hat, allyksa scil ik him dwaen,
10 mei it keninkryk út Sauls hûs oer to bringen en Davids troan op to rjuchtsjen oer Israël en oer Juda, fen Dan ôf oan Berséba ta.
11 En hy koe Abner fierder gjin wird weromsizze, omt er him eange.
12 Do stjûrde Abner boaden ta David, sizzende: Hwa sines is it lân? en: Meitsje in forboun mei my; en sjuch, myn hân scil mei jo wêze, om hiele Israël op jins kant to krijen.
13 En hy sei: Goed, ik scil in forboun mei jo meitsje, mar ien bitingst haw ik oan jo, to witten: jo scille myn oantiit net sjen, of earst moatte jo my Michal, Sauls dochter, weromskikke, hwennear't jo komme om myn oantlit to sjen.
14 En David stjûrde ek boaden ta Isboseth, Sauls soan, sizzende: Jow my myn frou Michal werom, dy't ik op trouwen krige haw for hûndert foarhûden fen 'e Filistinen.
15 Isboseth den stjûrde gûdden en helle hjar by de man, by Paltiël de soan fen Laïs wei.
16 En hjar man brocht hjar foart, en kaem al skriemende efter hjar oan, oan Bahurim ta. Do sei Abner tsjin him: Jow dy ôf, gean werom. En hy gyng werom.
17 Underwiles hie Abner Israëls âldsten to reden west, sizzende: Jimme hawwe jister en earjister al dwaende west om [pag. 314] David ta kening oer jimme to krijen.
18 Doch it nou den; hwent de Heare hat David ûnthjitten en sein: Troch de hân fen David, myn tsjinstfeint, scil Ik myn folk Israël forlosse út 'e hân fen 'e Filistinen en út 'e hân fen al hjar fijannen.
19 En Abner spriek allyksa foar de earen fen Benjamin. Dêrnei gyng Abner ek hinne om to

Hebron foar Davids earen to sprekken alles hwet goed wier yn ’e eagen fen Israël en yn ’e eagen fen it hiele hûs fen Benjamin.
20 Do’t Abner ta David to Hebron kaem, hy en tweintich man mei him, rjuchte David Abner en de mannen dy’t er by him hie in gastmiel oan.
21 En Abner sei tsjin David: Ik scil my réмeitsje en hinnegean, en hiele Israël forsammelje ta myn hear de kening, dat hja in forboun mei jo meitsje; den scille jo hearskje oer alles hwet jins siele bigeart. Sa liet David Abner gean, en hy gyng yn frede.
22 Mar sjuch, Davids feinten en Joäb kamen werom fen in rôftocht en hiene gâns bút by hjar. Abner lykwols wier net mear by David to Hebron; hwent hy hie him gean litten, en hy wier gien yn frede.
23 Do’t Joäb en it hiele leger dat er by him hie den oankamen, fornijden hja it Joäb, sizzende: Abner, de soan fen Ner, is ta de kening kommen, en hy hat him gean litten, en hy is gien yn frede.
24 Do gyng Joäb nei de kening ta, en sei: Hwet hawwe jo dien? Sjuch, Abner is ta jo kommen; hwerom hawwe jo him gean litten, dat er frij syn wegen gean koe?
25 Jo kenne Abner, de soan fen Ner, dochs wol, dat er kommen is om jo to bidragen, en om jins útgong en jins yngong to witten, ja om to witten alles hwet jo dogge.
26 En Joäb gyng by David wei, en stjûrde Abner boaden efternei, dy’t him weromhellen fen ’e welle fen Sira, sûnder dat David der witten fen hie.
27 Do’t Abner den wer to Hebron kaem, naem Joäb him midden yn ’e poarte bisiden, om sabeare mei him to sprekken; en hy stiek him dêr yn it ûnderliif, dat er it bistoar, om ’e wille fen it bloed fen syn broer Asahel.
28 Do’t David dat neityd hearde, sei er: Oant yn ivichheit hawwe ik en myn keninkryk gjin skild by de Heare oan it bloed fen Abner, de soan fen Ner.
29 It mei delkomme op Joäbs holle, en op syn heite hiele sibbe; en mei Joäbs hûs nea frij wêze fen hwa’t it floeijen hat, en melaetsk is, en dy’t op krukken springt, en dy’t falt troch it swird, en dy’t krapte fen brea hat.
30 Sa hawwe Joäb en syn broer Abisai Abner fen kant makke, om’t er hjar broer Asahel to Gibeon yn ’e striid deade hie.
31 Fierder sei David tsjin Joäb en tsjin al it folk dat by him wier: Toskoer jimme klean, girdzje jimme mei rouklean, en rouklei foar Abner út; en de kening David roun sels efter de bier.
32 Do’t hja Abner den to Hebron bigroeven, sette de kening syn stimme út en skriemde by Abners grêf; ek skriemde al it folk.
33 En de kening makke in kleiliet op Abner, en sei: Moast Abner den stjerre lyk as in dwaes stjert?
34 Dyn hannen wierne net boun noch dyn foetten yn koperen keatlingen klonken; dû bist fallen lyk as men falt foar it oantlit fen dogeneaten. Do skriemde it hiele folk nammerstomear om him.
35 Dêrnei kaem al it folk ta David, dat er breaïte scoe, wylst it yette dei wier. Mar David swarde en sei: Sà mei God my dwaen en sà dêrta, as ik foar sinneûndergong brea of hwet ek priuw.
36 Do’t it folk dat fornaem, wier it goed yn hjar eagen; alles, lyk as de kening it dien hie, wier goed yn ’e eagen fen it hiele folk.
37 En it hiele folk en hiele Israël bigriepen dyselde deis, it hie de kening syn wirk net west dat Abner, de soan fen Ner, deade wier.
38 Fierder sei de kening tsjin syn tsjinstfeinten: Witte jimme net dat der hjoed in foarst, ja in greaten ien yn Israël fallen is?
39 Mar ik, alhowol salve ta kening, bin yette weak, en dy mannen, Seruja’s soannen, binne hirder as ik. De Heare mei de kweadwaner forjilde neffens syn kwea. [pag. 315]

HAEDSTIK 4

1 Do’t Sauls soan nou hearde dat Abner to Hebron stoarn wier, waerden syn hannen slop, en hiele Israël waerd kjel.
2 En Sauls soan hie twa mannen, oersten fen binden; de iene syn namme wier Baëna, en de oare sines Rechab, soannen fen Rimmon de Beërothyt, út ’e bern fen Benjamin, hwent Beëroth waerd ek ta Benjamin rekkene.
3 En de Beërothiten wierne flechte nei Gittaïm, dêr’t hja tahâlde as frjemdlingen, oant hjoed de dei.
4 En Jonathan, Sauls soan, hie in soan dy’t

lam wier oan beide foetten; hy wier fiif jier âld, do't de tynge fen Saul en Jonathan út Jisreël kaem, en syn minne him opkrige en flechte; mar it barde do't hja út 'er haest flechte, dat er rekke to fallen en kreupel waerd; en syn namme wier Mefiboseth.
5 En de soannen fen Rimmon de Beërothyt, Rechab en Baëna, gyngen hinne en kamen op it gleonst fen 'e dei by Isboseth yn 'e hûs, wylst er syn middeisliep die.
6 En hja kamen yn en slaggen yn it binnenhûs, sabeare om nôt to heljen; en hja stieken him yn it ûnderliif; en Rechab en syn broer Baëna ûntkamen.
7 Hwent hja kamen yn 'e hûs wylst er op bêd laei yn 'e sliepkeamer, en sloegen him dea en houden him de holle ôf; en hja namen syn holle mei, en rounen de hiele nacht troch, de wei lâns fen 'e flakte.
8 En hja brochten Isboseths holle to Hebron, ta David, en seine tsjin de kening: Sjuch, dêr is de holle fen Isboseth, de soan fen Saul, jins fijân, dy't jins siele socht; sa hat de Heare ús hear de kening hjoed wraek dien oan Saul en oan syn sied.
9 Mar David antwirde Rechab en syn broer Baëna, de soannen fen Rimmon de Beërothyt, en sei tsjin hjar: Sa wier as de Heare libbet, dy't myn siele forlost hat út alle binearing:
10 him dy't my tynge die, sizzende: Sjuch, Saul is dea! wylst er yn eigen eagen immen wier dy't gôe tynge brocht, haw ik grypt en to Siklach deade, om him opbringersjild to jaen.
11 Hofollestemear net scil ik, nou't goddeleaze ljue in rjuchtfeardich man yn syn hûs op syn bêd formoarde hawwe, syn bloed fen jimme hannen easkje, en jimme fen 'e ierde fordwaen?
12 En David gebea syn jongfeinten, en hja deaden hjar, en houden hjarren de hannen en de foetten ôf, en hongen hjar op by de fiver to Hebron; mar Isboseths holle namen hja en bigroeven dy yn Abners grêf to Hebron.

HAEDSTIK 5

1 Do kamen al de stammen fen Israël to Hebron, ta David, en hja sprieken, sizzende: Sjuch, wy binne jins biente en jins flêsk.
2 Jister en earjister, do't Saul kening oer ús wier, wierne jo it al dy't Israël út- en ynbrochten; dêrom hat de Heare tsjin jo sein: Dû scilst myn folk Israël weidzje, en dû scilst foarst wêze oer Israël.
3 Sa kamen al de âldsten fen Israël ta de kening to Hebron; en de kening David makke to Hebron foar it oantlit des Heare in forboun mei hjarren; en hja salven David ta kening oer Israël.
4 Tritich jier wier David âld, do't er kening waerd; fjirtich jier hat er regearre.
5 To Hebron hie er saun jier en seis moanne regearre oer Juda; en to Jeruzalem regearre er trije en tritich jier oer hiele Israël en Juda.
6 En de kening teach mei syn mannen nei Jeruzalem, tsjin de Jebusiten dy't yn dat gea wennen; en hja sprieken ta David, sizzende: Dû komst der net yn, mar de blinen en lammen scille dy fordriuwe; wy wolle mar sizze: David komt der net yn.
7 Mar David naem de fêsting Sion yn; dat is Davids stêd.
8 En David sei dy deis: Al hwa't de Jebusiten slacht, lit dy gripe sawol de lammen as de blinen, dy't Davids siele hatet! Dêrom is it sizzen: In bline en in lamme scille net yn 'e timpel komme.
9 En David sette him nei wenjen yn 'e fêsting, en neamde dy Davids stêd. En David boude yn it rounom, fen Millo ôf nei binnen ta.
10 En David waerd al geandewei greater, en de Heare, de God der hearskaren, wier mei him. [pag. 316]
11 En Hiram, de kening fen Tyrus, stjûrde David boaden, en sederhout, en timmerljue en mitselers; en hja setten David in hûs.
12 En David mirk dat de Heare him bifêstige as kening oer Israël, en dat Er syn keninkryk forhege om 'e wille fen syn folk Israël.
13 En David naem, nei't er fen Hebron kommen wier, mear bywiven en frouljue fen Jeruzalem; ek waerden David op 'e nij soannen en dochters berne.
14 En dit binne de nammen fen dyjingen dy't him to Jeruzalem berne binne: Sammua en Sobab en Nathan en Salomo,
15 en Jibchar en Elisua en Nefech en Jafia,
16 en Elisama en Eljada en Eliféleth.
17 Do't nou de Filistinen hearden, dat hja David ta kening oer Israël salve hiene, teagen

al de Filistinen op om David to siikjen, mar David, dat hearrende, teach del nei de fêsting.
18 En de Filistinen kamen en forspraetten hjar yn ’e delling fen Refaïm.
19 Do bifrege David de Heare, sizzende: Scil ik optsjen tsjin de Filistinen? Scille Jo se yn myn hân jaen? En de Heare sei tsjin David: Tsjuch op, hwent wis scil Ik de Filistinen yn dyn hân jaen.
20 Do kaem David to Baäl Pearazim; en David forsloech se dêr, en sei: Foar myn oantlit is de Heare troch myn fijannen hinnebritsen as in trochbraek fen wetter; dêrom neamde er de namme fen dat plak Baäl Pearazim.
21 En hja lieten hjar ôfgoaden dêr, en David en syn mannen namen dy mei.
22 Mar de Filistinen teagen yetris op, en wer forspraetten se hjar yn ’e delling fen Refaïm.
23 Do bifrege David de Heare, dy sei: Dû scilst net optsjen; tsjuch hjar fen efteren om en kom hjarren bynei flak by de balsembeammen.
24 En it mei barre hwennearstû in rûzjen rinnen hearst oer de toppen fen ’e balsembeammen, datstû dy repst, hwent den is de Heare foar dyn oantlit úttein om it leger fen ’e Filistinen to slaen.
25 En David die lyk as de Heare him hjitten hie; en hy forsloech de Filistinen fen Geba ôf oant by Gezer.

## HAEDSTIK 6.

1 Dêrnei forsammele David yetris al de útlêzenen fen Israël, tritich tûzen man.
2 En David makke tarissing, en teach mei al it folk dat er by him hie op nei Baälim Juda, om dêr Gods arke wei to heljen, dêr’t de Namme by oanroppen wirdt, de namme fen ’e Heare der hearskaren, dy’t op ’e cheruhim troanet.
3 En hja rieden Gods arke op in nije wein, en hellen hjar út it hûs fen Abinadab, dat op in hichte stiet, wylst Uzza en Ahio, Abinadabs soannen, de nije wein stjûrden.
4 Do’t hja den, mei Gods arke derop, foartrieden út Abinadabs hûs, dat op ’e hichte stiet, roun Ahio foar de arke út.
5 En David en it hiele hûs fen Israël dounsen út alle macht foar des Heare oantlit, op lieten, en by siters, en by harpen, en by pauken, en by bekkens, en by simbalen.
6 Mar do’t hja njonken Nachons terskflier wierne, sloech Uzza de hannen oan Gods arke om hjar tsjin to hâlden, hwent de oksen stroffelen.
7 Do lôge de grime des Heare op tsjin Uzza, en God sloech him dêr om syn ûnbitochtsumens; en hy stoar dêr by Gods arke.
8 En David wier ûntdien, dat de Heare Uzza tobritsen hie; en hy neamde dat plak Peares Uzza, oant hjoed de dei.
9 En David freze de Heare dy deis en sei: Ho scil de arke des Heare ta my komme?
10 Dêrom woe David de arke des Heare net to sines bringe litte yn Davids stêd; mar David liet hjar bisiden sette yn it hûs fen Obed Edom, de Gethyt.
11 En de arke des Heare bleau yn it hûs fen Obed Edom de Gethyt trije moanne; en de Heare seinge Obed Edom en syn hiele hûs.
12 Mar do’t de kening David de boade krige, sizzende: De Heare hat it hûs fen Obed Edom en al hwet er hat, seinge om ’e wille fen Gods arke, do gyng David hinne en helle Gods arke út Obed Edoms hûs en brocht hjar op nei Davids stêd, mei freugde.
13 En it barde, dat er om ’e seis stappen dy’t de dragers fen ’e arke des Heare [pag. 317] diene, in okse en in mest keal offere.
14 En David dounse út alle macht foar it oantlit des Heare, en David wier girde mei in linnen skouderkleed.
15 Sa brochten David en it hiele hûs fen Israël de arke des Heare op mei jubel en bazuneklank.
16 En it barde, do’t de arke des Heare yn ’e stêd fen David kaem, dat Michal, Sauls dochter, ta it rút útseach. En do’t hja de kening David springen en dounsjen seach foar it oantlit des Heare, forachte hja him yn hjar herte.
17 Do’t hja de arke des Heare den ynbrocht en to plak set hiene, midden yn’e tinte dy’t David for hjar spand hie, offere David brânoffers en tankoffers foar it oantlit des Heare.
18 En do’t David dien hie mei it offerjen fen it brânoffer en fen ’e tankoffers, seinge er it folk yn ’e namme fen ’e Heare der hearskaren.

19 En hy dielde it hiele folk, de hiele
mannichte fen Israël, fen ’e mânljue oant ’e
frouljue, hjarren allegearre in breakoeke en in
stik flesk en in rozinekoeke út. Dêrnei teach al
it folk foart, in elk nei syn hûs.
20 Do’t David ek weromgyng om syn hûs to
seingjen, kaem Michal, Sauls dochter, David
yn ’e miette, en sei: Hwet hat Israëls kening
himsels hjoed in eare oandien, dat er him niis
foar de eagen fen ’e tsjinstfammen fen syn
tsjinstfeinten ûntbleate hat, lyk as lichte ljue
hjar ûnbiskamsum ûntbleatsje!
21 Mar David sei tsjin Michal: Foar it oantlit
des Heare, dy’t my útkard hat boppe jimme
heit en boppe syn hiele hûs, om my ta foarst
oer it folk des Heare, oer Israël, to stellen, ja,
foar it oantlit des Heare scil ik dounsje!
22 En ik scil my noch mear fornederje as niis,
en lyts wêze yn eigen eagen; en by de
tsjinstfammen dêrstû it oer hiest, by dyen scil
ik ta myn eare komme.
23 En Michal, Sauls dochter, krige gjin bern
oan ’e dei fen hjar dea ta.

HAEDSTIK 7.

1 En it barde do’t de kening yn syn hûs
wenne, en de Heare him rounom rêst jown
hie fen al syn fijannen,
2 dat de kening tsjin de profeet Nathan sei:
Sjuch ris, ik wenje yn in sederhouten hûs, en
Gods arke hâldt ta ûnder tintlinnen.
3 Do sei Nathan tsjin de kening: Gean hinne,
doch alles hwet yn jins herte is, hwent de
Heare is mei jo.
4 Mar it barde dyselde nachts, dat it wird des
Heare ta Nathan kaem, sizzende:
5 Gean, en siz tsjin myn tsjinstfeint, tsjin
David: Sa seit de Heare: Scoestû My in hûs
sette om der yn to wenjen?
6 Ik haw ommers yn gjin hûs wenne fen ’e
deis ôf dat Ik Israëls bern út Egypte opfierde
oant hjoed de dei ta, mar Ik bin omtein yn in
tinte, to witten yn in tabernakel.
7 Rounom dêr’t Ik mei al de bern fen Israël
omtein bin, haw Ik dêr ea ien wird spritsen, ta
ien fen Israëls stammen, hwa’t Ik hjitten
hawwe scoe myn folk Israël to weidzjen,
sizzende: Hwerom sette jimme My net in
sederhouten hûs?
8 Nou den, sa scilstû tsjin myn tsjinstfeint,
tsjin David, sizze: Sa seit de Heare der
hearskaren: Ik sels haw dy nommen fen ’e
skieppeweide, efter de skiep wei, datstû foarst
wêze scoest oer myn folk, oer Israël;
9 en Ik haw mei dy west rounom dêrstû tein
bist, en haw al dyn fijannen foar dyn oantlit
útroege; en Ik scil dy in greate namme
meitsje, lyk as de namme fen ’e greaten dy’t
op ’e ierde binne.
10 En Ik scil myn folk Israël plak bistelle en it
plantsje, dat it op syn eigen plak wenje mei en
net langer opjage wirdt; en de tsjoede bern
scille it net wer binearje lyk as eartiids
11 en sûnt de dei dat Ik rjuchters stelde oer
myn folk Israël. Mar Ik scil dy rêst jaen fen al
dyn fijannen; en de Heare docht dy to witten
dat de Heare dy in hûs sette scil.
12 Hwennear’t dyn dagen fol binne, en dû by
dyn âffears rêste scilst, scil Ik dyn sied,
foartkommen út dyn lichem, nei dy opstean
litte en syn keninkryk bifêstigje.
13 Dy scil myn namme in hûs sette; en Ik scil
syn keninklike troan bifêstigje oant yn
ivichheit.
14 Ik scil him wêze ta in heit, en hy scil My
wêze ta in soan; en as er mis-[pag. 318]-
docht, scil Ik him straffe mei in minskeroede
en mei pleagen fen minskebern.
15 Mar myn genede scil fen him net wike, lyk
as Ik se weinommen haw fen Saul, dy’t Ik foar
dyn oantlit weinommen haw.
16 En dyn hûs en dyn keninkryk scille
bistindich wêze foar dyn oantlit oant yn
ivichheit; en yn ivichheit scil dyn troan stean.
17 Neffens al dy wirden en neffens dat hiele
gesicht, sa spriek Nathan ta David.
18 Do gyng de kening David yn, en bleau foar
it oantlit des Heare, en hy sei: Hwa bin ik,
Heare Heare, en hwet is myn hûs, dat Jo my
hjir oan ta brocht hawwe?
19 En dat wier noch to lyts yn jins eagen,
Heare Heare, reden hwerom’t Jo it hûs fen jins
tsjinstfeint ek ûnthjitten dien hawwe oant yn
’e fiere takomst; en dat de wet fen ’e minsken,
Heare Heare.
20 En hwet scil David yette mear ta Jo
sprekke? hwent Jo kenne jins tsjinstfeint,
Heare Heare.
21 Om ’e wille fen jins wird, en neffens jins
hert hawwe Jo al dizze greate dingen dien, om

se jins tsjinstfeint bikend to meitsjen.
22 Dêrom binne Jo great, Heare God, hwent der is gjinien lyk as Jo, en der is gjin God bûten Jo, neffens alles hwet wy mei ús earen heard hawwe.
23 En hwa is lyk as jins folk, lyk as Israël, in ienich folk op ierde, om hwaens wille God kommen is om it to forlossen ta syn folk, en om Himsels namme to meitsjen, en om hwet greats oan jimme to dwaen, en freeslike dingen oan jins lân, foar it oantlit fen jins folk, dat Jo forlost hawwe út Egypte, fen de heidenen en hjar goaden?
24 Ja, Jo hawwe it folk Israël bifêstige ta jins folk oant yn ivichheit, en Jo, Heare, binne hjarren ta in God wirden.
25 Nou den, Heare God, lit it wird dat Jo oer jins tsjinstfeint en oer syn hûs spritsen hawwe bistean oant yn ivichheit; en doch lyk as Jo spritsen hawwe;
26 dat jins namme great wêze mei oant yn ivichheit, dat der sein wirde mei: De Heare der hearskaren is God oer Israël; en it hûs fen jins tsjinstfeint David scil bistindich wêze foar jins oantlit.
27 Hwent Jo, Heare der hearskaren, Jo God fen Israël, Jo hawwe it ear fen jins tsjinstfeint iepene, sizzende: Ik scil dy in hûs sette; dêrom hat jins tsjinstfeint syn herte foun yn it gebet ta Jo.
28 En nou, Heare Heare, Jo binne God en jins wirden binne wierheit, en Jo hawwe dit goede ta jins tsjinstfeint spritsen.
29 Lit it Jo nou den haegje it hûs fen jins tsjinstfeint to seingjen, dat it yn ivichheit foar jins oantlit wêze mei; hwent Jo, Heare Heare, hawwe spritsen, en troch jins seining scil it hûs fen jins tsjinstfeint seinge wirde yn der ivichheit.

HAEDSTIK 8.

1 En it barde dêrnei dat David de Filistinen forsloech en ûnderbrocht; en David naem de Filistinen de leije fen it biwâld út hannen.
2 Ek forsloech er de Moäbiten, en meat hjar mei it snoer, wylst er hjar oer de groun hie to lizzen; en hy meat mei it dûbel snoer om to deadzjen, en mei it inkeld snoer om yn it libben to litten. Sa waerden de Moäbiten David tsjinstber en skatplichtich makke.
3 Ek forsloech David Hadadézer, de soan fen Rehob, de kening fen Soba, do't er opteach om syn macht to fêstigjen oan 'e rivier de Eufraet.
4 En David naem him sauntjinhûndert ruters ôf en tweintich tûzen man foetfolk; en David forlamme de lûkhynders, mar hûndert lûkhynders hâldde er sels.
5 En de Arameërs fen Damaskus kamen om Hadadézer, de kening fen Soba, to helpen; mar David forsloech fen de Arameërs twa en tweintich tûzen man.
6 En David stelde lânfâden oan yn Aram Damaskus, en de Arameërs waerden David tsjinstber en skatplichtich; en de Heare holp David oeral dêr't er hinne teach.
7 En David naem de gouden skylden dy't Hadadézers feinten by hjar hawn hiene, en brocht se to Jeruzalem.
8 En út Betach en út Berothai, stêdden fen Hadadézer, naem de kening David gâns koper mei. [pag. 319]
9 En do't Thoï, de kening fen Hamath, hearde dat David it hiele leger fen Hadadézer forslein hie,
10 stjûrde Thoï syn soan Joaram ta de kening David, om him to freegjen nei syn wolwêzen en om him lok to winskjen, dat er mei Hadadézer striden en him forslein hie, hwent Hadadézer oarlogge oanhâldend tsjin Thoï, en yn syn hân wier silvergûd en goudgûd en kopergûd.
11 Dat hillige de kening David ek oan 'e Heare, mei it silver en it goud dat er hillige hie fen al de folken dy't er ûnderwirpen hie:
12 fen 'e Arameërs, en fen 'e Moäbiten, en fen Ammons bern, en fen 'e Filistinen, en fen 'e Amalekiten, en fen 'e bút fen Hadadézer, de soan fen Rehob, de kening fen Soba.
13 Ek makke David namme, do't er weromkaem nei't er de Arameërs forslein hie yn 'e Sâltdelling, achttjin tûzen man.
14 En hy stelde lânfâden oan yn Edom, yn hiele Edom stelde er lânfâden oan, en al de Edomiten waerden David tsjinstber; en de Heare holp David oeral dêr't er hinneteach.
15 Sa regearre David oer hiele Israël, en David die al syn folk rjucht en gerjuchtichheit.
16 Joäb nou, de soan fen Seruja, stie oer it leger; en Josafat, de soan fen Achilud, wier

kânselier.
17 En Sadok, de soan fen Ahitub, en Achimélech, de soan fen Abjathar, wierne preesters, en Seraja wier skriuwer.
18 En Benaja, de soan fen Jojada, hie de Krethi en de Plethi, en Davids soannen wierne preesters.

HAEDSTIK 9.

1 En David sei: Is der yette immen oerbleaun fen Sauls hûs, hwa't ik ginst dwaen mei om 'e wille fen Jonathan?
2 Nou hie it hûs fen Saul in tsjinstfeint, hwaens namme wier Siba; en hja rôpen him ta David. En de kening sei tsjin him: Bistû Siba? En hy sei: Jins tsjinstfeint.
3 En de kening sei: Is der noch net immen fen Sauls hûs, hwa't ik Gods ginst biwize mei? Do sei Siba tsjin de kening: Der is yette in soan fen Jonathan, dy't lâm is oan beide foetten.
4 En de kening sei tsjin him: Hwer is er? En Siba sei tsjin 'e kening: Sjuch, hy is yn 'e hûs by Machir, de soan fen Ammiël, to Lodebar.
5 Do stjûrde de kening David mannen en liet him helje fen Lodebar, út it hûs fen Machir, de soan fen Ammiël.
6 Do't Mefibóseth, de soan fen Jonathan, Sauls soan, nou ta David kaem, foel er op it oantlit, en bûgde him. En David sei: Mefibóseth! En hy sei: Hjir is jins tsjinstfeint.
7 En David sei tsjin him: Eangje net, hwent ik scil dy wier ginst biwize om 'e wille fen jimme heit Jonathan; en ik scil dy alle lân fen jimme heit Saul weromjaen, en dû scilst alle dagen by my oan tafel brea-ite.
8 Do bûgde er him, en sei: Hwet is jins tsjinstfeint, dat jo omsjoen hawwe nei sa'n deade houn as ik bin?
9 Do rôp de kening Siba, Sauls tsjinner, en sei tsjin him: Al hwet Saul en syn hiele hûs sines west hat, haw ik dyn heare soan jown;
10 en dû scilst it lân for him biarbeidzje, dû sels en dyn soannen en dyn tsjinstfeinten, en safolle ynbringe dat dyn heare soan brea hat to iten; en Mefibóseth, dyn heare soan, scil alle dagen by my oan tafel breaïte. Siba nou hie fyftjin soannen en tweintich tsjinstfeinten.
11 En Siba sei tsjin de kening: Neffens alles hwet myn hear de kening syn tsjinstfeint hjit, sà scil jins tsjinstfeint dwaen; alhowol, Mefibóseth scoe it by my oan tafel hawwe as wier it ien fen 'e kening syn soannen.
12 En Mefibóseth hie in jonge soan, hwaens namme wier Micha; en allegearre dy't Siba by him yn 'e hûs hie wierne Mefibóseths tsjinners.
13 Sa kaem Mefibóseth to Jeruzalem to wenjen, hwent hy iet alle dagen by de kening oan tafel; en hy wier lam oan beide foetten.

HAEDSTIK 10.

1 En it barde dêrnei dat de kening fen Ammons bern stoar, en syn soan Hanun waerd kening yn syn plak.
2 Do sei David: Ik scil ginst dwaen oan Hanun, de soan fen Nahas, lyk as syn heit ginst oan my dien hat. En [pag. 320] David stjûrde tsjinstfeinten, om him troch hjar tsjinst to treasten oer syn heit. En Davids tsjinstfeinten kamen yn it lân fen Ammons bern.
3 Do seine de foarsten fen Ammons bern tsjin Hanun, hjar hear: Earet David jins heit yn jins eagen, om't er treasters ta jo stjûrd hat? Hat David syn tsjinstfeinten dêrom net ta jo stjûrd, om de stêd op to nimmen, hjar to bispieden en hjar ûnderstboppest to kearen?
4 Do naem Hanun Davids tsjinstfeinten en skearde hjarren it bird heal ôf, en snie hjarren de klean healwei ôf, oan it efterst ta, en hy liet hjar gean.
5 Do't hja dat David to witten diene, stjûrde er hjarren gûds yn 'e miette, hwent dy mannen skammen hjar tige; en de kening sei: Bliuw to Jericho oant jimme bird wer woeksen is; kom den werom.
6 Do't Ammons bern nou seagen dat hja op in kweanamme kommen wierne by David, stjûrden Ammons bern boaden út en hierden fen de Arameërs fen Beth Rehob en fen de Arameërs fen Soba tweintich tûzen man foetfolk, en fen 'e kening fen Maächa tûzen man, en fen 'e mannen fen Tob toalve tûzen man.
7 En David, dat hearrende, stjûrde Joäb der op út mei it hiele leger, to witten de helten.
8 En Ammons bern teagen út en stelden hjar yn slachoarder by de doar fen 'e poarte, wylst de Arameërs fen Soba en Rehob en de

mannen fen Tob en Maächa bisiden yn it f jild wierne.
9 Do't Joäb den seach dat it front fen 'e slachoarder tsjin him wier, fen foaren en fen efteren, socht er de bêsten út al de útlêzenen fen Israël en stelde hjar op tsjin de Arameërs,
10 mar it oare folk joech er ûnder it bifel fen syn broer Abisai, en dy stelde er op tsjin Ammons bern.
11 En hy sei: Mochten de Arameërs my oerkinne, den scilstû my to help komme; en mochten Ammons bern dy oerkinne, den scil ik dy to help komme.
12 Wêz sterk, en lit ús sterk wêze for ús folk en for de stêdden fen ús God; en de Heare mei dwaen hwet goed is yn syn eagen.
13 Do teagen Joäb en it folk dat er by him hie foarút ta de striid tsjin de Arameërs, en hja flechten for syn oantlit.
14 Do't Ammons bern lykwol seagen dat de Arameërs flechten, flechten hja ek for it oantlit fen Abisai en ûntwieken yn 'e stêd. En Joäb teach werom fen Ammons bern en kaem to Jeruzalem.
15 Mar de Arameërs, sjende dat hja foar Israëls oantlit slein wierne, forienigen hjar op 'e nij;
16 en Hadarézer stjûrde boaden en liet de Arameërs dy't oer de rivier wenje opkomme, en hja kamen to Helam, en Sobach, Hadarézers kriichsoerste, teach foar hjarren út.
17 Do't dat David trochdien waerd, forsammele er hiele Israël, en teach oer de Jordaen, en kaem to Helam. En de Arameërs stelden hjar tsjin David op en strieden mei him.
18 Mar de Arameërs flechten for Israëls oantlit, en David deade fen 'e Arameërs saunhûndert lûkhynders en fjirtich tûzen rydhynders; ek sloech er Sobach, hjar kriichoerste, dat er it dêr bistoar.
19 Do't al de keningen dy't Hadarézer tsjinnen den seagen dat hja foar Israëls oantlit slein wierne, makken hja frede mei Israël en waerden hjarren tsjinstber; en de Arameërs drigen der tsjin oan Ammons bern langer to helpen.

HAEDSTIK 11.

1 En it barde mei forrin fen in jier, tsjin de tiid hwenneart de keningen úttsjugge, dat David Joäb en syn tsjinstfeinten en hiele Israël útstjûrde. En hja plonderen Ammons bern en bilegeren Rabba, wylst David to Jeruzalem bleau.
2 En it barde tsjin de jountyd, dat David fen it bêd gyng, en wannele op it dak fen it keningshûs; en fen it dak seach er in frou dy't hjar wosk, en dy frou wier tige tsjep fen uterlik.
3 En David stjûrde der gûdden op út en fornaem nei de frou, en hy krige it biskied: Is dat Bathséba net, de dochter fen Eliam, de frou fen Uria de Hethyt?
4 Do stjûrde David boaden, en liet hjar helje. En do't hja ta him kommen wier, sliepte er by hjar, nei't hja hjar reinige hie fen hjar ûnreinens; dêrnei gyng hja wer nei hûs. [pag. 321]
5 En de frou waerd swier, en hja liet der David tynge fen dwaen; ik bin swier wirden, sei hja.
6 Do die David de boade oan Joäb: Stjûr Uria de Hethyt ta my. En Joäb stjûrde Uria ta David.
7 Do't Uria den ta him kaem, frege David nei Joäbs wolwêzen, en nei it wolwêzen fen it folk, en ho't it der mei de oarloch foar stie.
8 Dêrnei sei David tsjin Uria: Gean nei hûs en waskje dyn foetten. En do't Uria út 'e kening syn hûs kaem, waerd him in gerjucht fen 'e kening efternei brocht.
9 Mar Uria joech him del foar de doar fen 'e kening syn hûs, mei al de tsjinstfeinten fen syn hear; en hy gyng net nei syn eigen hûs.
10 En hja fornijden it David, sizzende: Uria is net nei hûs gien. Do sei David tsjin Uria: Komstû net fen 'e reis? hwerom bistû net nei hûs gien?
11 En Uria sei tsjin David: De arke en Israël en Juda hâlde ta yn tinten, en myn hear Joäb en de tsjinstfeinten fen myn hear lizze yn it iepen fjild; en scoe ik nei hûs gean to iten en to drinken, en to sliepen by myn frou? Sa wier as jo libje en jins siele libbet, soks scil net wêze.
12 En David sei tsjin Uria: Bliuw hjir hjoed ek, den scil ik dy moarn gean litte. Sa bleau Uria dy deis to Jeruzalem.

13 Mar de oare deis bea David him foar syn
oantlit to iten en to drinken, en hy makke him
dronken. Dêrnei gyng er de jouns by tafel wei
om him del to jaen op syn leger, mei de
tsjinstfeinten fen syn hear, mar yn syn hûs
kaem er net.
14 En it barde de moarns dat David in brief
skreau oan Joäb, en hy stjûrde dy troch Uria's
eigen hân.
15 En hy skreau en gebea yn it brief: Set Uria
foaroan yn it fûlst fen 'e striid, en tsjuch den
tobek efter him wei, dat er slein wirde mei en
stjerre.
16 En it barde nei't Joäb de stêd opnommen
hie, dat er Uria op in plak sette dêr't er fen
wist dat dêr striidbere mannen tahâldden.
17 Do't de mannen fen 'e stêd den útteagen
en mei Joäb strieden, foelen der hwa fen it
folk, fen Davids feinten, en Uria de Hethyt
stoar ek.
18 Do stjûrde Joäb boade, en die David it
hiele forslach fen 'e striid.
19 En hy gebea en sei de boade: Hwennearstû
de kening it hiele forslach fen 'e striid dien
hast,
20 en it mocht barre dat de kening syn grime
opkomt, en hy tsjin dy seit: Hwerom hawwe
jimme jim ek sa nei oan 'e stêd weage, om dêr
to striden? Bigriepen jimme den net dat hja
boppe fen 'e mûrre ôf sjitte scoene?
21 Hwa hat Abimélech, de soan fen
Jerubbéseth, forslein? Smiet in frou net fen 'e
mûrre ôf in stik fen in mounlestien op him,
dat er dêr to Thebes stoar? Hwerom hawwe
jimme jim sa tichte by de mûrre weage? den
scilstû sizze: Jins tsjinstfeint Uria de Hethyt is
ek dea.
22 En de boade gyng, en kaem, en forhelle
David alles dêr't Joäb him mei útstjûrd hie.
23 En de boade sei tsjin David: De ljue wierne
ús oermânsk en teagen tsjin ús to fjilde, mar
wy setten hjar efternei oan 'e poartedoar ta;
24 do skeaten de bôgesjitters fen 'e mûrre ôf
op jins feinten, dat der gûdden fen 'e kening
syn feinten dea bleauwen; en jins feint Uria de
Hethyt is ek dea.
25 En David sei tsjin de boade: Sa scilstû tsjin
Joäb sizze: Lit dizze saek net kwea wêze yn
jins eagen, hwent it swird fortart de iene sawol
as de oare; striid noch fûler tsjin de stêd, en
forwoast hjar; en sa scilstû him oantreastigje.
26 Do't Uria's frou nou hearde dat hjar man
Uria dea wier, gyng hja yn'e rouwe fen hjar
hear.
27 Mar do't de rouwe om wier, stjûrde David
gûdden en naem hjar by him yn 'e hûs; en hja
waerd him ta frou, en berne him in soan. Mar
dat stik dat David dien hie wier kwea yn 'e
eagen des Heare.

HAEDSTIK 12.

1 Dêrom stjûrde de Heare Nathan ta David;
en do't dy ta him kommen wier, sei er tsjin
him: Der wierne ris twa mannen yn in stêd, in
riken en in earmen ien.
2 De rike hie skiep en kij by de mannichte;
3 de earme lykwols hie oars neat as ien lyts
eilaem, dat er kocht hie en op-[pag. 322]-
brocht oant it great wirden wier by him en by
syn bern tagelyk; it iet fen syn byt, en dronk út
syn romer, en sliepte op syn knibbel, en it
wier him in dochter allyk.
4 Do't de rike man nou immen by him krige,
bigreate it him to nimmen fen syn skiep en
fen syn kij, om it de reisbere man dy ta him
kommen wier ré to meitsjen; en hy naem de
earme man syn eilaem en makke dat de man
ré dy ta him kommen wier.
5 Do waerd David tige grammoedich op dy
man, en hy sei tsjin Nathan: Sa wier as de
Heare libbet, de man dy't dat dien hat is de
dea skildich;
6 en dat eilaem scil er fjouwerdûbeld
weromjaen, dêrom dat er dat stik dien en gjin
erbarming hawn hat.
7 Do sei Nathan tsjin David: Jo binne dy
man! Sa seit de Heare, de God fen Israël: Ik
haw dy ta kening salve oer Israël en Ik haw dy
rêdden út Sauls hân.
8 En Ik haw dy dyn heare hûs jown, en dyn
heare frouljue op 'e knibbel, ja, Ik haw dy it
hûs fen Israël en it hûs fen Juda jown; en
byhwennear't dat to min west hie, scoe Ik dy
der yette mear by jown hawwe.
9 Hwerom hastû it wird des Heare forachte
en doch hwet kwea is yn syn eagen? Dû hast
Uria de Hethyt mei it swird forslein, en syn
frou hastû dysels ta frou nommen, en him
hastû deade troch it swird fen Ammons bern.
10 Nou den, it swird scil fen dyn hûs net wike

oant yn ivichheit, dêrom datstû My forachte
hast, en de frou fen Uria de Hethyt nommen
hast, dat hja dyn frou wêze mocht.
11 Sa seit de Heare: Sjuch, Ik scil kwea oer dy
komme litte út dyn eigen hûs, en Ik scil dyn
frouljue nimme foar dyn eagen en jow hjar
oan dyn neiste, dat dy by dyn frouljue lizze
mei foar de eagen fen dizze sinne.
12 Hwent dû hast it yn it forhoalen dien, mar
Ik scil itselde dwaen foar hiele Israël en foar
de sinne.
13 Do sei David tsjin Nathan: Ik haw sûndige
tsjin de Heare. En Nathan sei tsjin David: Den
hat de Heare jins sûnde ek forjown; jo scille
net stjerre.
14 Lykwols, omdat jo troch dit stik de
fijannen des Heare reden ta swiere laster jown
hawwe, scil it bern dat jo berne is wis stjerre.
15 Do gyng Nathan nei hûs. En de Heare
sloech it bern dat Uria's frou David berne hie,
dat it tige siik waerd.
16 En David socht God for it jonkje; en David
fêste ynmoedich, en kaem yn en laei de hiele
nacht oer de ierde.
17 Do gyngen de âldsten fen syn hûs nei him
ta, om him to biwegen oerein to kommen;
mar hy woe net en iet gjin brea mei hjarren.
18 En it barde de saunde deis dat it bern
stoar; en Davids tsjinners seagen der tsjin oan
him to sizzen dat it bern wei wier; hwent hja
seine: Sjuch, do't it bern yette yn it libben
wier, sprieken wy him oan, mar hy hearde net
nei ús stimme; ho kinne wy him den oansizze:
It bern is wei? hwent hy mocht it him ris
neinimme.
19 Mar David fornaem dat syn tsjinners
ûnderinoar gruten; do bigriep David dat it
bern wei wier; dêrom sei David tsjin syn
tsjinners: Is it bern wei? En hja seine: It is wei.
20 Do kaem David oerein fen 'e ierde, en wosk
en salve him, en teach oare klean oan, en gyng
yn it hûs des Heare en oanbea; dêrnei kaem er
yn 'e hûs, en frege om brea, en hja setten him
brea foar, en hy iet.
21 Dêrom seine syn tsjinners tsjin him: Hwet
is dit for ding dat jo dien hawwe? Om 'e wille
fen it libbene bern hawwe jo fêste en skriemd,
en nauwerneed is it bern wei of jo jowe jo
oerein to breaïten.
22 En hy sei: Do't it bern yette libbe, haw ik
fêste en skriemd, hwent ik tocht: Hwa wit scil
de Heare my net genedich wêze, dat it bern yn
it libben bliuwt.
23 Mar nou is it wei, dat hwerom scoe ik
langer fêstje? Kin ik him yette weromhelje? Ik
scil wol ta him gean, mar hy scil net
weromkomme ta my.
24 Dêrnei treaste David syn frou Bathséba, en
kaem ta hjar en sliepte by hjar; en hja berne in
soan, hwaens namme er Salomo neamde; en
de Heare hie him ljeaf,
25 en stjûrde tynge troch de tsjinst fen 'e
profeet Nathan, en neamde syn namme
Jedidjah, om 'e wille des Heare. [pag. 323]
26 Joäb nou oarlogge tsjin Rabba fen
Ammons bern; en hy naem de keninklike stêd
yn.
27 Do stjûrde Joäb boaden ta David, en sei: Ik
haw oarlogge tsjin Rabba; ek haw ik de
wetterstêd ynnommen;
28 forsammelje jo nou it oare folk, en
bilegerje de stêd, en nim hjar yn; hwent myn
namme mocht ris oer de stêd útroppen wirde,
byhwennear't ik hjar ynnimme scoe.
29 Do forsammele David al it folk, en teach
nei Rabba, en hy oarlogge der tsjin, en naem
it yn.
30 En hy naem Milkom de kroan fen 'e holle,
dy't in talint goud woech en biset wier mei
edelstiente, en hja kaem op Davids holle; en
hy fierde in tige rike bút út 'e stêd.
31 Ek fierde er it folk dat dêr wenne om utens,
en sette hjar oan 'e seagen en oan 'e izeren
houwielen en oan 'e izeren bilen, en liet hjar
arbeidzje op 'e tichelwirken; en allyksa die er
al de stêdden fen Ammons bern. Dêrnei teach
David mei al it folk werom nei Jeruzalem.

HAEDSTIK 13.

1 En neityd barde dit: Absalom, Davids soan,
hie in tsjeppe sister, hwaens namme wier
Thamar; en Amnon, Davids soan, krige hjar
ljeaf.
2 En it wier Amnon sa near fen wegen syn
sister Thamar, dat hy der net goed fen waerd;
hwent hja wier jongfaem, dat Amnon seach
gjin mûglikheit om hjar to nei to kommen.
3 Mar Amnon hie in frjeon, hwaens namme
wier Jonadab, in soan fen Simeä, Davids
broer; en Jonadab wier in tige bitûft man.

4 Dy sei tsjin him: Hwerom falle jo by moarnen mear ôf, jo keningssoan? Scille jo it my net to witten dwaen? Do sei Amnon tsjin him: Ik haw Thamar, myn broer Absaloms sister, ljeaf.
5 En Jonadab sei tsjin him: Gean op bêd lizzen, en bear dat jo siik binne. Hwennear't jimme heit den komt om ris by jo to sjen, scille jo tsjin him sizze: Lit myn sister Thamar dochs komme, om my to spizigjen mei brea en de spize foar myn eagen klear to meitsjen, dat ik it oansjen mei en ite fen hjar hân.
6 En Amnon gyng lizzen, en bearde dat er siik wier. Do't de kening nou kaem om ris by him to sjen, sei Amnon tsjin de kening: Lit myn sister Thamar dochs komme en my foar myn eagen twa koeken klearmeitsje, dat ik ite mei fen hjar hân.
7 Do stjûrde David boade nei hûs om Thamar, sizzende: Gean dochs nei it hûs fen dyn broer Amnon, en meitsje him spize klear.
8 En Thamar kaem by hjar broer Amnon yn 'e hûs, wylst er op bêd laei, en hja krige daei en knette it, en makke der koeken fen foar syn eagen, en bakte de koeken.
9 En hja naem de panne en kearde dy om foar syn oantlit, mar hy wegere to iten. En Amnon sei: Lit alle man by my wei gean! En alle man gyng by him wei.
10 Do sei Amnon tsjin Thamar: Bring my de spize yn 'e sliepkeamer, dat ik fen dyn hân ite mei. En Thamar naem de koeken dy't hja bakt hie, en brocht se hjar broer Amnon yn 'e sliepkeamer.
11 Wylst hja it him nou oanbea om derfen to iten, griep er hjar, en sei tsjin hjar: Kom by my, myn sister.
12 Mar hja sei tsjin him: Né, myn broer, ûntearje my net, hwent sa docht men net yn Israël, doch sok in dwaesheit net.
13 Hwent ik, hwer scoe ik mei myn skande keare? En dû, dû scoest ien fen 'e dwazen yn Israël allyk wêze. Sprek der den ljeaver oer mei de kening, hwent hy scil my dy net ûnthâlde.
14 Hy lykwols woe net nei hjar stimme harkje, mar sterker as hja forkrêfte er hjar en skeinde hjar.
15 Dêrnei hate Amnon hjar mei in fûleindigen haet, hwent de haet dêr't er hjar mei hate wier greater as de ljeafde dêr't er hjar mei ljeafhawn hie; en Amnon sei tsjin hjar: Jow dy ôf en gean foart.
16 Mar hja sei tsjin him: Der is gjin reden om my foart to jeijen; dat kwea scoe greater wêze as it oare datst my oandien hast. Hy lykwols woe net nei hjar harkje.
17 En hy rôp de feint dy't him tsjinne, en sei: Drifkje dizze hjir by my wei nei bûten, en skoattelje de doar efter hjar.
18 Hja nou hie in wiid kleed oan, hwent yn sokke mantels plichten de [pag. 324] keningsdochters dy't jongfaem wierne to rinnen. En syn tsjinner brocht hjar nei bûten, en skoattele de doar efter hjar.
19 Do die Thamar yeske op 'e holle, en toskoerde it wide kleed dat hja oanhie; en hja hâldde de hannen oan 'e holle en gyng al kritende oer de wei.
20 En hjar broer Absalom sei tsjin hjar: Hat dyn broer Amnon dy to nei west? Hâld dy mar stil, myn sister, it is dyn broer; tsjuch dy dizze saek net to folle oan. Sa bleau Thamar iensum by hjar broer Absalom yn 'e hûs.
21 Do't de kening David al dy dingen hearde, waerd er tige grammoedich.
22 Absalom lykwols spriek net mei Amnon, noch goed noch kwea, mar Absalom hate Amnon, om reden dat er syn sister Thamar ûnteare hie.
23 En it barde folút twa jier letter dat Absalom de skieppeskearders hie to Baäl Hazor, dat by Efraïm leit; en Absalom bea al de soannen fen 'e kening.
24 En Absalom kaem ta de kening en sei: Sjuch, nou hat jins tsjinstfeint de skieppeskearders, lit de kening en syn tsjinstfeinten dochs mei jins feint gean.
25 Mar de kening sei tsjin Absalom: Né, myn soan, lit ús dochs net allegearre meiïnoar gean, dat wy dy net ta in lêst binne. En alhowol't er oanhâldde, woe er net mei, mar seinge him.
26 Do sei Absalom: Sa net, lit myn broer Amnon den meigean. Mar de kening sei tsjin him: Hwerfor scoe dy mei?
27 Do't Absalom lykwols oanhâldde, liet er Amnon en al de keningssoannen meigean.
28 En Absalom gebea en sei syn feinten: Tink der om, hwennear't Amnons herte fleurich is

fen ’e wyn, en ik tsjin jimme siz: Slach Amnon dea, den scille jimme him deadzje; eangje net, bin ik it net dy’t it jimme gebean haw? Wêz sterk en wêz ûnforfeard.
29 En Absaloms feinten diene Amnon lyk as Absalom gebean hie. Do sprongen al de keningssoannen oerein, en kleauwen in elk op syn ezel en flechten.
30 En it barde wylst hja ûnderweis wierne, dat de rop ta David kaem, sizzende: Absalom hat al de soannen fen ’e kening forslein, en der is gjinien fen hjarren oerbleaun.
31 Do gyng de kening oerein, en toskoerde syn klean, en liet him oer de groun falle, wylst syn tsjinstfeinten der allegearre mei toskoerde klean by stiene.
32 Mar Jonadab, de soan fen Simeä, Davids broer, fette it wird op en sei: Myn hear hoecht gjin noed to hawwen dat hja al de jonge mannen, de soannen fen ’e kening, deade hawwe, Amnon allinnich is mar dea, hwent dêr hat Absalom mei omroun fen’e eigenste deis ôf dat er syn sister Thamar skeind hat.
33 Myn hear de kening moat it net sa swier opnimme en mien, dat de keningssoannen allegearre dea binne, hwent Amnon allinnich is dea.
34 Absalom nou flechte. En de jongfeint dy’t op wacht stie, sloech de eagen op en seach ta, en sjuch, dêr kaem gâns folk de wei del efter him, fen ’e berchkant.
35 Do sei Jonadab tsjin ’e kening: Sjuch, dêr komme de soannen fen ’e kening oan; neffens jins tsjinstfeint syn sizzen, sa hat it him tadroegen.
36 En it barde do’t er útspritsen wier, sjuch, dêr kamen de keningssoannen oan, en hja setten hjar lûd út en skriemden; en de kening en al syn tsjinstfeinten skriemden ek mei in tige great geskriem.
37 Mar Absalom wier flechte en teach nei Talmai, de soan fen Ammihur, de kening fen Gesur. En David roude om syn soan al dy dagen.
38 Absalom den hie de flecht nommen en wier nei Gesur tein, en hy bleau dêr trije jier.
39 Do krige de kening David hertsynliken langst om nei Absalom ta; hwent hy wier oer it forlies fen Amnon hinne.

HAEDSTIK 14.

1 Do’t Joäb, de soan fen Seruja, den fornaem dat it herte fen ’e kening oer Absalom hong,
2 stjûrde Joäb gûdden nei Tekoä, en liet dêr in wize frou weihelje, en hy sei tsjin hjar: Bear dochs dat jo rouwe, en tsjuch rouklean oan, en salvje jo net mei oalje, mar kom as in frou dy’t al forskate dagen roud hat om in forstoarne;
3 en gean nei de kening, en sprek sa [pag. 325] en sa ta him. En Joäb joech hjar de wirden yn ’e mûle.
4 En de Tekoïtyske frou kaem ta de kening, en do’t hja op it oantlit oer de groun fallen wier en hjar bûgd hie, sei hja: Help, o kening!
5 En de kening sei tsjin hjar: Hwet is der oan? En hja sei: Och, ik bin widdou en myn man is dea.
6 En jins tsjinstfaem hie twa soannen, en dy rekken togearre yn it fjild oan it fjuchtsjen, en der wier gjinien dy’t hjar skiede koe; sa forsloech de iene de oare en deade him.
7 En sjuch, nou is de hiele sibbe opstien tsjin jins tsjinstfaem en hja hawwe sein: Hjir mei him dy’t syn broer forslein hat, dat wy him deadzje meije for de siele fen syn broer dy’t er formoarde hat, en de erfgenamt ek fordylgje; sa wolle hja de koal fjûr dy’t ik yette oer haw útdwêste, dat hja myn man gjin namme noch oerbliuwsel op ’e ierdboaijem litte.
8 Do sei de kening tsjin de frou: Gean mar nei hûs, ik scil jins saek bistelle.
9 En de Tekoïtyske frou sei tsjin de kening: Myn hear de kening, lit my en ús heite hûs de skild hawwe, mar de kening en syn troan binne ûnskildich.
10 En de kening sei: Hwa tsjin jo sprekke mei, bring dy ta my, en hy scil jo foartoan net wer toneikomme.
11 En hja sei: Lit de kening dochs tinke oan ’e Heare jins God, dat de bloedwrekers net al to machtich oan it fordjerren geane, en hja myn soan net fordylgje. Do sei er: Sa wier as de Heare libbet, gjin hier fen jins soan scil op ’e ierde falle.
12 Do sei de frou: Lit jins tsjinstfaem dochs in wird ta myn hear de kening sprekke meije. En hy sei: Sprek.
13 En de frou sei: Hwerom hawwe jo itselde

den bitocht tsjin Gods folk? Hwent nou't de kening dit útslútsel jown hat, is er sels in skildige allyk, om't de kening lit syn eigen forskoveling net weromkomme.
14 Hwent wy scille ienris stjerre, en wêze as wetter dat útgetten wirdt oer de ierde en net wer forgearre wirde kin; God lykwols nimt de siele net wei, mar tinkt tinzen om in forstjitteling net fen Him to stjitten.
15 Dat ik nou den kommen bin om dit wird ta myn hear de kening to sprekken, is omdat it folk my bang makke hat; dêrom tocht jins tsjinstfaem: Lit my dochs ta de kening sprekke, faeks scil de kening it wird fen syn tsjinstfaem dwaen.
16 Hwent de kening scil harkje en rêd syn tsjinstfaem út 'e hân fen 'e man dy't fen doel is my en myn soan beide to dylgjen út Gods erfdiel.
17 Fierders tocht jins tsjinstfaem: It wird fen myn hear de kening scil my rêst jaen, hwent lyk as de ingel fen God, sa is myn hear de kening yn 'e ûnderskieding fen it goede en it kweade; en mei de Heare jins God mei jo wêze.
18 Do antwirde de kening en sei tsjin de frou: Hâld my nou neat binefter fen hwet ik jo freegje scil. En de frou sei: Lit myn hear de kening mar sprekke.
19 En de kening sei: Is Joäbs hân mei jo yn dit alles? En de frou antwirde en sei: Sa wier as jins siele libbet, myn hear de kening! gjinien kin rjuchts of lofts ûntkomme fen alles dat myn hear de kening sein hat; ja, jins tsjinner Joäb dy hat it my gebean, en hy hat jins tsjinstfaem al dizze wirden yn 'e mûle jown.
20 Om de saek in oar oansjen to jaen, dêrom is jins tsjinner Joäb sa to wirk gien. Mar myn hear is wiis neffens de wiisheit fen Gods ingel, hy fornimt alles hwet op 'e ierde is.
21 Do sei de kening tsjin Joäb: Hawar, ik scil it dwaen; dat gean hinne, helje de jongfeint Absalom werom.
22 Do foel Joäb op it oantlit oer de groun en bûgde him djip, en seinge de kening, en Joäb sei: Nou wit jins tsjinstfeint dat er ginst yn jins eagen foun hat, myn hear de kening, nou't de kening dien hat neffens it wird fen syn tsjinstfeint.
23 En Joäb gyng oerein en teach nei Gesur, en hy brocht Absalom to Jeruzalem.
24 En de kening sei: Hy kin nei syn eigen hûs gean, mar hy scil myn oantlit net sjen. Sa kaem Absalom yn syn eigen hûs to wenjen, en seach it oantlit fen 'e kening net.
25 En yn hiele Israël wier der nimmen [pag. 326] sa tsjep as Absalom, sa boppe alle lof, fen 'e foetsoal ôf oant de hollekrún ta hied er gjin skeel oan him.
26 En hwennear't er de holle biknippe liet — hwent it barde op it ein fen elk jier dat er him knippe liet; om't it him to swier waerd, dêrom moast er it knippe litte — den woech it hier fen syn holle twahûndert sikkel, neffens it keninklik gewicht.
27 Ek waerden Absalom trije soannen berne, en ien dochter, by namme Thamar; dat wier in fanke tsjep fen uterlik.
28 En Absalom wenne folút twa jier to Jeruzalem, dat er de kening syn oantlit net seach.
29 Dêrom ûntbea Absalom Joäb, dat er him ta de kening stjûre mocht, mar dy woe net by him komme; en hy ûntbea him yetris, de twade kear, mar hy woe net komme.
30 Do sei er tsjin syn feinten: Sjuch, it stik lân fen Joäb leit oan mines, en hy bout der koarn op; gean hinne en stek it yn 'e brân. En Absaloms feinten stieken it stik yn 'e brân.
31 Do joech Joäb him op, en sette nei Absaloms hûs, en sei tsjin him: Hwerom hawwe jins feinten myn stik bou yn 'e brân stitsen?
32 En Absalom sei tsjin Joäb: Sjuch, ik haw dy ûntbean, sizzende: Kom harren, dat ik dy ta de kening stjûre mei, om to sizzen: Hwerfor bin îk fen Gesur kommen? It wier better for my dat ik dêr yette wenne. Nou den, lit my it oantlit fen 'e kening sjen, en mocht ik yette skild hawwe, lit him my deadzje.
33 Do gyng Joäb nei de kening, en die it him to witten. En hy rôp Absalom, en dy kaem ta de kening, en bûgde him foar de kening mei it oantlit nei de groun, en de kening patte Absalom.

HAEDSTIK 15.

1 En it barde dêrnei dat Absalom him hynder-en-weinen oantúgde, en fyftich man dy't foar syn oantlit útrounen.

2 Ek kaem Absalom der alle moarnen bytiid ôf, en gyng stean oan ’e kant fen ’e poartewei; en it barde dat Absalom alle man dy’t skeel hie en ta de kening kaem om rjucht, by him rôp en sei: Ut hokker stêd komstû? As er den sei: Jins tsjinstfeint is út ien fen Israëls stammen,
3 den sei Absalom tsjin him: Wis, dyn saek is earlik en rjucht, mar fen kenings wegen wirdstû dochs net forheard.
4 Fierder sei Absalom: Och mochten se my rjuchter yn it lân meitsje, dat alle man dy’t in skeel of pleit hat ta my komme koe, ik scoe him rjucht dwaen.
5 It barde ek hwennear’t immen op him ta kaem om him foar him to bûgen, dat er de hân útstiek en him oanhelle, en him patte.
6 En op dy wize die Absalom alle Israëliten dy ta de kening kamen om rjucht; sa stiel Absalom it herte fen Israëls mannen.
7 En mei forrin fen fjirtich jier barde it dat Absalom tsjin de kening sei: Lit my dochs hinnegean en myn bilofte, dy’t ik de Heare biloofd haw, bitelje to Hebron.
8 Hwent jins tsjinstfeint hat in bilofte biloofd do’t er to Gesur yn Aram wenne, sizzende: Byhwennear’t de Heare my wier werombringt to Jeruzalem, scil ik de Heare tsjinje.
9 Do sei de kening tsjin him: Gean yn frede. En hy makke tarissing en gyng nei Hebron.
10 Mar Absalom stjûrde bispieders út ûnder al de stammen fen Israël, om to sizzen: Hwennear’t jimme it lûd fen ’e bazunen hearre, siz den: Absalom is kening to Hebron.
11 En fen Jeruzalem gyngen mei Absalom twahûndert man, dy’t bean wierne en yn hjar ûnskild kamen, sûnder dat hja earne euvelmoed yn hiene.
12 Ek ûntbea Absalom, wylst er de slachtoffers offere, Achitofel de Gilonyt, Davids riedsman, út syn stêd, út Gilo. Sa waerd it in hiele gearspanning, en al mar mear folk joech him by Absalom.
13 Do kaem der boade ta David, sizzende: It hert fen alle man yn Israël is efter Absalom oan.
14 En David sei tsjin al syn tsjinstfeinten dy’t er by him to Jeruzalem hie: Jow jimme op en lit ús flechtsje, hwent der koe ris gjin ûntkommen for ús oan wêze fen Absaloms oantlit; meitsje dat jimme foartkomme, hy mocht ús oars mei hasten ynhelje, en kwea oer ús [pag. 327] bringe, en dizze stêd slaen mei de skerpte fen it swird.
15 Do seine de tsjinstfeinten fen ’e kening tsjin de kening: Neffens alles hwet myn hear de kening goedtinkt, sjuch, wy binne jins tsjinners.
16 En de kening teach út mei syn hiele hûs efter him oan; mar de kening liet tsjien bywiven binefter to húswarjen.
17 En do’t de kening mei al syn folk efter him oan úttein wier, hâldden hja by it einichste hûs;
18 en al syn tsjinstfeinten teagen by him lâns; allyksa teagen al de Krethi en al de Plethi en al de Gethiten, seishûndert man, dy’t mei him kommen wierne fen Gath, foar it oantlit fen ’e kening lâns.
19 En de kening sei tsjin Ittai, de Gethyt: Hwerfor scoestû ek mei tsjen? Gean werom, en bliuw by de kening, hwent dû bist in útlânner, en teffens bist forballe út dyn wenplak.
20 Jister bistû kommen, en hjoed de dei scoe ik dy omdoarmje en mei ús tsjen litte, wylst ik hwa wit hwerhinne moat? Gean werom, en nim dyn broerren mei; genede en trou scille by dy wêze.
21 Mar Ittai antwirde de kening en sei: Sa wier as de Heare libbet en myn hear de kening libbet, op it sté dêr’t myn hear de kening wêze scil, itsij ta de dea, itsij ta it libben, dêr scil jins tsjinstfeint wis ek wêze.
22 Do sei David tsjin Ittai: Kom den en tsjuch foarby. En Ittai, de Gethyt, teach foarby, hy en al syn mannen en al de bern dy’t er by him hie.
23 En it hiele lân skriemde mei in útset lûd, do’t al it folk foarbyteach; en de kening gyng oer de beek Kidron, en al syn folk gyng der oer, de wei út nei de woastenije.
24 En sjuch, Sadok wier dêr ek, hy en al de Leviten dy’t de arke fen Gods forboun droegen, en hja setten Gods arke del; en Abjathar offere, oant al it folk oan ’e lêste man ta foarbytein wier, de stêd út.
25 En de kening sei tsjin Sadok: Bring Gods arke werom yn ’e stêd. As ik genede fyn yn des

Heare eagen, den scil Er my weromhelje, en
my hjar en hjar wente wer sjen litte.
26 Mar mocht Er sizze: Ik haw gjin bihagen yn
dy — sjuch, hjir bin ik, Hy mei my dwaen lyk
as it goed is yn syn eagen.
27 Fierder sei de kening tsjin Sadok, de
preester: O sjenner, gean dû yn frede werom
nei de stêd, jimme en jimme beide soannen:
Ahimaäs, dyn soan, en Jonathan, de soan fen
Abjathar.
28 Sjuch, ik scil wachtsje yn 'e flakten fen 'e
woastenije, oant ik boade fen jimme krij dy't
my op 'e hichte hâldt.
29 Sa brochten Sadok en Abjathar Gods arke
werom nei Jeruzalem, en hja bleauwen dêr.
30 En David gyng by de skeante fen 'e
Oliveberch op, wylst er oanhâldend skriemde,
en de holle hied er biwoelle, en hy roun
bleatfoets; ek hie al it folk dat by him wier in
elk de holle biditsen, en hja gyngen der
oanhâldend skriemende by op.
31 Do fornijden en seine hja David: Achitofel
is ek mids dyjingen dy't mei Absalom
gearspanne. En David sei: O Heare, meitsje
Achitofels rie to skande.
32 En it barde do't David boppe kommen
wier, dêr't God oanbidden wirdt, sjuch, dêr
kaem Husai de Arkyt him yn 'e miette, de
mantel toskoerd en ierde op 'e holle.
33 En David sei tsjin him: Astû mei my giest,
scilstû my ta in lêst wêze;
34 mar astû weromgiest nei de stêd en tsjin
Absalom seist: Ik wol jins tsjinner wêze, o
kening; wis, oant nou ta haw ik jimme heite
tsjinner west, mar nou bin ik jins tsjinner —
den kinstû my Achitofels rie to neate meitsje.
35 En binne Sadok en Abjathar, de preesters,
dêr net mei dy? Sa scil it barre datstû alles
hwetst to witten komst út 'e kening syn hûs,
Sadok en Abjathar, de preesters, trochdwaen
scilst.
36 Sjuch, hja hawwe beide hjar soan dêr by
hjarren: Sadok Ahimaäs en Abjathar Jonathan;
doch my troch hjar tsjinst tynge fen hwet
jimme to witten komme.
37 En Husai, Davids frjeon, kaem yn 'e stêd,
do't Absalom Jeruzalem ynteach.

HAEDSTIK 16.

1 Do't David fen 'e hichte ôf nou in foech ein
fierder wier, sjuch, dêr kaem [pag. 328] Siba,
Mefiboseths tsjinner, him yn 'e miette mei in
span seale ezels, en dêr twahûndert breaën en
hûndert rozinekoeken en hûndert
simmerfruchten en in sek mei wyn op.
2 En de kening sei tsjin Siba: Hwet scilstû
dêrmei? En Siba sei: De ezels binne for it hûs
fen 'e kening om der op to riden, en it brea en
de simmerfruchten for de tsjinners om derfen
to iten, en de wyn for de mêdden yn 'e
woastenije om derfen to drinken.
3 Do sei de kening: Mar hwer is dyn heare
soan? En Siba sei tsjin de kening: Sjuch, dy is
to Jeruzalem bleaun, hwent hy sei: Nou scil
Israëls hûs my ús heite keninkryk weromjaen.
4 En de kening sei tsjin Siba: Sjuch, alles
hwet Mefiboseth hat scil dines wêze. En Siba
sei: Ik bûch my del, lit my ginst yn jins eagen
fine, myn hear de kening.
5 Mar do't de kening David by Behurim
wier, sjuch, do kaem dêr in man oan út it
slachte fen Sauls hûs, hwaens namme wier
Simeï, de soan fen Geara; dy roun al flokkende
mei op,
6 en hy smiet David en al de tsjinstfeinten
fen'e kening mei stiennen, howol't er al it folk
en al de helten oan 'e rjuchter en oan 'e lofter
hân hie.
7 En dit sei Simeï al flokkende: Gean wei,
gean wei, dû bloedforjitter en dû dogeneat.
8 De Heare hat al it bloed fen Sauls hûs, yn
hwaens plak dû kening wirden bist, op dy
delkomme litten; en de Heare hat it keninkryk
jown yn 'e hân fen dyn soan Absalom; en
sjuch, nou sitstû yn it lijen, bloedforjitter datst
bist.
9 Do sei Abisai, de soan fen Seruja, tsjin de
kening: Hwerfor scoe dy deade houn myn
hear de kening flokke? Lit my dochs nei him ta
gean en him de holle ôfslaen.
10 Mar de kening sei: Hwet haw ik mei jimme
to meitsjen, jimme soannen fen Seruja? As er
flokt, om't de Heare tsjin him sein hat: Flok
David! hwa scil den sizze: Hwerom hastû dit
dien?
11 Fierders sei David tsjin Abisai en tsjin al
syn tsjinstfeinten: Sjuch, myn soan, dy't út
myn liif foartkommen is, siket myn siele;
hofollestemear dy Benjaminyt den net. Lit
him gewirde, lit him flokke, hwent de Heare

hat it him sein.
12 Misskien scil de Heare myn ellinde oansjen, en scil de Heare my it goede forjilde for syn flok hjoed de dei.
13 Sa gyng David mei syn mannen de wei lâns, wylst Simeï njonken him bleau oan 'e kant fen 'e berch, en aloan flokte, en njonken him oer mei stiennen smiet, en moude opjage.
14 En de kening en al it folk dat er by him hie kamen ôfmêdde oan; en dêr kaem er ta him sels.
15 Underwiles wierne Absalom en al it folk, Israëls mannen, Jeruzalem yntein, en Achitofel wier by him.
16 En it barde do't Husai de Arkyt, Davids frjeon, ta Absalom kaem, dat Husai tsjin Absalom sei: De kening libje, de kening libje!
17 Mar Absalom sei tsjin Husai: Is dit dyn trou oan dyn frjeon? Hwerom bistû net mei dyn frjeon tein?
18 En Husai sei tsjin Absalom: Né, mar dy't de Heare útkart, en al dit folk, en al de mannen fen Israël, dy sines scil ik wêze, en by him scil ik bliuwe.
19 En den, hwa scil ik tsjinje? Scil it net wêze foar it oantlit fen syn soan? Lyk as ik foar jimme heite oantlit tsjinne haw, sa scil ik foar jins oantlit stean.
20 Do sei Absalom tsjin Achitofel: Rieplachtsje ûnderinoar, hwet wy hawwe to dwaen.
21 En Achitofel sei tsjin Absalom: Kom ta jimme heite bywiven, dy't er binefterlitten hat to húswarjen; den scil hiele Israël hearre dat jo by jimme heit op in kwea namme kommen binne, en de hannen fen allegearre dy't mei jo binne scille sterke wirde.
22 Do setten hja Absalom in tinte op it dak, en Absalom kaem ta syn heite bywiven foar de eagen fen hiele Israël.
23 Hwent yn dy dagen wier de rie dy't Achitofel joech net liker as wier der nei Gods wird frege; sa gou alle rie fen Achitofel, by David likegoed as by Absalom.

HAEDSTIK 17.

1 Fierders sei Achitofel tsjin Absalom: Lit my nou toalve tûzen man útsiikje, den scil ik my opjaen en David fen nacht efternei sette, [pag. 329]
2 dat ik oer him komme mei wylst er wirch en slop fen hannen is, en him kjel meitsje; den scil al it folk dat er by him hat flechtsje, en ik scil de kening sels deadzje.
3 En al it folk scil ik jo werombringe: it weromkommen fen allegearre leit allinnich oan 'e man dy't jo siikje; sa scil it hiele folk tofreden wêze.
4 Dat wird nou wier rjucht yn Absaloms eagen, en yn 'e eagen fen al de âldsten fen Israël.
5 Mar Absalom sei: Rop Husai de Arkyt dochs ek, en lit ús ek hearre hwet dy seit.
6 En do't Husai ta Absalom kommen wier, spriek Absalom him oan, sizzende: Sa hat Achitofel spritsen; scille wy nei syn wird harkje? Sa net, siz jo it den.
7 En Husai sei tsjin Absalom: De rie dy't Achitofel dizkear jown hat is net goed.
8 Fierders sei Husai: Jo witte sels dat jimme heit en syn mannen helten binne, en bitter fen moed, lyk as in bear dy't de jongen ûntset binne yn it fjild; ek is jimme heit in kriichsman, dat hy scil net fornachtsje by it folk.
9 Sjuch, hy hat him grif forskûle yn in hoale of op in oar plak, en it mocht ris barre as der foart al gûdden foelen, dat in elk dy't it hearde sizze scoe: It folk dat Absalom folget hat gâns in tobekset hawn.
10 Den scoe sels de krigele man, hwaens herte in liuwehert allyk is, hielendal torane; hwent hiele Israël wit dat jimme heit in helt is, en dat er krigele mannen by him hat.
11 Mar ik ried, lit ta jo forsamle wirde it hiele, foltallige Israël fen Dan oant Berseba, sa machtich as it sân dat by de sé is; en tsjuch sels mei yn 'e striid.
12 Den scille wy oer him komme op ien fen 'e plakken dêr't er mar to finen is, en op him falle lyk as de dauwe op 'e ierdboaijem falt, en der scil fen him en fen al de mannen dy't er by him hat gjinien oerbliuwe.
13 En mocht er ûntwike yn in stêd, den scil hiele Israël touwen nei dy stêd tôgje, en wy scille hjar yn 'e beek slepe oant der gjin inkeld stientsje mear to bikennen is.
14 Do seine Absalom en al de mannen fen Israël: De rie fen Husai de Arkyt is better as

Achitofels rie. Mar de Heare biskikte it sa, om Achitofels goede rie to neate to meitsjen, dat de Heare it kwea oer Absalom bringe mocht.
15 En Husai sei tsjin Sadok en tsjin Abjathar, de preesters: Sa en sa hat Achitofel Absalom en Israëls âldsten ret, mar sa en sa haw ik ret.
16 Stjûr den hird boade en doch it David troch, sizzende: Oernachtsje fen nacht net yn 'e flakten fen 'e woastenije, mar lit jo mei hasten oersette, dat de kening en al it folk dat er by him hat net forneatige wirde meije.
17 Nou stiene Jonathan en Ahimaäs by de boarne Rogel, wylst in tsjinstfaem hinne en wer reizge om hjarren tynge to dwaen, en hja op hjar bar gyngen hinne en diene de kening David tynge. Hwent hja mochten net sjoen wirde en yn 'e stêd komme.
18 Lykwols seach in jonge hjar, en hy brocht it oan by Absalom. Mar hja gyngen beide hird foart, en kamen by it hûs fen in man to Bahurim, dy't in saed op it hiem hie, en hja lieten hjar dêryn sakje.
19 En de frou krige in kleed, en lei dat oer de moun fen 'e saed, en struide der nôtkerlen op, dat it net ûntditsen wirde scoe.
20 Do't Absaloms tsjinstfeinten den by de frou yn 'e hûs kamen, seine hja: Hwer binne Ahimaäs en Jonathan? En de frou sei tsjin hjar: Dy binne oer de rinsleat gien. En hja sochten, mar founen se net, en gyngen werom nei Jeruzalem.
21 En it barde nei't hja foartgien wierne, dat hja út 'e saed kleauwen, en hinnegyngen en it de kening David trochdiene; en hja seine tsjin David: Jow jimme op en tsjuch mei hasten oer it wetter, hwent sa hat Achitofel tsjin jimme ret.
22 Do joech David him op, en al it folk dat er by him hie, en hja teagen oer de Jordaen; do't de dage oan 'e loft wier, miste der gjinien, allegearre wierne hja oer de Jordaen tein.
23 Achitofel lykwols, sjende dat hja syn rie net dien hiene, seale de ezel, en joech him op en teach nei syn hûs yn syn stêd, en joech syn hûs bistel, en [pag. 330] hong him op. Sa stoar er; en hy waerd bigroeven yn hjar heite grêf.
24 En David kaem to Mahanaïm, wylst Absalom oer de Jordaen teach, hy en al de mannen fen Israël.
25 En Absalom hie Amasa oer it leger steld yn Joäbs plak; Amasa nou wier de soan fen in man hwaens namme wier Jethra de Jisreëlyt, dy't kommen wier ta Abigaïl, dochter fen Nahas, sister fen Joäbs mem Seruja.
26 En Israël en Absalom legeren hjar yn it lân fen Gileäd.
27 En it barde do't David to Mahanaïm kommen wier, dat Sobi, de soan fen Nahas, út Rabba fen Ammons bern, en Machir, de soan fen Ammiël út Lodebar, en Barsillai, de Gileädyt fen Rogelim,
28 bêdgûd, en skûtels en ierden pannen, en weet, en koarn, en moal, en beane, en earte, en roastere nôt,
29 en hunich, en bûter, en skiep, en swietmolkentsizen brochten ta David en ta it folk dat er by him hie, om to iten, hwent hja seine: Dit folk hat honger en toarst en is ôfmêdde yn 'e woastenije.

HAEDSTIK 18.

1 En David munstere it folk dat er by him hie, en hy stelde oersten fen tûzen en oersten fen hûndert oer hjar.
2 En David stjûrde it folk út, in tredden ûnder de tsjinst fen Joäb, en in tredden ûnder de tsjinst fen Abisai, de soan fen Seruja, Joäbs broer, en in tredden ûnder de tsjinst fen Ittai de Gethyt. En de kening sei tsjin it folk: Ik scil sels ek mar mei úttsjen.
3 Mar it folk sei: Jo scille net úttsjen, hwent as wy al ris flechtsje moasten, hja scille it net op ús forsjoen hawwe, ja, al stoar de helte fen ús, den noch scille hja it net op ús forsjoen hawwe. Jo lykwols jilde hjoed for tsjien tûzen fen uzes; dêrom is it better dat jo ús út 'e stêd wei to help komme.
4 Do sei de kening tsjin hjar: Ik scil dwaen hwet goed is yn jimme eagen. En de kening bleau bisiden de poarte stean, wylst al it folk útteach by hûnderten en by tûzenen.
5 En de kening joech Joäb en Abisai en Ittai bistel, sizzende: Wêz my net to wreed oer de jonge, oer Absalom. En it hiele folk hearde it do't de kening al de oersten dat bistel oangeande Absalom joech.
6 Do teach it folk to fjilde, Israël yn 'e miette, en de striid gyng oan yn it wâld fen Efraïm.
7 En Israëls folk waerd dêr foar it oantlit fen Davids feinten forslein, en it waerd dy deis in

greate slachting fen tweintich tûzen man.
8 Hwent de striid wreide him dêrfendinne út oer de hiele lânsdouwe, en it wâld fortarde mear minsken as it swird dy deis fortarde.
9 En Davids feinten krigen Absalom yn it sicht; Absalom nou ried op in mûlezel, en do't de mûlezel ûnder de tichte tûken fen in greate ikenbeam kaem, rekke er mei de holle fêst yn 'e ikenbeam, dat er hingjen bleau twisken de himel en de ierde, mei't de mûlezel dy't er ûnder him hie trochried.
10 Do't in man dat seach, die er it Joäb troch en sei: Sjuch, ik haw Absalom hingjen sjoen yn in ikenbeam.
11 Do sei Joäb tsjin de man dy't it him trochdie: Astû dat den dôch sjoen hast, hwerom hast him net op it sté tsjin 'e groun slein? Den hie ik dy tsjien silverstikken en in milriem jaen kinnen.
12 Mar de man sei tsjin Joäb: Al mocht it my ek opwoegen wirde mei tûzen silverstikken, den noch scoe ik gjin hannen útstekke nei de soan fen 'e kening; hwent foar ús earen hat de kening jo en Abisai en Ittai bistel jown, sizzende: Mij my de jonge, mij Absalom, hwa't jimme ek wêze meije.
13 En as ik it dochs dien hie, it scoe forried oan myn siele wêze, hwent gjin ding bliuwt de kening ommers forhoalen; en ik scoe jo sels ek tsjin my krige hawwe.
14 Do sei Joäb: Ik haw gjin tiid for sokke reden; en hy naem trije spearen nei him, en stiek dy Absalom yn it hert, wylst er yette libbe yn it tichte fen 'e ikenbeam.
15 En tsjien jongfeinten, Joäbs wapendragers, bisingelen him, en hja sloegen Absalom en deaden him.
16 Do blies Joäb op 'e bazún, en al it folk teach werom fen it forfolgjen fen Israël, hwent Joäb hâldde it folk tobek. [pag. 331]
17 En hja namen Absalom en smieten him yn in greate kûle yn it wâld, en setten in tige greate stienbult op him; en hiele Israël flechte, in elk nei syn tinte.
18 Absalom nou hie by syn libben de wijstien nommen dy't yn 'e keningsdelte stiet, en dy for himsels oprjuchte, hwent hy sei: Ik haw gjin soan om myn namme yn it oantinken to hâlden; en hy hie dy wijstien nei syn eigen namme neamd, en hy hjit oant hjoed de dei ta Absaloms hân.
19 Do sei Ahimaäs, Sadoks soan: Lit my dochs hinnerinne en de kening tynge dwaen, dat de Heare him rjucht biskikt hat fen 'e hân fen syn fijannen.
20 Mar Joäb sei tsjin him: Dû scilst hjoed gjin boade wêze, mar op in oare dei scilstû tynge dwaen; hjoed lykwols scilstû gjin boade wêze, om reden dat de soan fen 'e kening dea is.
21 En Joäb sei tsjin de Moar: Gean hinne en fornij de kening hwetstû sjoen hast. En de Moar bûgde him foar Joäb en roun hinne.
22 Mar Ahimaäs, Sadoks soan, fette it wird yetris op en sei tsjin Joäb: Ho't it ek wêze mei, lit my dochs ek rinne, de Moar efternei. En Joäb sei: Hwerom scoestû yette hinnerinne, myn soan? For dy is der dochs gjin opbringersjild to fortsjinjen.
23 Ho't it ek wêze mei, sei er, ik rin hinne. Do sei er tsjin him: Rin hinne. En Ahimaäs roun de wei fen it flakke f jild en slagge de Moar foarút.
24 David nou siet twisken de beide poarten; en de wachter gyng op it poartedak, op 'e mûrre, en sloech de eagen op en seach, en sjuch, dêr kaem immen oanrinnen lykme allinne.
25 En de wachter rôp en die it de kening to witten. En de kening sei: As er allinnich is, den is it in mounlinge boade. Wylst dy al rinnende neijeroan kaem,
26 seach de wachter in oarenien rinnen; en de wachter rôp oan 'e doarwarder en sei: Sjuch, dêr rint noch immen lykme allinne. Do sei de kening: Dat is ek in boade.
27 Fierder sei de wachter: Oan it rinnen to sjen is de foarste Ahimaäs, Sadoks soan. Do sei de kening: Dat is in goed man, en hy scil goede tynge bringe.
28 En Ahimaäs rôp en sei tsjin de kening: Frede. En hy bûgde him foar de kening mei it oantlit nei de groun, en sei: Priizge sij de Heare jins God, dy't de mannen oerlevere hat, hwaens hannen opheve west hawwe tsjin myn hear de kening.
29 Do sei de kening: Is it goed mei de jonge, mei Absalom? En Ahimaäs sei: Ik seach in greate opskoer, do't Joäb de tsjinner fen 'e kening en jins tsjinner foartstjûrde, mar ik wit net hwet it wier.

30 Dêrop sei de kening: Gean bysiden, en bliuw dêr stean. Sa gyng er bysiden, en bleau stean.
31 En sjuch, de Moar kaem oan, en de Moar sei: Myn hear de kening moat de boade hawwe dat de Heare jo hjoed rjucht biskikt hat fen 'e hân fen allegearre dy tsjin jo opstien wierne.
32 Do sei de kening tsjin de Moar: Is it goed mei de jonge, mei Absalom? En de Moar sei: Mei it de fijannen fen myn hear de kening en allegearre dy tsjin jo opsteane to kweade, ôfgean as dy jongeman.
33 Do waerd de kening tige oerstjûr, en gyng op nei de boppekeamer fen 'e poarte en skriemde, en op en del rinnende sei er: Myn soan Absalom, myn soan, myn soan Absalom! Och, wier ik sels yn dyn plak stoarn, Absalom, myn soan, myn soan!

HAEDSTIK 19.

1 En hja forhellen Joäb: Sjuch, de kening skriemt en rout om Absalom.
2 En dyselde deis kearde de oerwinning it hiele folk ta rou; hwent der wier foart al gewach fen kommen ûnder it folk: It is de kening leed om syn soan.
3 Dêrom kaem it folk dy deis tomûk yn 'e stêd, lyk as minsken tomûk foartglûpe dy't hjar skamje, om't hja flechte binne út 'e slach.
4 En de kening hie syn oantlit biwoelle, en de kening rôp mei in útset lûd: Myn soan Absalom! Absalom, myn soan, myn soan!
5 Do gyng Joäb by de kening yn 'e hûs, en sei: Jo hawwe it oantlit fen al jins tsjinstfeinten, dy't jins siele en de siele fen jins soannen en fen jins dochters [pag. 332] en de siele fen jins frouljue en de siele fen jins bywiven hjoed rêdden hawwe, op 'e selde ûre biskamme makke,
6 mei ljeaf to hawwen dy't jo haetsje, en to haetsjen dy't jo ljeafhawwe; hwent it docht nou bliken dat oersten en tsjinstfeinten jo neat oangeane; ja, nou wit ik as Absalom libbe en wy hjoed allegearre dea wierne, dat it den rjucht wêze scoe yn jins eagen.
7 Gean nou dochs oerein, kom bûten, en sprek nei it hert fen jins tsjinstfeinten; hwent ik swar by de Heare, as jo net bûten komme, den scil der fen nacht wiswier gjin minske by jo bliuwe; en den scil it minder for jo wêze as al it kwea dat oer jo kommen is fen 'e jonkheit ôf oant nou ta.
8 En de kening kaem oerein en gyng yn 'e poarte sitten; en hja diene it it hiele folk to witten, sizzende: Sjuch, de kening sit yn 'e poarte. Do kaem al it folk foar it oantlit fen 'e kening. Mar Israël wier flechte, in elk nei syn tinte.
9 En al it folk yn al de stammen fen Israël krige skeel, sizzende: De kening hat ús forlost út 'e hân fen ús fijannen, en hy hat ús rêdden út 'e hân fen 'e Filistinen, en nou is er ta it lân útflechte for Absalom;
10 en Absalom, dy't wy oer ús salve hiene, is stoarn yn 'e striid; nou den, hwerom driigje jimme der tsjin oan de kening werom to heljen?
11 Do stjûrde de kening David gûdden nei Sadok en nei Abjathar, de preesters, sizzende: Sprek ta de âldsten fen Juda en siz: Hwerfor scoene jimme de lêsten wêze om de kening werom to heljen yn syn hûs? Hwent it wier al ta de kening en to sines kommen, ho't hiele Israël deroer redendielde.
12 Jimme binne myn broerren, myn biente en myn flêsk binne jimme; hwerfor scoene jimme den de lêsten wêze om de kening werom to heljen?
13 En tsjin Amasa scille jimme sizze: Bistû myn biente en myn flêsk net? Sà mei God my dwaen en sà derta, astû gjin kriichsoerste wêze scilst foar myn oantlit al de dagen, yn Joäbs plak.
14 Sa nige er it herte fen al de mannen fen Juda as wierne hja ien man, en hja diene de kening de boade, sizzende: Kom werom, jo en al jins tsjinstfeinten.
15 Do gyng de kening werom, en kaem by de Jordaen; en Juda teach de kening yn 'e miette oan Gilgal ta, om de kening oer de Jordaen to heljen.
16 En Simeï, de soan fen Geara, de Benjaminyt, dy't fen Bahurim wier, hie gâns haest en kaem de kening David yn 'e miette, hy en de mannen fen Juda;
17 ek hie er tûzen man fen Benjamin by him; allyksa Siba, de tsjinstfeint fen Sauls hûs, en syn fyftjin soannen en syn tweintich tsjinstfeinten; en hja slaggen foar de kening

oer de Jordaen.
18 Wylst hja den mei de skou hinne en wer
fearen om it hûs fen ’e kening oer to setten, en
to dwaen hwet goed wier yn syn eagen, foel
Simeï, de soan fen Geara, del foar it oantlit fen
’e kening, do’t dy oer de Jordaen tsjen scoe.
19 En hy sei tsjin de kening: Lit myn hear my
de skild net tarekkenje, en der net oan tinke
dat jins tsjinstfeint misdien hat de deis dat
myn hear de kening út Jeruzalem teach, en lit
de kening it him net neinimme.
20 Hwent jins tsjinstfeint wit dat er sûndige
hat; mar sjuch, ik bin hjoed delkommen, de
earste fen Jozefs hiele hûs, om myn hear de
kening yn ’e miette to gean.
21 Do antwirde Abisai, de soan fen Seruja, en
sei: Scil Simeï der den net for deade wirde, dat
er de salvling des Heare flokt hat?
22 Mar David sei: Hwet haw ik mei jimme to
meitsjen, jimme soannen fen Seruja, dat
jimme my hjoed ta in satan wêze scoene?
Scoe der op sa’n dei immen deade wirde yn
Israël? Hwent wit ik it net, dat ik hjoed wer
kening wirden bin oer Israël?
23 En de kening sei tsjin Simeï: Dû scilst net
stjerre! En de kening swarde it him.
24 Mefibóseth, Sauls soan, kaem ek del, de
kening yn ’e miette, en hy hie de foetten net
dien, noch it bird ûnderhâlden, noch de klean
wosken fen ’e dei ôf dat de kening foartgien
wier, oant ’e dei ta dat er bihâlden
weromkaem.
25 En it barde do’t er de kening to Jeruzalem
yn ’e miette kaem, dat de [pag. 333] kening
tsjin him sei: Hwerom bistû net mei my tein,
Mefibóseth?
26 En hy sei: Myn hear de kening, myn
tsjinstfeint hat my bidragen, hwent jins
tsjinstfeint sei: Ik scil my in ezel sealje, en
dêrop ride en mei de kening tsjen, hwent jins
tsjinstfeint is lam.
27 Hy lykwols hat jins tsjinstfeint by myn
hear de kening falsk forklage, mar myn hear
de kening is Gods ingel allyk; doch den hwet
goed is yn jins eagen.
28 Hwent ús heite hiele hûs wier by myn hear
de kening opskreaun for de dea, net oars, en
lykwols hawwe jo jins tsjinstfeint set ûnder
dyjingen dy’t ite by jins tafel; hwet rjucht scoe
ik den yette hawwe en birop my op ’e nij op ’e
kening?
29 Do sei de kening tsjin him: Hwerta yette
mear wirden? Ik gebied, Siba en dû scille it lân
diele.
30 En Mefibóseth sei tsjin de kening: Hy mei
alles ek wol nimme, nou’t myn hear de kening
bihâlden thúskommen is.
31 Barsillai, de Gileädyt, kaem ek fen
Rogelim, en hy teach mei de kening oer de
Jordaen, om him oer de Jordaen to bringen.
32 En Barsillai wier tige âld, in man yn it
tachtichste, en hy hie de kening ûnderhâlden
do’t dy to Mahanaïm forkearde, hwent it wier
in man dy’t it dwaen koe.
33 En de kening sei tsjin Barsillai: Tsjuch mei
my oer, en ik scil jo to Jeruzalem ûnderhâlde
fen mines.
34 Mar Barsillai sei tsjin de kening: Hofolle
dagen en jierren fen libben haw ik yette to
goede, dat ik mei de kening optsjen scoe nei
Jeruzalem?
35 Ik bin al yn it tachtichste: scoe ik goed en
kwea útinoar kenne? Scoe jins tsjinstfeint
priuwe kinne hwet er yt of hwet er drinkt?
Scoe ik de stim fen ’e sjongers en de sjongsters
oanhearre kinne? En hwerfor scoe jins
tsjinstfeint myn hear de kening yette ta in lêst
wêze?
36 Jins tsjinstfeint scil mar in lyts ein mei de
kening oer de Jordaen gean. Hwerfor ek scoe
de kening it my sa oermiette forgoedzje?
37 Lit jins tsjinstfeint dochs weromtsjen, dat
ik stjerre mei yn myn stêd, op ús heite en
memme grêf; mar sjuch, dêr is jins tsjinstfeint
Kimham, lit dy mei myn hear de kening
oertsjen, en doch oan him hwet goed is yn jins
eagen.
38 En de kening sei: Kimham scil mei my
oertsjen, en ik scil oan him dwaen hwet goed
is yn jins eagen, ja alles hwet jo fen my bigeare
meije, scil ik for jo dwaen.
39 Do teach al it folk oer de Jordaen. En do’t
de kening ek oerset wier, patte de kening
Barsillai en seinge him, en hy gyng werom nei
syn plak.
40 En de kening teach troch nei Gilgal, en
Kimham teach mei him troch; en al it folk fen
Juda en ek in diel fen Israëls folk brocht de
kening.
41 En sjuch, al de mannen fen Israël kamen ta

de kening, en hja seine tsjin de kening: Hwerom hawwe ús broerren, de mannen fen Juda, jo stellen, en de kening en syn hûs en al de mannen fen David oer de Jordaen helle?
42 Do antwirde alle man fen Juda Israëls mannen: Om't de kening my nei bisibbe is, dat hwerom bistû dochs grammoedich oer dizze saek? Hawwe wy den altomets iten fen 'e kening, of hat er ús jeften jown?
43 En Israëls mannen antwirden de mannen fen Juda en seine: Ik haw tsjien dielen oan 'e kening, en dos mear rjucht op David as dû. Hwerom hast my den forachte? Hat myn wird net earst west om myn kening werom to heljen? Mar it wird fen Juda's mannen wier hirder as it wird fen Israëls mannen.

HAEDSTIK 20.

1 En dêr wier by tafal in ûndogensk man, by namme Seba, de soan fen Bichri, in Benjaminyt, dy blies op 'e bazún en sei: Wy hawwe gjin diel oan David en wy hawwe gjin erfenis oan 'e soan fen Isaï: in elk nei syn tinten, o Israël!
2 Do teach alle man fen Israël op efter David wei, Seba de soan fen Bichri efternei, mar de mannen fen Juda hongen hjar kening oan, fen 'e Jordaen ôf oant Jeruzalem ta.
3 Do't David nou yn syn hûs to Jeruzalem kommen wier, naem de kening de tsjien frouljue, de bywiven, dy't er binefterlitten hie to húswarjen, en sette se yn in hûs fen biwar, en ûnderhâldde [pag. 334] se, mar kaem net ta hjarren; en hja wierne opsletten oant de dei fen hjar dea ta, libjende as widdowen.
4 En de kening sei tsjin Amasa: Rop my de mannen fen Juda gear binnen trije dagen, en wêz dû hjir den ek.
5 En Amasa gyng hinne om Juda gear to roppen, mar hy bleau oer de ôfspritsen tiid dy't er him steld hie.
6 Do sei David tsjin Abisai: Nou scil Seba, de soan fen Bichri, ús mear kwea dwaen as Absalom; nim dû dyn heare tsjinstfeinten en set him efternei, dat er dochs gjin forsterke stêdden fine scil en ús de eagen skaedzje.
7 Do teagen út, him efternei, Joäbs mannen, en de Krethi en de Plethi en al de helten; dy teagen út fen Jeruzalem om Seba, de soan fen Bichri, efternei to setten.
8 En do't hja by de greate stien wierne dy't by Gibeon leit, seagen hja Amasa foar hjarren. Joäb nou hie de kriichsklean dy't er oanhie girde mei in girle deroerhinne, dêr't it swird oan bifêstige siet yn in skie op 'e heup, en ûnder it rinnen wei foel it der út.
9 En Joäb sei tsjin Amasa: Is it goed mei dy, myn broer? En Joäb krige Amasa mei de rjuchterhân by it bird, om him to patsjen.
10 En Amasa naem him net to wacht for it swird dat Joäb yn 'e hân hie; do stiek er him dermei ûnder yn it lichem, dat it yngewant útstoartte oer de ierde, en hoegde him net for de twade kear to stekken, en hy stoar. Dêrop setten Joäb en syn broer Abisai Seba, de soan fen Bichri, efternei.
11 Mar in man fen Joäbs tsjinners bleau by him stean, en sei: Hwa't it mei Joäb hâldt, en hwa't foar David is, lit dy Joäb folgje.
12 Underwiles laei Amasa midden op 'e wei to krimpen yn syn bloed. Do't dy man seach dat al it folk stean bleau, sleepte er Amasa fen 'e wei yn it f jild, en smiet in stik klean oer him hinne, om't er seach dat elkenien dy't derby kaem stean bleau.
13 Do't er den út 'e wei skikt wier, teach alle man troch, Joäb efternei, om Seba, de soan fen Bichri, nei to setten.
14 En dy teach troch al de stammen fen Israël nei Abel Beth Maächa en hiele Bearim. En hja forsamlen hjar en kamen him ek efternei.
15 En hja kamen en bilegeren him to Abel Beth Maächa, en hja smieten in wâl op tsjin de stêd, dat er by de foarmûrre opstie; en al it folk dat Joäb by him hie, raemde de mûrre om dy del to smiten.
16 Do rôp in wize frou út 'e stêd: Hark, hark, siz dochs tsjin Joäb: Kom harren, dat ik mei jo sprekke mei.
17 En do't er op hjar takaem, sei de frou: Binne jo Joäb? En hy sei: Ik bin it. En hja sei tsjin him: Harkje nei de wirden fen jins tsjinstfaem. En hy sei: Ik harkje.
18 Do spriek hja, sizzende: Yn it foarige plichten hja ta in sizwize to hawwen: Lit hjar Abel foaral bifreegje! en den kaem it ta in goed ein.
19 Ik bin ien fen 'e freedsumen, fen 'e trouwen yn Israël, en jo siikje in stêd to deadzjen dy't in mem is yn Israël; hwerom

wolle jo it erfdiel des Heare forniele?
20 En Joäb antwirde en sei: Yn ’e fierste fierte wol ik net forniele noch forwoastgje.
21 Dat is de saek net, mar in man fen Efraïms berchtme, hwaens namme is Seba, de soan fen Bichri, hat de hân opheve tsjin de kening, tsjin David: leverje him allinnich út, den scil ik fen’e stêd ôftsjen. En de frou sei tsjin Joäb: Sjuch, syn holle scil jo oer de mûrre tasmiten wirde.
22 En de frou kaem mei hjar wize reden foar it hiele folk; en hja houden Seba, de soan fen Bichri, de holle ôf en smieten dy Joäb ta. Do blies er op ’e bazún, en hja forspraetten hjar fen ’e stêd ôf, in elk nei syn tinte; en Joäb gyng werom nei de kening to Jeruzalem.
23 Joäb nou stie oer it hiele leger fen Israël, en Benaja, de soan fen Jojada, oer de Kerethiten en oer de Pelethiten;
24 en Adoaram gyng oer de hearetsjinsten; en Josafat, de soan fen Ahilud, wier kânselier,
25 en Seja wier skriuwer; en Sadok en Abjathar wierne preester,
26 en ek wier Ira, de Jaïryt, David ta in preester. [pag. 335]

HAEDSTIK 21.

1 En it waerd hûngersneed yn Davids dagen, trije jier efterinoar; en David socht it oantlit des Heare, en de Heare sei: It is om Saul en om it hûs fen ’e bloedskild, om’t er de Gibeoniten deade hat.
2 Do rôp de kening de Gibeoniten en sei tsjin hjar — de Gibeoniten nou hearden net ta Israëls bern, mar ta it oerbliuwsel fen ’e Amoriten, en alhowol’t Israëls bern hjarren sward hiene, hie Saul yn syn iver for de bern fen Israël en Juda se op it libben gien —
3 David den sei tsjin de Gibeoniten: Hwet scil ik oan jimme dwaen, en hwer scil ik mei forsoenje, dat jimme it erfdiel des Heare seingje meije?
4 Do seine de Gibeoniten tsjin him: It is ús mei Saul en mei syn hûs net to rêdden om silver en goud; ek is it ús der net om te rêdden immen yn Israël to deadzjen. En hy sei: Hwet sizze jimme den dat ik oan jimme dwaen scil?
5 En hja seine tsjin de kening: De man dy’t ús fordien hat en fen doel wier ús út to roegjen, dat wy net bistean scoene yn hokfor gerjuchtichheit fen Israël,
6 lit ús saun man fen syn soannen jown wirde, dat wy se de Heare ophingje to Gibeä Sauls, op ’e berch des Heare. En de kening sei: Ik scil se jaen.
7 Mar de kening sparre Mefiboseth, de soan fen Jonathan, Sauls soan, om de eed des Heare dy twisken hjarren wier, twisken David en Jonathan, Sauls soan.
8 Yn pleats naem de kening de beide soannen fen Rispa, de dochter fen Aja, dy’t hja Saul berne hie, Armoni en Mefiboseth, allyksa de fiif soannen fen Mearab, Sauls dochter, dy’t hja Adriël, de soan fen Barsillai, de Meholathyt, berne hie;
9 en hy joech se yn ’e hân fen ’e Gibeoniten, dy’t se ophongen op ’e berch foar it oantlit des Heare, en hja stoaren tagelyk, alle saun; en hja waerden deade yn it earst oan fen ’e rispinge, yn it bigjin fen ’e koarnrispinge.
10 En Rispa, de dochter fen Aja, naem in roukleed, en spraette dat foar hjar út op ’e rots, fen it bigjin fen ’e rispinge ôf oant it wetter op hjar geat fen ’e himel; en hja liet it fûgelt fen ’e himel net op hjarren sitte oer dei noch it djierte fen it f jild by nacht.
11 En it waerd David oanbrocht, hwet Rispa, de dochter fen Aja, Sauls bywiif, dien hie.
12 En David gyng hinne en helle it biente fen Saul en it biente fen Jonathan, syn soan, fen ’e boargers fen Jabes yn Gileäd, dat dy stellen hiene op ’e merk to Beth San, dêr’t de Filistinen hjar ophongen hiene de deis do’t de Filistinen Saul forsloegen op ’e Gilboä.
13 En hy naem Sauls biente en it biente fen Jonathan, syn soan, dêrfendinne mei; allyksa forsamlen hja it biente fen dy’t ophongen wierne;
14 en hja biïerdigen it biente fen Saul en fen syn soan Jonathan yn it lân fen Benjamin, to Sela, yn it grêf fen syn heit Kis, en diene alles dat de kening hjitten hie. En sa erbarme God Him dêrnei oer it lân.
15 En do’t de Filistinen wer oarloch oangyngen mei Israël, teach David del, hy en syn tsjinstfeinten, en hja strieden tsjin de Filistinen, oant David der wirch fen wier.
16 En Jisbibenob, dy’t fen Rafa’s bern wier — syn spear woech der trijehûndert sikkel koper yn, en hy wier girde mei in nij pânser — tocht

David to forslaen.
17 Mar Abisai, Seruja's soan, kaem him to
help, en forsloech de Filistyn en deade him.
Do swarden Davids mannen him, sizzende: Jo
scille net wer mei ús úttsjen yn 'e striid, dat jo
Israëls lampe net útdwêste.
18 En it barde dêrnei, dat it wer ta in slach
tsjin de Filistinen kaem to Gob; dêr forsloech
Sibbechai, de Husathyt, Saf fen Rafa's bern.
19 Fierders kaem it yetris ta in slach tsjin de
Filistinen to Gob; en Elhanan, de soan fen Jaïr,
fen Bethlehem, forsloech de broer fen Goliath
de Gethyt, hwaens spearstôk in weverspeal
allyk wier.
20 En noch ris wer kaem it ta in slach to Gath;
en dêr wier in tige lang man, dy't seis fingers
hie oan 'e hannen en seis teannen oan 'e
foetten, fjouwer [pag. 336] en tweintich
meiïnoar, en dy wier ek oan Rafa berne;
21 en hy húnde Israël, mar Jonathan, de soan
fen Simeä, Davids broer, forsloech him.
22 Dy fjouwer wierne Rafa berne to Gath, en
hja foelen troch Davids hân en troch de hân
fen syn tsjinstfeinten.

HAEDSTIK 22.

1 En David spriek de wirden fen dit liet ta de
Heare, de deis do't de Heare him forlost hie út
'e hân fen al syn fijannen en út Sauls hân.
2 Hy sei den: De Heare is myn stienrots, en
myn stins, en myn rêdder.
3 God is myn rots, dêr't ik yn skûlje; myn
skyld en de hoarn fen myn heil, myn heech
ûntwyk en myn taflecht, myn forlosser; fen
gewelt hawwe Jo my forlost.
4 Ik rop de Heare oan dy to priizgjen is, en ik
wird forlost fen myn fijannen.
5 Hwent weagen fen 'e dea omwâllen my,
streamen fen fordjer oerfoelen my.
6 Bânnen fen it grêf wierne om my hinne,
strikken fen 'e dea kamen my yn 'e miette.
7 Do't it my eange, rôp ik de Heare oan en
rôp ta myn God, en Hy hearde myn stim út
syn paleis, en myn gerop kaem yn syn earen.
8 Do davere en beve de ierde, de
grounfesten fen 'e himel trillen en skodden,
om't Hy grammoedich wier.
9 Reek gyng op út syn noas, en fjûr út syn
mûle fortarde; gleone koalen lôgen út Him op.
10 En Hy bûgde de himel en saeide del, en
tsjusternis wier ûnder syn foetten.
11 En Hy ried op in cherub en fleach, ja, Hy
kaem to foaren op 'e wjukken fen 'e wyn.
12 En Hy sette tsjusternis om Him hinne ta
tinten, in gearrin fen wetters, tichte
wolkekloften.
13 Fen 'e glâns foar Him út baernden gleone
koalen.
14 De Heare tongere fen 'e himel, en de
Allerheechste joech syn lûd.
15 En Hy stjûrde pylken út en struide dy yn it
roun, bliksem en brocht se yn ûnstjûr.
16 En de djippe kolken fen 'e sé waerden
sjoen, de grounfêsten fen 'e wrâld waerden
ûntditsen, troch it driigjen fen 'e Heare, troch
it blazen fen 'e amme fen syn noas.
17 Hy stjûrde fen omhegen, Hy naem my, Hy
helle my op út wide wetters.
18 Hy forloste my fen myn sterke fijân, fen
myn haters, om't hja my to mânsk wierne.
19 Hja oerfoelen my de deis fen myn need,
mar de Heare wier my ta in stipe,
20 en Hy laette my út yn 'e romte en skoerde
my derút, hwent Hy hie bihagen yn my.
21 De Heare leanne my neffens myn
gerjuchtichheit, Hy joech my werom neffens
de suverens fen myn hannen.
22 Hwent ik haw des Heare wegen hâlden, en
bin net goddeleas fen myn God ôfgien.
23 Hwent al syn rjuchten wierne foar my, en
syn ynsettingen dêr wiek ik net fen ôf.
24 Mar ik wier oprjucht foar Him, en ik
wachte my for myn ûngerjuchtichheit.
25 Do joech de Heare my werom neffens myn
gerjuchtichheit, neffens myn suverens foar
syn eagen.
26 By de goedginstige hâlde Jo Jo
goedginstich, by de oprjuchte helt hâlde Jo Jo
oprjucht.
27 By de reine hâlde Jo Jo rein, mar by de
forkearde hâlde Jo Jo forkeard.
28 En Jo forlosse it bineare folk, mar jins
eagen binne tsjin de heechmoedigen om dy to
fornederjen.
29 Hwent Jo binne myn lampe, o Heare, en
de Heare lit myn tsjusternis opklearje.
30 Hwent mei Jo bistoarmje ik in binde, mei
myn God spring ik oer in mûrre.
31 Dy God, syn wei is folmakke; dy Heare, syn
rede is lottere. Hy is in skyld allegearre dy't op

Him bitrouwe.
32 Hwent hwa is God bûten de Heare, en hwa is in rotsstien bûten ús God?
33 Dy God is myn sterke taflecht, en Hy hat myn wei folslein sljuchte.
34 Hy makket myn foetten de harten hjarres allyk, en lit my stean op myn hichten.
35 Hy leart myn hannen de striid, dat myn earmen de koperen bôge spanne.
36 En Jo hawwe my it skyld fen jins [pag. 337] heil jown, en jins fornedering hat my great makke.
37 Jo hawwe myn foetstap ûnder my de romte jown, en myn ankels hawwe net wankele.
38 Ik efterfolge myn fijannen en fordylge hjar, en kaem net werom ear't ik hjar fordien hie.
39 Ja, ik forneatige hjar en toplettere hjar, dat hja net wer oereinkomme koene, mar foelen ûnder myn foetten.
40 Hwent Jo girden my mei sterkte ta de striid, Jo lieten myn tsjinstanners ûnder my bûge,
41 en Jo joegen my de nekke fen myn fijannen, myn haters, en ik fornielde se.
42 Hja seagen om hjar hinne, mar der wier gjin forlosser, om 'e Heare, mar Hy antwirde hjarren net.
43 Do togruzele ik se as stof fen 'e ierde; as weaze fen 'e strjitten forgriemde, forwâdde ik se.
44 Ek hawwe Jo my rêdden fen 'e skelen fen myn folk; Jo hawwe my biwarre ta in haed fen 'e heidenen; folken dy't ik net koe hawwe my tsjinne.
45 Bern fen om utens kroepen foar my; net sa gau hearde hjar ear fen my, of hja wierne my hearrich.
46 Bern fen om utens wirde slop, en komme, oereinhâlden yn 'e girdle, út hjar stinzen.
47 De Heare libbet! En priizge mei wêze de rotsstien, en forhege mei wêze de rotsstien fen myn heil,
48 de God dy't my wrake jowt, en my folken ûnderhearrich makket,
49 en dy't my ûnttsjucht oan myn fijannen; ja, Jo forheegje my boppe myn tsjinstanners, Jo rêdde my fen 'e man fen kleare gewelt.
50 Dêrom scil ik Jo, o Heare, loovje ûnder de heidenen, en jins namme scil ik psalmsjonge;
51 Jo, dy't de oerwinningen fen jins kening greatmeitsje, en goedginstichheit dogge oan jins salvling, oan David en oan syn sied yn der ivichheit.

HAEDSTIK 23.

1 En dit binne Davids lêste wirden. Godspraek fen David, de soan fen Isaï; godspraek fen 'e heech stelde man, de salvling fen Jakobs God, en de biminde fen Israëls psalmen:
2 De Geast des Heare sprekt troch my, en syn wird is op myn tonge.
3 Israëls God hat sein, Israëls rotsstien hat ta my spritsen: Dy't rjuchtfeardich oer minsken hearsket, dy't hearsket yn'e freze fen God,
4 hy is as it iere ljocht by sinne opgong, in moarn sûnder wolken hwennear't it gêrs, dêr't de glâns oer leit fen it reinen, út 'e ierde sprút.
5 Ja, stiet it sa net mei myn hûs by God? Hy ommers hat in ivich forboun mei my makke, yn alles goed oardere en bifestige; hwent al myn heil en alle bigearte, scil Er dat net útsprute litte?
6 Mar de dogeneaten dy binne allegearre stikels ta weismiten keard, dêr't men net mei de hannen oankomt,
7 mar in elk dy't se oantaeste scil, wapenet him mei stikelstekker of spearstôk, en hja wirde op it sté mei fjûr oan yeske baernd.
8 Dit binne de nammen fen 'e helten dy David hawn hat: Joseb Baskebeth, de Tachkemonyt, de earste fen 'e trije. Dy swaeide syn striidbile oer achthûndert, dy't er yn ien kear forsloech.
9 En oan him folge Eleäzar, de soan fen Dodo, Ahohi's soan; dy wier ûnder de trije helten fen David, do't hja de Filistinen útdagen, dy't dêr forsamle wierne ta de striid, en do't Israëls mannen opteagen.
10 Dy joech him op en sloech op 'e Filistinen yn, dat syn hân der wirch fen wier, ja dat syn hân fêstklibbe oan it swird; en de Heare die dy deis in greate oerwinning; en it folk gyng werom him efternei, bleat om to plonderjen.
11 En oan him folge Samma, de soan fen Agé, de Hararyt. Do't de Filistinen forsamle wierne to Lechi, by in kamp lân dêr't earte op stie, en it folk for de Filistinen flechte,
12 weage dy him midden op 'e kamp en

hâldde it fjild en forsloech de Filistinen, en de Heare die in greate oerwinning.
13 En trije fen ’e tritich earsten teagen del en kamen yn ’e rispinge ta David yn ’e spelonk fen Adullam, wylst in kloft [pag.338] Filistinen him legere hie yn ’e delling Refaïm.
14 En David hâldde dodestiids ta yn in berchfêsting, wylst in wachtpost fen ’e Filistinen to Bethlehem wier.
15 En David krige oanstriid en sei: Hwa scil my wetter jaen to drinken út Bethlehems welle dy’t yn ’e poarte is?
16 Do brieken de trije helten troch it leger fen ’e Filistinen, en dipten wetter út Bethlehems welle dy’t yn ’e poarte is, en droegen it foarsichtich, en kamen ta David. Dy lykwols woe der net fen drinke, mar geat it út foar de Heare,
17 en sei: Yn ’e fierste fierte scil ik dat net dwaen, o Heare! Scoe ik it bloed drinke fen mannen dy’t hinnestitsen binne mei opset fen hjar libben? En hy woe der net fen drinke. Dat diene dy trije helten.
18 Abisai, Joäbs broer, de soan fen Seruja, dy wier ek de earste fen trije; en hy tilde syn spear tsjin trijehûndert dy’t er forsloech, en hy wier forneamd ûnder de trije.
19 Ja fen ’e trije wier hy heechst yn oansjen, dat hy waerd hjarren ta in oerste; mar oan ’e earste trije kaem er net ta.
20 Fierders Benaja, de soan fen Jojada, de soan fen in krigel man, great fen dieden, fen Kabseël; dy forsloech de beide soannen fen Ariël út Moäb; ek teach er del en forsloech op in snieïge dei midden yn in kûle in liuw.
21 Boppedien forsloech er in Egyptner, in man fen foarkommen; dy Egyptner nou hie in spear yn ’e hân, mar hy kaem mei in stôk op him ôf, en hy skoerde de Egyptner de spear út ’e hân, en deade him mei syn eigen spear.
22 Soks die Benaja, de soan fen Jojada; en hy wier forneamd ûnder de trije helten.
23 Fen ’e tritich wier hy heechst yn oansjen, mar oan ’e earste trije kaem er net ta. En David stelde him oer syn liifwacht.
24 Asaël, Joäbs broer, hearde ta de tritich; Elhanan, Dodo’s soan, fen Bethlehem;
25 Samma, de Harodyt; Elika, de Harodyt;
26 Heles, de Paltyt; Ira, de soan fen Ikes, de Tekoyt;
27 Abiëzer, de Anatothyt; Mebunnai, de Husathyt;
28 Salmon, de Ahohyt; Maharai, de Netofathyt;
29 Heleb, de soan fen Baëna, de Netofathyt; Ittai, de soan fen Ribai, út Gibeä fen Benjamins bern;
30 Benaja, de Pirathonyt; Hiddai, fen Nahale Gaäs;
31 Abialbon, de Arbathyt; Asmavet, de Barhumyt;
32 Eljachba, de Saälbonyt; Jasens soannen, Jonathan;
33 Samma, de Hararyt; Ahiam, de soan fen Sarar, de Hararyt;
34 Elifélet, de soan fen Ahasbai, de soan fen in Maächathyt; Eliam, de soan fen Achithofel, de Gilonyt;
35 Hesrai, de Karmelyt; Paërai, de Arbyt;
36 Jigeäl, Nathans soan, fen Soba; Bani, de Gadyt;
37 Selek, de Ammonyt; Naharai, de Beërothyt, de wapendrager fen Joäb, Seruja’s soan;
38 Ira, de Jethryt; Gareb, de Jethryt;
39 Uria, de Hethyt: meiïnoar saun en tritich.

HAEDSTIK 24.

1 En de grime des Heare lôge yetris tsjin Israël, en Hy sette David tsjin hjar op, sizzende: Gean, tel Israël en Juda.
2 Do sei de kening tsjin Joäb de kriichsoerste dy’t er by him hie: Tsjuch nou al de stammen fen Israël yn it roun, fen Dan ôf oant Berseba ta, en tel it folk, dat ik it tal fen it folk witte mei.
3 En Joäb sei tsjin de kening: Och, de Heare jins God mei hûndert kear safolle by dit folk dwaen as der nou al binne, dat myn hear de kening der syn niget oan sjucht; mar hwerom bigeart myn hear de kening soks?
4 Mar it wird fen ’e kening krige de oerhân op Joäb en op ’e oersten fen it leger. En Joäb en de oersten fen it leger teagen út fen ’e kening syn oantlit, om it folk Israël to tellen.
5 En hja gyngen oer de Jordaen en legeren hjar by Aroër, rjuchts fen ’e stêd dy’t midden yn ’e delling fen Gad leit, en by Jaëzer.
6 Dêrnei kamen hja yn Gileäd en yn [pag. 339] it lân fen ’e Chittiten, oan Kades ta; en

hja kamen to Dan Jaän, en yn ’e omkriten fen
Sidon.
7 En hja kamen ta de fêsting fenTyrus en al
de stêdden fen ’e Heviten en fen ’e
Kanaäniten; en hja kamen út yn it suden fen
Juda to Berséba.
8 Sa teagen hja it hiele lân yn it roun, en mei
forrin fen njoggen moanne en tweintich
dagen kamen hja to Jeruzalem.
9 En Joäb joech de som fen it telde folk op
oan ’e kening. En yn Israël wierne
achthûndert tûzen striidbere mannen dy’t it
swird útteagen, en de mannen fen Juda
wierne fiifhûndert tûzen.
10 Mar it herte sloech David nei’t er it folk
teld hie, en David sei tsjin de Heare: Ik haw
swier sûndige dat ik soks dien haw; mar och
Heare, forjow de skild fen jins tsjinstfeint nou
dochs, hwent ik haw my swier bisûndige.
11 Mar do’t David der de moarns ôfkaem,
barde it wird des Heare ta de profeet Gad,
Davids sjenner, sizzende:
12 Gean hinne en sprek ta David: Sà seit de
Heare: Trije dingen stel Ik dy út; kies dêr ien
fen, en dat scil Ik dy dwaen.
13 Do kaem Gad ta David, en kindige it him
oan, en sei tsjin him: Scil der saun jier lang
hûngersneed oer dyn lân komme? Of wolstû
trije moanne flechtsje for it oantlit fen dyn
fijannen dat hja dy forfolgje? Of scil it trije
dagen pest yn dyn lân wêze? Bitink dy nou en
sjuch ta, hokker antwird ik Him werombringe
scil dy’t my stjûrd hat.
14 Do sei David tsjin Gad: It is my tige eang;
lit ús dochs falle yn ’e hân des Heare, hwent
syn barmhertichheden binne great, mar lit my
net yn ’e hân fen minsken falle.
15 En de Heare skikte in pest yn Israël, fen ’e
moarns ôf oant de stelde tiid ta; en der
stoaren fen it folk, fen Dan oant Berséba,
sauntich tûzen man.
16 Mar do’t de ingel de hân útstiek oer
Jeruzalem om dat to fordjerren, krige de
Heare birou fen it kwea, en Hy sei tsjin de
ingel dy’t it fordjer oer it folk brocht: It is
genôch, tsjuch dyn hân nou werom. En de
ingel des Heare stie by de terskflier fen
Arauna, de Jebusyt.
17 En do’t David de ingel seach dy’t it folk
sloech, spriek er ta de Heare en sei: Sjuch, ik,
ik haw sûndige en ik, ik haw forkeard dien,
mar hwet hawwe dizze skiep dien? Lit jins hân
dochs tsjin my wêze en tsjin ús heite hûs.
18 En dyselde deis kaem Gad ta David, en sei
tsjin him: Gean op, rjuchtsje de Heare in alter
op, op ’e terskflier fen Arauna de Jebusyt.
19 En David gyng op neffens Gads wird, lyk as
de Heare hjitten hie.
20 En do’t Arauna opseach, en de kening mei
syn tsjinstfeinten ta him kommen seach, gyng
Arauna út, en bûgde him foar de kening mei it
oantlit nei de groun.
21 En Arauna sei: Hwerom komt myn hear de
kening ta syn tsjinstfeint? En David sei: Om
dizze terskflier fen jo to keapjen, en de Heare
in alter to bouwen, dat de pleach ophâlde mei
ûnder it folk.
22 Mar Arauna sei tsjin David: Lit myn hear
de kening nimme en offerje hwet goed is yn
syn eagen; sjuch, dêr steane de kij ta it
brânoffer, en de tersksliden en de gereiden fen
’e kij ta hout.
23 Dat joech Arauna allegearre, de iene
kening oan ’e oare. Fierders sei Arauna tsjin
de kening: De Heare jins God mei in
wolbihagen yn jo hawwe.
24 Mar de kening sei tsjin Arauna: Né, mar ik
scil it fen jo keapje, keapje for de priis, hwent
ik wol de Heare myn God gjin brânoffers
offerje for neat. En David kocht de terskflier
en de kij for fyftich sikkel silver.
25 En David boude de Heare dêr in alter, en
offere brânoffers en tankoffers; en de Heare
erbarme Him oer it lân en de pleach hâldde
op ûnder Israël.

pag. 340]

## IT EARSTE BOEK FEN ’E

# KENINGEN.

HAEDSTIK 1.

1 Do’t de kening David âld en heech op
jierren wier, koe er de waermte net krije, al
ho’t hja him tadieken mei klean.

2 Dêrom seine syn tsjinstfeinten tsjin him: Lit myn hear de kening in frommiske, in jongfaem socht wirde, dy't foar it oantlit fen 'e kening stiet en for him soarget, en yn jins earmen sliept, dat myn hear de kening de waermte hâlde mei.

3 Do sochten hja yn 'e hiele gerjuchtichheit fen Israël om in tsjep jongfaem, en founen Abisach, de Sunamityske, en brochten hjar ta de kening.

4 En it wier in bjuster tsjep fanke, en hja soarge for de kening en bitsjinne him; mar de kening bikende hjar net.

5 Mar Adonia, de soan fen Haggith, kaem yn it forhef, sizzende: Ik scil kening wêze; en hy túgde him weinen oan en hynsteriders, en fyftich man dy't foar syn oantlit útrounen.

6 En syn heit wier him fen syn libbensdagen net tsjinkommen, sizzende: Hwerom hastû dat dien? En bûtendien wied er tige kreas fen uterlik, en hy wier berne neist oan Absalom.

7 En hy gyng to rie mei Joäb, de soan fen Seruja, en mei de preester Abjathar; dy diene mei en folgen Adonia.

8 Mar Sadok, de preester, en Benaja, de soan fen Jojada, en Nathan, de profeet, en Simeï, en Reï, en Davids helten hâldden it net mei Adonia.

9 En Adonia slachte skiep en kij en mêstfé by de Slangestien, dy't by de boarne Rogel leit, en bea al syn broerren, de keningssoannen, en al de mannen fen Juda, de tsjinstfeinten fen 'e kening;

10 mar Nathan, de profeet, en Benaja, en de helten, en syn broer Salomo bea er net.

11 Do spriek Nathan ta Bathséba, Salomo's mem, sizzende: Hawwe jo net heard, dat Adonia, Haggiths soan, kening wirden is, en ús hear David wit nearne net fen?

12 Nou den, lit my jo dochs riede, dat jo jins siele en de siele fen jins soan Salomo rêdde meije.

13 Gean hinne en kom ta de kening David, en siz tsjin him: Hawwe jo, myn hear de kening, jins tsjinstfaem net sward en sein: Wiswier, nei my scil dyn soan Salomo kening wêze, en hy scil sitte op myn troan? Hwerom is Adonia den kening?

14 Sjuch, wylst jo den yette mei de kening sprekke, scil ik nei jo ynkomme, en jins wirden oanfolje.

15 En Bathséba kaem ta de kening yn 'e binnenkeamer; de kening nou wier tige âld, en Abisach, de Sunamityske, bitsjinne de kening.

16 En Bathséba bûgde de holle en foel foar de kening del, en de kening sei: Hwet is der oan?

17 En hja sei tsjin him: Myn hear, jo hawwe jins tsjinstfaem sward by de Heare, jins God: Wiswier, nei my scil dyn soan Salomo kening wêze, en hy scil sitte op myn troan.

18 En sjuch, nou is Adonia kening wirden,sûnder dat jo, myn hear de kening, earne fen witte.

19 Hwent hy hat by de mannichte oksen en mêstfé en skiep slachte, en al de soannen fen 'e kening bean, en Abjathar de preester, en Joäb de kriichsoerste, mar jins tsjinner Salomo hat er net bean.

20 Mar op jo, myn hear de kening, binne de eagen fen hiele Israël, dat jo hjarren oankindigje scille hwa't nei jo op 'e troan fen myn hear de kening komt to sitten.

21 Oars mocht it barre, hwennear't myn hear de kening rêst is mei syn âffears, dat myn soan Salomo en ik for skildich gean moatte.

22 En sjuch, wylst hja yette mei de kening spriek, dêr kaem de profeet Nathan yn.

23 En hja diene it de kening to witten, sizzende: Sjuch, de profeet Nathan is der. En hy kaem foar it oantlit fen 'e [pag. 341] kening, en bûgde him foar de kening mei it oantlit nei de groun.

24 En Nathan sei: Myn hear de kening, hawwe jo sein: Nei my scil Adonia kening wêze, en hy scil sitte op myn troan?

25 Hwent hy is hjoed hinnegien, en hat by de mannichte oksen en mêstfé en skiep slachte, en hat bean al de soannen fen 'e kening, en de kriichsoersten, en de preester Abjathar; en sjuch, hja ite en drinke foar syn oantlit, en sizze: De kening Adonia libje!

26 Mar my, jins tsjinner, en Sadok de preester, en Benaja, de soan fen Jojada, en Salomo, jins tsjinner, hat er net bean.

27 Byhwennear't soks bard wêze mocht fen wegen myn hear de kening, den hawwe jo jins tsjinner net oankindige hwa't nei jo op 'e troan fen myn hear de kening komme scoe to sitten.

28 En de kening David antwirde en sei: Rop
my Bathséba. En hja kaem foar it oantlit fen ’e
kening en bleau foar it oantlit fen ’e kening
stean.
29 Do swarde de kening en sei: Sa wier as de
Heare libbet, dy’t myn siele forlost hat út alle
need,
30 wiswier, lyk as ik dy sward haw by de
Heare, Israëls God, sizzende: Wiswier, nei my
scil dyn soan Salomo kening wêze, en yn myn
plak scil hy op myn troan sitte, wiswier, sà scil
ik hjoed de dei yette dwaen.
31 Do bûgde Bathséba hjar mei it oantlit nei
de groun en foel foar de kening del, en sei:
Myn hear de kening David mei libje yn
ivichheit.
32 En de kening David sei: Rop my Sadok de
preester, en Nathan de profeet, en Benaja de
soan fen Jojada. En hja kamen foar it oantlit
fen ’e kening.
33 En de kening sei tsjin hjar: Nim de
tsjinstfeinten fen jimme hear mei, en lit myn
soan Salomo ride op myn eigen mûldier, en
bring him del nei Gihon,
34 en Sadok de preester en Nathan de profeet
scille him dêr salvje ta kening oer Israël; en
jimme scille op ’e bazún blaze, en sizze: De
kening Salomo libje!
35 Den scille jimme optsjen efter him oan, en
hy scil komme en sitte op myn troan, en
kening wêze yn myn plak; hwent ik haw
hjitten dat er foarst wêze scil oer Israël en oer
Juda.
36 Do antwirde Benaja, de soan fen Jojada, de
kening en sei: Amen! Allyksa mei de Heare, de
God fen myn hear de kening, sprekke.
37 Lyk as de Heare mei myn hear de kening
west hat, sà mei Er wêze mei Salomo en
meitsje syn troan greater as de troan fen myn
hear de kening David.
38 Do gyngen Sadok de preester, en Nathan
de profeet, en Benaja de soan fen Jojada, en
de Krethi en de Plethi hinne, en hja lieten
Salomo ride op it mûldier fen ’e kening David,
en brochten him nei Gihon.
39 En Sadok, de preester, helle de hoarn mei
oalje út ’e tinte en salve Salomo; en hja
bliezen op ’e bazún, en al it folk sei: De kening
Salomo libje!
40 En al it folk teach op efter him oan, en it
folk spile op ’e fluit, en hja forbliden hjar mei
greate blydskip, dat de ierde spjaltte fen it lûd.
41 En Adonia en al de gasten dy’t er by him
hie, hearden it, mei dat hja it iten dien hiene;
ek hearde Joäb it lûd fen ’e bazunen, en hy sei:
Hwet is dat for gerop en gerûs yn ’e stêd?
42 Wylst er yette spriek, sjuch, dêr kaem
Jonathan, de soan fen ’e preester Abjathar,
oan; en Adonia sei: Kom yn, hwent dû bist in
krigel man en scilst goed boadskip hawwe.
43 En Jonathan antwirde en sei tsjin Adonia:
Ja, mar ús hear, de kening David, hat Salomo
kening makke.
44 En de kening hat mei him stjûrd Sadok de
preester, en Nathan de profeet, en Benaja de
soan fen Jojada, en de Krethi en de Plethi, en
hja hawwe him ride litten op it mûldier fen ’e
kening;
45 ek hawwe Sadok de preester en Nathan de
profeet him yn Gihon ta kening salve, en
dêrwei binne hja bliid optein, dat de hiele stêd
derfen yn rep en roer is; dat is it gerop dat
jimme heard hawwe.
46 En net allinne sit Salomo op ’e troan fen it
keninkryk,
47 mar ek binne de tsjinners fen ’e kening
kommen om ús hear de kening David lok to
winskjen, sizzende: Mei jins God Salomo’s
namme hearliker meitsje as jins namme, en
syn troan [pag. 342] greater as jins troan. En de
kening hat oanbidden op it bêd;
48 ja, ek hat de kening dizze wirden spritsen:
Priizge mei wêze de Heare, de God fen Israël,
dy’t it sa biskikt hat dat der hjoed ien op myn
troan sit, nou’t myn eagen it yette sjen meije.
49 Do sprongen de gasten dy’t Adonia by him
hie allegearre forheard op, en teagen in elk
syn wegen.
50 Mar Adonia eange Salomo’s oantlit, en hy
gyng oerein en joech him ôf, en fette de
hoarnen fen it alter.
51 En hja brochten it Salomo oan, sizzende:
Sjuch, Adonia eanget de kening Salomo,
hwent sjuch, hy hat de hoarnen fen it alter
fette en sein: Lit de kening Salomo my earst
swarre dat er syn tsjinner net deadzje scil mei
it swird.
52 En Salomo sei: Byhwennear’t it in bitroud
man blykt to wêzen, scil der gjin hier fen sines
op ’e ierde falle; mar mocht der kwea yn him

bifoun wirde, den scil er stjerre.
53 En de kening Salomo stjûrde gûdden, en hja lieten him fen it alter ôfkomme; en hy kaem yn en bûgde him foar de kening Salomo. En Salomo sei tsjin him: Jow dy nei hûs.

HAEDSTIK 2.

1 En do't de dagen neioan wierne dat David stjerre scoe, joech er syn soan Salomo bistel, sizzende:
2 Ik gean hinne yn 'e wei fen alle wrâld; wêz den sterk en wird in man;
3 en nim waer de wacht fen 'e Heare dyn God, mei to wanneljen yn syn wegen, mei to ûnderhâlden syn ynsettingen en syn geboaden en syn rjuchten en syn tsjûgenissen, lyk as dy biskreaun steane yn 'e wet fen Mozes; dat it dy goed gean mei yn alles hwetstû dochst en alles hwerst dy ta bijowst;
4 dat de Heare syn wird wiermeitsje mei, dat Er oer my spritsen hat, sizzende: As dyn soannen hjar wei rjuchthâlde, en mei hjar hiele hert en mei hjar hiele siel trou foar myn oantlit wannelje, den scil der gjinien fen dines, sa hat Er sein, ôfsnien wirde fen Israëls troan.
5 Sa witstû bygelyks hwet Joäb, de soan fen Seruja, my dien hat; hwet er dien hat de twa kriichsoersten fen Israël, Abner de soan fen Ner, en Amasa de soan fen Jether, ho't er dy deade hat, en yn tiid fen frede oarlochsbloed forgetten, ja oarlochsbloed stoart op 'e girle dy't er oer de heupen hie, en op 'e skoen dy't er oan 'e foetten hie.
6 Doch den neffens dyn wysheit, en lit syn grize hierren net mei frede yn it grêf keare.
7 Mar de soannen fen Barsillai, de Gileädyt, scilstû deugd dwaen, en hja scille wêze ûnder dyjingen dy't by dyn tafel ite; hwent allyksa binne hja my to miette kommen, do't ik flechte for it oantht fen dyn broer Absalom.
8 En sjuch, by dy is Simeï, de soan fen Geara, de Benjaminyt fen Bahurim, dy't my flokte mei in skriklike flok, de deis dat ik nei Mahanaïm gyng; mar hy kaem del my yn 'e miette by de Jordaen, en ik swarde bim by de Heare, sizzende: Ik scil dy net deadzje mei it swird.
9 Mar lit him nou net frij útgean, hwent dû bist in wiis man, en moatst witte hwetstû hast to dwaen: meitsje dat syn grize hierren bloedrich yn it grêf keare.
10 Do is David rêst mei syn âffears, en bigroeven yn 'e stêd fen David.
11 En de dagen dat David oer Israël regearre hat, binne fjirtich jier; saun jier hat er regearre to Hebron, en to Jeruzalem hat er trije en tritich jier regearre.
12 En Salomo kaem to sitten op 'e troan fen David, syn heit, en syn keninkryk krige greate fêstichheit.
13 Do gyng Adonia, de soan fen Haggith, nei Bathséba, Salomo's mem. En hja sei: Is dyn kommen frede? En hy sei: Frede.
14 Fierder sei er: Ik haw jo hwet to sizzen. En hja sei: Sprek.
15 En hy sei: Jo witte dat it keninkryk mines wier en dat hiele Israël it each op my hie, dat ik kening wirde scoe; mar it keninkryk is my ûntgien en myn broer sines wirden, hwent it is him tafallen fen 'e Heare.
16 En nou haw ik jo ien forsiik to dwaen; wiis myn oantlit net ôf. En hja sei tsjin him: Sprek.
17 En hy sei: Freegje de kening Salomo dochs, hwent hy scil jins oantlit net [pag. 343] ôfwize, dat er my Abisach, de Sunamityske, ta frou jowt.
18 En Bathséba sei: It is goed, ik scil de kening for dy oansprekke.
19 Sa bijoech Bathséba hjar nei de kening Salomo, om him for Adonia oan to sprekken. En de kening kaem oerein, hjar yn 'e miette, en bûgde foar hjar; dêrnei gyng er op 'e troan sitten, en liet de mem fen 'e kening in stoel ré sette; en hja kaem to sitten oan syn rjuchterhân.
20 Do sei hja: Ik haw jo ien lyts forsiik to dwaen, wiis myn oantlit net ôf. En de kening sei tsjin hjar: Doch jins forsiik mar, mem, hwent ik scil jins oantlit net ôfwize.
21 En hja sei: Lit Abisach, de Sunamityske, ta frou jown wirde oan Adonia, jins broer.
22 Do antwirde de kening Salomo en sei tsjin syn mem: Mar hwerom freegje jo Abisach, de Sunamityske, for Adonia? Freegje it keninkryk ek for him, hwent it is myn âldere broer, en Abjathar, de preester, en Joäb, de soan fen Seruja, binne foar him.
23 En de kening Salomo swarde by de Heare, sizzende: Sà mei God my dwaen en sà dêrta,

wiswier, Adonia hat dat wird spritsen tsjin syn
siele.
24 En nou, sa wier as de Heare libbet dy't my
bifêstige hat, en my sitte lit op 'e troan fen
David, myn heit, en my in hûs set hat, lyk as
Er ûnthjitten hie, wiswier, Adonia scil hjoed
de dei deade wirde!
25 En de kening Salomo joech bistel troch de
tsjinst fen Benaja, de soan fen Jojada; dy foel
op him oan dat er stoar.
26 En tsjin Abjathar, de preester, sei de
kening: Gean nei Anathoth op dyn ge-
rjuchtichheit, hwent dû fortsjinnest de dea,
mar hjoed scil ik dy net deadzje, omdatstû de
arke des Heare droegen hast foar it oantlit fen
David, myn heit, en omdatstû bineare west
hast yn alles dêr't ús heit yn bineare wier.
27 Sa fordreau Salomo Abjathar, dat er gjin
preester des Heare mear wêze scoe, om nei to
kommen it wird des Heare, dat Er to Silo
spritsen hie oer it hûs fen Eli.
28 Do't dy tynge ta Joäb kaem, hwent Joäb
hie him efter Adonia jown, alhowol 't er him
net jown hie efter Absalom, flechte Joäb nei de
tinte des Heare, en fette de hoarnen fen it
alter.
29 En it waerd de kening Salomo oanbrocht
dat Joäb nei de tinte des Heare flechte wier, en
sjuch, hy is by it alter. Do stjûrde Salomo
Benaja, de soan fen Jojada, sizzende: Gean der
hinne, fal op him oan.
30 En Benaja kaem by de tinte des Heare, en
sei tsjin him: Sà seit de kening: Kom út. En hy
sei: Né, hwent hjir wol ik stjerre. En Benaja die
it de kening to witten, sizzende: Sà hat Joäb
spritsen, en dat biskied hat er my jown.
31 En de kening sei tsjin him: Doch lyk as er
spritsen hat en fal op him oan, en bigraef him,
datstû it ûnskildich bloed dat Joäb forgetten
hat weidwaen meist fen my en fen ús heite
hûs;
32 en dat de Heare syn bloed weromkomme
litte mei op syn eigen holle, om't er oanfallen
is op twa mannen, rjuchtfeardiger en better as
hysels, en dy deade hat mei it swird, wylst
David, myn heit, nearne fen wist: Abner, de
soan fen Ner, Israëls kriichsoerste, en Amasa,
de soan fen Jether, Juda's kriichsoerste;
33 dat hjar bloed dos weromkomme mei op
Joäbs holle en op 'e holle fen syn sied yn
ivichheit, mar dat David en syn sied en syn
hûs en syn troan oant yn ivichheit frede
hawwe meije fen 'e Heare.
34 En Benaja, de soan fen Jojada, gyng op, en
foel op him oan en deade him; en hy waerd
bigroeven yn syn hûs yn 'e woastenije.
35 En de kening stelde Benaja, de soan fen
Jojada, yn syn plak oer it leger, en Sadok, de
preester, stelde de kening yn Abjathars plak.
36 Dêrnei ûntbea en rôp de kening Simeï, en
sei tsjin him: Set dy in hûs to Jeruzalem, en
jow dy dêr nei wenjen, en kom de stêd net út,
nearne net hinne.
37 hwent de eigenste deis datstû de stêd
útkomme mochtst en it weagje oer de beek
Kidron to gean, wit den wol datstû de dea
stjerre scilst; dyn bloed scil op dyn holle wêze.
38 En Simeï sei tsjin de kening: Dat wird is
goed; lyk as myn hear de kening spritsen hat,
sa scil jins tsjinner dwaen. [pag. 344] En Simeï
bleau gâns in tiid to wenjen yn Jeruzalem.
39 Mar it barde mei forrin fen trije jier, dat
twa fen Simeï's tsjinstfeinten foartrounen nei
Achis, de soan fen Maächa, de kening fen
Gath; en hja fornijden it Simeï, sizzende:
Sjuch, jins tsjinstfeinten binne to Gath.
40 Do makke Simeï tarissing en seale de ezel,
en teach nei Gath, ta Achis, om syn
tsjinstfeinten to siikjen; sa kaem Simeï en
helle syn tsjinstfeinten werom fen Gath.
41 Mar it waerd Salomo oandroegen, dat
Simeï út Jeruzalem nei Gath tein en
weromkommen wier.
42 Do ûntbea en rôp de kening Simeï, en sei
tsjin him: Haw ik dy net in eed ôfnommen by
de Heare en dy bitsjûge, sizzende: De eigenste
deis datstû de stêd útkomme mochtst,
hwerearne ek hinne, wit den wol datstû de
dea stjerre scilst? En dû hast tsjin my sein: Dat
wird is goed, en ik haw it heard.
43 Hwerom hastû de eed des Heare den net
hâlden, en it gebot dat ik dy gebean hie?
44 Fierder sei de kening tsjin Simeï: Dû witst
al it kwea dêr't dyn hert sa kindich yn is:
hwetstû David, myn heit, allegearre net
oandien hast; dêrom lit de Heare dyn kwea
weromkomme op dyn eigen holle.
45 Mar de kening Salomo scil seinge wêze, en
Davids troan bifêstige foar des Heare oantlit
oant yn ivichheit.

46 En de kening joech Benaja, de soan fen Jojada, bistel; dy gyng út, en foel op him oan dat er stoar. Sa is it keninkryk bifêstige yn Salomo's hân.

HAEDSTIK 3.

1 En Salomo bisibbe him oan Farao, de kening fen Egypte, hwent hy naem Farao's dochter en brocht hjar yn Davids stêd, oant er dien hawwe scoe mei it bouwen fen syn hûs, en fen it hûs des Heare, en fen Jeruzalems mûrre yn it rounom.
2 Allinnich offere it folk op 'e hichten, hwent der wier oant dy dagen ta gjin hûs boud for des Heare namme.
3 En Salomo hie de Heare ljeaf, hy wannele yn 'e ynsettingen fen David,
syn heit; allinnich offere en rikke er op 'e hichten.
4 En de kening gyng nei Gibeon om dêr to offerjen, hwent dêr wier de greate hichte; tûzen brânoffers offere Salomo op dat alter.
5 To Gibeon kaem de Heare Salomo by nacht to foaren yn in dream, en God sei: Bigear hwet Ik dy jaen scil.
6 En Salomo sei: Jo hawwe jins tsjinstfeint David, ús heit, greate deugd dien, lyk as er foar jins oantlit mei Jo wannele hat yn wierheit en yn gerjuchtichheit en yn oprjuchtens fen it herte; en Jo hawwe dy greate deugd oan him bifêstige en him in soan jown dy't op syn troan sit, lyk as it hjoed de dei is.
7 Nou den, Heare myn God, Jo hawwe jins tsjinstfeint kening makke yn ús heite Davids plak; mar ik bin noch mar in foech jonge, ik wit net fen útgong noch fen yngong;
8 en jins tsjinstfeint stiet yn it formidden fen it folk dat Jo útkard hawwe, in great folk, dat net teld noch birekkene wirde kin fen wegen de mannichte.
9 Jow jins tsjinstfeint den in froed herte, dat er jins folk rjuchtsje mei en goed en kwea ûnderskiede; hwent hwa scoe dit manmachtich folk fen Jowes rjuchtsje kinne?
10 En it wier goed yn 'e eagen des Heare, dat Salomo sa spritsen en soks bigeard hie.
11 En God sei tsjin him: Dêrom datstû soks bigeard hast, en dyn bigearte net fallen is op in lang libben noch op rykdom noch op 'e siel
fen dyn fijannen, mar op forstân om rjuchtsaken to hearren,
12 sjuch, dêrom haw Ik dien neffens dyn wirden; sjuch, Ik haw dy in wiis en forstannich herte jown, dat dyn gelikens der foar dy net west hat, en dyn gelikens nei dy net opstean scil.
13 En ek itjinge datstû net bigeard hast, haw Ik dy jown, rykdom sawol as eare; dat gjinien fen 'e keningen dy bilykje scil al dyn dagen.
14 En astû yn myn wegen wannelest, ûnderhâldende myn ynsettingen en myn geboaden, lyk as David, jimme heit, wannele hat, den scil Ik dyn dagen ek forlangje. [pag. 345]
15 En Salomo waerd wekker, en sjuch, it wier in dream. En hy kaem to Jeruzalem en joech him foar de arke fen it forboun des Heare, en offere brânoffers, en makke tankoffers ré, en rjuchte al syn tsjinners in gastmiel oan.
16 Do kamen der twa hoerren fen frouljue ta de kening, en hja stiene foar syn oantlit.
17 En de iene frou sei: Och myn hear, dizze frou en ik wenje ûnder ien dak; en ik haw by hjar yn 'e hûs in bern krige.
18 Nou is it de trêdde deis nei myn bifalling bard, dat dizze frou ek in bern krige; en wy wierne togearre, der wier gjin frjemden ien by ús oer it hûs, oars net as wy beide.
19 En dizze frou hjar bern is by nacht stoarn, om't hja op him lein hie;
20 en hja gyng to midnacht oerein, en krige myn bern by my wei, wylst jins tsjinstfaem sliepte, en naem it by hjar yn 'e skirte, en hjar dead bern lei hja my yn 'e skirte.
21 En ik gyng de moarns oerein om myn bern it boarst to jaen, en sjuch, it wier dea; mar do't ik it letter yn 'e moarntyd skôge, sjuch, do wier it it bern net dat ik krige hie.
22 Do sei de oare frou: Né, mar it libbene bern is mines, en it deade is dines. De earste lykwol sei: Né, mar it deade bern is dines, en it libbene is mines. Sa tsierden hja foar it oantlit fen 'e kening.
23 Do sei de kening: Dizze seit: Dit is myn bern, it libbene, en it deade is dines; en dy seit: Né, mar it deade is dines en it libbene is mines.
24 Fierder sei de kening: Helje my in swird. En hja brochten in swird foar it oantlit fen 'e kening.

25 En de kening sei: Snij dat libbene bern middentroch,en jow de iene in helte en de oare in helte.
26 Mar de frou dêr't it libbene bern fen wier, spriek ta de kening, hwent hjar yngewant waerd oanstitsen om hjar bern, en sei: Och myn hear, jow hjar it libbene bern, en deadzje it dochs net; de oare lykwol sei: Lit it noch dines noch mines wêze, snij it troch.
27 Do antwirde de kening en sei: Jow dy dêr it libbene bern, en deadzje it foaral net; hja is de mem.
28 En hiele Israël hearde it oardiel dat de kening spritsen hie, en hja frezen it oantlit fen 'e kening, hwent hja seagen dat Gods wysheit yn him wier om rjucht to dwaen.

HAEDSTIK 4.

1 Sa wier de kening Salomo kening oer hiele Israël.
2 En dit wierne syn heechste amptners: Azarja, de soan fen Sadok, wier preester;
3 Elihoaref en Ahia, de soannen fen Siza, wierne skriuwer; Josafat, de soan fen Ahilud, wier kânselier;
4 en Benaja, de soan fen Jojada, stie oer it leger; en Sadok en Abjathar wierne preester;
5 en Azarja, de soan fen Nathan, stie oer de steedhâlders; en Sabud, de soan fen Nathan, de preester, wier de frjeon fen 'e kening;
6 en Ahizar gyng oer it paleis; en Adoniram, de soan fen Abda, gyng oer de hearetsjinsten.
7 Fierders hie Salomo toalve steedhâlders oer hiele Israël, dy't de kening en syn hûs ûnderhâldden; in elk fen hjarren kaem it ûnderhâld in moanne yn it jier for op.
8 En dit binne hjar nammen: Ben Hur yn it berchtme fen Efraïm.
9 Ben Deker yn Makas en yn Saälbim, en Beth Semes, en Elon Beth Hanan.
10 Ben Hezed yn Arubboth; dy hie Socho en it hiele lân fen Hefer.
11 Ben Abinadab de hiele kontrei fen Dor; dy hie Tafath, Salomo's dochter, ta in frou.
12 Baäna, de soan fen Alihud, hie Taänach en Megiddo, en hiele Beth Seän, dat bisiden Sarethana ûnder Jisreël leit, fen Beth Seän ôf oan Abel Mehola ta, Jokmeäm foarby.
13 Ben Geber to Ramoth yn Gileäd; dy hie de doarpen fen Jaïr, de soan fen Manasse, dy't yn Gileäd lizze; ek hie er de kontrei fen Argob, dy't yn Bazan leit, sechstich greate stêdden mei mûrren en koperen skoattels.
14 Ahinadab, de soan fen Iddo, to Mahanaïm.
15 Ahimaäs yn Naftali; dy hie ek in [pag. 346] dochter fen Salomo, Basmath, ta frou.
16 Baëna, de soan fen Husai, yn Aser en yn Aloth.
17 Josafath, de soan fen Paruah, yn Issaskar.
18 Simeï, de soan fen Ela, yn Benjamin.
19 Geber, de soan fen Uri, yn it lân fen Gileäd, it lân fen Sihon, de kening fen 'e Amoriten, en fen Och, de kening fen Bazan; en hy wier de iennichste steedhâlder yn dat lân.
20 Juda en Israël wierne machtich as it sân dat by de sé is yn mannichte; hja ieten en dronken en wierne bliid.
21 En Salomo hearske oer al de keninkriken fen 'e Eufraet ôf oan it lân fen 'e Filistinen ta, en oan de gerjuchtichheit fen Egypte ta; hja brochten skatting op en tsjinnen Salomo al de dagen fen syn libben.
22 En mei it iten naem it alle dagen by Salomo tritich kor blom fen moal en sechstich kor moal;
23 tsjien fetmeste oksen, en tweintich weidoksen, en hûndert skiep, bûten de harten en gazellen en damharten en it mestfûgelt.
24 Hwent hy hie biwâld oer alles hwet oan dizze kant de Eufraet leit, fen Tifsah ôf oant Gaza ta, oer al de keningen oan dizze kant de Eufraet; en hy hie frede fen alle kanten yn it roun.
25 Sa mochten Juda en Israël feilich wenje, in elk ûnder syn wynstôk en ûnder syn figebeam, fen Dan ôf oant Berséba ta, al de dagen fen Salomo.
26 Fierders hie Salomo fjirtich tûzen span hynders for syn weinen, en toalve tûzen rydhynders.
27 Dy steedhâlders den, in elk syn moanne, ûnderhâldden de kening Salomo en allegearre dy't by de kening Salomo mei oan tafel kamen; hja soargen dat der neat brek wier.
28 En it koarn en it strie for de hynders en for de hirddravers brochten hja op it plak dêr't it hearde, in elk nei't him hjitten wier.
29 En God joech Salomo wysheit en in tige great forstân, en in wiid bigryp fen herten, lyk as it sân dat oan 'e igge fen 'e sé leit.

30 En Salomo’s wysheit wier greater as de wysheit fen alle Easterlingen, en as al de wysheit fen Egypte.
31 Ja, hy wier wizer as alle minsken, as Ethan de Esrahyt, en Heman, en Kalkol, en Darda, de soannen fen Mahol; en hy hie namme ûnder al de folken yn it roun.
32 En hy spriek trije tûzen spreuken, en syn lieten wierne tûzen en fiif.
33 Hy spriek ek oer de beammen, fen ’e sederbeam ôf dy’t op ’e Libanon stiet, oant de hyzop ta dy’t út ’e mûrre waechst; ek spriek er oer it fé, en oer it fûgelt, en oer it krûpend djierte, en oer de fisken.
34 En fen alle folken kamen der gûdden om Salomo’s wysheit to hearren, fen al de keningen fen ’e ierde dy’t fen syn wysheit heard hiene.

HAEDSTIK 5.

1 En Hiram, de kening fen Tyrus, stjûrde syn tsjinstfeinten nei Salomo, hwent hy hie heard dat hja Salomo ta kening salve hiene yn syn heite plak, en Hiram hie altyd al mei David bifrjeone west.
2 Dêrnei die Salomo Hiram de boade, sizzende:
3 Jo witte dat David, ús heit, de namme fen ’e Heare, syn God, gjin hûs bouwe koe, fen wegen de oarloch dêr’t hja him mei bisingelen, oant de Heare se him ûnder de foetsoallen jown hie.
4 Mar nou hat de Heare myn God my oan alle kanten rêst jown: der is gjin tsjinstanner mear noch wankend kwea.
5 En sjuch, ik haw foar my nommen de namme fen de Heare myn God in hûs to bouwen, lyk as de Heare spritsen hat ta David, ús heit, sizzende: Dyn soan dy’t Ik yn dyn plak op dyn troan sette scil, dy scil myn namme it hûs bouwe.
6 Gebied nou den dat hja sederbeammen út ’e Libanon kapje, en lit myn tsjinstfeinten arbeidzje mei jins tsjinstfeinten, en it lean fen jins tsjinstfeinten scil ik útbitelje sa’t jo it mar útstelle meije; hwent jo witte, to uzes is gjinien dy’t houtkapje kin lyk as de Sidoniërs.
7 En it barde do’t Hiram Salomo’s wirden heard hie, dat er tige bliid wier, en sei: Nou is de Heare seinge, dy’t David sa’n wize soan jown hat oer dat greate folk. [pag. 347]
8 En Hiram die Salomo de boade, sizzende: Ik haw it boadskip heard dat jo my dien hawwe; alles hwet jo bigeare yn it stik fen it sederhout en it sipressehout, scil ik neikomme.
9 Myn tsjinstfeinten scille it fen ’e Libanon nei de sé bringe, en ik scil it oer sé flotsje litte nei it plak dat jo my to witten dwaen meije, en it dêr losse, en jo scille it ophelje; mar op jins bar scille jo dwaen hwet ik bigear en myn hûs spize jaen.
10 Sa levere Hiram Salomo sederhout en sipressehout, safolle as er hawwe woe;
11 wylst Salomo Hiram tweintich tûzen kor weet biskikte ta spize for syn hûs, en tweintich kor stampte oalje; dat biskikte Salomo Hiram jier oan jier.
12 En de Heare joech Salomo wysheit, lyk as er him ûnthjitten hie; en it wier frede twisken Hiram en Salomo en hja makken togearre in forboun.
13 En de kening Salomo liet in lichting for de hearetsjinst opkomme út hiele Israël, en de lichting wier tritich tûzen man sterk.
14 En hy stjûrde se nei de Libanon, tsjien tûzen alle moannen om bar; ien moanne arbeiden hja yn ’e Libanon, en twa moanne wierne hja thús; en Adoniram stie oer dy lichting.
15 Ek hie Salomo sauntich tûzen sjouwerljue en tachtich tûzen stienhouwers yn it berchtme,
16 bûten de oersten fen Salomo’s opsichters dy’t oer it wirk gyngen, trije tûzen en trije hûndert, dy to sizzen hiene oer it folk dat it wirk die.
17 En do’t de kening it gebea, kappen hja greate en kostbere stiennen út, om mei dy houde stien de grounfêsten fen it hûs to lizzen.
18 En Salomo’s bouljue, en Hirams bouljue, en de Gibliten bihouden se, en biarbeiden it hout en de stien ta de bou fen it hûs.

HAEDSTIK 6.

1 En it barde it fjouwerhûndert en tachtichste jiers nei de úttocht fen Israëls bern út Egypte, it fjirde jiers fen Salomo’s keninkryk oer Israël, yn ’e moanne Sif, dat is

de twade moanne, dat er it hûs des Heare boude.
2 En it hûs dat de kening Salomo de Heare boude, wier sechstich jelne lang, en tweintich jelne breed, en tritich jelne heech.
3 En de pij, foar it skip fen ’e timpel, wier tweintich jelne lang, neffens de breedte fen it hûs, en tsjien jelne breed, oan ’e foarkant fen it hûs.
4 En hy sette finsters yn it hûs mei ljochtskepping.
5 En yn it roun oan ’e mûrre fen it hûs boude er in omgong, oan ’e mûrren fen it hûs yn it roun, sawol om ’e timpel as om it koar hinne; sa makke er gongen yn it roun.
6 De ûnderste gong wier fiif jelne yn ’e breedte, en de middelste seis jelne yn ’e breedte, en de trêdde saun jelne yn ’e breedte; hwent hy hie oan it hûs yn it roun bûtenwirks ynsprongen makke, sa dat hja net forboun wierne yn ’e mûrren fen it hûs.
7 En do’t it hûs boud waerd, waerd it boud fen stien, kant en klear oanfierd; dat der by de bou fen it hûs gjin hammer noch beitel of hokfor izeren ridskip heard wirde mocht.
8 De doar fen ’e ûnderste gong wier oan ’e súdside fen it hûs, en winteltreppen gyngen op nei de middelste, en fen ’e middelste nei de tredde.
9 En do’t er it hûs boud en ôfmakke hie, diek er it hûs mei wilften en rigen sederhout.
10 En hy boude de omgong oan it hiele hûs; fiif jelne wier elke gong heech; en hy sette se oan it hûs fêst mei sederhouten balken.
11 En it wird des Heare barde ta Salomo, sizzende:
12 Oangeande dit hûs datstû boust, astû wannelest yn myn ynsettingen, en dochst myn rjuchten, en ûnderhâldst al myn geboaden, en dêryn wannelest, den scil Ik it wird dat Ik spritsen haw ta dyn heit David, bifêstigje oan dy,.
13 en Ik scil wenje yn it formidden fen Israëls bern, en Ik scil myn folk Israël net forlitte.
14 Sa boude Salomo it hûs en makke it ôf.
15 En hy biklaeide de mûrren fen it hûs fen binnen mei sederhouten planken; fen ’e flier fen it hûs ôf oan it dak ta [pag. 348] bitimmere er se fen binnen mei hout, en bilei de flier fen it hûs mei sipressehouten planken.
16 Fierders biklaeide er tweintich jelne efter yn it hûs mei sederhouten planken, fen ’e flier ôf oan it dak ta; en hy makke it fen binnen ta in koar, ta it hillige der hilligen.
17 It hûs nou, to witten de foarein fen ’e timpel, wier fjirtich jelne yn it lang.
18 En de binnenbiklaeijing fen it hûs wier fen sederhout: útsniene knoppen en iepene blommen fen kolokwinten; it wier kleare sederhout, der kaem gjin stien yn it sicht.
19 En hy makke it koar binnen yn it hûs ôf, om dêr de arke fen it forboun des Heare to setten.
20 En it koar wier binnenwirks tweintich jelne yn ’e langte, en tweintich jelne yn ’e breedte, en tweintich jelne yn ’e hichte, en hy teach it oer mei fyn goud; ek teach er it sederhouten alter oer.
21 Fierders teach Salomo it hûs fen binnen oer mei fyn goud, en hy hong in foarkleed oan gouden keatlingen foar it koar lâns, dat er mei goud oertritsen hie.
22 Ja it hiele hûs teach er oer mei goud, oant it hiele hûs ôf wier; ek teach er it alter dat foar it koar stie hielendal oer mei goud.
23 Fierders makke er yn it koar twa cherubs fen olivehout, elkmes tsjien jelne heech.
24 En fiif jelne wier de iene wjuk fen’e cherub, en fiif jelne wier de oare wjuk fen ’e cherub; tsjien jelne wier it fen wjuks ein oant wjuks ein.
25 Allyksa wier de oare cherub tsjien jelne; beide cherubs hiene ienerlei miette en ienerlei bistek.
26 De iene cherub syn hichte wier tsjien jelne, en allyksa de oare sines.
27 En hy sette de cherubs midden yn it binnenste hûs; en de cherubs spraetten de wjukken út, dat de iene syn wjuk de iene mûrre roerde, en de oare syn wjuk de oare mûrre roerde, en hjar wjukken elkoar midden yn it hûs roerden, wjuk oan wjuk.
28 En hy teach de cherubs oer mei goud.
29 En de mûrren fen it hûs yn it roun bisnie er fen binnen en fen bûten allegearre mei snijwirk: fen cherubs en fen palmbeammen en fen iepene blomknoppen.
30 En de flier fen it hûs teach er fen binnen en fen bûten oer mei goud.
31 En yn ’e iepening fen ’e koaryngong makke

er doarren fen olivehout, en de boppedrompel
mei de stilen foarmen in fiifhoek.
32 En de beide doarren wierne fen olivehout;
en hy snie dêr snijwirk op út fen cherubs en
fen palmbeammen en fen iepene
blomknoppen, dy't er oerteach mei goud; ek
teach er goud oer de cherubs en oer de
palmbeammen.
33 En allyksa makke er yn 'e yngong fen 'e
timpel fjouwerkantige stilen fen olivehout,
34 en de beide doarren wierne fen
sipressehout; de iene doar wier trochslaende
nei twa kanten, en de oare bisniene doar wier
trochslaende nei twa kanten.
35 En hy snie dêr cherubs en palmbeammen
en iepene blomknoppen op út, dy't er
oerteach mei goud, alhiel neffens it snijwirk.
36 Fierders boude er it binnenste foarhôf fen
trije rigen houde stien en in rige sederhouten
balken.
37 It fjirde jiers waerden de grounfêsten fen it
hûs des Heare lein, yn 'e moanne Sif.
38 En it alfte jiers, yn 'e moanne Bul, dat is de
achtste moanne, wier it hûs mei al syn
tabihearren klear, hielendal neffens it bistek.
Sa hat er dêr saun jier oer boud.

HAEDSTIK 7.

1 Mar oer syn eigen hûs boude Salomo
trettjin iier, en do hie er syn hûs hielendal ôf.
2 Ek boude er it hûs fen it wâld fen 'e
Libanon, hûndert jelne yn 'e langte, en fyftich
jelne yn 'e breedte, en tritich jelne yn 'e
hichte, op fjouwer rigen sederhouten pylders,
en sederhouten balken op 'e pylders.
3 En it wier fen boppen ditsen mei
sederhout, op 'e fordjippingen dy't op fiif en
fjirtich pylders stiene, fyftjin op in rige. [pag. 349]
4 En der wierne trije rigen finsters, en it iene
finster stie lyk boppe it oare finster, trije kear.
5 En de doarren mei de stilen wierne
allegearre fjouwerkantich fen bistek, en finster
stie oer finster yn trije rigen.
6 Dêrnei makke er in pylderhûs, fyftich jelne
yn 'e langte en tritich jelne yn 'e breedte, en
dêr in pij foar mei pylders en in ôfdak deroer.
7 Ek makke er in troanseal, dêr't er rjucht
spriek, de rjuchtseal, dy't ditsen waerd mei
sederhout fen flier oant flier.
8 En syn hûs dêr't er wenne yn it oare
foarhôf, fen 'e seal ôf mear nei binnen ta, wier
fen itselde wirk. Ek makke er for Farao's
dochter, dy't Salomo nommen hie, in hûs
allyk as dy seal.
9 Dat wier allegearre fen kostbere stien,
neffens de mietten houd, fen binnen en fen
bûten snien mei de seage; en dat fen 'e
grounfêsten oant de draechstiennen en fen
bûten oan it greate foarhôf ta.
10 En it wier grounfêste mei kostbere stien,
greate stien, stien fen tsjien jelne en stien fen
acht jelne;
11 en dêrboppe op kostbere stien neffens de
winkelmiette, en sederhout.
12 En it greate foarhôf wier yn it rounom fen
trije rigen houde stien en in rige sederhouten
balken. En allyksa wier it by it binnenste
foarhôf fen it hûs des Heare, en by it foarhûs
fen it paleis.
13 En de kening Salomo die de boade, en liet
Hiram fen Tyrus helje.
14 Dat wier de soan fen in widdow út 'e stam
fen Naftali, en syn heit wier in man fen Tyrus,
in kopersmid; en hy wier fol fen wysheit en
forstân en ynsjuch om allerhanne wirk yn
koper to meitsjen. Dy kaem ta de kening
Salomo, en fierde al syn wirk út.
15 Hwent hy geat twa koperen pylders; de
hichte fen 'e iene pylder wier achttjin jelne, en
in trie fen toalve jelne omfieme de oare
pylder.
16 Ek makke er twa koppen fen getten koper,
om dy boppe op 'e pylders to setten; fiif jelne
wier de hichte fen 'e iene kop, en fiif jelne de
hichte fen 'e oare kop.
17 Fierders makke er flechtwirk — dat
flechtwirk bistie út triedden draeid ta
keatlinkjes — for de koppen boppe op 'e
pylders: saun for de iene kop en saun for de
oare kop.
18 Do makke er de granaetappels, to witten
twa rigen yn it rounom oer ien flechtwirk, om
de koppen boppe op 'e pylders to bidekken;
en allyksa die er by de oare kop.
19 En de koppen boppe op 'e pylders foar de
pij wierne fen leeljewirk, fjouwer jelne,
20 to witten de koppen op 'e twa pylders,
boppe oan by de bûk, dêr't it flechtwirk om
hinne roun; en twahûndert granaetappels
sieten yn rigen yn it rounom, ek op 'e oare

kop.
21 Dêrnei rjuchte er de pylders op foar de pij fen 'e timpel; en do't er de rjuchter pylder oprjuchte hie, neamde er de namme dêrfen Jachin, en do't er de lofter pylder oprjuchte hie, joech er dy de namme Boäs.
22 En do't it leeljewirk op 'e pylders siet, wier it wirk fen 'e pylders ôf.
23 Fierders makke er de sé, getten wirk, tsjien jelne fen rânne oant rânne, hielendal roun, en fiif jelne heech, en in mjitline fen tritich jelne koe hjar omfiemje.
24 En ûnder de rânne lâns sieten kolokwinten, dy't der hielendal om hinne rounen, tsjien yn 'e jelne, dy sé bisettende yn it rounom: twa rigen kolokwinten, dy't foart yn 'e foarm bigetten wierne.
25 Hja stie op toalve kij; trije seagen nei it Noarden, en trije seagen nei it Westen, en trije seagen nei it Suden, en trije seagen nei it Easten, en de sé wier dêr boppe op, en hja stiene allegearre mei it efterein nei binnen ta.
26 En hja wier in hanbreed tsjok, en de rânne hie de foarm fen in tsjelksrânne, fen in leeljeblom; der gyng twa tûzen bath yn.
27 Ek makke er tsjien koperen ûnderstellen; fjouwer jelne wier de langte fen elk ûnderstel, en fjouwer jelne de breedte, en trije jelne de hichte.
28 En elk ûnderstel wier sa makke: hja hiene sydstikken, en de sydstikken sieten twisken listen.
29 En op 'e sydstikken twisken de listen stiene liuwen, kij en cherubs útbylde, en allyksa op 'e listen; boppe en ûnder de liuwen en de kij sieten slingers fen ôfhingjend wirk.
[pag. 350]
30 En elk ûnderstel hie f jouwer koperen tsjillen en koperen assen, en de fjouwer hoekstilen hiene skouderstikken; ûnder it waskfet wierne dy skouderstikken fêstgetten; en foar allegearre oer siet slingerwirk.
31 En de moun wier binnen in kraech, en nei boppen ta in jelne; en de kraech wier roun, yn 'e foarm fen foetwirk, oardel jelne; en op 'e kraech siet ek byldhouwirk; mar de sydstikken dêrfen wierne fjouwerkant, net roun.
32 En de fjouwer tsjillen wierne ûnder de sydstikken, en de assen fen 'e tsjillen sieten oan it ûnderstel, wylst de hichte fen elk tsjil oardel jelne wier.
33 En it wirk fen 'e tsjillen wier as it wirk fen in weintsjil; de assen en de toellen en de fellingen en de speaken wierne allegearre getten.
34 En der sieten fjouwer skouderstikken op 'e fjouwer hoeken fen elk ûnderstel; dy skouderstikken wierne mei hjar ûnderstel út ien stik.
35 En boppe op it ûnderstel wier in forheging fen in heal jelne yn it roun; ek wierne boppe op it ûnderstel de steunders en hjar sydkanten, meiïnoar út ien stik.
36 En hy snie op 'e flakke sydkanten fen 'e steunders cherubs, liuwen en palmbeammen, nei't der romte wier, en dêr slingerwirk om hinne.
37 Sa makke er de tsjien ûnderstellen; ienerlei getten wirk, ienerlei miette, ienerlei foarm hiene hja allegearre.
38 Ek makke er tsjien koperen waskfetten; elk waskfet hâldde fjirtich bath; elk waskfet wier fjouwer jelne; op elk fen 'e tsjien ûnderstellen stie in waskfet.
39 En hy sette de ûnderstellen fiif oan 'e rjuchterside yn it hûs en fiif oan 'e lofterside yn it hûs; mar de sé sette er oan 'e rjuchterside yn it hûs, op it Easten, súdlik oan.
40 Fierders makke Hiram de potten en de skeppen en de offerskealen. Sa makke Hiram al it wirk ôf dat er for de kening Salomo meitsje moast yn it hûs des Heare:
41 de beide pylders, en de bollen fen 'e koppen op 'e beide pylders, en de twa fiechtwirken om de beide bollen fen 'e koppen boppe op 'e pylders to bidekken;
42 en de fjouwerhûndert granaetappels for de beide flechtwirken, twa rigen granaetappels for elk flechtwirk om de beide bollen fen 'e koppen boppe op 'e pylders to bidekken;
43 en de tsjien ûnderstellen, en de tsjien waskfetten op 'e ûnderstellen;
44 en de sé, en de toalve kij ûnder de sé;
45 allyksa de potten, en de skeppen, en de offerskealen; en al dat gerei dat Hiram for de kening Salomo makke yn it hûs des Heare wier fen glânzgjend koper.
46 Yn 'e kontrei fen 'e Jordaen geat de kening se yn tichte klaei, twisken Sukkoth en Sarethan.
47 En Salomo woech it koper ta al dat gerei

net, fen wegen de ûnwittend greate mannichte, dêr't gjin weagen oan wier.
48 Fierders makke Salomo al it reau dat yn it hûs des Heare hearde: it gouden alter, en de gouden tafel dêr't de toanbreaën op moasten;
49 en de ljochters, fiif oan 'e rjuchterhân en fiif oan 'e lofterhân foar it koar, fen suver goud; en it blomwirk en de lampen en de snuters fen goud;
50 en de skealen en de messen en de offerskealen en de bekkens en de pannen fen suver goud; en de hingen fen 'e doarren fen it binnenste hûs, fen it hillige der hilligen, en fen 'e doarren fen it timpelskip fen goud.
51 En do't al it wirk dat de kening Salomo yn it hûs des Heare makke ôf wier, helle Salomo de wijjeften fen David, syn heit; it silver en it goud, en it gerei sette er yn 'e skatkeamers fen it hûs des Heare.

HAEDSTIK 8.

1 Do rôp Salomo de âldsten fen Israël en al de stamhaden, de foarsten fen 'e stamhuzen ûnder Israëls bern, byinoar ta de kening Salomo to Jeruzalem, om de arke fen it forboun des Heare op to heljen út 'e stêd fen David, dat is Sion.
2 En al de mannen fen Israël kamen mei de kening Salomo gear op it feest, yn 'e moanne Ethanim, dat is de saunde moanne.
3 En al de âldsten fen Israël kamen, en de preesters namen de arke op,
4 en hja brochten de arke des Heare [pag. 351] en de tinte fen 'e gearkomst op, mei al it hillige gerei dat yn 'e tinte wier, en de preesters en de Leviten brochten dat op.
5 En do't Salomo en Israëls hiele gemeinte, dy't mei him gearkommen wier, yn syn selskip foar de arke stiene, offeren hja skiep en kij by sa'n mannichte dat der gjin tellen noch rekkenjen oan wier.
6 En de preesters brochten de arke fen it forboun des Heare op hjar plak, yn it koar fen it hûs, yn it hillige der hilligen ûnder de wjukken fen 'e cherubs.
7 Hwent de cherubs spraetten beide wjukken oer it plak fen 'e arke, en de cherubs bidieken de arke en hjar draechstokken fen boppen.
8 En de draechstokken wierne sa lang, dat de einen fen 'e draechstokken to sjen kamen út it hillige wei, flak foar it koar, mar fen bûten ôf wierne hja net to sjen; en hja binne dêr oant hjoed de dei.
9 Der wier neat yn 'e arke as allinne de twa stiennen tafels, dy't Mozes dêr yn lein hie by de Hoareb, do't de Heare in forboun mei Israëls bern makke nei hjar úttocht út Egyptelân.
10 En it barde do't de preesters út it hillichdom gyngen, dat de wolk it hûs des Heare folle.
11 En de preesters koene fen wegen dy wolk net stean to tsjinjen, hwent de hearlikheit des Heare hie it hûs des Heare folle.
12 Do sei Salomo: De Heare hat sein, dat Er wenje woe yn donkerheit.
13 Wiswier, nou haw ik Jo in hûs set ta in went, in fêst plak ta jins ivige wenning.
14 Dêrnei kearde de kening it oantlit om, en seinge Israëls hiele gemeinte; en Israëls hiele gemeinte stie.
15 En hy sei: Priizge sij de Heare, de God fen Israël, hwaens hân folbrocht hat hwet syn mûle spritsen hie ta David, ús heit, sizzende:
16 Fen 'e dei ôf dat Ik myn folk Israël út Egyptelân fierd haw, haw Ik gjin stêd útkard út al de stammen fen Israël, om in hûs to setten, dat myn namme dêr wêze scoe; mar Ik haw David útkard, dat dy oer myn folk Israël stean scoe.
17 Do't David, ús heit, it lykwols yn him omgien liet, de namme fen 'e Heare, Israëls God, in hûs to setten,
18 sei de Heare tsjin David, ús heit: Datstû it yn dy omgean litten hast myn namme in hûs to setten, it is goed fen dy datst soks yn dy omgean litten hast.
19 Lykwols, dû scilst dat hûs net sette; mar dyn soan, dy't foartkomme scil út dyn heupe, dy scil myn namme it hûs sette.
20 En de Heare hat syn wird wiermakke dat Er spritsen hie, hwent ik bin opkommen yn ús heite Davids plak, en ik sit op Israëls troan lyk as de Heare spritsen hat, en ik haw de namme fen 'e Heare, Israëls God, it hûs set,
21 en dêr plak biskikt for de arke, dêr't it forboun des Heare yn is dat Er mei ús âffears makke hat, do't Er hjar útfierde út Egyptelân.
22 Do gyng Salomo foar it alter des Heare,

foar de hiele gemeinte fen Israël oer, en spraette de hannen út nei de himel,
23 en hy sei: Heare, God fen Israël, der is gjin God lyk as Jo boppe yn 'e himel noch ûnder op 'e ierde, sa't Jo it forboun en de genede bifêstigje oan jins tsjinstfeinten dy't mei hjar hiele herte wannelje foar jins oantlit;
24 sa't Jo jins tsjinstfeint David, ús heit, bifêstige hawwe hwet Jo ta him spritsen hiene; hwent mei jins mûle hawwe Jo it spritsen en mei jins hân folbrocht, lyk as it hjoed de dei kommen is.
25 En nou, Heare, God fen Israël, bifêstigje nou ek oan David, ús heit, hwet Jo him ûnthjitten hawwe, sizzende: Gjin man scil dy fen foar myn oantlit ôfsnien wirde dy't op Israëls troan sit, mits dyn soannen hjar wei rjucht hâlde om to wanneljen foar myn oantlit, lyk astû foar myn oantlit wannele hast.
26 Lit, o God fen Israël, jins wird nou den wiermakke wirde, dat Jo spritsen hawwe ta jins tsjinstfeint David, ús heit.
27 Mar scoe God wierliken op 'e ierde wenje? Sjuch, de himel, ja de himel der himelen kin Jo net bifetsje, hofolleste minder dit hûs net dat ik boud haw!
28 Kear Jo den ta it gebet fen jins tsjinstfeint en ta syn smeekbea, o Heare myn God, om to harkjen nei it gerop en [pag. 352] it gebet, dat jins tsjinstfeint hjoed foar jins oantlit docht,
29 dat jins eagen nacht en dei iepen wêze meije oer dit hûs, oer it plak dêr't Jo fen sein hawwe: Myn namme scil dêr wêze; om to harkjen nei it gebet dat jins tsjinstfeint fen dit plak ôf dwaen scil.
30 Harkje den nei de smeekbea fen jins tsjinstfeint en fen jins folk Israël, dy't hja fen dit plak ôf dwaen scille; ja, harkje fen it plak fen jins wente, út 'e himel wei, ja harkje en forjow.
31 As immen sûndiget tsjin syn neiste, en hja fergje him op flok en eed, dat er himsels forflokke mei, en hy komt foar jins alter yn dit hûs om dy flok en eed to dwaen,
32 harkje Jo den yn 'e himel, en kom fen wegen, en rjuchtsje jins tsjinstfeinten, foroardieljende de ûnrjuchtfeardige, jaende syn wei op syn holle, en rjuchtfeardigjende de rjuchtfeardige, him jaende neffens syn gerjuchtichheit.
33 As jins folk Israël forslein wirdt foar it oantlit fen 'e fijân, om't hja tsjin Jo sûndige hawwe, en hja hjar bikeare ta Jo, en bilide jins namme, en bidde en smeke ta Jo yn dit hûs,
34 harkje Jo den yn 'e himel, en forjow de sûnde fen jins folk Israël, en bring hjar werom yn it lân dat Jo hjar âffears jown hawwe.
35 As de himel sletten is, en der komt gjin rein, om't hja tsjin Jo sûndige hawwe, en hja bidde op dit plak en bilide jins namme en bikeare hjar fen hjar sûnde nei't Jo hjar fornedere hawwe,
36 harkje Jo den yn 'e himel, en forjow de sûnde fen jins tsjinstfeinten en fen jins folk Israël, hwent Jo leare hjarren de goede wei dêr't hja yn gean scille, en skik rein op jins lân, dat Jo jins folk jown hawwe ta in erfskip.
37 As der honger yn it lân is, as der pest is, as der brân, hunichdauwe, sprinkhoannen, túch yn it nôt sit, as syn fijân him binearet yn it lân, yn syn poarten, hokfor pleach, hokfor sykte der ek gean mei,
38 alle gebet, alle smeekbea dy't fen hokfor minske, fen jins hiele folk Israël dien wirde mei, hwennear't hja kenne in elk de pleach fen syn herte, en de hannen útspriede yn dit hûs,
39 harkje Jo dernei yn 'e himel, it fêste plak fen jins went, en forjow, en kom harren, en jow elkenien neffens al syn wegen, lyk as Jo it herte kenne, hwent Jo allinne kenne it herte fen alle minskebern,
40 dat hja Jo freezje meije al de dagen dat hja libje op 'e groun dy't Jo ús âffears jown hawwe,
41 Ja, ek nei de frjemde, dy't net fen jins folk Israël is, mar om de wille fen jins namme út in fier lân komt,
42 — hwent hja scille hearre fen jins greate namme en fen jins sterke hân en fen jins útstitsen earm — as er komt en bidt yn dit hûs,
43 harkje Jo den út 'e himel, it fêste plak fen jins went, en doch neffens alles dêr't de frjemde Jo om oanroppe scil; dat alle folken fen 'e ierde jins namme kenne meije, om Jo to freezjen lyk as jins folk Israël, en om to witten dat jins namme utroppen is oer dit hûs dat ik set haw.

44 As jins folk yn ’e striid tsjucht tsjin syn
fijân, troch de wei dy’t Jo se útstjûre, en hja
bidde ta de Heare, it oantlit nei de stêd dy’t Jo
útkard hawwe, en nei it hûs dat ik jins namme
set haw,
45 hear Jo den yn ’e himel hjar gebet en hjar
smeekbea, en biskik hjarren rjucht.
46 As hja tsjin Jo sûndigje, hwent der is gjin
minske dy’t net sûndiget, en Jo binne
grammoedich op hjar en jowe hjar oer oan ’e
fijân, en hjar oerwinners fiere hjar finzen foart
nei it lân fen ’e fijân, fierôf of tichteby,
47 en hja komme yn it lân dêr’t hja finzen
hinne fierd binne ta hjarsels, en bikeare hjar,
en smeekje yn it lân fen dyjingen dy’t hjar
finzen foartfierd hawwe ta Jo, sizzende: Wy
hawwe sûndige en forkeard dien, wy hawwe
goddeleasheit bidreaun,
48 en hja bikeare hjar yn it lân fen hjar
fijannen dy’t hjar finzen foartfierd hawwe mei
it hiele hert en mei de hiele siel ta Jo, en hja
bidde ta Jo, it oantlit nei it lân dat Jo hjar
âffears jown hawwe, nei de stêd dy’t Jo útkard
hawwe, en nei dit hûs dat ik jins namme set
haw,
49 hear Jo den yn ’e himel, it fêste plak fen
jins went, hjar gebet en hjar smeekbea, en
biskik hjarren rjucht, [pag. 353]
50 en forjow jins folk hwet hja tsjin Jo
misdien hawwe, ja, al hjar oertrêddingen dêr’t
hja mei tsjin Jo oertrêdde hawwe, en jow
hjarren erbarming foar it oantlit fen dyjingen
dy’t hjar foartfierd hawwe, dat dy hjarren
barmhertichheit dwaen meije.
51 Hwent hja binne jins folk en jins erfdiel, en
Jo hawwe hjar útlaet út Egyptelân, midden út
’e izeroune wei.
52 Lit jins eagen den iepen wêze for de
smeekbea fen jins tsjinstfeint en for de
smeekbea fen jins folk Israël, om nei hjar to
harkjen, safaek as hja Jo oanroppe.
53 Hwent Jo hawwe hjar ta jins erfdiel
ôfsûndere út al de folken fen ’e ierde, lyk as Jo
spritsen hawwe troch de tsjinst fen Mozes,
jins tsjinstfeint, do’t Jo ús âffears opfierden út
Egyptelân, o Heare Heare.
54 En it barde do’t Salomo dat hiele gebet en
dy smeekbea ta de Heare dien hie, dat er him
foar it alter des Heare oereinjoech fen it lizzen
op ’e knibbels mei de hannen útspraet nei de
himel,
55 en dat er steande de hiele gemeinte fen
Israël seinge, sizzende mei in útset lûd:
56 Priizge mei de Heare wêze, dy’t syn folk
Israël rêst jown hat, neffens alles dat Er
ûnthjitten hie; gjin inkeld wird is der fallen fen
al de goede wirden dy’t Er spritsen hat troch
de tsjinst fen Mozes, syn tsjinstfeint.
57 Mei de Heare ús God mei ús wêze, lyk as
Er mei ús âffears west hat; mei Er ús net
forlitte noch ús ûntfalle,
58 mar ús herte ta Him niigje, dat wy
wannelje yn al syn wegen, en hâlde syn
geboaden en syn ynsettingen en syn rjuchten
dy’t Er ús âffears hjitten hat.
59 En lit dizze myn wirden, dy’t ik smeke haw
foar it oantlit des Heare, nacht en dei deun by
de Heare ús God wêze, dat Er it rjucht fen syn
tsjinstfeint en it rjucht fen syn folk Israël
biskikke mei neffens de eask fen alle dei en
tiid;
60 dat alle folken fen ’e ierde witte scille dat
de Heare God is, oars gjinien.
61 Lit jimme hert den folslein mei de Heare
ús God wêze, om to wanneljen yn syn
ynsettingen, en to hâlden syn geboaden lyk as
hjoed de dei.
62 En de kening en hiele Israël mei him
offeren slachtoffers foar it oantlit des Heare.
63 En Salomo offere ta in tankoffer, dat er de
Heare brocht, twa en tweintich tûzen
koubisten en hûndert en tweintich tûzen
skiep. Sa hawwe hja it hûs des Heare ynwijd,
de kening en al de bern fen Israël.
64 Dy deis hillige de kening it midden fen it
foarhôf, dat foar it hûs des Heare wier; hwent
dêr hie er it brânoffer en it spiisoffer en it
smoar fen ’e tankoffers rémakke, om’t it
koperen alter, dat foar it oantlit des Heare stie,
to lyts wier om de brânoffers en de spiisoffers
en it smoar fen ’e tankoffers to hâlden.
65 Dodestiids hâldde Salomo it feest ek, en
hiele Israël mei him, in greate gemeinte fen ’e
yngong fen Hamath ôf oan ’e beek fen Egypte
ta, foar it oantlit fen ’e Heare ús God, saun
dagen en saun dagen, fjirtjin dagen meiïnoar.
66 En de achtste deis liet er it folk gean; en hja
seingen de kening en teagen nei hjar tinten,
bliid en wol to moed fen wegen al it goede dat
de Heare dien hie oan David, syn tsjinstfeint,

en oan Israël, syn folk.

HAEDSTIK 9.

1 En it barde do't Salomo dien hie mei de bou fen it hûs des Heare, en fen it keninklike hûs, en fen alles hwet Salomo neffens syn bigearte hage hie to meitsjen,
2 dat de Heare Salomo op 'e nij foarkaem, lyk as Er him to Gibeon foarkommen wier;
3 en de Heare sei tsjin him: Ik haw dyn gebet en dyn smeekbea heard, dystû foar myn oantlit smeekjende dien hast; Ik haw dit hûs datstû boud hast hillige, om myn namme dêr to setten oant yn ivichheit, en myn eagen en myn hert scille dêr alle dagen wêze.
4 En byhwennearstû wannelest foar myn oantlit lyk as David dyn heit wannele hat, mei in folslein herte en yn oprjuchtens, dwaende neffens alles dat Ik dy hjitten haw, en hâldende myn ynsettingen en myn rjuchten,
5 den scil Ik de troan fen dyn keninkryk oer Israël bifêstigje yn ivichheit, lyk as [pag. 354] Ik David, dyn heit, ûnthjitten haw, sizzende: Gjin man scil dy ôfsnien wirde fen Israëls troan.
6 Mochten jim en jimme bern jimme lykwols ea fen my ôfkeare, en net hâlde myn geboaden en myn ynsettingen, dy't Ik jown haw foar jimme oantlit, mar hinnegean en oare goaden tsjinje en dy oanbidde,
7 den scil Ik Israël útroegje út it lân dat Ik hjarren jown haw, en it hûs dat Ik myn namme hillige haw, scil Ik foar myn oantlit weismite, en Israël scil ta in sprekwird en spotliet wirde ûnder alle folken.
8 En dit hûs dat sa heech is, elkenien dy't it foarbykomt scil him bisauwe en floitsje, en hja scille sizze: Hwerom hat de Heare dit lân en dit hûs soks dien?
9 En hja scille sizze: Om't hja de Heare hjar God forlitten hawwe, dy't hjar âffears út Egyptelân fierd hie, en it mei oare goaden hâlden en dy oanbidden en tsjinne hawwe, dêrom hat de Heare al dit kwea oer hjar brocht.
10 En it barde nei forrin fen 'e tweintich jier dat Salomo de beide huzen boud hie, it hûs des Heare en it hûs fen 'e kening,
11 dêr't Hiram, de kening fen Tyrus, Salomo ta holpen hie mei sederhout en mei sipressehout en mei goud safolle as er bigearde, dat de kening Salomo Hiram tweintich stêdden joech yn it lân fen Galileä.
12 En Hiram teach út fen Tyrus, om de stêdden to bisjen dy't Salomo him jown hie, mar hja wierne him net nei it sin;
13 en hy sei: Hwet binne dat for stêdden dystû my jown hast, myn broer? Dêrom wirde hja neamd it lân Kabul, oant hjoed de dei.
14 En Hiram stjûrde de kening hûndert en tweintich talinten goud.
15 En dat wier ta de lichting dy't de kening Salomo opkomme litten hie for de hearetsjinst, om it hûs des Heare to bouwen, en syn eigen hûs, en Millo, en de mûrre fen Jeruzalem, en Hazor, en Megiddo, en Gezer.
16 Farao, de kening fen Egypte, wier optein en hie Gezer ynnommen en mei fjûr forbaernd, en de Kanaäniten dy't yn 'e stêd wennen deade; en hy hie it syn dochter, de frou fen Salomo, ta in breidsjefte jown.
17 Dêrnei boude Salomo Gezer wer op, en Leech Beth Hoaron,
18 en Baälath, en Tamar yn 'e woastenije, yn it lân,
19 en al de stêdden for opslach dy't Salomo hie, en de stêdden for de striidweinen, en de ruterstêdden, en al hwet Salomo's herte mar bigearde to bouwen, to Jeruzalem, en op 'e Libanon, en yn it hiele lân fen syn hearskippij.
20 Hwet al it folk oanbilanget dat oerbleaun wier fen 'e Amoriten, Hethiten, Feareziten, Heviten en Jebusiten, dy't net fen Israëls bern wierne,
21 hjar neiteam dy't nei hjarren yn it lân oerbleaun wier, dy't Israëls bern net forbanne kinnen hiene, dy hat Salomo as slaven opkomme litten for de hearetsjinst, oant hjoed de dei.
22 Fen Israëls bern lykwols makke Salomo gjinien slaef, mar hja wierne kriichsljue, en syn tsjinners, en syn foarsten, en syn haedmannen, en de oersten fen syn weinen en fen syn ruters.
23 Dat wierne Salomo's haedopsichters op it wirk: fiifhûndert en fyftich, dy't oer it folk stiene dat oan it wirk wier.
24 En sa gau't Farao's dochter út Davids stêd forfearn wier nei it hûs dat er for hjar set hie, boude er Millo.

25 En Salomo offere trijeris jiers brânoffers en
tankoffers op it alter dat er de Heare boud hie,
en rikke dêr foar it oantlit des Heare op, dat er
it hûs alle eare jaen mocht.
26 Ek makke de kening Salomo skippen to
Ezeon Geber, dat by Eloth leit, oan ’e igge fen
’e Reidsé, yn it lân fen Edom.
27 En Hiram sette fen syn tsjinstfeinten op dy
skippen, farrensfolk, kindige séljue, by de
tsjinstfeinten fen Salomo.
28 En hja kamen to Ofir, en hellen dêr goud
wei, fjouwerhûndert en tweintich talinten, en
brochten it de kening Salomo.

HAEDSTIK 10.

1 En do’t de keninginne fen Skeba hearde
fen Salomo’s rom yn de namme des Heare,
kaem hja om him to hifkjen mei riedsels. [pag. 355]
2 En hja kaem to Jeruzalem mei in tige
greate staesje, mei kamielen, dy’t krûderijen
tôgen en de mannichte fen goud en fen
edelstiennen; en do’t hja ta Salomo kommen
wier, lei hja him alles foar dat hja yn hjar hert
bitocht hie.
3 En Salomo joech hjar útslútsel fen al hjar
wirden; gjin ding wier de kening forbirgen,
dêr’t er hjar gjin útslútsel fen joech.
4 Do’t de keninginne fen Skeba den al de
wysheit fen Salomo seach, en it hûs dat er
boud hie,
5 en de spize fen syn tafel, en it sitten fen
syn tsjinstfeinten, en it stean fen syn tsjinners,
en hjar klaeijing, en syn skinkers, en it
brânoffer dat er offere yn it hûs des Heare, do
wier der gjin wêzen mear yn hjar,
6 en hja sei tsjin de kening: It hat de suvere
wierheit west hwet ik yn myn lân fen jins
redenen en fen jins wysheit heard haw;
7 en ik haw it net leauwe wollen, mar nou
bin ik kommen om it mei eigen eagen to sjen;
en sjuch, de helte wier my net trochdien, jins
wysheit en rykdom geane de rom dy’t ik heard
haw fier to boppe.
8 Loksillich binne jins mannen, loksillich
dizze jins tsjinstfeinten, dy’t aloan foar jins
oantlit steane, dy’t jins wysheit hearre.
9 Priizge mei wêze de Heare jins God, dy’t
bihagen yn jo hawn hat, om jo op Israëls troan
to setten; om’t de Heare Israël yn ivichheit
bimint, dêrom hat Er jo ta kening steld, om
rjucht en gerjuchtichheit to dwaen.
10 En hja joech de kening hûndert en
tweintich talinten goud, en in greate
mannichte krûderijen en edelstiennen; safolle
krûderij as de keninginne fen Skeba de kening
Salomo joech, is nea wer byinoarbrocht.
11 En ek Hirams skippen, dy’t goud út Ofir
hellen, fierden út Ofir in greate mannichte
sandelhout en edelstiennen oan.
12 En fen dat sandelhout makke de kening
skoarstilen for it hûs des Heare en for it hûs
fen ’e kening, en siters en harpen for de
sjongers; nea hat der safolle sandelhout
byinoar noch to sjen west oant hjoed de dei.
13 En de kening Salomo joech de keninginne
fen Skeba alles hwet hjar hert bigearde en
frege, bûten itjinge er hjar sels al jown hie
neffens de rykdom fen ’e kening Salomo.
Dêrnei gyng hja werom, en teach nei hjar lân,
hja en hjar tsjinstfeinten.
14 It gewicht nou fen it goud dat Salomo alle
jierren binnen krige wier seishûndert en seis
en sechstich gouden talinten,
15 bûten de ynkomsten fen ’e karavanen, en
út ’e hannel fen ’e keapljue, en fen al de
keningen fen Arabia, en fen ’e steedhâlders
fen it lân.
16 Ek makke de kening Salomo twahûndert
greate skylden fen plette goud; seishûndert
sikkel goud brûkte er ta elk great skyld;
17 allyksa trijehûndert lytse skylden fen plette
goud; trije poun goud brûkte er ta elk lyts
skyld; en de kening sette se yn it hûs fen it
wâld fen ’e Libanon.
18 Fierders makke de kening in greate
ivoarene troan, en bisloech dy mei kleare
goud.
19 De troan hie seis treppen, en it boppeste
fen ’e troan wier fen efteren roun, en oan
wearskanten rounen leunin-gen oan ’e sit ta,
en twa liuwen stiene by de leuningen.
20 En toalve liuwen stiene op ’e seis treppen
oan wearskanten; soks is yn gjin keninkryk ea
makke.
21 En al it drinkensreau fen ’e kening Salomo
wier fen goud, en al it gerei yn it hûs fen it
wâld fen ’e Libanon wier fen fyn goud; der siet
gjin silver oan,dat waerd yn Salomo’s dagen
net rekkene.

22 Hwent de kening hie skippen yn sé, farrende op Tarsis mei Hirams skippen; en ienris yn ’e trije jier kamen dy skippen fen Tarsis binnen mei in lading goud en silver, ivoar en apen en pauwen.
23 Sa waerd de kening Salomo greater as al de keningen fen ’e ierde, yn rykdom sawol as yn wysheit.
24 En de hiele ierde socht Salomo’s oantlit, om syn wysheit to hearren, dy’t God him yn it herte jown hie,
25 en hja brochten in elk syn jefte, silvergûd en goudgûd, en klean en wapens en krûderijen, hynders en mûlezels, trochstrings jier oan jier. [pag. 356]
26 Fierder brocht Salomo weinen en ruters gear, oant er fjirtjinhûndert weinen en toalve tûzen ruters hie, en hy lei se yn ’e weinstêdden, en by de kening to Jeruzalem.
27 En de kening makke dat it silver to Jeruzalem de wearde fen stiennen krige, en dat de sederbeammen likefolle wirdich wierne as de wylde figebeammen dy’t by mannichte yn it lege fjild steane.
28 En de hynders for Salomo waerden oanfierd út Egypte en út Kwé; en de keapljue fen ’e kening kochten se yn Kwé for de priis dy’t de merk gou.
29 En by útfier út Egypte kaem in wein op seishûndert sikkel silver, en in hynder op hûndert en fyftich; en sa waerden hja troch hjar hân útfierd for al de keningen fen ’e Hethiten en for de keningen fen Aram.

HAEDSTIK 11.

1 En de kening Salomo hie gâns frjemde frouljue ljeaf: bihalven Farao’s dochter Moäbityske, Ammonityske, Edomityske, Sidonyske, Hethityske,
2 fen dy folken dêr’t de Heare fen sein hie tsjin Israëls bern: Jimme scille ta hjarren net komme, en hja scille ta jimme net komme, hja scoene jimme hert grif efter hjar goaden bûge: oan sokken hong Salomo mei ljeafde.
3 En hy hie saunhûndert frouljue, foarstinnen, en trijehûndert bywiven, en al dy frouljue bûgden syn hert.
4 Hwent it barde yn ’e tiid fen Salomo’s âlderdom, dat syn frouljue syn hert efter oare goaden bûgden, en dat syn hert net folslein mei de Heare, syn God, wier, lyk as it herte fen syn heit David.
5 En Salomo gyng Astarte, de goadinne fen ’e Sidoniërs, efternei, en Milkom, de grouwel fen ’e Ammoniten.
6 Sa die Salomo dat kwea wier yn ’e eagen des Heare, en hy hâldde it net efter de Heare út lyk as syn heit David.
7 Dodestiids boude Salomo in hichte for Kamos, de grouwel fen ’e Moäbiten, op ’e berch biëasten Jeruzalem, en for Molech, de grouwel fen Ammons bern.
8 En sa die er al syn frjemde frouljue, dy’t rikken en offeren oan hjar goaden.
9 Dêrom waerd de Heare grammoedich op Salomo, om’t er syn herte bûgd bie en forwidere fen ’e Heare, Israëls God, dy’t him twaris foarkommen wier,
10 en him fen datoangeande gebean hie, dat er net efter oare goaden oangean scoe; mar hy hâldde net hwet de Heare gebean hie.
11 Sa sei de Heare tsjin Salomo: Om’t dit by dy bard is, datstû myn forboun en myn ynsettingen, dy’t Ik dy gebean hie, net hâlden hast, dêrom scil Ik dit keninkryk wis fen dy skoerre en jow it dyn tsjinstfeint.
12 Yn dyn dagen lykwols scil Ik dat net dwaen, om ’e wille fen David, dyn heit; fen dyn soans hân scil Ik it skoerre.
13 Mar Ik scil it hiele keninkryk net ôfskoerre: ien stam scil Ik dyn soan jaen, om ’e wille fen David, myn tsjinstfeint, en om ’e wille fen Jeruzalem, dat Ik útkard haw.
14 En de Heare biskikte Salomo in tsjinstanner, Hadad de Edomyt; dy wier fen keninklik laech yn Edom.
15 Hwent it wier bard do’t David oer Edom gear wier, en Joäb, de kriichsoerste, opteach om de forsleinen to biïerdigjen, dat er fen Edom sloech al hwet manlik wier;
16 hwent Joäb bleau dêr seis moanne mei hiele Israël, oant er fen Edom útroege hie al hwet manlik wier.
17 Hadad lykwols wier flechte, hy en Edomityske mannen fen syn heite tsjinstfeinten mei him, om nei Egypte to slagjen; en Hadad wier in jonkje.
18 En hja joegen hjar op út Midian, en kamen yn Paran, en namen mannen fen Paran mei, en kamen yn Egypte ta Farao, de kening fen

Egypte, dy't him in hûs joech, en him ûnderhâld ûnthiet, en him lân joech.
19 En Hadad rekke sà by Farao yn 'e ginst, dat er him syn frous sister, de sister fen 'e keninginne Tachpenes, ta frou joech.
20 En Tachpenes' sister berne him syn soan Genubath, dy Tachpenes greatbrocht yn Farao's hûs; sa wier Genubath yn Farao's hûs ûnder Farao's soannen.
21 Mar do't Hadad yn Egypte hearde, dat David rêst wier mei syn âffears, en dat Joäb, de kriichsoerste, dea wier, sei [pag. 357] Hadad tsjin Farao: Lit my gean, dat ik nei myn lân tsjuch.
22 Farao lykwol sei tsjin him: Mar hwet ûntbrekt dy by my, datstû der sin oan krigest nei dyn lân to tsjen? En hy sei: Neat, mar lit my lykwols gean.
23 En God biskikte him ek in tsjinstanner oan Rezon, de soan fen Eljada, dy't flechte wier fen syn hear Hadadézer, de kening fen Soba.
24 Do't David dy deade hie, forgearre er mannen om him hinne, en waerd oerste fen in binde; en hja teagen nei Damaskus en setten hjar dêr nei wenjen en hearsken to Damaskus.
25 En hy wier Israëls tsjinstanner al de dagen fen Salomo, en dat yette by it kwea dat Hadad die; hwent dy hie in wearaksel yn Israël, en hy waerd kening oer Edom.
26 Ek heve Salomo's amptner, Jerobeäm, de soan fen Nebath, in Efraïmyt fen Sereda. hwaens mem, in widdou, Serua hiet, de hân tsjin de kening op.
27 En dit wier de reden hwerom't er de hân tsjin de kening opheve. Salomo boude Millo, en makke de brek yn syn heite Davids stêd ticht.
28 Nou wier de man Jerobeäm in krigel helt; en do't Salomo seach dat de jongfeint tige kindich yn it wirk wier, stelde er him oer de hiele hearetsjinst fen Jozefs hûs.
29 Mar foartdernei barde it op in kear, do't Jerobeäm bûten Jeruzalem wêze moast, dat de profeet Ahia de Silonyt him op 'en paed trof, en dy hie in nije mantel oan; en hja wierne mar togearre yn it hiele fjild.
30 Do krige Ahia de nije mantel dy't er oan hie, en skoerde him yn toalve stikken,
31 en hy sei tsjin Jerobeäm: Nim dû dêr tsjien stikken fen, hwent sa seit de Heare, de God fen Israël: Sjuch, Ik scil it keninkryk út Salomo's hân skoerre, en dy tsjien stammen jaen;
32 mar ien stam scil sines wêze, om 'e wille fen myn tsjinstfeint David, en om 'e wille fen Jeruzalem, de stêd dy't Ik útkard haw út al de stammen fen Israël;
33 dêrom dat hja My forlitten hawwe, en hjar bûgd foar Astarte, de goadinne fen 'e Sidoniërs, foar Kamos, de god fen 'e Moäbiten, en foar Milkom, de god fen Ammons bern, en net wannele hawwe yn myn wegen, om to dwaen dat rjucht is yn myn eagen, to witten myn ynsettingen en myn rjuchten, lyk as David, syn heit.
34 Lykwol scil Ik it hiele keninkryk net fen syn hân nimme, mar Ik scil him foarst bliuwe litte al syn libbensdagen, om 'e wille fen David, myn tsjinstfeint, dy't Ik útkard haw, dy't myn geboaden en myn ynsettingen hâlden hat.
35 Mar út syn soans hân scil Ik it keninkryk nimme, en it dy jaen: tsjien stammen;
36 en syn soan scil Ik ien stam jaen, dat myn tsjinstfeint David altyd in lampe foar myn oantlit hawwe mei to Jeruzalem, de stêd dy't Ik sels útkard haw om myn namme dêr to fêstigjen.
37 En Ik scil dy nimme, en dû scilst regearje oer alles dat dyn siel bigeare mei, en dû scilst kening wêze oer Israël.
38 En it scil barre byhwennearstû harkest nei alles hwet Ik dy gebied, en wannelest yn myn wegen, en dochst dat rjucht is yn myn eagen, hâldende myn ynsettingen en myn geboaden, lyk as myn tsjinstfeint David dien hat, dat Ik mei dy wêze scil, en dy in fêst hûs bouwe, lyk as Ik David boud haw, en dy Israël jaen.
39 Hwent om 'e wille dêrfen scil Ik Davids sied fornederje, mar net altyd.
40 Dêrom socht Salomo Jerobeäm; mar Jerobeäm joech him op en flechte nei Egypte, ta Sisak, de kening fen Egypte, en hy bleau yn Egypte oant Salomo stoar.
41 En de fierdere skiednissen fen Salomo, en al hwet er dien hat, en syn wysheit, stiet dat net biskreaun yn it boek fen Salomo's skiednis?
42 En de dagen dat Salomo to Jeruzalem oer hiele Israël regearre hat binne fjirtich jier.

43 Dêrnei is Salomo rêst mei syn âffears, en bigroeven yn ’e stêd fen David, syn heit; en Rehabeäm, syn soan, waerd kening yn syn plak.

HAEDSTIK 12.

1 En Rehabeäm teach nei Sichem, hwent hiele Israël wier to Sichem kommen om him kening to meitsjen. [pag. 358]
2 En it barde do’t Jerobeäm, de soan fen Nebath, dat hearde, wylst er yette yn Egypte wier — hwent hy wier flechte fen it oantlit fen ’e kening Salomo, en Jerobeäm wenne yn Egypte —
3 dat hja de boade diene en him roppe lieten. En Jerobeäm en de hiele gemeinte fen Israël kamen en sprieken ta Rehabeäm, sizzende:
4 Jimme heit hat ús jok swier makke; meitsje jo dy hirde tsjinst fen jimme heit en it swiere jok dat er ús oplein hat lichter, en wy scille jo tsjinje.
5 En hy sei tsjin hjar: Gean hinne en kom mei trije dagen werom. En it folk gyng hinne.
6 Do rieplachte de kening Rehabeäm mei de âldsten dy’t by Salomo’s libben foar syn heite oantlit stien hiene, en hy sei: Hwet riede jimme dat ik it folk antwirdzje scil?
7 En hja sprieken ta him, sizzende: As jo hjoed de tsjinstfeint fen it folk wêze wolle, en hjar tsjinje, en hjarren skiklik biskied en reden jowe, den scille hja jo tsjinje jins libben lang.
8 Hy lykwols forwirp de rie dy’t de âldsten him redt hiene, mar hy rieplachte mei de jongfeinten dy’t mei him opbrocht wierne en foar syn oantlit stiene.
9 En hy sei tsjin hjar: Hwet riede jimme dat wy dit folk antwirdzje scille, dat my oan west en sein hat: Meitsje it jok dat jimme heit ús oplein hat lichter?
10 En de jongfeinten dy’t mei him opbrocht wierne, sprieken ta him, sizzende: Dit biskie scille jo dat folk jaen dat jo oan west en sein hat: Jimme heit hat ús jok swier makke, mar meitsje jo it ús lichter; dit biskie scille jo hjarren jaen: Myn pink scil grouwer wêze as ús heite mil;
11 nou den, byhwennear’t ús heit in swier jok op jimme lein hat, ik scil der jimme yette oan tadwaen; ús heit hat jimme mei de swipe kastijd, mar ik scil jimme mei gisels kastije.
12 Do kamen Jerobeäm en it hiele folk ta Rehabeäm de trêdde deis, lyk as de kening bisteld hie, sizzende: Kom de trêdde deis werom.
13 En de kening joech it folk hirde reden, hwent hy forwirp de rie dy’t de âldsten him redt hiene,
14 en joech hjarren útslútsel neffens de rie fen ’e jongfeinten, sizzende: Us heit hat jimme jok swier makke, mar ik scil der jimme yette oan tadwaen; ús heit hat jimme mei de swipe kastijd, mar ik scil jimme mei gisels kastije.
15 Sa harke de kening net nei it folk, hwent it wier in omkear fen wegen de Heare, dat Er syn wird wiermeitsje mocht dat de Heare troch de tsjinst fen Abia de Silonyt spritsen hie ta Jerobeäm, de soan fen Nebath.
16 Do’t hiele Israël seach dat de kening net nei hjarren harkje woe, kaem it folk tsjin de kening yn it forhef, sizzende: Hwet diel hawwe wy oan David, ja, hwet erfskip oan ’e soan fen Isaï? Nei jimme tinten, o Israël! Rêd mar dyn eigen hûs, o David! En Israël teach nei syn tinten.
17 Mar Israëls bern dy’t yn ’e stêdden fen Juda wennen, dêr bleau Rehabeäm kening oer.
18 Do stjûrde de kening Rehabeäm Adoaram, dy’t oer ’e hearetsjinsten stie, mar hiele Israël stiennige him mei stiennen dat er it bistoar; de kening Rehabeäm lykwols sprong út ’er haest op in wein en flechte nei Jeruzalem.
19 Sa foelen de Israëliten fen Davids hûs ôf oant hjoed de dei.
20 En it barde do’t hiele Israël hearde dat Jerobeäm wer yn it lân wier, dat hja de boade diene en him yn ’e forgearring rôpen, en him kening makken oer hiele Israël; gjinien folge Davids hûs as allinne de stam Juda.
21 Sa gau’t Rehabeäm nou werom wier to Jeruzalem, forgearre er it hiele hûs fen Juda en de stam Benjamin, hûndert en tachtich tûzen útlêzene kriichsljue, om to oarlogjen mei Israëls hûs, dat er it keninkryk weromwinne mocht for Rehabeäm, de soan fen Salomo.
22 Mar it wird fen God barde ta Semaja, de man Gods, sizzende:
23 Sprek ta Rehabeäm, de soan fen Salomo, de kening fen Juda, en ta it hiele hûs fen Juda

en Benjamin, en it oare folk, sizzende:
24 Sa sprekt de Heare: Jimme scille net optsjen noch stride tsjin jimme broerren, de bern fen Israël; lit in elk weromgean nei syn hûs, hwent fen My [pag. 359] is dizze saek bard. En hja harken nei it wird des Heare, en omkearende teagen hja ôf neffens it wird des Heare.
25 Jerobeäm nou boude Sichem op it berchtme fen Efraïm en sette him dêr nei wenjen, en dêrwei teach er út en boude Pnuël.
26 En Jerobeäm sei yn syn hert: It keninkryk mocht dochs noch ris weromkomme oan Davids hûs:
27 as dit folk opgiet om offers to bringen yn it hûs des Heare to Jeruzalem, den koe it herte fen dit folk ris weromforlangje nei hjar hear, nei Rehabeäm, de kening fen Juda, en hwa wit scoene hja my net deadzje en kom ta Rehabeäm de kening fen Juda, werom.
28 Dêrom rieplachte de kening, en makke twa gouden keallen; en hy sei tsjin it folk: Al langernôch binne jimme opgien nei Jeruzalem; sjuch dyn goaden, o Israël, dy’t dy opfierd hawwe út Egyptelân.
29 En hy sette it iene to Beth El, en it oare stelde er to Dan.
30 En dy saek waerd ta sûnde; hwent it folk kaem foar it iene oan Dan ta.
31 Ek makke er wijhuzen fen’e hichten, en woun preesters fen allerhanne slach folk, dy’t net út Levi’s soannen wierne.
32 En de achtste moanne, de fyftjinde deis fen ’e moanne, hâldde Jerobeäm in feest, allyk as it feest dat yn Juda wier, en offere op it alter. Allyksa die er to Bethel, offerjende oan ’e keallen dy’t er makke hie; ek stelde er to Bethel preesters fen ’e hichten dy’t er woun hie.
33 En hy offere op it alter dat er to Bethel makke hie, de fyftjinde deis fen ’e achtste moanne, de moanne dy’t er yn syn hert bitocht hie; sa joech er Israëls bern in feest; en hy gyng by it alter op om to rikjen.

HAEDSTIK 13.

1 Mar sjuch, dêr kaem troch it wird des Heare in man Gods to Bethel, wylst Jerobeäm op it alter stie to rikjen.
2 En hy rôp tsjin it alter, by it wird des Heare, en sei: Alter, alter, sa seit de Heare: Sjuch, in soan scil it hûs fen David berne wirde, hwaens namme Josia wêze scil; dy scil op dy offerje de preesters fen ’e hichten dy’t op dy rikje, en der scil minskebiente op dy forbaernd wirde.
3 En hy stelde dyselde deis in wûnderteiken, sizzende: Dit is it wûnderteiken, dêr’t de Heare fen spritsen hat: Sjuch, it alter scil tospjalte, en de yeske dy’t derop leit scil derôf stoart wirde.
4 En it barde do’t de kening it wird fen ’e man Gods hearde, dat er tsjin it alter to Bethel roppen hie, dat Jerobeäm boppe fen it alter de hân útstiek en sei: Gryp him! Mar de hân dy’t er tsjin him útstitsen hie, fortoarre, dat er se net weromlûke koe.
5 En it alter tospjalte en de yeske stoartte fen it alter ôf, neffens it wûnderteiken dat de man Gods steld hie troch it wird des Heare.
6 Do antwirde de kening en sei tsjin de man Gods: Bistilje it oantlit fen ’e Heare jins God dochs, en bid for my, dat myn hân wer ta my komme mei. Do bistille de man Gods it oantlit des Heare, en de kenings hân kaem wer ta him en waerd lyk as to foaren.
7 En de kening spriek ta de man Gods: Gean mei my nei hûs, en forkwik jo, en lit my jo hwet forearje.
8 Mar de man Gods sei tsjin de kening: Al woene jo my de helte fen jins hûs jaen, ik scoe net mei jo gean, en ik scoe yn dit plak net breaïte noch wetterdrinke;
9 hwent sa hat de Heare my hjitten troch syn wird, sizzende: Dû scilst net breaïte noch wetterdrinke, en dû scilst net weromtsjen deselde wei lâns dystû kommen bist.
10 En yn in oare wei teach er foart, en gyng net werom troch de wei dy’t er nei Bethel ta lâns kommen wier.
11 Nou wenne dêr to Bethel in âld profeet; en syn soannen kamen en forhellen him alles dat de man Gods dy deis to Bethel dien hie, mei de wirden dy’t er ta de kening spritsen hie. En do’t hja dat hjar heit forhelle hiene,
12 sei hjar heit tsjin hjar: Troch hokker wei is er weromgien? En syn soannen hiene sjoen, hokker wei de man Gods út Juda útgien wier.
13 Do sei er tsjin syn soannen: Sealje my de ezel. En hja sealen him de ezel, en hy ried

derop foart,
14 en hy teach de man Gods efternei, en foun
him, wylst er ûnder in iken-[pag. 360]beam siet;
en hy sei tsjin him: Binne jo de man Gods dy't
út Juda kommen is? En hy sei: Ik bin it.
15 Do sei er tsjin him: Kom mei my nei hûs to
breaïten.
16 Mar hy sei: Ik mei net mei weromtsjen
noch by jo oangean, ek scil ik gjin brea ite
noch wetter mei jo drinke yn dat plak;
17 hwent der is ta my spritsen troch it wird
des Heare: Dû scilst dêr net breaïte noch
wetterdrinke, dû scilst net weromtsjen
deselde wei lâns dystû kommen bist.
18 En hy sei tsjin him: Ik bin ek in profeet,
allyk as jo, en in ingel hat ta my spritsen troch
it wird des Heare, sizzende: Nim him mei
werom nei dyn hûs, dat er breaïte en
wetterdrinke mei. Hy ljeagene him to foaren.
19 En hy gyng mei werom, en iet brea yn syn
hûs en dronk wetter.
20 En it barde do't hja by de tafel sieten, dat
it wird des Heare barde ta de profeet dy't him
weromhelle hie,
21 en hy rôp ta de man Gods dy't út Juda
kommen wier, sizzende: Sa seit de Heare:
Omdatstû de mûle des Heare oerhearrich
west hast, en net hâlden hast it gebot dat de
Heare dyn God dy gebean hie,
22 mar weromtein bist to breaïten en to
wetterdrinken yn it plak dêr't Er dy fen sein
hie: Dû scilst net breaïte noch wetterdrinke!
dêrom scil dyn dead lichem net yn dyn âffears
grêf komme.
23 En it barde nei't er breaïten en
wetterdronken hie, dat er him de ezel seale, to
witten de profeet dy't er weromhelle hie.
24 En hy gyng foart, en in liuw kaem him
ûnderweis to miette en deade him, en syn
dead lichem laei der hinne oer de wei, en de
ezel stie derby; ek stie de liuw by it deade
lichem.
25 En sjuch, der kamen gûds foarby, en hja
seagen it deade lichem oer de wei lizzen, en
de liuw by it deade lichem stean; en hja
gyngen hinne en fornijden it yn 'e stêd dêr't
de âld profeet wenne.
26 Do't de profeet dy't him weromhelle hie
fen 'e wei dat hearde, sei er: It is de man Gods
dy't de mûle des Heare oerhearrich west hat;
dêrom hat de Heare him oerjown oan 'e liuw,
en dy hat him forskoerd en him deade,
neffens it wird des Heare dat Er ta him
spritsen hie.
27 Fierder spriek er ta syn soannen, sizzende:
Sealje my de ezel. En hja sealen him.
28 Do teach er der op út, en foun syn dead
lichem lizzende oer de wei, en de ezel en de
liuw steande by it deade lichem; de liuw hie
net fen it deade lichem iten noch de ezel
forskoerd.
29 Do naem de profeet it deade lichem fen 'e
man Gods op en lei it op 'e ezel, en brocht it
werom; en de âld profeet kaem yn 'e stêd om
to roukleijen en him to bigraven.
30 En hy lei syn dead lichem yn syn eigen
grêf, en hja rouklagen oer him: Och myn
broer!
31 En it barde nei't er him bigroeven hie, dat
er ta syn soannen spriek, sizzende:
Hwennear't ik stoarn bin, bigraef my den yn
itselde grêf dêr't de man Gods yn bigroeven is;
liz myn biente by syn biente.
32 Hwent it wird scil wis neikomme dat er
troch it wird des Heare útroppen hat tsjin it
alter dat to Bethel is, en tsjin alle wijhuzen fen
'e hichten dy't yn 'e stêdden fen Samaria
binne.
33 Nei dat foarfal bikearde Jerobeäm hïm net
fen syn tsjoede wei, mar woun op 'e nij
preesters fen 'e hichten ûnder allerhanne
slach folk; in elk dy't mar woe folle er de hân
en hy waerd preester fen 'e hichten.
34 En dat bidriuw waerd Jerobeäms hûs ta
sûnde, en ta ôfsnijing, en ta fordylging fen 'e
ierdboaijem.

HAEDSTIK 14.

1 Om dyselde tiid waerd Abia, de soan fen
Jerobeäm, siik.
2 En Jerobeäm sei tsjin syn frou: Meitsje dy
dochs ré, en forklaei dy, dat hja net merke
datstû Jerobeäms frou bist, en gean nei Silo;
sjuch, dêr wennet de profeet Ahia, deselde
dy't my sein hat, ik scoe kening wirde oer dit
folk.
3 En nim tsjien breaën by dy, en koeken, en
in krûk mei hunich, en siikje him op; hy scil
dy oankindigje ho't it mei de jonge komme
mei. [pag. 361]

4 En Jerobeäms frou die sa, en makke
tarissing en gyng nei Silo, en kaem yn Ahia's
hûs. Mar Ahia koe net sjen, hwent syn eagen
stiene stiif fen wegen syn hege jierren.
5 De Heare lykwols sei tsjin Ahia: Sjuch,
Jerobeäms frou komt om dy to bifreegjen oer
hjar soan, hwent hy is siik; sa en sa scilstû ta
hjar sprekke, hwent it scil barre hwennear't
hja ynkomt, dat hja beare scil in frjemd to
wêzen.
6 En it barde do't Ahia hjar foetstappen
hearde sadré't hja ta de doar ynkaem, dat er
sei: Kom yn, frou fen Jerobeäm, hwerom
beare jo in frjemd to wêzen? Hwent ik bin ta jo
stjûrd mei in hird boadskip.
7 Gean hinne, siz Jerobeäm: Sa seit de
Heare, de God fen Israël: Omdat Ik dy forhege
haw yn it formidden fen it folk, en dy ta in
foarst oer myn folk Israël steld haw,
8 en it keninkryk fen Davids hûs ôfskoerd
haw en it dy jown, en dû net west hast lyk as
myn tsjinstfeint David, dy't myn geboaden
hâldde en dy't My folge mei syn hiele hert, om
to dwaen allinnich hwet rjucht is yn myn
eagen,
9 mar kwea dien hast en dat mear as al dyn
foargongers, en hinnegien bist en dy oare
goaden en getten bylden makke hast, om myn
grime geande to meitsjen, en My efter dyn
rêch wirpen hast;
10 dêrom, sjuch, scil Ik kwea oer Jerobeäms
hûs bringe, en fen Jerobeäm útroegje hwet
manlik is, de ûnmounige yn Israël sawol as de
mounige, en Ik sil Jerobeäms neiteam
foartfeije lyk as ôffal foartfage wirdt, oant der
neat mear fen oer is.
11 Hwa't fen Jerobeäm yn 'e stêd stjert, scille
de hounen ite, en hwa't yn it fjild stjert, scille
de fûgels fen 'e himel ite; hwent de Heare hat
spritsen.
12 En jow jo nou op, gean nei jins hûs;
hwennear't jins foetten yn 'e stêd kommen
binne, scil jins bern stjerre.
13 En hiele Israël scil fen him rouwe en him
bigrave, hwent hy allinne fen Jerobeäm en dy
scil yn it grêf komme, om't der oan him yn
Jerobeäms hûs hwet goeds foun is foar de
Heare, de God fen Israël.
14 Mar de Heare scil Himsels in kening oer
Israël biskikke, dy't Jerobeäms hûs dy eigenste
deis útroegje scil; hwet siz ik? foartynienen al.
15 Ek scil de Heare Israël slaen, lyk as it reid
swypke wirdt op it wetter, en Hy scil Israël út
dizze goede groun skoerre dy't Er hjar âffears
jown hat, en se forstruije oan 'e oare kant de
Eufraet, om't hja hjarren wijpylders makke en
de Heare terge hawwe;
16 en Hy scil Israël oerjaen om 'e sûnden fen
Jerobeäm, dy't sûndige hat en Israël sûndigje
litten.
17 Do joech Jerobeäms frou hjar op en gyng
foart, en kaem to Tirza; en do't hja op 'e
drompel fen it hûs wier, stoar de jonge.
18 En hja bigroeven him, en hiele Israël roude
fen him, neffens it wird des Heare dat Er
spritsen hie troch de tsjinst fen syn feint Ahia,
de profeet.
19 It oare nou fen Jerobeäms skiednissen,
hwet er bioarlogge en ho't er regearre hat,
sjuch, dat stiet biskreaun yn it boek fen 'e
kroniken fen Israëls keningen.
20 En de dagen dy't Jerobeäm regearre hat
binne twa en tweintich jier; en hy is rêst mei
syn âffears, en Nadab, syn soan, regearre yn
syn plak.
21 En Rehabeäm, Salomo's soan, regearre yn
Juda; ien en fjirtich jier wier Rehabeäm âld,
do't er kening waerd, en sauntjin jier regearre
er to Jeruzalem, de stêd dy't de Heare útkard
hie út al de stammen fen Israël, om syn
namme dêr to fêstigjen; en de namme fen syn
mem wier Naäma, de Ammonityske.
22 En Juda die dat kwea wier yn 'e eagen des
Heare, en hja makken syn iver geande, mear
as al hjar âffears dien hiene, troch de sûnden
dêr't hja hjar mei bisûndigen.
23 Hwent hja bouden ek hichten en
wijstiennen en wijpylders, op alle hege heuvel
en ûnder alle griene beam.
24 Ek wierne der skandjonges yn it lân; hja
diene neffens al de grouwels fen 'e heidenen
dy't de Heare foar it oantlit fen Israëls bern
fordreaun hie.
25 En it barde it fyfte jiers fen 'e kening
Rehabeäm dat Sisak, de kening fen Egypte,
opteach tsjin Jeruzalem. [pag. 362]
26 En hy naem de skatten fen it hûs des
Heare en de skatten fen it hûs fen 'e kening
mei, ja, hy naem alles mei; ek naem er al de
gouden skylden mei dy't Salomo makke hie.

27 Do makke de kening Rehabeäm yn it plak
dêrfen koperen skylden, en hy joech dy ûnder
de hân fen ’e oersten fen ’e liifwacht dy’t de
wacht hiene by de doar fen it hûs fen ’e
kening.
28 En it barde sa faken as de kening nei it hûs
des Heare gyng, dat de liifwachten se droegen
en se werombrochten yn ’e wachtkeamer fen
’e liifwacht.
29 It oare nou fen Rehabeäms skiednissen, en
al hwet er dien hat, stiet dat net biskreaun yn
it boek fen ’e kroniken fen Juda’s keningen?
30 En it wier striid twisken Rehabeäm en
Jerobeäm al hjar dagen.
31 En Rehabeäm is rêst mei syn âffears, en
bigroeven by syn âffears yn ’e stêd fen David;
en de namme fen syn mem wier Naäma, de
Ammonityske, en syn soan Abiam regearre yn
syn plak.

HAEDSTIK 15.

1 En yn it achttjinde jier fen ’e kening
Jerobeäm, de soan fen Nebat, waerd Abiam
kening oer Juda.
2 Hy regearre trije jier to Jeruzalem, en de
namme fen syn mem wier Maächa, Abisaloms
dochter.
3 En hy wannele yn al de sûnden fen syn
heit, dy’t dy foar him dien hie, en syn hert
wier net folslein mei de Heare, syn God, lyk as
it herte fen hjar heit David.
4 Mar om Davids wille joech de Heare, syn
God, him in lampe to Jeruzalem, mei’t Er him
in soan nei him biskikte en Jeruzalem
bifêstige;
5 om’t David dien hie dat rjucht wier yn ’e
eagen des Heare, en net ôfwykt wier fen alles
dat Er him gebean hie, al de dagen fen syn
libben, bihalven yn it stik fen Uria de Hethyt.
6 En it wier oarloch twisken Rehabeäm en
Jerobeäm, al de dagen fen syn libben.
7 It oare lykwols fen Abiams skiednissen, en
alles hwet er dien hat, stiet dat net biskreaun
yn it boek fen ’e kroniken fen Juda’s
keningen? It wier ek oarloch twisken Abiam
en Jerobeäm.
8 En Abiam is rêst mei syn âffears, en hja
bigroeven him yn ’e stêd fen David; en Asa,
syn soan, regearre yn syn plak.
9 Yn it tweintichste jier fen Jerobeäm, de
kening fen Israël, waerd Asa kening oer Juda.
10 En hy regearre ien en fjirtich jier to
Jeruzalem; en de namme fen syn mem wier
Maächa, in dochter fen Abisalom.
11 En Asa die hwet rjucht wier yn ’e eagen des
Heare, lyk as David, syn heit;
12 hwent hy balle de skandjonges ta it lân út,
en die foart al de ûnreine goaden dy’t syn
âffears makke hiene.
13 Ja, hy sette syn mem Maächa ôf as
keninginne, om’t hja in skandlik byld ta
wijpylder makke hie; ek kappe Asa hjar
skandlik byld om, en forbaernde it yn ’e
delling fen ’e Kidron.
14 En alhowol’t de hichten net sljuchte
waerden, dôch wier Asa’s hert hielendal mei
de Heare al syn dagen.
15 En hy brocht yn it hûs des Heare syn heite
wijjeften en syn eigen wijjeften, silver en goud
en gerei.
16 En it wier oarloch twisken Asa en Baësa, de
kening fen Israël, al hjar dagen.
17 En Baësa, Israëls kening, teach op tsjin
Juda en boude Rama, dat der gjinien fen Asa,
Juda’s kening, útgean of yngean scoe.
18 Do naem Asa al it silver en goud dat
oerbleaun wier yn ’e skatkeamers fen it hûs
des Heare, en de skatten fen it keninklike hûs,
en joech it yn ’e hân fen syn tsjinstfeinten, en
de kening Asa stjûrde it Benhadad, de soan
fen Tabrimmon, de soan fen Hesjon, de
kening fen Aram, dy to Damaskus wenne,
sizzende:
19 Der is in forboun twisken jo en my,
twisken jimme heit en ús heit; sjuch, ik stjûr jo
in geskink fen silver en goud; gean hinne,
meitsje to neate jins forboun mei Baësa, de
kening fen Israël, dat er fen my ôftsjen mei.
20 En Benhadad harke nei de kening Asa, en
stjûrde de oersten fen syn legers tsjin Israëls
stêdden, en sloech Ijon, en Dan, en Abel Beth
Maächa, en hiele Kinneroth mei it hiele lân
fen Naftali.
21 En it barde do’t Baësa soks hearde, dat er
de bou fen Rama oerjoech, en to Tirza bleau.
[pag. 363]
22 Do rôp de kening Asa hiele Juda op —
gjinien wier frij — en hja hellen de stiennen
en de balken dy’t Baësa brûkt hie ta de bou
fen Rama dêrwei; en de kening Asa boude dêr

Geba yn Benjamin en Mispa mei.
23 Al it oare lykwols fen Asa's skiednissen, en al syn macht, en alles hwet er dien hat, en de stêdden dy't er boud hat, stiet dat net biskreaun yn it boek fen 'e kroniken fen Juda's keningen? Mar yn 'e dagen fen syn âlderdom krige er it oan 'e foetten.
24 En Asa is rêst mei syn âffears, en bigroeven by syn âffears yn 'e stêd fen David, syn heit; en syn soan Josafat waerd kening yn syn plak.
25 En Nadab, de soan fen Jerobeäm, waerd kening oer Israël yn it twade jier fen Asa, de kening fen Juda, en hy regearre twa jier oer Israël.
26 En hy die dat kwea wier yn 'e eagen des Heare, en wannele yn 'e wei fen syn heit, en yn 'e sûnde dêr't dy Israël mei sûndigje litten hie.
27 Mar Baësa, de soan fen Ahia, út it hûs fen Issaskar, makke in gearspanning tsjin him, en Baësa sloech him by Gibbethon, dat de Filistinen hjarres is, do't Nadab en hiele Israël Gibbethon bilegeren.
28 Sa deade Baësa him yn it trêdde jier fen Asa, de kening fen Juda, en waerd kening yn syn plak.
29 En it barde do't er oan it regear wier, dat er it hiele hûs fen Jerobeäm sloech; hy liet neat fen Jerobeäm oer dat sykhelle, oant er him útroege hie, neffens it wird des Heare dat dy spritsen hie troch de tsjinst fen syn feint Ahia, de Silonyt,
30 om 'e sûnden fen Jerobeäm, dy't sûndige hie en Israël sûndigje litten, en om syn geterch, dêr't er de Heare, de God fen Israël, mei terge hie.
31 En it oare fen Nadabs skiednissen, en al hwet er dien hat, stiet dat net biskreaun yn it boek fen 'e kroniken fen Israëls keningen?
32 En it wier oarloch twisken Asa en Baësa, de kening fen Israël, al hjar dagen.
33 Yn it trêdde jier fen Asa, de kening fen Juda, waerd Baësa, de soan fen Ahia,
kening oer hiele Israël to Tirza, fjouwer en tweintich jier lang.
34 En hy die dat kwea wier yn 'e eagen des Heare, en wannele yn 'e wei fen Jerobeäm, en yn 'e sûnde dêr't dy Israël mei sûndigje litten hie.

HAEDSTIK 16.

1 Do barde it wird des Heare ta Jehu, de soan fen Hanani, tsjin Baësa, sizzende:
2 Omdat Ik dy forhege haw út it stof en dy ta in foarst oer myn folk Israël steld haw, mar dû wannele hast yn Jerobeäms wei en myn folk Israël sûndigje litten hast, om troch hjar sûnden myn grime geande to meitsjen,
3 sjuch, dêrom scil Ik Baësa's neiteam en de neiteam fen syn hûs foartreagje, en Ik scil dyn hûs meitsje lyk as it hûs fen Jerobeäm, de soan fen Nebat.
4 Hwa't fen Baësa yn 'e stêd stjert, dy scille de hounen ite, en hwa't fen sines yn it fjild stjert, dy scille de fûgels fen 'e himel ite.
5 En it oare fen Baësa's skiednissen, en hwet er dien hat, en syn macht, stiet dat net biskreaun yn it boek fen 'e kroniken fen Israëls keningen?
6 En Baësa is rêst mei syn âffears, en bigroeven to Tirza; en syn soan Ela regearre yn syn plak.
7 En it wird des Heare troch de tsjinst fen 'e profeet Jehu, de soan fen Hanani, kaem ek oer Baësa en oer syn hûs, net allinnich om al it kwea dat er dien hie yn 'e eagen des Heare, en om it wirk fen syn hannen dêr't er syn grime mei geande makke hie, allyk as it hûs fen Jerobeäm, mar ek om't er dat útroege hie.
8 Yn it seis en tweintichste jier fen Asa, de kening fen Juda, waerd Ela, de soan fen Baësa, kening oer Israël to Tirza, twa jier lang.
9 En Simri, syn tsjinner, oerste oer de helte fen 'e striidweinen, makke in gearspanning tsjin him, wylst er him to Tirza dronken dronk yn it hûs fen Arza, dat foar it paleis to Tirza oer stie.
10 En Simri kaem yn, en sloech him en deade him, yn it saun en tweintichste jier fen Asa, de kening fen Juda; en hy waerd kening yn syn plak.
11 En it barde do't er kening wier en op 'e troan siet, dat er it hiele hûs fen [pag. 364] Baësa sloech; hy liet der neat fen oer hwet manlik wier, noch syn sibben noch syn frjeonen.
12 Sa fordylge Simri it hiele hûs fen Baësa, neffens it wird des Heare dat Er oer Baësa spritsen hie troch de tsjinst fen Jehu, de profeet,
13 fen wegen al de sûnden fen Baësa en de

sûnden fen Ela, syn soan, dêr't hja mei
sûndige hiene en dêr't hja Israël mei sûndigje
litten hiene, om de Heare, de God fen Israël,
grammoedich to meitsjen troch hjar idele
ôfgoaden.
14 En it oare fen Ela's skiednissen, en al hwet
er dien hat, stiet dat net biskreaun yn it boek
fen 'e kroniken fen Israëls keningen?
15 Yn it saun en tweintichste jier fen Asa, de
kening fen Juda, regearre Simri saun dagen to
Tirza, wylst it folk Gibbethon bilegere, dat de
Filistinen hjarres is.
16 Mar do't it folk om 'e stêd hinne to hearren
kaem: Simri hat in gearspanning makke, ja de
kening sels forslein, do makke hiele Israël
dyselde deis Omri, de kriichsoerste, kening
oer Israël yn it leger.
17 En Omri teach op fen Gibbethon, hy en
hiele Israël, en bilegere Tirza.
18 En it barde do't Simri seach dat de stêd
ynnommen waerd, dat er yn 'e sterkte fen it
keninklike hûs gyng, en it keninklike hûs
boppe him forbaernde mei fjûr, en stoar,
19 om de sûnden dy't er sûndige hie,
dwaende hwet kwea wier yn 'e eagen des
Heare, wanneljende yn 'e wei fen Jerobeäm,
en yn 'e sûnde dy't dy dien hie om Israël
sûndigje to litten.
20 En it oare fen Simri's skiednissen, en de
gearspanning dy't er makke hat, stiet dat net
biskreaun yn it boek fen 'e kroniken fen
Israëls keningen?
21 Do rekke it folk fen Israël twaresom: de
helte fen it folk hâldde it mei Tibni, de soan
fen Ginath, en woe him kening hawwe, en de
helte hâldde it mei Omri.
22 Mar it folk dat it mei Omri hâldde waerd
machtiger as it folk dat it mei Tibni, de soan
fen Ginath, hâldde; en Tibni stoar, en Omri
waerd kening.
23 Yn it ien en tritichste jier fen Asa, de
kening fen Juda, waerd Omri kening oer
Israël, toalve jier lang; to Tirza regearre er seis
jier.
24 En hy kocht de berch Samaria fen Semer
for twa talinten silver, en boude op 'e berch,
en neamde de namme fen 'e stêd dy't er
boude Samaria, nei de namme fen Semer, de
eigener fen 'e berch.
25 En Omri die dat kwea wier yn 'e eagen des
Heare, ja hy die it goddeleazer as allegearre
dy't foar him west hiene.
26 En hy wannele yn al de wegen fen
Jerobeäm, de soan fen Nebat, en yn 'e sûnde
dêr't dy Israël mei sûndigje litten hie, om de
Heare, de God fen Israël, troch hjar idele
ôfgoaden grammoedich to meitsjen.
27 En it oare fen Omri's skiednissen, hwet er
dien hat, en de macht dy't er oefene hat, stiet
dat net biskreaun yn it boek fen 'e kroniken
fen Israëls keningen?
28 En Omri is rêst mei syn âffears, en
bigroeven to Samaria; en syn soan Achab
waerd kening yn syn plak.
29 En Achab, de soan fen Omri, waerd kening
oer Israël yn it acht en tritichste jier fen Asa,
de kening fen Juda, en Achab, de soan fen
Omri, regearre oer Israël to Samaria twa en
tweintich jier.
30 En Achab, de soan fen Omri, die dat kwea
wier yn 'e eagen des Heare, mear as allegearre
dy't foar him west hiene.
31 En it wier yette net moaijernôch dat er
wannele yn 'e sûnden fen Jerobeäm, de soan
fen Nebat, mar ek naem er Izébel, de dochter
fen Eth Baäl, de kening fen 'e Sidoniërs, ta
frou; en hy gyng hinne en tsjinne Baäl en
oanbea him.
32 En hy sette Baäl in alter yn Baäls hûs, dat
er boud hie to Samaria.
33 Ek makke Achab de wijde peal, en Achab
die yette oare dingen om de Heare, de God fen
Israël, grammoedich to meitsjen, mear as al
de keningen fen Israël dy't foar him west
hiene.
34 Yn syn dagen boude Hiël de Bethelyt
Jericho. Op Abiram, syn earstberne, hat er it
grounfêste, en op Segub, syn jongste, hat er de
poarten steld, neffens it wird des Heare, dat
dy spritsen hie troch de tsjinst fen Jozua, de
soan fen Nun. [pag. 365]

HAEDSTIK 17.

1 En Elia de Tisbyt, in biwenner fen Gileäd,
sei tsjin Achab: Sa wier as de Heare de God fen
Israël libbet, foar hwaens oantlit ik stean, it
scil dizze jierren net dauje noch reine, of it
moat wêze op myn wird.
2 Do barde it wird des Heare ta him,
sizzende:

3 Gean hjir wei en jow dy nei it Easten, en
forbergje dy by de beek Krith, dy't oer de
Jordaen is;
4 en it scil barre datstû út 'e beek drinke
scilst, en Ik haw de raven hjitten dy dêr to
ûnderhâlden.
5 En hy gyng hinne en die neffens it wird des
Heare, ja hy gyng en hâldde ta by de beek
Krith, dy't oer de Jordaen is.
6 En de raven brochten him moarns brea en
flesk, en jouns brea en flesk, en hy dronk út 'e
beek.
7 En it barde mei forrin fen tiid dat de beek
útdroege, hwent it hie net reind yn it lân.
8 Do barde it wird des Heare ta him,
sizzende:
9 Jow dy op, gean nei Sarfath, dat by Sidon
leit, en bliuw dêr to wenjen; sjuch, Ik haw in
widdow dêrre hjitten dy to ûnderhâlden.
10 Do joech er him op en gyng nei Sarfath. En
do't er by de poarte fen 'e stêd kaem, sjuch,
dêr wier in widdou oan it houtsiikjen. En hy
rôp hjar en sei: Och, helje my hwet wetter yn
'e krûk, dat ik drinke mei.
11 Wylst hja den hinnegyng om it to heljen,
rôp er hjar werom en sei: Och, nim dochs ek
in stik brea for my mei.
12 Mar hja sei: Sa wier as de Heare jins God
libbet, ik haw gjin breakoeke mear, oars neat
as in hanfol moal yn it fet en in bytsje oalje yn
'e kanne; en sjuch, ik hie in pear houtsjes
socht, en scoe nei hûs om it myn soan en
mysels ré to meitsjen, dat wy it ite meije en
den stjerre.
13 En Elia sei tsjin hjar: Eangje net, gean
hinne, doch lyk as jo sein hawwe; mar meitsje
my der earst in lytse breakoeke fen, en bring
my dy harren; en dêrnei scille jo josels en jins
soan hwet klearmeitsje.
14 Hwent sa seit de Heare, de God fen Israël:
It moal yn it fet scil net bitarre, en de oalje yn
'e kanne scil net opreitsje, oant de dei dat de
Heare rein op 'e ierdboaijem jaen scil.
15 En hja gyng hinne, en die neffens Elia's
wird; en hja iet, hjasels, en hy, en hjar
húsgesin, dagen lang;
16 it moal yn it fet bitarde net, en de oalje yn
'e kanne rekke net op, neffens it wird des
Heare dat Er spritsen hie troch Elia's tsjinst.
17 En it barde nei dy dingen, dat de soan fen
'e frou by hwa't er yn 'e hûs wier siik waerd;
en de sykte taestte him sa hird oan dat der
gjin amme yn him oerbleau.
18 En hja sei tsjin Elia: Hwet haw ik mei jo to
meitsjen, jo man Gods? Binne jo by my yn to
wenjen kommen om myn ûngerjuchtichheit
yn oantinken to bringen en myn soan to
deadzjen?
19 En hy sei tsjin hjar: Jow my jins soan. En
hy naem him fen hjar skirte, en droech him
nei de boppekeamer dêr't er sels tahâldde, en
lei him op syn bêd.
20 En hy rôp de Heare oan en sei: Heare myn
God, hawwe Jo dizze widdou sels, dêr't ik
ûnderkommen foun haw, sok in kwea dien,
dat Jo hjar soan deade hawwe?
21 En hy meat him trijeris út oer it bern, en
rôp de Heare oan en sei: Heare myn God, och
lit de siele fen dit bern wer yn him komme.
22 En de Heare harke nei Elia's stim, en de
siele fen it bern kaem wer yn him, en it waerd
wer libben.
23 En Elia naem it bern en brocht it fen 'e
boppekeamer yn 'e hûs, en joech it syn mem,
en Elia sei: Sjuch, jins soan libbet.
24 Do sei de frou tsjin Elia: Nou wit ik dat jo
in man Gods binne, en dat it wird des Heare
yn jins mûle wierheit is.

HAEDSTIK 18.

1 En it barde nei forskate dagen, yn it tredde
jier, dat it wird des Heare ta Elia kaem,
sizzende: Gean hinne, lit dy by Achab sjen,
hwent Ik scil rein op 'e ierdboaijem jaen.
2 En Elia gyng hinne om him by Achab [pag.
366] sjen to litten. En it wier swiere
hongersneed to Samaria;
3 en Achab hie Obadja roppen, dy't oer it
paleis stie. Obadja nou freze de Heare tige;
4 hwent it wier bard do't Izébel de profeten
des Heare útroege, dat Obadja hûndert
profeten nommen hie en se by fyftigen
forbirgen yn in spelonk, dêr't er se
ûnderhâldde mei wetter en brea.
5 En Achab hie tsjin Obadja sein: Tsjuch
troch it lân by alle wetterwellen en by alle
beken lâns; misskien is der yette gêrs to finen,
dat wy de hynders en de mûlezels yn it libben
hâlde meije, en gjin fé hoege út to roegjen.
6 En hja hiene it lân ûnderinoar fordield om

it troch to tsjen: Achab scoe de iene kant út en
Obadja scoe de oare kant út.
7 Do’t Obadja den op wei wier, sjuch, dêr
kaem Elia him yn ’e miette, en sjende hwa’t it
wier, foel er op it oantlit en sei: Binne jo dat,
myn hear Elia?
8 Hy sei: Ik bin it; gean hinne, siz dyn hear:
Sjuch, Elia is der.
9 Mar hy sei: Hwet haw ik misdien, dat jo
jins tsjinstfeint yn Achabs hân jowe om my to
deadzjen?
10 Sa wier as de Heare jins God libbet, der is
gjin folk of keninkryk dêr’t myn hear net gûds
hinne stjûrd hat om jo to siikjen; en as hja
seine: Hy is hjir net, den ferge er dat keninkryk
en dat folk op in eed dat hja jo net foun hiene.
11 En nou sizze jo: Gean hinne, siz dyn hear:
Sjuch, Elia is der.
12 It mocht ommers barre hwennear’t ik fen
jo gien wier, dat de Geast des Heare jo
weinaem, hwa wit hwerhinne, en as ik den
kaem om it Achab to witten to dwaen, en hy
foun jo net, den scoe er my deadzje; en ik, jins
tsjinstfeint, freezje de Heare fen myn jonge
jierren ôf.
13 Is myn hear net forhelle hwet ik dien haw
do’t Izébel de profeten des Heare deade: dat ik
hûndert fen ’e profeten des Heare by fyftigen
forbirgen haw yn in spelonk, dêr’t ik se
ûnderhâld mei wetter en brea?
14 En nou sizze jo: Gean hinne, siz dyn hear:
Sjuch, Elia is der? Hy scoe my ommers
deaslaen.
15 Mar Elia sei: Sa wier as de Heare der
hearskaren libbet, foar hwaens oantlit ik
stean, ik scil my hjoed de dei wis by him sjen
htte.
16 Do gyng Obadja hinne, Achab yn ’e miette,
en die it him to witten; en Achab gyng Elia yn
’e miette.
17 En it barde, do’t Achab Elia seach, dat
Achab tsjin him sei: Bistû dêr, dû bidjer fen
Israël?
18 Mar hy sei: Ik haw Israël net bidoarn, mar
dû en jimme heite hûs, meidatstû de
geboaden des Heare forlitten hast en de Baäls
efterneigien bist.
19 Nou den, doch de boade en rop hiele Israël
ta my gear op ’e berch Karmel, it folk, en de
fjouwerhûndert en fyftich profeten fen Baäl,
en de fjouwerhûndert profeten fen ’e wijde
peal, dy’t ite fen Izébels tafel.
20 En Achab die de boade oan al de bern fen
Israël, en rôp de profeten gear op ’e berch
Karmel.
21 Do gyng Elia foar it hiele folk stean en sei:
Holang scille jimme oer de beide siden rinne?
Byhwennear’t de Heare God is, folgje Him nei,
mar is Baäl it, folgje him nei. It folk lykwols
antwirde him mei gjin wird.
22 Do sei Elia tsjin it folk: Ik, de profeet des
Heare, bin allinnich oerbleaun, wylst de
profeten fen Baäl mei hjar fjouwerhûndert en
fyftigen binne.
23 Lit ús den twa kij biskikt wirde, en hja
meije hjarren ien fen ’e beide útkieze en him
yn stikken diele en op it hout lizze, sûnder der
lykwols fjûr by to bringen; en ik scil de oare
slachtsje en op it hout lizze, en der ek gjin fjûr
by bringe.
24 Rop jimme dêrnei de namme fen jimme
god oan, en ik scil de namme des Heare
oanroppe; en de God dy’t antwirdzje scil troch
fjûr, dy scil God wêze. En al it folk antwirde en
sei: Dat wird is goed.
25 En Elia sei tsjin de profeten fen Baäl: Kies
jimme jim ien fen ’e beide kij út, en slachtsje
jimme earst, hwent jimme binne machtich, en
rop de namme fen jimme god oan, mar bring
der gjin fjûr by.
26 En hja namen de kou dy’t er hjarren jown
hie, en slachten him en rôpen de [pag. 367]
namme fen Baäl oan fen ’e moarns ôf oant de
middeis ta, sizzende: O Baäl, antwirdzje ús!
Mar der kaem gjin stim noch antwird. En hja
dounsen om it alter hinne dat hja makke
hiene.
27 En it barde op ’e middei dat Elia de spot
mei hjarren sloech en sei: Rop op ’en lûdsten,
hwent it is in god; hy scil sitte to mimerjen, of
lichtwol hwet dwaen, of hwa wit op reis wêze,
misskien sliept er en moat yette wekker wirde.
28 En hja rôpen op ’en lûdsten, en hja kirven
hjarsels neffens hjar brûkme mei swirden en
mei spearen, oant it bloed by hjarren delroun.
29 En it barde do’t de middei om wier, dat hja
profetearren oan ’e ûre fen it spiisoffer ta; mar
der kaem gjin stim noch antwird noch teiken.
30 Do sei Elia tsjin it hiele folk: Kom tichter
by. En al it folk kaem tichter by. En hy makke

it alter des Heare, dat brekfallich wier.
31 En Elia naem toalve stiennen, neffens it tal
fen ’e stammen fen Jakobs bern, dêr’t it wird
des Heare ta bard wier, sizzende: Israël scil
dyn namme wêze;
32 en mei dy stiennen boude er in alter yn de
namme des Heare; dêrnei groef er in greppel
om it alter hinne, sa wiid as twa siedfûrgen.
33 En hy skikte it hout to rjuchte, en dielde de
kou yn stikken, en lei dy op it hout.
34 En hy sei: Folje fjouwer krûken mei wetter,
en jit it oer it brânoffer en oer it hout. En hy
sei: Doch it yetris, en hja diene it yetris. En hy
sei: Doch it for de tredde kear, en hja diene it
for de tredde kear,
35 dat it wetter om it alter hinne roun; en ek
de greppel sette er fol wetter.
36 En it barde op ’e ûre fen it spiisoffer dat de
profeet Elia him tichterby joech en sei: Heare,
God fen Abraham, Izaäk en Israël, lit it hjoed
klearrichheit krije dat Jo God yn Israël binne,
en ik jins tsjinstfeint, en dat ik al dizze dingen
dien haw neffens jins wird.
37 Antwirdzje my, Heare, antwirdzje my, dat
dit folk witte mei dat Jo, o Heare, God binne,
en dat Jo hjarren it herte wer bikeard hawwe.
38 Do skeat it fjûr des Heare del en fortarde it
brânoffer en it hout en de stiennen en it stof,
ja slikke it wetter op dat yn ’e greppel stie.
39 En do’t it hiele folk dat seach, foelen hja op
it oantlit en seine: De Heare is God, de Heare
is God!
40 En Elia sei tsjin hjar: Gryp de profeten fen
Baäl, dat gjinien fen hjarren ûntkomme mei.
En hja griepen se, en Elia fierde se de berch
del nei de beek Kison en slachte se dêr.
41 Dêrnei sei Elia tsjin Achab: Tsjuch op, yt
en drink, hwent it rûzet fen in stjelpige rein.
42 En Achab teach op om to iten en to
drinken. Mar Elia gyng boppe op ’e Karmel,
en bûgde him nei de ierde, en die it oantlit
twisken de knibbels.
43 En hy sei tsjin syn feint: Gean nou op en
sjuch út oer de sé. Do gyng er op en seach út,
en sei: Der is neat. Do sei er: Gean yetris
hinne, saun kear.
44 En it barde de saunde kear dat er sei:
Sjuch, in lytse wolk, as in mânljueshân, komt
op út ’e sé. En hy sei: Gean op, siz tsjin Achab:
Slach yn, en kom del, dat de rein jo net
ophâlde mei.
45 En ynienen waerd de himel swart fen
wolken en wyn, en der kaem in stjelpige rein;
en Achab ried foart en teach nei Jisreël.
46 Mar de hân des Heare wier oer Elia, en hy
girde de mil, en roun foar Achabs oantlit út
oan Jisreêl ta.

HAEDSTIK 19.

1 En Achab forhelle Izébel al hwet Elia dien
hie, ja alles: ho’t er de profeten sels deade hie
mei it swird.
2 Do stjûrde Izébel in boade ta Elia, om to
sizzen: Sa meije my de goaden dwaen en sa
dêrta, wiswier, moarn om dizze tiid scil ik dyn
siele dwaen hwetstû de siele fen in elk fen
hjarren dien hast.
3 Do’t er dat seach, joech er him op en gyng
foart om ’e wille fen syn libben, en kaem to
Berséba dat yn Juda leit, en liet syn jonge dêr
binefter;
4 mar sels teach er in deireis de woastenije
yn, en gyng ûnder in heidestrûk sitten, en bea
dat syn siele stjerre mocht, en sei: It is genôch,
nim myn siele dochs, [pag. 368] Heare, hwent ik
bin net better as myn âffears.
5 Do joech er him del en rekke ûnder de
heidestrûk yn ’e sliep; en sjuch, dêr roerde
him in ingel oan, en sei tsjin him: Kom oerein,
yt.
6 En hy seach om him hinne, en sjuch, op
syn hollenein stie in breakoeke, bakt op
gleone stiennen, en in krûk mei wetter. En hy
iet en dronk, en joech him wer del.
7 Mar de ingel des Heare kaem nochris
werom, en roerde him oan en sei: Kom oerein,
yt, hwent it ein scoe dy to fier wirde.
8 Do gyng er oerein, en iet en dronk; en hy
roun op ’e krêft fen dy spize fjirtich dagen en
fjirtich nachten, oan ’e Hoareb, de berch Gods
ta.
9 En hy gyng dêr yn in spelonk en fornachte
dêr. En sjuch, it wird des Heare barde ta him,
en sei tsjin him: Hwet dochstû hjir, Elia?
10 En hy sei: Ik haw ûnforfeard ivere for de
Heare, de God der hearskaren; hwent de bern
fen Israël hawwe jins forboun forsake, jins
alters ôfbritsen, en jins profeten deade mei it
swird, en ik bin allinnich oerbleaun, en hja
siikje myn siele om dy wei to nimmen.

11 En hy sei: Kom út en gean op ’e berch stean foar it oantlit des Heare. En sjuch, de Heare gyng foarby, wylst in hirde en sterke wyn de bergen skoerde en de rotsen briek foar de Heare út: de Heare wier net yn ’e wyn; en nei de wyn in ierdskodding: de Heare wier net yn ’e ierdskodding;
12 en nei de ierdskodding fjûr: de Heare wier net yn it fjûr; en nei it fjûr it sûzeljen fen in sêfte koelte.
13 En it barde do’t Elia dat hearde, dat er it oantlit bidiek mei de mantel, en útkaem en stean gyng yn ’e yngong fen ’e spelonk. En sjuch, in stim kaem ta him, dy’t sei: Hwet dochstû hjir, Elia?
14 En hy sei: Ik haw ûnforfeard ivere for de Heare de God der hearskaren; hwent de bern fen Israël hawwe jins forboun forsake, jins alters ôf britsen, en jins profeten deade mei it swird, en ik bin allinnich oerbleaun, en hja siikje myn siele om dy wei to nimmen.
15 En de Heare sei tsjin him: Gean hinne, de wei werom nei de woastenije fen Damaskus, en gean dêryn, en salvje Hazaël ta kening oer Aram.
16 En Jehu, de soan fen Nimsi, scilstû salvje ta kening oer Israël, en Elisa, de soan fen Safat, fen Abel Mehola, scilstû salvje ta profeet yn dyn plak.
17 En it scil barre dat Jehu dyjinge dy’t ûntkomt fen Hazaëls swird, deadzje scil; en dy’t ûntkomt fen Jehu’s swird, him scil Elisa deadzje.
18 Mar Ik scil yn Israël saun tûzen oerbliuwe litte, al de knibbels dy’t net bûgd hawwe foar Baäl, en alle mûle dy’t him net patte hat.
19 Do teach er dêrfendinne, en foun Elisa, de soan fen Safat, wylst dy oan it ploeijen wier mei toalve jok oksen foar him út, en sels by it toalfte roun. En Elia gyng op him ta, en wirp syn mantel op him.
20 En hy liet de oksen wêze, en kaem Elia efternei, en sei: Lit my ús heit en mem dochs patsje, dêrnei scil ik jo folgje. En hy sei tsjin him: Gean werom, hwent hwet haw ik dy dien?
21 En hy gyng by him wei, en naem in jok oksen en slachte dy, en mei it ark fen ’e oksen sea er hjarren flêsk, en joech dat it folk, en hja ieten. Dêrnei joech er him op, en folge Elia en tsjinne him.

HAEDSTIK 20.

1 En Benhadad, de kening fen Aram, forgearre syn hiele macht, en twa en tritich keningen hied er by him, en hynders en weinen, en hy teach op, en bilegere Samaria en oarlogge dertsjin.
2 En hy stjûrde boaden nei de stêd ta Achab, de kening fen Israël,
3 en die him to witten: Sa seit Benhadad: Dyn silver en dyn goud, dat is mines; en dyn moaiste frouljue en bern, it binne mines.
4 En Israëls kening antwirde en sei: Neffens jins wird, myn hear de kening, ik bin jowes, en alles hwet ik haw.
5 Dêrnei kamen de boaden yetris en seine: Sa sprekt Benhadad, sizzende: Wis, ik haw dy de boade dien en sein: Dyn silver en dyn goud en dyn frouljue en dyn bern scilstû my jaen;
6 mar moarn om dizze tiid scil ik dy myn tsjinstfeinten stjûre, dat hja dyn [pag. 369] hûs en de huzen fen dyn tsjinstfeinten ôfsiikje, en alles dêrstû dy de eagen oan forklearrest scille hja de hannen oan slaen en it meinimme.
7 Do rôp Israëls kening al de âldsten fen it lân, en sei: Wit dochs en sjuch dat dizze it kweade siket, hwent hy hie my de boade dien om myn frouljue en myn bern en myn silver en myn goud to easkjen, en ik haw it him net wegere.
8 Mar al de âldsten en it hiele folk seine tsjin him: Harkje net en jow net ta.
9 Dêrom sei er tsjin Benhadads boaden: Siz myn hear de kening: Alles dat jo yn it earst fen jins tsjinstfeint easke hawwe, scil ik dwaen, mar dit kin ik net dwaen. En de boaden gyngen foart en brochten him biskied werom.
10 En Benhadad die him de boade en sei: Sa meije de goaden my dwaen en sa dêrta, byhwennear’t it pún fen Samaria genôch wêze scil for de lege hannen fen al it folk dat myn foetstappen folget!
11 Mar Israëls kening antwirde en sei: Sprek: Dy’t him girdet scil him net biromje as ien dy’t him ûntgirdet.
12 En it barde do’t er dat wird hearde, wylst er siet to drinken, hy en de keningen, yn ’e tinten, dat er tsjin syn tsjinstfeinten sei: Meitsje jimme ré. En hja makken hjar ré tsjin

’e stêd.
13 En sjuch, in profeet kaem op Achab,
Israëls kening, ta en spriek: Sa seit de Heare:
Hastû dy hiele machtige mannichte sjoen?
Sjuch, Ik jow se hjoed de dei yn dyn hân,
datstû witte meist dat Ik de Heare bin.
14 En Achab sei: Troch hwa? En hy antwirde:
Sa seit de Heare: Troch de jonges fen ’e
lânfâlden. En hy sei: Hwa scil de striid
oangean ? En hy antwirde: Jo.
15 Do telde er de jonges fen ’e lânfâlden, en
hja wierne mei hjar twa hûndert en twa en
tritigen; nei hjarren telde er it hiele folk,
allegearre bern fen Israël, saun tûzen.
16 En hja teagen út op ’e middei, wylst
Benhadad him dronken dronk yn ’e tinten, hy
en de keningen, de twa en tritich keningen
dy’t him holpen.
17 En de jonges fen ’e lânfâlden teagen earst
út. Mar Benhadad stjûrde folk, en dy fornijden
en seine him: Der binne gûds ta Samaria
úttein.
18 En hy sei: Likefolle oft hja úttein binne om
frede, gryp se libben, of dat hja úttein binne ta
de striid, gryp se libben.
19 Dêrnei teagen de jonges fen ’e lânfâlden út
’e stêd, en it leger kaem hjar efternei,
20 en hja sloegen in elk syn man, dat de
Arameërs flechten, en Israël sette se nei. Mar
Benhadad, de kening fen Aram, ûntkaem op
in hynder, hy en inkele ruters.
21 En Israëls kening teach út, en forsloech
hynder-en-weinen, ja hy sloech in greate
slach ûnder de Arameërs.
22 Do kaem dyselde profeet op Israëls kening
ta, en sei tsjin him: Gean hinne, sterkje jo, en
wit en sjuch hwet jo hawwe to dwaen; hwent
mei forrin fen in jier scil de kening fen Aram
tsjin jo opkomme.
23 En de tsjinstfeinten fen ’e kening fen Aram
seine tsjin him: Dy god fen hjarres is in
berchgod, dêrom hawwe hja ús oermânsk
west; mar as hja tsjin ús stride moatte op ’e
flakte, den scille wy se wis oerwinne.
24 Gean dêrom sa to wirk: Set dy keningen ôf,
in elk fen syn plak, en stel yn pleats lânfâlden.
25 En bring in leger gear like great as it leger
dat jo forlern hawwe, en hynder-en-weinen
like folle as dy hynder-en-weinen, en lit ús
tsjin hjar stride op ’e flakte, den scille wy hjar
wis oerwinne. En hy hearde nei hjar útstel en
die dêrneffens.
26 Sa barde it mei forrin fen in jier, dat
Benhadad de Arameërs munstere, en hy teach
op nei Afek ta de striid tsjin Israël.
27 Israëls bern waerden ek munstere, en
krigen libbensûnderhâld mei, en teagen
hjarren yn ’e miette; en Israëls bern kamen
foar hjar oer to lizzen, twa lytse keppels geiten
allyk, wylst de Arameërs it lân bidieken.
28 En de man Gods kaem neijer, en spriek ta
Israëls kening en sei: Sa seit de Heare: Omdat
de Arameërs sein hawwe: De Heare is in god
fen ’e bergen, mar hy is gjin god fen ’e
dellingen, dêrom scil Ik dy hiele greate
mannichte yn dyn hân jaen, dat jimme witte
meije dat Ik de Heare bin. [pag. 370]
29 En hja leine saun dagen foarinoar oer, mar
it barde de saunde deis dat de striid oangyng,
en Israëls bern sloegen fen ’e Arameërs
hûndert tûzen man foetfolk op ien dei.
30 En dy’t oerbleauwen flechten yn ’e stêd
fen Afek, en de mûrre foel op saun en
tweintich tûzen man dy’t oerbleaun wierne.
Benhadad flechte ek, en slagge yn ’e stêd, yn
in binnenkeamer.
31 En syn tsjinstfeinten seine tsjin him: Sjuch
dochs, wy hawwe heard dat de keningen fen
Israëls hûs genedige keningen binne; lit ús
dochs sekken om ’e mil dwaen en roubânnen
om ’e holle, en ta Israëls kening útgean;
misskien scil er jins siele yn it libben litte.
32 Do girden hja de mil mei sekken en de
holle mei roubânnen, en kamen ta Israëls
kening, en seine: Jins tsjinner Benhadad seit:
Och, lit myn siele libje! En hy sei: Libbet er
den yette? Hy is myn broer.
33 En de mannen fetten him mei hasten by
dat wird, as in goed foarteiken fen syn kant,
en seine: Benhadad is jins broer. En hy sei:
Gean hinne, helje him. En Benhadad kaem ta
him út, en hy liet him op ’e wein klimme.
34 En Benhadad sei tsjin him: De stêdden
dy’t ús heit nommen hat fen jimme heit scil ik
weromjaen, en jo kinne jo strjitten oanlizze to
Damaskus, lyk as ús heit to Samaria dien hat.
En ik, sei Achab, scil op dat bitingst jo gean
Htte. Sa makke er in fordrach mei him en liet
him gean.
35 Do sei in man út ’e soannen fen ’e

profeten troch it wird des Heare tsjin syn
frjeon: Slaen my dochs. Mar de man wegere
him to slaen.
36 En hy sei tsjin him: Omdatstû net harke
hast nei de stim des Heare, dêrom scil in liuw
dy forskoerre sagaustû by my weigien bist. En
do’t er by him weigien wier, kaem him in liuw
tomiette dy’t him forskoerde.
37 Dêrnei trof er in oarenien en sei: Slaen my
dochs. En de man sloech him swiere wounen.
38 Do gyng de profeet hinne en bleau foar de
kening op ’e wei stean, en hy hie him
ûnkenber makke troch in forbân oer de eagen.
39 En it barde do’t de kening foarby scoe, dat
er de kening rôp en sei: Jins tsjinstfeint wier
úttein midden yn ’e striid, en sjuch, in man
wiek fen siden en brocht immen ta my en sei:
Pas op dizze man; byhwennear’t er dy
ûntkomme mocht, scil dyn siele yn it plak fen
syn siele wêze, of dû scilst in talint silver
opbringe.
40 Mar it barde wylst jins tsjinstfeint hjir en
dêr hwet hie to dwaen, dat er foart wier. Do
sei Israëls kening tsjin him: Dat is dyn oardiel,
dû hast it sels wiisd.
41 Do die er ûnforwachts it forbân fen ’e
eagen ôf, en Israëls kening koe him, dat it ien
fen ’e profeten wier.
42 En hy sei tsjin him: Sa seit de Heare:
Omdatstû de man dy’t Ik band haw gean
litten hast ûnder dyn hannen wei, dêrom scil
dyn siele yn it plak fen syn siele wêze, en dyn
folk yn it plak fen syn folk.
43 En Israëls kening teach nei hûs ta,
mismoedich en grimmitich, en kaem to
Samaria.

HAEDSTIK 21.

1 En nei dy dingen barde dit: Naboth, in
Jisreëlyt, hie in wyngert to Jisreël, njonken it
paleis fen Achab, de kening fen Samaria.
2 En Achab spriek ta Naboth, sizzende: Jow
my dyn wyngert, dat er my ta in siertún wirde
mei, hwent hy leit gaedlik njonken myn hûs;
en ik scil dy dêr in wyngert for jaen dy’t better
is as dines, of as it goed is yn dyn eagen, scil ik
dy de priis útbitelje yn silver.
3 Mar Naboth sei tsjin Achab: Dêr mei de
Heare my for biwarje, dat ik jo myn âffears
erfskip jaen scoe.
4 Do kaem Achab thús, mismoedich en
grimmitich om it wird dat Naboth ta him
spritsen hie, sizzende: Ik wol myn âffears
erfskip net misse. En hy gyng op bêd lizzen,
en kearde it oantlit nei de weach, en brea-iet
net.
5 Mar Izébel, syn frou, gyng nei him ta, en
sei tsjin him: Hwet bitsjut dit, dat it sin dy sa
forkeard stiet en datstû net breaytst?
6 En hy spriek ta hjar: Ik haw mei Naboth de
Jisreëlyt spritsen, en tsjin him [pag. 371] sein: Jow
my dyn wyngert for jild, of ast dat ljeaver hast,
den scil ik dy yn pleats in oaren jaen; mar hy
hat antwirde: Ik wol myn wyngert net oan jo
forkeapje.
7 Mar Izébel, syn frou, sei tsjin him: Hastû it
keninkryk oer Israël yette? Kom der ôf to
breaïten en wêz wol to moede: ik scil dy
Naboth de Jisreëlyt syn wyngert biskikke.
8 Do skreau hja in brief ûnder Achabs
namme, en forsegele it mei syn segel, en
stjûrde it brief oan ’e âldsten en oan ’e
oansjenliksten dy’t mei Naboth yn ’e stêd
wennen.
9 En yn dat brief skreau hja dizze wirden:
Rop in fêsten út, en set Naboth foaroan yn it
formidden fen it folk,
10 en set foar him oer twa ûndogenske
mannen, dy tsjin him tsjûgje, sizzende: Dû
hast God en de kening flokt. Bring him den út
en stiennigje him dat er it bistjert.
11 En de mannen fen syn stêd, de âldsten en
de oansjenliksten dy’t yn syn stêd wennen,
diene lyk as Izébel hjarren to witten dien.hie,
lyk as it biskreaun stie yn it brief dat hja
hjarren stjûrd hie.
12 En hja rôpen in fêsten út, en setten Naboth
foaroan yn it formidden fen it folk.
13 Do kamen de twa ûndogenske mannen, en
gyngen foar him oer sitten; en de dogeneaten
tsjûgen tsjin him, tsjin Naboth, yn it bywêzen
fen it folk, sizzende: Naboth hat God en de
kening flokt. En hja brochten him bûten de
stêd en stiennigen him mei stiennen dat er it
bistoar.
14 Dêrnei diene hja Izébel de boade,
sizzende: Naboth is stiennige en stoarn.
15 En it barde do’t Izébel hearde dat Naboth
stiennige en deade wier, dat Izébel tsjin Achab
sei: Kom oerein, nim de wyngert fen Naboth

de Jisreëlyt, dy't er dy wegere hat for jild to jaen, yn erflik bisit; hwent Naboth libbet net, mar is dea.
16 En it barde do't Achab hearde dat Naboth dea wier, dat Achab oereinkaem om nei de wyngert fen Naboth de Jisreëlyt to gean, en dy yn erflik bisit to nimmen.
17 Mar it wird des Heare barde ta Elia de Tisbyt, sizzende:
18 Jow dy op, tsjuch del, Achab, Israëls kening, dy to Samaria is, yn 'e miette; sjuch, hy is yn 'e wyngert fen Naboth, dêr't er hinnegien is om dy yn erflik bisit to nimmen.
19 En dû scilst ta him sprekke, sizzende: Sa seit de Heare: Hastû deaslach dien, en ek erflik bisit nei dy nommen? Fierders scilstû ta him sprekke, sizzende: Sa seit de Heare: Op it plak dêr't de hounen Naboths bloed slikke hawwe, scille de hounen dyn bloed ek slikje.
20 En Achab sei tsjin Elia: Hast my foun, o myn fijân? En hy sei: Ik haw dy foun, omdatst dysels forkocht hast om to dwaen dat kwea is yn 'e eagen des Heare.
21 Sjuch, Ik scil kwea oer dy bringe, en dy foartreagje, en Ik scil fen Achab útroegje al hwet manlik is, de ûnmounige en de mounige yn Israël;
22 en Ik scil dyn hûs meitsje lyk as it hûs fen Jerobeäm, de soan fen Nebat, en lyk as it hûs fen Baësa, de soan fen Ahia, fen wegen dyn tergjen en tarten, en datstû Israël sûndigje litten hast.
23 En oer Izébel spriek de Heare ek, sizzende: De hounen scille Izébel ite by de foarwâl fen Jisreël.
24 Dy't fen Achab yn 'e stêd stjert, scille de hounen ite, en dy't yn it fjüd stjert, scille de fûgels fen 'e himel ite.
25 Né, der hie gjinien west lyk as Achab, dy't him sa forkocht hie om to dwaen dat kwea is yn 'e eagen des Heare; hwent syn frou Izébel sette him op.
26 En hy die it op 'en grouwélichsten, sa't er de ûnreine goaden efterneiroun, neffens alles dat de Amoriten dien hiene, dy't God fordreaun hie foar it oantlit fen Israëls bern.
27 Mar it barde do't Achab dy wirden hearde, dat er de klean toskoerde en in sek om 'e lea die en fêste; hy sliepte ek yn 'e sek en roun der stadich oer.
28 En it wird des Heare barde ta Elia de Tisbyt, sizzende:
29 Hastû sjoen dat Achab him fornedere hat foar myn oantlit? Om't er him foar myn oantlit fornedere hat, scil Ik dat kwea net bringe yn syn dagen; yn 'e dagen fen syn soan scil ik dat kwea oer syn hûs bringe. [pag. 372]

HAEDSTIK 22.

1 En hja sieten trije jier stil, dat it net ta oarloch kaem twisken Aram en Israël.
2 Mar it barde yn it trêdde jier, do't Josafat, de kening fen Juda, delkommen wier ta Israëls kening,
3 dat Israëls kening tsjin syn tsjinstfeinten sei: Witte jimme wol dat Ramoth yn Gileäd uzes is? En wy sitte stil, sûnder it to nimmen út 'e hân fen 'e kening fen Aram.
4 Dêrnei sei er tsjin Josafat: Scille jo mei my yn 'e striid tsjen nei Ramoth yn Gileäd? En Josafat sei tsjin de kening fen Israël: Ik scil wêze lyk as jo, en myn folk lyk as jins folk, en myn hynders lyk as jins hynders.
5 Fierder sei Josafat tsjin de kening fen Israël: Bifreegje it wird des Heare dochs earst.
6 Do rôp de kening fen Israël de profeten gear, sa'n foege fjouwerhûndert man, en hy sei tsjin hjar: Scil ik to fjilde tsjen tsjin Ramoth yn Gileäd, of scil ik it litte? En hja seine: Tsjuch op, hwent de Heare scil it de kening yn 'e hân jaen.
7 Mar Josafat sei: Is hjir noch net in profeet des Heare, dat wy dy bifreegje?
8 En de kening fen Israël sei tsjin Josafat: Der is noch ien man troch hwa't wy de Heare bifreegje kinne; mar ik haetsje him, hwent hy profetearret nea gjin goed fen my, mar altyd kwea: Micha, de soan fen Jimla. En Josafat antwirde: Dat moat de kening net sizze.
9 Do rôp de kening fen Israël in hoveling, en hy sei: Helje foartynienen Micha, de soan fen Jimla.
10 De kening fen Israël nou en Josafat, de kening fen Juda, sieten in elk op syn troan yn 'e keninklike klean, op 'e têrskflier by de poartedoar fen Samaria; en al de profeten profetearren yn hjar bywêzen.
11 En Sedekia, de soan fen Kenaäna, makke him izeren hoarnen, en hy sei: Sa sprekt de Heare: Mei dizze scille jo de Arameërs stjitte,

oant jo se forneatige hawwe.
12 En sà profetearren al de profeten,
sizzende: Tsjuch op nei Ramoth yn Gileäd, en
it lok scil jo meiwêze, hwent de Heare scil de
kening de stêd yn ’e hân jaen.
13 De boade nou dy’t der op útgien wier om
Micha to roppen, spriek ta him, sizzende: Tink
der om, de wirden fen ’e profeten binne út ien
mûle goed for de kening: lit jins wird dochs
wêze lyk as it wird fen in elk fen hjarren, en
sprek it goede.
14 Mar Micha sei: Sa wier as de Heare libbet,
hwet de Heare tsjin my sizze scil, dat scil ik
sprekke.
15 Do’t er ta de kening kommen wier, sei de
kening tsjin him: Micha, scille wy to fjilde
tsjen nei Ramoth yn Gileäd, of scille wy it litte?
En hy sei tsjin him: Tsjuch op, en it lok scil jo
meiwêze, hwent de Heare scil de kening de
stêd yn ’e hân jaen.
16 En de kening sei tsjin him: Hofolle reizen
moat ik dy biswarre, datst my yn de namme
des Heare oars net sizze scilst as de wierheit?
17 En hy sei: Ik seach hiele Israël forsille op ’e
bergen, lyk as skiep dy’t gjin hoeder hawwe;
en de Heare sei: Hja hawwe gjin hear; lit in elk
yn frede weromgean nei hûs.
18 Do sei de kening fen Israël tsjin Josafat:
Haw ik it jo net sein: Hy scil neat gjin goed fen
my profetearje, mar kwea?
19 Fierder sei er: Dêrom, hear it wird des
Heare: Ik seach de Heare, sittende op syn
troan, en it hiele himelske hear njonken him
steande, oan syn rjuchter en oan syn lofter
hân.
20 En de Heare sei: Hwa scil Achab biwege,
dat er optsjen mei nei Ramoth yn Gileäd en
dêr falle? De ien nou sei dit en de oare dat.
21 Do kaem de geast nei foaren, en gyng foar
it oantlit des Heare stean, en sei: Ik scil him
biwege. En de Heare sei tsjin him: Hwermei?
22 En hy sei: Ik scil útgean en in ljeagengeast
wirde yn ’e mûle fen al syn profeten. En Hy
sei: Dû scilst him biwege, ja dû scilst it kinne,
gean út en doch dat.
23 En sjuch, nou hat de Heare in ljeagengeast
jown yn ’e mûle fen al jins profeten hjirre, en
de Heare hat kwea oer jo spritsen. [pag. 373]
24 Do kaem Sedekia, de soan fen Kenaäna, op
Micha ta, en sloech him tsjin it kin, en sei: Ho
is de Geast des Heare by my weigien om dy
oan to sprekken?
25 En Micha sei: Sjuch, dat scilst gewaerwirde
dyselde deis datst flechtsje moatst yn in
binnenkeamer om dy to forbergjen.
26 Mar de kening fen Israël sei: Nim Micha en
bring him wer ta Amon, de oerste fen ’e stêd,
en ta Joäs, de soan fen ’e kening;
27 en siz: Sa seit de kening: Set dizze man yn
it tichthús, en spizigje him mei brea fen ’e
binearing en mei wetter fen ’e binearing, oant
ik bihâlden weromkom.
28 Dêr sei Micha op: As jo ea bihâlden
weromkomme, den hat de Heare troch my net
spritsen. Fierder sei er: Hear it, folken
allegearre!
29 Sa teagen de kening fen Israël en Josafat,
de kening fen Juda, op nei Ramoth yn Gileäd.
30 En de kening fen Israël sei tsjin Josafat:
Hwennear’t ik my forklaeid haw, scil ik yn ’e
striid komme; mar tsjuch jo jins eigen klean
oan. En de kening fen Israël forklaeide him en
kaem yn ’e striid.
31 De kening fen Aram nou hie syn twa en
tritich oersten fen ’e weinen gebean en sein:
Noch lytsen noch greaten scille jimme
bistride, mar de kening fen Israël allinne.
32 Sa barde it do’t de oersten fen ’e weinen
Josafat seagen, dat hja seine: Dat is grif de
kening fen Israël. En hja kearden hjar tsjin
him om him to bistriden; mar Josafat
skreaude it út.
33 En it barde do’t de oersten fen ’e weinen
seagen dat it de kening fen Israël net wier, dat
hja hjar fen him ôf joegen.
34 Do spande in man de bôge sûnder
euvelmoed, en skeat de kening fen Israël
twisken de gaspen en it pânser. Do sei er tsjin
syn foerman: Swaei de wein en bring my út it
leger, hwent ik haw in woune.
35 En it waerd in hirde striid dy deis, en de
kening hâldde him oerein yn ’e wein, foar de
Arameërs oer; mar hy stoar de jouns, en it
bloed fen ’e woune roun gear yn ’e bak fen ’e
wein.
36 En tsjin sinne ûndergong waerd der
omroppen troch it leger: In elk werom nei syn
stêd, en in elk nei syn lân!
37 Sa kaem de kening dea yn Samaria oan, en
hja bigroeven de kening to Samaria.

38 En do't hja de wein skjinmakken yn 'e fiver fen Samaria, slikken de hounen syn bloed, wylst de hoerren hjar dêryn wosken, neffens it wird des Heare dat Er spritsen hie.
39 It oare nou fen Achabs skiednissen, en alles hwet er dien hat, en it elpenbienen hûs dat er set hat, en al de stêdden dy't er boud hat, stiet dat net biskreaun yn it boek fen 'e kroniken fen Israëls keningen?
40 Sa is Achab rêst mei syn âffears; en syn soan Ahazia waerd kening yn syn plak.
41 Josafat nou, de soan fen Asa, waerd kening oer Juda yn it fjirde jier fen Achab, de kening fen Israël.
42 Josafat wier fiif en tritich jier âld do't er kening waerd, en hy hat fiif en tweintich jier regearre to Jeruzalem; en de namme fen syn mem wier Azuba, de dochter fen Silhi.
43 En hy wannele yn alles yn 'e wei fen Asa, syn heit, hy wiek dêr net fen ôf, mar die hwet rjucht wier yn 'e eagen des Heare.
44 Allinnich waerden de hichten net sljuchte; it folk offere en rikke yette op 'e hichten.
45 En Josafat makke frede mei de kening fen Israël.
46 It oare lykwols fen Josafats skiednissen, en de macht dy't er oefene hat, en ho't er oarlogge hat, stiet dat net biskreaun yn it boek fen 'e kroniken fen Juda's keningen?
47 Ek hat er út it lân balle de lêste skandjonges, dy't yette oerbleaun wierne út 'e dagen fen syn heit Asa.
48 Der wier do gjin kening yn Edom; in steedhâlder wier kening.
49 En Josafat makke skippen fen Tarsis, om op Ofir to farren om goud; mar hja hawwe net fearn, hwent de skippen rekken tobritsen to Ezeon Géber.
50 Do sei Ahazia, de soan fen Achab, tsjin Josafat: Lit myn tsjinstfeinten mei jins tsjinstfeinten op 'e skippen farre. Mar Josafat woe net. [pag. 374]
51 En Josafat is rêst mei syn âffears, en by syn âffears bigroeven yn 'e stêd fen David, syn heit; en syn soan Joaram waerd kening yn syn plak.
52 Ahazia, de soan fen Achab, waerd kening oer Israël to Samaria yn it sauntjinde jier fen Josafat, de kening fen Juda, en hy hat twa jier oer Israël regearre
53 En hy die hwet kwea wier yn 'e eagen des Heare, hwent hy wannele yn 'e wei fen syn heit en yn 'e wei fen syn mem, en yn 'e wei fen Jerobeäm, de soan fen Nebat, dy't Israël sûndigje litten hie.
54 En hy tsjinne Baäl en oanbea him, en terge de Heare, de God fen Israël, neffens alles dat syn heit dien hie.

10 Fjirtich jier wier Isboseth, Sauls soan, do't er kening waerd oer Israël; en hy regearre twa jier; allinne dy fen Juda's hûs folgen David.
11 En de dagen dat David kening west hat to Hebron, oer Juda's hûs, binne saun jier en seis moanne.
12 En Abner, de soan fen Ner, teach mei de feinten fen Isboseth, Sauls soan, fen Mahanaïm nei Gibeon.
13 Joäb, de soan fen Seruja, en Davids feinten teagen ek út; en hja kamen foarinoar by de fiver fen Gibeon; en hja gyngen foarinoar oer lizzen, dizzen oan 'e iene kant fen 'e fiver, en dy oan 'e oare kant fen 'e fiver.
14 En Abner sei tsjin Joäb: Lit de jongfeinten nou tarissing meitsje, en foar ús oantlit kriichboartsje. En Joäb sei: Lit hjar tarissing meitsje.
15 Do makken hja tarissing en kamen opinoar ta, toalve fen Benjamin, to witten for Isboseth, Sauls soan, en toalve fen Davids feinten.
16 En de iene griep de oare by de holle en de iene stiek syn swird yn 'e oare syn side, en hja foelen allegearre meiïnoar; dêrom hat dat plak de namme krige fen Messefjild, dat by Gibeon leit.
17 En dyselde deis waerd it in tige swiere striid, mar Abner en de mannen fen Israël waerden slein foar it oantlit fen Davids feinten.
18 Nou wierne der trije soannen fen Seruja by: Joäb en Abisai en Asahel; en Asahel wier licht op 'e foetten, as in ré dy tahâldt op it f jild.
19 En Asahel jage efter Abner oan, en hy bleau Abner deun bynei, sûnder fen siden ôf to slaen rjuchts of lofts.
20 Do seach Abner efterom, en sei: Bistû dat,

Asahel? En hy sei: Ik bin it.
21 En Abner sei tsjin him: Slach fen siden ôf
rjuchts of lofts, en gryp ien fen 'e jongfeinten,
en nim syn útris. Mar Asahel woe net ôfslaen
efter him wei.
22 Do sei Abner yetris tsjin Asahel: Slach ôf
efter my wei; hwerom moat ik dy tsjin 'e
groun slaen? Ho scoe ik dyn broer Joäb den
ûnder de eagen komme kinne?
23 Mar hy wegere ôf to slaen. Do sloech
Abner him mei de efterein fen 'e spear yn it
ûnderliif, dat de spear him fen efteren
útkaem; en hy foel dêr, en stoar op it sté. En it
barde, dat allegearre dy't op it plak kamen
dêr't Asahel fallen en stoarn wier, stean
bleauwen.
24 Mar Joäb en Abisai jagen Abner efternei;
en de sinne gyng ûnder, do't hja kommen
wierne by de hichte fen [pag. 313] Amma, dy't foar
Giach oer leit, oan 'e wei nei de woastenije fen
Gibeon.
25 En Benjamins bern forsammelen hjar efter
Abner, en kloften gear op in heap, en hja
stiene boppe op in hichte.
26 Do rôp Abner oan Joäb, en sei: Scil it swird
den ivich fortarre? Witte jo net, dat it op it lêst
bitterheit wêze scil? En honear scille jo it folk
einlings ris sizze, dat hja weromtsjugge, efter
hjar broerren wei?
27 En Joäb sei: Sa wier as de Heare libbet, as
jo net spritsen hiene, den scoe it folk him
moarn earst ôf jown hawwe, in elk efter syn
broer wei.
28 Do blies Joäb op 'e bazún; en al it folk
bleau stean, en hja jagen Israël net langer
efternei, en gyngen net fierder troch mei
striden.
29 Dêrnei gyngen Abner en syn mannen dy
hiele nacht troch de flakte, en hja teagen oer
de Jordaen, en gyngen hiele Bithron troch, en
kamen to Mahanaïm.
30 En Joäb teach ek werom, efter Abner wei,
en forsammele it hiele folk. En fen Davids
feinten misten der njuggentjin man, en
Asahel.
31 Mar Davids feinten hiene fen Benjamin en
ûnder Abners mannen trijehûndert en
sechstich man forslein; safolle wierne der dea
bleaun.
32 En hja droegen Asahel op, en bigroeven
him yn syn heite grêf, dat to Bethlehem wier.
En Joäb en syn mannen teagen de hiele nacht
troch, en wierne to Hebron do't it ljocht
waerd.

## HAEDSTIK 3.

1 En it wier in lange striid twisken Sauls hûs
en Davids hûs; mar David waerd geande wei
sterker, mar Sauls hûs waerd geande wei
swakker.
2 En to Hebron waerden David soannen
berne. Syn earstberne nou wier Amnon, fen
Ahinoäm, de Jisreëlityske;
3 en syn twade wier Chileäb, fen Abigaïl, de
frou fen Nabal, de Karmelyt; en de trêdde
Absalom, de soan fen Maächa, de dochter fen
Thalmai, kening fen Gesur;
4 en de fjirde Adonia, de soan fen Haggith;
en de fyfte Sefatja, de soan fen Abital;
5 en de sechste Jithreäm, fen Egla, Davids
frou. Dy binne David to Hebron berne.
6 En it barde, wylst it oarloch wier twisken
Sauls hûs en Davids hûs, dat Abner him
njonkelytsen sterke yn Sauls hûs.
7 Nou hie Saul in bywiif hawn, hwaens
namme wier Rispa, de dochter fen Aja; en
Isboseth sei tsjin Abner: Hwerom bistû ta ús
heite bywiif kommen?
8 Do waerd Abner tige grammoedich om
Isboseths wirden, en sei: Bin ik den in
Judeeske houn, ik dy't hjoed de dei deugd
doch oan it hûs fen Saul, jimme heit, oan syn
broerren en oan syn frjeonen, en dy't jo net
oerlevere haw yn Davids hân, dat jo de
ûngerjuchtichheit fen in frou nou by my
siikje?
9 Sà mei God oan Abner dwaen en sa dêrta!
wiswier, lyk as de Heare David sward hat,
allyksa scil ik him dwaen,
10 mei it keninkryk út Sauls hûs oer to
bringen en Davids troan op to rjuchtsjen oer
Israël en oer Juda, fen Dan ôf oan Berséba ta.
11 En hy koe Abner fierder gjin wird
weromsizze, omt er him eange.
12 Do stjûrde Abner boaden ta David,
sizzende: Hwa sines is it lân? en: Meitsje in
forboun mei my; en sjuch, myn hân scil mei jo
wêze, om hiele Israël op jins kant to krijen.
13 En hy sei: Goed, ik scil in forboun mei jo
meitsje, mar ien bitingst haw ik oan jo, to

witten: jo scille myn oantiit net sjen, of earst moatte jo my Michal, Sauls dochter, weromskikke, hwennear’t jo komme om myn oantlit to sjen.
14 En David stjûrde ek boaden ta Isboseth, Sauls soan, sizzende: Jow my myn frou Michal werom, dy’t ik op trouwen krige haw for hûndert foarhûden fen ’e Filistinen.
15 Isboseth den stjûrde gûdden en helle hjar by de man, by Paltiël de soan fen Laïs wei.
16 En hjar man brocht hjar foart, en kaem al skriemende efter hjar oan, oan Bahurim ta. Do sei Abner tsjin him: Jow dy ôf, gean werom. En hy gyng werom.
17 Underwiles hie Abner Israëls âldsten to reden west, sizzende: Jimme hawwe jister en earjister al dwaende west om [pag. 314] David ta kening oer jimme to krijen.
18 Doch it nou den; hwent de Heare hat David ûnthjitten en sein: Troch de hân fen David, myn tsjinstfeint, scil Ik myn folk Israël forlosse út ’e hân fen ’e Filistinen en út ’e hân fen al hjar fijannen.
19 En Abner spriek allyksa foar de earen fen Benjamin. Dêrnei gyng Abner ek hinne om to Hebron foar Davids earen to sprekken alles hwet goed wier yn ’e eagen fen Israël en yn ’e eagen fen it hiele hûs fen Benjamin.
20 Do’t Abner ta David to Hebron kaem, hy en tweintich man mei him, rjuchte David Abner en de mannen dy’t er by him hie in gastmiel oan.
21 En Abner sei tsjin David: Ik scil my rémeitsje en hinnegean, en hiele Israël forsammelje ta myn hear de kening, dat hja in forboun mei jo meitsje; den scille jo hearskje oer alles hwet jins siele bigeart. Sa liet David Abner gean, en hy gyng yn frede.
22 Mar sjuch, Davids feinten en Joäb kamen werom fen in rôftocht en hiene gâns bút by hjar. Abner lykwols wier net mear by David to Hebron; hwent hy hie him gean litten, en hy wier gien yn frede.
23 Do’t Joäb en it hiele leger dat er by him hie den oankamen, fornijden hja it Joäb, sizzende: Abner, de soan fen Ner, is ta de kening kommen, en hy hat him gean litten, en hy is gien yn frede.
24 Do gyng Joäb nei de kening ta, en sei: Hwet hawwe jo dien? Sjuch, Abner is ta jo kommen; hwerom hawwe jo him gean litten, dat er frij syn wegen gean koe?
25 Jo kenne Abner, de soan fen Ner, dochs wol, dat er kommen is om jo to bidragen, en om jins útgong en jins yngong to witten, ja om to witten alles hwet jo dogge.
26 En Joäb gyng by David wei, en stjûrde Abner boaden efternei, dy’t him weromhellen fen ’e welle fen Sira, sûnder dat David der witten fen hie.
27 Do’t Abner den wer to Hebron kaem, naem Joäb him midden yn ’e poarte bisiden, om sabeare mei him to sprekken; en hy stiek him dêr yn it ûnderliif, dat er it bistoar, om ’e wille fen it bloed fen syn broer Asahel.
28 Do’t David dat neityd hearde, sei er: Oant yn ivichheit hawwe ik en myn keninkryk gjin skild by de Heare oan it bloed fen Abner, de soan fen Ner.
29 It mei delkomme op Joäbs holle, en op syn heite hiele sibbe; en mei Joäbs hûs nea frij wêze fen hwa’t it floeijen hat, en melaetsk is, en dy’t op krukken springt, en dy’t falt troch it swird, en dy’t krapte fen brea hat.
30 Sa hawwe Joäb en syn broer Abisai Abner fen kant makke, om’t er hjar broer Asahel to Gibeon yn ’e striid deade hie.
31 Fierder sei David tsjin Joäb en tsjin al it folk dat by him wier: Toskoer jimme klean, girdzje jimme mei rouklean, en rouklei foar Abner út; en de kening David roun sels efter de bier.
32 Do’t hja Abner den to Hebron bigroeven, sette de kening syn stimme út en skriemde by Abners grêf; ek skriemde al it folk.
33 En de kening makke in kleiliet op Abner, en sei: Moast Abner den stjerre lyk as in dwaes stjert?
34 Dyn hannen wierne net boun noch dyn foetten yn koperen keatlingen klonken; dû bist fallen lyk as men falt foar it oantlit fen dogeneaten. Do skriemde it hiele folk nammerstomear om him.
35 Dêrnei kaem al it folk ta David, dat er breaïte scoe, wylst it yette dei wier. Mar David swarde en sei: Sà mei God my dwaen en sà dêrta, as ik foar sinneûndergong brea of hwet ek priuw.
36 Do’t it folk dat fornaem, wier it goed yn hjar eagen; alles, lyk as de kening it dien hie,

wier goed yn ’e eagen fen it hiele folk.
37 En it hiele folk en hiele Israël bigriepen dyselde deis, it hie de kening syn wirk net west dat Abner, de soan fen Ner, deade wier.
38 Fierder sei de kening tsjin syn tsjinstfeinten: Witte jimme net dat der hjoed in foarst, ja in greaten ien yn Israël fallen is?
39 Mar ik, alhowol salve ta kening, bin yette weak, en dy mannen, Seruja’s soannen, binne hirder as ik. De Heare mei de kweadwaner forjilde neffens syn kwea. [pag. 315]

HAEDSTIK 4.

1 Do’t Sauls soan nou hearde dat Abner to Hebron stoarn wier, waerden syn hannen slop, en hiele Israël waerd kjel.
2 En Sauls soan hie twa mannen, oersten fen binden; de iene syn namme wier Baëna, en de oare sines Rechab, soannen fen Rimmon de Beërothyt, út ’e bern fen Benjamin, hwent Beëroth waerd ek ta Benjamin rekkene.
3 En de Beërothiten wierne flechte nei Gittaïm, dêr’t hja tahâlde as frjemdlingen, oant hjoed de dei.
4 En Jonathan, Sauls soan, hie in soan dy’t lam wier oan beide foetten; hy wier fiif jier âld, do’t de tynge fen Saul en Jonathan út Jisreël kaem, en syn minne him opkrige en flechte; mar it barde do’t hja út ’er haest flechte, dat er rekke to fallen en kreupel waerd; en syn namme wier Mefiboseth.
5 En de soannen fen Rimmon de Beërothyt, Rechab en Baëna, gyngen hinne en kamen op it gleonst fen ’e dei by Isboseth yn ’e hûs, wylst er syn middeisliep die.
6 En hja kamen yn en slaggen yn it binnenhûs, sabeare om nôt to heljen; en hja stieken him yn it ûnderliif; en Rechab en syn broer Baëna ûntkamen.
7 Hwent hja kamen yn ’e hûs wylst er op bêd laei yn ’e sliepkeamer, en sloegen him dea en houden him de holle ôf; en hja namen syn holle mei, en rounen de hiele nacht troch, de wei lâns fen ’e flakte.
8 En hja brochten Isboseths holle to Hebron, ta David, en seine tsjin de kening: Sjuch, dêr is de holle fen Isboseth, de soan fen Saul, jins fijân, dy’t jins siele socht; sa hat de Heare ús hear de kening hjoed wraek dien oan Saul en oan syn sied.
9 Mar David antwirde Rechab en syn broer Baëna, de soannen fen Rimmon de Beërothyt, en sei tsjin hjar: Sa wier as de Heare libbet, dy’t myn siele forlost hat út alle binearing:
10 him dy’t my tynge die, sizzende: Sjuch, Saul is dea! wylst er yn eigen eagen immen wier dy’t gôe tynge brocht, haw ik grypt en to Siklach deade, om him opbringersjild to jaen.
11 Hofollestemear net scil ik, nou’t goddeleaze ljue in rjuchtfeardich man yn syn hûs op syn bêd formoarde hawwe, syn bloed fen jimme hannen easkje, en jimme fen ’e ierde fordwaen?
12 En David gebea syn jongfeinten, en hja deaden hjar, en houden hjarren de hannen en de foetten ôf, en hongen hjar op by de fiver to Hebron; mar Isboseths holle namen hja en bigroeven dy yn Abners grêf to Hebron.

HAEDSTIK 5.

1 Do kamen al de stammen fen Israël to Hebron, ta David, en hja sprieken, sizzende: Sjuch, wy binne jins biente en jins flêsk.
2 Jister en earjister, do’t Saul kening oer ús wier, wierne jo it al dy’t Israël út- en ynbrochten; dêrom hat de Heare tsjin jo sein: Dû scilst myn folk Israël weidzje, en dû scilst foarst wêze oer Israël.
3 Sa kamen al de âldsten fen Israël ta de kening to Hebron; en de kening David makke to Hebron foar it oantlit des Heare in forboun mei hjarren; en hja salven David ta kening oer Israël.
4 Tritich jier wier David âld, do’t er kening waerd; fjirtich jier hat er regearre.
5 To Hebron hie er saun jier en seis moanne regearre oer Juda; en to Jeruzalem regearre er trije en tritich jier oer hiele Israël en Juda.
6 En de kening teach mei syn mannen nei Jeruzalem, tsjin de Jebusiten dy’t yn dat gea wennen; en hja sprieken ta David, sizzende: Dû komst der net yn, mar de blinen en lammen scille dy fordriuwe; wy wolle mar sizze: David komt der net yn.
7 Mar David naem de fêsting Sion yn; dat is Davids stêd.
8 En David sei dy deis: Al hwa’t de Jebusiten slacht, lit dy gripe sawol de lammen as de blinen, dy’t Davids siele hatet! Dêrom is it sizzen: In bline en in lamme scille net yn ’e

timpel komme.
9 En David sette him nei wenjen yn ’e
fêsting, en neamde dy Davids stêd. En David
boude yn it rounom, fen Millo ôf nei binnen
ta.
10 En David waerd al geandewei greater, en
de Heare, de God der hearskaren, wier mei
him. [pag. 316]
11 En Hiram, de kening fen Tyrus, stjûrde
David boaden, en sederhout, en timmerljue
en mitselers; en hja setten David in hûs.
12 En David mirk dat de Heare him bifêstige
as kening oer Israël, en dat Er syn keninkryk
forhege om ’e wille fen syn folk Israël.
13 En David naem, nei’t er fen Hebron
kommen wier, mear bywiven en frouljue fen
Jeruzalem; ek waerden David op ’e nij
soannen en dochters berne.
14 En dit binne de nammen fen dyjingen dy’t
him to Jeruzalem berne binne: Sammua en
Sobab en Nathan en Salomo,
15 en Jibchar en Elisua en Nefech en Jafia,
16 en Elisama en Eljada en Eliféleth.
17 Do’t nou de Filistinen hearden, dat hja
David ta kening oer Israël salve hiene, teagen
al de Filistinen op om David to siikjen, mar
David, dat hearrende, teach del nei de fêsting.
18 En de Filistinen kamen en forspraetten
hjar yn ’e delling fen Refaïm.
19 Do bifrege David de Heare, sizzende: Scil
ik optsjen tsjin de Filistinen? Scille Jo se yn
myn hân jaen? En de Heare sei tsjin David:
Tsjuch op, hwent wis scil Ik de Filistinen yn
dyn hân jaen.
20 Do kaem David to Baäl Pearazim; en David
forsloech se dêr, en sei: Foar myn oantlit is de
Heare troch myn fijannen hinnebritsen as in
trochbraek fen wetter; dêrom neamde er de
namme fen dat plak Baäl Pearazim.
21 En hja lieten hjar ôfgoaden dêr, en David
en syn mannen namen dy mei.
22 Mar de Filistinen teagen yetris op, en wer
forspraetten se hjar yn ’e delling fen Refaïm.
23 Do bifrege David de Heare, dy sei: Dû
scilst net optsjen; tsjuch hjar fen efteren om
en kom hjarren bynei flak by de
balsembeammen.
24 En it mei barre hwennearstû in rûzjen
rinnen hearst oer de toppen fen ’e
balsembeammen, datstû dy repst, hwent den
is de Heare foar dyn oantlit úttein om it leger
fen ’e Filistinen to slaen.
25 En David die lyk as de Heare him hjitten
hie; en hy forsloech de Filistinen fen Geba ôf
oant by Gezer.

HAEDSTIK 6.

1 Dêrnei forsammele David yetris al de
útlêzenen fen Israël, tritich tûzen man.
2 En David makke tarissing, en teach mei al
it folk dat er by him hie op nei Baälim Juda,
om dêr Gods arke wei to heljen, dêr’t de
Namme by oanroppen wirdt, de namme fen ’e
Heare der hearskaren, dy’t op ’e cheruhim
troanet.
3 En hja rieden Gods arke op in nije wein, en
hellen hjar út it hûs fen Abinadab, dat op in
hichte stiet, wylst Uzza en Ahio, Abinadabs
soannen, de nije wein stjûrden.
4 Do’t hja den, mei Gods arke derop,
foartrieden út Abinadabs hûs, dat op ’e hichte
stiet, roun Ahio foar de arke út.
5 En David en it hiele hûs fen Israël dounsen
út alle macht foar des Heare oantlit, op lieten,
en by siters, en by harpen, en by pauken, en
by bekkens, en by simbalen.
6 Mar do’t hja njonken Nachons terskflier
wierne, sloech Uzza de hannen oan Gods arke
om hjar tsjin to hâlden, hwent de oksen
stroffelen.
7 Do lôge de grime des Heare op tsjin Uzza,
en God sloech him dêr om syn
ûnbitochtsumens; en hy stoar dêr by Gods
arke.
8 En David wier ûntdien, dat de Heare Uzza
tobritsen hie; en hy neamde dat plak Peares
Uzza, oant hjoed de dei.
9 En David freze de Heare dy deis en sei: Ho
scil de arke des Heare ta my komme?
10 Dêrom woe David de arke des Heare net to
sines bringe litte yn Davids stêd; mar David
liet hjar bisiden sette yn it hûs fen Obed
Edom, de Gethyt.
11 En de arke des Heare bleau yn it hûs fen
Obed Edom de Gethyt trije moanne; en de
Heare seinge Obed Edom en syn hiele hûs.
12 Mar do’t de kening David de boade krige,
sizzende: De Heare hat it hûs fen Obed Edom
en al hwet er hat, seinge om ’e wille fen Gods
arke, do gyng David hinne en helle Gods arke

út Obed Edoms hûs en brocht hjar op nei
Davids stêd, mei freugde.
13 En it barde, dat er om 'e seis stappen dy't
de dragers fen 'e arke des Heare [pag. 317] diene,
in okse en in mest keal offere.
14 En David dounse út alle macht foar it
oantlit des Heare, en David wier girde mei in
linnen skouderkleed.
15 Sa brochten David en it hiele hûs fen Israël
de arke des Heare op mei jubel en
bazuneklank.
16 En it barde, do't de arke des Heare yn 'e
stêd fen David kaem, dat Michal, Sauls
dochter, ta it rút útseach. En do't hja de
kening David springen en dounsjen seach foar
it oantlit des Heare, forachte hja him yn hjar
herte.
17 Do't hja de arke des Heare den ynbrocht
en to plak set hiene, midden yn'e tinte dy't
David for hjar spand hie, offere David
brânoffers en tankoffers foar it oantlit des
Heare.
18 En do't David dien hie mei it offerjen fen it
brânoffer en fen 'e tankoffers, seinge er it folk
yn 'e namme fen 'e Heare der hearskaren.
19 En hy dielde it hiele folk, de hiele
mannichte fen Israël, fen 'e mânljue oant 'e
frouljue, hjarren allegearre in breakoeke en in
stik flesk en in rozinekoeke út. Dêrnei teach al
it folk foart, in elk nei syn hûs.
20 Do't David ek weromgyng om syn hûs to
seingjen, kaem Michal, Sauls dochter, David
yn 'e miette, en sei: Hwet hat Israëls kening
himsels hjoed in eare oandien, dat er him niis
foar de eagen fen 'e tsjinstfammen fen syn
tsjinstfeinten ûntbleate hat, lyk as lichte ljue
hjar ûnbiskamsum ûntbleatsje!
21 Mar David sei tsjin Michal: Foar it oantlit
des Heare, dy't my útkard hat boppe jimme
heit en boppe syn hiele hûs, om my ta foarst
oer it folk des Heare, oer Israël, to stellen, ja,
foar it oantlit des Heare scil ik dounsje!
22 En ik scil my noch mear fornederje as niis,
en lyts wêze yn eigen eagen; en by de
tsjinstfammen dêrstû it oer hiest, by dyen scil
ik ta myn eare komme.
23 En Michal, Sauls dochter, krige gjin bern
oan 'e dei fen hjar dea ta.

HAEDSTIK 7.

1 En it barde do't de kening yn syn hûs
wenne, en de Heare him rounom rêst jown
hie fen al syn fijannen,
2 dat de kening tsjin de profeet Nathan sei:
Sjuch ris, ik wenje yn in sederhouten hûs, en
Gods arke hâldt ta ûnder tintlinnen.
3 Do sei Nathan tsjin de kening: Gean hinne,
doch alles hwet yn jins herte is, hwent de
Heare is mei jo.
4 Mar it barde dyselde nachts, dat it wird
des Heare ta Nathan kaem, sizzende:
5 Gean, en siz tsjin myn tsjinstfeint, tsjin
David: Sa seit de Heare: Scoestû My in hûs
sette om der yn to wenjen?
6 Ik haw ommers yn gjin hûs wenne fen 'e
deis ôf dat Ik Israëls bern út Egypte opfierde
oant hjoed de dei ta, mar Ik bin omtein yn in
tinte, to witten yn in tabernakel.
7 Rounom dêr't Ik mei al de bern fen Israël
omtein bin, haw Ik dêr ea ien wird spritsen, ta
ien fen Israëls stammen, hwa't Ik hjitten
hawwe scoe myn folk Israël to weidzjen,
sizzende: Hwerom sette jimme My net in
sederhouten hûs?
8 Nou den, sa scilstû tsjin myn tsjinstfeint,
tsjin David, sizze: Sa seit de Heare der
hearskaren: Ik sels haw dy nommen fen 'e
skieppeweide, efter de skiep wei, datstû foarst
wêze scoest oer myn folk, oer Israël;
9 en Ik haw mei dy west rounom dêrstû tein
bist, en haw al dyn fijannen foar dyn oantlit
útroege; en Ik scil dy in greate namme
meitsje, lyk as de namme fen 'e greaten dy't
op 'e ierde binne.
10 En Ik scil myn folk Israël plak bistelle en it
plantsje, dat it op syn eigen plak wenje mei en
net langer opjage wirdt; en de tsjoede bern
scille it net wer binearje lyk as eartiids
11 en sûnt de dei dat Ik rjuchters stelde oer
myn folk Israël. Mar Ik scil dy rêst jaen fen al
dyn fijannen; en de Heare docht dy to witten
dat de Heare dy in hûs sette scil.
12 Hwennear't dyn dagen fol binne, en dû by
dyn âffears rêste scilst, scil Ik dyn sied,
foartkommen út dyn lichem, nei dy opstean
litte en syn keninkryk bifêstigje.
13 Dy scil myn namme in hûs sette; en Ik scil
syn keninklike troan bifêstigje oant yn
ivichheit.
14 Ik scil him wêze ta in heit, en hy scil My

wêze ta in soan; en as er mis-[pag. 318]-
docht, scil Ik him straffe mei in minskeroede
en mei pleagen fen minskebern.
15 Mar myn genede scil fen him net wike, lyk
as Ik se weinommen haw fen Saul, dy't Ik foar
dyn oantlit weinommen haw.
16 En dyn hûs en dyn keninkryk scille
bistindich wêze foar dyn oantlit oant yn
ivichheit; en yn ivichheit scil dyn troan stean.
17 Neffens al dy wirden en neffens dat hiele
gesicht, sa spriek Nathan ta David.
18 Do gyng de kening David yn, en bleau foar
it oantlit des Heare, en hy sei: Hwa bin ik,
Heare Heare, en hwet is myn hûs, dat Jo my
hjir oan ta brocht hawwe?
19 En dat wier noch to lyts yn jins eagen,
Heare Heare, reden hwerom't Jo it hûs fen jins
tsjinstfeint ek ûnthjitten dien hawwe oant yn
'e fiere takomst; en dat de wet fen 'e minsken,
Heare Heare.
20 En hwet scil David yette mear ta Jo
sprekke? hwent Jo kenne jins tsjinstfeint,
Heare Heare.
21 Om 'e wille fen jins wird, en neffens jins
hert hawwe Jo al dizze greate dingen dien, om
se jins tsjinstfeint bikend to meitsjen.
22 Dêrom binne Jo great, Heare God, hwent
der is gjinien lyk as Jo, en der is gjin God
bûten Jo, neffens alles hwet wy mei ús earen
heard hawwe.
23 En hwa is lyk as jins folk, lyk as Israël, in
ienich folk op ierde, om hwaens wille God
kommen is om it to forlossen ta syn folk, en
om Himsels namme to meitsjen, en om hwet
greats oan jimme to dwaen, en freeslike
dingen oan jins lân, foar it oantlit fen jins folk,
dat Jo forlost hawwe út Egypte, fen de
heidenen en hjar goaden?
24 Ja, Jo hawwe it folk Israël bifêstige ta jins
folk oant yn ivichheit, en Jo, Heare, binne
hjarren ta in God wirden.
25 Nou den, Heare God, lit it wird dat Jo oer
jins tsjinstfeint en oer syn hûs spritsen hawwe
bistean oant yn ivichheit; en doch lyk as Jo
spritsen hawwe;
26 dat jins namme great wêze mei oant yn
ivichheit, dat der sein wirde mei: De Heare
der hearskaren is God oer Israël; en it hûs fen
jins tsjinstfeint David scil bistindich wêze foar
jins oantlit.
27 Hwent Jo, Heare der hearskaren, Jo God
fen Israël, Jo hawwe it ear fen jins tsjinstfeint
iepene, sizzende: Ik scil dy in hûs sette; dêrom
hat jins tsjinstfeint syn herte foun yn it gebet
ta Jo.
28 En nou, Heare Heare, Jo binne God en jins
wirden binne wierheit, en Jo hawwe dit goede
ta jins tsjinstfeint spritsen.
29 Lit it Jo nou den haegje it hûs fen jins
tsjinstfeint to seingjen, dat it yn ivichheit foar
jins oantlit wêze mei; hwent Jo, Heare Heare,
hawwe spritsen, en troch jins seining scil it
hûs fen jins tsjinstfeint seinge wirde yn der
ivichheit.

HAEDSTIK 8.

1 En it barde dêrnei dat David de Filistinen
forsloech en ûnderbrocht; en David naem de
Filistinen de leije fen it biwâld út hannen.
2 Ek forsloech er de Moäbiten, en meat hjar
mei it snoer, wylst er hjar oer de groun hie to
lizzen; en hy meat mei it dûbel snoer om to
deadzjen, en mei it inkeld snoer om yn it
libben to litten. Sa waerden de Moäbiten
David tsjinstber en skatplichtich makke.
3 Ek forsloech David Hadadézer, de soan fen
Rehob, de kening fen Soba, do't er opteach
om syn macht to fêstigjen oan 'e rivier de
Eufraet.
4 En David naem him sauntjinhûndert
ruters ôf en tweintich tûzen man foetfolk; en
David forlamme de lûkhynders, mar hûndert
lûkhynders hâldde er sels.
5 En de Arameërs fen Damaskus kamen om
Hadadézer, de kening fen Soba, to helpen;
mar David forsloech fen de Arameërs twa en
tweintich tûzen man.
6 En David stelde lânfâden oan yn Aram
Damaskus, en de Arameërs waerden David
tsjinstber en skatplichtich; en de Heare holp
David oeral dêr't er hinne teach.
7 En David naem de gouden skylden dy't
Hadadézers feinten by hjar hawn hiene, en
brocht se to Jeruzalem.
8 En út Betach en út Berothai, stêdden fen
Hadadézer, naem de kening David gâns koper
mei. [pag. 319]
9 En do't Thoï, de kening fen Hamath,
hearde dat David it hiele leger fen Hadadézer
forslein hie,

10 stjûrde Thoï syn soan Joaram ta de kening
David, om him to freegjen nei syn wolwêzen
en om him lok to winskjen, dat er mei
Hadadézer striden en him forslein hie, hwent
Hadadézer oarlogge oanhâldend tsjin Thoï, en
yn syn hân wier silvergûd en goudgûd en
kopergûd.
11 Dat hillige de kening David ek oan ’e
Heare, mei it silver en it goud dat er hillige hie
fen al de folken dy’t er ûnderwirpen hie:
12 fen ’e Arameërs, en fen ’e Moäbiten, en fen
Ammons bern, en fen ’e Filistinen, en fen ’e
Amalekiten, en fen ’e bút fen Hadadézer, de
soan fen Rehob, de kening fen Soba.
13 Ek makke David namme, do’t er
weromkaem nei’t er de Arameërs forslein hie
yn ’e Sâltdelling, achttjin tûzen man.
14 En hy stelde lânfâden oan yn Edom, yn
hiele Edom stelde er lânfâden oan, en al de
Edomiten waerden David tsjinstber; en de
Heare holp David oeral dêr’t er hinneteach.
15 Sa regearre David oer hiele Israël, en David
die al syn folk rjucht en gerjuchtichheit.
16 Joäb nou, de soan fen Seruja, stie oer it
leger; en Josafat, de soan fen Achilud, wier
kânselier.
17 En Sadok, de soan fen Ahitub, en
Achimélech, de soan fen Abjathar, wierne
preesters, en Seraja wier skriuwer.
18 En Benaja, de soan fen Jojada, hie de
Krethi en de Plethi, en Davids soannen wierne
preesters.

HAEDSTIK 9.

1 En David sei: Is der yette immen
oerbleaun fen Sauls hûs, hwa’t ik ginst dwaen
mei om ’e wille fen Jonathan?
2 Nou hie it hûs fen Saul in tsjinstfeint,
hwaens namme wier Siba; en hja rôpen him ta
David. En de kening sei tsjin him: Bistû Siba?
En hy sei: Jins tsjinstfeint.
3 En de kening sei: Is der noch net immen
fen Sauls hûs, hwa’t ik Gods ginst biwize mei?
Do sei Siba tsjin de kening: Der is yette in
soan fen Jonathan, dy’t lâm is oan beide
foetten.
4 En de kening sei tsjin him: Hwer is er? En
Siba sei tsjin ’e kening: Sjuch, hy is yn ’e hûs
by Machir, de soan fen Ammiël, to Lodebar.
5 Do stjûrde de kening David mannen en
liet him helje fen Lodebar, út it hûs fen
Machir, de soan fen Ammiël.
6 Do’t Mefibóseth, de soan fen Jonathan,
Sauls soan, nou ta David kaem, foel er op it
oantlit, en bûgde him. En David sei:
Mefibóseth! En hy sei: Hjir is jins tsjinstfeint.
7 En David sei tsjin him: Eangje net, hwent
ik scil dy wier ginst biwize om ’e wille fen
jimme heit Jonathan; en ik scil dy alle lân fen
jimme heit Saul weromjaen, en dû scilst alle
dagen by my oan tafel brea-ite.
8 Do bûgde er him, en sei: Hwet is jins
tsjinstfeint, dat jo omsjoen hawwe nei sa’n
deade houn as ik bin?
9 Do rôp de kening Siba, Sauls tsjinner, en
sei tsjin him: Al hwet Saul en syn hiele hûs
sines west hat, haw ik dyn heare soan jown;
10 en dû scilst it lân for him biarbeidzje, dû
sels en dyn soannen en dyn tsjinstfeinten, en
safolle ynbringe dat dyn heare soan brea hat
to iten; en Mefibóseth, dyn heare soan, scil
alle dagen by my oan tafel breaïte. Siba nou
hie fyftjin soannen en tweintich tsjinstfeinten.
11 En Siba sei tsjin de kening: Neffens alles
hwet myn hear de kening syn tsjinstfeint hjit,
sà scil jins tsjinstfeint dwaen; alhowol,
Mefibóseth scoe it by my oan tafel hawwe as
wier it ien fen ’e kening syn soannen.
12 En Mefibóseth hie in jonge soan, hwaens
namme wier Micha; en allegearre dy’t Siba by
him yn ’e hûs hie wierne Mefibóseths
tsjinners.
13 Sa kaem Mefibóseth to Jeruzalem to
wenjen, hwent hy iet alle dagen by de kening
oan tafel; en hy wier lam oan beide foetten.

HAEDSTIK 10.

1 En it barde dêrnei dat de kening fen
Ammons bern stoar, en syn soan Hanun
waerd kening yn syn plak.
2 Do sei David: Ik scil ginst dwaen oan
Hanun, de soan fen Nahas, lyk as syn heit
ginst oan my dien hat. En [pag. 320] David stjûrde
tsjinstfeinten, om him troch hjar tsjinst to
treasten oer syn heit. En Davids tsjinstfeinten
kamen yn it lân fen Ammons bern.
3 Do seine de foarsten fen Ammons bern
tsjin Hanun, hjar hear: Earet David jins heit yn
jins eagen, om’t er treasters ta jo stjûrd hat?
Hat David syn tsjinstfeinten dêrom net ta jo

stjûrd, om de stêd op to nimmen, hjar to bispieden en hjar ûnderstboppest to kearen?
4 Do naem Hanun Davids tsjinstfeinten en skearde hjarren it bird heal ôf, en snie hjarren de klean healwei ôf, oan it efterst ta, en hy liet hjar gean.
5 Do't hja dat David to witten diene, stjûrde er hjarren gûds yn 'e miette, hwent dy mannen skammen hjar tige; en de kening sei: Bliuw to Jericho oant jimme bird wer woeksen is; kom den werom.
6 Do't Ammons bern nou seagen dat hja op in kweanamme kommen wierne by David, stjûrden Ammons bern boaden út en hierden fen de Arameërs fen Beth Rehob en fen de Arameërs fen Soba tweintich tûzen man foetfolk, en fen 'e kening fen Maächa tûzen man, en fen 'e mannen fen Tob toalve tûzen man.
7 En David, dat hearrende, stjûrde Joäb der op út mei it hiele leger, to witten de helten.
8 En Ammons bern teagen út en stelden hjar yn slachoarder by de doar fen 'e poarte, wylst de Arameërs fen Soba en Rehob en de mannen fen Tob en Maächa bisiden yn it f jild wierne.
9 Do't Joäb den seach dat it front fen 'e slachoarder tsjin him wier, fen foaren en fen efteren, socht er de bêsten út al de útlêzenen fen Israël en stelde hjar op tsjin de Arameërs,
10 mar it oare folk joech er ûnder it bifel fen syn broer Abisai, en dy stelde er op tsjin Ammons bern.
11 En hy sei: Mochten de Arameërs my oerkinne, den scilstû my to help komme; en mochten Ammons bern dy oerkinne, den scil ik dy to help komme.
12 Wêz sterk, en lit ús sterk wêze for ús folk en for de stêdden fen ús God; en de Heare mei dwaen hwet goed is yn syn eagen.
13 Do teagen Joäb en it folk dat er by him hie foarút ta de striid tsjin de Arameërs, en hja flechten for syn oantlit.
14 Do't Ammons bern lykwol seagen dat de Arameërs flechten, flechten hja ek for it oantlit fen Abisai en ûntwieken yn 'e stêd. En Joäb teach werom fen Ammons bern en kaem to Jeruzalem.
15 Mar de Arameërs, sjende dat hja foar Israëls oantlit slein wierne, forienigen hjar op 'e nij;
16 en Hadarézer stjûrde boaden en liet de Arameërs dy't oer de rivier wenje opkomme, en hja kamen to Helam, en Sobach, Hadarézers kriichsoerste, teach foar hjarren út.
17 Do't dat David trochdien waerd, forsammele er hiele Israël, en teach oer de Jordaen, en kaem to Helam. En de Arameërs stelden hjar tsjin David op en strieden mei him.
18 Mar de Arameërs flechten for Israëls oantlit, en David deade fen 'e Arameërs saunhûndert lûkhynders en fjirtich tûzen rydhynders; ek sloech er Sobach, hjar kriichoerste, dat er it dêr bistoar.
19 Do't al de keningen dy't Hadarézer tsjinnen den seagen dat hja foar Israëls oantlit slein wierne, makken hja frede mei Israël en waerden hjarren tsjinstber; en de Arameërs drigen der tsjin oan Ammons bern langer to helpen.

HAEDSTIK 11.

1 En it barde mei forrin fen in jier, tsjin de tiid hwennear't de keningen úttsjugge, dat David Joäb en syn tsjinstfeinten en hiele Israël útstjûrde. En hja plonderen Ammons bern en bilegeren Rabba, wylst David to Jeruzalem bleau.
2 En it barde tsjin de jountyd, dat David fen it bêd gyng, en wannele op it dak fen it keningshûs; en fen it dak seach er in frou dy't hjar wosk, en dy frou wier tige tsjep fen uterlik.
3 En David stjûrde der gûdden op út en fornaem nei de frou, en hy krige it biskied: Is dat Bathséba net, de dochter fen Eliam, de frou fen Uria de Hethyt?
4 Do stjûrde David boaden, en liet hjar helje. En do't hja ta him kommen wier, sliepte er by hjar, nei't hja hjar reinige hie fen hjar ûnreinens; dêrnei gyng hja wer nei hûs. [pag. 321]
5 En de frou waerd swier, en hja liet der David tynge fen dwaen; ik bin swier wirden, sei hja.
6 Do die David de boade oan Joäb: Stjûr Uria de Hethyt ta my. En Joäb stjûrde Uria ta David.
7 Do't Uria den ta him kaem, frege David nei

Joäbs wolwêzen, en nei it wolwêzen fen it folk,
en ho't it der mei de oarloch foar stie.
8 Dêrnei sei David tsjin Uria: Gean nei hûs
en waskje dyn foetten. En do't Uria út 'e
kening syn hûs kaem, waerd him in gerjucht
fen 'e kening efternei brocht.
9 Mar Uria joech him del foar de doar fen 'e
kening syn hûs, mei al de tsjinstfeinten fen
syn hear; en hy gyng net nei syn eigen hûs.
10 En hja fornijden it David, sizzende: Uria is
net nei hûs gien. Do sei David tsjin Uria:
Komstû net fen 'e reis? hwerom bistû net nei
hûs gien?
11 En Uria sei tsjin David: De arke en Israël
en Juda hâlde ta yn tinten, en myn hear Joäb
en de tsjinstfeinten fen myn hear lizze yn it
iepen fjild; en scoe ik nei hûs gean to iten en
to drinken, en to sliepen by myn frou? Sa wier
as jo libje en jins siele libbet, soks scil net
wêze.
12 En David sei tsjin Uria: Bliuw hjir hjoed ek,
den scil ik dy moarn gean litte. Sa bleau Uria
dy deis to Jeruzalem.
13 Mar de oare deis bea David him foar syn
oantlit to iten en to drinken, en hy makke him
dronken. Dêrnei gyng er de jouns by tafel wei
om him del to jaen op syn leger, mei de
tsjinstfeinten fen syn hear, mar yn syn hûs
kaem er net.
14 En it barde de moarns dat David in brief
skreau oan Joäb, en hy stjûrde dy troch Uria's
eigen hân.
15 En hy skreau en gebea yn it brief: Set Uria
foaroan yn it fûlst fen 'e striid, en tsjuch den
tobek efter him wei, dat er slein wirde mei en
stjerre.
16 En it barde nei't Joäb de stêd opnommen
hie, dat er Uria op in plak sette dêr't er fen
wist dat dêr striidbere mannen tahâldden.
17 Do't de mannen fen 'e stêd den útteagen
en mei Joäb strieden, foelen der hwa fen it
folk, fen Davids feinten, en Uria de Hethyt
stoar ek.
18 Do stjûrde Joäb boade, en die David it
hiele forslach fen 'e striid.
19 En hy gebea en sei de boade: Hwennearstû
de kening it hiele forslach fen 'e striid dien
hast,
20 en it mocht barre dat de kening syn grime
opkomt, en hy tsjin dy seit: Hwerom hawwe
jimme jim ek sa nei oan 'e stêd weage, om dêr
to striden? Bigriepen jimme den net dat hja
boppe fen 'e mûrre ôf sjitte scoene?
21 Hwa hat Abimélech, de soan fen
Jerubbéseth, forslein? Smiet in frou net fen 'e
mûrre ôf in stik fen in mounlestien op him,
dat er dêr to Thebes stoar? Hwerom hawwe
jimme jim sa tichte by de mûrre weage? den
scilstû sizze: Jins tsjinstfeint Uria de Hethyt is
ek dea.
22 En de boade gyng, en kaem, en forhelle
David alles dêr't Joäb him mei útstjûrd hie.
23 En de boade sei tsjin David: De ljue wierne
ús oermânsk en teagen tsjin ús to fjilde, mar
wy setten hjar efternei oan 'e poartedoar ta;
24 do skeaten de bôgesjitters fen 'e mûrre ôf
op jins feinten, dat der gûdden fen 'e kening
syn feinten dea bleauwen; en jins feint Uria de
Hethyt is ek dea.
25 En David sei tsjin de boade: Sa scilstû tsjin
Joäb sizze: Lit dizze saek net kwea wêze yn
jins eagen, hwent it swird fortart de iene sawol
as de oare; striid noch fûler tsjin de stêd, en
forwoast hjar; en sa scilstû him oantreastigje.
26 Do't Uria's frou nou hearde dat hjar man
Uria dea wier, gyng hja yn'e rouwe fen hjar
hear.
27 Mar do't de rouwe om wier, stjûrde David
gûdden en naem hjar by him yn 'e hûs; en hja
waerd him ta frou, en berne him in soan. Mar
dat stik dat David dien hie wier kwea yn 'e
eagen des Heare.

## HAEDSTIK 12.

1 Dêrom stjûrde de Heare Nathan ta David;
en do't dy ta him kommen wier, sei er tsjin
him: Der wierne ris twa mannen yn in stêd, in
riken en in earmen ien.
2 De rike hie skiep en kij by de mannichte;
3 de earme lykwols hie oars neat as ien lyts
eilaem, dat er kocht hie en op-[pag. 322]-
brocht oant it great wirden wier by him en by
syn bern tagelyk; it iet fen syn byt, en dronk út
syn romer, en sliepte op syn knibbel, en it
wier him in dochter allyk.
4 Do't de rike man nou immen by him krige,
bigreate it him to nimmen fen syn skiep en
fen syn kij, om it de reisbere man dy ta him
kommen wier ré to meitsjen; en hy naem de
earme man syn eilaem en makke dat de man

ré dy ta him kommen wier.
5 Do waerd David tige grammoedich op dy man, en hy sei tsjin Nathan: Sa wier as de Heare libbet, de man dy’t dat dien hat is de dea skildich;
6 en dat eilaem scil er fjouwerdûbeld weromjaen, dêrom dat er dat stik dien en gjin erbarming hawn hat.
7 Do sei Nathan tsjin David: Jo binne dy man! Sa seit de Heare, de God fen Israël: Ik haw dy ta kening salve oer Israël en Ik haw dy rêdden út Sauls hân.
8 En Ik haw dy dyn heare hûs jown, en dyn heare frouljue op ’e knibbel, ja, Ik haw dy it hûs fen Israël en it hûs fen Juda jown; en byhwennear’t dat to min west hie, scoe Ik dy der yette mear by jown hawwe.
9 Hwerom hastû it wird des Heare forachte en doch hwet kwea is yn syn eagen? Dû hast Uria de Hethyt mei it swird forslein, en syn frou hastû dysels ta frou nommen, en him hastû deade troch it swird fen Ammons bern.
10 Nou den, it swird scil fen dyn hûs net wike oant yn ivichheit, dêrom datstû My forachte hast, en de frou fen Uria de Hethyt nommen hast, dat hja dyn frou wêze mocht.
11 Sa seit de Heare: Sjuch, Ik scil kwea oer dy komme litte út dyn eigen hûs, en Ik scil dyn frouljue nimme foar dyn eagen en jow hjar oan dyn neiste, dat dy by dyn frouljue lizze mei foar de eagen fen dizze sinne.
12 Hwent dû hast it yn it forhoalen dien, mar Ik scil itselde dwaen foar hiele Israël en foar de sinne.
13 Do sei David tsjin Nathan: Ik haw sûndige tsjin de Heare. En Nathan sei tsjin David: Den hat de Heare jins sûnde ek forjown; jo scille net stjerre.
14 Lykwols, omdat jo troch dit stik de fijannen des Heare reden ta swiere laster jown hawwe, scil it bern dat jo berne is wis stjerre.
15 Do gyng Nathan nei hûs. En de Heare sloech it bern dat Uria’s frou David berne hie, dat it tige siik waerd.
16 En David socht God for it jonkje; en David fêste ynmoedich, en kaem yn en laei de hiele nacht oer de ierde.
17 Do gyngen de âldsten fen syn hûs nei him ta, om him to biwegen oerein to kommen; mar hy woe net en iet gjin brea mei hjarren.
18 En it barde de saunde deis dat it bern stoar; en Davids tsjinners seagen der tsjin oan him to sizzen dat it bern wei wier; hwent hja seine: Sjuch, do’t it bern yette yn it libben wier, sprieken wy him oan, mar hy hearde net nei ús stimme; ho kinne wy him den oansizze: It bern is wei? hwent hy mocht it him ris neinimme.
19 Mar David fornaem dat syn tsjinners ûnderinoar gruten; do bigriep David dat it bern wei wier; dêrom sei David tsjin syn tsjinners: Is it bern wei? En hja seine: It is wei.
20 Do kaem David oerein fen’e ierde, en wosk en salve him, en teach oare klean oan, en gyng yn it hûs des Heare en oanbea; dêrnei kaem er yn ’e hûs, en frege om brea, en hja setten him brea foar, en hy iet.
21 Dêrom seine syn tsjinners tsjin him: Hwet is dit for ding dat jo dien hawwe? Om ’e wille fen it libbene bern hawwe jo fêste en skriemd, en nauwerneed is it bern wei of jo jowe jo oerein to breaïten.
22 En hy sei: Do’t it bern yette libbe, haw ik fêste en skriemd, hwent ik tocht: Hwa wit scil de Heare my net genedich wêze, dat it bern yn it libben bliuwt.
23 Mar nou is it wei, dat hwerom scoe ik langer fêstje? Kin ik him yette weromhelje? Ik scil wol ta him gean, mar hy scil net weromkomme ta my.
24 Dêrnei treaste David syn frou Bathséba, en kaem ta hjar en sliepte by hjar; en hja berne in soan, hwaens namme er Salomo neamde; en de Heare hie him ljeaf,
25 en stjûrde tynge troch de tsjinst fen ’e profeet Nathan, en neamde syn namme Jedidjah, om ’e wille des Heare. [pag. 323]
26 Joäb nou oarlogge tsjin Rabba fen Ammons bern; en hy naem de keninklike stêd yn.
27 Do stjûrde Joäb boaden ta David, en sei: Ik haw oarlogge tsjin Rabba; ek haw ik de wetterstêd ynnommen;
28 forsammelje jo nou it oare folk, en bilegerje de stêd, en nim hjar yn; hwent myn namme mocht ris oer de stêd útroppen wirde, byhwennear’t ik hjar ynnimme scoe.
29 Do forsammele David al it folk, en teach nei Rabba, en hy oarlogge der tsjin, en naem it yn.

30 En hy naem Milkom de kroan fen ’e holle,
dy’t in talint goud woech en biset wier mei
edelstiente, en hja kaem op Davids holle; en
hy fierde in tige rike bút út ’e stêd.
31 Ek fierde er it folk dat dêr wenne om utens,
en sette hjar oan ’e seagen en oan ’e izeren
houwielen en oan ’e izeren bilen, en liet hjar
arbeidzje op ’e tichelwirken; en allyksa die er
al de stêdden fen Ammons bern. Dêrnei teach
David mei al it folk werom nei Jeruzalem.

HAEDSTIK 13.

1 En neityd barde dit: Absalom, Davids soan,
hie in tsjeppe sister, hwaens namme wier
Thamar; en Amnon, Davids soan, krige hjar
ljeaf.
2 En it wier Amnon sa near fen wegen syn
sister Thamar, dat hy der net goed fen waerd;
hwent hja wier jongfaem, dat Amnon seach
gjin mûglikheit om hjar to nei to kommen.
3 Mar Amnon hie in frjeon, hwaens namme
wier Jonadab, in soan fen Simeä, Davids
broer; en Jonadab wier in tige bitûft man.
4 Dy sei tsjin him: Hwerom falle jo by
moarnen mear ôf, jo keningssoan? Scille jo it
my net to witten dwaen? Do sei Amnon tsjin
him: Ik haw Thamar, myn broer Absaloms
sister, ljeaf.
5 En Jonadab sei tsjin him: Gean op bêd
lizzen, en bear dat jo siik binne. Hwennear’t
jimme heit den komt om ris by jo to sjen,
scille jo tsjin him sizze: Lit myn sister Thamar
dochs komme, om my to spizigjen mei brea
en de spize foar myn eagen klear to meitsjen,
dat ik it oansjen mei en ite fen hjar hân.
6 En Amnon gyng lizzen, en bearde dat er
siik wier. Do’t de kening nou kaem om ris by
him to sjen, sei Amnon tsjin de kening: Lit
myn sister Thamar dochs komme en my foar
myn eagen twa koeken klearmeitsje, dat ik ite
mei fen hjar hân.
7 Do stjûrde David boade nei hûs om
Thamar, sizzende: Gean dochs nei it hûs fen
dyn broer Amnon, en meitsje him spize klear.
8 En Thamar kaem by hjar broer Amnon yn
’e hûs, wylst er op bêd laei, en hja krige daei
en knette it, en makke der koeken fen foar syn
eagen, en bakte de koeken.
9 En hja naem de panne en kearde dy om
foar syn oantlit, mar hy wegere to iten. En
Amnon sei: Lit alle man by my wei gean! En
alle man gyng by him wei.
10 Do sei Amnon tsjin Thamar: Bring my de
spize yn ’e sliepkeamer, dat ik fen dyn hân ite
mei. En Thamar naem de koeken dy’t hja bakt
hie, en brocht se hjar broer Amnon yn ’e
sliepkeamer.
11 Wylst hja it him nou oanbea om derfen to
iten, griep er hjar, en sei tsjin hjar: Kom by
my, myn sister.
12 Mar hja sei tsjin him: Né, myn broer,
ûntearje my net, hwent sa docht men net yn
Israël, doch sok in dwaesheit net.
13 Hwent ik, hwer scoe ik mei myn skande
keare? En dû, dû scoest ien fen ’e dwazen yn
Israël allyk wêze. Sprek der den ljeaver oer
mei de kening, hwent hy scil my dy net
ûnthâlde.
14 Hy lykwols woe net nei hjar stimme harkje,
mar sterker as hja forkrêfte er hjar en skeinde
hjar.
15 Dêrnei hate Amnon hjar mei in
fûleindigen haet, hwent de haet dêr’t er hjar
mei hate wier greater as de ljeafde dêr’t er hjar
mei ljeafhawn hie; en Amnon sei tsjin hjar:
Jow dy ôf en gean foart.
16 Mar hja sei tsjin him: Der is gjin reden om
my foart to jeijen; dat kwea scoe greater wêze
as it oare datst my oandien hast. Hy lykwols
woe net nei hjar harkje.
17 En hy rôp de feint dy’t him tsjinne, en sei:
Drifkje dizze hjir by my wei nei bûten, en
skoattelje de doar efter hjar.
18 Hja nou hie in wiid kleed oan, hwent yn
sokke mantels plichten de [pag. 324]
keningsdochters dy’t jongfaem wierne to
rinnen. En syn tsjinner brocht hjar nei bûten,
en skoattele de doar efter hjar.
19 Do die Thamar yeske op ’e holle, en
toskoerde it wide kleed dat hja oanhie; en hja
hâldde de hannen oan ’e holle en gyng al
kritende oer de wei.
20 En hjar broer Absalom sei tsjin hjar: Hat
dyn broer Amnon dy to nei west? Hâld dy mar
stil, myn sister, it is dyn broer; tsjuch dy dizze
saek net to folle oan. Sa bleau Thamar iensum
by hjar broer Absalom yn ’e hûs.
21 Do’t de kening David al dy dingen hearde,
waerd er tige grammoedich.
22 Absalom lykwols spriek net mei Amnon,

noch goed noch kwea, mar Absalom hate Amnon, om reden dat er syn sister Thamar ûnteare hie.
23 En it barde folút twa jier letter dat Absalom de skieppeskearders hie to Baäl Hazor, dat by Efraïm leit; en Absalom bea al de soannen fen 'e kening.
24 En Absalom kaem ta de kening en sei: Sjuch, nou hat jins tsjinstfeint de skieppeskearders, lit de kening en syn tsjinstfeinten dochs mei jins feint gean.
25 Mar de kening sei tsjin Absalom: Né, myn soan, lit ús dochs net allegearre meiïnoar gean, dat wy dy net ta in lêst binne. En alhowol't er oanhâldde, woe er net mei, mar seinge him.
26 Do sei Absalom: Sa net, lit myn broer Amnon den meigean. Mar de kening sei tsjin him: Hwerfor scoe dy mei?
27 Do't Absalom lykwols oanhâldde, liet er Amnon en al de keningssoannen meigean.
28 En Absalom gebea en sei syn feinten: Tink der om, hwennear't Amnons herte fleurich is fen 'e wyn, en ik tsjin jimme siz: Slach Amnon dea, den scille jimme him deadzje; eangje net, bin ik it net dy't it jimme gebean haw? Wêz sterk en wêz ûnforfeard.
29 En Absaloms feinten diene Amnon lyk as Absalom gebean hie. Do sprongen al de keningssoannen oerein, en kleauwen in elk op syn ezel en flechten.
30 En it barde wylst hja ûnderweis wierne, dat de rop ta David kaem, sizzende: Absalom hat al de soannen fen 'e kening forslein, en der is gjinien fen hjarren oerbleaun.
31 Do gyng de kening oerein, en toskoerde syn klean, en liet him oer de groun falle, wylst syn tsjinstfeinten der allegearre mei toskoerde klean by stiene.
32 Mar Jonadab, de soan fen Simeä, Davids broer, fette it wird op en sei: Myn hear hoecht gjin noed to hawwen dat hja al de jonge mannen, de soannen fen 'e kening, deade hawwe, Amnon allinnich is mar dea, hwent dêr hat Absalom mei omroun fen'e eigenste deis ôf dat er syn sister Thamar skeind hat.
33 Myn hear de kening moat it net sa swier opnimme en mien, dat de keningssoannen allegearre dea binne, hwent Amnon allinnich is dea.
34 Absalom nou flechte. En de jongfeint dy't op wacht stie, sloech de eagen op en seach ta, en sjuch, dêr kaem gâns folk de wei del efter him, fen 'e berchkant.
35 Do sei Jonadab tsjin 'e kening: Sjuch, dêr komme de soannen fen 'e kening oan; neffens jins tsjinstfeint syn sizzen, sa hat it him tadroegen.
36 En it barde do't er útspritsen wier, sjuch, dêr kamen de keningssoannen oan, en hja setten hjar lûd út en skriemden; en de kening en al syn tsjinstfeinten skriemden ek mei in tige great geskriem.
37 Mar Absalom wier flechte en teach nei Talmai, de soan fen Ammihur, de kening fen Gesur. En David roude om syn soan al dy dagen.
38 Absalom den hie de flecht nommen en wier nei Gesur tein, en hy bleau dêr trije jier.
39 Do krige de kening David hertsynliken langst om nei Absalom ta; hwent hy wier oer it forlies fen Amnon hinne.

HAEDSTIK 14.

1 Do't Joäb, de soan fen Seruja, den fornaem dat it herte fen 'e kening oer Absalom hong,
2 stjûrde Joäb gûdden nei Tekoä, en liet dêr in wize frou weihelje, en hy sei tsjin hjar: Bear dochs dat jo rouwe, en tsjuch rouklean oan, en salvje jo net mei oalje, mar kom as in frou dy't al forskate dagen roud hat om in forstoarne;
3 en gean nei de kening, en sprek sa [pag. 325]
en sa ta him. En Joäb joech hjar de wirden yn 'e mûle.
4 En de Tekoïtyske frou kaem ta de kening, en do't hja op it oantlit oer de groun fallen wier en hjar bûgd hie, sei hja: Help, o kening!
5 En de kening sei tsjin hjar: Hwet is der oan? En hja sei: Och, ik bin widdou en myn man is dea.
6 En jins tsjinstfaem hie twa soannen, en dy rekken togearre yn it fjild oan it fjuchtsjen, en der wier gjinien dy't hjar skiede koe; sa forsloech de iene de oare en deade him.
7 En sjuch, nou is de hiele sibbe opstien tsjin jins tsjinstfaem en hja hawwe sein: Hjir mei him dy't syn broer forslein hat, dat wy him deadzje meije for de siele fen syn broer dy't er formoarde hat, en de erfgenamt ek

fordylgje; sa wolle hja de koal fjûr dy't ik yette oer haw útdwêste, dat hja myn man gjin namme noch oerbliuwsel op 'e ierdboaijem litte.
8 Do sei de kening tsjin de frou: Gean mar nei hûs, ik scil jins saek bistelle.
9 En de Tekoïtyske frou sei tsjin de kening: Myn hear de kening, lit my en ús heite hûs de skild hawwe, mar de kening en syn troan binne ûnskildich.
10 En de kening sei: Hwa tsjin jo sprekke mei, bring dy ta my, en hy scil jo foartoan net wer toneikomme.
11 En hja sei: Lit de kening dochs tinke oan 'e Heare jins God, dat de bloedwrekers net al to machtich oan it fordjerren geane, en hja myn soan net fordylgje. Do sei er: Sa wier as de Heare libbet, gjin hier fen jins soan scil op 'e ierde falle.
12 Do sei de frou: Lit jins tsjinstfaem dochs in wird ta myn hear de kening sprekke meije. En hy sei: Sprek.
13 En de frou sei: Hwerom hawwe jo itselde den bitocht tsjin Gods folk? Hwent nou't de kening dit útslútsel jown hat, is er sels in skildige allyk, om't de kening lit syn eigen forskoveling net weromkomme.
14 Hwent wy scille ienris stjerre, en wêze as wetter dat útgetten wirdt oer de ierde en net wer forgearre wirde kin; God lykwols nimt de siele net wei, mar tinkt tinzen om in forstjitteling net fen Him to stjitten.
15 Dat ik nou den kommen bin om dit wird ta myn hear de kening to sprekken, is omdat it folk my bang makke hat; dêrom tocht jins tsjinstfaem: Lit my dochs ta de kening sprekke, faeks scil de kening it wird fen syn tsjinstfaem dwaen.
16 Hwent de kening scil harkje en rêd syn tsjinstfaem út 'e hân fen 'e man dy't fen doel is my en myn soan beide to dylgjen út Gods erfdiel.
17 Fierders tocht jins tsjinstfaem: It wird fen myn hear de kening scil my rêst jaen, hwent lyk as de ingel fen God, sa is myn hear de kening yn 'e ûnderskieding fen it goede en it kweade; en mei de Heare jins God mei jo wêze.
18 Do antwirde de kening en sei tsjin de frou: Hâld my nou neat binefter fen hwet ik jo freegje scil. En de frou sei: Lit myn hear de kening mar sprekke.
19 En de kening sei: Is Joäbs hân mei jo yn dit alles? En de frou antwirde en sei: Sa wier as jins siele libbet, myn hear de kening! gjinien kin rjuchts of lofts ûntkomme fen alles dat myn hear de kening sein hat; ja, jins tsjinner Joäb dy hat it my gebean, en hy hat jins tsjinstfaem al dizze wirden yn 'e mûle jown.
20 Om de saek in oar oansjen to jaen, dêrom is jins tsjinner Joäb sa to wirk gien. Mar myn hear is wiis neffens de wiisheit fen Gods ingel, hy fornimt alles hwet op 'e ierde is.
21 Do sei de kening tsjin Joäb: Hawar, ik scil it dwaen; dat gean hinne, helje de jongfeint Absalom werom.
22 Do foel Joäb op it oantlit oer de groun en bûgde him djip, en seinge de kening, en Joäb sei: Nou wit jins tsjinstfeint dat er ginst yn jins eagen foun hat, myn hear de kening, nou't de kening dien hat neffens it wird fen syn tsjinstfeint.
23 En Joäb gyng oerein en teach nei Gesur, en hy brocht Absalom to Jeruzalem.
24 En de kening sei: Hy kin nei syn eigen hûs gean, mar hy scil myn oantlit net sjen. Sa kaem Absalom yn syn eigen hûs to wenjen, en seach it oantlit fen 'e kening net.
25 En yn hiele Israël wier der nimmen [pag. 326]
sa tsjep as Absalom, sa boppe alle lof, fen 'e foetsoal ôf oant de hollekrún ta hied er gjin skeel oan him.
26 En hwennear't er de holle biknippe liet — hwent it barde op it ein fen elk jier dat er him knippe liet; om't it him to swier waerd, dêrom moast er it knippe litte — den woech it hier fen syn holle twahûndert sikkel, neffens it keninklik gewicht.
27 Ek waerden Absalom trije soannen berne, en ien dochter, by namme Thamar; dat wier in fanke tsjep fen uterlik.
28 En Absalom wenne folút twa jier to Jeruzalem, dat er de kening syn oantlit net seach.
29 Dêrom ûntbea Absalom Joäb, dat er him ta de kening stjûre mocht, mar dy woe net by him komme; en hy ûntbea him yetris, de twade kear, mar hy woe net komme.
30 Do sei er tsjin syn feinten: Sjuch, it stik lân fen Joäb leit oan mines, en hy bout der koarn

op; gean hinne en stek it yn ’e brân. En Absaloms feinten stieken it stik yn ’e brân.
31 Do joech Joäb him op, en sette nei Absaloms hûs, en sei tsjin him: Hwerom hawwe jins feinten myn stik bou yn ’e brân stitsen?
32 En Absalom sei tsjin Joäb: Sjuch, ik haw dy ûntbean, sizzende: Kom harren, dat ik dy ta de kening stjûre mei, om to sizzen: Hwerfor bin îk fen Gesur kommen? It wier better for my dat ik dêr yette wenne. Nou den, lit my it oantlit fen ’e kening sjen, en mocht ik yette skild hawwe, lit him my deadzje.
33 Do gyng Joäb nei de kening, en die it him to witten. En hy rôp Absalom, en dy kaem ta de kening, en bûgde him foar de kening mei it oantlit nei de groun, en de kening patte Absalom.

HAEDSTIK 15.

1 En it barde dêrnei dat Absalom him hynder-en-weinen oantúgde, en fyftich man dy’t foar syn oantlit útrounen.
2 Ek kaem Absalom der alle moarnen bytiid ôf, en gyng stean oan ’e kant fen ’e poartewei; en it barde dat Absalom alle man dy’t skeel hie en ta de kening kaem om rjucht, by him rôp en sei: Ut hokker stêd komstû? As er den sei: Jins tsjinstfeint is út ien fen Israëls stammen,
3 den sei Absalom tsjin him: Wis, dyn saek is earlik en rjucht, mar fen kenings wegen wirdstû dochs net forheard.
4 Fierder sei Absalom: Och mochten se my rjuchter yn it lân meitsje, dat alle man dy’t in skeel of pleit hat ta my komme koe, ik scoe him rjucht dwaen.
5 It barde ek hwennear’t immen op him ta kaem om him foar him to bûgen, dat er de hân útstiek en him oanhelle, en him patte.
6 En op dy wize die Absalom alle Israëliten dy ta de kening kamen om rjucht; sa stiel Absalom it herte fen Israëls mannen.
7 En mei forrin fen fjirtich jier barde it dat Absalom tsjin de kening sei: Lit my dochs hinnegean en myn bilofte, dy’t ik de Heare biloofd haw, bitelje to Hebron.
8 Hwent jins tsjinstfeint hat in bilofte biloofd do’t er to Gesur yn Aram wenne, sizzende: Byhwennear’t de Heare my wier werombringt to Jeruzalem, scil ik de Heare tsjinje.
9 Do sei de kening tsjin him: Gean yn frede. En hy makke tarissing en gyng nei Hebron.
10 Mar Absalom stjûrde bispieders út ûnder al de stammen fen Israël, om to sizzen: Hwennear’t jimme it lûd fen ’e bazunen hearre, siz den: Absalom is kening to Hebron.
11 En fen Jeruzalem gyngen mei Absalom twahûndert man, dy’t bean wierne en yn hjar ûnskild kamen, sûnder dat hja earne euvelmoed yn hiene.
12 Ek ûntbea Absalom, wylst er de slachtoffers offere, Achitofel de Gilonyt, Davids riedsman, út syn stêd, út Gilo. Sa waerd it in hiele gearspanning, en al mar mear folk joech him by Absalom.
13 Do kaem der boade ta David, sizzende: It hert fen alle man yn Israël is efter Absalom oan.
14 En David sei tsjin al syn tsjinstfeinten dy’t er by him to Jeruzalem hie: Jow jimme op en lit ús flechtsje, hwent der koe ris gjin ûntkommen for ús oan wêze fen Absaloms oantlit; meitsje dat jimme foartkomme, hy mocht ús oars mei hasten ynhelje, en kwea oer ús [pag. 327] bringe, en dizze stêd slaen mei de skerpte fen it swird.
15 Do seine de tsjinstfeinten fen ’e kening tsjin de kening: Neffens alles hwet myn hear de kening goedtinkt, sjuch, wy binne jins tsjinners.
16 En de kening teach út mei syn hiele hûs efter him oan; mar de kening liet tsjien bywiven binefter to húswarjen.
17 En do’t de kening mei al syn folk efter him oan úttein wier, hâldden hja by it einichste hûs;
18 en al syn tsjinstfeinten teagen by him lâns; allyksa teagen al de Krethi en al de Plethi en al de Gethiten, seishûndert man, dy’t mei him kommen wierne fen Gath, foar it oantlit fen ’e kening lâns.
19 En de kening sei tsjin Ittai, de Gethyt: Hwerfor scoestû ek mei tsjen? Gean werom, en bliuw by de kening, hwent dû bist in útlânner, en teffens bist forballe út dyn wenplak.
20 Jister bistû kommen, en hjoed de dei scoe ik dy omdoarmje en mei ús tsjen litte, wylst ik

hwa wit hwerhinne moat? Gean werom, en nim dyn broerren mei; genede en trou scille by dy wêze.
21 Mar Ittai antwirde de kening en sei: Sa wier as de Heare libbet en myn hear de kening libbet, op it sté dêr't myn hear de kening wêze scil, itsij ta de dea, itsij ta it libben, dêr scil jins tsjinstfeint wis ek wêze.
22 Do sei David tsjin Ittai: Kom den en tsjuch foarby. En Ittai, de Gethyt, teach foarby, hy en al syn mannen en al de bern dy't er by him hie.
23 En it hiele lân skriemde mei in útset lûd, do't al it folk foarbyteach; en de kening gyng oer de beek Kidron, en al syn folk gyng der oer, de wei út nei de woastenije.
24 En sjuch, Sadok wier dêr ek, hy en al de Leviten dy't de arke fen Gods forboun droegen, en hja setten Gods arke del; en Abjathar offere, oant al it folk oan 'e lêste man ta foarbytein wier, de stêd út.
25 En de kening sei tsjin Sadok: Bring Gods arke werom yn 'e stêd. As ik genede fyn yn des Heare eagen, den scil Er my weromhelje, en my hjar en hjar wente wer sjen litte.
26 Mar mocht Er sizze: Ik haw gjin bihagen yn dy — sjuch, hjir bin ik, Hy mei my dwaen lyk as it goed is yn syn eagen.
27 Fierder sei de kening tsjin Sadok, de preester: O sjenner, gean dû yn frede werom nei de stêd, jimme en jimme beide soannen: Ahimaäs, dyn soan, en Jonathan, de soan fen Abjathar.
28 Sjuch, ik scil wachtsje yn 'e flakten fen 'e woastenije, oant ik boade fen jimme krij dy't my op 'e hichte hâldt.
29 Sa brochten Sadok en Abjathar Gods arke werom nei Jeruzalem, en hja bleauwen dêr.
30 En David gyng by de skeante fen 'e Oliveberch op, wylst er oanhâldend skriemde, en de holle hied er biwoelle, en hy roun bleatfoets; ek hie al it folk dat by him wier in elk de holle biditsen, en hja gyngen der oanhâldend skriemende by op.
31 Do fornijden en seine hja David: Achitofel is ek mids dyjingen dy't mei Absalom gearspanne. En David sei: O Heare, meitsje Achitofels rie to skande.
32 En it barde do't David boppe kommen wier, dêr't God oanbidden wirdt, sjuch, dêr kaem Husai de Arkyt him yn 'e miette, de mantel toskoerd en ierde op 'e holle.
33 En David sei tsjin him: Astû mei my giest, scilstû my ta in lêst wêze;
34 mar astû weromgiest nei de stêd en tsjin Absalom seist: Ik wol jins tsjinner wêze, o kening; wis, oant nou ta haw ik jimme heite tsjinner west, mar nou bin ik jins tsjinner — den kinstû my Achitofels rie to neate meitsje.
35 En binne Sadok en Abjathar, de preesters, dêr net mei dy? Sa scil it barre datstû alles hwetst to witten komst út 'e kening syn hûs, Sadok en Abjathar, de preesters, trochdwaen scilst.
36 Sjuch, hja hawwe beide hjar soan dêr by hjarren: Sadok Ahimaäs en Abjathar Jonathan; doch my troch hjar tsjinst tynge fen hwet jimme to witten komme.
37 En Husai, Davids frjeon, kaem yn 'e stêd, do't Absalom Jeruzalem ynteach.

HAEDSTIK 16.

1 Do't David fen 'e hichte ôf nou in foech ein fierder wier, sjuch, dêr kaem [pag. 328] Siba, Mefiboseths tsjinner, him yn 'e miette mei in span seale ezels, en dêr twahûndert breaën en hûndert rozinekoeken en hûndert simmerfruchten en in sek mei wyn op.
2 En de kening sei tsjin Siba: Hwet scilstû dêrmei? En Siba sei: De ezels binne for it hûs fen 'e kening om der op to riden, en it brea en de simmerfruchten for de tsjinners om derfen to iten, en de wyn for de mêdden yn 'e woastenije om derfen to drinken.
3 Do sei de kening: Mar hwer is dyn heare soan? En Siba sei tsjin de kening: Sjuch, dy is to Jeruzalem bleaun, hwent hy sei: Nou scil Israëls hûs my ús heite keninkryk weromjaen.
4 En de kening sei tsjin Siba: Sjuch, alles hwet Mefiboseth hat scil dines wêze. En Siba sei: Ik bûch my del, lit my ginst yn jins eagen fine, myn hear de kening.
5 Mar do't de kening David by Behurim wier, sjuch, do kaem dêr in man oan út it slachte fen Sauls hûs, hwaens namme wier Simeï, de soan fen Geara; dy roun al flokkende mei op,
6 en hy smiet David en al de tsjinstfeinten fen'e kening mei stiennen, howol't er al it folk en al de helten oan 'e rjuchter en oan 'e lofter

hân hie.
7 En dit sei Simeï al flokkende: Gean wei, gean wei, dû bloedforjitter en dû dogeneat.
8 De Heare hat al it bloed fen Sauls hûs, yn hwaens plak dû kening wirden bist, op dy delkomme litten; en de Heare hat it keninkryk jown yn 'e hân fen dyn soan Absalom; en sjuch, nou sitstû yn it lijen, bloedforjitter datst bist.
9 Do sei Abisai, de soan fen Seruja, tsjin de kening: Hwerfor scoe dy deade houn myn hear de kening flokke? Lit my dochs nei him ta gean en him de holle ôfslaen.
10 Mar de kening sei: Hwet haw ik mei jimme to meitsjen, jimme soannen fen Seruja? As er flokt, om't de Heare tsjin him sein hat: Flok David! hwa scil den sizze: Hwerom hastû dit dien?
11 Fierders sei David tsjin Abisai en tsjin al syn tsjinstfeinten: Sjuch, myn soan, dy't út myn liif foartkommen is, siket myn siele; hofollestemear dy Benjaminyt den net. Lit him gewirde, lit him flokke, hwent de Heare hat it him sein.
12 Misskien scil de Heare myn ellinde oansjen, en scil de Heare my it goede forjilde for syn flok hjoed de dei.
13 Sa gyng David mei syn mannen de wei lâns, wylst Simeï njonken him bleau oan 'e kant fen 'e berch, en aloan flokte, en njonken him oer mei stiennen smiet, en moude opjage.
14 En de kening en al it folk dat er by him hie kamen ôfmêdde oan; en dêr kaem er ta him sels.
15 Underwiles wierne Absalom en al it folk, Israëls mannen, Jeruzalem yntein, en Achitofel wier by him.
16 En it barde do't Husai de Arkyt, Davids frjeon, ta Absalom kaem, dat Husai tsjin Absalom sei: De kening libje, de kening libje!
17 Mar Absalom sei tsjin Husai: Is dit dyn trou oan dyn frjeon? Hwerom bistû net mei dyn frjeon tein?
18 En Husai sei tsjin Absalom: Né, mar dy't de Heare útkart, en al dit folk, en al de mannen fen Israël, dy sines scil ik wêze, en by him scil ik bliuwe.
19 En den, hwa scil ik tsjinje? Scil it net wêze foar it oantlit fen syn soan? Lyk as ik foar jimme heite oantlit tsjinne haw, sa scil ik foar jins oantlit stean.
20 Do sei Absalom tsjin Achitofel: Rieplachtsje ûnderinoar, hwet wy hawwe to dwaen.
21 En Achitofel sei tsjin Absalom: Kom ta jimme heite bywiven, dy't er binefterlitten hat to húswarjen; den scil hiele Israël hearre dat jo by jimme heit op in kwea namme kommen binne, en de hannen fen allegearre dy't mei jo binne scille sterke wirde.
22 Do setten hja Absalom in tinte op it dak, en Absalom kaem ta syn heite bywiven foar de eagen fen hiele Israël.
23 Hwent yn dy dagen wier de rie dy't Achitofel joech net liker as wier der nei Gods wird frege; sa gou alle rie fen Achitofel, by David likegoed as by Absalom.

HAEDSTIK 17.

1 Fierders sei Achitofel tsjin Absalom: Lit my nou toalve tûzen man útsiikje, den scil ik my opjaen en David fen nacht efternei sette, [pag. 329]
2 dat ik oer him komme mei wylst er wirch en slop fen hannen is, en him kjel meitsje; den scil al it folk dat er by him hat flechtsje, en ik scil de kening sels deadzje.
3 En al it folk scil ik jo werombringe: it weromkommen fen allegearre leit allinnich oan 'e man dy't jo siikje; sa scil it hiele folk tofreden wêze.
4 Dat wird nou wier rjucht yn Absaloms eagen, en yn 'e eagen fen al de âldsten fen Israël.
5 Mar Absalom sei: Rop Husai de Arkyt dochs ek, en lit ús ek hearre hwet dy seit.
6 En do't Husai ta Absalom kommen wier, spriek Absalom him oan, sizzende: Sa hat Achitofel spritsen; scille wy nei syn wird harkje? Sa net, siz jo it den.
7 En Husai sei tsjin Absalom: De rie dy't Achitofel dizkear jown hat is net goed.
8 Fierders sei Husai: Jo witte sels dat jimme heit en syn mannen helten binne, en bitter fen moed, lyk as in bear dy't de jongen ûntset binne yn it fjild; ek is jimme heit in kriichsman, dat hy scil net fornachtsje by it folk.
9 Sjuch, hy hat him grif forskûle yn in hoale of op in oar plak, en it mocht ris barre as der

foart al gûdden foelen, dat in elk dy’t it hearde sizze scoe: It folk dat Absalom folget hat gâns in tobekset hawn.
10 Den scoe sels de krigele man, hwaens herte in liuwehert allyk is, hielendal torane; hwent hiele Israël wit dat jimme heit in helt is, en dat er krigele mannen by him hat.
11 Mar ik ried, lit ta jo forsamle wirde it hiele, foltallige Israël fen Dan oant Berseba, sa machtich as it sân dat by de sé is; en tsjuch sels mei yn ’e striid.
12 Den scille wy oer him komme op ien fen ’e plakken dêr’t er mar to finen is, en op him falle lyk as de dauwe op ’e ierdboaijem falt, en der scil fen him en fen al de mannen dy’t er by him hat gjinien oerbliuwe.
13 En mocht er ûntwike yn in stêd, den scil hiele Israël touwen nei dy stêd tôgje, en wy scille hjar yn ’e beek slepe oant der gjin inkeld stientsje mear to bikennen is.
14 Do seine Absalom en al de mannen fen Israël: De rie fen Husai de Arkyt is better as Achitofels rie. Mar de Heare biskikte it sa, om Achitofels goede rie to neate to meitsjen, dat de Heare it kwea oer Absalom bringe mocht.
15 En Husai sei tsjin Sadok en tsjin Abjathar, de preesters: Sa en sa hat Achitofel Absalom en Israëls âldsten ret, mar sa en sa haw ik ret.
16 Stjûr den hird boade en doch it David troch, sizzende: Oernachtsje fen nacht net yn ’e flakten fen ’e woastenije, mar lit jo mei hasten oersette, dat de kening en al it folk dat er by him hat net forneatige wirde meije.
17 Nou stiene Jonathan en Ahimaäs by de boarne Rogel, wylst in tsjinstfaem hinne en wer reizge om hjarren tynge to dwaen, en hja op hjar bar gyngen hinne en diene de kening David tynge. Hwent hja mochten net sjoen wirde en yn ’e stêd komme.
18 Lykwols seach in jonge hjar, en hy brocht it oan by Absalom. Mar hja gyngen beide hird foart, en kamen by it hûs fen in man to Bahurim, dy’t in saed op it hiem hie, en hja lieten hjar dêryn sakje.
19 En de frou krige in kleed, en lei dat oer de moun fen ’e saed, en struide der nôtkerlen op, dat it net ûntditsen wirde scoe.
20 Do’t Absaloms tsjinstfeinten den by de frou yn ’e hûs kamen, seine hja: Hwer binne Ahimaäs en Jonathan? En de frou sei tsjin hjar: Dy binne oer de rinsleat gien. En hja sochten, mar founen se net, en gyngen werom nei Jeruzalem.
21 En it barde nei’t hja foartgien wierne, dat hja út ’e saed kleauwen, en hinnegyngen en it de kening David trochdiene; en hja seine tsjin David: Jow jimme op en tsjuch mei hasten oer it wetter, hwent sa hat Achitofel tsjin jimme ret.
22 Do joech David him op, en al it folk dat er by him hie, en hja teagen oer de Jordaen; do’t de dage oan ’e loft wier, miste der gjinien, allegearre wierne hja oer de Jordaen tein.
23 Achitofel lykwols, sjende dat hja syn rie net dien hiene, seale de ezel, en joech him op en teach nei syn hûs yn syn stêd, en joech syn hûs bistel, en [pag. 330] hong him op. Sa stoar er; en hy waerd bigroeven yn hjar heite grêf.
24 En David kaem to Mahanaïm, wylst Absalom oer de Jordaen teach, hy en al de mannen fen Israël.
25 En Absalom hie Amasa oer it leger steld yn Joäbs plak; Amasa nou wier de soan fen in man hwaens namme wier Jethra de Jisreëlyt, dy’t kommen wier ta Abigaïl, dochter fen Nahas, sister fen Joäbs mem Seruja.
26 En Israël en Absalom legeren hjar yn it lân fen Gileäd.
27 En it barde do’t David to Mahanaïm kommen wier, dat Sobi, de soan fen Nahas, út Rabba fen Ammons bern, en Machir, de soan fen Ammiël út Lodebar, en Barsillai, de Gileädyt fen Rogelim,
28 bêdgûd, en skûtels en ierden pannen, en weet, en koarn, en moal, en beane, en earte, en roastere nôt,
29 en hunich, en bûter, en skiep, en swietmolkentsizen brochten ta David en ta it folk dat er by him hie, om to iten, hwent hja seine: Dit folk hat honger en toarst en is ôfmêdde yn ’e woastenije.

HAEDSTIK 18.

1 En David munstere it folk dat er by him hie, en hy stelde oersten fen tûzen en oersten fen hûndert oer hjar.
2 En David stjûrde it folk út, in tredden ûnder de tsjinst fen Joäb, en in tredden ûnder de tsjinst fen Abisai, de soan fen Seruja, Joäbs broer, en in tredden ûnder de tsjinst fen Ittai

de Gethyt. En de kening sei tsjin it folk: Ik scil
sels ek mar mei úttsjen.
3 Mar it folk sei: Jo scille net úttsjen, hwent
as wy al ris flechtsje moasten, hja scille it net
op ús forsjoen hawwe, ja, al stoar de helte fen
ús, den noch scille hja it net op ús forsjoen
hawwe. Jo lykwols jilde hjoed for tsjien tûzen
fen uzes; dêrom is it better dat jo ús út 'e stêd
wei to help komme.
4 Do sei de kening tsjin hjar: Ik scil dwaen
hwet goed is yn jimme eagen. En de kening
bleau bisiden de poarte stean, wylst al it folk
útteach by hûnderten en by tûzenen.
5 En de kening joech Joäb en Abisai en Ittai
bistel, sizzende: Wêz my net to wreed oer de
jonge, oer Absalom. En it hiele folk hearde it
do't de kening al de oersten dat bistel
oangeande Absalom joech.
6 Do teach it folk to fjilde, Israël yn 'e miette,
en de striid gyng oan yn it wâld fen Efraïm.
7 En Israëls folk waerd dêr foar it oantlit fen
Davids feinten forslein, en it waerd dy deis in
greate slachting fen tweintich tûzen man.
8 Hwent de striid wreide him dêrfendinne út
oer de hiele lânsdouwe, en it wâld fortarde
mear minsken as it swird dy deis fortarde.
9 En Davids feinten krigen Absalom yn it
sicht; Absalom nou ried op in mûlezel, en do't
de mûlezel ûnder de tichte tûken fen in greate
ikenbeam kaem, rekke er mei de holle fêst yn
'e ikenbeam, dat er hingjen bleau twisken de
himel en de ierde, mei't de mûlezel dy't er
ûnder him hie trochried.
10 Do't in man dat seach, die er it Joäb troch
en sei: Sjuch, ik haw Absalom hingjen sjoen
yn in ikenbeam.
11 Do sei Joäb tsjin de man dy't it him
trochdie: Astû dat den dôch sjoen hast,
hwerom hast him net op it sté tsjin 'e groun
slein? Den hie ik dy tsjien silverstikken en in
milriem jaen kinnen.
12 Mar de man sei tsjin Joäb: Al mocht it my
ek opwoegen wirde mei tûzen silverstikken,
den noch scoe ik gjin hannen útstekke nei de
soan fen 'e kening; hwent foar ús earen hat de
kening jo en Abisai en Ittai bistel jown,
sizzende: Mij my de jonge, mij Absalom, hwa't
jimme ek wêze meije.
13 En as ik it dochs dien hie, it scoe forried
oan myn siele wêze, hwent gjin ding bliuwt de
kening ommers forhoalen; en ik scoe jo sels ek
tsjin my krige hawwe.
14 Do sei Joäb: Ik haw gjin tiid for sokke
reden; en hy naem trije spearen nei him, en
stiek dy Absalom yn it hert, wylst er yette libbe
yn it tichte fen 'e ikenbeam.
15 En tsjien jongfeinten, Joäbs wapendragers,
bisingelen him, en hja sloegen Absalom en
deaden him.
16 Do blies Joäb op 'e bazún, en al it folk
teach werom fen it forfolgjen fen Israël, hwent
Joäb hâldde it folk tobek. [pag. 331]
17 En hja namen Absalom en smieten him yn
in greate kûle yn it wâld, en setten in tige
greate stienbult op him; en hiele Israël flechte,
in elk nei syn tinte.
18 Absalom nou hie by syn libben de wijstien
nommen dy't yn 'e keningsdelte stiet, en dy
for himsels oprjuchte, hwent hy sei: Ik haw
gjin soan om myn namme yn it oantinken to
hâlden; en hy hie dy wijstien nei syn eigen
namme neamd, en hy hjit oant hjoed de dei ta
Absaloms hân.
19 Do sei Ahimaäs, Sadoks soan: Lit my dochs
hinnerinne en de kening tynge dwaen, dat de
Heare him rjucht biskikt hat fen 'e hân fen syn
fijannen.
20 Mar Joäb sei tsjin him: Dû scilst hjoed gjin
boade wêze, mar op in oare dei scilstû tynge
dwaen; hjoed lykwols scilstû gjin boade wêze,
om reden dat de soan fen 'e kening dea is.
21 En Joäb sei tsjin de Moar: Gean hinne en
fornij de kening hwetstû sjoen hast. En de
Moar bûgde him foar Joäb en roun hinne.
22 Mar Ahimaäs, Sadoks soan, fette it wird
yetris op en sei tsjin Joäb: Ho't it ek wêze mei,
lit my dochs ek rinne, de Moar efternei. En
Joäb sei: Hwerom scoestû yette hinnerinne,
myn soan? For dy is der dochs gjin
opbringersjild to fortsjinjen.
23 Ho't it ek wêze mei, sei er, ik rin hinne. Do
sei er tsjin him: Rin hinne. En Ahimaäs roun
de wei fen it flakke f jild en slagge de Moar
foarút.
24 David nou siet twisken de beide poarten;
en de wachter gyng op it poartedak, op 'e
mûrre, en sloech de eagen op en seach, en
sjuch, dêr kaem immen oanrinnen lykme
allinne.
25 En de wachter rôp en die it de kening to

witten. En de kening sei: As er allinnich is, den is it in mounlinge boade. Wylst dy al rinnende neijeroan kaem,
26 seach de wachter in oarenien rinnen; en de wachter rôp oan ’e doarwarder en sei: Sjuch, dêr rint noch immen lykme allinne. Do sei de kening: Dat is ek in boade.
27 Fierder sei de wachter: Oan it rinnen to sjen is de foarste Ahimaäs, Sadoks soan. Do sei de kening: Dat is in goed man, en hy scil goede tynge bringe.
28 En Ahimaäs rôp en sei tsjin de kening: Frede. En hy bûgde him foar de kening mei it oantlit nei de groun, en sei: Priizge sij de Heare jins God, dy’t de mannen oerlevere hat, hwaens hannen opheve west hawwe tsjin myn hear de kening.
29 Do sei de kening: Is it goed mei de jonge, mei Absalom? En Ahimaäs sei: Ik seach in greate opskoer, do’t Joäb de tsjinner fen ’e kening en jins tsjinner foartstjûrde, mar ik wit net hwet it wier.
30 Dêrop sei de kening: Gean bysiden, en bliuw dêr stean. Sa gyng er bysiden, en bleau stean.
31 En sjuch, de Moar kaem oan, en de Moar sei: Myn hear de kening moat de boade hawwe dat de Heare jo hjoed rjucht biskikt hat fen ’e hân fen allegearre dy tsjin jo opstien wierne.
32 Do sei de kening tsjin de Moar: Is it goed mei de jonge, mei Absalom? En de Moar sei: Mei it de fijannen fen myn hear de kening en allegearre dy tsjin jo opsteane to kweade, ôfgean as dy jongeman.
33 Do waerd de kening tige oerstjûr, en gyng op nei de boppekeamer fen ’e poarte en skriemde, en op en del rinnende sei er: Myn soan Absalom, myn soan, myn soan Absalom! Och, wier ik sels yn dyn plak stoarn, Absalom, myn soan, myn soan!

HAEDSTIK 19.

1 En hja forhellen Joäb: Sjuch, de kening skriemt en rout om Absalom.
2 En dyselde deis kearde de oerwinning it hiele folk ta rou; hwent der wier foart al gewach fen kommen ûnder it folk: It is de kening leed om syn soan.
3 Dêrom kaem it folk dy deis tomûk yn ’e stêd, lyk as minsken tomûk foartglûpe dy’t hjar skamje, om’t hja flechte binne út ’e slach.
4 En de kening hie syn oantlit biwoelle, en de kening rôp mei in útset lûd: Myn soan Absalom! Absalom, myn soan, myn soan!
5 Do gyng Joäb by de kening yn ’e hûs, en sei: Jo hawwe it oantlit fen al jins tsjinstfeinten, dy’t jins siele en de siele fen jins soannen en fen jins dochters [pag. 332] en de siele fen jins frouljue en de siele fen jins bywiven hjoed rêdden hawwe, op ’e selde ûre biskamme makke,
6 mei ljeaf to hawwen dy’t jo haetsje, en to haetsjen dy’t jo ljeafhawwe; hwent it docht nou bliken dat oersten en tsjinstfeinten jo neat oangeane; ja, nou wit ik as Absalom libbe en wy hjoed allegearre dea wierne, dat it den rjucht wêze scoe yn jins eagen.
7 Gean nou dochs oerein, kom bûten, en sprek nei it hert fen jins tsjinstfeinten; hwent ik swar by de Heare, as jo net bûten komme, den scil der fen nacht wiswier gjin minske by jo bliuwe; en den scil it minder for jo wêze as al it kwea dat oer jo kommen is fen ’e jonkheit ôf oant nou ta.
8 En de kening kaem oerein en gyng yn ’e poarte sitten; en hja diene it it hiele folk to witten, sizzende: Sjuch, de kening sit yn ’e poarte. Do kaem al it folk foar it oantlit fen ’e kening. Mar Israël wier flechte, in elk nei syn tinte.
9 En al it folk yn al de stammen fen Israël krige skeel, sizzende: De kening hat ús forlost út ’e hân fen ús fijannen, en hy hat ús rêdden út ’e hân fen ’e Filistinen, en nou is er ta it lân útflechte for Absalom;
10 en Absalom, dy’t wy oer ús salve hiene, is stoarn yn ’e striid; nou den, hwerom driigje jimme der tsjin oan de kening werom to heljen?
11 Do stjûrde de kening David gûdden nei Sadok en nei Abjathar, de preesters, sizzende: Sprek ta de âldsten fen Juda en siz: Hwerfor scoene jimme de lêsten wêze om de kening werom to heljen yn syn hûs? Hwent it wier al ta de kening en to sines kommen, ho’t hiele Israël deroer redendielde.
12 Jimme binne myn broerren, myn biente en myn flêsk binne jimme; hwerfor scoene jimme den de lêsten wêze om de kening

werom to heljen?
13 En tsjin Amasa scille jimme sizze: Bistû myn biente en myn flêsk net? Sà mei God my dwaen en sà derta, astû gjin kriichsoerste wêze scilst foar myn oantlit al de dagen, yn Joäbs plak.
14 Sa nige er it herte fen al de mannen fen Juda as wierne hja ien man, en hja diene de kening de boade, sizzende: Kom werom, jo en al jins tsjinstfeinten.
15 Do gyng de kening werom, en kaem by de Jordaen; en Juda teach de kening yn ’e miette oan Gilgal ta, om de kening oer de Jordaen to heljen.
16 En Simeï, de soan fen Geara, de Benjaminyt, dy’t fen Bahurim wier, hie gâns haest en kaem de kening David yn ’e miette, hy en de mannen fen Juda;
17 ek hie er tûzen man fen Benjamin by him; allyksa Siba, de tsjinstfeint fen Sauls hûs, en syn fyftjin soannen en syn tweintich tsjinstfeinten; en hja slaggen foar de kening oer de Jordaen.
18 Wylst hja den mei de skou hinne en wer fearen om it hûs fen ’e kening oer to setten, en to dwaen hwet goed wier yn syn eagen, foel Simeï, de soan fen Geara, del foar it oantlit fen ’e kening, do’t dy oer de Jordaen tsjen scoe.
19 En hy sei tsjin de kening: Lit myn hear my de skild net tarekkenje, en der net oan tinke dat jins tsjinstfeint misdien hat de deis dat myn hear de kening út Jeruzalem teach, en lit de kening it him net neinimme.
20 Hwent jins tsjinstfeint wit dat er sûndige hat; mar sjuch, ik bin hjoed delkommen, de earste fen Jozefs hiele hûs, om myn hear de kening yn ’e miette to gean.
21 Do antwirde Abisai, de soan fen Seruja, en sei: Scil Simeï der den net for deade wirde, dat er de salvling des Heare flokt hat?
22 Mar David sei: Hwet haw ik mei jimme to meitsjen, jimme soannen fen Seruja, dat jimme my hjoed ta in satan wêze scoene? Scoe der op sa’n dei immen deade wirde yn Israël? Hwent wit ik it net, dat ik hjoed wer kening wirden bin oer Israël?
23 En de kening sei tsjin Simeï: Dû scilst net stjerre! En de kening swarde it him.
24 Mefibóseth, Sauls soan, kaem ek del, de kening yn ’e miette, en hy hie de foetten net dien, noch it bird ûnderhâlden, noch de klean wosken fen ’e dei ôf dat de kening foartgien wier, oant ’e dei ta dat er bihâlden weromkaem.
25 En it barde do’t er de kening to Jeruzalem yn ’e miette kaem, dat de [pag. 333] kening tsjin him sei: Hwerom bistû net mei my tein, Mefibóseth?
26 En hy sei: Myn hear de kening, myn tsjinstfeint hat my bidragen, hwent jins tsjinstfeint sei: Ik scil my in ezel sealje, en dêrop ride en mei de kening tsjen, hwent jins tsjinstfeint is lam.
27 Hy lykwols hat jins tsjinstfeint by myn hear de kening falsk forklage, mar myn hear de kening is Gods ingel allyk; doch den hwet goed is yn jins eagen.
28 Hwent ús heite hiele hûs wier by myn hear de kening opskreaun for de dea, net oars, en lykwols hawwe jo jins tsjinstfeint set ûnder dyjingen dy’t ite by jins tafel; hwet rjucht scoe ik den yette hawwe en birop my op ’e nij op ’e kening?
29 Do sei de kening tsjin him: Hwerta yette mear wirden? Ik gebied, Siba en dû scille it lân diele.
30 En Mefibóseth sei tsjin de kening: Hy mei alles ek wol nimme, nou’t myn hear de kening bihâlden thúskommen is.
31 Barsillai, de Gileädyt, kaem ek fen Rogelim, en hy teach mei de kening oer de Jordaen, om him oer de Jordaen to bringen.
32 En Barsillai wier tige âld, in man yn it tachtichste, en hy hie de kening ûnderhâlden do’t dy to Mahanaïm forkearde, hwent it wier in man dy’t it dwaen koe.
33 En de kening sei tsjin Barsillai: Tsjuch mei my oer, en ik scil jo to Jeruzalem ûnderhâlde fen mines.
34 Mar Barsillai sei tsjin de kening: Hofolle dagen en jierren fen libben haw ik yette to goede, dat ik mei de kening optsjen scoe nei Jeruzalem?
35 Ik bin al yn it tachtichste: scoe ik goed en kwea útinoar kenne? Scoe jins tsjinstfeint priuwe kinne hwet er yt of hwet er drinkt? Scoe ik de stim fen ’e sjongers en de sjongsters oanhearre kinne? En hwerfor scoe jins tsjinstfeint myn hear de kening yette ta in lêst wêze?

36  Jins tsjinstfeint scil mar in lyts ein mei de kening oer de Jordaen gean. Hwerfor ek scoe de kening it my sa oermiette forgoedzje?
37  Lit jins tsjinstfeint dochs weromtsjen, dat ik stjerre mei yn myn stêd, op ús heite en memme grêf; mar sjuch, dêr is jins tsjinstfeint Kimham, lit dy mei myn hear de kening oertsjen, en doch oan him hwet goed is yn jins eagen.
38  En de kening sei: Kimham scil mei my oertsjen, en ik scil oan him dwaen hwet goed is yn jins eagen, ja alles hwet jo fen my bigeare meije, scil ik for jo dwaen.
39  Do teach al it folk oer de Jordaen. En do't de kening ek oerset wier, patte de kening Barsillai en seinge him, en hy gyng werom nei syn plak.
40  En de kening teach troch nei Gilgal, en Kimham teach mei him troch; en al it folk fen Juda en ek in diel fen Israëls folk brocht de kening.
41  En sjuch, al de mannen fen Israël kamen ta de kening, en hja seine tsjin de kening: Hwerom hawwe ús broerren, de mannen fen Juda, jo stellen, en de kening en syn hûs en al de mannen fen David oer de Jordaen helle?
42  Do antwirde alle man fen Juda Israëls mannen: Om't de kening my nei bisibbe is, dat hwerom bistû dochs grammoedich oer dizze saek? Hawwe wy den altomets iten fen 'e kening, of hat er ús jeften jown?
43  En Israëls mannen antwirden de mannen fen Juda en seine: Ik haw tsjien dielen oan 'e kening, en dos mear rjucht op David as dû. Hwerom hast my den forachte? Hat myn wird net earst west om myn kening werom to heljen? Mar it wird fen Juda's mannen wier hirder as it wird fen Israëls mannen.

HAEDSTIK 20.

1  En dêr wier by tafal in ûndogensk man, by namme Seba, de soan fen Bichri, in Benjaminyt, dy blies op 'e bazún en sei: Wy hawwe gjin diel oan David en wy hawwe gjin erfenis oan 'e soan fen Isaï: in elk nei syn tinten, o Israël!
2  Do teach alle man fen Israël op efter David wei, Seba de soan fen Bichri efternei, mar de mannen fen Juda hongen hjar kening oan, fen 'e Jordaen ôf oant Jeruzalem ta.
3  Do't David nou yn syn hûs to Jeruzalem kommen wier, naem de kening de tsjien frouljue, de bywiven, dy't er binefterlitten hie to húswarjen, en sette se yn in hûs fen biwar, en ûnderhâldde [pag. 334] se, mar kaem net ta hjarren; en hja wierne opsletten oant de dei fen hjar dea ta, libjende as widdowen.
4  En de kening sei tsjin Amasa: Rop my de mannen fen Juda gear binnen trije dagen, en wêz dû hjir den ek.
5  En Amasa gyng hinne om Juda gear to roppen, mar hy bleau oer de ôfspritsen tiid dy't er him steld hie.
6  Do sei David tsjin Abisai: Nou scil Seba, de soan fen Bichri, ús mear kwea dwaen as Absalom; nim dû dyn heare tsjinstfeinten en set him efternei, dat er dochs gjin forsterke stêdden fine scil en ús de eagen skaedzje.
7  Do teagen út, him efternei, Joäbs mannen, en de Krethi en de Plethi en al de helten; dy teagen út fen Jeruzalem om Seba, de soan fen Bichri, efternei to setten.
8  En do't hja by de greate stien wierne dy't by Gibeon leit, seagen hja Amasa foar hjarren. Joäb nou hie de kriichsklean dy't er oanhie girde mei in girle deroerhinne, dêr't it swird oan bifêstige siet yn in skie op 'e heup, en ûnder it rinnen wei foel it der út.
9  En Joäb sei tsjin Amasa: Is it goed mei dy, myn broer? En Joäb krige Amasa mei de rjuchterhân by it bird, om him to patsjen.
10  En Amasa naem him net to wacht for it swird dat Joäb yn 'e hân hie; do stiek er him dermei ûnder yn it lichem, dat it yngewant útstoartte oer de ierde, en hoegde him net for de twade kear to stekken, en hy stoar. Dêrop setten Joäb en syn broer Abisai Seba, de soan fen Bichri, efternei.
11  Mar in man fen Joäbs tsjinners bleau by him stean, en sei: Hwa't it mei Joäb hâldt, en hwa't foar David is, lit dy Joäb folgje.
12  Underwiles laei Amasa midden op 'e wei to krimpen yn syn bloed. Do't dy man seach dat al it folk stean bleau, sleepte er Amasa fen 'e wei yn it f jild, en smiet in stik klean oer him hinne, om't er seach dat elkenien dy't derby kaem stean bleau.
13  Do't er den út 'e wei skikt wier, teach alle man troch, Joäb efternei, om Seba, de soan fen Bichri, nei to setten.

14 En dy teach troch al de stammen fen Israël nei Abel Beth Maächa en hiele Bearim. En hja forsamlen hjar en kamen him ek efternei.
15 En hja kamen en bilegeren him to Abel Beth Maächa, en hja smieten in wâl op tsjin de stêd, dat er by de foarmûrre opstie; en al it folk dat Joäb by him hie, raemde de mûrre om dy del to smiten.
16 Do rôp in wize frou út ’e stêd: Hark, hark, siz dochs tsjin Joäb: Kom harren, dat ik mei jo sprekke mei.
17 En do’t er op hjar takaem, sei de frou: Binne jo Joäb? En hy sei: Ik bin it. En hja sei tsjin him: Harkje nei de wirden fen jins tsjinstfaem. En hy sei: Ik harkje.
18 Do spriek hja, sizzende: Yn it foarige plichten hja ta in sizwize to hawwen: Lit hjar Abel foaral bifreegje! en den kaem it ta in goed ein.
19 Ik bin ien fen ’e freedsumen, fen ’e trouwen yn Israël, en jo siikje in stêd to deadzjen dy’t in mem is yn Israël; hwerom wolle jo it erfdiel des Heare forniele?
20 En Joäb antwirde en sei: Yn ’e fierste fierte wol ik net forniele noch forwoastgje.
21 Dat is de saek net, mar in man fen Efraïms berchtme, hwaens namme is Seba, de soan fen Bichri, hat de hân opheve tsjin de kening, tsjin David: leverje him allinnich út, den scil ik fen’e stêd ôftsjen. En de frou sei tsjin Joäb: Sjuch, syn holle scil jo oer de mûrre tasmiten wirde.
22 En de frou kaem mei hjar wize reden foar it hiele folk; en hja houden Seba, de soan fen Bichri, de holle ôf en smieten dy Joäb ta. Do blies er op ’e bazún, en hja forspraetten hjar fen ’e stêd ôf, in elk nei syn tinte; en Joäb gyng werom nei de kening to Jeruzalem.
23 Joäb nou stie oer it hiele leger fen Israël, en Benaja, de soan fen Jojada, oer de Kerethiten en oer de Pelethiten;
24 en Adoaram gyng oer de hearetsjinsten; en Josafat, de soan fen Ahilud, wier kânselier,
25 en Seja wier skriuwer; en Sadok en Abjathar wierne preester,
26 en ek wier Ira, de Jaïryt, David ta in preester. [pag. 335]

HAEDSTIK 21.

1 En it waerd hûngersneed yn Davids dagen, trije jier efterinoar; en David socht it oantlit des Heare, en de Heare sei: It is om Saul en om it hûs fen ’e bloedskild, om’t er de Gibeoniten deade hat.
2 Do rôp de kening de Gibeoniten en sei tsjin hjar — de Gibeoniten nou hearden net ta Israëls bern, mar ta it oerbliuwsel fen ’e Amoriten, en alhowol’t Israëls bern hjarren sward hiene, hie Saul yn syn iver for de bern fen Israël en Juda se op it libben gien —
3 David den sei tsjin de Gibeoniten: Hwet scil ik oan jimme dwaen, en hwer scil ik mei forsoenje, dat jimme it erfdiel des Heare seingje meije?
4 Do seine de Gibeoniten tsjin him: It is ús mei Saul en mei syn hûs net to rêdden om silver en goud; ek is it ús der net om te rêdden immen yn Israël to deadzjen. En hy sei: Hwet sizze jimme den dat ik oan jimme dwaen scil?
5 En hja seine tsjin de kening: De man dy’t ús fordien hat en fen doel wier ús út to roegjen, dat wy net bistean scoene yn hokfor gerjuchtichheit fen Israël,
6 lit ús saun man fen syn soannen jown wirde, dat wy se de Heare ophingje to Gibeä Sauls, op ’e berch des Heare. En de kening sei: Ik scil se jaen.
7 Mar de kening sparre Mefiboseth, de soan fen Jonathan, Sauls soan, om de eed des Heare dy twisken hjarren wier, twisken David en Jonathan, Sauls soan.
8 Yn pleats naem de kening de beide soannen fen Rispa, de dochter fen Aja, dy’t hja Saul berne hie, Armoni en Mefiboseth, allyksa de fiif soannen fen Mearab, Sauls dochter, dy’t hja Adriël, de soan fen Barsillai, de Meholathyt, berne hie;
9 en hy joech se yn ’e hân fen ’e Gibeoniten, dy’t se ophongen op ’e berch foar it oantlit des Heare, en hja stoaren tagelyk, alle saun; en hja waerden deade yn it earst oan fen ’e rispinge, yn it bigjin fen ’e koarnrispinge.
10 En Rispa, de dochter fen Aja, naem in roukleed, en spraette dat foar hjar út op ’e rots, fen it bigjin fen ’e rispinge ôf oant it wetter op hjar geat fen ’e himel; en hja liet it fûgelt fen ’e himel net op hjarren sitte oer dei noch it djierte fen it f jild by nacht.
11 En it waerd David oanbrocht, hwet Rispa, de dochter fen Aja, Sauls bywiif, dien hie.

12 En David gyng hinne en helle it biente fen
Saul en it biente fen Jonathan, syn soan, fen 'e
boargers fen Jabes yn Gileäd, dat dy stellen
hiene op 'e merk to Beth San, dêr't de
Filistinen hjar ophongen hiene de deis do't de
Filistinen Saul forsloegen op 'e Gilboä.
13 En hy naem Sauls biente en it biente fen
Jonathan, syn soan, dêrfendinne mei; allyksa
forsamlen hja it biente fen dy't ophongen
wierne;
14 en hja biïerdigen it biente fen Saul en fen
syn soan Jonathan yn it lân fen Benjamin, to
Sela, yn it grêf fen syn heit Kis, en diene alles
dat de kening hjitten hie. En sa erbarme God
Him dêrnei oer it lân.
15 En do't de Filistinen wer oarloch
oangyngen mei Israël, teach David del, hy en
syn tsjinstfeinten, en hja strieden tsjin de
Filistinen, oant David der wirch fen wier.
16 En Jisbibenob, dy't fen Rafa's bern wier —
syn spear woech der trijehûndert sikkel koper
yn, en hy wier girde mei in nij pânser — tocht
David to forslaen.
17 Mar Abisai, Seruja's soan, kaem him to
help, en forsloech de Filistyn en deade him.
Do swarden Davids mannen him, sizzende: Jo
scille net wer mei ús úttsjen yn 'e striid, dat jo
Israëls lampe net útdwêste.
18 En it barde dêrnei, dat it wer ta in slach
tsjin de Filistinen kaem to Gob; dêr forsloech
Sibbechai, de Husathyt, Saf fen Rafa's bern.
19 Fierders kaem it yetris ta in slach tsjin de
Filistinen to Gob; en Elhanan, de soan fen Jaïr,
fen Bethlehem, forsloech de broer fen Goliath
de Gethyt, hwaens spearstôk in weverspeal
allyk wier.
20 En noch ris wer kaem it ta in slach to Gath;
en dêr wier in tige lang man, dy't seis fingers
hie oan 'e hannen en seis teannen oan 'e
foetten, fjouwer [pag. 336] en tweintich meiïnoar,
en dy wier ek oan Rafa berne;
21 en hy húnde Israël, mar Jonathan, de soan
fen Simeä, Davids broer, forsloech him.
22 Dy fjouwer wierne Rafa berne to Gath, en
hja foelen troch Davids hân en troch de hân
fen syn tsjinstfeinten.

## HAEDSTIK 22.

1 En David spriek de wirden fen dit liet ta de
Heare, de deis do't de Heare him forlost hie út
'e hân fen al syn fijannen en út Sauls hân.
2 Hy sei den: De Heare is myn stienrots, en
myn stins, en myn rêdder.
3 God is myn rots, dêr't ik yn skûlje; myn
skyld en de hoarn fen myn heil, myn heech
ûntwyk en myn taflecht, myn forlosser; fen
gewelt hawwe Jo my forlost.
4 Ik rop de Heare oan dy to priizgjen is, en ik
wird forlost fen myn fijannen.
5 Hwent weagen fen 'e dea omwâllen my,
streamen fen fordjer oerfoelen my.
6 Bânnen fen it grêf wierne om my hinne,
strikken fen 'e dea kamen my yn 'e miette.
7 Do't it my eange, rôp ik de Heare oan en
rôp ta myn God, en Hy hearde myn stim út
syn paleis, en myn gerop kaem yn syn earen.
8 Do davere en beve de ierde, de
grounfesten fen 'e himel trillen en skodden,
om't Hy grammoedich wier.
9 Reek gyng op út syn noas, en fjûr út syn
mûle fortarde; gleone koalen lôgen út Him op.
10 En Hy bûgde de himel en saeide del, en
tsjusternis wier ûnder syn foetten.
11 En Hy ried op in cherub en fleach, ja, Hy
kaem to foaren op 'e wjukken fen 'e wyn.
12 En Hy sette tsjusternis om Him hinne ta
tinten, in gearrin fen wetters, tichte
wolkekloften.
13 Fen 'e glâns foar Him út baernden gleone
koalen.
14 De Heare tongere fen 'e himel, en de
Allerheechste joech syn lûd.
15 En Hy stjûrde pylken út en struide dy yn it
roun, bliksem en brocht se yn ûnstjûr.
16 En de djippe kolken fen 'e sé waerden
sjoen, de grounfêsten fen 'e wrâld waerden
ûntditsen, troch it driigjen fen 'e Heare, troch
it blazen fen 'e amme fen syn noas.
17 Hy stjûrde fen omhegen, Hy naem my, Hy
helle my op út wide wetters.
18 Hy forloste my fen myn sterke fijân, fen
myn haters, om't hja my to mânsk wierne.
19 Hja oerfoelen my de deis fen myn need,
mar de Heare wier my ta in stipe,
20 en Hy laette my út yn 'e romte en skoerde
my derút, hwent Hy hie bihagen yn my.
21 De Heare leanne my neffens myn
gerjuchtichheit, Hy joech my werom neffens
de suverens fen myn hannen.
22 Hwent ik haw des Heare wegen hâlden, en

bin net goddeleas fen myn God ôfgien.
23 Hwent al syn rjuchten wierne foar my, en
syn ynsettingen dêr wiek ik net fen ôf.
24 Mar ik wier oprjucht foar Him, en ik
wachte my for myn ûngerjuchtichheit.
25 Do joech de Heare my werom neffens myn
gerjuchtichheit, neffens myn suverens foar
syn eagen.
26 By de goedginstige hâlde Jo Jo
goedginstich, by de oprjuchte helt hâlde Jo Jo
oprjucht.
27 By de reine hâlde Jo Jo rein, mar by de
forkearde hâlde Jo Jo forkeard.
28 En Jo forlosse it bineare folk, mar jins
eagen binne tsjin de heechmoedigen om dy to
fornederjen.
29 Hwent Jo binne myn lampe, o Heare, en
de Heare lit myn tsjusternis opklearje.
30 Hwent mei Jo bistoarmje ik in binde, mei
myn God spring ik oer in mûrre.
31 Dy God, syn wei is folmakke; dy Heare, syn
rede is lottere. Hy is in skyld allegearre dy't op
Him bitrouwe.
32 Hwent hwa is God bûten de Heare, en hwa
is in rotsstien bûten ús God?
33 Dy God is myn sterke taflecht, en Hy hat
myn wei folslein sljuchte.
34 Hy makket myn foetten de harten hjarres
allyk, en lit my stean op myn hichten.
35 Hy leart myn hannen de striid, dat myn
earmen de koperen bôge spanne.
36 En Jo hawwe my it skyld fen jins [pag. 337] heil
jown, en jins fornedering hat my great makke.
37 Jo hawwe myn foetstap ûnder my de
romte jown, en myn ankels hawwe net
wankele.
38 Ik efterfolge myn fijannen en fordylge hjar,
en kaem net werom ear't ik hjar fordien hie.
39 Ja, ik forneatige hjar en toplettere hjar, dat
hja net wer oereinkomme koene, mar foelen
ûnder myn foetten.
40 Hwent Jo girden my mei sterkte ta de
striid, Jo lieten myn tsjinstanners ûnder my
bûge,
41 en Jo joegen my de nekke fen myn
fijannen, myn haters, en ik fornielde se.
42 Hja seagen om hjar hinne, mar der wier
gjin forlosser, om 'e Heare, mar Hy antwirde
hjarren net.
43 Do togruzele ik se as stof fen 'e ierde; as
weaze fen 'e strjitten forgriemde, forwâdde ik
se.
44 Ek hawwe Jo my rêdden fen 'e skelen fen
myn folk; Jo hawwe my biwarre ta in haed fen
'e heidenen; folken dy't ik net koe hawwe my
tsjinne.
45 Bern fen om utens kroepen foar my; net sa
gau hearde hjar ear fen my, of hja wierne my
hearrich.
46 Bern fen om utens wirde slop, en komme,
oereinhâlden yn 'e girdle, út hjar stinzen.
47 De Heare libbet! En priizge mei wêze de
rotsstien, en forhege mei wêze de rotsstien fen
myn heil,
48 de God dy't my wrake jowt, en my folken
ûnderhearrich makket,
49 en dy't my ûnttsjucht oan myn fijannen;
ja, Jo forheegje my boppe myn tsjinstanners,
Jo rêdde my fen 'e man fen kleare gewelt.
50 Dêrom scil ik Jo, o Heare, loovje ûnder de
heidenen, en jins namme scil ik psalmsjonge;
51 Jo, dy't de oerwinningen fen jins kening
greatmeitsje, en goedginstichheit dogge oan
jins salvling, oan David en oan syn sied yn der
ivichheit.

HAEDSTIK 23.

1 En dit binne Davids lêste wirden.
Godspraek fen David, de soan fen Isaï;
godspraek fen 'e heech stelde man, de salvling
fen Jakobs God, en de biminde fen Israëls
psalmen:
2 De Geast des Heare sprekt troch my, en
syn wird is op myn tonge.
3 Israëls God hat sein, Israëls rotsstien hat ta
my spritsen: Dy't rjuchtfeardich oer minsken
hearsket, dy't hearsket yn'e freze fen God,
4 hy is as it iere ljocht by sinne opgong, in
moarn sûnder wolken hwennear't it gêrs, dêr't
de glâns oer leit fen it reinen, út 'e ierde sprút.
5 Ja, stiet it sa net mei myn hûs by God? Hy
ommers hat in ivich forboun mei my makke,
yn alles goed oardere en bifestige; hwent al
myn heil en alle bigearte, scil Er dat net
útsprute litte?
6 Mar de dogeneaten dy binne allegearre
stikels ta weismiten keard, dêr't men net mei
de hannen oankomt,
7 mar in elk dy't se oantaeste scil, wapenet
him mei stikelstekker of spearstôk, en hja

wirde op it sté mei fjûr oan yeske baernd.
8 Dit binne de nammen fen ’e helten dy David hawn hat: Joseb Baskebeth, de Tachkemonyt, de earste fen ’e trije. Dy swaeide syn striidbile oer achthûndert, dy’t er yn ien kear forsloech.
9 En oan him folge Eleäzar, de soan fen Dodo, Ahohi’s soan; dy wier ûnder de trije helten fen David, do’t hja de Filistinen útdagen, dy’t dêr forsamle wierne ta de striid, en do’t Israëls mannen opteagen.
10 Dy joech him op en sloech op ’e Filistinen yn, dat syn hân der wirch fen wier, ja dat syn hân fêstklibbe oan it swird; en de Heare die dy deis in greate oerwinning; en it folk gyng werom him efternei, bleat om to plonderjen.
11 En oan him folge Samma, de soan fen Agé, de Hararyt. Do’t de Filistinen forsamle wierne to Lechi, by in kamp lân dêr’t earte op stie, en it folk for de Filistinen flechte,
12 weage dy him midden op ’e kamp en hâldde it fjild en forsloech de Filistinen, en de Heare die in greate oerwinning.
13 En trije fen ’e tritich earsten teagen del en kamen yn ’e rispinge ta David yn ’e spelonk fen Adullam, wylst in kloft [pag.338] Filistinen him legere hie yn ’e delling Refaïm.
14 En David hâldde dodestiids ta yn in berchfêsting, wylst in wachtpost fen ’e Filistinen to Bethlehem wier.
15 En David krige oanstriid en sei: Hwa scil my wetter jaen to drinken út Bethlehems welle dy’t yn ’e poarte is?
16 Do brieken de trije helten troch it leger fen ’e Filistinen, en dipten wetter út Bethlehems welle dy’t yn ’e poarte is, en droegen it foarsichtich, en kamen ta David. Dy lykwols woe der net fen drinke, mar geat it út foar de Heare,
17 en sei: Yn ’e fierste fierte scil ik dat net dwaen, o Heare! Scoe ik it bloed drinke fen mannen dy’t hinnestitsen binne mei opset fen hjar libben? En hy woe der net fen drinke. Dat diene dy trije helten.
18 Abisai, Joäbs broer, de soan fen Seruja, dy wier ek de earste fen trije; en hy tilde syn spear tsjin trijehûndert dy’t er forsloech, en hy wier forneamd ûnder de trije.
19 Ja fen ’e trije wier hy heechst yn oansjen, dat hy waerd hjarren ta in oerste; mar oan ’e earste trije kaem er net ta.
20 Fierders Benaja, de soan fen Jojada, de soan fen in krigel man, great fen dieden, fen Kabseël; dy forsloech de beide soannen fen Ariël út Moäb; ek teach er del en forsloech op in snieïge dei midden yn in kûle in liuw.
21 Boppedien forsloech er in Egyptner, in man fen foarkommen; dy Egyptner nou hie in spear yn ’e hân, mar hy kaem mei in stôk op him ôf, en hy skoerde de Egyptner de spear út ’e hân, en deade him mei syn eigen spear.
22 Soks die Benaja, de soan fen Jojada; en hy wier forneamd ûnder de trije helten.
23 Fen ’e tritich wier hy heechst yn oansjen, mar oan ’e earste trije kaem er net ta. En David stelde him oer syn liifwacht.
24 Asaël, Joäbs broer, hearde ta de tritich; Elhanan, Dodo’s soan, fen Bethlehem;
25 Samma, de Harodyt; Elika, de Harodyt;
26 Heles, de Paltyt; Ira, de soan fen Ikes, de Tekoyt;
27 Abiëzer, de Anatothyt; Mebunnai, de Husathyt;
28 Salmon, de Ahohyt; Maharai, de Netofathyt;
29 Heleb, de soan fen Baëna, de Netofathyt; Ittai, de soan fen Ribai, út Gibeä fen Benjamins bern;
30 Benaja, de Pirathonyt; Hiddai, fen Nahale Gaäs;
31 Abialbon, de Arbathyt; Asmavet, de Barhumyt;
32 Eljachba, de Saälbonyt; Jasens soannen, Jonathan;
33 Samma, de Hararyt; Ahiam, de soan fen Sarar, de Hararyt;
34 Elifélet, de soan fen Ahasbai, de soan fen in Maächathyt; Eliam, de soan fen Achithofel, de Gilonyt;
35 Hesrai, de Karmelyt; Paërai, de Arbyt;
36 Jigeäl, Nathans soan, fen Soba; Bani, de Gadyt;
37 Selek, de Ammonyt; Naharai, de Beërothyt, de wapendrager fen Joäb, Seruja’s soan;
38 Ira, de Jethryt; Gareb, de Jethryt;
39 Uria, de Hethyt: meïïnoar saun en tritich.

HAEDSTIK 24.

1 En de grime des Heare lôge yetris tsjin

Israël, en Hy sette David tsjin hjar op,
sizzende: Gean, tel Israël en Juda.
2 Do sei de kening tsjin Joäb de kriichsoerste
dy't er by him hie: Tsjuch nou al de stammen
fen Israël yn it roun, fen Dan ôf oant Berseba
ta, en tel it folk, dat ik it tal fen it folk witte
mei.
3 En Joäb sei tsjin de kening: Och, de Heare
jins God mei hûndert kear safolle by dit folk
dwaen as der nou al binne, dat myn hear de
kening der syn niget oan sjucht; mar hwerom
bigeart myn hear de kening soks?
4 Mar it wird fen 'e kening krige de oerhân
op Joäb en op 'e oersten fen it leger. En Joäb
en de oersten fen it leger teagen út fen 'e
kening syn oantlit, om it folk Israël to tellen.
5 En hja gyngen oer de Jordaen en legeren
hjar by Aroër, rjuchts fen 'e stêd dy't midden
yn 'e delling fen Gad leit, en by Jaëzer.
6 Dêrnei kamen hja yn Gileäd en yn [pag. 339] it
lân fen 'e Chittiten, oan Kades ta; en hja
kamen to Dan Jaän, en yn 'e omkriten fen
Sidon.
7 En hja kamen ta de fêsting fenTyrus en al
de stêdden fen 'e Heviten en fen 'e
Kanaäniten; en hja kamen út yn it suden fen
Juda to Berséba.
8 Sa teagen hja it hiele lân yn it roun, en mei
forrin fen njoggen moanne en tweintich
dagen kamen hja to Jeruzalem.
9 En Joäb joech de som fen it telde folk op
oan 'e kening. En yn Israël wierne
achthûndert tûzen striidbere mannen dy't it
swird útteagen, en de mannen fen Juda
wierne fiifhûndert tûzen.
10 Mar it herte sloech David nei't er it folk
teld hie, en David sei tsjin de Heare: Ik haw
swier sûndige dat ik soks dien haw; mar och
Heare, forjow de skild fen jins tsjinstfeint nou
dochs, hwent ik haw my swier bisûndige.
11 Mar do't David der de moarns ôfkaem,
barde it wird des Heare ta de profeet Gad,
Davids sjenner, sizzende:
12 Gean hinne en sprek ta David: Sà seit de
Heare: Trije dingen stel Ik dy út; kies dêr ien
fen, en dat scil Ik dy dwaen.
13 Do kaem Gad ta David, en kindige it him
oan, en sei tsjin him: Scil der saun jier lang
hûngersneed oer dyn lân komme? Of wolstû
trije moanne flechtsje for it oantlit fen dyn
fijannen dat hja dy forfolgje? Of scil it trije
dagen pest yn dyn lân wêze? Bitink dy nou en
sjuch ta, hokker antwird ik Him werombringe
scil dy't my stjûrd hat.
14 Do sei David tsjin Gad: It is my tige eang;
lit ús dochs falle yn 'e hân des Heare, hwent
syn barmhertichheden binne great, mar lit my
net yn 'e hân fen minsken falle.
15 En de Heare skikte in pest yn Israël, fen 'e
moarns ôf oant de stelde tiid ta; en der
stoaren fen it folk, fen Dan oant Berséba,
sauntich tûzen man.
16 Mar do't de ingel de hân útstiek oer
Jeruzalem om dat to fordjerren, krige de
Heare birou fen it kwea, en Hy sei tsjin de
ingel dy't it fordjer oer it folk brocht: It is
genôch, tsjuch dyn hân nou werom. En de
ingel des Heare stie by de terskflier fen
Arauna, de Jebusyt.
17 En do't David de ingel seach dy't it folk
sloech, spriek er ta de Heare en sei: Sjuch, ik,
ik haw sûndige en ik, ik haw forkeard dien,
mar hwet hawwe dizze skiep dien? Lit jins hân
dochs tsjin my wêze en tsjin ús heite hûs.
18 En dyselde deis kaem Gad ta David, en sei
tsjin him: Gean op, rjuchtsje de Heare in alter
op, op 'e terskflier fen Arauna de Jebusyt.
19 En David gyng op neffens Gads wird, lyk as
de Heare hjitten hie.
20 En do't Arauna opseach, en de kening mei
syn tsjinstfeinten ta him kommen seach, gyng
Arauna út, en bûgde him foar de kening mei it
oantlit nei de groun.
21 En Arauna sei: Hwerom komt myn hear de
kening ta syn tsjinstfeint? En David sei: Om
dizze terskflier fen jo to keapjen, en de Heare
in alter to bouwen, dat de pleach ophâlde mei
ûnder it folk.
22 Mar Arauna sei tsjin David: Lit myn hear
de kening nimme en offerje hwet goed is yn
syn eagen; sjuch, dêr steane de kij ta it
brânoffer, en de tersksliden en de gereiden fen
'e kij ta hout.
23 Dat joech Arauna allegearre, de iene
kening oan 'e oare. Fierders sei Arauna tsjin
de kening: De Heare jins God mei in
wolbihagen yn jo hawwe.
24 Mar de kening sei tsjin Arauna: Né, mar ik
scil it fen jo keapje, keapje for de priis, hwent
ik wol de Heare myn God gjin brânoffers

offerje for neat. En David kocht de terskflier en de kij for fyftich sikkel silver.
25 En David boude de Heare dêr in alter, en offere brânoffers en tankoffers; en de Heare erbarme Him oer it lân en de pleach hâldde op ûnder Israël.

# IT TWADE BOEK FEN ’E
# KENINGEN.

HAEDSTIK 1.

1 En nei Achabs dea foel Moäb ôf fen Israël.
2 En Ahazia foel troch in traeljefinster yn syn
boppekeamer to Samaria, en waerd siik. En hy stjûrde boaden, en sei tsjin hjar: Gean hinne, freegje Baäl Sebub, de god fen Ekron, oft ik better wirde scil fen dizze sykte.
3 Mar de ingel des Heare spriek ta Elia, de
Tisbyt: Jow dy op, gean op, de boaden fen Samaria’s kening yn ’e miette, en sprek ta hjarren: Is der den gjin God yn Israël, dat jimme hinnegeane om Baäl Sebub, de god fen Ekron, to bifreegjen?
4 Dêrom den, sa seit de Heare: It bêd dêrstû
op klommen bist, scilstû net wer ôfkomme, mar dû scilst de dea stjerre. En Elia gyng foart.
5 Sa kamen de boaden wer ta him; en hy sei
tsjin hjar: Hwet bitsjut dit, dat jimme weromkomme?
6 En hja seine tsjin him: Der is ús in man to
miette kommen, dy tsjin ús sei: Gean hinne, tsjuch werom ta de kening dy’t jimme stjûrd hat, en sprek ta him: Sa seit de Heare: Is der den gjin God yn Israël, datstû de boade dochst om Baäl Sebub, de god fen Ekron, to bifreegjen? Dêrom scilstû net wer ôf it bêd komme dêrstû op klommen bist, mar dû scilst de dea stjerre.
7 En hy frege hjarren: Ho seach dy man der
út dy’t jimme to miette kaem en jimme sokke reden joech?
8 En hja seine tsjin him: It wier in man mei
in hierren mantel oan, en girde mei in learen girdle om ’e mil. Do sei er: It is Elia de Tisbyt.
9 En hy stjûrde in oerste fen fyftich mei syn
fyftich om him út; en do’t dy ta him opkleau, wylst er, sjuch, boppe op ’e berch siet, spriek er him oan: Dû man Gods, de kening seit: Kom del.
10 Mar Elia antwirde en spriek ta de oerste
fen fyftich: Byhwennear’t ik den in man Gods bin, lit der fjûr fen ’e himel saeije en dy en dyn fyftich fortarre. En der saeide fjûr fen ’e himel en fortarde him en syn fyftich.
11 En hy stjûrde op ’e nij in oerste fen fyftich
mei syn fyftich om him út; dy kleau op en spriek him oan: Dû man Gods, sa seit de kening: Kom foartynienen del.
12 En Elia antwirde en spriek ta hjarren:
Byhwennear’t ik in man Gods bin, mei der fjûr fen ’e himel saeije en dy en dyn fyftich fortarre. En Gods fjûr saeide fen ’e himel en fortarde him en syn fyftich.
13 En op ’e nij, for de tredde kear, stjûrde er
in oerste fen fyftich mei syn fyftich. En de trêdde oerste fen fyftich kleau op, en kaem en bûgde him op ’e knibbels foar Elia, en bea him en spriek ta him: Jo man Gods, och, lit myn siele en de siele fen myn tsjinstfeinten, fen dizze fyftich, kostber wêze yn jins eagen.
14 Sjuch, it fjûr is fen ’e himel saeid, en hat de
earste beide oersten fen fyftich mei hjar fyftich fortard; mar lit myn siele dochs kostber wêze yn jins eagen.
15 Do spriek de ingel des Heare ta Elia: Gean
mei him del, eangje net for [pag. 375] syn oantlit. En hy joech him oerein en gyng mei him del nei de kening ta.
16 En hy spriek ta him: Sa seit de Heare:
Omdatstû boaden stjûrd hast om Baäl Sebub, de god fen Ekron, to bifreegjen — is der den gjin God yn Israël, hwaens wird bifrege wirde kin? — dêrom, it bêd dêrstû op klommen bist, scilstû net wer ôfkomme, mar dû scilst de dea stjerre.
17 En hy stoar nei it wird des Heare dat Elia
spritsen hie; en Joaram waerd kening yn syn plak yn it twade jier fen Joaram, de soan fen Josafat, de kening fen Juda; hwent hy hie gjin soan.
18 En it oare fen Ahazia’s skiednissen, hwet er
dien hat, stiet dat net biskreaun yn it boek fen

’e kroniken fen Israëls keningen?

HAEDSTIK 2.

1 En it barde do’t de Heare Elia mei stoarm en ûnwaer opnimme scoe yn ’e himel, dat Elia mei Elisa fen Gilgal gyng.
2 En Elia sei tsjin Elisa: Bliuw hjir dochs, hwent de Heare hat my nei Bethel stjûrd. Mar Elisa sei: Sa wier as de Heare libbet en jins siele libbet, ik scil jo net forlitte. En hja teagen del nei Bethel.
3 Do kamen de soannen fen ’e profeten dy to Bethel wierne, út ta Elisa, en seine tsjin him: Witte jo dat de Heare jins hear hjoed boppe jins holle weinimme scil ? En hy sei: Ik wit it ek wol, swij jimme mar.
4 En Elia sei tsjin him: Elisa, bliuw hjir dochs, hwent de Heare hat my nei Jericho stjûrd. Mar hy sei: Sa wier as de Heare libbet en jins siele libbet, ik scil jo net forlitte. En hja kamen to Jericho.
5 Do kamen de soannen fen ’e profeten dy to Jericho wierne, by Elisa, en seine tsjin him: Witte jo dat de Heare jins hear hjoed boppe jins holle weinimme scil ? En hy sei: Ik wit it ek wol, swij jimme mar.
6 En Elia sei tsjin him: Bliuw hjir dochs, hwent de Heare hat my nei de Jordaen stjûrd. Mar hy sei: Sa wier as de Heare libbet en jins siele libbet, ik scil jo net forlitte. En hja teagen togearre troch.
7 En fyftich man fen ’e soannen fen ’e profeten gyngen hinne en bleauwen fen fierren bisiden stean, wylst hja togearre by de Jordaen stiene.
8 Do krige Elisa syn mantel en rôlle him op en sloech it wetter, en it gyng útinoar nei beide kanten; en hja teagen der togearre troch oer de droechte.
9 En it barde do’t hja oer wierne, dat Elia tsjin Elisa sei: Bigear hwet ik oan dy dwaen scil, ear’t ik by dy weinommen wird. En Elisa sei: Lit dochs in dûbel diel fen jins geast op my wêze.
10 En hy sei: Dû hast in swier stik bigeard; astû my sjen scilst hwennear’t ik by dy weinommen wird, den scil it dy barre, mar sa net, den scil it net barre.
11 En it barde wylst hja fierder gyngen en al geande petearen, sjuch, dêr wier in wein fen fjûr mei hynders fen fjûr, dy’t skieding twisken hjar beidenmakken; en Elia fear yn stoarm en ûnwaer nei de himel.
12 En Elisa seach it, en hy rôp: Myn heit, myn heit, wein fen Israël en syn ruters! En do’t er him net mear seach, griep er syn klean en skoerde se oan twa stikken.
13 Dêrnei krige er Elia’s mantel op, dy’t fen him ôffallen wier, en gyng werom en bleau op ’e wâl fen ’e Jordaen stean.
14 En hy naem Elia’s mantel, dy’t fen him ôffallen wier, en sloech it wetter en sei: Hwer is de Heare, de God fen Elia, ja hwer is Er? En do’t er it wetter slein hie, gyng it útinoar nei beide kanten, en Elisa teach dertroch.
15 En de soannen fen ’e profeten dy to Jericho wierne, seagen him fen fierren en seine: De geast fen Elia rêst op Elisa. En hja gyngen him yn ’e miette en bûgden hjar foar him nei de ierde.
16 En hja seine tsjin him: Sjuch, der binne by jins tsjinners fyftich krigele mannen, lit dy dochs hinnegean en jins hear siikje; hwent de Geast des Heare mocht him ris opnommen hawwe om him del to setten op ien fen ’e bergen of yn ien fen ’e dellingen. Mar hy sei: Stjûr se net.
17 Do’t hja lykwols by him oanhâldden, op it biskamsume ôf, sei er: Stjûr se. En hja stjûrden fyftich mannen, dy’t trije dagen sochten, mar him net founen.
18 En hja kamen wer by him, wylst er [pag. 376] to Jericho tahâldde, en hy sei tsjin hjar: Haw ik jimme net sein: Gean net?
19 En de mannen fen dy stêd seine tsjin Elisa: Sjuch dochs, it wennet goed yn ’e stêd, lyk as myn hear sjen kin, mar it wetter is forkeard, en de grounaerd is ûnfruchtber.
20 En hy sei: Bring my in nije skeal, en doch dêr sâlt yn. En hja brochten it him.
21 Do gyng er út nei de wetterwelle, en smiet it sâlt dêr yn, en sei: Sa seit de Heare: Ik haw dit wetter suver makke; dêr scil gjin dea noch ûnfruchtberheit mear fen komme.
22 En it wetter waerd suver, oant hjoed de dei ta, neffens it wird dat Elisa spritsen hie.
23 En hy gyng dêrfendinne op nei Bethel; en do’t er de wei opgyng, kamen der lytse jonges ta de stêd út, dy’t him de gek oanstieken en him neirôpen: Far op, kealkop; kealkop, far

op!
24 En hy kearde hîm om, en seach hjar oan, en flokte hjar yn ’e namme des Heare. Do kamen der twa bearen út it wâld, en forskoerden twa en fjirtich fen dy bern.
25 En hy gyng dêrfendinne nei de berch Karmel, en dêrwei teach er werom nei Samaria.

HAEDSTIK 3.

1 En Joaram, Achabs soan, waerd kening oer Israël to Samaria yn it achttjinde jier fen Josafat, de kening fen Juda, en hy regearre toalve jier.
2 En hy die dat kwea wier yn ’e eagen des Heare, mar net lyk as syn heit en lyk as syn mem, hwent hy die de wijstien fen Baäl foart, dy’t syn heit makke hie.
3 Lykwols hong er de sûnden oan fen Jerobeäm, de soan fen Nebat, dy’t Israël sûndigje litten hie; hy wiek dêr net fen ôf.
4 Mesa nou, de kening fen Moäb, wier in féfokker, en moast de kening fen Israël hûndert tûzen lammen en de wol fen hûndert tûzen rammen opbringe.
5 Mar it barde do’t Achab stoarn wier, dat de kening fen Moäb fen Israëls kening ôffoel.
6 Dêrom teach de kening Joaram om ’e selde tiid út Samaria, en munstere hiele Israël.
7 En hy gyng hinne en die de boade oan Josafat, de kening fen Juda, sizzende: De kening fen ’e Moäbiten is fen my ôffallen; scille jo mei my tsjen yn ’e striid tsjin ’e Moäbiten? En hy sei: Ik scil opkomme; ik scil wêze lyk as jo, myn folk lyk as jins folk, myn hynders lyk as jins hynders.
8 En hy sei: Troch hokker wei scille wy optsjen? Hy wer sei: Troch de wei fen ’e woastenije fen Edom.
9 Sa teach de kening fen Israël op, mei de kening fen Juda, en de kening fen Edom; mar do’t hja saun dagen omtein wierne, wier der gjin wetter for it leger noch for it fé dat hjar folge.
10 Do sei de kening fen Israël: O wé, de Heare hat dizze trije keningen roppen om se yn ’e hân fen ’e Moäbiten to jaen.
11 Josafat lykwol sei: Is hjir gjin profeet des Heare, dat wy troch him de Heare bifreegje meije? Do antwirde ien fen ’e tsjinstfeinten fen Israëls kening en sei: Elisa is hjir, de soan fen Safat, dy’t wetter getten hat oer de hannen fen Elia.
12 En Josafat sei: By him is it wird des Heare. En de kening fen Israël en Josafat en de kening fen Edom teagen nei him ta.
13 Mar Elisa sei tsjin de kening fen Israël: Hwet haw ik mei dy to meitsjen? Gean nei de profeten fen jimme heit en nei de profeten fen jimme mem. De kening fen Israël lykwol sei tsjin him: Né, hwent de Heare hat dizze trije keningen roppen om se yn ’e hân fen ’e Moäbiten to jaen.
14 En Elisa sei: Sa wier as de Heare der hearskaren libbet, foar hwaens oantlit ik stean, as ik it oantlit fen Josafat, de kening fen Juda, net oannaem, ik scoe nei dy net omsjen noch dy achtslaen.
15 Mar nou, helje my in spylman. En it barde do’t de spylman de snaren poende, dat de hân des Heare op him kaem,
16 en hy sei: Sa seit de Heare: Graef allegearre sleatten yn dizze delling.
17 Hwent sa seit de Heare: Jimme scille gjin wyn sjen en jimme scille gjin rein sjen, en dochs scil dizze delling fol wetter rinne, dat jimme drinke meije, jimme en jimme fé en jimme lêstdieren.
18 En dat is noch mar lyts yn ’e [pag. 377] eagen des Heare: ek scil Er de Moäbiten yn jimme hân jaen,
19 en jimme scille alle fêste stêdden en alle útkarde stêdden slaen, en alle goede beammen omkapje, en alle wetterwellen tichtsette, en alle fruchtbere stikken lân bidjerre mei stiennen.
20 En it barde de oare moarns, op ’e ûre fen it spiisoffer, dat der ynienen wetter kaem fen ’e kant fen Edom, en it lân fol wetter roun.
21 De Moäbiten nou, hearrende dat de keningen optein wierne om tsjin hjar to striden, waerden oproppen, allegearre dy’t de girdle girden en dêrboppe, en hja stelden hjar op oan ’e grins.
22 En do’t hja der de moarns bytiid ôfkamen, en de sinne oer it wetter opkaem, seagen de Moäbiten dat wetter foar hjarren oer, út ’en bloedreadens skinende.
23 En hja seine: Dat is bloed; de keningen binne grif slachs rekke en hawwe elkoar

forslein mei it swird; op nou, oan ’e bút, jim
Moäbiten!
24 Mar do’t hja by Israëls leger kamen, joegen
de Israëliten hjar op en sloegen de Moäbiten;
en hja flechten fen hjar oantlit: ja, de
Moäbiten al mar slaende, krongen hja djip yn
it lân op.
25 En hja forwoasten de stêdden, en in elk
smiet syn stien op alle fruchtbere stikken lân,
dat dy der ûnder rekken, en hja setten alle
wetterwellen ticht, en kappen alle goede
beammen om, oant der allinne mar mear
stien oer wier oan Kir Haréseth. Mar do’t de
slingerders dat bisingelen en biskeaten,
26 en de kening fen ’e Moäbiten seach dat de
striid him to mânsk wier, naem er
saunhûndert mannen nei him dy’t it swird
útteagen, om troch to brekken by de kening
fen Edom; mar hja koene net.
27 Do naem er syn earstberne soan, dy’t yn
syn plak kening wirde scoe, en offere him op
’e mûrre ta in brânoffer. Do kaem der greate
grime ûnder Israël; dêrom teagen hja fen him
ôf en gyngen werom nei hjar lân.

HAEDSTIK 4.

1 En in frou út ’e frouljue fen ’e soannen fen
’e profeten rôp oan Elisa, sizzende: Jins
tsjinstfeint, myn man, is forstoarn, en jo witte
dat jins tsjinstfeint de Heare freze; nou is de
skildeasker kommen om myn beide bern to
nimmen ta syn slaven.
2 En Elisa sei tsjin hjar: Hwet scil ik oan jo
dwaen? Siz my hwet jo yn ’e hûs hawwe. En
hja sei: Jins tsjinstfaem hat oars net yn ’e hûs
as in kanne mei oalje.
3 Do sei er: Gean hinne, freegje al jins neiste
bûrljue om fetten, lege fetten; tink der om dat
jo net to min krije.
4 Gean den yn ’e hûs, en slút de doar efter jo
en efter jins soannen, en jit yn al dy fetten, en
set oan kant hwet fol is.
5 Sa gyng hja fen him, en sleat de doar efter
hjar en efter hjar soannen; en wylst dy hjar de
fetten oanbrochten, geat hja yn.
6 En it barde do’t de fetten fol wierne, dat
hja tsjin hjar soan sei: Bring my noch in fet
oan; mar hy sei tsjin hjar: Der is gjin fet mear.
En de oalje stie.
7 Do kaem hja en forhelle it de man Gods;
en hy sei: Gean hinne, forkeapje de oalje, en
bitelje jins skildeasker; hwet der den oer is,
scille jo en jins soannen fen libje.
8 En it barde op in kear do’t Elisa trochteach
nei Sunem, dat in oansjenlike frou dêrre him
oanhâldde om to breaïten. En foartoan barde
it sa faek as er dat lâns kaem, dat er by hjarres
oangyng en dêr breaïet.
9 En hja sei tsjin hjar man: Sjuch dochs, ik
fornim dat it in hillich Godsman is, dy’t hjir
altyd trochtsjucht;
10 ei, lit ús dochs in ôfsket boppekeammerke
meitsje, en him dêr in bêd en in tafel en in
stoel en in lampe sette; den hat er dêr in
ûntwyk, sa faek as er by ús oankomme mei.
11 En it barde op in kear dat er wer by hjarres
oankaem; en hy krige dat boppekeammerke ta
in ûntwyk en om der to sliepen.
12 Dêrnei sei er tsjin Gehazi, syn jonge: Rop
de Sunamityske harren. En do’t dy hjar
roppen hie, kaem hja foar syn oantlit.
13 Hwent hy hie tsjin him sein: Siz hjar
dochs: Sjuch, jo hawwe for ús soarge mei alle
soarchsumens; hwet kin ik for jo dwaen? Kin
ik in goed wird for jo sprekke by de kening of
by de kriichs-[pag. 378]-oerste? Mar hja hie sein:
Ik wenje yn it formidden fen myn folk.
14 Do hie er sein: Is der dochs net hwet for
hjar to dwaen? En Gehazi hie sein: Nou, hja
hat gjin soan, en hjar man is âld.
15 Dêrom hie er sein: Rop hjar. En do’t er hjar
roppen hie, en hja yn ’e doar kaem,
16 sei er: Mei in jier, om dizze selde tiid, scille
jo in soan yn ’e earmen hawwe. En hja sei: O
né, myn hear, jo man Gods, ljeagenje jins
tsjinstfaem net foar.
17 En de frou waerd swier en berne in jier
letter, om ’e selde tiid, in soan, lyk as Elisa hjar
ûnthjitten hie.
18 Mar do’t it bern yn it oankommen wier,
barde it op in kear dat it it fjild útgyng nei syn
heit, nei de sichters.
19 En it sei tsjin syn heit: Myn holle, myn
holle! Dy nou sei tsjin in feint: Draech him nei
syn mem.
20 En hy droech en brocht him nei syn mem.
En hy siet hjar op ’e skirte oant ’e middeis ta;
do stoar er.
21 En hja gyng nei boppen en lei him op it
bêd fen ’e man Gods, dêrnei die hja de doar

efter him ticht en gyng nei bûten.
22 Do rôp hja hjar man, en sei: Stjûr my dochs ien fen 'e feinten en ien fen 'e ezelinnen, dat ik nei de man Gods tsjen mei en weromkomme.
23 En hy sei: Hwerom scilstû hjoed nei him ta? It is gjin nije moanne of sabbat. En hja sei: It is wol goed.
24 Do seale hja de ezelinne, en sei tsjin hjar jonge: Meitsje oan, jei, hâld net, ryd troch, oant ik it dy siz!
25 Sa teach hja hinne, en kaem ta de man Gods op 'e berch Karmel. En it barde do't de man Gods hjar fen fierren seach, dat er tsjin Gehazi, syn jonge, sei: Sjuch, dêr is de Sunamityske;
26 nou den, rin hjar yn 'e miette, en siz tsjin hjar: Is it goed mei jo, is it goed mei jins man, is it goed mei jins bern? En hja sei: It is goed.
27 Mar do't hja by de man Gods op 'e berch wier, griep hja syn foetten. En Gehazi kaem der twisken om hjar ôf to stjitten; mar de man Gods sei: Lit hjar gewirde, hwent hjar siele is bitter bidrôve yn hjar, en de Heare hat it my forbirgen en my net iepenbiere.
28 En hja sei: Haw ik in soan fen myn hear bigeard? Haw ik net sein: Bidraech my net?
29 En hy sei tsjin Gehazi: Girdzje dy de mil, en nim myn stêf yn 'e hân, en gean hinne; astû immen to miette komst, groetsje him net, en as immen dy groetet, antwirdzje him net; en liz myn stêf op it oantlit fen 'e jonge.
30 Mar de mem fen 'e jonge sei: Sa wier as de Heare libbet en jins siele libbet, ik gean net by jo wei. En hy gyng oerein en folge hjar.
31 Gehazi nou teach foar hjarren út, en hy lei de stêf op it oantlit fen 'e jonge, mar der kaem gjin lûd noch biweging. Dêrnei gyng er werom, him yn 'e miette, en die him biskie, sizzende: De jonge is net wekker wirden.
32 En do't Elisa yn 'e hûs kaem, sjuch, dêr laei de jonge dea op syn bêd.
33 En hy gyng yn, en sleat de doar efter hjar beiden ta, en bea ta de Heare.
34 Dêrnei kleau er nei boppen en gyng op it bern lizzen, de mûle op syn mûle, en de eagen op syn eagen, en de hannen op syn hannen: sa gyng er oer him hinne lizzen, en it flesk fen it bern waerd waerm.
35 Dêrnei kaem er werom en gyng it hûs ienris op en del, en kleau yetris nei boppen en gyng oer him hinne lizzen; en de jonge prûstte saunris efterinoar, dêrnei die de jonge de eagen iepen.
36 Do rôp er Gehazi en sei: Rop de Sunamityske harren. En hy rôp hjar, en hja kaem ta him, en hy sei: Nim jins soan op.
37 Sa kaem hja en foel oan syn foetten en bûgde hjar nei de groun, en hja naem hjar soan op en gyng út.
38 En Elisa teach werom nei Gilgal, en it wier dêr hûngersneed yn it lân, en de soannen fen 'e profeten gyngen foar syn oantlit sitten. En hy sei tsjin syn jonge: Set de greate pôt op, en koaitsje de soannen fen 'e profeten waerm iten.
39 Do gyng ien it fjild yn to krûdsiikjen; en hy foun in wylde plant en socht dêr wylde kolokwinten ôf, de mantel fol, en hy kaem en snie se yn 'e pôt, hwent hja wisten net hwet it wier.
40 Dêrnei skepten hja dy mannen op, dat hja ite mochten; en it barde do't hja preauwen fen dy griente, dat hja rôpen [pag. 379] en seine; Man Gods, de dead is yn 'e pôt! En hja koene it net ite.
41 Mar hy sei: Helje den moal; en hy smiet it yn 'e pôt, en sei: Skep it folk op, dat hja ite meije. Do wier der neat forkeards yn 'e pôt.
42 En der kaem immen fen Baäl Salisa, dy brocht de man Gods yn in koer earstelingsbrea, tweintich koarnbreaën, en ryp nôt. En hy sei: Jow it folk, dat hja ite meije.
43 Mar syn tsjinner sei: Ho kin ik dat foarsette oan hûndert man? Hy lykwol sei: Jow it folk, dat hja ite meije; hwent sa seit de Heare: Hja scille ite en oerhâlde.
44 Do sette er it hjarren foar, en hja ieten en hâldden oer, neffens it wird des Heare.

HAEDSTIK 5.

1 Naäman nou, de kriichoerste fen 'e kening fen Aram, wier in great man foar it oantlit fen syn hear, en heech yn oansjen; hwent troch him hie de Heare de Arameërs de oerwinning jown; en de man wier in striidber helt, mar melaetsk.
2 En der wierne Arameeske binden úttein, en hja hiene in lyts famke finzen meifierd út it lân fen Israël; en dy tsjinne by de frou fen

Naäman.
3 En hja sei tsjin hjar frou: Och, wier myn
hear mar foar it oantlit fen ’e profeet dy to
Samaria wennet, dy scoe him wol fen syn
melaetskens ôfhelpe.
4 Do gyng er yn en fornijde it syn hear,
sizzende: Sa en sa hat it jongfanke spritsen dat
út it lân fen Israël komt.
5 En de kening fen Aram sei: Gean hinne,
kom, en ik scil in brief skriuwe oan ’e kening
fen Israël. En hy gyng hinne, en naem tsjien
talint silver en seis tûzen sikkel goud en tsjien
pakken nije klean by him.
6 En hy brocht de kening fen Israël it brief,
dêr’t yn stie: Hwennear’t dit brief ta jo komt,
wit den dat ik Naäman, myn tsjinner, ta jo
stjûrd haw, dat jo him fen syn melaetskens
ôfhelpe scille.
7 En it barde do’t de kening fen Israël it brief
lêzen hie, dat er him de klean toskoerde en
sei: Bin ik den God, dy’t deadet en libben
makket, dat sa’n ien my immen stjûrt om him
fen syn melaetskens ôf to helpen? Wiswier,
bigryp en sjuch nou ris ho’t er my siket.
8 Mar it barde do’t Elisa, de man Gods,
hearde dat de kening fen Israël him de klean
toskoerd hie, dat er de kening de boade die,
sizzende: Hwerom hawwe jo jo de klean
toskoerd? Lit him mar ta my komme, den scil
er witte dat der in profeet yn Israël is.
9 Sa kaem Naäman mei syn hynder-en-
weinen, en hâldde by Elisa foar de doar.
10 En Elisa stjûrde him in boade en liet him
sizze: Gean hinne en waskje jo saunris yn ’e
Jordaen; en jins flêsk scil wer oan jo komme
en jo scille rein wêze.
11 Mar Naäman waerd tige grammoedich, en
teach foart en sei: Sjuch, ik hie by mysels
tocht: Hy scil grif nei bûten komme, en foar
my stean, en de namme fen ’e Heare, syn God,
oanroppe, en mei de hân oer it plak strike, en
de melaetskens weinimme.
12 Binne de Abana en de Parpar, de rivieren
fen Damaskus, net better as al de wetters fen
Israël? Kin ik my dêr den net yn waskje en rein
wirde? Sa kearde er en teach grimitich foart.
13 Do gyngen syn tsjinstfeinten nei him ta, en
sprieken him oan en seine: Us heit,
byhwennear’t de profeet jo hwet swiers
hjitten hie, scoene jo it den net dien hawwe?
Hofollestemear nou’t er tsjin jo sein hat:
Waskje jo en jo scille rein wêze.
14 Sa teach er del, en gyng saunris ûnder yn
’e Jordaen, neffens it wird fen ’e man Gods; en
syn flêsk kaem werom, lyk as it flêsk fen in
lytse jonge, en hy waerd rein.
15 Do teach er werom nei de man Gods, hy
en syn hiele gefolch, en hy gyng yn en kaem
foar syn oantlit, en sei: Sjuch, nou wit ik dat
der gjin God is op ’e hiele ierde, oars net as yn
Israël; nou den, nim dochs in geskink fen jins
tsjinner oan.
16 Mar hy sei: Sa wier as de Heare libbet, foar
hwaens oantlit ik stean, ik scil it net
oannimme. En hy hâldde by him oan dat er it
nimme scoe, mar hy woe it net hawwe.
17 En Naäman sei: Sa net, lit jins [pag. 380]
tsjinner den in lêst ierde fen in jok mûldieren
jown wirde; hwent jins tsjinner scil gjin
brânoffer of slachtoffer mear bringe oan oare
goaden, mar allinnich oan ’e Heare.
18 Yn dizzen lykwols mei de Heare jins
tsjinner forjaen: hwennear’t myn hear yn it
hûs fen Rimmon giet om to oanbidden, wylst
er linet op myn hân, en ik oanbid ek yn
Rimmons hûs — as ik den yn Rimmons hûs
oanbid, soks mei de Heare jins tsjinner dochs
forjaen.
19 En hy sei tsjin him: Gean yn frede. Nei’t er
in lytse stripe lân fen him tein wier,
20 sei Gehazi, de jonge fen Elisa, de man
Gods: Sjuch, myn hear hat dy Arameër, dy
Naäman, ûntsjoen en neat fen him
oannommen dat er meitôge hie; mar sa wier
as de Heare libbet, ik scil him efternei en wol
hwet fen him oannimme.
21 En Gehazi roun Naäman efternei. En do’t
Naäman seach dat er him efterneikaem,
sprong er fen ’e wein him yn’e miette, en hy
sei: Is it goed?
22 En hy sei: It is goed; myn hear hat my
stjûrd om to sizzen: Sjuch, der binne niis twa
jongfeinten, soannen fen profeten, út Efraïms
berchtme ta my kommen; och, jow hjarren in
talint silver en twa pakken nije klean.
23 En Naäman sei: Nim twa talinten, as it dy
goed is. En hy hâldde by him oan, en biboun
twa talinten silver yn twa sekken, en joech dy
mei twa pakken klean op oan in pear fen syn
tsjinstfeinten, dy’t se foar syn oantlit út

droegen.
24 Mar do’t er op ’e hichte kommen wier, naem er it fen hjarren oer en bisoarge it yn in hûs, en hy liet de mannen gean, en hja teagen werom.
25 Dêrnei gyng er yn, en kaem foar syn hear. En Elisa sei tsjin him: Hwer hastû west, Gehazi? En hy sei: Jins tsjinstfeint hat nearne net west.
26 Mar hy sei tsjin him: Gyng myn herte net mei, do’t dy man him omkearde op ’e wein en dy yn ’e miette kaem? Is it in tiid om silver to nimmen, en om klean to nimmen, en olivebeammen en wynbergen, en skiep en kij, en tsjinstfeinten en tsjinstfammen?
27 Dêrom scil Naämans melaetskens dy oanhingje, dy en dyn sied yn ivichheit. Do gyng er út, foar syn oantlit wei, melaetsk, wyt as de snie.

HAEDSTIK 6.

1 En de soannen fen ’e profeten seine tsjin Elisa: Och sjuch, it plak dêr’t wy wenje foar jins oantlit, wirdt ús to lyts;
2 lit ús dochs nei de Jordaen gean, en dêr allegearre timmerhout weihelje, dat wy ús dêr earne in hûs sette to wenjen. En hy sei: Gean hinne.
3 Mar ien sei: As it jo goed is, gean den mei jins tsjinstfeinten. En hy sei: Ik scil meigean.
4 En hy gyng mei hjarren. Do’t hja den by de Jordaen wierne, bigounen hja to beamkapjen.
5 En it barde wylst ien syn timmerhout kappe, dat de bile yn it wetter fleach; en hy rôp en sei: Och myn hear, en ik hie him noch wol to lien!
6 En de man Gods sei: Hwer is hy der yn rekke? En do’t er him it plak wiisd hie, snie er in stôk, en smiet dy derby yn, en liet de bile boppekomme.
7 En hy sei: Helje him der út en nim him nei dy. Do stiek er de hân út en naem him.
8 En de kening fen Aram oarlogge mei Israël, en hy rieplachte mei syn tsjinstfeinten en gebea: Op dat en dat plak scil myn leger yn ’e leage lizze.
9 Mar de man Gods die de boade oan ’e kening fen Israël, sizzende: Nim jo to wacht en tsjuch net troch dat plak, hwent de Arameërs lizze dêr yn ’e leage.
10 Dêrom stjûrde de kening fen Israël mannen nei it plak dat de man Gods him sein en dêr’t er him for warskôge hie, en hy naem him dêr to wacht, faker as ienris en twaris.
11 Do rekke it hert fen Arams kening yn ûnstjûr sa’t dat hieltiten roun, en hy rôp syn tsjinstfeinten, en sei tsjin hjar: Scille jim my den net útbringe, hwa’t fen uzes it mei de kening fen Israël hâldt?
12 En ien fen syn tsjinstfeinten sei: Né, myn hear de kening, mar Elisa, de profeet dy’t yn Israël is, dy forhellet Israëls kening de wirden dy’t jo yn jins sliepkeamer sprekke.
13 En hy sei: Gean hinne en fornim [pag. 381] hwer’t er is, dat ik gûdden stjûre mei om him to heljen. En hja brochten it him oan en seine: Sjuch, hy is to Dothan.
14 Do stjûrde er dêr hynders en weinen en in machtich leger hinne, en hja kamen to nacht en bisingelen de stêd.
15 En de tsjinner fen ’e man Gods kaem der tige bytiid ôf, en gyng út; en sjuch, in leger mei hynders en weinen hie de stêd bisingele. Do sei de jonge tsjin him: O myn hear, hwet scille wy nou?
16 En hy sei: Eangje net, hwent dy’t by ús binne, binne machtigersom as dy’t by hjarren binne.
17 En Elisa bea en sei: Heare, iepenje him de eagen dochs, dat er sjen mei. En de Heare iepene de jonge de eagen dat er seach; en sjuch, de berch wier fol hynders en weinen fen fjûr om Elisa hinne.
18 En do’t hja ta him delkamen, bea Elisa ta de Heare en sei: Slach dit folk dochs mei blinens. En Hy sloech hjar mei blinens, neffens Elisa’s wird.
19 Dêrnei sei Elisa tsjin hjar: Dit is de wei net, en dit is de stêd net; folgje my, en ik scil jimme by de man bringe dy’t jimme siikje. En hy brocht hjar nei Samaria.
20 En it barde do’t hja to Samaria wierne, dat Elisa sei: Heare, iepenje hjarren de eagen dat hja sjen meije. En de Heare iepene hjarren de eagen dat hja seagen, en sjuch, hja wierne midden yn Samaria.
21 En de kening fen Israël sei tsjin Elisa, do’t er hjar seach: Scil ik se slaen, scil ik se slaen, myn heit?
22 Mar hy sei: Jo scille se net slaen; dy’t jo

finzen hawwe mei jins swird en mei jins bôge, dy scille jo slaen. Set dizzen wetter en brea foar, dat hja ite en drinke meije, en weromtsjen ta hjar hear.
23 En hy makke hjarren in great gastmiel ré, en hja ieten en dronken; dêrnei liet er se gean, en hja teagen werom ta hjar hear. En Arams binden kamen net wer yn it lân fen Israël.
24 Mar dêrnei barde it dat Benhadad, de kening fen Aram, syn hiele legermacht gearbrocht, en opteach, en Samaria bilegere.
25 En it waerd fûle honger yn Samaria; hwent sjuch, hja bilegeren it oant in ezelskop tachtich sikkel silver gou, en in fjirden fen in miette douwedong fiif sikkel.
26 En it barde do't de kening ris foarbykaem op 'e mûrre, dat in frou oan him rôp en sei: Help dochs, myn hear de kening!
27 Mar hy sei: De Heare helpt dy net, hwer scoe ik dy den fen helpe? Fen 'e terskflier of fen 'e wynparse?
28 Fierder sei de kening tsjin hjar: Hwet is der oan? En hja sei: Dizze frou hat tsjin my sein: Jow dyn soan, dat wy him hjoed ite meije, den scille wy moarn myn soan ite.
29 En wy hawwe myn soan sean en him iten; mar do't ik de oare deis tsjin hjar sei: Jow dyn soan dat wy him ite meije, do hie se hjar soan forbirgen.
30 En it barde do't de kening de wirden fen dy frou hearde, dat er him de klean toskoerde, wylst er de mûrre fierder lâns roun; en it folk seach dat er, sjuch, ûnder de klean in sek oer de lea hie.
31 En hy sei: Sâ mei God my dwaen en sâ dêrta, as de holle fen Elisa, de soan fen Safat, hjoed yette op him bliuwe scil.
32 En wylst Elisa yn 'e hûs siet, en de âldsten by him wierne, stjûrde de kening in man foar syn oantlit út; mar ear't de boade by him wier, sei er tsjin de âldsten: Hawwe jimme sjoen ho't dy soan fen 'e moardner immen stjûrd hat om my de holle ôf to slaen? Tink der om hwennear't dy boade komt, doch de doar ta, en kring him mei de doar nei bûten; is it lûd fen syn heare foetstappen net efter him?
33 Wylst er yette mei hjarren spriek, sjuch, dêr kaem de kening ta him, en sei: Nou, sok in kwea komt der fen 'e Heare; hwet scil ik langer op 'e Heare wachtsje?

HAEDSTIK 7.

1 Do sei Elisa: Hear it wird des Heare. Sa seit de Heare: Moarn om dizze tiid scil in miette blom fen moal in sikkel jilde, en twa mietten koarn in sikkel, yn 'e poarte fen Samaria.
2 Mar de haedling op hwaens hân de kening line foel de man Gods tsjin en [pag. 382] sei: Sjuch, al makke de Heare finsters yn 'e himel, scoe soks barre kinne? En hy sei: Nou, dû scilst it foar dyn eagen sjen, mar der net fen ite.
3 Nou hâldden der fjouwer melaetske mânljue ta foar de doar fen 'e poarte; dy seine tsjin elkoar: Hwerom bliuwe wy hjir, oant wy stjerre?
4 As wy sizze: Lit ús yn 'e stêd gean, den is it honger yn 'e stêd en wy scille dêr stjerre; en as wy hjir bliuwe, den scille wy ek stjerre: nou den, kom, lit ús oerrinne nei it leger fen 'e Arameërs; as dy ús libje litte, wy scille libje, en as hja ús deadzje, hawar, wy scille stjerre.
5 En hja joegen hjar op yn 'e skimer, om yn it leger fen 'e Arameërs to slagjen; mar do't hja by de bûtenste posten fen Arams leger kamen, sjuch, do wier der gjinien.
6 Hwent de Heare hie Arams leger hearre litten in lûd fen weinen en in lûd fen hynders, it lûd fen in greate legermacht, en hja hiene tsjin elkoar sein: Sjuch, de kening fen Israël hat de keningen fen 'e Hethiten en de keningen fen 'e Egyptners tsjin ús hierd, om ús to oer-fallen.
7 Dêrom hiene hja hjar opjown en wierne yn 'e skimer flechte, en hiene hjar tinten binefterlitten, en hjar hynders en hjar ezels, it hiele legerkamp lyk as it der hinne laei, en wierne flechte om 'e wille fen hjar libben.
8 Do't dy melaetsken den by de bûtenste posten fen it leger kamen, gyngen hja yn in tinte, en ieten en dronken, en hellen dêr silver en goud en klean út, en gyngen hinne en forbirgen it. Dêrnei kamen hja werom en gyngen yn in oare tinte, hellen dêr ek út, en gyngen hinne en forbirgen it.
9 Do seine hja tsjin elkoar: Wy dogge net goed; dizze dei is in dei fen goede tynge, en wy hâlde ús stil; as wy wachtsje oant it dei wirdt, scil de ûngerjuchtichheit ús fine. Dat kom nou, lit ús gean en it fornije oan it hûs fen 'e kening.

10 En hja kamen en rôpen oan ’e poartewachters fen ’e stêd, en fornijden it hjarren, sizzende: Wy binne yn it leger fen ’e Arameërs kommen, en sjuch, dêr wier gjin minske noch minskelûd, allinne mar fêstboune hynders en fêstboune ezels, en tinten lyk as hja der hinne leine. En de poartewachters rôpen it troch, en diene de boade binnen yn it hûs fen ’e kening.
12 En de kening gyng der ôf yn de nacht, en sei tsjin syn tsjinstfeinten: Ik scil jimme wol sizze hwet de Arameërs ús dwaen wolle. Hja witte dat wy honger hawwe, dêrom binne hja út it leger gien om hjar to forbergjen yn it fjild, sizzende: As hja út ’e stêd komme, scille wy se libben gripe, en sels yn ’e stêd slagje.
13 Mar ien fen syn tsjinstfeinten antwirde en sei: Lit ús dochs fiif fen ’e hynders nimme dy’t hjir oerbleaun binne; sjuch, hja jilde likefolle as de hiele mannichte fen ’e Israëliten dy’t hjir yette oer binne, sjuch, hja jilde likefolle as de hiele mannichte fen ’e Israëliten dy’t omkommen binne; lit ús dy stjûre, en sjen.
14 En hja namen twa hynder-en-weinen, en de kening stjûrde se it leger fen ’e Arameërs efternei, sizzende: Gean hinne en sjuch.
15 En hja gyngen hjar efternei oan’e Jordaen ta, en sjuch, de hiele wei laei bisiedde mei klean en ark dy’t de Arameërs op hjar gystene flecht foartsmiten hiene. Dêrnei kamen de boaden werom en fornijden it de kening.
16 Do gyng it folk út en plondere it legerkamp fen ’e Arameërs. En in miette blom fen moal kaem in sikkel to jilden, en twa mietten koarn ek in sikkel, neffens it wird des Heare.
17 De kening nou hie de haedling op hwaens hân er line oer de poarte steld; mar it folk forwâdde him yn ’e poarte dat er it bistoar, lyk as de man Gods spritsen hie, dy’t it spriek do’t de kening ta him kommen wier.
18 Hwent it wier bard do’t de man Gods ta de kening spritsen en sein hie: Moarn om dizze tiid scille twa mietten koarn in sikkel jilde, en in miette blom fen moal in sikkel, yn ’e poarte fen Samaria,
19 dat dy haedling de man Gods tsjinfallen wier en sein hie: Sjuch, al makke de Heare finsters yn ’e himel, scoe soks barre kinne? En hy hie sein: Nou, dû [pag. 383] scilst it foar dyn eagen sjen, mar der net fen ite.
20 En allyksa is it mei him gien: hwent it folk forwâdde him yn ’e poarte, dat er it bistoar.

HAEDSTIK 8.

1 Elisa nou hie spritsen ta de frou hwaens soan er libben makke hie, sizzende: Jow jo op en gean hinne, jo en jins húsgesin, en hâld as frjemdling ta dêr’t jo tahâlde kinne, hwent de Heare hat de honger roppen, en dy scil saun jier yn it lân komme.
2 En de frou hie hjar opjown en dien neffens it wird fen ’e man Gods; hwent hja wier fortein, hja en hjar húsgesin, en hie as frjemdling tahâlden yn it lân fen ’e Filistinen, saun jier lang.
3 En it barde nei it forrin fen dy saun jier, dat de frou weromkaem út it lân fen ’e Filistinen; en hja gyng út om in birop to dwaen op ’e kening, dat hjar hûs en hjar lân hjar weromjown wirde mochten.
4 De kening nou spriek mei Gehazi, de jonge fen ’e man Gods, sizzende: Forhelje my dochs al de greate dingen dy’t Elisa dien hat.
5 En it barde wylst er de kening forhelle ho’t er in deade libben makke hie, sjuch, dêr rôp de frou hwaens soan er libben makke hie ta de kening om hjar hûs en om hjar lân. En Gehazi zei: Myn hear de kening, dat is de frou, en dat is hjar soan dy’t Elisa libben makke hat.
6 En de kening bifrege de frou, en hja forhelle it him. Do joech de kening hjar in hôftsjinner mei, sizzende: Biskik hjar werom alles hwet hjarres west hat, en ek it hiele gemaek fen it lân, fen ’e dei ôf dat hja it lân forlitten hat, oant nou ta.
7 Dêrnei kaem Elisa to Damaskus, do’t Benhadad, de kening fen Aram, siik wier; en hja dienen it him to witten, sizzende: De man Gods is harren kommen.
8 Do sei de kening tsjin Hazaël: Nim in geskink by dy, en gean de man Gods yn ’e miette, en bifreegje de Heare troch him, sizzende: Scil ik better wirde fen dizze sykte?
9 Sa gyng Hazaël him yn ’e miette, en naem in geskink by him, to witten allerhanne kostber gûd fen Damaskus, in fracht for fjirtich kamielen; en hy kaem en stie foar syn oantlit, en sei: Jins soan Benhadad, de kening fen Aram, hat my ta jo stjûrd, om to sizzen: Scil ik better wirde fen dizze sykte?

10 En Elisa sei tsjin him: Gean, siz: Jo scille hielendal net better wirde, mar de Heare hat my sjen litten dat er de dea stjerre scil.
11 En hy seach him strak en ûnforweechlik oan, op it ûnbiskamsume ôf, en de man Gods skriemde.
12 Do sei Hazaël: Hwerom skriemt myn hear ? En hy sei: Om't ik wit hofolle kwea astû de bern fen Israël dwaen scilst: dû scilst hjar fêstingen yn 'e brân stekke, en hjar jongfeinten deadzje mei it swird, en hjar jonge bern topletterje, en hjar swiere frouljue iepensnije.
13 Mar Hazaël sei: Mar hwet is jins tsjinstfeint, dy houn, dat er sokke greate dingen dwaen scoe? En Elisa sei: De Heare hat my sjen litten datstû kening wêze scilst oer Aram.
14 Sa gyng er fen Elisa, en kaem ta syn hear, dy't him frege: Hwet hat Elisa tsjin dy sein? En hy antwirde: Hy hat tsjin my sein: Jo scille grif better wirde.
15 Mar it barde de oare deis dat er de bêdspriede naem en yn it wetter hâldde, en dy útspraette oer syn oantlit, dat er it bistoar. En Hazaël waerd kening yn syn plak.
16 Yn it fyfte jier nou fen Joaram, de soan fen Achab, Israëls kening, wylst Josafat kening wier fen Juda, krige Joaram, de soan fen Josafat, Juda's kening, it biwâld.
17 Hy wier twa en tritich jier âld do't er kening waerd, en hy regearre acht jier to Jeruzalem.
18 En hy wannele yn 'e wei fen Israëls keningen, lyk as it hûs fen Achab die; hwent hy hie Achabs dochter ta frou krige, en hy die dat kwea wier yn 'e eagen des Heare.
19 Mar de Heare woe Juda net fordjerre, om 'e wille fen David, syn tsjinstfeint, neffens dat Er him ûnthjitten hie him en syn soannen alle tiden in lampe to biskikken.
20 Yn syn dagen foelen de Edomiten [pag.384] ôf fen Juda's hearskippij, en setten sels in kening oer hjar.
21 Dêrom teach Joaram oer nei Saïr, hy en al syn striidweinen; en hy joech him by nacht op en forsloech de Edomiten dy't him bisingele hiene, hjar en de oersten fen 'e striidweinen, en it folk flechte nei syn tinten.
22 Lykwols foelen de Edomiten fen Juda's hearskippij ôf, oant hjoed de dei ta; en yn dyselde tiid foel Libna ôf.
23 It oare nou fen Joarams skiednissen, en alles hwet er dien hat, stiet dat net biskreaun yn it boek fen 'e kroniken fen Juda's keningen?
24 En Joaram is rêst mei syn âffears, en by syn âffears bigroeven yn 'e stêd fen David; en Ahazia, syn soan, waerd kening yn syn plak.
25 Yn it toalfte jier fen Joaram, de soan fen Achab, de kening fen Israël, krige Ahazia, de soan fen Joaram, de kening fen Juda, it biwâld.
26 Twa en tweintich jier wier Ahazia âld, do't er kening waerd, en hy regearre ien jier to Jeruzalem; en de namme fen syn mem wier Athalia, de dochter fen Omri, de kening fen Israël.
27 En hy wannele yn 'e wei fen it hûs fen Achab, en die dat kwea wier yn 'e eagen des Heare, lyk as Achabs hûs; hwent hy wier in skoansoan fen Achabs hûs.
28 En hy teach mei Joaram, de soan fen Achab, yn 'e striid by Ramoth yn Gileäd, tsjin Hazaël, de kening fen Aram; en de Arameërs sloegen Joaram.
29 Do gyng de kening Joaram werom, dat er to Jisreël better wirde mocht fen 'e wounen dy't de Arameêrs him slein hiene te Ramoth, do't er stried tsjin Hazaël, de kening fen Aram; en Ahazia, de soan fen Joaram, de kening fen Juda, teach del nei Jisreël, om by Joaram, de soan fen Achab, to sjen, hwent hy wier siik.

## HAEDSTIK 9.

1 Do rôp de profeet Elisa ien fen 'e soannen fen 'e profeten, en hy sei tsjin him: Girdzje dy de mil, en nim dizze oaljekrûk by dy, en gean nei Ramoth yn Gileäd.
2 Hwennearstû dêr komst, sjuch den hwer't Jehu, de soan fen Josafat, de soan fen Nimsi, is; en gean yn, en hjit him oerein to kommen yn it formidden fen syn broerren, en bring him yn in binnenkeamer;
3 nim de oaljekrûk den en jit dy út oer syn holle, en siz: Sa seit de Heare: Ik haw dy salve ta kening oer Israël. Doch dêrnei de doar op en flechtsje, en toevje net.
4 En de jongfeint, de tsjinstfeint fen 'e profeet, gyng nei Ramoth yn Gileäd.
5 En do't er ynkaem, sjuch, dêr sieten de

oersten fen it leger; en hy sei: Ik haw in wird oan jo, o oerste. En Jehu sei: Oan hwa fen ús allegearre? En hy sei: Oan jo, o oerste.
6 Do kaem er oerein en gyng yn ’e hûs; hy den geat de oalje oer syn holle, en hy sei tsjin him: Sa seit de Heare, de God fen Israël: Ik haw dy salve ta kening oer it folk des Heare, oer Israël.
7 En dû scilst it hûs fen dyn hear Achab slaen, en ik scil it bloed fen myn tsjinstfeinten de profeten, en it bloed fen al de tsjinstfeinten des Heare, wreke oan Izébel.
8 En it hiele hûs fen Achab scil omkomme, en Ik scil fen Achab útroegje hwet manlik is, de ûnmounige sawol as de mounige yn Israël.
9 Hwent Ik scil Achabs hûs meitsje lyk as it hûs fen Jerobeäm, de soan fen Nebat, en as it hûs fen Baësa, de soan fen Ahia.
10 En de hounen scille Izébel ite op it fjild fen Jisreêl, en der scil gjinien wêze dy’t hjar bigraeft. Do die er de doar op en flechte.
11 En do’t Jehu útgyng nei de tsjinstfeinten fen syn hear, seine hja tsjin him: Stiet it goed? Hwerfor is dy dwylsinnige ta dy kommen? En hy sei tsjin hjar: Jimme kenne de man en syn sprake.
12 Mar hja seine: Ljeagenje ús net to foaren, kom der mar for út. En hy sei: Sa en sa hat er ta my spritsen, sizzende: Sa seit de Heare: Ik haw dy salve ta kening oer Israël.
13 Do krigen hja mei hasten in elk syn mantel en leine dy ûnder him op ’e heechste treppen, en bliezen op ’e bazún, en seine: Jehu is kening!
14 Dêrnei makke Jehu, de soan fen Josafat, de soan fen Nimsi, in gearspan-[pag. 385]-
ning tsjin Joaram. Joaram nou hie Ramoth yn Gileäd biset, hy en hiele Israël, tsjin Hazaël, de kening fen Aram;
15 mar de kening Joaram wier sels weromgien nei Jisreël, om dêr better to wirden fen ’e wounen dy’t de Arameërs him slein hiene, do’t er stried tsjin Hazaël, de kening fen Aram. En Jehu sei: As it jimme tinken is, lit den gjinien út ’e stêd ûntkomme en nei Jisreël flechtsje om it dêr oan to jaen.
16 Do teach Jehu mei hynder-en-weinen nei Jisreël, hwent dêr laei Joaram, en Ahazia, de kening fen Juda, wier dêr ek kommen om by Joaram to sjen.
17 De wachter nou stie op ’e toer to Jisreël, en seach de binde fen Jehu oankommen, en sei: Ik sjuch in binde. Do sei Joaram: Nim in ruter en stjûr dy harren yn ’e miette, en lit him freegje: Is it frede?
18 En de hynsterider teach út him yn ’e miette, en sei: Sa seit de kening: Is it frede? En Jehu sei: Hwet giet dy de frede oan? Kear om, bliuw efter my. En de wachter die forslach, sizzende: De boade is ta hjarren kommen, mar hy komt net werom.
19 Do stjûrde er in oare hynsterider; en do’t dy ta hjarren kommen wier, sei er: Sa seit de kening: Is it frede? En Jehu sei: Hwet giet dy de frede oan? Kear om, bliuw efter my.
20 En de wachter die forslach, sizzende: Hy is ta hjarren kommen, mar hy komt net werom, en it jeijen is as it jeijen fen Jehu, de soan fen Nimsi, hwent hy jaget as in dwylsinnige.
21 En Joaram sei: Slach yn. En hja sloegen syn hynder-en-wein yn. Sa teach Joaram de kening fen Israël út, hy en Ahazia de kening fen Juda, beide op hjar eigen wein, hja teagen út, Jehu yn ’e miette, en metten him njonken it stik lân fen Naboth, de Jisreëlyt.
22 En it barde do’t Joaram Jehu seach, dat er sei: Is it soms frede, Jehu? Mar hy sei: Hwet frede, salang as dyn mem Izébel bistiet fen kleare hoerkerij en tsjoenderij!
23 Do skoerde Joaram de hynders om en flechte, en sei tsjin Ahazia: It is forried, Ahazia!
24 Mar Jehu spande de bôge út alle macht, en skeat Joaram twisken de earmen, dat de pylk him troch it hert hinne útkaem, en hy yninoarsakke yn syn wein.
25 Do sei Jehu tsjin Bidkar, syn haedman: Nim him op, smyt him op it stik lân fen Naboth, de Jisreëlyt; hwent witst it noch do’t dû en ik njonken elkoarren efter Achab, syn heit, op ’e wein sieten, dat de Heare him dizze lêst oplei:
26 Wiswier, Ik haw it bloed fen Naboth en it bloed fen syn soannen jister sjoen, seit de Heare, en Ik scil it dy forjilde op dit stik lân, seit de Heare. Nou den, nim him op, smyt him op dat stik lân, neffens it wird des Heare.
27 Do’t Ahazia, de kening fen Juda, dat seach, flechte er de kant út fen it túnhús, mar Jehu jage him efternei, en sei: Sjit him ek! En hja skeaten him op ’e wein bisiden Gur by

Jibleäm. En hy flechte nei Megiddo en bistoar
it dêr.
28 En syn tsjinstfeinten brochten him mei de
wein nei Jeruzalem, en hja bigroeven him yn
syn grêf by syn âffears yn ’e stêd fen David.
29 Yn it alfte jier nou fen Joaram, de soan fen
Achab, wier Ahazia kening wirden oer Juda.
30 En Jehu kaem to Jisreël. Do’t Izébel dat
hearde, ferve hja hjar oantlit en makke de
holle op, en seach ta it finster út.
31 En do’t Jehu ta de poarte ynkaem, sei hja:
Is it goed, Simri, moardner fen syn hear?
32 En hy sloech de eagen op nei it finster en
sei: Hwa hâldt it mei my, hwa? Do seagen twa,
trije hovelingen op him.
33 En hy sei: Stjit hjar fen boppen del. En hja
staetten hjar fen boppen del, dat it bloed by
de mûrre en by de hynders opspatte, en hy
forwâdde hjar.
34 Nei’t er den ynkommen wier en iten en
dronken hie, sei er: Sjuch nou nei dy forflokte,
en bigraef hjar, hwent it is in keningsdochter.
35 Mar do’t hja hinnegyngen om hjar to
bigraven, founen hja oars net fen hjar as de
harsenpanne en de foetten en de palmen fen
’e hannen.
36 Sa kamen hja werom, en diene it him to
witten; en hy sei: Dit is it wird [pag. 386] des
Heare, dat Er spritsen hat troch de tsjinst fen
syn feint Elia de Tisbyt, sizzende: Op it fjild
fen Jisreël scille de hounen Izébels flêsk ite,
37 en Izébels dead lichem scil ta dong oer it
lân wêze, oer it f jild fen Jisreël, dat hja net
sizze kinne: Dit is Izébel.

HAEDSTIK 10.

1 Achab nou hie sauntich soannen to
Samaria; en Jehu skreau brieven, dy’t er nei
Samaria stjûrde, oan ’e oersten fen Jisreël, oan
’e âldsten en oan ’e opfieders fen Achabs
soannen, en dêr’t yn stie:
2 Hwennear’t dit brief ta jimme komt, wylst
jimme heare soannen by jimme binne, en de
weinen en de hynders by jimme binne, en in
sterke stêd en wapens,
3 sjuch den om ’e bêste en bikwaemste fen
jimme heare soannen, set dy op syn heite
troan, en striid for it hûs fen jimme hear.
4 Mar hja waerden tige forfeard, en seine:
Sjuch, twa keningen hawwe net bistien foar
syn oantlit, ho scoene wy den bistean?
5 Do diene de oerste fen it paleis en de
oerste fen ’e stêd en de âldsten en de
opfieders Jehu de boade, sizzende: Wy binne
jins tsjinstfeinten, en al hwet jo ús sizze meije,
scille wy dwaen; wy scille gjinien kening
meitsje; doch hwet goed is yn jins eagen.
6 Do skreau er hjarren yetris in brief, dêr’t
yn stie: As jimme foar my binne en harkje
wolle nei myn stim, nim de hollen fen dy
mannen, fen jimme heare soannen, en kom
moarn om dizze tiid by my to Jisreël. Hwent
de soannen fen ’e kening wierne alle sauntich
útbisteld by de oansjenliken fen ’e stêd, dy’t
hjar greatbrochten.
7 En it barde do’t it brief ta hjarren kaem,
dat hja de soannen fen ’e kening namen, en se
alle sauntich forsloegen; en hja diene de
hollen yn koerren, en stjûrden dy him to
Jisreël.
8 En der kaem in boade, dy’t him tynge die,
sizzende: Hja hawwe de hollen fen ’e
keningssoannen brocht. En hy sei: Smyt se
oan twa heappen by de stêdspoarte oant
moarnier ta.
9 En it barde de moarns do’t er útgyng. dat
er stean bleau en tsjin al it folk sei: Jimme
binne ûnskildich. Sjuch, ik haw in
gearspanning makke tsjin myn hear en him
deaslein, mar hwa hat dizze allegearre
forslein?
10 Wit nou den dat fen it wird des Heare, dat
de Heare spritsen hat tsjin it hûs fen Achab,
neat op ’e ierde falle scil; hwent de Heare hat
dien hwet Er spritsen hie troch de tsjinst fen
syn feint Elia.
11 Dêrnei forsloech Jehu fen Achabs hûs
allegearre dy to Jisreël oer wierne, en al syn
greaten, en syn goekinde, en syn preesters,
oant der gjinien fen sines oer wier.
12 En hy makke tarissing en teach hinne, en
gyng nei Samaria; en do’t er ûnderweis to
Beth Eked Haroïm kaem,
13 trof Jehu de broerren fen Ahazia, de kening
fen Juda, en hy sei: Hwa binne jimme? En hja
seine: Wy binne de broerren fen Ahazia, en
binne delkommen om de soannen fen ’e
kening en de soannen fen ’e keninginne mem
to groetsjen.
14 Do sei er: Gryp se libben. En hja griepen se

libben en forsloegen se by de welle fen Beth
Eked, twa en fjirtich man, en hy liet gjinien
fen hjarren oer.
15 En dêrwei geande, trof er Jonadab, de soan
fen Rechab, dy't him yn 'e miette kaem. En hy
groete him en sei tsjin him: Is dyn hert
oprjucht, lyk as myn hert mei dyn hert is? En
Jonadab sei: Ja. Do sei Jehu: As it sa is, jow my
den de hân. En hy joech him de hân, en hy liet
him by him op 'e wein komme,
16 en hy sei: Gean mei my, en sjuch myn iver
for de Heare. En hja lieten him ride op syn
wein.
17 En do't er to Samaria kaem, forsloech er
allegearre dy to Samaria fen Achab oerbleaun
wierne, oant er him fordylge hie, neffens it
wird des Heare dat Er spritsen hie ta Elia.
18 En Jehu rôp it hiele folk gear, en sei tsjin
hjar: Achab hat Baäl in bytsje tsjinne, Jehu scil
him tige tsjinje.
19 Nou den, rop al de profeten fen Baäl, al
syn tsjinners en al syn preesters ta my, dat der
gjinien misse mei; hwent ik haw in great offer
for Baäl; al hwa't mist, scil net libje. Mar Jehu
gyng mei [pag. 387] falskens to wirk, dat er de
tsjinners fen Baäl ombringe mocht.
20 Fierder sei Jehu: Hilligje Baäl in heechtiid;
en hja rôpen dy út.
21 Ek die Jehu de boade troch hiele Israël, en
al de tsjinners fen Baäl kamen op, gjinien fen
hjarren bleau thús; en hja kamen yn 'e timpel
fen Baäl, oant de timpel fen Baäl fol wier fen it
iene ein ta it oare ein.
22 En hy sei tsjin 'e oerste fen 'e klaeikeamer:
Bring al de tsjinners fen Baäl de klean. En hy
brocht hjarren de klean.
23 En Jehu kaem mei Jonadab, de soan fen
Rechab, yn 'e timpel fen Baäl, en hy sei tsjin
Baäls tsjinners: Undersiikje en sjuch ta, dat
hjir foaral gjinien fen 'e tsjinners des Heare by
jimme is, mar allinne tsjinners fen Baäl.
24 En hja kamen yn, om slachtoffers en
brânoffers to bringen, mar Jehu stelde bûten
tachtich man fen sines op, en sei: As ien fen 'e
mannen dy't ik jimme yn hannen skikt haw,
ûntkomme mocht, syn siele scil yn it plak fen
dy syn siele wêze.
25 En it barde do't er dien hie mei de tsjinst
fen it brânoffer, dat Jehu tsjin de liifwachten
en tsjin de haedmannen sei: Gean yn, slach se,
lit der gjinien útkomme. En hja sloegen se mei
de skerpte fen it swird, en de liifwachten en de
haedmannen smieten hjar liken wei. Dêrnei
gyngen hja nei de stins fen 'e timpel fen Baäl,
26 en hja hellen de wijde peallen út 'e timpel
fen Baäl en forbaernden dy;
27 ek brieken hja de wijde stien fen Baäl ôf,
en brieken de timpel fen Baäl ôf, en makken
der efteruten fen oant hjoed de dei.
28 Sa fordylge Jehu Baäl út Israël.
29 Mar de sûnden fen Jerobeäm, de soan fen
Nebat, dy't Israël sûndigje litten hie, de
gouden keallen dy to Bethel en to Dan stiene,
dêr wiek Jehu net fen ôf, mar hy folge se nei.
30 En de Heare sei tsjin Jehu: Omdatstû goed
dien hast, dwaende dat rjucht is yn myn
eagen, en it hûs fen Achab dien hast neffens
alles dat yn myn hert wier, dêrom scille dyn
soannen oant it fjirde slachte op 'e troan fen
Israël sitte.
31 Mar Jehu naem him net to wacht en
wannele mei syn hiele hert yn 'e wet fen 'e
Heare, de God fen Israël; hy wiek net fen 'e
sûnden fen Jerobeäm, dy't Israël sûndigje
litten hie.
32 Yn dy dagen bigoun de Heare Israël yn to
koartsjen, hwent Hazaël sloech hjar yn Israëls
hiele gerjuchtichheit,
33 fen 'e Jordaen ôf nei it Easten ta, it hiele
lân fen Gileäd, de Gaditen en de Rubeniten en
de Manassiten, fen Aroër ôf dat oan 'e beek de
Arnon leit, Gileäd sawol as Bazan.
34 De oare skiednissen nou fen Jehu en alles
hwet er dien hat, en al syn macht, steane dy
net biskreaun yn it boek fen 'e kroniken fen
Israëls keningen?
35 En Jehu is rêst mei syn âffears, en hja
bigroeven him to Samaria, en syn soan Joähas
waerd kening yn syn plak.
36 En de dagen dat Jehu oer Israël regearre
hie to Samaria wierne acht en tweintich jier.

HAEDSTIK 11.

1 Do't Athalia, de mem fen Ahazia, den
seach dat hjar soan dea wier, joech hja hjar op
en brocht it hiele keninklike slachte om.
2 Mar Joséba, de dochter fen 'e kening
Joaram, de sister fen Ahazia, naem Joäs, de
soan fen Ahazia, en stiel him út it formidden
fen 'e soannen fen 'e kening dy't deade

waerden, him en syn minne; en hja forbirgen
him yn ’e bêdkeamer for Athalia, dat er net
deade wirde scoe.
3 En hy bleau mei hjar biskûl yn it hûs des
Heare, seis jier lang, wylst Athalia oer it lân
regearre.
4 Mar it saunde jiers die Jojada de boade en
ûntbea de oersten fen hûndert fen ’e Kariërs
en fen ’e liifwachten, en hy naem se mei him
yn it hûs des Heare, en makke in forboun mei
hjarren, en naem se de eed ôf yn it hûs des
Heare, en hy liet hjarren de soan fen ’e kening
sjen.
5 En hy gebea en sei hjarren: Dit is it wirk
dat jimme hawwe to dwaen: in trêdden fen
jimme, dy’t op ’e sabbat ynkomme, scille de
wacht hâlde by it hûs fen ’e kening,
6 en in tredden allyksa by de poarte Sur, en
in tredden by de poarte efter de liifwachten;
sa scille jimme de wacht by dit hûs hâlde ta
fordigening. [pag. 388]
7 En twa dielen fen jimme, allegearre dy’t op
’e sabbat útgeane, scille de wacht oer it hûs
des Heare by de kening hâlde;
8 en jimme scille de kening twisken jimme
yn nimme, in elk mei syn wapens yn ’e hân,
en al hwa’t binnen de rigen komt, scil deade
wirde; en bliuw by de kening hwennear’t er
útgiet en hwennear’t er ynkomt.
9 De oersten fen hûndert den diene neffens
alles hwet de preester Jojada gebean bie, en in
elk helle syn mannen dy’t op ’e sabbat
útgyngen, en hja kamen ta de preester Jojada.
10 En de preester joech de oersten fen
hûndert de spearen en de skylden dy’t de
kening David sines west hiene, dy’t yn it hûs
des Heare wierne.
11 En de liifwachten stelden hjar op, in elk
mei syn wapens yn ’e hân, fen ’e rjuchterside
fen it hûs oant de lofterside fen it hûs, nei it
alter en nei it hûs ta, om ’e kening hinne.
12 Dêrnei brocht er de soan fen ’e kening út,
en joech him de kroan en it tsjûgenis, en hja
makken him kening en salven hun, en klapten
yn ’e hannen, en seine: De kening libje!
13 Do’t nou Athalia de stim fen ’e liifwachten
en fen it folk hearde, kaem hja ta it folk yn it
hûs des Heare;
14 en hja seach ta, en sjuch, de kening stie op
’e forheging by de yngong, en de oersten en de
trompetters by de kening, en al it folk fen it
lân wier bliid en blies op ’e trompetten. Do
toskoerde Athalia hjar klean, en hja rôp:
Forried, forried!
15 Mar de preester Jojada joech de oersten
fen hûndert dy’t oer it leger set wierne bistel,
en sei tsjin hjar: Bring se bûten twisken de
rigen troch, en deadzje mei it swird hwa’t hjar
folget; hwent de preester hie sein: Lit se net
deade wirde yn it hûs des Heare.
16 En hja sloegen de hannen oan hjar, en hja
gyng de hynstewei del nei it hûs fen ’e kening,
en dêr waerd hja deade.
17 En Jojada makke in forboun twisken de
Heare en de kening en it folk, dat it in folk des
Heare wêze mocht; allyksa twisken de kening
en it folk.
18 Dêrnei gyng al it folk fen it lân yn ’e timpel
fen Baäl en hja brieken dy ôf; syn alters en syn
bylden tobrieken hja hielendal, en Mattan, de
preester fen Baäl, sloegen hja dea foar de
alters. Fierder stelde de preester opsjenners
oer it hûs des Heare.
19 Do naem er de oersten fen hûndert, en de
Kariërs, en de liifwachten, en al it folk fen it
lân, en hja brochten de kening del út it hûs
des Heare, en teagen troch de poarte fen ’e
liifwacht nei it hûs fen ’e kening, en hy gyng
sitten op ’e troan fen ’e keningen.
20 En al it folk fen it lân wier bliid, en de stêd
krige rêst, nei’t hja Athalia mei it swird deade
hiene yn it hûs fen ’e kening.
21 Joäs wier saun jier âld do’t er kening
waerd.

HAEDSTIK 12.

1 Yn it saunde jier fen Jehu waerd Joäs
kening, en hy regearre fjirtich jier to
Jeruzalem; en syn memme namme wier Sibja,
fen Berséba.
2 En Joäs die dat rjucht wier yn ’e eagen des
Heare, al de dagen dat de preester Jojada him
ûnderrjuchte.
3 Allinnich waerden de hichten net sljuchte;
it folk offere en rikke yette op ’e hichten.
4 En Joäs sei tsjin de preesters: Alle jild dat
ta wijjefte brocht wirdt yn it hûs des Heare,
gongber jild, jild nei dat in elk persoanlik skat
is, en alle jild dat elkums herte him opjowt om
it yn it hûs des Heare to bringen,

5 dat scille de preesters nei hjar nimme, in elk fen wegen syn oarder, en hja scille de brekken fen it hûs meitsje, hwer't der ek mar brek oan foun wirde mei.
6 Mar it bliek it trije en tweintichste jiers fen 'e kening Joäs, dat de preesters de brekken fen it hûs net makke hiene.
7 Do rôp de kening Joäs de preester Jojada en de preesters, en sei tsjin hjar: Hwerom meitsje jimme de brekken fen it hûs net? Nou den, nim gjin jild fen wegen jimme oarder, mar jow it for de brekken fen it hûs.
8 En de preesters joegen tawird, hja scoene gjin jild fen it folk nimme noch de brekken fen it hûs meitsje.
9 Mar de preester Jojada naem in kiste, [pag. 389] en boarre in gat yn it lid, en sette dy rjuchts fen it alter, dêr't men yn it hûs des Heare komt; en de preesters dy't de drompel warren, diene dêr al it jild yn dat yn it hûs des Heare brocht waerd.
10 En it barde do't hja seagen dat der gâns jild yn 'e kiste wier, dat de skriuwer fen 'e kening en de hegepreester opgyngen, en hja bibounen it yn in pong, en telden it jild dat yn it hûs des Heare foun wier.
11 En hja joegen it ôfwoegen jild yn hannen fen 'e opsichters fen it wirk, dy't oer it hûs des Heare steld wierne; en dy bitellen it út oan 'e timmerljue en oan 'e forbouwers fen it hûs des Heare,
12 en oan 'e mitselers, en oan 'e stienhouwers, en ta it keapjen fen hout en houde stien om de brekken fen it hûs des Heare to meitsjen, en for alles hwet útjown waerd om it hûs to fornijen.
13 Lykwols waerden fen it jild dat yn it hûs des Heare brocht waerd gjin silveren skûtels, messen, offerskealen, trompetten, hokfor gouden gerei of silveren gerei for it hûs des Heare makke,
14 mar hja joegen it oan 'e útfierders fen it wirk, en dy fornijden dêr it hûs des Heare fen.
15 En hja rekkenen net mei de mannen hwa't hja it jild yn hannen joegen, om dêr de arbeiders fen to biteljen, mar it gyng op goed bitrouwen.
16 It jild fen skildoffer en it jild fen sûndoffers waerd net yn it hûs des Heare brocht; dat wier for de preesters.
17 Do teach Hazaël, de kening fen Aram, op en oarlogge tsjin Gath, en naem it yn; dêrnei kearde Hazaël it oantlit nei Jeruzalem, om dêrtsjin op to tsjen.
18 Mar Joäs, de kening fen Juda, naem al de wijde jeften dy't Josafat en Joaram en Ahazia, syn âffears, de keningen fen Juda, wijd hiene, en syn eigen wijde jeften, en al it goud dat der to finen wier yn 'e skatkeamers fen it hûs des Heare en fen it hûs fen 'e kening, en stjûrde it nei Hazaël, de kening fen Aram. Do teach dy ôf fen Jeruzalem.
19 De oare skiednissen nou fen Joäs, en alles hwet er dien hat, stiet dat net biskreaun yn it boek fen 'e kroniken fen Juda's keningen?
20 En syn tsjinners stiene op en makken in gearspanning, en sloegen Joäs yn it hûs fen Millo, dêr't it delrint nei Silla;
21 hwent Jozachar, de soan fen Simeäth, en Jozabad, de soan fen Somer, syn tsjinners, sloegen him dat er it bistoar; en hja bigroeven him by syn âffears yn 'e stêd fen David; en Amazia, syn soan, waerd kening yn syn plak.

HAEDSTIK 13.

1 Yn it trije en tweintichste jier fen Joäs, de soan fen Ahazia, de kening fen Juda, waerd Joähas, de soan fen Jehu, kening oer Israël to Samaria, sauntjin jier lang.
2 En hy die dat kwea wier yn 'e eagen des Heare, hwent hy folge de sûnden nei fen Jerobeäm, de soan fen Nebat, dy't Israël sûndigje litten hie; hy wiek dêr net fen ôf.
3 Dêrom lôge de grime des Heare op tsjin Israël, en Hy joech hjar oer yn 'e hân fen Hazaël, de kening fen Aram, en yn 'e hân fen Benhadad, de soan fen Hazaël, al dy dagen.
4 Mar Joähas bea it oantlit des Heare ynmoedich oan; en de Heare forhearde him, hwent Hy seach de binearing fen Israël, ho't de kening fen Aram hjar bineare.
5 Dêrom biskikte de Heare Israël in forlosser, dat hja ûnder Arams hân wei slaggen, en de bern fen Israël yn hjar tinten wenje koene lyk as de foarige en de foarfoarige deis.
6 Lykwols wieken hja net fen 'e sûnden fen it hûs fen Jerobeäm, dy't Israël sûndigje litten hie; hy wannele dêryn, en ek bleau de wijpeal stean to Samaria.

7 Hwent hy liet Joähas oars gjin folk oer as fyftich ruters en tsjien weinen en tsjien tûzen man foetfolk; hwent de kening fen Aram hie se ombrocht, en se makke as tsjef by it terskjen.
8 De oare skiednissen fen Joähas lykwols, en alles hwet er dien hat, en syn macht, steane dy net biskreaun yn it boek fen 'e kroniken fen Israëls keningen?
9 En Joähas is rêst mei syn âffears, en hja bigroeven him to Samaria; en Joäs, syn soan, waerd kening yn syn plak.
10 Yn it saun en tritichste jier fen Joäs, [pag. 390] de kening fen Juda, waerd Joäs, de soan fen Joähas, kening oer Israël to Samaria, sechstjin jier lang.
11 En hy die dat kwea wier yn 'e eagen des Heare; hy wiek net fen al de sûnden fen Jerobeäm, de soan fen Nebat, dy't Israël sûndigje litten hie; hy wannele dêryn.
12 De oare skiednissen fen Joäs lykwols, en alles hwet er dien hat, en de macht dêr't er mei striden hat tsjin Amazia, de kening fen Juda, steane dy net biskreaun yn it boek fen 'e kroniken fen Israëls keningen?
13 En Joäs is rêst mei syn âffears, en Jerobeäm kaem to sitten op syn troan; en Joäs waerd bigroeven to Samaria by de keningen fen Israël.
14 En do't Elisa siik wier fen 'e sykte dêr't er oan wei komme scoe to reitsjen, wier Joäs, de kening fen Israël, ta him delkommen en hie skriemd oer syn oantlit, en sein: Myn heit, myn heit, wein fen Israël en syn ruters!
15 En Elisa sei tsjin him: Nim in bôge en pylken; en hy naem in bôge en pylken nei him.
16 En hy sei tsjin de kening fen Israël: Set dyn hân oan 'e bôge; en hy sette de hân deroan; en Elisa lei syn hannen op 'e hannen fen 'e kening,
17 en hy sei: Doch it finster iepen op it Easten; en hy die it iepen. Do sei Elisa: Sjit, en hy skeat. En hy sei: In pylk fen 'e oerwinning des Heare, ja in pylk fen oerwinning op Aram; hwent dû scilst Aram slaen to Afek, oant hja fordien binne.
18 Dêrnei sei er: Krij de pylken; en by krige se. Do sei er tsjin de kening fen Israël: Slach tsjin 'e ierde; en hy sloech trijeris en hâldde op.
19 Do waerd de man Gods tige grammoedich op him, en sei: Dû hiest fiveris of seizris slaen scillen, den scoestû Aram forslein hawwe oant hja fordien wierne; nou lykwols scilstû Aram trijeris slaen.
20 Mar Elisa stoar, en hja bigroeven him. En der foelen binden Moäbiten yn it lân, yn it bigjin fen it jier.
21 En it barde wylst hja immen bigroeven, dat hja ien fen dy binden oankommen seagen; dêrom wirpen hja de man yn it grêf fen Elisa; en sa gau't de man dêryn foel en Elisa's biente roerde, waerd er libben en riisde oerein op syn foetten.
22 Mar Hazaël, de kening fen Aram, bineare Israël al de dagen fen Joähas.
23 De Heare lykwols wier hjarren genedich en erbarme Him oer hjar, en kearde Him ta hjarren, om 'e wille fen syn forboun mei Abraham, Izaäk en Jakob; en Hy woe hjar net fordjerre en hat hjar net forwirpen fen syn oantlit, oant hjoed de dei.
24 En Hazaël, de kening fen Aram, stoar, en syn soan Benhadad waerd kening yn syn plak.
25 En Joäs, de soan fen Joähas, naem de stêdden werom út 'e hân fen Benhadad, de soan fen Hazaël, dy't dy mei oarloch út 'e hân fen Joähas, syn heit, nommen hie; Joäs sloech him trijeris, en krige Israëls stêdden werom.

HAEDSTIK 14.

1 Yn it twade jier fen Joäs, de soan fen Joähas, de kening fen Israël, waerd Amazia kening, de soan fen Joäs, de kening fen Juda.
2 Fiif en tweintich jier wier er âld do't er kening waerd, en njoggen en tweintich jier regearre er to Jeruzalem; en syn memme namme wier Joäddan, fen Jeruzalem.
3 En hy die dat rjucht wier yn 'e eagen des Heare, lykwols net as syn âffear David; hy die neffens alles dat syn heit Joäs dien hie.
4 Allinnich waerden de hichten net sljuchte, it folk offere en rikke yette op 'e hichten.
5 En it barde do't it keninkryk bifêstige wier yn syn hân, dat er de tsjinners sloech dy't de kening, syn heit, formoarde hiene.
6 Mar de bern fen 'e moardners deade er net, lyk as biskreaun stiet yn it wetboek fen Mozes, dêr't de Heare gebean en sein hie: De heiten scille net deade wirde for de bern, en de bern scille net deade wirde for de heiten,

mar in elk scil deade wirde om syn eigen sûnde.

7 Hy forsloech de Edomiten yn ’e Sâltdelling, tsjien tûzen man, en naem Sela stoarmjenderhân yn, en neamde it Jokteël, oant hjoed de dei. [pag. 391]

8 Do stjûrde Amazia boaden ta Joäs, de soan fen Joähas, de soan fen Jehu, de kening fen Israël, sizzende: Kom, lit ús elkoarrens oantlit sjen.

9 Mar Joäs, de kening fen Israël, die Amazia, de kening fen Juda, de boade, sizzende: De tiksel dy’t op ’e Libanon is, die tynge oan ’e sederbeam dy’t op ’e Libanon is, sizzende: Jow dyn dochter ta frou oan myn soan; mar it djierte fen it f jild dat op ’e Libanon is gyng foarby en forwâdde de tiksel.

10 Jo hawwe de Edomiten feardich forslein, dêrom is jins herte heech wirden; hâld de eare oan josels en bliuw thús, hwent hwerom scoene jo jo ta it kweade bijaen? Jo mochten ris falle, jo en Juda derby.

11 Mar Arnazia woe gjin reden forstean; dêrom teach Joäs, de kening fen Israël, op, en hy en Amazia, de kening fen Juda, seagen elkoarrens oantlit to Beth Sémes, dat yn Juda leit.

12 En Juda waerd slein foar Israëls oantlit, en hja flechten in elk nei syn tinte.

13 En Joäs, de kening fen Israël, krige Amazia, de kening fen Juda, de soan fen Joäs, de soan fen Ahazia, to Beth Semes, en kaem to Jeruzalem; en hy briek fjouwer hûndert jelne fen Jeruzalems mûrre ôf, fen ’e poarte fen Efraïm oant de Hoekpoarte.

14 En hy naem al it goud, en it silver, en alle gerei dat der to finen wier yn it hûs des Heare en yn ’e skatkeamers fen it hûs fen ’e kening, en allyksa naem er gizelers; en hy teach werom nei Samaria.

15 De oare skiednissen fen Joäs lykwols, hwet er dien hat, en syn macht, en ho’t er striden hat tsjin Amazia, de kening fen Juda, steane dy net biskreaun yn it boek fen ’e kroniken fen Israëls keningen?

16 En Joäs is rêst mei syn âffears, en bigroeven to Samaria, by de keningen fen Israël; en syn soan Jerobeäm waerd kening yn syn plak.

17 En Amazia, de soan fen Joäs, de kening fen Juda, libbe nei de dea fen Joäs, de soan fen Joähas, de kening fen Israël, fyftjin jier.

18 De oare skiednissen fen Amazia lykwols, steane dy net biskreaun yn it boek fen ’e kroniken fen Juda’s keningen?

19 En hja makken in gearspanning tsjin him to Jeruzalem, dat er flechtsje moast nei Lachis; mar hja stjûrden him mannen efternei nei Lachis, en deaden him dêr.

20 En hja brochten him op it hynder werom, en hy waerd bigroeven to Jeruzalem, by syn âffears yn ’e stêd fen David.

21 En it hiele folk fen Juda naem Azaria, dy’t do sechstjin jier wier, en makke him kening yn it plak fen syn heit Amazia.

22 Dy boude Elath, en brocht it wer oan Juda, nei’t de kening rêst wier mei syn âffears.

23 Yn it fyftjinde jier fen Amazia, de soan fen Joäs, de kening fen Juda, waerd Jerobeäm, de soan fen Joäs, de kening fen Israël, kening to Samaria, ien en fjirtich jier lang.

24 En hy die dat kwea wier yn ’e eagen des Heare; hy wiek net fen al de sûnden fen Jerobeäm, de soan fen Nebat, dy’t Israël sûndigje litten hie.

25 Hy naem ek werom Israëls gerjuchtichheit fen ’e yngong fen Hamath ôf oant de sé fen ’e flakte ta, neffens it wird fen ’e Heare, de God fen Israël, dat Er spritsen hie troch de tsjinst fen syn feint Jona, de soan fen Amittai, de profeet dy’t fen Gath Héfer wier.

26 Hwent de Heare seach dat Israëls ellinde tige bitter wier, ja dat it út wier mei de ûnmounige sawol as mei de mounige, en dat Israël gjin helper hie.

27 En de Heare hie nea sein dat Er de namme fen Israël fordylgje scoe ûnder de himel; mar Hy forloste hjar troch de hân fen Jerobeäm, de soan fen Joäs.

28 De oare skiednissen fen Jerobeäm lykwols, en alles hwet er dien hat, en syn macht, ho’t er oarlogge hat, en ho’t er Damaskus en Hamath fen Juda werombrocht hat oan Israël, stiet dat net biskreaun yn it boek fen ’e kroniken fen Israëls keningen?

29 En Jerobeäm is rêst mei syn âffears, mei de keningen fen Israël; en syn soan Sacharia waerd kening yn syn plak.

HAEDSTIK 15.

1 Yn it saun en tweintichste jier fen
Jerobeäm, de kening fen Israël, krige [pag. 392]
Azaria, de soan fen Amazia, de kening fen
Juda, it keninkryk.
2 Hy wier sechstjin jier âld, do't er kening
waerd, en regearre twa en fyftich jier to
Jeruzalem; en syn memme namme wier
Jecholia, fen Jeruzalem.
3 En hy die dat rjucht wier yn 'e eagen des
Heare, neffens alles dat syn heit Amazia dien
hie.
4 Allinnich waerden de hichten net sljuchte,
it folk offere en rikke yette op 'e hichten.
5 En de Heare sloech de kening, dat er
melaetsk waerd oant de dei fen syn dea; en hy
hâldde ta yn it sikenhûs, wylst Jotham, de
soan fen 'e kening, oer it hûs gyng en it folk
fen it lân rjuchte.
6 De oare skiednissen fen Azaria lykwols, en
alles hwet er dien hat, stiet dat net biskreaun
yn it boek fen 'e kroniken fen Juda's
keningen?
7 En Azaria is rêst mei syn âffears, en hja
bigroeven him by syn âffears yn 'e stêd fen
David; en syn soan Jotham waerd kening yn
syn plak.
8 Yn it acht en tritichste jier fen Azaria, de
kening fen Juda, waerd Sacharia, de soan fen
Jerobeäm, kening oer Israël to Samaria, seis
moanne lang.
9 En hy die dat kwea wier yn 'e eagen des
Heare, lyk as syn âffears dien hiene; hy wiek
net fen 'e sûnden fen Jerobeäm, de soan fen
Nebat, dy't Israël sûndigje litten hie.
10 En Sallum, de soan fen Jabes, makke in
gearspanning tsjin him, en sloech him foar de
eagen fen it folk en deade him; en hy waerd
kening yn syn plak.
11 De oare skiednissen fen Sacharia lykwol,
sjuch, dy steane biskreaun yn it boek fen 'e
kroniken fen Israëls keningen.
12 Dat wier it wird des Heare dat Er spritsen
hie ta Jehu, sizzende: Yn it fjirde slachte scille
dyn soannen op 'e troan fen Israël sitte; en sa
is it bard.
13 Sallum, de soan fen Jabes, waerd kening
yn it njoggen en tritichste jier fen Uzzia, de
kening fen Juda, en hy regearre ien moanne to
Samaria.
14 Dêrnei teach Menahem, de soan fen Gadi,
op fen Tirza, en kaem to Samaria, en sloech
Sallum, de soan fen Jabes, to Samaria en
deade him, en waerd kening yn syn plak.
15 De oare skiednissen fen Sallum lykwols, en
de gearspanning dy't er makke hat, sjuch, dy
steane biskreaun yn it boek fen 'e kroniken
fen Israëls keningen.
16 Do sloech Menahem Tifsah mei allegearre
dy't der yn wierne, en Tifsah's gerjuchtichheit
fen Tirza ôf; om't it him net iependien hie,
sloech er it; al syn frouljue dy't swier wierne
snie er iepen.
17 Yn it njoggen en tritichste jier fen Azaria,
de kening fen Juda, waerd Menahem, de soan
fen Gadi, kening oer Israël to Samaria, tsjien
jier lang.
18 En hy die dat kwea wier yn 'e eagen des
Heare; hy wiek al syn dagen net ôf fen 'e
sûnden fen Jerobeäm, de soan fen Nebat, dy't
Israël sûndigje litten hie.
19 Pul, de kening fen Assyrië, kaem oer it lân,
en Menahem joech Pul tûzen talinten silver,
dat syn hannen mei him wêze mochten om it
keninkryk to bifêstigjen yn syn hân.
20 En Menahem sloech dat jild om oer Israël,
oer alle ljue fen ynkommen, om de kening fen
Assyrië bitelje to kinnen: fyftich sikkel de man.
Do teach de kening fen Assyrië werom, en
bleau dêr net yn it lân.
21 De oare skiednissen fen Menahem
lykwols, en alles hwet er dien hat, stiet dat net
biskreaun yn it boek fen 'e kroniken fen
Israëls keningen?
22 En Menahem is rêst mei syn âffears, en syn
soan Pekahia waerd kening yn syn plak.
23 Yn it fyftichste jier fen Azaria, de kening
fen Juda, waerd Pekahia, de soan fen
Menahem, kening oer Israël to Samaria, twa
jier lang.
24 En hy die dat kwea wier yn 'e eagen des
Heare; hy wiek net ôf fen 'e sûnden fen
Jerobeäm, de soan fen Nebat, dy't Israël
sûndigje litten hie.
25 En Pekah, de soan fen Remalia, syn
haedling, makke in gearspanning tsjin him, en
sloech him to Samaria yn 'e stins fen it hûs fen
'e kening, hy en Argob en Arjé, en fyftich man
út 'e soannen fen 'e Gileäditen dy't er by him
hie, en hy deade him en waerd kening yn syn
plak. [pag. 393]

26 De oare skiednissen fen Pekahia lykwols, en alles hwet er dien hat, sjuch, dat stiet biskreaun yn it boek fen ’e kroniken fen Israëls keningen.
27 Yn it twa en fyftichste jier fen Azaria, de kening fen Juda, waerd Pekah, de soan fen Remalia, kening oer Israël to Samaria, tweintich jier lang.
28 En hy die dat kwea wier yn ’e eagen des Heare; hy wiek net ôf fen ’e sûnden fen Jerobeäm, de soan fen Nebat, dy’t Israël sûndigje litten hie.
29 Yn ’e dagen fen Pekah, de kening fen Israël, kaem Tiglath Pilézer, de kening fen Assyrië, en naem Ijon yn, en Abel Beth Maächa, en Janóah, en Kedes, en Hazor, en Gileäd, en Galiléa, it hiele lân fen Naftali, en hy fierde hjar yn ballingskip nei Assyrië.
30 En Hoséa, de soan fen Ela, makke in gearspanning tsjin Pekah, de soan fen Remalia, en sloech him en deade him, en waerd kening yn syn plak, it tweintichste jiers fen Jotham, de soan fen Uzzia.
31 De oare skiednissen fen Pekah lykwols, en alles hwet er dien hat, sjuch, dat stiet biskreaun yn it boek fen ’e kroniken fen Israëls keningen.
32 Yn it twade jier fen Pekah, de soan fen Remalia, de kening fen Israël, krige Jotham, de soan fen Uzzia, de kening fen Juda, it keninkryk.
33 Fiif en tweintich jier wied er âld do’t er kening waerd, en hy regearre sechtsjin jier to Jeruzalem; en syn memme namme wier Jeruza, de dochter fen Sadok.
34 En hy die dat rjucht wier yn ’e eagen des Heare; neffens alles dat syn heit Uzzia dien hie, die hy ek.
35 Allinnich waerden de hichten net sljuchte, it folk offere en rikke yette op ’e hichten. Hy wier it dy’t de heechste poarte fen it hûs des Heare boud hat.
36 De oare skiednissen fen Jotham lykwols, en alles hwet er dien hat, stiet dat net biskreaun yn it boek fen ’e kroniken fen Juda’s keningen?
37 Yn dy dagen stjûrde de Heare Rezin, de kening fen Aram, en Pekah, de soan fen Remalia, to’n earsten yn Juda.
38 En Jotham is rêst mei syn âffears, en by syn âffears bigroeven yn ’e stêd fen David, syn heit; en syn soan Achas waerd kening yn syn plak.

HAEDSTIK 16.

1 Yn it sauntjinde jier fen Pekah, de soan fen Remaha, krige Achas, de soan fen Jotham, de kening fen Juda, it keninkryk.
2 Tweintich jier wier Achas âld do’t er kening waerd, en hy regearre sechstjin jier to Jeruzalem. En hy die net dat rjucht wier yn ’e eagen fen ’e Heare, syn God, lyk as syn heit David dien hie;
3 mar hy wannele yn ’e wei fen Israëls keningen; ja, hy liet syn soan sels troch it fjûr gean, neffens de grouwélichheden fen ’e heidenen dy’t de Heare fordreaun hie for Israëls bern;
4 hy offere en rikke ek op ’e hichten en op ’e heuvels, en ûnder alle griene beam.
5 Do teagen Rezin, de kening fen Aram, en Pekah, de soan fen Remalia, de kening fen Israël, op nei Jeruzalem om der tsjin to striden; en hja bilegeren Achas, mar koene de striid net winne.
6 Om ’e selde tiid brocht Rezin, de kening fen Aram, Elath wer oan Edom, en jage de Joaden út Elath; en de Edomiten kamen to Elath en hawwe dêr wenne oant hjoed de dei.
7 Achas lykwol stjûrde boaden ta Tiglath Pilézer, de kening fen Assyrië, sizzende: Ik bin jins tsjinstfeint en jins soan, kom op en forlos my út ’e hân fen ’e kening fen Aram, en út ’e hân fen ’e kening fen Israël, dy tsjin my optsjugge.
8 En Achas naem it silver en it goud dat to finen wier yn it hûs des Heare en yn ’e skatkeamers fen ’e kening, en hy stjûrde de kening fen Assyrië in geskink.
9 En de kening fen Assyrië harke nei him, en de kening fen Assyrië teach op tsjin Damaskus, en naem it yn, en fierde it yn ballingskip nei Kir, en hy deade Rezin.
10 Do teach de kening Achas Tiglath Pilézer, de kening fen Assyrië, yn ’e miette oan Damaskus ta; en do’t er dêr to Damaskus in alter sjoen hie, stjûrde de kening Achas Uria, de preester, bistek en teikening fen dat alter, hielendal sa’t it makke wier. [pag. 394]
11 En Uria, de preester, boude dêr in alter

neffens, hielendal lyk as de kening Achas út Damaskus wei bisteld hie; sa die de preester Uria tsjin dat de kening Achas fen Damaskus komme scoe.
12 Do’t nou de kening fen Damaskus kommen wier, seach de kening it alter; en de kening bijoech him nei it alter ta en offere dêrop.
13 En hy stiek syn brânoffer en syn spiisoffer oan, en geat syn drankoffer út, en sprinzge it bloed fen syn tankoffers op it alter.
14 Mar it koperen alter, dat foar it oantlit des Heare stie, forsette er fen ’e foarside fen it hûs, twisken it alter en it hûs des Heare wei, nei de noardside fen it alter.
15 En de kening Achas gebea en sei Uria, de preester: Stek op it greate alter it moarnsbrânoffer oan, en it jounsspiisoffer, en it brânoffer fen ’e kening, en syn spiisoffer, en it brânoffer fen al it folk fen it lân, en hjar spiisoffer, en hjar drankoffers; en sprinzgje dêr al it bloed fen it brânoffer en al it bloed fen it slachtoffer op; mar hwet it koperen alter oanbilanget, dêr scil ik neijer oer tinke.
16 En Uria, de preester, die neffens alles dat de kening Achas gebean hie.
17 En de kening Achas snie de listen fen ’e ûnderstellen, en naem it waskfet der ôf; en de sé tilde er fen ’e koperen kij dy’t dêrûnder stiene, en sette dy op in stiennen flier.
18 En it stoelte for de sabbat, dat hja yn it hûs boud hiene, en de bûtenste yngong fen ’e kening joech er oars plak yn it hûs des Heare, om ’e wille fen ’e kening fen Assyrië.
19 De oare skiednissen fen Achas lykwols, hwet er dien hat, stiet dat net biskreaun yn it boek fen ’e kroniken fen Juda’s keningen?
20 En Achas is rêst mei syn âffears, en by syn âffears bigroeven yn ’e stêd fen David; en syn soan Hiskia waerd kening yn syn plak.

HAEDSTIK 17.

1 Yn it toalfte jier fen Achas, de kening fen Juda, waerd Hoséa, de soan fen Ela, kening oer Israël to Samaria, njoggen jier lang.
2 En hy die dat kwea wier yn ’e eagen des Heare, lykwols net as de keningen fen Israël dy’t foar him west hiene.
3 Tsjin him teach op Salmanézer, de kening fen Assyrië, en Hoséa waerd him tsjinstber en brocht him skatting op.
4 Mar do’t de kening fen Assyrië in gearspanning by Hoséa ûntdiek, dat er boaden stjûrd hie ta So, de kening fen Egypte, en do’t er de kening fen Assyrië de jierlikse skatting net langer opbrocht, sleat de kening fen Assyrië him op en boun him yn ’e finzenis.
5 Hwent de kening fen Assyrië teach op, it hiele lân troch, ja hy kaem op tsjin Samaria, en bilegere it trije jier.
6 Yn it njoggende jier fen Hoséa naem de kening fen Assyrië Samaria yn, en fierde Israël yn ballingskip nei Assyrië, en liet hjar wenje yn Halah, en oan ’e Habor, de rivier fen Gozan, en yn ’e stêdden fen Medië.
7 Hwent dat barde om’t Israëls bern sûndige hiene tsjin de Heare, hjar God, dy’t hjar opfierd hie út Egyptelân, ûnder de hân fen Farao de kening fen Egypte wei, en om’t hja oare goaden freze hiene,
8 en wannele hiene yn ’e ynsettingen fen ’e heidenen, dy’t de Heare foar it oantlit fen Israëls bern fordreaun hie, en fen Israëls keningen dy’t se makke hiene.
9 En Israëls bern hiene tomûke dingen dien dy’t net rjucht wierne tsjin de Heare, hjar God, en hja hiene hjarsels hichten boud yn al hjar stêdden, fen ’e wachttoer ôf oant de fêste stêd ta;
10 en hja hiene hjarsels wijstiennen en wijpeallen opset, op alle hege heuvel en ûnder alle griene beamt;
11 en hja hiene rikke op al dy hichten, lyk as de heidenen dy’t de Heare foar hjar oantlit weifierd hie; en hja hiene forkearde dingen dien, om de Heare to tergjen;
12 en hja hiene de ûnreine goaden tsjinne, dêr’t de Heare hjarren fen sein hie: Jimme scille soks net dwaen.
13 En de Heare hie tsjin Israël en tsjin Juda tsjûge troch de tsjinst fen al de profeten en fen al de sjenners, sizzende: Bikear jimme fen jimme tsjoede wegen en hâld myn geboaden, myn ynsettingen, neffens alle wet dy’t Ik jimme âffears [pag. 395] hjitten haw, en dy’t Ik jimme troch de hân fen myn tsjinstfeinten, de profeten, biskikt haw.
14 Hja lykwols harken net, mar forhirden hjar nekke, lyk as de nekke west hie fen hjar âffears, dy’t net bitroud hiene op ’e Heare,

hjar God.
15 En hja forwirpen syn ynsettingen, en syn
forboun dat Er mei hjar âffears makke hie, en
syn tsjûgenissen dy't Er tsjin hjar bitsjûge hie,
en hja rounen it idele nei, dat hja idel
waerden, en efter de heidenen oan dy't om
hjar hinne wennen, dêr't de Heare hjarren fen
gebean hie dat hja net dwaen scoene lyk as
dyen.
16 En hja forsaken al de geboaden fen 'e
Heare, hjar God, en makken hjarsels getten
bylden, twa keallen, en makken wijpeallen, en
oanbeaën al it hear fen 'e himel, en tsjinnen
Baäl.
17 En hja lieten hjar soannen en hjar
dochters troch it fjûr gean, en hja skodden
pylken en tsjutten teikens, en hja forkochten
hjarsels om to dwaen dat kwea wier yn 'e
eagen des Heare, dat hja Him tergje mochten.
18 Do waerd de Heare tige grammoedich op
Israël, en Hy die se foart, foar syn oantlit wei;
der bleau neat fen oer, op 'e stam fen Juda
allinne nei.
19 Ek hâldde Juda de geboaden fen 'e Heare
hjar God net, mar hja wannelen yn 'e
ynsettingen fen Israël dy't hja makke hiene.
20 Do forwirp de Heare it hiele sied fen Israël,
en bineare se, en joech se yn 'e hân fen rôvers,
oant Er se foartsmiten hie, foar syn oantlit
wei.
21 Hwent do't Israël him losskoerd hie fen it
hûs fen David, en hja Jerobeäm, de soan fen
Nebat, kening makken, dreau Jerobeäm Israël
efter de Heare wei en liet hjar in greate sûnde
sûndigje.
22 Sûnt wannelen Israëls bern yn al de
sûnden dy't Jerobeäm dien hie; hja wieken
dêr net ôf,
23 oant de Heare Israël foar syn oantlit wei
die, lyk as Er spritsen hie troch de tsjinst fen al
syn tsjinstfeinten, de profeten, en Israël yn
ballingskip út syn lân fierd waerd nei Assyrië,
oant hjoed de dei ta.
24 De kening fen Assyrië nou helle folk fen
Babel en fen Kutha en fen Awa en fen Hamath
en Sefarvaïm, en liet hjar wenje yn 'e stêdden
fen Samaria, yn it plak fen Israëls bern; en hja
krigen Samaria yn bisit, en setten hjar nei
wenjen yn syn stêdden.
25 Mar it barde do't hja dêr yn it earst oan
wennen, dat hja de Heare net frezen; dêrom
stjûrde de Heare liuwen ûnder hjar, dy't gûds
fen hjarren deaden.
26 En hja sprieken ta de kening fen Assyrië,
sizzende: De folken dy't jo forbrocht hawwe
en yn 'e stêdden fen Samaria wenje litte,
kenne de sede fen 'e god fen it lân net; dêrom
hat er liuwen ûnder hjar stjûrd, en sjuch, dy
deadzje hjar, om't hja de sede fen 'e god fen it
lân net kenne.
27 Do gebea en sei de kening fen Assyrië:
Bring dêr ien fen 'e preesters hinne dy't jimme
dêr weifierd hawwe, en lit dy dêr
weromkomme to wenjen en hjarren de sede
fen 'e god fen it lân leare.
28 Sa kaem ien fen 'e preesters dy't hja út
Samaria fierd hiene werom, en hy sette him
nei wenjen to Bethel, en learde hjarren ho't
hja de Heare freezje scoene.
29 Mar al dy folken hiene in elk syn eigen god
makke, en dy set yn 'e timpels fen 'e hichten
dy't de Samaritanen makke hiene, in elk fen
dy folken yn 'e stêdden dêr't it wenne.
30 Hwent de ljue fen Babel hiene Sukkoth
Benoth makke, en de ljue fen Kûth Nergal, en
de ljue fen Hamath Azima,
31 en de Awiten Nibhas en Tirtak, en de
Sefarviten forbaernden hjar bern for
Adrammélech en for Anammélech, de goaden
fen Sefarvaïm, mei fjûr.
32 En hja frezen de Heare ek, en wounen út
hjar lytse ljue preesters fen 'e hichten, dy't de
tsjinst for hjar diene yn 'e timpels fen 'e
hichten.
33 Hja frezen de Heare, en tsjinnen hjar eigen
goaden ek, neffens de sede fen 'e folken dêr't
hja út foartfierd wierne.
34 Oant hjoed de dei ta dogge hja neffens de
âlde seden; hja freezje de Heare net, en dogge
net neffens hjar ynsettingen, en neffens hjar
rjuchten, en neffens de wet, en neffens it
gebot dat de Heare gebean hat oan 'e bern fen
Jakob, hwa't Er de namme Israël joech.
35 Hwent mei hjarren hat de Heare in [pag. 396]
forboun makke, en hjarren hat Er gebean en
sein: Jimme scille gjin oare goaden freezje,
noch dy oanbidde, noch dy tsjinje, noch
hjarren offerje;
36 mar de Heare, dy't jimme út Egyptelân
fierd hat mei greate krêft en mei in útstitsen

earm, dy scille jimme freezje en Him oanbidde en Him offerje;
37 en de ynsettingen, en de rjuchten, en de wet, en it gebot dat Hy jimme foarskreaun hat, scille jimme alle dagen achtslaen om derneffens to dwaen; mar jimme scille gjin oare goaden freezje.
38 En it forboun dat Ik mei jimme makke haw, scille jimme net forjitte, en jimme scille gjin oare goaden freezje;
39 mar de Heare, jimme God, scille jimme freezje, en Hy is it dy't jimme rêdde scil út 'e hân fen al jimme fijannen.
40 Dyen lykwols harken net, mar diene neffens hjar âlde sede.
41 Sa frezen dy folken de Heare en tsjinnen hjar sniene bylden ek; en hjar bern en hjar bernsbern dogge allyk as hjar âffears dien hawwe, oant hjoed de dei ta.

HAEDSTIK 18.

1 En it barde yn it trêdde jier fen Hoséa, de soan fen Ela, de kening fen Israël, dat Hiskia, de soan fen Achas, de kening fen Juda, it keninkryk krige.
2 Fiif en tweintich jier wied er âld do't er kening waerd, en hy regearre njoggen en tweintich jier to Jeruzalem; en syn memme namme wier Abi, in dochter fen Sacharia.
3 En hy die dat rjucht wier yn 'e eagen des Heare, neffens alles hwet David, syn heit, dien hie.
4 Hy sljuchte de hichten, en tobriek de wijstiennen, en kappe de wijde beammen om, en forbrizele de koperen slange dy't Mozes makke hie, om't de bern fen Israël dêr oan dy dagen ta for plichten to rikjen; en hja neamden him Nehustan.
5 Hy bitroude op 'e Heare, de God fen Israël, en ûnder al de keningen fen Juda nei him en ûnder allegearre foar him hat er syn gelikens net hawn.
6 Ja, hy hong de Heare oan, hy wiek net efter Him wei, en hy hâldde syn geboaden, dy't de Heare Mozes gebean ble.
7 En de Heare wier mei him; oeral dêr't er hinne teach, hie er foarspoed; ek stie er op tsjin 'e kening fen Assyrië en bleau him net langer tsjinstber.
8 Hy sloech de Fliistinen oant Gaza ta en syn gerjuchtichheit, fen 'e wachttoer oant de forsterke stêd.
9 Mar yn it fjirde jier fen 'e kening Hiskia, dat wier it saunde jier fen Hoséa, de soan fen Ela, de kening fen Israël, barde it dat Salmanézer, de kening fen Assyrië, opteach tsjin Samaria, en it bilegere.
10 En hja namen it yn mei forrin fen trije jier; yn it sechste jier fen Hiskia, dat wier it njoggende jier fen Hoséa, de kening fen Israël, waerd Samaria ynnommen.
11 En de kening fen Assyrië fierde Israël yn ballingskip nei Assyrië, en brocht hjar nei Halah, en by de Habor, de rivier fen Gozan, en nei de stêdden fen Medië;
12 omdat hja net harke hiene nei de stim fen 'e Heare, hjar God, mar syn forboun oertrêdde, alles hwet Mozes, de tsjinstfeint des Heare, gebean hie: hja hiene der net nei harke noch der neffens dien.
13 Mar yn it f jirtjinde jier fen 'e kening Hiskia teach Sanherib, de kening fen Assyrië, op tsjin al de forsterke stêdden fen Juda, en naem se yn.
14 Do die Hiskia, de kening fen Juda, de kening fen Assyrië de boade to Lachis, sizzende: Ik haw sûndige, jow jo fen my ôf; hwet jo my oplizze, scil ik drage. En de kening fen Assyrië lei Hiskia, de kening fen Juda, trije hûndert talinten silver en tritich talinten goud op.
15 En Hiskia stjûrde al it silver dat der to finen wier yn it hûs des Heare, en yn 'e skatkeamers fen it keninklike hûs.
16 Om 'e selde tiid snie Hiskia it goud fen 'e doarren fen 'e timpel des Heare, en fen 'e doarstilen, dy't Hiskia, de kening fen Juda, sels bislaen litten hie, en biskikte it de kening fen Assyrië.
17 Lykwol stjûrde de kening fen Assyrië de oanfierder fen it leger en de earste keamerhear en de greatfizier mei in sterke macht fen Lachis nei Jeruzalem, ta de kening Hiskia; en hja teagen op en kamen foar Jeruzalem. En do't hja optein en oankommen wierne, bleauwen [pag. 397] hja stean by de wetterlieding fen 'e boppeste fiver, dy't oan 'e hege wei nei it Blekersfjild leit.
18 En hja rôpen om de kening. Do gyngen Eljakim, de soan fen Hilkia, dy't oer it paleis

stie, en Sebna, de skriuwer, en Joäh, de soan
fen Asaf, de kânselier, ta hjarren út.
19 En de greatfizier sei tsjin hjar: Siz mar tsjin
Hiskia: Sa seit de greate kening, de kening fen
Assyrië: Hwet forbyldstû dy dochs en hwer
bitroustû op?
20 Tinkstû soms dat in wird fen 'e lippen ried
en macht jowt ta de striid? Op hwa bitroustû
den dochs, datstû yn opstân kommen bist
tsjin my?
21 Sjuch ris, dû bitroust op dat tokniesde
reid, op Egypte, dêr't gjinien op lynje kin of it
giet him troch de hân hinne; sa is Farao, de
kening fen Egypte, allegearre dy't op him
bitrouwe.
22 Mar as jimme tsjin my sizze: Wy bitrouwe
op 'e Heare, ús God! — is Hy dat net hwaens
hichten en hwaens alters Hiskia sljuchte hat,
sizzende tsjin Juda en tsjin Jeruzalem: Foar dit
alter to Jeruzalem scille jimme oanbidde?
23 Nou den, wedzje dôch ris mei myn hear,
de kening fen Assyrië, en ik scil dy twa tûzen
hynders biskikke, astû fen dyn kant dêr de
ruters op leverje kinst.
24 Ho scoestû den de oanfal keare kinne fen
ien inkele lânfâld fen myn heare minste
tsjinners? Mar dû bitroust op Egypte, dat dat
dy weinen en ruters leverje scil.
25 Bin ik lykwol sûnder de Heare tsjin dit plak
optein om it to fordjerren? De Heare hat tsjin
my sein: Tsjuch op tsjin dat lân en fordjer it.
26 Do seine Eljakim, de soan fen Hilkia, en
Sebna, en Joäh tsjin de greatfizier: Sprek
dochs Arameesk ta jins tsjinstfeinten, hwent
dat forsteane wy wol, mar sprek foar de earen
fen it folk dat op 'e mûrre is net ta ús yn it
Joadsk.
27 Mar de greatfizier sei tsjin hjar: Hat myn
hear my stjûrd om dizze wirden to sprekken ta
jimme hear en ta jimme? Is it net ta de
mannen dy't op 'e mûrre sitte, dat hja mei
jimme hjar eigen trochgong ite en hjar eigen
wetter drinke meije?
28 Do joech de greatfizier him op, en rôp mei
in útset lûd yn it Joadsk, en hy spriek,
sizzende: Hear it wird fen 'e greate kening, de
kening fen Assyrië!
29 Sa seit de kening: Lit Hiskia jimme net
bidrage, hwent hy scil jimme net rêdde út
myn hân.
30 En Hiskia scil jimme ek net bliid meitsje
mei de Heare, sizzende: De Heare scil ús wis
rêdde, en dizze stêd scil net yn 'e hân fen 'e
kening fen Assyrië jown wirde.
31 Harkje net nei Hiskia, hwent sa seit de
kening fen Assyrië: Meitsje frede mei my en
kom ta my út, en yt in elk fen syn wynstôk en
in elk fen syn figebeam, en drink in elk it
wetter fen syn welle;
32 oant ik kom en jimme meinim nei in lân
lyk as jimme eigen, in lân fen nôt en fen
druvesop, in lân fen brea en fen wynbergen, in
lân fen olivebeammen, fen oalje en fen
hunich, det jimme libje meije en net stjerre.
Mar harkje net nei Hiskia, hwennear't er
jimme opstokelet, sizzende: De Heare scil ús
rêdde.
33 Hawwe de goaden fen 'e folken in elk syn
lân soms rêdden út 'e hân fen 'e kening fen
Assyrië?
34 Hwer binne keard de goaden fen Hamath
en fen Arpad? Hwer binne keard de goaden
fen Sefarvaïm, Hena en Iwa? Hawwe hja
Samaria sels rêdden út myn hân?
35 Hwa binne it ûnder al de goaden fen 'e
lânnen, dy't hjar lân rêdden hawwe út myn
hân, dat de Heare Jeruzalem út myn hân
rêdde scoe?
36 Mar it folk swei en antwirde him gjin wird;
hwent de kening hie gebean en sein: Jimme
scille him net antwirdzje.
37 Do kamen Eljakim, de soan fen Hilkia, dy't
oer it paleis stie, en Sebna, de skriuwer, en
Joäh, de soan fen Asaf, de kânselier, ta Hiskia
mei toskoerde klean, en hja diene him de
wirden fen 'e greatfizier to witten.

HAEDSTIK 19.

1 En it barde do't de kening Hiskia dat
hearde, dat er syn klean skoerde, en him
bidiek mei in sek, en yn it hûs des Heare gyng.
2 Do stjurde er Eljakim, dy't oer it paleis stie,
en Sebna, de skriuwer, en [pag.398] de âldsten fen
'e preesters, biditsen mei sekken, ta Jesaja, de
profeet, de soan fen Amos.
3 En hja seine tsjin him: Sa seit Hiskia: Dit is
in dei fen binearing en fen kastijing en fen
smaed; hwent de bern binne oan 'e berte ta,
mar der is gjin krêft om to bernjen!

4 Misskien heart de Heare, jins God, al de wirden fen ’e greatfizier, dy’t fen syn hear, de kening fen Assyrië, stjûrd is om de libbene God to hunen, en straft Er de wirden dy’t de Heare, jins God, heard hat; draech den in gebet op for it oerbliuwsel dat der yette is.

5 En de tsjinstfeinten fen ’e kening Hiskia kamen ta Jesaja.

6 En Jesaja sei tsjin hjar: Sa scille jimme tsjin jimme hear sizze: Sa seit de Heare: Eangje de wirden net dystû heard hast, dêr’t de tsjinstfeinten fen ’e kening fen Assyrië My mei lastere hawwe.

7 Sjuch, Ik scil in geast yn him jaen dat er gewach heart, en weromgiet nei syn lân, en Ik scil him yn syn lân falle litte troch it swird.

8 De greatfizier nou kaem werom, en trof de kening fen Assyrië stridende tsjin Libna; hwent hy hie al heard dat er fortein wier fen Lachis.

9 En do’t er grútsjen hearde: Sjuch, Tirhaka, de kening fen it Moarske lân, is úttein om tsjin jo to striden, stjûrde er yetris boaden ta Hiskia, om to sizzen:

10 Dizze wirden scille jimme sprekke ta Hiskia, de kening fen Juda: Lit dyn God, dêrstû op bitroust, dy net bidrage, sizzende: Jeruzalem scil net yn ’e hân fen ’e kening fen Assyrië jown wirde.

11 Sjuch, dû hast heard hwet de kening fen Assyrië alle lânnen dien hat: ho’t er hjar slein hat mei de ban; en scoestû rêdden wirde?

12 Binne de folken dy’t myn âffears fordoarn hawwe troch hjar goaden rêdden? Gozan en Haran, en Rezef, en de bern fen Eden dy’t yn Telasser wennen?

13 Hwer is de kening fen Hamath keard, en de kening fen Arpad, en de kening fen ’e stêd Sefarvaïm, fen Hena en fen Iwa?

14 En do’t Hiskia de brieven út ’e hân fen ’e boaden oannommen en se lêzen hie, gyng er op nei it hûs des Heare, en Hiskia spraette se út foar it oantlit des Heare.

15 En Hiskia bea foar it oantlit des Heare, en sei: O Heare, God fen Israël, dy’t op ’e cherubs troanet, Jo allinnich binne de God fen al de keninkriken fen ’e ierde, Jo binne it dy’t de himel en de ierde makke hawwe.

16 O Heare, niigje jins ear en hear, Heare, doch jins eagen iepen en sjuch, en hear de wirden fen Sanherib, dy’t immen stjûrd hat om de libbene God to hunen.

17 It is sa, Heare, de keningen fen Assyrië hawwe de folken en hjar lân forwoaste,

18 en hjar goaden hawwe hja yn it fjûr smiten; hwent it wierne gjin goaden, mar it wirk fen minskehannen, hout en stien; dy koene hja forneatigje.

19 Mar nou, Heare ús God, forlos ús dochs út syn hân, dat al de keninkriken fen ’e ierde witte meije dat Jo, Heare, allinnich God binne.

20 Do die Jesaja, de soan fen Amos, Hiskia de boade, sizzende: Sa sprekt de Heare, de God fen Israël : Hwerstû ta My om bidden hast tsjin Sanherib, de kening fen Assyrië, dat haw Ik heard.

21 Dit is it wird dat de Heare oer him spritsen hat: De dochter fen Sion, de jongfaem, forachtet dy, hja bispot dy, de dochter fen Jeruzalem skodhollet efter dy.

22 Hwa hastû húnd en lastere? en tsjin hwa hastû de stim útset en dyn eagen heech opslein? Tsjin de Hillige Israëls.

23 Troch dyn boaden hastû de Heare húnd, en sein: Ik bin it dy’t mei de mannichte fen myn weinen de berchhichten bikleaun haw, de skeanten fen ’e Libanon; nou kapje ik it hege hout fen syn sederbeammen om en de kar fen syn sipressen, nou bin ik oan syn uterste nachthutte, oan it wâld fen syn pronkhôf ta.

24 Ik bin it dy’t frjemde wetters groeven haw en dêrút dronken; nou meitsje ik mei myn foetsoallen al de rivieren fen Egypte droech.

25 Hastû net heard dat Ik dat lang forlyn al dien haw, en fen âlde tiden ôf biskikt? Nou haw Ik it komme litten, [pag. 399] datstû der wêze scoest om forsterke stêdden to forwoasten ta púnfallen.

26 Dêrom hiene hjar biwenners gjin hannen, waerden hja forslein en biskamme, wierne hja as krûd op it fjild en griene gerskes, as gêrs op ’e dakken, en as nôt dat fortoarre is ear’t it yn ’e ier stiet.

27 Mar Ik wit dyn sitten, en dyn útgean, en dyn ynkommen, en host dy tsjin My tjirgest.

28 Omdatst dy tsjin My tjirgest, en dyn oerdwealskens yn myn earen kommen is, dêrom scil Ik dy myn ring op ’e noas sette, en dy myn bytling twisken de lippen dwaen, en

Ik scil dy werombringe troch de wei dystû kommen bist.
29 En dit scil dy in teiken wêze: fen't jier scil der iten wirde hwet fensels waechst, en it twade jiers hwet den yette opkomt; mar siedzje yn it tredde jier en rispje, en plantsje wynbergen en yt de frucht dêrfen!
30 Hwent it ûntkommene, hwet der oer is fen it hûs fen Juda, scil wer woartelje yn 'e djipte en frucht drage omhegen.
31 Hwent fen Jeruzalem scil it oerbliuwsel útgean, en it ûntkommene fen 'e berch Sion. De iver fen 'e Heare der hearskaren scil dat dwaen.
32 Dêrom, sa seit de Heare fen Assyrië's kening: Yn dizze stêd scil er net komme, noch der in pylk yn sjitte, noch hjar bistoarmje mei in skyld, noch der in skâns tsjin opsmite.
33 Troch de wei dy't er lâns kommen is, scil er weromtsjen, mar yn dizze stêd scil er net komme, seit de Heare.
34 Hwent Ik scil dizze stêd biskermje, om hjar to forlossen om 'e wille fen Mysels en om 'e wille fen David, myn tsjinstfeint.
35 En dyselde nachts barde it dat de ingel des Heare útfear, en yn it leger fen Assyrië hûndert en fiif en tachtich tûzen man forsloech. En do't hja der de moarns bytiid ôfkamen, sjuch, do wierne it allegearre deade lichemen.
36 En Sanherib, de kening fen Assyrië, briek op, en forteach, en gyng werom; en hy bleau to Ninevé.
37 En it barde wylst er oanbea yn it hûs fen syn god Nisroch, dat Adrammélech en Sarézer, syn soannen, him forsloegen mei it swird; mar hja ûntkamen nei it lân fen Ararat; en syn soan Esar Haddon waerd kening yn syn plak.

HAEDSTIK 20.

1 Yn dy dagen waerd Hiskia siik op it stjerren ôf; en de profeet Jesaja, de soan fen Amos, kaem ta him, en sei tsjin him: Sa seit de Heare: Jow bistel oan dyn hûs, hwent dû scilst stjerre en net libje.
2 Mar hy kearde syn oantlit nei de mûrre, en bea ta de Heare, sizzende:
3 Och Heare, bitink dochs dat ik wannele haw foar jins oantlit, yn wierheit en mei in folslein herte, en dien haw dat goed is yn jins eagen. En Hiskia skriemde tige.
4 En it barde do't Jesaja it middelste foarhôf yette net út wier, dat it wird des Heare ta him kaem, sizzende:
5 Gean werom en siz tsjin Hiskia, de foarst fen myn folk: Sa seit de Heare, de God fen dyn âffear David: Ik haw dyn gebet heard, Ik haw dyn triennen sjoen, sjuch, Ik scil dy better meitsje; mei trije dagen scilstû opgean nei it hûs des Heare.
6 En Ik scil fyftjin jier ta dyn dagen dwaen, en dy forlosse út 'e hân fen Assyrië's kening, dy en dizze stêd, en Ik scil dizze stêd biskermje om 'e wille fen Mysels en om 'e wille fen David, myn tsjinstfeint.
7 Fierder sei Jesaja: Helje in figekoeke; en hja hellen ien en leine dy op 'e swolm, en de sykte naem in kear.
8 En Hiskia sei tsjin Jesaja: Hwet is it teiken, dat de Heare my better meitsje scil en dat ik mei trije dagen opgean scil nei it hûs des Heare?
9 En Jesaja sei: Dit scil dy in teiken wêze fen 'e Heare, dat de Heare it wird dat Er spritsen hat dwaen scil: scil it skaed tsjien graden foarútgean, of scil it tsjien graden efterútwike?
10 Do sei Hiskia: It is maklikernôch for it skaed, tsjien graden nei ûnderen to gean; né, lit it skaed tsjien graden efterútwike.
11 En Jesaja, de profeet, rôp de Heare oan, en Hy liet it skaed tsjien graden efterútwike, neffens de graden dy't it [pag. 400] nei ûnderen gien wier op 'e plaet fen Achas' sinnewizer.
12 Om 'e selde tiid stjûrde Berodach Baladan, de soan fen Baladan, de kening fen Babel, brieven en in geskink oan Hiskia; hwent hy hie heard dat Hiskia siik west hie.
13 En Hiskia hearde hjar oan, en hy liet hjarren syn hiele skathûs sjen, it silver, en it goud, en de krûderijen, en de kostlike oalje, en syn wapenhûs en al hwet der to finen wier yn syn skatkeamers; der wier gjin ding yn syn hûs noch yn syn hiele keninkryk dat Hiskia hjarren net sjen liet.
14 Mar Jesaja, de profeet, kaem ta de kening Hiskia en sei tsjin him: Hwet hawwe dy mannen sein, en hwerfendinne binne hja ta dy kommen? En Hiskia sei: Hja binne út in fier lân kommen, hielendal fen Babel.

15 En hy sei: Hwet hawwe hja sjoen yn dyn
hûs? En Hiskia sei: Hja hawwe alles sjoen hwet
yn myn hûs is; gjin ding is der yn myn
skatkeamers dat ik hjarren net sjen litten haw.
16 Do sei Jesaja tsjin Hiskia: Hear it wird des
Heare.
17 Sjuch, der komme dagen dat alles hwet der
yn dyn hûs is, en hwet dyn âffears
byinoarbrocht hawwe oant hjoed de dei ta,
nei Babel fierd wirde scil; der scil neat fen
oerbliuwe, seit de Heare.
18 En fen dyn soannen dy't út dy foartkomme
scille, dystû winne scilst, scille hja gûdden
nimme, dat hja hôftsjinner wêze meije yn it
paleis fen Babels kening.
19 En Hiskia sei tsjin Jesaja: It wird des Heare,
dat jo spritsen hawwe, is goed. Hwerom ek
net? sei er, as it mar frede en trou wêze mei yn
myn dagen.
20 De oare skiednissen fen Hiskia lykwols, en
al syn macht, en ho't er de fiver en de
wetterlieding makke hat, en wetter yn 'e stêd
brocht hat, steane dy net biskreaun yn it boek
fen 'e kroniken fen Juda's keningen?
21 En Hiskia is rêst mei syn âffears; en syn
soan Manasse waerd kening yn syn plak.

HAEDSTIK 21.

1 Manasse wier toalve jier âld do't er kening
waerd, en hy regearre fiif en fyftich jier to
Jeruzalem; en syn memme namme wier
Hefsibah.
2 En hy die dat kwea wier yn 'e eagen des
Heare, neffens de grouwelen fen 'e heidenen
dy't de Heare foar it oantlit fen Israëls bern
fordreaun hie.
3 Hwent hy boude de hichten wer op dy't
Hiskia, syn heit, fornield hie, en hy sette alters
op for Baäl, en makke in wijde peal, lyk as
Achab, de kening fen Israël, dien hie, en
oanbea al it hear fen 'e himel en tsjinne it.
4 En hy boude alters yn it hûs des Heare,
dêr't de Heare fen sein hie: To Jeruzalem scil
Ik myn namme fêstigje.
5 Ek boude er alters for al it hear fen 'e
himel, yn 'e beide foarhôven fen it hûs des
Heare.
6 Ja, hy liet syn soan troch it fjûr gean, en hy
joech him ôf mei tsjoenderij en mei
wiersizzerij, en stelde deadebiswarders en
divelbanners oan; hy die op alle manearen
hwet kwea wier yn 'e eagen des Heare, om syn
grime geande to meitsjen.
7 Ek sette er it sniene byld fen Asjeara dat er
makke hie yn it hûs dêr't de Heare fen sein hie
tsjin David en tsjin syn soan Salomo: Yn dit
hûs en yn Jeruzalem, dat Ik útkard haw út al
de stammen fen Israël, scil Ik myn namme
fêstigje yn ivichheit.
8 En Ik scil Israëls foet net wer wike litte út it
lân dat Ik hjar âffears jown haw, as hja der
mar om tinke to dwaen neffens alles dat Ik
hjarren hjitten haw, en neffens de hiele wet
dy't myn tsjinstfeint Mozes hjarren hjitten
hat.
9 Mar hja harken net; en Manasse forlaette
hjar om mear kwea to dwaen as de heidenen
dy't de Heare fordylge hie foar it oantlit fen
Israëls bern.
10 Do spriek de Heare troch de tsjinst fen syn
feinten, de profeten, sizzende:
11 Om't Manasse, de kening fen Juda, sokke
grouwelen dien hat, slimmer as alles hwet de
Amoriten dy't hjir foar him wierne dien
hawwe, en hy Juda ek sûndigje litten hat troch
syn ûnreine goaden,
12 dêrom, sa seit de Heare, de God fen Israël
: Sjuch, Ik scil in kwea oer Jeruzalem en Juda
bringe, dêr't in elk [pag. 401] dy't it heart de beide
earen fen sûzje scille.
13 En Ik scil oer Jeruzalem it mjitsnoer fen
Samaria lûke, en it sjitlead fen it hûs fen
Achab, en Ik scil Jeruzalem útfeije, lyk as men
in skûtel útfaget: men faget dy út en keart him
ûnderstboppest.
14 En Ik scil it oerbliuwsel fen myn erfskip
forstjitte en hjar yn 'e hân fen hjar fijannen
jaen, dat hja al hjar fijannen ta rôf en bút wêze
meije :
15 dêrom dat hja dien hawwe hwet kwea wier
yn myn eagen, en myn grime geande makke
hawwe, fen 'e dei ôf dat hjar âffears út Egypte
tein binne oant hjoed de dei ta.
16 Ek forgeat Manasse tige folle ûnskildich
bloed, oant er dêr Jeruzalem mei folle hie fen
it iene ein oant it oare; bûten de sûnden dy't
er Juda sûndigje liet, dwaende dat kwea wier
yn 'e eagen des Heare.
17 De oare skiednissen fen Manasse lykwols,
en alles hwet er dien hat, en de sûnde dy't er

sûndige hat, steane dy net biskreaun yn it
boek fen ’e kroniken fen Juda’s keningen?
18 En Manasse is rêst mei syn âffears, en
bigroeven yn it hôf fen syn hûs, yn it hôf fen
Uzza; en syn soan Amon waerd kening yn syn
plak.
19 Amon nou wier twa en tweintich jier âld
do’t er kening waerd, en hy regearre twa jier
to Jeruzalem, en de namme fen syn mem wier
Mesullémeth, de dochter fen Harus, út Jotba.
20 En hy die dat kwea wier yn ’e eagen des
Heare, lyk as Manasse, syn heit, dien hie.
21 Hwent hy wannele yn alle wei dy’t syn heit
wannele hie, en hy tsjinne de ûnreine goaden
dy’t syn heit tsjinne hie, en oanbea se.
22 En hy forliet de Heare, de God fen syn
âffears, en wannele net yn ’e wei des Heare.
23 En Amons tsjinstfeinten makken in
gearspanning tsjin him, en hja deaden de
kening yn syn hûs.
24 Mar it folk fen it lân forsloech allegearre
dy’t de gearspanning tsjin de kening Amon
makke hiene, en it folk fen it lân makke syn
soan Josia kening yn syn plak.
25 De oare skiednissen fen Amon lykwols dy’t
er dien hat, steane dy net biskreaun yn it boek
fen ’e kroniken fen Juda’s keningen?
26 En hja bigroeven him yn syn grêf, yn it hôf
fen Uzza, en syn soan Josia waerd kening yn
syn plak.

HAEDSTIK 22.

1 Josia wier acht jier âld do’t er kening
waerd, en hy regearre ien en tritich jier to
Jeruzalem; de namme fen syn mem wier
Jedida, de dochter fen Adaja út Boskath.
2 En hy die dat rjucht wier yn ’e eagen des
Heare, en wannele yn al de wei fen syn âffear
David, en wiek net ôf, nei rjuchts noch nei
lofts.
3 En it barde yn it achttjinde jier fen ’e
kening Josia, dat de kening de skriuwer Safan,
de soan fen Azalja, de soan fen Messulam, nei
it hûs des Heare stjûrde, sizzende:
4 Gean op ta Hilkia, de hegepreester, en lit
him it jild oprekkenje dat yn it hûs des Heare
brocht is, dat de doarwarders meïnoar bard
hawwe fen it folk,
5 en lit hjar dat yn hannen jaen fen ’e
útfierders fen it wirk, dy’t oer it hûs des Heare
steld binne, dat dy it útbitelje oan hjarren dy’t
it wirk oan it hûs des Heare dogge en de
brekken fen it hûs tichtmeitsje,
6 oan ’e timmerljue en de bouwers en de
mitselers, en om hout en houde stien for it
meitsjen fen it hûs to keapjen.
7 Mar der waerd gjin ôfrekken mei hjarren
hâlden fen it jild dat hjarren yn hannen jown
wier, hwent it gyng op goed bitrouwen.
8 Do sei de hegepreester Hilkia tsjin
Safan, de skriuwer: Ik haw in wetboek yn it
hûs des Heare foun; en Hilkia joech dat boek
oan Safan, en dy lies it.
9 Dêrnei kaem Safan, de skriuwer, ta de
kening, en die de kening biskied, en hy sei:
Jins tsjinstfeinten hawwe alle jild dat yn it hûs
des Heare wier byinoarstoart, en it yn hannen
jown fen ’e útfierders fen it wirk, dy’t oer it
hûs des Heare steld wierne.
10 Ek fornijde Safan, de skriuwer, de kening
en sei: De preester Hilkia hat [pag. 402] my in
boek jown. En Safan lies it de kening tofoaren.
11 En it barde do’t de kening de wirden fen it
wetboek hearde, dat er de klean toskoerde;
12 en de kening joech Hilkia, de preester, en
Ahikam, de soan fen Safan, en Achbor, de
soan fen Michaja, en Safan, de skriuwer, en
Asaja, de tsjinner fen ’e kening, bistel,
sizzende:
13 Gean hinne, bifreegje de Heare for my en
for it folk en for hiele Juda oer de wirden fen
dit boek dat foun is; hwent de grime des
Heare is great en hja lôget tsjin ús, om’t ús
âffears net harke hawwe nei de wirden fen dit
boek, om to dwaen neffens alles dat ús
foarskreaun is.
14 Do gyngen de preester Hilkia, en Ahikam,
en Achbor, en Safan, en Asaja nei de
profetesse Hulda, de frou fen Sallum, de
kleanwarder, de soan fen Tikfa, de soan fen
Harhas, — hja nou wenne to Jeruzalem yn ’e
foarstêd — en hja sprieken hjar oan.
15 En hja sei tsjin hjar: Sa seit de Heare, de
God fen Israël: Siz tsjin de man dy’t jimme ta
my stjûrd hat:
16 Sa seit de Heare: Sjuch, Ik scil kwea oer dit
plak bringe, en oer syn biwenners, al de
wirden fen it boek dat de kening fen Juda
lêzen hat.
17 Omt hja My forlitten en oare goaden rikke

hawwe, dat hja My tergje mochten mei al it wirk fen hjar hannen, dêrom scil myn grime tsjin dit plak oplôgje, en net dwêste wirde.
18 Mar ta de kening fen Juda, dy't jimme stjûrd hat om de Heare to bifreegjen, ta him scille jimme sà sprekke: Sa seit de Heare, de God fen Israël: Oangeande de wirden dystû heard hast —
19 om't dyn herte weak wirden is en dû dy fornedere hast foar it oantlit des Heare, dostû hearste hwet Ik spritsen haw tsjin dit plak en syn biwenners, dat it ta in forwoasting en flok wirde scil, en dû dyn klean toskoerd, en foar myn oantlit skriemd hast, dêrom haw Ik ek forheard, sprekt de Heare.
20 Dat sjuch, Ik scil dy forgearje ta dyn âffears, en dû scilst mei frede by hjarren yn dyn eigen grêf brocht wirde, en dyn eagen scille al it kwea net sjen dat Ik oer dit plak bringe scil. En hja diene de kening biskied werom.

HAEDSTIK 23.

1 Do stjûrde de kening boaden, en al de âldsten fen Juda en Jeruzalem kamen ta him gear.
2 En de kening gyng op nei it hûs des Heare, en mei him al de mannen fen Juda en al de biwenners fen Jeruzalem, en de preesters en de profeten, en it hiele folk fen 'e lytste oant de greatste; en foar hjar earen lies er al de wirden fen it boek fen it forboun dat foun wier yn it hûs des Heare.
3 De kening nou stie op 'e forheging, en hy makke in forboun foar it oantlit des Heare, om de Heare nei to folgjen, en syn geboaden en syn tsjûgenissen en syn ynsettingen to hâlden mei it hiele hert en mei de hiele siel, dat de wirden fen it forboun, sa't dy biskreaun stiene yn it boek, bifêstige wirde mochten. En it hiele folk gyng yn dat forboun.
4 En de kening gebea de hegepreester Hilkia, en de preesters fen 'e twade oarder, en de doarwarders, alle gerei dat makke wier for Baäl en for de wijde peal en for al it hear fen 'e himel út 'e timpel des Heare to bringen; en hy forbaernde it bûten Jeruzalem yn 'e fjilden fen 'e Kidron, en de yeske derfen liet er foartbringe nei Bethel.
5 Ek sette er de altertsjinners ôf, dy't de keningen fen Juda oansteld hiene om to rikjen op 'e hichten yn 'e stêdden fen Juda en yn 'e omkriten fen Jeruzalem; en allyksa dy't rikken for Baäl, de sinne en de moanne en de stjerrebylden en it hiele himelhear.
6 En hy brocht de wijde peal út it hûs des Heare bûten Jeruzalem, by de beek Kidron, en forbaernde him by de beek Kidron, en tobroazele him oan yeske, en struide dy yeske oer de grêven fen it forachte folk.
7 En hy briek de huzen fen 'e skandjonges ôf, dy't yn it hûs des Heare wierne, dêr't de frouljue tinten weefden for de wijde peal.
8 En hy helle al de preesters út 'e stêdden fen Juda, en ûntreinige de hichten dêr't dy preesters rikke hiene, fen Geba ôf oant Berséba ta. Ek briek [pag. 403] er de hichten fen 'e fjildgeasten ôf, dy't by de doar fen 'e poarte fen Jozua, de oerste fen 'e stêd, wierne, oan yens lofterhân as men ta de stêdspoarte yngyng.
9 Lykwols mochten de preesters fen 'e hichten net by it alter des Heare to Jeruzalem op gean, mar hja moasten yn it formidden fen hjar broerren ûnsûrre brea ite.
10 Hy ûntreinige allyksa it grouwélich sté yn 'e delling fen Ben Hinnom, dat gjinien syn soan of syn dochter troch it fjûr rinne litte scoe for Molech.
11 En hy die de wijde hynders foart dy't de keningen fen Juda opset hiene for de sinne, by de yngong fen it hûs des Heare, njonken de keamer fen Nathan Mélech, de hoftsjinner, yn 'e pyldergong; en de sinneweinen forbaernde er mei fjûr.
12 Fierders briek de kening de alters ôf dy't op it dak fen Achas' boppekeamer stiene, dy't de keningen fen Juda boud hiene, allyksa ek de alters dy't Manasse yn 'e beide foarhôven fen it hûs des Heare boud hie, en hy briek se dêrwei, en smiet it pún yn 'e beek Kidron.
13 En de hichten bisiden Jeruzalem, rjuchts fen 'e Oliveberch, dy't Salomo, de kening fen Israël, makke hie for Astarta, de grouwel fen 'e Sidoniërs, en for Kamos, de grouwel fen 'e Moäbiten, en for Milkom, de grouwel fen 'e bern fen Ammon, ûntreinige de kening ek.
14 Allyksa tobriek er de wijde stiennen, en roege de wijde peallen der wei, en hy folle hjar sté mei biente fen minsken.

15 En ek it alter dat to Bethel stie, de hichte
makke fen Jerobeäm, de soan fen Nebat, dy't
Israël sûndigje litten hie, sels dat alter en dy
hichte sljuchte er; ja hy baernde de hichte
suver oan yeske en forbaernde de wijde peal.
16 En do't Josia him omkearde, seach er de
grêven dy't dêr op 'e berch wierne, en hy
stjûrde folk en helle it biente út 'e grêven, en
forbaernde it op dat alter en ûntreinige it,
neffens it wird des Heare, dat de man Gods
útroppen en mei de eigenste wirden foarsein
hie.
17 En hy sei: Hwet is dat for in grêfstien dy't
ik dêr sjuch? En de mannen fen 'e stêd seine
tsjin him: Dit is it grêf fen 'e man Gods dy't út
Juda kaem, en deselde dingen útrôp dy't jo
tsjin it alter fen Bethel dien hawwe.
18 Do sei er: Lit him, gjinien scil oan syn
biente komme. Sa rêdden hja syn biente, en it
biente fen 'e profeet dy't út Samaria kommen
wier.
19 Fierders fornielde Josia al de timpels fen 'e
hichten yn 'e stêdden fen Samaria, dy't de
keningen fen Israël boud hiene om de grime
geande to meitsjen; en hy die dermei neffens
al de dingen dy't er to Bethel dien hie.
20 En al de preesters fen 'e hichten dy't dêr
wierne slachte er op 'e alters, en forbaernde
dêr biente fen minsken op. Dêrnei teach er
werom nei Jeruzalem.
21 En de kening joech it hiele folk bistel,
sizzende: Hâld de Heare, jimme God, it
Peaske, lyk as it yn dit boek fen it forboun
biskreaun stiet.
22 En sa'n Peaske is der net hâlden sûnt de
dagen fen 'e rjuchters dy't Israël rjuchte
hiene, noch al de dagen fen Israëls keningen
en fen Juda's keningen.
23 Mar yn it achttjinde jier fen 'e kening Josia
is dat greate Peaske de Heare hâlden to
Jeruzalem.
24 En allyksa roege Josia út de
deadebiswarders en de wiersizzers, en de
húsgoaden, en de ûnreine goaden, en al de
grouwelen dy't yn it lân fen Juda en to
Jeruzalem to sjen wierne, ta bifêstiging fen 'e
wirden fen 'e wet, dy't biskreaun stiene yn it
boek dat de preester Hilkia foun hie yn it hûs
des Heare.
25 Hwent foar him hat der gjin kening west
lyk as hy, dy't him mei syn hiele hert en mei
syn hiele siel en mei syn hiele krêft, neffens al
de wet fen Mozes, bikeard hie ta de Heare, en
nei him is der gjinien opstien lyk as hy.
26 Lykwols kearde de Heare Him net ôf fen 'e
lôge fen syn greate grime, dêr't syn
grammoedichheit mei baernde tsjin Juda, fen
wegen al de ûnbiskamsumheden dêr't
Manasse Him mei terge hie.
27 En de Heare sei: Ik scil Juda ek fordwaen
fen myn oantlit, lyk as Ik Israël fordien haw;
en dizze stêd dy't Ik útkard hie, Jeruzalem, en
it hûs dêr't Ik fen sein hie: Myn namme mei
dêr wêze, scil Ik forwerpe.
28 De oare skiednissen fen Josia lykwols, en
alles hwet er dien hat, stiet dat [pag. 404] net
biskreaun yn it boek fen 'e kroniken fen Juda's
keningen?
29 Yn syn dagen teach Farao Necho, de
kening fen Egypte, op tsjin de kening fen
Assyrië, nei de rivier de Eufraet; en de kening
Josia teach him yn 'e miette; mar hy deade
him to Megiddo, mei't er him yn it sicht krige.
30 En syn tsjinners fierden him dea op in
wein fen Megiddo en brochten him to
Jeruzalem, en bigroeven him yn syn grêf; en it
folk fen it lân naem Joähas, Josia's soan, en
hja salven him en makken him kening yn syn
heite plak.
31 Trije en tweintich jier wier Joähas âld do't
er kening waerd, en hy regearre in fearnsjier
to Jeruzalem; en syn memme namme wier
Hamutal, de dochter fen Jeremia, fen Libna.
32 En hy die dat kwea wier yn 'e eagen des
Heare, neffens alles hwet syn âffears dien
hiene.
33 Mar Farao Necho liet him bine to Ribla yn
it lân fen Hamath, dat er net regearje scoe to
Jeruzalem, en hy lei it lân in boete op fen
hûndert talinten silver en ien talint goud.
34 En Farao Necho makke Eljakim, de soan
fen Josia, kening yn it plak fen syn heit Josia,
en foroare syn namme yn Jojakim; mar Joähas
naem er mei, en hy kaem yn Egypte en stoar
dêr.
35 En Jojakim levere Farao it silver en it goud,
mar hy moast it lân skatte om safolle jild op to
bringen as Farao gebea; dêrta easke er it folk
fen it lân hjar silver en hjar goud ôf, in elk
neffens de skatting, om it Farao Necho to

leverjen.
36 Fiif en tweintich jier wier Jojakim âld do’t er kening waerd, en hy regearre alve jier to Jeruzalem; en syn memme namme wier Sebudda, in dochter fen Pedaja, fen Ruma.
37 En hy die dat kwea wier yn ’e eagen des Heare, neffens alles hwet syn âffears dien hiene.

HAEDSTIK 24.

1 Yn syn dagen teach Nebukadnezar, de kening fen Babel, op, en Jojakim waerd him tsjinstber; mar trije jier letter kearde er om en kaem tsjin him yn opstân.
2 Mar de Heare stjûrde de binden fen ’e Chaldeërs en de binden fen ’e Arameërs en de binden fen ’e Moäbiten en de binden fen Ammons bern tsjin him, en Hy stjûrde dy tsjin Juda om it to fordjerren, neffens it wird des Heare dat Er spritsen hie troch de tsjinst fen syn feinten, de profeten.
3 Wiswier kaem dat oer Juda op it bistel des Heare, om hjar to fordwaen fen syn oantlit, fen wegen al de sûnden dy’t Manasse dien hie;
4 en ek fen wegen it ûnskildich bloed dat er forgetten hie, it ûnskildich bloed dêr’t er Jeruzalem mei folle hie; dêrom woe de Heare net forjaen.
5 De oare skiednissen fen Jojakim lykwols, en alles hwet er dien hat, stiet dat net biskreaun yn it boek fen ’e kroniken fen Juda’s keningen?
6 En Jojakim is rêst mei syn âffears, en syn soan Jojachin waerd kening yn syn plak.
7 De kening nou fen Egypte teach foartoan net mear út syn lân, hwent de kening fen Babel hie alles nommen hwet de kening fen Egypte sines wier, fen ’e rivier fen Egypte ôf oant de rivier de Eufraet ta.
8 Achttjin jier wier Jojachin âld do’t er kening waerd, en hy regearre in fearnsjier to Jeruzalem; en syn memme namme wier Nehusta, de dochter fen Elnathan, fen Jeruzalem.
9 En hy die dat kwea wier yn ’e eagen des Heare, neffens alles hwet syn heit dien hie.
10 Om dy tiid teagen de tsjinstfeinten fen Nebukadnezar, de kening fen Babel, op nei Jeruzalem, en de stêd rekke yn it near.
11 En do’t Nebukadnezar, de kening fen Babel, foar de stêd kommen wier, nei’t syn tsjinstfeinten hjar bisingele hiene,
12 gyng Jojachin, de kening fen Juda, hysels, en syn mem, en syn tsjinstfeinten, en syn foarsten, en syn hovelingen, út ta de kening fen Babel; en de kening fen Babel naem him finzen, yn it achtste jier fen syn regearing.
13 En hy helle dêr al de skatten fen it hûs des Heare, en de skatten fen it hûs fen ’e kening wei; en hy snie alle goud fen [pag. 405] it gerei dat Salomo, de kening fen Israël, makke hie for de timpel des Heare, lyk as de Heare spritsen hie.
14 En hy fierde hiele Jeruzalem foart, en al de foarsten en al de machtigen fen it leger, tsjien tûzen ballingen, en alle smidden en slotmakkers; gjinien bleau binefter, oars net as it earmste folk fen it lân.
15 En hy fierde Jojachin yn ballingskip nei Babel, himsels, en de mem fen ’e kening, en de frouljue fen ’e kening, en syn hovelingen; ek brocht er de oansjenliksten fen it lân finzen fen Jeruzalem nei Babel.
16 En al de machtigen fen it leger, by de saun tûzen, en de smidden en de slotmakkers, by de tûzen, allegearre sterke, striidbere mannen, brocht de kening fen Babel finzen nei Babel.
17 En de kening fen Babel makke Mattanja, Jojachins omke, kening yn syn plak, en foroare syn namme yn Sedekia.
18 Ien en tweintich jier wier Sedekia âld do’t er kening waerd, en hy regearre alve jier to Jeruzalem; en syn memme namme wier Hamutal, de dochter fen Jeremia, fen Libna.
19 En hy die dat kwea wier yn ’e eagen des Heare, neffens alles hwet Jojakim dien hie.
20 Hwent fen wegen de grime des Heare kaem it safier mei Jeruzalem en mei Juda, dat Er hjar forstaette fen syn oantlit. En Sedekia kaem yn opstân tsjin ’e kening fen Babel.

HAEDSTIK 25.

1 En it barde yn it njoggende jier fen syn regearing, yn ’e tsjiende moanne, op ’e tsjiende dei fen ’e moanne, dat Nebukadnezar, de kening fen Babel, foar Jeruzalem kaem, hysels en syn hiele leger, en hja bisingelen de stêd en smieten der yn it roun skânzen tsjin op.
2 En de stêd waerd bilegere oant it alfte jiers

fen ’e kening Sedekia ta.
3 De njoggende deis fen ’e fjirde moanne,
do’t it allegearre honger yn ’e stêd wier en it
folk fen it lân gjin iten hie,
4 waerd de stêd tròchbritsen, en al de
kriichsljue flechten dy nachts troch de wei fen
’e poarte, twisken de beide mûrren troch dy’t
by de keninklike hôving lâns rounen, wylst de
Chaldeërs om ’e stêd hinne leine; en sa teach
it fierder troch de wei fen ’e flakte.
5 Mar it leger fen ’e Chaldeërs jage de kening
efternei, en hja hellen him yn yn ’e flakte fen
Jericho, en syn hiele leger waerd om him
hinne útinoarslein.
6 En hja griepen de kening, en brochten him
op nei Ribla, ta de kening fen Babel; en hja
sprieken it oardiel oer him út,
7 en hja slachten Sedekia’s soannen foar syn
eagen; en hy stiek Sedekia sels de eagen út, en
hja bounen him mei twa koperen keatlingen,
en brochten him nei Babel.
8 En yn ’e fyfte moanne, op ’e saunde dei fen
’e moanne, yn it njoggentjinde jier fen
Nebukadnezar, de kening fen Babel, kaem
Nebuzaradan, de oerste fen ’e liifwacht, de
tsjinner fen ’e kening fen Babel, to Jeruzalem.
9 En hy forbaernde it hûs des Heare en it
hûs fen ’e kening; allyksa stiek er alle huzen
fen Jeruzalem en alle foarname huzen yn ’e
brân.
10 En it hiele leger fen ’e Chaldeërs dat de
oerste fen ’e liifwacht by him hie briek
Jeruzalems mûrren rounom ôf.
11 En hwet hja fen it folk yette yn ’e stêd
bliuwe litten hiene, en de oerrinners dy’t
oerroun wierne ta de kening fen Babel, en it
oerskot fen ’e mannichte, fierde
Nebuzaradan, de oerste fen ’e liifwacht, yn
ballingskip.
12 Mar fen ’e earmsten fen it lân liet de oerste
fen ’e liifwacht gûdden binefter ta
druvehofker en ta boer.
13 En de Chaldeërs brieken de koperen
pylders ôf dy’t yn it hûs des Heare stiene, en
de ûnderstellen, en de koperen sé dy’t yn it
hûs des Heare stie, en it koper dêrfen fierden
hja nei Babel.
14 Ek namen hja de potten en de skeppen en
de messen en de skealen, en alle koperen
gerei dêr’t de tsjinst mei dien plichte to
wirden.
15 En de oerste fen ’e liifwacht naem de
fjûrpannen en de offerskealen mei, alles hwet
kleare goud en kleare silver wier;
16 de beide pylders, de sé, en de ûnderstellen
dy’t Salomo for it hûs des Heare [pag. 406] makke
hie; it koper fen al dat ark dêr wier gjin
weagen oan.
17 De iene pylder wier achttjin jelne heech,
en der siet in kop op ek fen koper; en dy kop
wier trije jelne heech; en it flechtwirk en de
granaetappels om ’e kop hinne, it wier
allegearre koper; en allyksa wier de oare
pylder mei syn flechtwirk.
18 Fierder naem de oerste fen ’e liifwacht
Seraja, de hegepreester, en Sefanja, de twade
preester, en de trije doarwarders mei.
19 En út ’e stêd naem er mei ien hoveling,
dy’t oer de kriichsljue steld wier, en fiif man
fen dyjingen dy’t it oantlit fen ’e kening sjen
mochten, dy’t yette yn ’e stêd wierne, en de
skriuwer fen ’e oanfierder fen it leger, dy’t it
folk fen it lân oproppe moast for de
kriichstsjinst, en sechstich man út it folk fen it
lân, dy’t yette yn ’e stêd wierne.
20 Do’t Nebuzaradan, de oerste fen ’e
liifwacht, dy ophelle hie, brocht er se nei
Ribla, ta de kening fen Babel.
21 En de kening fen Babel sloech se en deade
se to Ribla yn it lân fen Hamath. En sa waerd
Juda finzen út syn lân fierd.
22 Mar hwet it folk oanbilanget dat yn it lân
fen Juda oerbleaun wier, dat Nebukadnezar,
de kening fen Babel, dêr bliuwe litten hie, oer
hjarren stelde er Gedalja, de soan fen Ahikam,
de soan fen Safan.
23 En do’t al de legeroersten en hjar mannen
hearden dat de kening fen Babel Gedalja
oansteld hie, kamen hja ta Gedalja to Mispa,
to witten Ismaël, de soan fen Nethanja, en
Johanan, de soan fen Karéah, en Seraja, de
soan fen Tanhumeth, de Netofathyt, en
Jaäsanja, de soan fen ’e Maächathyt, hja en
hjar mannen.
24 En Gedalja swarde hjarren en hjar
mannen, en sei tsjin hjar: Eangje de tsjinners
fen ’e Chaldeërs net, bliuw yn it lân en tsjinje
de kening fen Babel, den scil it jimme goed
gean.
25 Mar it barde yn ’e saunde moanne dat

Ismaël, de soan fen Nethanja, de soan fen Elisama, dy't fen keninklik komôf wier, mei tsjien man fen wegen kaem, en hja sloegen Gedalja dat er it bistoar, en allyksa de Joaden en de Chaldeërs dy't by him wierne to Mispa.
26 Do joech it hiele folk him op, fen lyts oant great, en ek de legeroersten, en hja teagen nei Egypte, hwent hja eangen de Chaldeërs.
27 En it barde yn it saun en tritichste jier fen 'e ballingskip fen Jojachin, de kening fen Juda, yn 'e toalfte moanne, op 'e saun en tweintichste dei fen 'e moanne, dat Evilmerodach, de kening fen Babel, it jiers dat er kening wirden wier, de holle fen Jojachin, de kening fen Juda, forhege út 'e finzenis.
28 En hy spriek frjeonlik mei him, en stelde syn stoel boppe de stoellen fen 'e keningen dy't by him wierne to Babel.
29 En hy mocht syn finzenisklean úttsjen, en foartoan breaïte foar syn oantlit, al de dagen fen syn libben.
30 En hwet syn ûnderhâld oanbilange, fen kenings wegen waerd him in fêst ûnderhâld talein, elke dei safolle, al de dagen fen syn libben.

# IT EARSTE BOEK FEN 'E
# KRONIKEN.

HAEDSTIK 1.
1 Adam, Seth, Enos,
2 Kenan, Mahalaleël, Jeared,
3 Henoch, Methusalach, Lamech,
4 Noäch, Sem, Cham en Jafeth.
5 De soannen fen Jafeth wierne Gomer en Magoch, en Madai, en Javan, en Tubal, en Mesech, en Tiras.
6 En de soannen fen Gomer wierne Askenas, en Difath, en Togarma.
7 En de soannen fen Javan wierne Eüsa en Tarsisa, de Kittiten en Dodaniten.
8 De soannen fen Cham wierne Kusj en Misraïm, Put en Kanaän.
9 En de soannen fen Kusj wierne Seba, en Havila, en Sabta, en Raëma, [pag. 407] en Sabtecha. En de soannen fen Raëma wierne Skeba en Dedan.
10 En Kusj woun Nimrod, dy't de earste hearsker op 'e ierde wirden is.
11 En Misraïm woun de Luditen, en de Anamiten, en de Lehabiten, en de Naftuhiten,
12 en de Pathrusiten, en de Kasluhiten, dêr't de Filistinen fen útgien binne, en de Kaftoriten.
13 En Kanaän woun Sidon, syn earstberne, en Heth,
14 en de Jebusiten, en de Amoriten, en de Girgasiten,
15 en de Heviten, en de Arkiten, en de Siniten,
16 en de Arvaditen, en de Semariten, en de Hamathiten.
17 De soannen fen Sem wierne Elam, en Assur, en Arpachsad, en Lud, en Aram, en Us, en Hul, en Gether, en Mesech.
18 En Arpachsad woun Selah, en Selah woun Heber.
19 En Heber waerden twa soannen berne; de namme fen 'e iene wier Pelech, hwent yn syn dagen is it ierdryk fordield; en de namme fen syn broer wier Joktan.
20 En Joktan woun Almodad, en Selef, en Hazarmaveth, en Jearah,
21 en Hadoaram, en Uzal, en Dikla,
22 en Ebal, en Abimaël, en Skeba,
23 en Ofir, en Havila, en Jobab; dat wierne allegearre soannen fen Joktan.
24 Sem, Arpachsad, Selach,
25 Heber, Pelech, Rehu,
26 Searuch, Nahor, Tearach,
27 Abram, dat is Abraham.
28 De soannen fen Abraham wierne Izaäk en Ismaël.
29 Dit binne hjar slachten: de earstberne fen Ismaël wier Nebajoth, en Kedar, en Adbeël, en Mibsam,
30 Misma, en Duma, Massa, Hadad, en Tema,
31 Jetur, Nafis, en Kedma. Dat wierne de soannen fen Ismaël.
32 En de soannen fen Ketura, Abrahams bywiif. Hja berne Simran, en Joksan, en

Medan, en Midian, en Jisbak, en Suach. En de soannen fen Joksan wierne Skeba en Dedan.
33 En de soannen fen Midian wierne Efa, en Efer, en Henoch, en Abida, en Eldaä. Dat wierne allegearre soannen fen Ketura.
34 En Abraham woun Izaäk. De soannen fen Izaäk wierne Ezau en Israël.
35 En de soannen fen Ezau: Elifas, Rehuël, en Jehus, en Jaëlam, en Koarach.
36 De soannen fen Elifas wierne Teman, en Omar, Sefi, en Gaëtam, Kenas, en Timna, en Amalek.
37 De soannen fen Rehuël wierne Nahath, Searach, Samma en Mizza.
38 En de soannen fen Seïr wierne Lotan, en Sobal, en Sibeon, en Ana, en Dison, en Ezer, en Disan.
39 En de soannen fen Lotan wierne Hoari en Homam; en Lotans sister wier Timna.
40 De soannen fen Sobal wierne Aljan, en Manahath, en Ebal, Sefi, en Onam. En de soannen fen Sibeon wierne Aja en Ana.
41 De soannen fen Ana wierne Dison; en de soannen fen Dison wierne Hamran, en Esban, en Jithran, en Kearan.
42 De soannen fen Ezer wierne Bilhan, en Saävan, en Akan. De soannen fen Disan wierne Us en Aran.
43 En dit binne de keningen dy't regearre hawwe yn it lân fen Edom, ear't der in kening regearre oer de bern fen Israël: Bela, de soan fen Beor, en de namme fen syn stêd wier Dinhaba.
44 En Bela stoar, en Jobab waerd kening yn syn plak, de soan fen Searach, fen Bosra.
45 En Jobab stoar, en Huzam út it lân fen 'e Temaniten waerd kening yn syn plak.
46 En Huzam stoar, en Hadad, de soan fen Bedad, dy't de Midianiten forsloech yn it fjild fen Moäb, waerd kening yn syn plak; en de namme fen syn stêd wier Avith.
47 En Hadad stoar, en Samla, fen Masreka, waerd kening yn syn plak.
48 En Samla stoar, en Saul, fen Rehoboth oan 'e rivier, waerd kening yn syn plak.
49 En Saul stoar, en Baälhanan, de soan fen Achbor, waerd kening yn syn plak.
50 Do't Baälhanan stoar, waerd Hadad kening yn syn plak; en de namme [pag. 408] fen syn stêd wier Pahi; en de namme fen syn frou wier Mehetabeël, de dochter fen Matred, de dochter fen Mezahab.
51 Do't Hadad stoar, wierne foarst yn Edom de foarst Timna, de foarst Alja, de foarst Jetheth,
52 de foarst Aholibama, de foarst Ela, de foarst Pinon,
53 de foarst Kenas, de foarst Teman, de foarst Mibsar,
54 de foarst Magdiël, de foarst Iram. Dat wierne Edoms foarsten.

## HAEDSTIK 2.

1 Dit binne de soannen fen Israël: Ruben, Simeon, Levi en Juda, Issaskar en Sebulon,
2 Dan, Jozef en Benjamin, Naftali, Gad en Aser.
3 De soannen fen Juda wierne Er, en Onan, en Sela, him alle trije berne by de dochter fen Sua, de Kanaänityske; en Er, Juda's earstberne, wier tsjoed yn 'e eagen des Heare, dêrom deade Er him.
4 En Tamar, syn skoandochter, berne him Peares en Searah. Juda's soannen wierne mei hjar fiven.
5 De soannen fen Peares wierne Hesron en Hamul.
6 En de soannen fen Searah wierne Simri, en Ethan, en Heman, en Kalkol, en Dara, fiveresom.
7 En de soannen fen Karmi wierne Achar, dy't Israël yn ûnstjûr brocht, omdat er him bisûndige oan 'e ban.
8 En de soannen fen Ethan wierne Asarja.
9 En de soannen fen Hesron dy't him berne binne, wierne Jerahmeël, en Ram, en Kelubai.
10 En Ram woun Amminadab, en Amminadab woun Nahesson, de foarst fen Juda's bern.
11 En Nahesson woun Salma, en Salma woun Boäs;
12 en Boäs woun Obed, en Obed woun Isaï;
13 en Isai woun Eliab, syn earstberne, en Abinadab, de twade, en Simeä, de trêdde,
14 Nethaneël, de fjirde, Raddai, de fyfte,
15 Ozem, de sechste, David, de saunde.
16 En hjar sisters wierne Seruja en Abigaïl. En de soannen fen Seruja wierne Abisai en Joäb en Asaël, trije.

17 En Abigaïl berneAmasa, en Amasa’s heit
wier Jether, in Ismaëlyt.
18 En Kaleb, de soan fen Hesron, woun bern
by Azuba, syn frou, en by Jerioth; en dit binne
hjar soannen: Jezer, en Sobab, en Ardon.
19 En do’t Azuba stoarn wier, naem Kaleb ta
frou Efrath, dy’t him Hur berne.
20 En Hur woun Uri, en Uri woun Bezaleël.
21 En Hesron kaem ta de dochter fen Machir,
de heit fen Gileäd, en hy naem hjar ta frou,
do’t er sechstich jier âld wier, en hja berne
him Segub.
22 En Segub woun Jaïr, en dy hie trije en
tweintich stêdden yn it lân fen Gileäd.
23 Mar Gezur en Aram ûntsetten hjarren Jaïrs
doarpen en Kenath mei syn ûnderhearrige
plakken, sechstich stêdden. Dat wierne
allegearre soannen fen Machir, de heit fen
Gileäd.
24 En nei de dea fen Hesron, to Kaleb Efratha,
berne Abia, Hesrons frou, him yette Ashur, de
heit fen Tekoä.
25 En de soannen fen Jerahmeël, Hesrons
âldste, wierne Ram, de earstberne, den Buna,
en Oaren, en Ozem, en Ahia.
26 Jerahmeël hie yette in oare frou, hwaens
namme wier Atara; dat wier de mem fen
Onam.
27 En de soannen fen Ram, de earstberne fen
Jerahmeël, wierne Maäs, en Jamin, en Eker.
28 En de soannen fen Onam wierne Sammai
en Jada. En de soannen fen Sammai: Nadab
en Abisur.
29 En de namme fen Abisurs frou wier
Abihaïl; dy berne him Achban en Molid.
30 En de soannen fen Nadab wierne Seled en
Appaïm; en Seled stoar sûnder bern.
31 En de soannen fen Appaün wierne Jiseï; en
de soannen fen Jiseï wierne Sesan; en de
soannen fen Sesan, Achlai.
32 En de soannen fen Jada, Sammai’s broer,
wierne Jether en Jonathan; en Jether stoar
sûnder bern.
33 En de soannen fen Jonathan wierne Péleth
en Saza. Dat wierne de soannen fen
Jerahmeël.
34 En Sesan krige gjin soannen, mar
dochters, en Sesan hie in Egyptyske [pag. 409]
tsjinstfeint, hwaens namme wier Jarha;
35 en Sesan joech syn dochter ta frou oan syn
tsjinstfeint Jarha; en hja berne him Attai.
36 En Attai woun Nathan, en Nathan woun
Sabad,
37 en Sabad woun Eflal, en Eflal woun Obed,
38 en Obed woun Jehu, en Jehu woun Azarja,
39 en Azarja woun Heles, en Heles woun
Elasa,
40 en Elasa woun Sismai, en Sismai woun
Sallum,
41 en Sallum woun Jekamja, en Jekamja
woun Elisama.
42 En de soannen fen Kaleb, de broer fen
Jerahmeël, wierne Mesa, syn earstberne, dat is
de heit fen Sif, en de soannen fen Marésa, de
heit fen Hebron.
43 En de soannen fen Hebron wierne
Koarach en Tappuah, en Rekem, en Sema.
44 En Sema woun Raham, de heit fen
Jorkeäm; en Rekem woun Sammai.
45 En de soannen fen Sammai wierne Maon;
en Maon wier de heit fen Beth Sur.
46 En Efa, Kalebs bywiif, berne Haran, en
Moza, en Gazes; en Haran woun Gazes.
47 En de soannen fen Jochdai wierne Regem,
en Jotham, en Gesan, en Pélet, en Efa, en Saäf.
48 Kalebs bywiif Maächa berne Seber en
Tirhana;
49 en hja berne Saäf, de heit fen Madmanna,
Seva, de heit fen Machbena, en de heit fen
Gibeä; en Kalebs dochter wier Achsa.
50 Dit wierne de soannen fen Kaleb: de soan
fen Hur, de earstberne fen Efrata, wier Sobal,
de heit fen Kirjath Jeärim,
51 Salma, de heit fen Bethlehem, Haref, de
heit fen Beth Gader.
52 De soannen fen Sobal, de heit fen Kirjath
Jeärim, wierne Haroë, heale Menuchoth.
53 En de slachten fen Kirjath Jeärim wierne
de Jethriten, en de Puthiten, en de
Sumathiten, en de Misraïten, dêr’t fen útgien
binne de Soaraïten en de Estaoliten.
54 De soannen fen Salma wierne Bethlehem,
en de Netofathiten, Atroth, Beth Joäb, en de
helte fen ’e Manathiten, de Soariten.
55 En de slachten fen ’e skriftgelearden dy to
Jabes wennen, de Tirathiten, de Simeäthiten,
de Suchathiten; dat binne de Keniten,
kommen fen Hammath, de heit fen it hûs fen
Rechab.

HAEDSTIK 3.
1 En dit wierne de soannen fen David dy't him berne binne to Hebron: de earstberne Amnon, by Ahinoäm, de Jisreëlityske; de twade Daniël, by Abigaïl, de Karmelityske;
2 de trêdde Absalom, de soan fen Maächa, de dochter fen Talmai, de kening fen Gezur; de fjirde Adonia, de soan fen Haggith;
3 de fyfte Sefatja, by Abital; de sechste Jithreäm, by syn frou Egla.
4 Seis binne him to Hebron berne; hwent hy regearre dêr saun jier en seis moanne, en trije en tritich jier regearre er to Jeruzalem.
5 En dizze binne him to Jeruzalem berne: Simeä, en Sobab, en Nathan, en Salomo, fjouwer, by Bathsua, de dochter fen Ammiël.
6 Den Jibhar, en Elisama, en Elifélet,.
7 en Nogah, en Nefech, en Jafia,
8 en Elisama, en Eljada, en Elifélet, njoggen,
9 allegearre soannen fen David, bûten de soannen fen 'e bywiven; en Tamar wier hjar sister.
10 En de soan fen Salomo wier Rehabeäm; dy syn soan wier Abia; dy syn soan wier Asa; dy syn soan wier Josafat;
11 dy syn soan wier Joaram; dy syn soan wier Ahazia; dy syn soan wier Joäs;.
12 dy syn soan wier Amazia; dy syn soan wier Azaria; dy syn soan wier Jotham;
13 dy syn soan wier Achas; dy syn soan wier Hiskia; dy syn soan wier Manasse;
14 dy syn soan wier Amon; dy syn soan wier Josia.
15 En de soannen fen Josia wierne: de earstberne Johanan, de twade Jojakim, de trêdde Sedekia, de fjirde Sallum.
16 En de soannen fen Jojakim wierne Jechonia, syn soan, Sedekia, syn soan.[pag. 410]
17 En de soannen fen Jechonia wierne Assir; dy syn soan wier Seältiël;
18 den Malkiram, en Pedaja, en Sennazar, Jekamja, Hosama, en Nedabja.
19 En de soannen fen Pedaja wierne Serubbabel en Simeï; en de soannen fen Serubbabel wierne Mesullam en Hananja; en Selomith wier hjar sister;
20 en Hasuba, en Ohel, en Berechja, en Hasadja, Jusabhézed, fiveresom.
21 En de soannen fen Hanaja wierne Pelatja en Jesaja; de soannen fen Refaja; de soannen fen Arnan, de soannen fen Obadja, de soannen fen Sechanja.
22 En de soannen fen Sechanja wierne Semaja; en de soannen fen Semaja wierne Hattus, en Jicheäl, en Bariah, en Neärja, en Safat, seisresom.
23 En de soannen fen Neärja wierne Eljoënai, en Hiskia, en Asrikam, trijeresom.
24 En de soannen fen Eljoënai wierne Hodajeva, en Eljasib, en Pelaja, en Akkub, en Johanan, en Delaja, en Anani, saunresom.

HAEDSTIK 4.
1 De soannen fen Juda wierne Peares, Hesron, en Karmi, en Hur, en Sobal.
2 En Reäja, de soan fen Sobal, woun Jahath, en Jahath woun Ahumai en Lahad; dat binne de slachten fen 'e Soarathiten.
3 En dit wierne de soannen fen Etam: Jisreël, en Jisma, en Jidbas; en de namme fen hjar sister wier Hazzalelponi.
4 En Pnuël wier de heit fen Gedor, en Ezer de heit fen Huza; dat wierne de soannen fen Hur, de earstberne fen Efratha, de heit fen Bethlehem.
5 En Ashur, de heit fen Tekoä, hie twa frouljue: Hela en Naära.
6 En Naära berne him Ahuzzam, en Hefer, en Temeni, en Haähastari; dat wierne de soannen fen Naära.
7 En de soannen fen Hela wierne Seareth, en Jezohar, en Ethnan.
8 En Kos woun Anub en Hazzobeba, en de slachten fen Aharhel, de soan fen Harum.
9 En Jabes stie heger yn eare as syn broerren; en hjar mem hie syn namme Jabes neamd, hwent hja sei: Ik haw him krige mei fortriet.
10 En Jabes rôp de God fen Israël oan, sizzende: Och, mochten Jo my seingje, ja seingje, en myn grinzen útlizze, en jins hân mei my wêze, en mochten Jo it kweade fier fen my keare, dat it my gjin fortriet docht! En God liet komme hwet er bigearde.
11 En Kelub, de broer fen Suha, woun Medir; dat wier de heit fen Eston.
12 En Eston woun Bethrafa, en Paseäch, en Tehinna, de heit fen Irnahas; dat binne de mannen fen Recha.
13 En de soannen fen Kenas wierne Othniël

en Seraja; en de soannen fen Othniël: Hathath.
14 En Meonothai woun Ofra; en Seraja woun Joäb, de heit fen ’e Timmermansdelling; hwent it wierne timmerljue.
15 En de soannen fen Kaleb, de soan fen Jefunne, wierne Iru, Ela en Naäm, en de soannen fen Ela en Kenas.
16 En de soannen fen Jehalleleël wierne Sif en Sifa, Tireä en Asareël.
17 En de soannen fen Esra wierne Jether, en Mearid, en Efer, en Jalon; en dat wierne de bern fen Bitja, de dochter fen Farao, dy’t Meared ta frou nommen hie; en hja berne Mirjam, en Sammai, en Jisbah, de heit fen Estemoä.
18 En syn Joadske frou berne Jeared, de heit fen Gedor, en Heber, de heit fen Socho, en Jekuthiël, de heit fen Sanoäch.
19 En de soannen fen Hodia’s frou, de sister fen Naham, wierne Abi Kehila, de Garmyt, en Estemoä de Maächathyt.
20 En de soannen fen Simon wierne Amnon en Rinna, Benhanan en Tilon; en de soannen fen Jiseï wierne Soheth en Bensoheth.
21 De soannen fen Sela, de soan fen Juda, wierne Er, de heit fen Lecha, en Lada, de heit fen Maresa, en de slachten fen it hûs fen ’e linnenwevers, fen Beth Asbeä;
22 fierders Jokim, en de mannen fen Kozeba, en Joäs, en Saraf, dy’t oer Moäb hearske hawwe, en Jasubi Lehem; mar dat is in âlde skiednis.
23 Hja wierne pottebakkers, en biwenners fen Netaim en Gedeara; by de kening yn it wirk, binne hja dêr bleaun.
24 En de soannen fen Simeon wierne Nemuël, en Jamin, Jarib, Searach, Saul.[pag. 411]
25 Dy syn soan wier Sallum, dy syn soan wier Mibsam, dy syn soan wier Misma.
26 En de soannen fen Misma wierne Hammuël, syn soan, Sakkur, syn soan, Simeï, syn soan.
27 En Simeï hie sechstjin soannen en seis dochters; mar syn broerren hiene net folle bern; en hjar hiele slachte formannichfâldige sa hird net as dat fen Juda’s soannen.
28 En hja wennen to Berséba, en to Molada, en to Hazar Sual,
29 en to Bilha, en to Ezem, en to Tolad,
30 en to Bethuël, en to Horma, en to Siklach,
31 en to Beth Markaboth, en to Hazar Susim, en to Beth Biri, en to Saäraïm. Dat wierne hjar stêdden, oant David kening waerd.
32 En hjar doarpen wierne Etam en Ain, Rimmon en Tochen, en Azan, fiif stêdden,
33 en al de doarpen dy’t yn ’e omkriten fen dy stêdden leine, oan Baäl ta. Dat wierne hjar wenplakken, en hja hiene hjar eigen slachtslisten.
34 En Mesobab, en Jamlech, en Joza, de soan fen Amazia,
35 en Joël, en Jehu, de soan fen Josibja, de soan fen Seraja, de soan fen Aziël,
36 en Eljoënai, en Jaäkoba, en Jezohaja, en Asaja, en Adiël, en Jesimeel, en Benaja,
37 en Siza, de soan fen Sifeï, de soan fen Allon, de soan fen Jedaja, de soan fen Simri, de soan fen Semaja —
38 dy, mei namme hjir opjown, wierne foarsten yn hjar slachten, en hjar stamhuzen brieken út yn mannichte.
39 En hja teagen oan ’e yngong fen Gedor ta, oant biëasten de delling, om weide to siikjen for hjar skiep.
40 En hja founen goede en fruchtbere weide yn in lân dêr’t it oan alle kanten rom en stil en feilich wenjen wier, hwent fen to foaren hiene dy fen Cham dêr tahâlden.
41 Dyselden nou dy’t hjir opskreaun steane mei de namme, kamen dêr yn ’e dagen fen Hiskia, de kening fen Juda, en hja houden de tinten fen ’e biwenners del, en ek de Méuniten dy’t dêr wierne, en forbanden hjar oant hjoed de dei; en hja setten hjar op dy hjar plak nei wenjen, hwent dêr wier weide for hjar skiep.
42 Ek teagen út hjarren, út ’e soannen fen Simeon, fiifhûndert man nei it berchtme fen Seïr; en Pelatja en Neärja en Refaja en Uzziël, de soannen fen Jiseï, wierne hjarren ta haedlingen.
43 En hja forsloegen de lêste oerbleaunen fen ’e Amalekiten, en hja wenje dêr oant hjoed de dei.

HAEDSTIK 5.

1 En de soannen fen Ruben, Israëls earstberne — hwent hy wier de earstberne, mar om’t er syn heite bêd ûnthillige hie, is syn

earsteberterjucht jown oan ’e soannen fen
Jozef, Israëls soan, sûnder dat er him op ’e
slachtslist opskriuwe litte mocht mei it rjucht
fen ’e earste berte;
2 hwent Juda wier de machtichste ûnder syn
broerren, en út him is it kommen ta in foarst,
mar it earsteberterjucht wier oan Jozef —
3 de soannen fen Ruben, Israëls earstberne
den, wierne Henoch en Pallu, Hesron en
Karmi.
4 De soannen fen Joël: syn soan Semaja, syn
soan Goch, syn soan Simeï,
5 syn soan Micha, syn soan Reäja, syn soan
Baäl,
6 syn soan Beëara, dy’t Tiglath Pilézer, de
kening fen Assyrië, foartfierd hat yn
ballingskip; dat wier in foarst ûnder de
Rubeniten.
7 En syn broerren nei hjar slachten, lyk as
hja neffens hjar komôf opskreaun steane op ’e
slachtslisten: Jehiël, it haed, en Sacharja,
8 en Bela, de soan fen Azas, de soan fen
Sema, de soan fen Joël, dy to Aroër wenne, en
oan ’e Nebo en Baäl Meon ta.
9 En op it Easten wenne er oant de yngong
fen ’e woastenije, fen ’e rivier de Eufraet ôf;
hwent yn it lân fen Gileäd wier hjar fé
formannichfâldige.
10 En yn ’e dagen fen Saul fierden hja oarloch
tsjin de Hagarenen; dy foelen troch hjar hân;
en hja kamen yn hjar tinten to wenjen, de
hiele Eastside fen Gileäd lâns.
11 En de soannen fen Gad wennen foar
hjarren oer, yn it lân Bazan, oan Salka ta.[pag. 412]
12 Joël wier it haed, en Safam de twade;
fierders Jaënai en Safat, yn Bazan.
13 En hjar broerren, neffens hjar stamhuzen,
wierne Michaël, en Mesullam, en Skeba, en
Joarai, en Jakan, en Sia, en Heber, saunresom.
14 Dat wierne de soannen fen Abihaïl, de
soan fen Huri, de soan fen Jaroäh, de soan fen
Gileäd, de soan fen Michaël, de soan fen
Jesisai, de soan fen Jahdo, de soan fen Bus.
15 Ahi, de soan fen Abdiël, de soan fen Guni,
wier it haed fen hjar stamhûs.
16 En hja wennen yn Gileäd, yn Bazan en yn
syn ûnderhearrige plakken, en yn al de
greiden fen Saron, safier’t dy mar rounen.
17 Dy allegearre binne opskreaun op ’e
slachtslisten, yn ’e dagen fen Jotham, de
kening fen Juda, en yn ’e dagen fen Jerobeäm,
de kening fen Israël.
18 Fen Rubens soannen en fen ’e Gaditen en
fen ’e heale stam Manasse moasten de
striidhaftichsten, mannen dy’t it skyld en it
swird droegen, en de bôge spanden, en
bileard wierne yn ’e striid: fjouwer en fjirtich
tûzen en saunhûndert en sechstich,
opkomme ûnder tsjinst.
19 En hja fierden oarloch tsjin de Hagarenen,
en Jetur, en Nafis, en Nodab.
20 En hja krigen help tsjin hjar, en de
Hagarenen en allegearre dy’t it mei hjarren
hâldden, waerden yn hjar hân jown; hwent
hja rôpen yn ’e striid ta God, en Hy liet Him
fen hjarren bibidde, om’t hja op Him
bitrouden.
21 En hja fierden hjar fé foart: fen hjar
kamielen fyftich tûzen, en twahûndert en
fyftich tûzen skiep, en twa tûzen ezels, en
hûndert tûzen sielen fen minsken;
22 hwent der wierne gâns woune en fallen,
om’t it in oarloch fen God wier. En hja kamen
op hjar plak to wenjen oan ’e ballingskip ta.
23 En de soannen fen ’e heale stam Manasse
wennen manmachtich yn datselde lân: fen
Bazan ôf oan Baäl Hermon en Senir en de
berch Hermon ta.
24 En dit wierne de haden fen hjar
stamhuzen, to witten Efer, en Jiseï, en Eliël, en
Asriël, en Jeremia, en Hodavja, en Jahdiël;
sterke, striidbere mannen,
forneamde mannen, haden fen hjar
stamhuzen.
25 Mar hja waerden de God fen hjar âffears
ûntrou, en hoerken efter de goaden fen ’e
folken fen it lân, dy’t God foar hjar oantlit
fordylge hie.
26 Dêrom makke Israëls God de geast geande
fen Pul, de kening fen Assyrië, en de geast fen
Tiglat Pilézer, de kening fen Assyrië; dy fierde
hjar, de Rubeniten en de Gaditen en de heale
stam Manasse, yn ballingskip, en brocht hjar
to Halah, en to Habor en to Hara, en by de
rivier de Gozan, oant hjoed de dei.

HAEDSTIK 6.

1 De soannen fen Levi wierne Gerson,
Kehath en Merari.
2 En de soannen fen Kehath wierne Amram,

Jishar, en Hebron, en Uzziël.
3 En de bern fen Amram wierne Aäron, en Mozes, en Mirjam. En de soannen fen Aäron wierne Nadab en Abihu, Eleäzar en Ithamar.
4 En Eleäzar woun Pinehas, Pinehas woun Abisua,
5 en Abisua woun Bukki, en Bukki woun Uzzi,
6 en Uzzi woun Serahja, en Serahja woun Mearajoth,
7 en Mearajoth woun Amarja, en Amarja woun Ahitub,
8 en Ahitub woun Sadok, en Sadok woun Ahimaäs,
9 en Ahimaäs woun Azarja, en Azarja woun Johanan,
10 en Johanan woun Azarja; hy is it dy't it preesterampt waernaem yn it hûs dat Salomo boud hie to Jeruzalem.
11 En Azarja woun Amarja, en Amarja woun Ahitub,
12 en Ahitub woun Sadok, en Sadok woun Sallum,
13 en Sallum woun Hilkia, en Hilkia woun Azarja,
14 en Azarja woun Seraja, en Seraja woun Jozadak;
15 en Jozadak gyng mei, do't de Heare Juda en Jeruzalem yn ballingskip fierde troch de hân fen Nebukadnezar.
16 De soannen fen Levi den wierne Gersom, Kehath en Merari.
17 En dit binne de nammen fen Gersoms soannen: Libni en Simeï. [pag. 413]
18 En de soannen fen Kehath wierne Amram, en Jishar, en Hebron, en Uzziël.
19 De soannen fen Merari wierne Mahli en Musi. En dit binne de slachten fen 'e Leviten, neffens hjar stamhuzen:
20 Fen Gersom: syn soan wier Libni, dy syn soan Jahath, dy syn soan Simma,
21 dy syn soan Joäh, dy syn soan Iddo, dy syn soan Searah, dy syn soan Jeäthrai.
22 De soannen fen Kehath wierne syn soan Amminadab, dy syn soan Koarach, dy syn soan Assir,
23 dy syn soan Elkana, en syn soan Ebjasaf, en syn soan Assir,
24 dy syn soan Tahath, dy syn soan Uriël, dy syn soan Uzzia, en syn soan Saul.
25 En de soannen fen Elkana wierne Amasai en Ahimoth.
26 Elkana, syn soan wier Elkana, dy syn soan wier Sofai, en syn soan wier Nahath,
27 dy syn soan Eliab, dy syn soan Jehoaram, dy syn soan Elkana.
28 En de soannen fen Samuël wierne Fasni, de earstberne, Abia, de twade.
29 De soannen fen Merari wierne Mahli, dy syn soan Libni, dy syn soan Simeï, dy syn soan Uzza,
30 dy syn soan Simeä, dy syn soan Haggia, dy syn soan Asaja.
31 Dy nou binne it dy't David steld hat om de sang to lieden yn it hûs des Heare, nei't de arke rêst krige hie;
32 en hja tsjinnen as sjongers foar de wenning fen 'e tinte fen 'e gearkomst, oant Salomo it hûs des Heare boude to Jeruzalem; en hja stiene yn it ampt neffens hjar oarder.
33 En dizzen binne it dy't dêr stiene mei hjar soannen: Fen 'e soannen fen 'e Kehathiten Heman, de sjonger, de soan fen Joël, de soan fen Samuël,
34 de soan fen Elkana, de soan fen Jeroham, de soan fen Eliël, de soan fen Toäh,
35 de soan fen Suf, de soan fen Elkana, de soan fen Mahath, de soan fen Amasai,
36 de soan fen Elkana, de soan fen Joël, de soan fen Azarja, de soan fen Sefanja,
37 de soan fen Tahath, de soan fen Assir, de soan fen Ebjasaf, de soan fen Koarach,
38 de soan fen Jishar, de soan fen Kehath, de soan fen Levi, de soan fen Israël.
39 En syn broer Asaf, dy't oan syn rjuchterhân stie: Asaf wier de soan fen Berachja, de soan fen Simeä,
40 de soan fen Michaël, de soan fen Baëseja, de soan fen Malkia,
41 de soan fen Ethni, de soan fen Searah, de soan fen Adaja,
42 de soan fen Ethan, de soan fen Simma, de soan fen Simeï,
43 de soan fen Jahath, de soan fen Gersom, de soan fen Levi.
44 En hjar broerren, de soannen fen Merari, oan 'e lofterhân, wierne: Ethan, de soan fen Kizi, de soan fen Abdi, de soan fen Malluch,
45 de soan fen Hasabja, de soan fen Amazia, de soan fen Hilkia,

46 de soan fen Amsi, de soan fen Bani, de soan fen Semer,
47 de soan fen Mahli, de soan fen Musi, de soan fen Merari, de soan fen Levi.
48 En hjar broerren, de Leviten, wierne steld ta allerhanne tsjinst by de wenning fen it hûs fen God.
49 Mar Aäron en syn soannen stiene om to rikjen op it alter fen it brânoffer en op it alter fen it rookoffer, for alle wirk yn it hillige der hilligen, en om forsoening to dwaen oer Israël, neffens al hwet Mozes, de tsjinstfeint fen God, gebean hie.
50 En dit binne de soannen fen Aäron: syn soan wier Eleäzar, dy syn soan Pinehas, dy syn soan Abisua;
51 dy syn soan Bukki, dy syn soan Uzzi, dy syn soan Serahja;
52 dy syn soan Mearajoth, dy syn soan Amarja, dy syn soan Ahitub;
53 dy syn soan Sadok, dy syn soan Ahimaäs.
54 En dit wierne hjar wenplakken neffens hjar delsetringen, yn hjar gerjuchtichheit: for Aärons soannen, for it slachte fen 'e Kehathiten, hwent op hjar wier it earste lot fallen,
55 hjarren den joegen hja Hebron yn it lân fen Juda, en de mienskarren dêromhinne;
56 mar it siedlân fen 'e stêd, en hjar doarpen joegen hja oan Kaleb, de soan fen Jefunne.
57 En de soannen fen Aäron [pag. 414] joegen hja de frijstêdden Hebron en Libna mei hjar mienskarren, en Jattir en Estemoä mei hjar mienskarren,
58 en Hilen mei syn mienskarren, en Debir mei syn mienskarren,
59 en Azan mei syn mienskarren, en Beth Sémes mei syn mienskarren;
60 en yn 'e stam fen Benjamin Geba mei syn mienskarren, en Allémeth mei syn mienskarren, en Anathoth mei syn mienskarren. Sa hiene hja meiïnoar yn hjar slachten trettjin stêdden.
61 Mar de oare soannen fen Kehath neffens hjar slachten krigen, troch it lot, fen de stam Efraïm, fen de stam Dan en fen de heale stam Manasse, tsjien stêdden.
62 En de soannen fen Gersom, neffens hjar slachten, krigen yn 'e stam fen Issaskar, en yn 'e stam fen Aser, en yn 'e stam fen Naftali, en yn 'e stam fen Manasse yn Bazan trettjin stêdden.
63 De soannen fen Merari, neffens hjar slachten, krigen yn 'e stam fen Ruben en yn 'e stam fen Gad en yn 'e stam fen Sebulon troch it lot toalve stêdden.
64 En Israëls bern joegen de Leviten dy stêdden mei hjar mienskarren.
65 En hja joegen se troch it lot, út 'e stam fen Juda's bern en út 'e stam fen Simeons bern en út 'e stam fen Benjamins bern, dy stêdden dy't mei namme neamd waerden.
66 En hwet de oare slachten fen Kehaths soannen oanbilanget, dy krigen de stêdden fen hjar gerjuchtichheit yn 'e stam fen Efraïm.
67 En hja joegen hjarren de frijstêdden Sichem mei syn mienskarren op it berchtme fen Efraïm, en Gezer mei syn mienskarren,
68 en Jokmeäm mei syn mienskarren, en Beth Hoaron mei syn mienskarren,
69 en Ajalon mei syn mienskarren, en Gath Rimmon mei syn mienskarren;
70 en yn 'e heale stam Manasse Aner mei syn mienskarren, en Bileäm mei syn mienskarren. Dat krigen de slachten fen Kehaths oare soannen.
71 De soannen fen Gersom krigen fen 'e slachten fen 'e heale stam Manasse: Golan yn Bazan mei syn mienskarren, en Astaroth mei syn mienskarren;
72 en yn 'e stam fen Issaskar: Kedes mei syn mienskarren, Dobrath mei syn mienskarren,
73 en Ramoth mei syn mienskarren, en Anem mei syn mienskarren;
74 en yn 'e stam fen Aser: Mazal mei syn mienskarren, en Abdon mei syn mienskarren,
75 en Hukok mei syn mienskarren, en Rehob mei syn mienskarren;
76 en yn 'e stam fen Naftali: Kedes yn Galileä mei syn mienskarren, en Hammon mei syn mienskarren, en Kirjathaïm mei syn mienskarren.
77 De oare soannen fen Merari krigen yn 'e stam fen Sebulon: Rimmono mei syn mienskarren, Tabor mei syn mienskarren;
78 en oan 'e oare kant de Jordaen, foar Jericho oer, biëasten de Jordaen, yn 'e stam fen Ruben: Bezer yn 'e woastenije mei syn mienskarren, en Jahza mei syn mienskarren,
79 en Kedemoth mei syn mienskarren, en

Mefaäth mei syn mienskarren;
80 en yn ’e stam fen Gad: Ramoth yn Gileäd mei syn mienskarren, en Mahanaïm mei syn mienskarren,
81 en Hesbon mei syn mienskarren, en Jaëzer mei syn mienskarren.

HAEDSTIK 7.

1 De soannen fen Issaskar wierne Tola en Pua, Jasib en Simron, fjouweresom.
2 En de soannen fen Tola wierne Uzzi, en Refaja, en Jeariël, en Jachmai, en Jibsam, en Samuël, haden fen hjar stamhuzen, Tola sines, krigele helten yn hjar slachten; yn ’e dagen fen David wierne hja twa en tweintich tûzen en seishûndert man machtich.
3 En de soannen fen Uzzi wierne Jisrahja; en de soannen fen Jisrahja wierne Michaël, en Obadja, en Joël, en Jissia, fiveresom, allegearre haedlingen.
4 En mei hjarren, neffens hjar slachten, neffens hjar stamhuzen, wierne kloften fen it kriichsfolk, seis en tritich tûzen man; hwent hja hiene gâns frouljue en bern.
5 En hjar broerren, út alle slachten fen Issaskar, krigele helten, wierne saun en tachtich tûzen man machtich, allegearre opskreaun op slachtslisten. [pag. 415]
6 Benjamin hie Bela en Becher en Jediaël, trije soannen.
7 En de soannen fen Bela wierne Esbon, en Uzzi, en Uzziël, en Jearimoth, en Iri, fiif haden fen stamhuzen, krigele helten, twa en tweintich tûzen en fjouwer en tritich man, opskreaun op slachtslisten.
8 En de soannen fen Becher wierne Semira, en Joäs, en Eliëzer, en Eljoënai, en Omri, en Jearemoth, en Abia, en Anathoth, en Alémeth; dat wierne allegearre soannen fen Becher.
9 En sa’t hja opskreaun stiene op slachtslisten neffens hjar slachten, haden fen hjar stamhuzen, krigele helten, wierne hja tweintich tûzen en twahûndert man machtich.
10 En de soannen fen Jediaël wierne Bilhan; en de soannen fen Bilhan wierne Jehus, en Benjamin, en Ehud, en Kenaäna, en Sethan, en Tarsis, en Ahisahar.
11 Dat wierne allegearre soannen fen Jediaël, haden fen stamhuzen, krigele helten, sauntjin tûzen en twahûndert dy’t mei it leger útteagen ta de striid.
12 Fierders wierne Suppim en Huppim soannen fen Ir; Husim soannen fen Aher.
13 De soannen fen Naftali wierne Jahziël, en Guni, en Jezer, en Sallum, soannen fen Bilha.
14 De soannen fen Manasse wierne Asriël, dy’t syn frou berne hie, mar syn bywiif, de Arameeske, hie Machir, de heit fen Gileäd, berne.
15 En Machir naem in frou for Huppim en Suppim, en de namme fen syn sister wier Maächa. En de namme fen ’e twade wier Selafeäd; en Selafeäd hie dochters.
16 En Maächa, de frou fen Machir, berne in soan, en hja neamde syn namme Peares; en de namme fen syn broer wier Seares, en dy syn soannen wierne Ulam en Rekem.
17 En de soannen fen Ulam wierne Bedan; dat wierne de soannen fen Gileäd, de soan fen Machir, de soan fen Manasse.
18 En syn sister Molécheth berne Ishod, en Abiëzer, en Mahla.
19 En de soannen fen Semida wierne Ahjan, en Sechem, en Likhi, en Aniam.
20 En de soannen fen Efraïm wierne Suthélach, en dy syn soan wier Beared, en dy syn soan Tahath, en dy syn soan Elada, en dy syn soan Tahath,
21 en dy syn soan wier Sabad, en dy syn soan Suthélach, en Ezer, en Elad. En de mannen fen Gath, dy’t yn it lân berne wierne, deaden hjar, hwent hja wierne delkommen om hjar fé to nimmen.
22 Dêrom rouwe Efraïm, hjar heit, lange dagen, mar syn broerren sochten him op om him to treastgjen.
23 Dêrnei kaem er ta syn frou, en hja waerd swier, en berne in soan, hwaens namme er Beria neamde, om’t it allegearre ellinde yn hjar hûs wier.
24 En syn dochter wier Seëara; dy boude Leech en Heech Beth Hoaron, en Ussen Seëara.
25 En Refah wier syn soan, en Resef; en dy syn soan wier Telah, en dy syn soan Tanan,
26 dy syn soan wier Ladan, dy syn soan Ammihud, dy syn soan Elisama,
27 dy syn soan wier Nun, dy syn soan Jozua.
28 En hja sieten en wennen to Bethel mei syn

ûnderhearrige plakken; en op it Easten to Naäran, en op it Westen to Gezer mei syn ûnderhearrige plakken, en to Sichem mei syn ûnderhearrige plakken, oant Gaza mei syn ûnderhearrige plakken ta.
29 En yn 'e hannen fen Manasse soannen wier Beth Seän mei syn ûnderhearrige plakken, Taänach mei syn ûnderhearrige plakken, Megiddo mei syn ûnderhearrige plakken, Dor mei syn ûnderhearrige plakken. Dêr wennen de soannen fen Jozef, de soan fen Israël.
30 De bern fen Aser wierne Jimna, en Jisfa, en Jisfi, en Beria, en Searah, hjar sister.
31 En de soannen fen Beria wierne Heber en Malkiël; dat wier de heit fen Birsavith.
32 En Heber woun Jaflet, en Somer, en Hothan, en Sua, hjar sister.
33 En de soannen fen Jaflet wierne Pasach, en Bimhal, en Asfath; dat wierne Jaflets soannen.
34 En de soannen fen Semer wierne Ahi en Rohega, Jehubba en Aram.
35 En de soannen fen syn broer Helem [pag. 416] wierne Sofah, en Jimna, en Seles, en Amal.
36 De soannen fen Sofah wierne Suah, en Harnéfer, en Sual, en Beari, en Jimra,
37 Bezer, en Hod, en Samma, en Silsa, en Jithran, en Beëara.
38 En de soannen fen Jether wierne Jefunne, en Pispa, en Ara.
39 En de soannen fen Ulla wierne Arah, en Hanniël, en Risja.
40 Dat wierne allegearre soannen fen Aser, haden fen stamhuzen, útkarde krigele helten, haedlingen fen foarsten; en hjar slachtslisten wierne opmakke for de kriichstsjinst; hja wierne seis en tweintich tûzen man machtich.

HAEDSTIK 8.

1 En Benjamin woun Bela, syn earstberne, Asbel, de twade, en Ahrah, de trêdde,
2 Noha, de fjirde, en Rafa, de fyfte.
3 En Bela hie dizze soannen: Addar en Geara, en Abihud,
4 en Abisua, en Naäman, en Ahoäh,
5 en Geara, en Sefufan, en Huram.
6 En dit binne de soannen fen Ehud; hja wierne haden fen 'e stamhuzen ûnder de biwenners fen Geba, en waerden balling nei Manahath fierd,
7 en Naäman, en Ahia, en Geara, dy fierde hjar foart yn ballingskip; en hy woun Uzza en Ahihud.
8 En Saharaïm woun soannen yn it lân fen Moäb; nei't er syn frouljue Huzim en Baära foartstjûrd hie,
9 woun er by syn frou Hodes: Jobab, en Sibja, en Mesa, en Malkam,
10 en Jeüs, en Sochja, en Mirma; dat wierne syn soannen, haden fen stamhuzen.
11 En by Huzim woun er Abitub en Elpaäl.
12 En de soannen fen Elpaäl wierne Heber, en Misam, en Semer; dy hat Ono boud, en Lod en syn ûnderhearrige plakken;
13 en Beria, en Sema; dat wierne haden fen 'e stamhuzen ûnder de biwenners fen Ajalon; hja hawwe de biwenners fen Gath fordreaun;
14 en Ahjo, Sasak, en Jerémoth,
15 en Sebadja, en Arad, en Eder,
16 en Michaël, en Jispa, en Joha, de soannen fen Beria;
17 en Sebadja, en Mesulkm, en Hiski, en Heber,
18 en Jismerai, en Jislia, en Jobab, de soannen fen Elpaäl;
19 en Jakim, en Sichri, en Sabdi,
20 en Eljoënai, en Sillethai, en Eliël,
21 en Adaja, en Beraja, en Simrath, de soannen fen Simeï;
22 en Jispan, en Heber, en Eliël,
23 en Abdon, en Sichri, en Hanan,
24 en Hananja, en Elam, en Annethothia,
25 en Jifdéja, en Pnuël, de soannen fen Sasak;
26 en Samserai, en Seharja, en Athalja,
27 en Jaäresja, en Elia, en Sichri, de soannen fen Jeroham.
28 Dat wierne de haden fen 'e stamhuzen, haden yn hjar slachten; hja wennen to Jeruzalem.
29 En to Gibeon wenne Gibeons heit, en de namme fen syn frou wier Maächa.
30 En syn earstberne soan wier Abdon, dêroan Sur, en Kis, en Baäl, en Nadab,
31 en Gedor, en Ahio, en Secher.
32 En Mikloth woun Simeä; dy nou wennen ek to Jeruzalem, mei hjar broerren en foar hjar broerren oer.
33 En Ner woun Kis, en Kis woun Saul, en Saul woun Jonathan, en Malkisua, en Abinadab, en Esbaäl.

34 En de soan fen Jonathan wier Meribbaäl,
en Meribbaäl woun Micha.
35 En de soannen fen Micha wierne Pithon,
en Melech, en Taäreä, en Achas.
36 En Achas woun Jehoädda, en Jehoädda
woun Alémeth, en Asmaveth, en Simri; en
Simri woun Moza.
37 En Moza woun Bina; dy syn soan wier
Rafa, dy syn soan wier Elaza, dy syn soan wier
Azel.
38 En Azel hie seis soannen, en dit wierne
hjar nammen: Asrikam, Bochru, en Ismaël, en
Seärja, en Obadja, en Hanan; dat wierne
allegearre soannen fen Azel.
39 En de soannen fen Ezek, syn broer, wierne
Ulam, de earstberne, Jehus, de twade, en
Elifélet, de trêdde.
40 En de soannen fen Ulam wierne mannen,
krigele helten dy't de bôge spanden, en hja
hiene in mannichte bern en bernsbern,
hûndert en fyftich. Dy [pag.417] wierne allegearre
út 'e soannen fen Benjamin.

HAEDSTIK 9.

1 En hiele Israël is opskreaun op 'e
slachtslisten, en sjuch, hja steane oanteikene
yn it boek fen 'e keningen fen Israël. Mar dy
fen Juda binne yn ballingskip nei Babel fierd,
fen wegen hjar ûntrou.
2 Dy't hjar nou earst yn hjar bisit, yn hjar
stêdden nei wenjen set hiene, wierne:
Israëliten, de preesters, de Leviten, en de
timpeltsjinners.
3 En to Jeruzalem wennen fen Juda's
soannen, en fen Benjamins soannen, en fen
Efraïms en Manasse soannen:
4 Uthai, de soan fen Ammihud, de soan fen
Omri, de soan fen Imri, de soan fen Bani, fen
'e soannen fen Peares, de soan fen Juda.
5 En fen 'e Siloniten: Asaja, de earstberne,
en syn soannen.
6 En fen Searah's soannen: Jehuël, en
seishûndert en njoggentich fen hjar broerren.
7 En fen Benjamins soannen: Sallu, de soan
fen Mesullam, de soan fen Hodafja, de soan
fen Hassenua;
8 en Jibneä, de soan fen Jeroham; en Ela, de
soan fen Ussi, de soan fen Michri; en
Mesullam, de soan fen Sefatja, de soan fen
Rehuël, de soan fen Jibnia;
9 en hjar broerren, neffens hjar slachten,
njoggenhûndert en seis en fyftich; dat wierne
allegearre haden fen hjar âffears stamhuzen.
10 En fen 'e preesters: Jedaja, en Jojarib, en
Jachin,
11 en Azarja, de soan fen Hilkia, de soan fen
Mesullam, de soan fen Sadok, de soan fen
Mearajoth, de soan fen Ahitub, de foarst fen it
hûs Gods;
12 en Adaja, de soan fen Jeroham, de soan fen
Pashur, de soan fen Malkia; en Masai, de soan
fen Adiël, de soan fen Jahseara, de soan fen
Mesullam, de soan fen Mesillemith, de soan
fen Immer;
13 en hjar broerren, haden fen hjar
stamhuzen, sauntjinhûndert en sechstich,
warbere mannen yn it wirk en de tsjinst fen it
hûs Gods.
14 En fen 'e Leviten: Semaja, de soan fen
Hassub, de soan fen Asrikam, de soan fen
Hasabja, fen Merari's soannen;
15 en Bakbakkar, Heares, en Galal; en
Mattanja, de soan fen Micha, de soan fen
Sichri, de soan fen Asaf;
16 en Obadja, de soan fen Semaja, de soan
fen Gakl, de soan fen Jeduthun; en Berechja,
de soan fen Asa, de soan fen Elkana, wenjende
yn 'e doarpen fen 'e Netofathiten.
17 En de poartewachters wierne: Sallum, en
Akkub, en Talmon, en Ahiman, en hjar
broerren; Sallum wier it haed,
18 en oant hjoed de dei ta is er by de
keningspoarte op it easten; hja wierne
poartewachter for de legers fen 'e Leviten.
19 En Sallum, de soan fen Koaré, de soan fen
Ebjasaf, de soan fen Koarach, en syn broerren
út syn stamhûs, de Koarachiten, gyngen oer it
tsjinstwirk, as drompelwachters fen 'e tinte,
en hjar âffears hiene wachters fen 'e yngong
yn it leger des Heare west.
20 En Pinehas, de soan fen Eleäzar, wier
alearen foarst oer hjarren. Mei de Heare mei
him wêze!
21 Sacharia, de soan fen Meselemja, wier
poartewachter by de yngong fen 'e tinte fen 'e
gearkomst.
22 Dy allegearre, útkard ta drompelwachter,
wierne twahûndert en toalve man machtich.
Hja wierne op 'e slachtslist brocht yn hjar
doarpen; David en de sjenner Samuël hiene

hjar yn it ampt bifêstige.
23 Hja den en hjar soannen gyngen oer de poarten fen it hûs des Heare, it hûs fen ’e tinte, om de wacht to hâlden.
24 Dy poartewachters moasten stean op ’e fjouwer winen: op it Easten, op it Westen, op it Noarden, en op it Suden.
25 En hjar broerren yn hjar doarpen moasten by de tiid lâns saun dagen mei hjarren opkomme.
26 Hwent hja, de fjouwer oersten fen ’e poartewachters, stiene as Leviten yn it ampt. En hja gyngen oer de keamers en oer de skatten fen Gods hûs.
27 En hja wierne nachts om Gods hûs hinne, hwent hja hiene de wacht en moasten alle moarnen iepenje. [pag. 418]
28 En somliken fen hjarren gyngen oer it gerei fen ’e tsjinst; hwent nei’t it teld wier brochten hja it yn, en nei’t it teld wier brochten hja it út.
29 En somliken fen hjarren wierne steld oer it gerei, to witten oer alle gerei fen it hillichdom, en oer de blom fen moal en de wyn en de oalje en de wiereek en de swietrokige krûden.
30 En ûnder de soannen fen ’e preesters wierne gûds dy’t fen ’e swietrokige krûden salve makken.
31 En Mattithja, út ’e Leviten, dy’t de earstberne wier fen Sallum de Koarachyt, stie yn it ampt oer it bakken.
32 En somliken fen ’e Kehathiten, hjar broerren, gyngen oer de toanbreaën, om dy alle sabbatten ré to meitsjen.
33 Dat wierne ek de sjongers, haden fen ’e stamhuzen ûnder de Leviten, dy’t yn ’e keamers wennen en frij wierne fen oare tsjinst; hwent nacht en dei hiene hja it bânnich mei hjar wirk.
34 Dat wierne de haden fen ’e stamhuzen ûnder de Leviten, haden yn hjar slachten; hja wennen to Jeruzalem.
35 En to Gibeon wenne Jejel, de heit fen Gibeon; en syn frous namme wier Maächa.
36 En Abdon wier syn earstberne soan, dêrnei Sur, en Kis, en Baäl, en Ner, en Nadab,
37 en Gedor, en Ahio, en Secharja, en Mikloth.
38 En Mikloth woun Simeäm; dy wennen mei hjar broerren ek to Jeruzalem, foar hjar broerren oer.
39 En Ner woun Kis, en Kis woun Saul, en Saul woun Jonathan, en Malkisúa, en Abinadab en Esbaäl.
40 En Jonathans soan wier Meribbaäl, en Meribbaäl woun Micha.
41 En de soannen fen Micha wierne Pithon, en Melech, en Tahreä.
42 En Achas woun Jaära; en Jaära woun Alémeth, en Asmaveth, en Simri; en Simri woun Moza;
43 en Moza woun Bina; dy syn soan wier Refaja; dy syn soan wier Eleäza; dy syn soan wier Azel.
44 En Azel hie seis soannen, en dit binne hjar nammen: Asrikam, Bochru, en Ismaël, en Seärja, en Obadja, en Hanan; dat wierne Azels soannen.

HAEDSTIK 10.

1 En de Filistinen strieden tsjin Israël, en Israëls mannen flechten for it oantlit fen ’e Filistinen, en hja foelen forslein op it berchtme fen Gilboä.
2 En de Filistinen sieten Saul en syn soannen fûl efternei, en de Filistinen forsloegen Jonathan en Abinadab en Malkisua, Sauls soannen.
3 En do’t it in swiere striid for Saul waerd en de bôgesjitters him byneikamen, eange it him tige fen wegen de sjitters.
4 En Saul sei tsjin syn wapendrager: Tsjuch dyn swird út en stek der my mei troch, dat dy ûnbisnienen net komme meije om my skande oan to dwaen. Mar syn wapendrager woe net, hwent it wier him tige eang. Do naem Saul it swird en foel deryn.
5 Do’t de wapendrager seach dat Saul dea wier, foel hy ek yn it swird en stoar.
6 Sa stoaren Saul en syn trije soannen, en syn hiele hûs allegearre tagelyk de dea.
7 Do’t al de mannen fen Israël dy’t yn ’e delling wennen seagen dat it folk flechte wier, en dat Saul en syn soannen dea wierne, forlieten hja hjar stêdden en flechten; en de Filistinen kamen en setten hjar dêr nei wenjen.
8 En it barde de oare deis, do’t de Filistinen kamen om de forsleinen to plonderjen, dat hja Saul en syn soannen founen, lizzende op it

berchtme fen Gilboä.
9 En hja plonderen him en namen syn holle
en syn wapens mei, en diene de boade troch
it hiele lân fen ’e Filistinen om hjar ôfgoaden
en it folk kindskip to jaen.
10 En hja leine syn wapens yn it hûs fen hjar
god, en syn hollekrún spikeren hja fêst yn
Dagons hûs.
11 Do’t hiele Jabes yn Gileäd hearde al hwet
de Filistinen Saul dien hiene,
12 joegen al de striidbere mannen hjar op, en
hja namen Sauls lichem en de lichemen fen
syn soannen, en brochten dy to Jabes; en hja
bigroeven hjar biente ûnder de tearebint to
Jabes, en fêsten saun dagen.
13 Sa stoar Saul yn ’e sûnde dêr’t er him mei
bisûndige hie tsjin de Heare, [pag. 419] fen wegen
it wird des Heare, dat er net hâlden hie, en ek
om’t er de geasten fen forstoarnen frege hie
om in Godssprake,
14 yn pleats fen ’e Heare to freegjen; dêrom
deade Er him en die it keninkryk oer oan
David, de soan fen Isaï.

HAEDSTIK 11.

1 Do forgearre hiele Israël him ta David to
Hebron, sizzende: Sjuch, wy binne jins biente
en jins flêsk!
2 Jister al en earjister, ja do’t Saul yette
kening wier, hawwe jo Israël útlaet en ynlaet;
en de Heare jins God hat tsjin jo sein: Dû scilst
myn folk Israël weidzje, en dû scilst foarst oer
myn folk Israël wêze.
3 En al de âldsten fen Israël kamen ta de
kening to Hebron, en David makke to Hebron
in forboun mei hjarren foar it oantlit des
Heare, en hja salven David ta kening oer
Israël, neffens it wird des Heare troch de
tsjinst fen Samuël.
4 En David en hiele Israël teagen nei
Jeruzalem, dat is Jebus; en dêr wierne de
Jebusiten, de biwenners fen dat gea.
5 En de biwenners fen Jebus seine tsjin
David: Dû komst hjir net yn. Mar David naem
de berchfêsting Sion, dat is de stêd fen David.
6 En David sei: Al hwa’t de Jebusiten earst
slacht, scil haed en oerste wirde. Do kleau
Joäb, de soan fen Seruja, der earst yn, en sa
waerd er haed.
7 En David sette him yn ’e berchfêsting nei
wenjen; dêrom neame hja dy de stêd fen
David.
8 En hy boude de stêd oan alle kanten op,
fen Millo ôf hielendal yn it roun; en Joäb
fornijde it oare diel fen ’e stêd.
9 En David waerd geande wei greater, hwent
de Heare der hearskaren wier mei him.
10 En dit wierne de oansjenliksten fen Davids
helten, dy’t him mei hiele Israël tige holpen
hiene ta syn keninkryk, om him neffens it wird
des Heare kening oer Israël to meitsjen.
11 Dit den is it tal fen Davids helten:
Jasobam, de soan fen Hachmoni, de earste fen
’e trije; dy swaeide syn spear tsjin
trijehûndert, en forsloech hjar yn ien kear.
12 En oan him folge Eleäzar, de soan fen
Dodo de Ahohyt; dy hearde ek ta de trije
helten.
13 Hy wier mei David to Pas Dammim, do’t
de Filistinen dêr forgearre wierne ta de striid,
bisiden in stik koarn; en do’t it folk for de
Filistinen flechte,
14 stelden hja hjar midden yn dat stik op, en
bihâldden it, en hja sloegen de Filistinen, en
de Heare joech hjarren in greate oerwinning.
15 En trije fen ’e tritich oansjenliksten teagen
del nei de rots, ta David, yn ’e spelonk fen
Adullam, wylst it leger fen ’e Filistinen him
legere hie yn ’e delling Refaïm.
16 En David hâldde dodestiids yn ’e
berchfêsting ta, en de Filistinen hiene in
wachtpost lizzen to Bethlehem.
17 En David krige oanstriid en sei: Hwa jowt
my wetter to drinken út Bethlehems welle dy’t
yn ’e poarte is?
18 Do brieken dy trije troch it leger fen ’e
Filistinen, en putten wetter út Bethlehems
welle dy’t yn ’e poarte is, en hja droegen it en
brochten it ta David. David lykwols woe der
net fen drinke, mar geat it út foar de Heare,
19 en hy sei: Myn God mei my der for biwarje
dat ik soks dwaen scoe! Scoe ik it bloed fen
dizze mannen drinke? Mei de faeije siel, ja
mei de faeije siele hawwe hja it helle. En hy
woe der net fen drinke. Dat diene dy trije
helten.
20 En Abisai, de broer fen Joäb, wier ek de
earste fen trije, en hy swaeide de spear tsjin
trijehûndert, dy’t er forsloech; sa makke er
namme ûnder dy trije.

21 Ja fen ’e trije wier hy mear yn oansjen as
de beide oaren, dêrom waerd er hjarren ta in
oerste; mar oan ’e earste trije kaem er net ta.
22 Benaja, de soan fen Jojada, de soan fen in
krigel man fen Kabseël, wier great fen dieden;
hy forsloech de beide soannen fen Ariël út
Moäb; ek gyng er del en forsloech yn in
sniejacht in liuw midden yn in kûle.
23 Allyksa forsloech er in Egyptner, in great
man, fiif jelne oan ’e langte; en dy Egyptner
hie in spear yn ’e hân as in weverspeal, mar hy
kaem op him ta mei in stôk, en skoerde de
Egyptner de spear út ’e hân, en deade him mei
syn eigen spear. [pag. 420]
24 Soks die Benaja, de soan fen Jojada; dêrom
krige er namme ûnder de trije helten.
25 Under de tritich dêr wied er de meast
forneamde, mar oan ’e trije kaem er net ta. En
David stelde him oer syn liifwacht.
26 En de striidbere helten wierne: Asaël, de
broer fen Joäb; Elhanan, de soan fen Dodo fen
Bethlehem;
27 Sammoth, de Harodyt; Heles, de Pelonyt;
28 Ira, de soan fen Ikkes, de Tekoyt; Abiëzer,
de Annethothyt;
29 Sibbechai, de Husathyt; Ilai, de Ahohyt;
30 Maharai, de Netofathyt; Heled, de soan fen
Baëna, de Netofathyt;
31 Ithai, de soan fen Ribai, út Gibeä fen
Benjamins bern; Benaja, de Pirathonyt;
32 Hurai, fen Nahale Gaäs; Abiël, de Arbathyt;
33 Asmaveth, de Baharumyt; Eljahba, de
Saälbonyt.
34 De soannen fen Hazem, de Gizonyt:
Jonathan, de soan fen Sagé, de Hararyt;
35 Ahiam, de soan fen Sachar, de Hararyt;
Elifal, de soan fen Ur;
36 Hefer, de Mecherathyt; Ahia, de Pelonyt;
37 Hesro, de Karmelyt; Naärai, de soan fen
Esbai;
38 Joël, de broer fen Nathan; Mibhar, de soan
fen Geari;
39 Selek, de Ammonyt; Nahrai, de Bearothyt,
de wapendrager fen Joäb, Seruja’s soan;
40 Ira, de Jethryt; Gareb, de Jethryt;
41 Uria, de Hethyt; Sabad, de soan fen Ahlai;
42 Adina, de soan fen Siza, de Rubenyt, in
haed fen ’e Rubeniten, en mei him tritich
man;
43 Hanan, de soan fen Maächa, en Josafat, de
Mithnyt;
44 Uzzia, de Asterothyt; Sama, en Jejel, de
soan fen Hotham, de Aroëryt;
45 Jediaël, de soan fen Simri, en Joha, syn
broer, de Tisyt;
46 Eliël fen Mahavim, en Jeribai, en Josafja,
de soannen fen Elnaäm, en Jithma, de
Moäbyt;
47 Eliël en Obed, en Jaäsiël fen Sobaja.

## HAEDSTIK 12.

1 En dizzen binne it dy ta David kamen to
Siklach, do’t er yette forband wier fen it
oantlit fen Saul, de soan fen Kis; hja wierne ek
ûnder de helten dy’t meiholpen yn dy striid,
2 wapene mei bôgen, stienslingerjend mei
de rjuchter en mei de lofter hân, sjittende mei
pylk en bôge; hja wierne fen Sauls broerren, út
Benjamin:
3 Ahiëzer, it haed, en Joäs, soannen fen
Semaä, de Gibeäthyt; den Jeziël, en Pelet,
soannen fen Asmaveth, en Bearacha, en Jehu,
de Annethothyt.
4 En Jismaja, de Gibeonyt, in helt ûnder de
tritich en oer de tritich; en Jirmeja, en Jahaziël
en Johanan, en Jozabad, de Gederothyt;
5 Elusai, en Jerimoth, en Beälja, en Semarja,
en Sefatja, de Harufyt;
6 Elkana, en Jissia, en Asareël, en Joëzer, en
Jasobam, de Koarachiten;
7 en Joëla en Sebadja, de soannen fen
Jeroham fen Gedor.
8 En fen ’e Gaditen joegen hjar ôf nei David
yn ’e berchfêsting yn ’e woastenije krigele
helten, striidbere kriichsljue, útrist mei skyld
en mei spear, hwaens oantlit wier as it oantlit
fen liuwen, en dy’t rounen sa rêd as de rééën
op ’e bergen:
9 Ezer, it haed, Obadja, de twade, Eliab, de
trêdde,
10 Mismanna, de fjirde, Jirmeja, de fyfte,
11 Attai, de sechste, Eliël, de saunde,
12 Johanan, de achtste, Elsabad, de
njoggende,
13 Jirmeja, de tsjiende, Machbannai, de âlfte.
14 Dat wierne de legeroersten út ’e soannen
fen Gad; in elk fen ’e minsten stie hûndert, en
de greatste tûzen.
15 Hja binne it dy’t yn ’e earste moanne oer
de Jordaen teagen, do’t dy fol wier oan al syn

iggen, en hja fordreauwen al de biwenners fen
’e legen op it Easten en op it Westen.
16 Ek kamen der fen ’e soannen fen Benjamin
en Juda ta David op ’e berchfêsting.
17 En David gyng út hjarren yn ’e [pag. 421]
miette, en fette it wird op en sei tsjin hjar: As
jimme mei frede ta my komme, om my to
helpen, den scil myn herte ien en mien mei
jimme wêze, mar is it to rêdden om my to
forrieden oan myn fijannen, wylst der gjin
ûnrjucht yn myn hannen is, de God fen ús
âffears mei it sjen en straffe.
18 Do teach de Geast Amasai, de oerste fen ’e
tritich, oan, en hy rôp: For dy, o David! en mei
dy, o soan fen Isaï! Heil, heil dy, en heil dy’t dy
helpe, hwent dyn God helpt dy! En David
naem hjar oan, en stelde hjar ta oanfierder fen
kriichsbinden.
19 Ek joegen somliken fen Manasse hjar by
David, do’t er mei de Filistinen opteach om to
striden tsjin Saul, sûnder dat it oan syn help
takaem; hwent for de wissichheit skikten de
foarsten fen ’e Filistinen him foart, sizzende:
Hy mocht ris mei ús hollen oerrinne nei Saul,
syn hear.
20 Do’t er nei Siklach teach, joegen hjar fen
Manasse by him: Adnah, en Jozabad, en
Jediaël, en Michaël, en Jozabad, en Elihu, en
Sülethai, haden fen Manasse slachten.
21 En hja holpen David mei tsjin ’e binden,
hwent it wierne allegearre krigele helten, en
oersten yn it leger.
22 Sa kamen der dodestiids alle dagen gûds ta
David om him to helpen, oant it in great leger
wier, in Godsleger suver.
23 En dit binne de tallen fen ’e legerkloften,
útrist for de striid, dy ta David to Hebron
kamen om him it keninkryk fen Saul oer to
dragen, neffens de mûle des Heare:
24 Fen ’e soannen fen Juda, dy’t skyld en
spear droegen, seis tûzen en achthûndert,
útrist ta de striid.
25 Fen ’e soannen fen Simeon saun tûzen en
ien hûndert krigele kriichshelten.
26 Fen ’e soannen fen Levi fjouwer tûzen en
seishûndert.
27 En Jehojada, de oerste fen ’e Aäroniten, en
mei him trije tûzen en saunhûndert.
28 En Sadok, in jongfeint, in krigel helt, en fen
syn stamhûs twa en tweintich foarsten.
29 En fen Benjamins soannen, Sauls
broerren, trije tûzen; hwent de measten fen
hjarren hâldden it yette mei it hûs fen Saul.
30 En fen ’e soannen fen Efraïm tweintich
tûzen en achthûndert krigele helten, mannen
fen namme yn hjar stamhûs.
31 En fen ’e heale stam Manasse achttjin
tûzen, dy’t by namme opskreaun steane, dat
hja kamen om David kening to meitsjen.
32 En fen Issaskars soannen, dy’t de tiden
forstienen om to witten hwet Israël to dwaen
hie, twahûndert haden, mei al hjar broerren
ûnder hjar bistel.
33 Fen Sebulon fyftich tûzen dy’t opkomme
moasten, mei alle wapens útrist for de striid,
en hwa’t yn ’e slachoarder it herte
ûnforwrigge bleau.
34 En fen Naftali tûzen oersten, en ûnder
hjarren saun en tritich tûzen mei skyld en
spear.
35 En fen ’e Daniten acht en tweintich tûzen
en seishûndert, útrist for de striid.
36 En fen Aser fjirtich tûzen, dy’t opkomme
moasten om to striden yn bisletten
slachoarder.
37 En fen ’e oare kant de Jordaen, fen ’e
Rubeniten en Gaditen en de heale stam
Manasse, hûndert en tweintich tûzen,
stridende mei allerhanne wapenreau.
38 Dy allegearre, kriichsljue dy’t de
slachoarder stelden, kamen mei in suver hert
to Hebron, om David kening to meitsjen oer
hiele Israël; en ek al de oare Israëliten wierne
der ienriedich foar dat David kening makke
waerd.
39 En hja bleauwen dêr trije dagen by David,
itende en drinkende; hwent hjar broerren
hiene it hjarren rémakke.
40 En hjar neistbisteanden, út Issaskar en
Sebulon en Naftali sels, brochten bûtendien
iten op ezels en op kamielen en op mûldieren
en op oksen: moalkost, figekoeken en
rozinekoeken, en wyn en oalje, en kij en skiep
by de mannichte; hwent it wier great feest yn
Israël.

HAEDSTIK 13.

1 En David gyng to rie mei de oersten fen
tûzen en fen hûndert, mei al de foarsten;
2 en David sei tsjin de hiele gemeinte fen

Israël: As jimme tinkt dat it goed en fen ’e Heare ús God is, lit ús den wech ende wear de boade dwaen, oan [pag. 422] ús oare broerren yn alle goaën fen Israël, en oan ’e preesters en Leviten yn ’e stêdden dêr’t hja mienskarren hawwe, dat hja mei ús gearkomme meije;
3 en lit ús de arke fen ús God weromhelje, hwent yn ’e dagen fen Saul hawwe wy dêr net nei omsjoen.
4 Do sei de hiele gemeinte, hja scoene it dwaen, hwent dy saek wier rjucht yn ’e eagen fen al it folk.
5 En David forgearre hiele Israël, fen ’e Sihor yn Egypte ôf oant by de yngong fen Hamath, om Gods arke op to heljen fen Kirjath Jeärim.
6 Do teach David mei hiele Israël op nei Baäla, nei Kirjath Jeärim dat yn Juda leit, om de arke fen God de Heare, dy’t op ’e cherubim troanet en dêr’t de Namme oer oanroppen wirdt, dêrfendinne op to heljen.
7 En hja rieden Gods arke op in nije wein út it hûs fen Abinadab, wylst Uzza en syn broer de wein stjûrden.
8 En David en hiele Israël dounsen foar Gods oantlit mei alle macht, sawol op lieten as by siters en by harpen en by pauken en by simbalen en by trompetten.
9 Do’t hja njonken de têrskflier fen Kidon kommen wierne, stiek Uzza de hân út om de arke to hâlden, hwent de kij stroffelen.
10 Do lôge de grime des Heare op oer Uzza, en Hy sloech him, om’t er de hân útstitsen hie nei de arke, en hy stoar dêr foar Gods oantlit.
11 En David waerd ûntdien, om’t de Heare Uzza tobritsen hie; dêrom neamde er dat plak Peares Uzza, oant hjoed de dei ta.
12 En David freze de Heare dy deis, sizzende: Ho scil ik de arke Gods ta my komme litte?
13 Dêrom liet David de arke net by him bringe yn Davids stêd, mar hjar fen siden ôfslaen nei it hûs fen Obed Edom, de Gethyt.
14 Sa bleau Gods arke trije moanne yn it hûs en it húsgesin fen Obed Edom; en de Heare seinge it hûs fen Obed Edom en alles hwet sines wier.

HAEDSTIK 14.

1 En Hiram, de kening fen Tyrus, stjûrde boaden ta David mei sederhout en mitselders en timmerljue, dat hja him in hûs sette scoene.
2 Dêroan fornaem David dat de Heare him bifêstige hie ta kening oer Israël, hwent syn keninkryk waerd op’en heechsten forhege, om ’e wille fen syn folk Israël.
3 En David naem to Jeruzalem yette mear frouljue, en David woun yette mear soannen en dochters.
4 Dit nou binne de nammen fen ’e bern dy’t er to Jeruzalem krige: Sammua en Sobab, Nathan en Salomo,
5 en Jibhar, en Elisua, en Elpélet,
6 en Nogah, en Nefech, en Jafia,
7 en Elisama, en Beëljada, en Elifélet.
8 Do’t de Filistinen hearden dat David ta kening salve wier oer hiele Israël, teagen al de Filistinen op om David to siikjen. En David, dat hearrende, teach út hjarren yn ’e miette.
9 En de Filistinen kamen en forspraetten hjar yn ’e delling Refaïm.
10 Do bifrege David God, sizzende: Scil ik optsjen tsjin de Filistinen, en scille Jo se yn myn hân jaen? En de Heare sei tsjin him: Tsjuch op, hwent Ik scil se yn dyn hân jaen.
11 Do’t hja den opteagen nei Baäl Pearazim, forsloech David se dêr, en David sei: God is mei myn hân troch myn fijannen hinnebritsen lyk as wetters trochbrekke. Dêrom neamden hja de namme fen dat sté Baäl Pearazim.
12 En hja lieten hjar goaden dêr binefter, en David gebea, dy scoene forbaernd wirde mei fjûr.
13 Mar de Filistinen forspraetten hjar op ’e nij yn ’e delling.
14 Do bifrege David God yetris, en God sei tsjin him: Tsjuch net op efter hjar oan, tsjuch om fen hjarren ôf, en fal hjar oan lyk foar de balsembeammen oer;
15 en it scil barre hwennearstû in rûzjen rinnen hearst oer de toppen fen ’e balsembeammen, kom den tofoare ta de striid, hwent God is foar dyn oantlit úttein om it leger fen ’e Filistinen to slaen.
16 En David die lyk as God him gebean hie, en hja sloegen it leger fen ’e Filistinen fen Gibeon ôf oant Gezer ta.
17 En Davids namme gyng oer alle [pag. 423] lânnen, en de Heare brocht de skrik for him deryn by alle folken.

HAEDSTIK 15.

1 En David sette himsels huzen yn Davids stêd; ek makke er de arke fen God in sté, en spande in tinte for hjar.
2 Do sei David: Gjinien scil Gods arke drage as de Leviten, hwent hjar hat de Heare útkard om Gods arke to dragen, en om Him to tsjinjen oant yn ivichheit.
3 En David forgearre hiele Israël to Jeruzalem, om de arke des Heare op to fieren nei it sté dat er for hjar makke hie.
4 En David forsamle de soannen fen Aäron en de Leviten.
5 Fen Kehaths soannen: Uriël, de oerste, en syn broerren, hûndert en tweintich.
6 Fen Merari's soannen: Asaja, de oerste, en syn broerren, twahûndert en tweintich.
7 Fen Gersoms soannen: Joël, de oerste, en syn broerren, hûndert en tritich.
8 Fen Elisafans soannen: Semaja, de oerste, en syn broerren, twahûndert.
9 Fen Hebrons soannen: Eliël, de oerste, en syn broerren, tachtich.
10 Fen Ussiëls soannen: Amminadab, de oerste, en syn broerren, hûndert en. toalve.
11 En David rôp de preesters Sadok en Abjathar, en de Leviten Uriël, Asaja, en Joël, Semaja, en Eliël, en Amminadab;
12 en hy sei tsjin hjar: Jimme binne haden fen 'e Levityske stamhuzen; hilligje jimme sels en jimme broerren, dat jimme de arke fen 'e Heare, de God fen Israël, opfiere meije nei it plak dat ik hjar rémakke haw;
13 hwent mei't jimme der yn't earst oan net by wierne, hat de Heare, us God, in skoer yn ús formidden makke, hwent wy hiene Him net bifrege neffens it rjucht.
14 Do hilligen de preesters en de Leviten hjar, om de arke fen 'e Heare, de God fen Israël, op to fieren.
15 En de soannen fen 'e Leviten droegen Gods arke oan 'e draechstokken, wylst hja dy op 'e skouders hiene, lyk as Mozes gebean hie neffens it wird des Heare.
16 En David sei tsjin de oersten fen 'e Leviten, hja scoene hjar broerren, de sjongers, opstelle mei muzykynstruminten, mei harpen en siters en simbalen, dat dy hjar hearre litte mochten, it lûd útsettende mei bliidskip.
17 Do stelden de Leviten Heman, de soan fen Joël, en fen syn broerren Asaf, de soan fen Berechja, en fen Merari's soannen, hjar broerren, Ethan, de soan fen Kusaja;
18 en mei hjarren hjar broerren fen 'e twade oarder: Secharja, Ben, en Jaäziël, en Semiramoth, en Jehiël, en Unni, Eliab, eh Benaja, en Maäseja, en Mattithja, en Elifelé, en Mikneja, en Obed Edom, en Jejel, de poartewachters:
19 de sjongers Heman, Asaf en Ethan nammentlik om muzyk to meitsjen op koperen simbalen;
20 en Secharja, en Aziël, en Semiramoth, en Jehiël, en Unni, en Eliab, en Maäseja, en Benaja, om de sopraen to sjongen by de harp;
21 en Matthitja, en Elifelé, en Mikneja, en Obed Edom, en Jejel, en Asasja, om de bas to forsterkjen by de achtsnarige siter.
22 En Kenanja, de oerste fen 'e Leviten, gyng oer de foardracht; dy joech ûnderrjucht yn 'e foardracht, hwent dat forstie er;
23 en Berechja en Elkana wierne poartewachters by de arke;
24 en Sebanja, en Josafat, en Nethaneël, en Amasai, en Secharja, en Benaja, en Eliëzer, de preesters, bliezen op trompetten foar Gods arke; en Obed Edom en Jehia wierne poartewachters by de arke.
25 En it barde do't David en de âldsten fen Israël en de oersten fen tûzen hinnegyngen om de arke fen it forboun des Heare jubeljend op to heljen út it hûs fen Obed Edom,
26 sa barde it, wylst God de Leviten dy't de arke fen it forboun des Heare droegen bystie, dat hja saun oksen en saun rammen offeren.
27 David nou hie in linnen mantel oan, en allyksa al de Leviten dy't de arke droegen, en de sjongers, en Kenanja, de oerste by de foardracht fen 'e sjongers; ek hie David in linnen skouderkleed oan.
28 En hiele Israël fierde de arke fen it [pag. 424] forboun des Heare op mei jubel en mei bazunelûd en mei trompetten en mei simbalen, muzyk meitsjende op harpen en op siters.
29 En it barde do't de arke fen it forboun des Heare ta de stêd fen David ynkaem, dat Michal, Sauls dochter, ta it finster útseach, en de kening David gewaer waerd, dounsjende en spyljende; en hja forachte him fen herten.

HAEDSTIK 16.
1 Nei’t hja Gods arke ynbrocht hiene, en
midden yn ’e tinte set dy’t David for hjar
spand hie, offeren hja brânoffers en tankoffers
foar it oanrlit des Heare.
2 Do’t David ré wier mei it offerjen fen it
brânoffer en de tankoffers, seinge er it folk yn
de namme des Heare.
3 En hy dielde al it folk fen Israël, frou sawol
as man, in elk in breakoeke en in stik flêsk en
in rozinekoeke út.
4 En hy stelde fen ’e Leviten ta tsjinners foar
de arke des Heare, en dat om de Heare, de
God fen Israël, yn oantinken to bringen en to
loovjen en to priizgjen:
5 Asaf, it haed, en Secharja, de twade nei
him, Jejel, en Semiramoth, en Jehiël, en
Mattithja, en Eliab, en Benaja, en Obed Edom,
en Jejel, mei harpen en mei siters ta
ynstruminten, wylst Asaf muzyk makke op
simbalen,
6 en Benaja en Jahaziël, de preesters, aloan
mei trompetten foar de arke fen Gods forboun
stiene.
7 Do, dyselde deis, joech David for de earste
kear it Loovje de Heare op to sjongen, troch
de tsjinst fen Asaf en syn broerren:
8 Looyje de Heare, rop syn namme oan,
doch syn dieden to witten ûnder de folken.
9 Sjong Him, psalmsjong Him, mjit al syn
wûnderwirken út.
10 Romje yn syn hillige namme; lit it hert fen
dy’t de Heare siikje him forbliidzje.
11 Freegje nei de Heare en syn sterkte; siikje
syn oantlit jimmeroan.
12 Tink oan ’e wûnderen dy’t Er dien hat, oan
syn wûnderteikens, en de oardielen fen syn
mûle,
13 o sied fen Israël, syn tsjinner, o bern fen
Jakob, syn útkarde.
14 Hy, de Heare, is ús God; syn oardielen
binne oer de hiele ierde.
15 Hy tinkt yn der ivichheit oan syn forboun,
oan it wird dat Er ynsteld hat for tûzen
slachten,
16 it forboun dat Er makke hat mei Abraham,
en syn eed oan Izaäk,
17 dy’t er ek bifêstige hat oan Jakob ta in
ynsetting, oan Israël ta in ivich forboun,
18 sizzende: Ik scil dy it lân Kanaän jaen, it
snoer fen jimme erfdiel.
19 Do’t hja lyts fen tal wierne, ja
minmachtich, en frjemdlingen dêryn,
20 en hja swalkje moasten fen folk ta folk, en
fen it iene keninkryk nei in oar folk,
21 liet Er gjin minske ta hjar to binearjen, mar
kastijde Er keningen om hjarren, sizzende:
22 Kom myn salvlingen net oan, en doch myn
profeten gjin kwea.
23 Sjong de Heare, dû hiele ierde, forkindigje
syn heil fen dei ta dei.
24 Forhelje syn eare ûnder de heidenen, syn
wûnderen ûnder alle folken.
25 Hwent de Heare is great en heech to
priizgjen, en Hy moat freze wirde boppe alle
goaden.
26 Hwent al de goaden fen ’e folken binne
ôfgoaden, mar de Heare hat de himelen
makke.
27 Majesteit en hearlikheit binne foar syn
oantlit, sterkte en blydskip hâlde ta yn syn
went.
28 Jow de Heare, jimme slachten fen ’e
folken, jow de Heare eare en sterkte.
29 Jow de Heare de eare fen syn namme;
bring offer en kom foar syn oantlit, oanbid de
Heare yn hillige feestklean.
30 Beevje foar syn oantlit, dû hiele ierde. Ek
hat Er de wrâld bifêstige, dat hja net forwege
scil.
31 Lit de himel him forbliidzje en de ierde
jubelje, en lit hjar ûnder de hei-denen sizze:
De Heare is kening.
32 Lit de sé brûzje mei hjar folheit, lit it fjild
dounsje fen freugde en al hwet der op is.
33 Den scille de beammen fen it wâld jûchje
foar it oantlit des Heare; hwent Hy komt om
de ierde to rjuchtsjen.
34 Loovje de Heare, hwent Hy is goed, hwent
syn genede is oant yn ivichheit, [pag. 425]
35 en siz: Forlos ús, o God fen ús heil, en
bring ús wer gear, en rêd ús fen ’e heidenen,
dat wy jins hillige namme loovje meije, en dat
wy romje yn jins lof.
36 Love sij de Heare, de God fen Israël, fen
ivichheit ta ivichheit. En al it folk sei: Amen!
en: Loovje de Heare!
37 En hy liet Asaf en syn broerren dêr foar de
arke fen it forboun des Heare, om aloan tsjinst
foar de arke to dwaen neffens de oarder fen

elke dei;
38 en allyksa Obed Edom en hjar broerren, acht en sechstich man, en Obed Edom, de soan fen Jedudiun, en Hosa, om de wacht to hâlden by de poarte.
39 Mar de preester Sadok en syn broerren, de preesters, liet er foar de tabernakel des Heare op ’e hichte dy to Gibeon is,
40 om de Heare moarns en jouns aloan brânoffers to offerjen op it brânofferalter, en soks neffens alles dat biskreaun stiet yn ’e wet des Heare, dy’t Er Israël gebean hie;
41 en mei hjarren Heman en Jeduthun, en de oare útkarden dy’t by namme opskreaun steane, om de Heare to loovjen, hwent syn genede is oant yn ivichheit.
42 En hja, Heman en Jeduthun, hiene trompetten en simbalen by hjarren, for dyjingen dy’t muzyk makken, en ynstruminten ta de lieten Gods; mar de soannen fen Jeduthun wierne by de poarte.
43 Dêrnei teach it hiele folk ôf, in elk nei syn hûs; en David gyng werom om syn hûs to seingjen.

HAEDSTIK 17.

1 En it barde do’t David yn syn hûs wenne, dat David tsjin Nathan, de profeet, sei: Sjuch, ik wenje yn in sederhouten hûs, mar de arke fen it forboun des Heare ûnder tintdoeken.
2 Do sei Nathan tsjin David: Doch alles hwet yn jins hert is, hwent God is mei jo.
3 Mar it barde dyselde nachts dat Gods wird ta Nathan kaem, sizzende:
4 Gean hinne en siz tsjin David, myn tsjinstfeint: Sa seit de Heare: Dû scilst My gjin hûs sette om deryn to wenjen.
5 Hwent Ik haw nea yn in hûs wenne, fen ’e dei ôf dat Ik Israël opfierde oant hjoed de dei ta, mar Ik bin fen tinte ta tinte tein en fen tabernakel ta tabernakel.
6 Haw Ik, hwerearne Ik ek reizge mei hiele Israël, ea op sokssahwet doeld tsjin ien fen Israëls rjuchters, dy’t Ik gebea myn folk to weidzjen, en hjarren sein: Hwerom sette jimme My gjin sederhouten hûs?
7 Siz dit nou den tsjin David, myn tsjinstfeint: Sà seit de Heare der hearskaren: Ik haw dy nommen fen ’e skieppeweide, efter de skiep wei, datstû foarst wêze scoest oer myn folk Israël;
8 en Ik haw mei dy west oeral hwerst hinneteachst, en Ik haw al dyn fijannen útroege foar dyn oantlit; en Ik haw dy in namme makke lyk as de namme fen ’e greaten dy’t op ’e ierde binne.
9 En Ik scil myn folk Israël in plak biskikke en it plantsje, dat it op syn eigen plak wenje mei, en net mear ûntrêstige wirdt, en dat de bern fen it ûnrjucht it net langer toneikomme, lyk as yn it earst oan
10 en sûnt de dagen dat ik gebea, der scoene rjuchters oer myn folk Israël wêze; en Ik scil al dyn fijannen fornederje. Dêrom kindigje Ik dy oan dat de Heare dy in hûs sette scil.
11 En it scil barre hwennear’t dyn dagen fol binne en dû ta dyn âffears giest, dat Ik dyn sied nei dy, immen út dyn soannen, opkomme litte scil, en syn keninkryk bifêstigje.
12 Dy scil my in hûs sette, en Ik scil syn troan bifêstigje oant yn ivichheit.
13 Ik scil him ta in Heit wêze en hy scil My ta in soan wêze; en myn genede scil Ik net fen him keare, lyk as Ik se fen dyn foargonger keard haw;
14 mar Ik scil him yn myn hûs en yn myn keninkryk bifêstigje oant yn ivichheit; en syn troan scil fêststean oant yn ivichheit.
15 Neffens al dy wirden en neffens dat hiele gesicht, sà spriek Nathan ta David.
16 Do gyng de kening David yn, en bleau foar it oantlit des Heare, en hy sei: Hwa bin ik, Heare God, en hwet is myn hûs, dat Jo my hjir oan ta brocht hawwe?
17 En dat wier yette net genôch yn jins eagen, o God! dêrom hawwe Jo dat oangeande it hûs fen jins tsjinstfeint fier [pag. 426] foarút spritsen, en my yn ’e rige fen ’e minsken op ’e heechste treppen sjoen, o Heare God!
18 Hwet scil David Jo yette mear sizze, fen wegen de eare jins tsjinstfeint oandien? Och, Jo kenne jins tsjinstfeint.
19 Heare, om ’e wille fen jins tsjinstfeint en neffens jins hert hawwe Jo al dat greate dien, om al dy greate dingen oan to kindigjen.
20 Heare, der is gjinien lyk as Jo, en der is gjin God bûten Jo, neffens alles hwet wy mei ús earen heard hawwe.
21 En hwa is lyk as jins folk Israël, in iennich

folk op ’e ierde, hwaens God hinnegien is om Himsels in folk frij to keapjen, dat Jo Jo namme meitsje mochten troch greate en freeslike dingen, troch fen ’e heidenen to fordriuwen foar it oantlit fen jins folk, dat Jo frijkocht hiene út Egypte?
22 En Jo hawwe it folk Israël ta jins folk makke oant yn ivichheit, en Jo, Heare, binne hjarren ta in God wirden.
23 Lit, Heare, it wird dat Jo oer jins tsjinstfeint en oer syn hûs spritsen hawwe nou den wier wirde oant yn ivichheit, en doch lyk as Jo spritsen hawwe.
24 Ja, lit it wier makke wirde, en lit jins namme great wirde oant yn ivichheit, sa faek as hja sizze: De Heare der hearskaren, de God fen Israël, is Israëls God, en it hûs fen David, jins tsjinstfeint, stiet fêst foar jins oantlit.
25 Hwent Jo, myn God, hawwe it ear fen jins tsjinstfeint iepenbiere, dat Jo him in hûs sette scoene; dêrom hat jins tsjinstfeint frijmoedichheit krige om to bidden foar jins oantlit.
26 En nou, Heare, Jo binne God, en Jo hawwe dit goede oer jins tsjinstfeint spritsen,
27 en it hat Jo by dizzen hage it hûs fen jins tsjinstfeint to seingjen, dat it yn ivichheit foar jins oantlit wêze scoe; hwent Jo, Heare, hawwe it seinge, en it scil seinge wêze oant yn ivichheit.

HAEDSTIK 18.

1 En dêrnei barde it dat David de Filistinen sloech en hjar ûnderbrocht, en hy naem Gath en syn ûnderhearrige plakken út ’e hân fen ’e Fliistinen.
2 Ek sloech er de Moäbiten, dat de Moäbiten David tsjinje moasten en him bilêsting opbringe.
3 Ek sloech David Hadarézer, de kening fen Soba, oan Hamath ta, do’t er opteach om syn macht to bifêstigjen oan ’e rivier de Eufraet.
4 En David naem him tûzen weinen, en saun tûzen ruters, en tweintich tûzen man foetfolk ôf; en David snie alle lûkhynders de haksinen troch, dat er mar hûndert oerhâldde.
5 En de Arameërs fen Damaskus kamen om Hadarézer, de kening fen Soba, to helpen, mar David sloech fen ’e Arameërs twa en tweintich tûzen man.
6 En David lei bisetting yn Aram Damaskus, dat de Arameërs David tsjinje scoenen en him bilêsting opbringe. En de Heare joech David oeral de oerwinning, hwer’t er ek hinneteach.
7 En David naem de gouden skylden dy’t Hadarézers feinten by hjar hiene, en brocht se to Jeruzalem.
8 En út Tibhath en út Kun, Hadarézers stêdden, naem David ûnwittend folle koper; dêr hat Salomo de koperen sé en de pylders en it koperen gerei fen makke.
9 Do’t Toü, de kening fen Hamath, hearde dat David it hiele leger fen Hadarézer, de kening fen Soba, forslein hie,
10 stjûrde er syn soan Hadoaram ta de kening David, om him nei syn wolwêzen to freegjen, en om him lok to winskjen dat er tsjin Hadarézer striden en him forslein hie — hwent Hadarézer oarlogge oanienwei mei Toü — en hy hie allerhanne gouden en silveren en koperen gerei by him.
11 Dat hat de kening David de Heare ek hillige, mei it silver en it goud dat er nommen hie fen al de folken, fen ’e Edomiten, en fen ’e Moäbiten, en fen Ammons bern, en fen ’e Filistinen, en fen ’e Amalekiten.
12 Ek sloech Absai, de soan fen Seruja, de Edomiten yn ’e Sâltdelling, achttjin tûzen man.
13 En hy lei bisetting yn Edom, dat al de Edomiten David tsjinje scoene. En de Heare joech David de oerwinning oeral hwer’t er hinneteach.
14 En David regearre oer hiele Israël, [pag. 427] en hy die syn hiele folk rjucht en gerjuchtichheit.
15 En Joäb, de soan fen Seruja, stie oer it leger, en Josafat, de soan fen Ahilud, wier kânselier,
16 en Sadok, de soan fen Ahitub, en Abimélech, de soan fen Abjathar, wierne preester, en Sausa wier skriuwer,
17 en Benaja, de soan fen Jojada, stie oer de Krethiërs en Plethiërs, en Davids soannen wierne de earsten neist de kening.

HAEDSTIK 19.

1 En dêrnei barde it dat Nahas, de kening fen Ammons bern, stoar, en syn soan waerd kening yn syn plak.

2 Do sei David: Ik scil Hanun, de soan fen Nahas, deugd dwaen, hwent syn heit hat my ek deugd dien. Dêrom stjûrde David boaden om him to treastgjen oer syn heit. Do't Davids tsjinstfeinten den yn it lân fen Ammons bern ta Hanun kamen om him to treastgjen,
3 seine de foarsten fen Ammons bern tsjin Hanun: Earet David jins heit yn jins eagen, dat er treasters ta jo stjûrd hat? Binne syn tsjinstfeinten net ta jo kommen om it lân op to nimmen en to ûndersiikjen en to bispieden?
4 En Hanun naem Davids tsjinstfeinten en skearde hjar, en snie hjarren de klean healwei ôf oant op 'e heupen, en liet hjar gean.
5 En hja gyngen foart, en David krige tynge oer dy mannen, en hy stjûrde hjarren boade yn 'e miette, hwent de mannen skammen hjar tige; en de kening sei: Bliuw to Jericho oant jimme bird wer woechsen is; kom den werom.
6 Do't Ammons bern seagen dat hja hjarsels op in kwea namme brocht hiene by David, stjûrden Hanun en Ammons bern tûzen talinten silver, om weinen en ruters to hieren yn Mesopotamië, en yn Aram Maächa, en to Soba;
7 en hja hierden twa en tritich tûzen weinen, en de kening fen Maächa en syn folk; en dy kamen en legeren hjar foar Medeba; ek forsamlen Ammons bern hjar út hjar stêdden en kamen ta de striid.
8 Do't David dat hearde, stjûrde er Joäb mei it hiele leger en de helten.
9 En Ammons bern teagen út, en stelden hjar yn slachoarder foar de stêdspoarte, wylst de keningen dy't kommen wierne bisiden yn it fjild bleauwen.
10 Do't Joäb seach dat sawol fen foaren as fen efteren de oanfal wankte, socht er gûds út al de útlêzenen fen Israël, en stelde hjar yn slachoarder tsjin de Arameërs.
11 Mar it oare diel fen it folk sette er ûnder de hân fen syn broer Absaï, en stelden hjar yn slachoarder tsjin Ammons bern.
12 En hy sei: As de Arameërs my to mânsk wirde mochten, den sille jimme my to help komme; en as Ammons bern jimme to mânsk wirde mochten, den scil ik jimme to help komme.
13 Wêz moedich, en lit ús moedich wêze for ús folk en for de stêdden fen ús God; en de Heare mei dwaen hwet goed is yn syn eagen.
14 Dêrop joegen Joäb en it folk dat er by him hie hjar yn 'e striid lyk foar de Arameërs oer, en hja flechten foar syn oantlit.
15 Do't Ammons bern seagen dat de Arameërs flechten, flechten hja ek foar it oantlit fen Absai, syn broer, en kamen yn 'e stêd; en Joäb teach werom nei Jeruzalem.
16 Mar de Arameërs, sjende dat hja foar Israëls oantlit slein wierne, diene de boade en lieten de Arameërs opkomme dy't oan 'e oare kant de rivier wennen, mei Sofach, de kriichsoerste fen Hadarézer, foar hjarren út.
17 Do't dat David trochdien waerd, forgearre er hiele Israël, en hy teach oer de Jordaen, en kaem ta hjarren, en stelde de slachoarder tsjin hjar. Do't David de slachoarder tsjin de Arameërs steld hie, strieden hja mei him.
18 Mar de Arameërs flechten foar Israëls oantlit, en David forsloech fen 'e Arameërs saun tûzen weinen en fjirtich tûzen man foetfolk; ek deade er Sofach, de kriichsoerste.
19 En do't de tsjinstfeinten fen Hadarézer seagen dat hja slein wierne foar Israëls oantlit, makken hja frede mei David, en tsjinnen him; en de Arameërs woene Ammons bern net langer helpe. [pag. 428]

HAEDSTIK 20.

1 En it barde mei forrin fen in jier, tsjin 'e tiid dat de keningen útteagen, dat Joäb opteach mei de legermacht en it lân fen Ammons bern fordoar. En hy kaem en bilegere Rabba, wylst David to Jeruzalem bleaun wier. En Joäb sloech Rabba en forwoaste it.
2 En David naem hjar kening de kroan fen 'e holle, en bifoun dy in talint goud swier, en der siet in edelstien yn, en dy kaem op Davids holle; en hy fierde in ûnwitend greate bút út 'e stêd.
3 Ek fierde er it folk foart dat dêr wenne, en hy sette hjar oan 'e seage, en oan 'e houwielen, en oan 'e bilen; en allyksa die David al de stêdden fen Ammons bern. Do gyng David mei al it folk werom nei Jeruzalem.
4 En dêrnei barde it, do't de striid mei de Filistinen to Gezer oangyng, dat Sibbechai, de

Hussathyt, Sippai, dy't fen Rafa's neiteam wier, forsloech; en hja waerden ûnderbrocht.
5 En it waerd yetris oarloch mei de Filistinen, en Elhanan, de soan fen Jaïr, forsloech Lachmi, de broer fen Goliath de Gethyt, hwaens spearstâlle in weverspeal allyk wier.
6 En it waerd op 'e nij oarloch to Gath; en der wier in tige lang man, mei seis fingers oan elke hân en seis teannen oan elke foet, fjouwer en tweintich meiïnoar, en dy wier ek fen Rafa's slachte.
7 En hy hune Israël, mar Jonathan, de soan fen Simeä, Davids broer, forsloech him.
8 Dy wierne Rafa berne to Gath; en hja foelen troch de hân fen David en troch de hân fen syn tsjinstfeinten.

HAEDSTIK 21.

1 Do stie de satan op tsjin Israël, en hy sette David oan dat er Israël telle scoe.
2 En David sei tsjin Joäb en tsjin de oersten fen it folk: Gean hinne, tel Israël fen Berséba ôf oan Dan ta, en doch my opjefte fen hjar tal.
3 Do sei Joäb: Mei de Heare syn folk hûndert kear sa machtich meitsje as it nou is; hja binne, myn hear de kening, allegearre myn heare tsjinstfeinten ommers? Hwerom bigeart myn hear soks? Hwerom scoe it Israël ta skild wirde?
4 Mar it wird fen 'e kening krige de oerhân tsjin Joäb. En Joäb gyng foart, en teach hiele Israël troch, en kaem werom to Jeruzalem.
5 En Joäb joech David de som fen it telde folk op; hiele Israël nou wier alve hûndert tûzen man dy't it swird útteagen, en Juda fjouwerhûndert en sauntich tûzen man dy't it swird útteagen.
6 Mar Levi en Benjamin hied er net meiteld, hwent it wird fen 'e kening wier Joäb in grouwel.
7 En dy saek wier kwea yn 'e eagen Gods; dêrom sloech Er Israël.
8 Do sei David tsjin God: Ik haw my swier bisûndige, dat ik soks dien haw; mar forjow jins tsjinstfeint syn skild dochs, hwent ik haw in greate dwaesheit dien.
9 En de Heare spriek ta Gad, de sjenner fen David, en sei:
10 Gean hinne en sprek ta David, sizzende: Sa seit de Heare: Trije dingen liz Ik dy foar, kies dêr ien út, hokker Ik dy dwaen scil.
11 En Gad kaem ta David, en sei tsjin him: Sà sprekt de Heare: Kies,
12 òf trije jier honger, ôf trije moanne datstû fordylge wirdst foar it oantlit fen dyn tsjinstanners en dat it swird fen dyn fijannen dy efterhellet, òf trije dagen it swird des Heare, dat de pest yn it lân giet en de ingel des Heare fordjer bringt yn Israëls hiele gerjuchtichheit. Sjuch nou wol ta hwet biskied ik Him dwaen scil dy't my stjûrd hat.
13 Do sei David tsjin Gad: It is my tige eang; lit my dochs yn 'e hân des Heare falle, hwent syn erbarmingen binne mannichfâldich, mar lit my net yn 'e hân fen minsken falle.
14 En de Heare skikte de pest yn Israël, en der foelen fen Israël sauntich tûzen man.
15 En God stjûrde in ingel nei Jeruzalem om it to fordjerren, en wylst er it fordoar, seach de Heare it oan, en Hy krige birou oer it kwea, en Hy sei tsjin de ingel fen it fordjer: It is genôch, tsjuch nou dyn hân werom. En de ingel des Heare stie by de têrskflier fen Ornan, de Jebusyt.
16 Do't David de eagen opsloech, seach [pag. 429] er de ingel des Heare stean twisken de ierde en de himel, mei it útteine swird yn 'e hân útstitsen oer Jeruzalem. En David en de âldsten, biditsen mei sekken, foelen op it oantlit.
17 En David sei tsjin God: Bin ik it net dy't sein haw dat it folk teld wirde scoe? Ja, ik bin it dy't sûndige en in great kwea dien haw; mar dizze skiep, hwet hawwe dy dien? O Heare, myn God, lit jins hân dochs tsjin my en tsjin ús heite hûs wêze, mar net ta in pleach tsjin myn folk.
18 Do sei de ingel des Heare tsjin Gad, hy scoe David sizze, dat David opgean moast om de Heare in alter op to rjuchtsjen op 'e têrskflier fen Ornan, de Jebusyt.
19 En David gyng op neffens it wird fen Gad, dat dy spritsen hie yn de namme des Heare.
20 Do't Ornan him omkearde, seach er de ingel, en syn fjouwer soannen, dy't by him wierne, forbirgen hjar; en Ornan wier oan it weetterskjen.
21 En David gyng nei Ornan ta; en Ornan seach op, en waerd David gewaer. Do kaem er

fen ’e têrskflier, en bûgde him foar David mei
it oantlit nei de groun.
22 En David sei tsjin Ornan: Jow my it sté fen
’e têrskflier, dat ik de Heare dêr in alter bouwe
mei; jow it my for de folle priis, dat dizze
pleach ûnder it folk ophâlde mei.
23 Do sei Ornan tsjin David: Nim it mar, en lit
myn hear de kening dwaen hwet goed is yn
syn eagen; sjuch, ik jow dizze koubisten ta
brânoffer, en dizze têrsksliden ta hout, en de
weet ta spiisoffer, ik jow it allegearre.
24 En de kening David sei tsjin Ornan: Né wis
net, ik wol it keapje for de folle priis; hwent ik
scil net for de Heare nimme hwet jowes is, en
offerje in brânoffer for neat.
25 En David joech Ornan for dat sté
seishûndert sikkel goud oan it gewicht.
26 Do boude David de Heare dêr in alter, en
hy offere brânoffers en tankoffers. En do’t er
de Heare oanrôp, antwirde Dy him mei fjûr út
’e himel op it brânofferalter.
27 En de Heare sei tsjin de ingel, hy scoe syn
swird wer yn ’e skie stekke.
28 Yn dy ûre, do’t David seach dat de Heare
him op ’e têrskflier fen Ornan de Jebusyt
antwirde hie, offere hy dêr.
29 Hwent de tabernakel des Heare, dy’t
Mozes yn ’e woastenije makke hie, en it
brânofferalter wierne dodestiids op ’e hichte
to Gibeon;
30 mar David doarst dêr net hinne gean en
foar komme om God to bifreegjen, hwent hy
wier kjel wirden fen it swird fen ’e ingel des
Heare.

HAEDSTIK 22.

1 En David sei: Dit hjir scil it hûs fen God de
Heare wêze, en dit it brânofferalter for Israël.
2 En David sei, hja scoene de frjemdlingen
byinoarroppe dy’t yn it lân fen Israël wierne,
en hy stelde hjar ta stienhouwers, om úthoude
stiennen to bikapjen for de bou fen it hûs
Gods.
3 En David biskikte izer by de mannichte, ta
spikers yn ’e poartedoarren, en ta ankers;
allyksa koper by de mannichte dat der gjin
weagen oan wier;
4 en sederhouten balken sûnder tal; hwent
de Sidoniërs en de Tyriërs brochten David
sederhouten balken by de mannichte.
5 Hwent David sei: Myn soan Salomo is jong
en tear; en it hûs dat hja de Heare sette scille,
scil by útstek great wêze, ta in namme en ta
hearlikheit yn alle lânnen; lit my den tarissing
meitsje. Dêrom makke David foar syn dea
greate tarissing.
6 Do rôp er syn soan Salomo, en gebea him
de Heare, de God fen Israël, sa’n hûs to setten;
7 en David sei tsjin Salomo: Myn soan, ik
wier sels fen doel de namme fen ’e Heare myn
God in hûs to setten;
8 mar it wird des Heare barde ta my,
sizzende: Dû hast in stream fen bloed
forgetten, en greate oarloggen fierd; dû scilst
myn namme gjin hûs sette, hwent dû hast
gâns bloed op ’e ierde forgetten foar myn
oantlit.
9 Sjuch, de soan dy’t dy berne wirde scil, dy
scil in man fen rêst wêze, hwent Ik scil him
rêst jaen fen al syn fijannen yn it rounom;
hwent syn namme scil Salomo wêze, en yn
syn dagen scil Ik frede en stilte oer Israël
jaen.[pag. 430]
10 Dy scil myn namme in hûs sette, en hy scil
My ta in soan wêze en Ik him ta in heit; en Ik
scil de troan fen syn keninkryk oer Israël
bifêstigje oant yn ivichheit.
11 Nou den, myn soan, de Heare scil mei dy
wêze, en it scil dy slagje it hûs fen ’e Heare
dyn God to setten, lyk as Er oer dy spritsen
hat.
12 Mei de Heare dy den ynsjuch en forstân
jaen, en dy stelle oer Israël, en dat om de wet
fen ’e Heare dyn God to hâlden.
13 Den scil it dy goed gean astû der om tinkst
to dwaen de ynsettingen en de rjuchten dy’t
de Heare Mozes oer Israël gebean hat. Wêz
sterk en manmoedich, eangje net en wêz net
forslein. slein.
14 Sjuchris, fen myn earmoed haw ik for it
hûs des Heare byinoar brocht hûndert tûzen
talinten goud, en tûzenkear tûzen talinten
silver; en it koper en it izer is gjin weagen oan,
hwent it is der by de mannichte; ek haw ik
hout en stien byinoarbrocht; doch dû der
yette mear by.
15 Fierders hastû in mannichte folk for dy:
stienhouwers, en ambachtsljue yn stien en
hout, en allerhanne kinstners yn allerhanne
wirk.

16 Hwet it goud, it silver en it koper en it izer
oanbilanget, dêr is gjin roai fen. Oerein, oan it
wirk! en de Heare scil mei dy wêze.
17 En David gebea al de foarsten fen Israël
dat hja syn soan Salomo helpe scoene,
sizzende:
18 Hat de Heare jimme God net mei jimme
west, en hat Er jimme rounom gjin rêst jown?
Ja, Hy hat de biwenners fen it lân yn myn hân
jown, en it lân is ûnderwirpen foar it oanlit
des Heare en foar it oantlit fen syn folk.
19 Jow jimme hert en jimme siele nou den ta
it siikjen fen 'e Heare, jimme God, en gean
oan it wirk en bou it hillichdom fen God de
Heare, dat jimme de arke fen it forboun des
Heare en Gods hillich gerei yn it hûs bringe
meije dat de namme des Heare set wirde scil.

HAEDSTIK 23.

1 Do't David nou âld en de dagen sêd wier,
makke er syn soan Salomo kening oer Israël.
2 En hy forgearre al de foarsten fen Israël, en
de preesters en de Leviten.
3 En de Leviten waerden teld, fen tritich jier
ôf en dêrboppe, en hjar tal wier, holle foar
holle, acht en tritich tûzen man.
4 Dêrfen moasten fjouwer en tweintich
tûzen taforsjuch hâlde oer it wirk oan it hûs
des Heare, en seis tûzen wierne foarmannen
en rjuchters,
5 en fjouwer tûzen poartewachters, en
fjouwer tûzen om de Heare lof to sjongen by
de ynstruminten, dy't ik, sei David, makke
haw om de lof derby to sjongen.
6 En David fordielde hjar yn ôfdielingen
neffens de soannen fen Levi: Gerson, Kehath,
en Merari.
7 Fen 'e Gersoniten wierne Ladan en Simeï.
8 De soannen fen Ladan wierne Jehiël, de
earste, en Setham, en Joël, trijeresom.
9 De soannen fen Simeï wierne Selomith, en
Haziël, en Haran, trijeresom; dat wierne de
haden fen Ladans stamhuzen.
10 En de soannen fen Simeï wierne Jahath,
Sina, en Jeüs, en Beria; dat wierne Simeï's
soannen, fjouweresom.
11 En Jahath wier de earste, en Siza de twade;
mar Jeüs en Beria hiene net folle bern, dat hja
waerden rekkene for ien stamhûs en for ien
oarder.
12 De soannen fen Kehath wierne Amram,
Jishar, Hebron en Ussiël, fjouweresom.
13 De soannen fen Amram wierne Aäron en
Mozes. En Aäron wier ôfsûndere om de
heechhillige dingen to hilligjen, hy en syn
soannen, oant yn ivichheit, om to rikjen foar
it oantlit des Heare, om Him to tsjinjen, en
om yn syn namme to seingjen oant yn
ivichheit.
14 En hwet Mozes, de man Gods,
oanbilanget, dy syn soannen waerden rekkene
ta de stam fen Levi.
15 Mozes soannen wierne Gersom en Eliëzer.
16 Fen Gersoms soannen wier Sebuël de
earste.
17 En Eliëzers soannen wierne Rehabja, de
earste; en Eliëzer hie gjin mear soannen, mar
de soannen fen Rehabja wierne tige machtich.
18 Fen Jishars soannen wier Selomith de
earste. [pag. 431]
19 Hwet de soannen fen Hebron oan-bikngет,
wier Jeria de earste, Amarja de twade, Jahaziël
de trêdde, en. Jekameäm de fjirde.
20 De soannen fen Ussiël, wierne Micha, de
earste, en Jissia, de twade.
21 De soannen fen Merari wierne Mahli en
Musi; de soannen fen Mahli wierne Eleäzar en
Kis.
22 En Eleäzar stoar, en hy hie gjin soannen,
mar dochters; en de soannen fen Kis, hjar
neven, namen hjar ta frou.
23 De soannen fen Musi wierne Mahli, en
Eder, en Jearemoth, trijeresom.
24 Dat wierne de soannen fen Levi, neffens
hjar stamhuzen, de haden fen 'e stamhuzen,
sa't hja munstere en teld en mei namme
opskreaun wierne holle foar holle, dy't de
tsjinst waernamen yn it hûs des Heare, fen
tweintich jier ôf en dêrboppe.
25 Hwent David hie sein: De Heare, de God
fen Israël, hat syn folk rêst jown, en Hy scil to
Jeruzalem wenje oant yn ivichheit;
26 dêrom hoege de Leviten de tabernakel en
al it gerei ta de tsjinst dêrfen ek net mear to
dragen.
27 Hwent neffens Davids lêste wirden wierne
Levi's soannen teld fen tweintich jier ôf en
dêrboppe.
28 Hjar plak nou wier njonken de soannen
fen Aäron, yn 'e tsjinst fen it hûs des Heare as

opsichters oer de foarhôven en oer de keamers, en oer de reiniging fen al de hillige dingen, en it wirk fen 'e tsjinst yn Gods hûs,
29 en om to gean oer de toanbreaën, en oer de blom fen moal ta it spiisoffer, en oer de ûnsûrre platte koeken, en oer de bakpannen, en oer it mingen en oer alle ynhâlds- en langtemietten;
30 en om alle moarnen to stean om de Heare to loovjen en to priizgjen, en jouns allyksa;
31 en ta alle offering fen 'e brânoffers des Heare, op 'e sabbatten, op 'e nije moannen, en op 'e stelde heechtiden, safolle as der ynsteld wierne, aloan foar it oantlit des Heare.
32 Sa hiene hja de wacht fen 'e tinte fen 'e gearkomst waer to nimmen, en de wacht fen it hillichdom, en de wacht fen 'e soannen fen Aäron, hjar broerren, yn 'e tsjinst fen it hûs des Heare.

HAEDSTIK 24.

1 Ek hiene de soannen fen Aäron hjar ôfdielingen. Aärons soannen wierne Nadab en Abihu, Eleäzar en Ithamar.
2 Mar Nadab en Abihu stoaren foar it oantlit fen hjar heit, en hja hiene gjin bern; en Eleäzar en Ithamar bitsjinnen it preesterskip.
3 En David oardere hjar, mei Sadok út 'e soannen fen Eleäzar en Ahimélech út 'e soannen fen Ithamar, neffens hjar ampt yn hjar tsjinst.
4 Mar do't it bliken die dat de soannen fen Eleäzar mear haden fen gesinnen hiene as de soannen fen Ithamar, oarderen hja se sa: fen Eleäzars soannen sechstjin haden fen stamhuzen, en fen Ithamars soannen neffens hjar stamhuzen acht.
5 En hja oarderen se mei it lot, de iene sawol as de oare; hwent der wierne oerpreesters fen it hillichdom en oerpreesters fen God út 'e soannen fen Eleäzar, en der wierne gûds út 'e soannen fen Ithamar.
6 En Samaja, de soan fen Nethaneël, de skriuwer, út 'e Leviten, skreau hjar op foar it oantlit fen 'e kening, en fen 'e foarsten, en fen 'e preester Sadok, en fen Ahimélech, de soan fen Abjathar, en fen 'e haden fen 'e stamhuzen ûnder de preesters en ûnder de Leviten; ien stamhûs waerd útlotte for Eleäzar, en allyksa ien for Ithamar.
7 En it earste lot kaem der út for Jojarib, it twade for Jedaja,
8 it trêdde for Harim, it fjirde for Seoarim,
9 it fyfte for Malkia, it sechste for Miamin,
10 it saunde for Hakkos, it achtste for Abia,
11 it njoggende for Jesua, it tsjiende for Sechanja,
12 it alfte for Eljasib, it toalfte for Jakim,
13 it trettjinde for Huppa, it fjirtjinde for Jesebeäb,
14 it fyftjinde for Bilga, it sechstjinde for Immer,
15 it sauntjinde for Hezir, it achttjinde for Happisses, [pag. 432]
16 it njoggentjinde for Pethahja, it tweintichste for Jeheskel,
17 it ien en tweintichste for Jachin, it twa en tweintichste for Gamuï,
18 it trije en tweintichste for Delaja, it fjouwer en tweintichste for Maäsja.
19 It wirk fen dy hjar tsjinst en ampt wier, to gean yn it hûs des Heare neffens hjar oardering troch de hân fen Aäron, hjar heit, lyk as de Heare, de God fen Israël, hïm gebean hie.
20 Mar hwet de oare soannen fen Levi oanbilanget, fen Amrams soannen wier Subaël; fen Subaëls soannen Jehdeja.
21 Hwet Rehabja oanbilanget, fen Rehabja's soannen wier Jissia de earste.
22 Fen 'e Jishariten wier Selomoth; fen Selomoths soannen Jahath.
23 En fen 'e soannen fen Hebron: Jeria, de earste, Amarja, de twade, Jahaziël, de trêdde, Jekameäm, de fjirde.
24 De soannen fen Ussiël: Micha; fen Micha's soannen wier Samir;
25 Micha's broer wier Jissia; fen Jissia's soannen wier Secharja.
26 De soannen fen Merari wierne Mahli en Musi, en de soannen fen syn soan Jaäsia.
27 De soannen fen Merari út syn soan Jaäsia wieme Soham, en Sakkur, en Hibri.
28 Fen Mahli wier Eleäzar; en dy hie gjin bern.
29 Oangeande Kis, de soannen fen Kis wierne Jerahmeël.
30 En de soannen fen Musi wierne Mahli, en Eder, en Jearimoth. Dat wierne de soannen fen 'e Leviten, neffens hjar stamhuzen.

31 En dy wirpen it lot ek, allyk as hjar broerren, Aärons soannen, foar it oantlit fen 'e kening David, en fen Sadok, en fen Ahimélech, en fen 'e haden fen 'e stamhuzen ûnder de preesters en ûnder de Leviten, de jongste broer likegoed as it haed fen syn stamhûs.

HAEDSTIK 25.

1 Do sûnderen David en de oersten fen it leger ta de tsjinst ôf de soannen fen Asaf, en fen Heman, en fen Jeduthun, dat hja profetearje scoene op siters en op harpen en op simbalen. En by telling wierne de mannen dy't de tsjinst fen dat wirk diene:
2 fen Asafs soannen Sakkur, en Jozef, en Nethanja, en Azaréla, soannen fen Asaf, ûnder lieding fen Asaf, dy't profetearre neffens oanwizing fen 'e kening;
3 fen Jeduthun Jeduthuns soannen, Gedalja, en Seari, en Jesaja, Hasabja, en Mattithja, seisresom, ûnder lieding fen hjar heit Jeduthun, dy't profetearre op siters, by it Loovje en priizgje de Heare;
4 fen Heman de soannen fen Heman: Bukkia, Mattanja, Ussiël, Sebuël, en Jearimoth, Hananja, Hanani, Eliatha, Giddalti, en Romamti Ezer, Josbekaza, Mallothi, Hothir, Mahazioth.
5 Dat wierne allegearre soannen fen Heman, de sjenner fen 'e kening, dy't neffens Gods wirden de hoarn forhege; hwent God hie Heman fjirtjin soannen jown en trije dochters.
6 Dy wierne allegearre ûnder hjar heite lieding by it sjongen yn it hûs des Heare, mei simbalen, harpen en siters, ta de tsjinst fen it hûs Gods, neffens oanwizing fen 'e kening, fen Asaf, fen Jeduthun, en fen Heman.
7 En mei hjar broerren dy't bileard wierne yn it sjongen des Heare, allegearre masters, wierne it twahûndert en acht en tachtich man.
8 En hja wirpen it lot for de oarder fen 'e tsjinst, de jongste sawol as de âldste, de master mei de learling.
9 En it earste lot kaem der út for Asaf, for Jozef. It twade for Gedalja, mei syn broerren en syn soannen toalveresom.
10 It trêdde for Sakkur, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
11 It fjirde for Jisri, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
12 It fyfte for Nethanja, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
13 It sechste for Bukkia, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
14 It saunde for Jezaréla, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
15 It achtste for Jesaja, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
16 It njoggende for Mattanja, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
17 It tsjiende for Simeï, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
18 It alfte for Azareël, mei syn soannen en syn broerren toalveresom. [pag. 433]
19 It toalfte for Hasabja, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
20 It trettjinde for Subaël, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
21 It fjirtjinde for Mattithja, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
22 It fyftjinde for Jearamoth, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
23 It sechstjinde for Hananja, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
24 It sauntjinde for Josbekaza, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
25 It achttjinde for Hanani, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
26 It njoggentjinde for Mallothi, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
27 It tweintichste for Eliatha, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
28 It ien en tweintichste for Hothir, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
29 It twa en tweintichste for Giddalti, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.
30 It trije en tweintichste for Mahazioth mei syn soannen en syn broerren toalve-resom.
31 It fjouwer en tweintichste for Romamti Ezer, mei syn soannen en syn broerren toalveresom.

HAEDSTIK 26.

1 Oangeande de ôfdielingen fen 'e poartewachters, fen 'e Koarachiten wier dat Meselemja, de soan fen Koaré, út 'e soannen fen Asaf.
2 En Meselemja hie ta soannen Sacharja, de

earstberne, Jediaël, de twade, Sebadja, de
trêdde, Jathniël, de fjirde,
3 Elam, de fyfte, Johanan, de sechste,
Eljoënai, de saunde.
4 Obed Edom hie ek soannen: Semaja, de
earstberne, Jozabad, de twade, Joäh, de
trêdde, en Sachar, de fjirde, en Nethaneël, de
fyfte;
5 Ammiël, de sechste, Issaskar, de saunde,
Peüllethai, de achtste; hwent God hie hem
seinge.
6 Ek waerden syn soan Semaja soannen
berne, de machtigen yn hjar stamhûs, hwent
it wierne krigele helden.
7 De soannen fen Semaja wierne Othni, en
Refaël, en Obed, Elzabad; syn broerren,
feardige mannen: Elihu en Semachja.
8 Dat wierne allegearre bern fen Obed
Edom, hja en hjar soannen en hjar broerren,
feardige mannen, bikwaem ta de tsjinst; twa
en sechstich meiioar fen Obed Edom.
9 Meselemja hie ek soannen en broerren,
feardige mannen, achttjinnersom.
10 En Hoza, út ’e bern fen Merari, hie ek
soannen: Simri, it haed; omdat de earstberne
der net mear wier, stelde syn heit him ta in
haed;
11 Hilkia, de twade, Tebalja, de trêdde,
Secharja, de fjirde; al de soannen en broerren
fen Hoza wierne trettjindersom.
12 Dy ôfdielingen fen ’e poartewachters, de
haden fen ’e húsgesinnen, hiene, allyk as hjar
broerren, de wacht om to tsjinjen yn it hûs
des Heare.
13 En hja wirpen it lot, de jongste sawol as de
âldste, neflfens hjar stamhuzen, for elke
poarte.
14 En it lot for it Easten foel op Selemja; ek for
syn soan Secharja, dat in wiis riedsman wier,
wirpen hja it lot, en syn lot kaem der út for it
Noarden.
15 Obed Edom sines for it Suden, en syn
soannen hjarres for it skathûs.
16 Suppim en Hoza hjarres for it Westen, by
de poarte Sallécheth, oan ’e opgeande hege
wei, wachtpost njonken wachtpost.
17 Op it Easten wierne seis Leviten, op it
Noarden alle dagen fjouwer, op it Suden alle
dagen fjouwer, by it skathûs lykwols
iderkearen twa.
18 For it oanbousel op it Westen wierne
fjouwer oan ’e hege wei, twa by it oanbousel
sels.
19 Dat wierne de ôfdielingen fen ’e
poartewachters út ’e soannen fen ’e
Koarachiten en út Merari’s soannen.
20 En de Leviten, hjar broerren, dý’t: oer de
skatten fen it hûs Gods en oer de skatten fen
’e wijde jeften gyngen, wierne:
21 de soannen fen Ladan, bern fen Ladan de
Gersonyt, de haden fen Ladans stamhuzen:
Jehiëli;
22 de soannen fen Jehiëli: Setham en Joël, syn
broer, gyngen oer de skatten fen it hûs des
Heare.
23 Hwet de Amramiten, de Jishariten, de
Hebroniten, de Ussiëliten oanbilanget, [pag. 434]
24 Sebuël, de soan fen Gersom, de soan fen
Mozes, wier oerste oer de skatten.
25 En hwet syn broerren, út Eliëzer, oangiet,
dy syn soan wier Rehabja, en dy syn soan
Jesaja, en dy syn soan Joaram, en dy syn soan
Sichri, en dy syn soan Selomith.
26 Dyselde Selomith en syn broerren gyngen
oer al de skatten fen ’e wijde jeften, dý’t de
kening David en de haden fen ’e stamhuzen,
de oersten oer tûzen en oer hûndert, en de
oersten fen it leger wijd hiene;
27 fen ’e oarloggen en fen ’e bút hiene hja it
wijd, om it hûs des Heare to ûnderhâlden.
28 Ek stie alles hwet de sjenner Samuël, en
Saul, de soan fen Kis, en Abner, de soan fen
Ner, en Joäb, de soan fen Seruja, of hwa ek,
wijd hiene, ûnder it taforsjuch fen Selomith
en syn broerren.
29 Fen ’e Jishariten wierne Kenanja en syn
soannen foarmannen en rjuchters oer Israël
for uterlike saken.
30 Fen ’e Hebroniten gyngen Hasabja en syn
broerren, krigele mannen, saun-
tjinhûndertersom, oer it bistjûr fen Israël oan
dizze kant de Jordaen op it Westen, oer al it
wirk des Heare en ta de tsjinst fen ’e kening.
31 Fen ’e Hebroniten wier Jeria it haed; der is
ûndersiik dien nei de Hebroniten neffens hjar
stamhuzen en neffens hjar slachten, yn it
fjirtichste jier fen Davids keninkryk, en der
binne krigele helten ûnder hjarren foun to
Jaëzer yn Gileäd.
32 En syn broerren wierne feardige mannen,

twa tûzen en saunhûndert haden fen stamhuzen; en de kening David stelde hjar oer de Rubeniten en Gaditen en de heale stam fen 'e Manassiten, for alle saek fen God en for de kening sines.

HAEDSTIK 27.

1 En dit wierne Israëls bern neffens hjar tal, de haden fen 'e stamhuzen, en de oersten fen tûzen en fen hûndert, en hjar foarmannen, dy't de kening tsjinnen yn alle saek fen 'e ôfdielingen, dy't moanne oan moanne alle moannen fen it jier opkamen en ôfgyngen; elke ôfdieling wier fjouwer en tweintich tûzen man.
2 Oer de earste ôfdieling, for de earste moanne, stie Jasóbeäm, de soan fen Sabdiël, en by syn ôfdieling wierne fjouwer en tweintich tûzen man.
3 Fen 'e soannen fen Peares wier hy it haed fen al de oersten fen it leger for de earste moanne.
4 En oer de ôfdieling for de twade moanne stie Dodai, de Ahohyt, en oer syn ôfdieling wier Mikloth ek bifelhawwer; by syn ôfdieling wierne ek fjouwer en tweintich tûzen.
5 De trêdde oerste fen it leger, for de trêdde moanne, wier Benaja, de soan fen 'e preester Jojada, dy wier it haed; en by syn ôfdieling wierne ek fjouwer en tweintich tûzen.
6 Dyselde Benaja wier ien fen 'e tritich helten en de earste fen 'e tritich; en oer syn ôfdieling stie Ammisabad, syn soan.
7 De fjirde, for de fjirde moanne, wier Asahel, de broer fen Joäb, en nei him Sebadja, syn soan; en by syn ôfdieling wierne ek fjouwer en tweintich tûzen.
8 De fyfte, for de fyfte moanne, wier de oerste Samhut, de Jisrahyt; en by syn ôfdieling wierne ek fjouwer en tweintich tûzen.
9 De sechste, for de sechste moanne, wier Ira, de soan fen Ikkes de Tekoyt; en by syn ôfdieling wierne ek fjouwer en tweintich tûzen.
10 De saunde, for de saunde moanne, wier Heles de Pelonyt, út 'e soannen fen Efraïm; by syn ôfdieling wierne ek fjouwer en tweintich tûzen.
11 De achtste, for de achtste moanne, wier Sibbechai de Hussathyt, fen 'e Searahiten; by syn ôfdieling wierne ek fjouwer en tweintich tûzen.
12 De njoggende, for de njoggende moanne, wier Abiëzer de Annethothyt, fen 'e Benjaminiten; by syn ôfdieling wierne ek fjouwer en tweintich tûzen.
13 De tsjiende, for de tsjiende moanne, wier Maharai de Netofathyt, fen 'e Searahiten; by syn ôfdieling wierne ek fjouwer en tweintich tûzen.
14 De alfte, for de alfte moanne, wier Benaja de Pirathonyt, út 'e soannen fen Efraïm; by syn ôfdieling wierne ek fjouwer en tweintich tûzen.
15 De toalfte, for de toalfte moanne, [pag. 435] wier Heldai de Netofathyt, fen Othniël; by syn ôfdieling wierne ek fjouwer en tweintich tûzen.
16 En oer Israëls stammen stiene dizzen ta foarst: oer de Rubeniten Eliëzer, de soan fen Sichri; oer de Simeoniten Sefatja, de soan fen Maächa;
17 oer de Leviten Hasabja, de soan fen Kemuël; oer de Aäroniten Sadok;
18 oer Juda Elihu út 'e broerren fen David; oer Issaskar Omri, de soan fen Michaël;
19 oer Sebulon Jismaja, de soan fen Obadja; oer Naftali Jearimoth, de soan fen Asriël;
20 oer de bern fen Efraïm Hoseä, de soan fen Asasja; oer de heale stam fen Manasse Joël, de soan fen Pedaja;
21 oer heale Manasse yn Gileäd Jiddo, de soan fen Secharja; oer Benjamin Jaäsiël, de soan fen Abner;
22 oer Dan Asareël, de soan fen Jeroham. Dat wierne de oersten fen Israëls stammen.
23 Mar David naem it tal fen dy tweintich jier âld en dêrûnder wierne net op, hwent de Heare hie sein dat Er Israël formannichfâldigje scoe as de stjerren fen 'e himel.
24 Joäb, de soan fen Seruja, wier bigoun to tellen, mar hy brocht it net ta in ein, omdat der greate grime troch oer Israël kaem; dêrom is it tal net opnommen yn 'e telling fen 'e kroniken fen 'e kening David.
25 En oer de skathuzen fen 'e kening stie Asmaveth, de soan fen Adiël; en oer de skathuzen op it lân, yn 'e stêdden en yn 'e doarpen en yn 'e toerren, stie Jonathan, de

soan fen Uzzia.
26 En oer it folk op it lân en yn ’e lânbou stie
Esri, de soan fen Kelub.
27 En oer de wyngerts gyng Simeï de
Ramathyt; en oer de foarrieden opslein út ’e
wyngerts gyng Sabdi de Sifinyt.
28 En oer de olivebeammen en de wylde
figebeammen yn ’e delling gyng Baälhanan de
Gederyt; en oer de foarrieden oalje gyng Joäs.
29 En oer de kij dy’t yn Saron weiden gyng
Sitrai de Saronyt; en oer de kij yn ’e dellingen
gyng Safat, de soan fen Adki.
30 En oer de kamielen gyng Obil de Ismaëlyt;
en oer de ezelinnen gyng Jehdeja de
Meronothyt.
31 En oer it lytsfé gyng Jasis de Hagaryt. Dat
wierne allegearre oersten fen ’e kening David,
steande en geande oer syn have.
32 En Jonathan, Davids omke, wier riedshear,
in kindich man en teffens kenner fen ’e wet;
en Jehiël, de soan fen Hachmoni, wier by de
soannen fen ’e kening.
33 En Achitófel wier riedshear by de kening;
en Husai de Arkyt wier de kening syn frjeon.
34 En nei Achitófel kamen Jojada, de soan fen
Benaja, en Abjathar; en Joäb wier de
kriichsoerste fen ’e kening.

HAEDSTIK 28.

1 Do rôp David al de oersten fen Israël, de
oersten fen ’e stammen en de oersten fen ’e
ôfdielingen, dy’t de kening tsjinnen, en de
oersten fen tûzen en de oersten fen hûndert,
en de oersten oer al de have en al it fé fen ’e
kening en fen syn soannen, mei de
hoftsjinners en de helten, ja alle krigel helt,
byinoar to Jeruzalem.
2 En de kening David joech him oerein op
syn foetten, en hy sei: Harkje nei my, myn
broerren en myn folk! Ik sels hie yn it herte
foar my nommen, in hûs fen rêst to bouwen
for de arke fen it forboun des Heare en for de
foetbank fen ’e foetten fen ús God, en ik haw
tarissing makke om to bouwen.
3 Mar God hat tsjin my sein: Dû scilst myn
namme gjin hûs bouwe, hwent dû bist in
kriichsman en dû hast gâns bloed forgetten.
4 Dochs hat de Heare, de God fen Israël, út
myn hiele stamhûs my útkard om kening oer
Israël to wêzen yn der ivichheit; hwent Hy hat
Juda útkard ta foarst, en út it hûs fen Juda
myn stamhûs, en fen ús heite soannen hat Er
oan my bihagen hawn, om my kening to
meitsjen oer hiele Israël.
5 En fen al myn soannen — hwent de Heare
hat my forskate soannen jown — hat Er myn
soan Salomo útkard om to sitten op ’e troan
fen des Heare keninkryk oer Israël.
6 En Hy hat tsjin my sein: Dyn soan [pag. 436]
Salomo, dy scil myn hûs en myn foarhôven
bouwe; hwent Ik haw him útkard ta in soan,
en Ik scil him ta in heit wêze;
7 en Ik scil syn keninkryk bifêstigje oant yn
ivichheit, as er it úthâlde mei myn geboaden
en myn rjuchten to dwaen, lyk as hjoed de
dei.
8 Nou den, foar de eagen fen hiele Israël, de
gemeinte des Heare, en foar de earen fen ús
God, ûnderhâld en siikje al de geboaden fen ’e
Heare jimme God; dat jimme dit goede lân
erflik bisitte scille, en it jimme bern nei jimme
ervje litte meije oant yn ivichheit.
9 En dû, myn soan Salomo, ken de God fen
dyn heit, en tsjinje Him mei in folslein herte
en mei in réfeardige siel; hwent de Heare
ûndersiket alle herten, en Hy wit alle optinksel
fen ’e tinzen. Astû Him sikest, scil Er Him fen
dy fine litte, mar astû Him forlitst, den scil Er
dy forstjitte oant yn ivichheit.
10 Tink der den om dat de Heare dy útkard
hat om in hûs to bouwen ta in hillichdom;
gean moedich oan it wirk.
11 En David joech syn soan Salomo in bistek
fen it skip fen ’e timpel mei syn gebouwen en
syn skatkeamers en syn boppekeamers en syn
binnenkeamers, en fen it hûs fen it
forsoendeksel;
12 en in bistek fen alles hwet er yn ’e geast
hie: fen ’e foarhôven fen it hûs des Heare, en
fen al de keamers dêromhinne, en de
skatkeamers fcn Gods hûs, en de skatkeamers
fen ’e wijjeften;
13 en fen ’e ôfdielingen fen ’e preesters en fen
’e Leviten, en fen alle wirk en tsjinst yn it hûs
des Heare, en fen alle gerei for de tsjinst fen it
hûs des Heare;
14 fen alle gouden gerei for elke tsjinst,
neffens it gewicht oan goud; fen alle silveren
gerei for elke tsjinst neffens it gewicht;
15 en it gewicht oan goud for de gouden

ljochters en hjar gouden lampen, neffens it gewicht fen elke ljochter en syn lampen; en for de silveren ljochters, neffens it gewicht fen in ljochter en syn lampen, al nei de tsjinst fen elke ljochter;
16 en it goud neffens it gewicht for de tafel fen 'e toanbreaën, for elke tafel, en it silver for de silveren tafels;
17 en it kleare goud ta de foarken en ta de bekkens en ta de kannen, en ta de gouden tsjelken neffens it gewicht fen elke tsjelk; allyksa ta de silveren tsjelken, neffens it gewicht fen elke tsjelk;
18 en ta it reekalter fen lottere goud neffens it gewicht; en in bistek fen 'e wein, fen 'e gouden cherubs, dy't de wjukken útspriede scoene en de arke fen it forboun des Heare oerdekke.
19 Dat allegearre is my jown op skrift, fen 'e hân des Heare oer my; Hy hat alle wirk fen dit bistek makke.
20 En David sei tsjin syn soan Salomo: Wêz sterk en manmoedich, en gean oan it wirk, eangje net en wêz net forfeard; hwent de Heare God, myn God, scil mei dy wêze, Hy scil dy net ûntfalle noch dy forlitte, oantstû alle wirk ta de tsjinst fen it hûs des Heare foltôge hast.
21 En sjuch, dêr binne de ôfdielingen fen 'e preesters en fen 'e Leviten, ta alle tsjinst fen Gods hûs; fierders hastû by dy allerhanne kinstners, ré ta alle tsjinst; en allyksa de oersten en it hiele folk for al dyn saken.

HAEDSTIK 29.

1 Fierder sei de kening David tsjin de hiele gemeinte: Myn soan Salomo, de iennichste dy't God útkard hat, is jong en tear, en it wirk is great, hwent dit wirdt gjin paleis for in minske, mar for God de Heare.
2 En nou haw ik mei alle macht for it hûs fen myn God byinoarbrocht goud for it gouden, en silver for it silveren, en koper for it koperen, izer for it izeren, hout for it houten wirk, onyxstien en stien for it ynsetten, sierstien en bûnte stien, en allerhanne kostbere stien, en moarmerstien by de mannichte.
3 En omdat ik gefallichheit haw yn it hûs fen myn God, jow ik bûtendat ta it hûs fen myn God myn eigen goud en silver, oer alles hinne dat ik for it hûs fen it hillichdom byinoarbrocht haw:
4 trije tûzen talinten goud, goud fen Ofir, en saun tûzen talinten lottere silver, om dêr de mûrren fen 'e gebouwen mei oer to trekken;
5 goud for it gouden, en silver for it silveren gerei, en for alle wirk fen kinstnershân. Hwa is nou réfeardich om de Heare hjoed to bringen mei de folle hân?
6 Do brochten de oersten fen 'e stam-[pag. 437]huzen en de oersten fen Israëls stammen, en de oersten fen tûzen en fen hûndert, en de oersten oer it wirk fen 'e kening, frijwillige jeften;
7 en hja joegen ta de tsjinst fen it hûs Gods fiif tûzen talinten goud, en tsjien tûzen drachmen, en tsjien tûzen talinten silver, en achttjin tûzen talinten koper, en hûndert tûzen talinten izer.
8 En by hwa't edelstiente to finen wier, dy joegen dat ta de skat fen it hûs des Heare, ûnder de hân fen Jehiël de Gersonyt.
9 En it folk wier bliid om dy frijwillige jeften, hwent hja joegen de Heare frijwillich en mei in folslein herte; en de kening David forblide him ek mei greate blydskip.
10 En David priizge de Heare foar de eagen fen 'e hiele gemeinte, en David sei: Priizge binne Jo, Heare, God fen ús âffear Israël, fen ivichheit oant yn ivichheit.
11 Jowes, o Heare, is de greatme en de macht en de hearlikheit en de rom en de majesteit, ja alles yn 'e himel en op 'e ierde; Jowes, o Heare, is it keninkryk, en Jo binne it dy't Josels forheegje ta in haed oer alles.
12 En de rykdom en de eare binne foar jins oantlit, en Jo hearskje oer alle dingen; en yn jins hân is krêft en macht, ek hawwe Jo it yn 'e hân alles great en sterk to meitsjen.
13 Dêrom tankje wy Jo, ús God, en loovje jins hearlike namme.
14 Hwent hwa bin ik en hwet is myn folk, dat wy yn steat wêze scoene frijwillich safolle to jaen? Hwent it is allegearre fen Jo, en út jins hân hawwe wy it Jo werom jown.
15 Hwent wy binne frjemdlingen en bywenners foar jins oantlit, allyk as al ús âffears; ús dagen op ierde binne in skaed allyk, en sûnder hope.

16 Heare ús God, al dizze oerfloed dy’t wy byinoarbrocht hawwe om jins hillige namme in hûs to bouwen, it komt út jins hân, en it is jowes allegearre.
17 En ik wit, myn God, dat Jo it herte hifkje, en dat Jo in wolbihagen hawwe oan oprjuchtens; yn ’e oprjuchtens fen myn herte haw ik dit allegearre frijwillich jown, en nou haw ik mei blydskip sjoen, ho’t jins folk dat hjir byinoar is Jo ek frijwülich jown hat.
18 O Heare, Jo God fen ús âffears Abraham, Izaäk en Israël, biwarje dat sin en dy tinzen for ivich yn it hert fen jins folk, en rjuchtsje hjar hert ta Jo.
19 En jow myn soan Salomo in folslein herte, om to hâlden jins geboaden, jins tsjûgenissen en jins ynsettingen, en om alles to dwaen, en om it paleis to bouwen dêr’t ik tarissing for makke haw.
20 Dêrnei sei David tsjin ’e hiele gemeinte: Priizgje nou de Heare jimme God. Do priizge de hiele gemeinte de Heare, de God fen hjar âffears, en hja bûgden de holle en foelen del foar de Heare en foar de kening.
21 En de oare deis offeren hja de Heare slachtoffers, ek offeren hja de Heare brânoffers: tûzen koubisten, tûzen rammen, tûzen lammen, mei hjar drankoffers, en in mannichte fen slachtoffers for hiele Israël.
22 En hja ieten en dronken dy deis foar it oantlit des Heare mei greate blydskip, en hja makken Salomo, Davids soan, for de twade kear kening, en salven him de Heare ta foarst, en Sadok ta preester.
23 Sa kaem Salomo op ’e troan des Heare to sitten as kening yn it plak fen syn heit David; en hy hie foarspoed, en hiele Israël wier him ûnderhearrich.
24 En al de oersten en helden, ja ek al de soannen fen ’e kening David, joegen hjar ûnder de hân fen ’e kening Salomo del.
25 En de Heare makke Salomo op ’en heechsten great foar de eagen fen hiele Israël, en Hy joech him keninklike majesteit, lyk as gjin kening fen Israël foar him hawn hie.
26 Sa hie David, de soan fen Isai, den regearre oer hiele Israël.
27 En de dagen dy’t er oer Israël regearre hie, wierne fjirtich jier; to Hebron hie er saun jier regearre, en to Jeruzalem hie er trije en tritich jier regearre.
28 En hy stoar yn hege âlderdom, sêd fen ’e dagen, de rykdom en de eare; en syn soan Salomo waerd kening yn syn plak.
29 De skiednissen nou fen ’e kening David, de earste en de lêste, sjuch, dy [pag. 438] steane biskreaun yn ’e skiednissen fen ’e sjenner Samuël, en yn ’e skiednissen fen ’e profeet Nathan, en yn ’e skiednissen fen ’e sjenner Gad;
30 mei syn hiele keninkryk en syn macht, en de tiden dy’t oer him forroun binne, en oer Israël, en oer al de keninkriken fen ’e lânnen.

# IT TWADE BOEK FEN ’E KRONIKEN.

## HAEDSTIK 1.

1 En Salomo, de soan fen David, waerd bifêstige yn syn keninkryk, hwent de Heare, syn God, wier mei him en makke him op ’en heechsten great.
2 En Salomo spriek ta hiele Israël, ta de oersten fen tûzen en fen hûndert, en ta de rjuchters, en ta alle foarsten yn hiele Israël, de haden fen ’e stamhuzen;
3 en hja gyngen nei de hichte dy to Gibeon wier, Salomo en de hiele gemeinte mei him; hwent dêr stie de tinte fen Gods gearkomst, dy’t Mozes, de tsjinstfeint des Heare, makke hie yn ’e woastenije.
4 Mar David hie de arke Gods fen Kirjath Jeärim opfierd nei it plak dat David for hjar rémakke hie; hwent hy hie hjar in tinte opset to Jeruzalem.
5 Ek stie it koperen alter, dat Bezaleël de soan fen Uri, de soan fen Hur, makke hie, dêr foar de tabernakel des Heare. Salomo den en de gemeinte sochten dat op;
6 en Salomo offere dêr foar it oantlit des Heare, op it koperen alter dat by de tinte fen ’e gearkomst hearde, en hy offere der tûzen brânoffers op.

7 Dyselde nachts kaem God Salomo to
foaren, en sei tsjin him: Bigear hwet Ik dy jaen
scil.
8 En Salomo sei tsjin God: Jo hawwe greate
genede dien oan David, ús heit, en Jo hawwe
my kening makke yn syn plak.
9 Lit, o Heare God, jins wird oan ús heit
David den wier makke wirde; hwent Jo hawwe
my kening makke oer in folk, manmachtich as
it stof fen 'e ierde.
10 Jow my nou wysheit en wittenskip, dat ik
foar it oantlit fen dat folk útgean en yngean
mei; hwent hwa scoe dit greate folk fen jowes
rjuchtsje kinne?
11 Do sei God tsjin Salomo: Om't it herte dy
soks opjown hat, en dû gjin rykdom bigeard
hast, noch skatten, noch eare, noch de siele
fen dyn haters, en allikemin in lang libben,
mar dû wysheit en wittenskip for kar nommen
hast, om myn folk, dêr't Ik dy kening oer
makke haw, to rjuchtsjen,
12 dêrom wirde de wysheit en de wittenskip
dy jown, en bûtendien scil Ik dy ek rykdom en
skatten en eare jaen, lyk as gjin kening foar dy
ea hawn hat, en lyk as der nei dy gjin wêze
scil.
13 Do gyng Salomo fen 'e tinte fen 'e
gearkomst op 'e hichte to Gibeon werom nei
Jeruzalem; en hy regearre oer Israël.
14 En Salomo brocht weinen en ruters
byinoar, oant er fjirtjinhûndert weinen hie en
toalve tûzen ruters; en hy lei se yn 'e
weinstêdden, en by de kening to Jeruzalem.
15 En de kening samle safolle silver en goud
to Jeruzalem dat it de wearde fen stien krige,
en safolle sederhout dat it de wearde fen 'e
wylde figebeammen krige, dy't yn 'e legen
waekse.
16 En der wier útfier fen hynders for Salomo
út Egypte en út Kwé; de keapljue fen 'e kening
hellen se út Kwé for de priis.
17 En hja teagen op, en fierden út Egypte: in
wein for seishûndert sikkel silver, en in
hynder for hûndert en fyftich; en sa fierden
hja dy troch hjar hân út for al de keningen fen
'e Hethiten en for de keningen fen Aram.

HAEDSTIK 2.

1 En Salomo tocht der oer in hûs to bouwen
for de namme des Heare, en in hûs for syn
keninkryk.
2 En Salomo munstere sauntich tûzen [pag.439]
oandragers, en tachtich tûzen stienhouwers
yn it berchtme, en trije tûzen en seishûndert
opsichters oer hjarren.
3 Do die Salomo de boade oan Huram, de
kening fen Tyrus, sizzende: Lyk as jo dien
hawwe oan David, ús heit, en him
sederbeammen stjûrd hawwe, dat er him in
hûs bouwe mocht ta in wenning, doch sa ek
oan my.
4 Sjuch, ik scil de namme fen 'e Heare myn
God in hûs bouwe, om Him to hilligjen, om
reekwirk fen swietrokige krûden foar syn
oantlit oan to stekken, en it toanbrea
oanhâldend ré to setten, en de brânoffers
moarns en jouns to bringen, op 'e sabbatten
en op 'e nije moannen en op 'e stelde
heechtiden fen 'e Heare ús God — itjinge
ivich leit op Israël.
5 En it hûs dat ik bouwe wol, scil great wêze;
hwent ús God is greater as alle goaden.
6 Alhowol, hwa scoe yn steat wêze Him in
hûs to bouwen, Him dy't de himel, ja de himel
der himelen, net bifetsje kin? Hwa bin ik den
dat ik Him in hûs bouwe scoe, as allinnich om
reekwirk foar syn oantlit oan to stekken?
7 Biskik my nou den in kinstner om goud en
silver en koper en izer en poarper en karmyn
en himelsblau to biarbeidzjen, en dy't
ûnderlein is yn it útsnijen fen snijwirk, mei de
kinstners dy't ik by my haw yn Juda en to
Jeruzalem, dy't ús heit David al bisteld hat.
8 Stjûr my ek seder-, sipresse- en sandelhout
út 'e Libanon, hwent ik wit dat jins
tsjinstfeinten kindich binne yn it kapjen fen it
hout fen 'e Libanon; en sjuch, myn
tsjinstfeinten scille mei jins tsjinstfeinten
oparbeidzje,
9 en dat om my by de mannichte hout ré to
meitsjen, hwent it hûs dat ik bouwe wol scil
great en wûnder wêze.
10 En sjuch, ik scil jins tsjinstfeinten, de
kappers dy't it hout kapje, tweintich tûzen kor
weet en tweintich tûzen kor koarn en
tweintich tûzen bath wyn en tweintich tûzen
bath oalje ta spize jaen.
11 En Huram, de kening fen Tyrus, sei yn in
skriuwen dat er Salomo stjûrde: Om't de

Heare syn folk ljeafhat, hat Er jo ta kening oer
hjar steld.
12 Fierder sei Huram: Priizge sij de Heare, de
God fen Israël, dy't de himel en de ierde
makke hat, dat Er de kening David in wize
soan biskikt hat, feardich fen ynsjuch en
forstân, om in hûs to bouwen for de Heare en
in hûs for syn keninkryk.
13 Dêrom stjûr ik by dizzen in kinstner,
feardich fen forstân, Huram Abi,
14 de soan fen in frou út 'e dochters fen Dan,
mar hwaens heit in man fen Tyrus is,
ûnderlein yn it biarbeidzjen fen goud en fen
silver, fen koper, fen izer, fen stien en fen
hout, fen poarper, fen himelsblau en fen fyn
linnen en fen karmyn, en om allerhanne
snijwirk út to snijen, en om allerhanne
fornimstige útfining to dwaen dy't him
foarslein wirde scil, mei jins kinstners en de
kinstners fen jimme heit, myn hear David.
15 Lit myn hear syn tsjinstfeinten de weet en
it koarn, de oalje en de wyn, dy't er tasein hat,
den mar stjûre.
16 En wy scille beammen fen 'e Libanon
kapje, safolle as jo nedich binne, en wy scille
se jo oer de sé nei Jafo flotsje, dat jo se dêrwei
ophelje meije nei Jeruzalem.
17 En Salomo telde al de útlanners dy't yn it
lân fen Israël wennen, neffens de telling sa't
David, syn heit, se teld hie, en der waerden
foun hûndert en trije en fyftich tûzen en
seishûndert.
18 En sauntich tûzen fen hjarren makke er
oandrager, en tachtich tûzen stienhouwer yn
it berchtme, en trije tûzen en seishûndert
opsichter om it folk arbeidzje to litten.

HAEDSTIK 3.

1 En Salomo bigoun it hûs des Heare to
bouwen to Jeruzalem, op 'e berch Moria, dêr't
Er David, syn heit, to foaren kommen wier, op
it plak dat David rémakke hie, op 'e têrskflier
fen Ornan de Jebusyt.
2 En hy bigoun to bouwen yn 'e twade
moanne, de twade deis, it fjirde jiers fen syn
keninkryk.
3 En dit binne de grounfêsten sa't Salomo it
hûs Gods boud hat: de langte yn jelnen
neffens de âlde miette wier sechstich jelne, en
de breedte tweintich jelne.
4 En de pij dy't derfoar stie wier yn 'e [pag. 440]
langte, neffens de breedte fen it hûs, tweintich
jelne, en de hichte hûndert en tweintich; en
hy teach it fen binnen oer mei kleare goud.
5 En it greate hûs biklaeide er mei
sipressehout; dêrnei teach er dat wer oer mei
fyn goud, en makke dêr palmbeamte en
slingerwirk op.
6 Ek teach er it hûs oer mei kostbere stien ta
forsiering; en it goud wier goud fen Parwaïm.
7 Sa teach er it hûs, de balken, de drompels,
en de mûrren en hjar doarren oer mei goud;
en op 'e mûrren snie er cherubs út.
8 Fierders makke er it hûs fen it hillige der
hilligen; de langte dêrfen, neffens de breedte
fen it hûs, wier tweintich jelne, en syn breedte
tweintich jelne; en hy teach it oer mei fyn
goud, for seishûndert talinten;
9 en it gewicht fen 'e spikers wier fyftich
sikkel goud. Ek teach er de boppesealen oer
mei goud.
10 En yn it hûs fen it hillige der hilligen
makke er twa cherubs, byldhouwirk, en hy
teach se oer mei goud.
11 En de wjukken fen 'e cherubs, dêr wier de
langte fen tweintich jelne; de wjuk fen 'e
earste, fiif jelne lang, roerde de mûrre fen it
hûs, en syn oare wjuk, fiif jelne lang, roerde de
wjuk fen 'e twade cherub;
12 allyksa roerde de wjuk fen 'e twade
cherub, fiif jelne lang, de mûrre fen it hûs,
wylst syn oare wjuk, fiif jelne lang, fêstsiet oan
'e wjuk fen 'e earste cherub.
13 Sa hâldden dy cherubs de wjukken
útspraet, tweintich jelne; en hja stiene op hjar
foetten, mei it oantlit nei it hûs ta
14 Ek makke er it foarkleed, fen himelsblau
en poarper en karmyn en fyn linnen; en hy
makke dêr cherubs op.
15 Fierders makke er foar it hûs twa pylders,
fiif en tritich jelne oan 'e hichte, mei in kop
der boppe op fen fiif jelne.
16 Ek makke er krânsen fen slingerwirk, en
sette se boppe op 'e pylders; fierders makke er
hûndert granaetappels, en sette dy twisken it
slingerwirk.
17 En hy rjuchte de pylders op foar de timpel,
de iene oan 'e rjuchterhân en de oare oan 'e
lofterhân; en hy neamde de namme fen 'e
rjuchter Jachin, namme fen 'e lofter Boäs.

HAEDSTIK 4.

1 Fierders makke er in koperen alter; tweintich jelne wier de langte dêrfen, en tweintich jelne de breedte, en tsjien jelne de hichte.

2 Ek makke er fen getten wirk de sé; tsjien jelne wier dy fen 'e iene rânne oant de oare rânne hielendal yn it roun, en fiif jelne wier hja oan 'e hichte, en in line fen tritich jelne koe hjar yn it roun omspanne.

3 En dêr ûnderoan hielendal om hinne hie hja ôfbyldingen fen kij, tsjien jelne; dy hie de sé hielendal yn it roun, twa rigels kij, tagelyk mei hjar getten út ien stik.

4 Hja stie op toalve kij: trije seagen nei it Noarden, en trije seagen nei it Westen, en trije seagen nei it Suden, en trije seagen nei it Easten, en de sé stie der boppe op; en mei it efterst stienen hja allegearre nei binnen ta.

5 En hjar tsjokte wier in hânbreed, en hjar rânne wier makke as de rânne fen in tsjelk, in bloeijende leelje; hja hâldde trije tûzen bath.

6 En hy makke tsjien waskfetten, en sette fiif oan 'e rjuchter en fiif oan 'e lofter hân, om dêryn to waskjen; it gerei fen it brânoffer waerd dêryn skjinmakke, mar de sé wier for de preesters to waskjen.

7 Hy makke ek tsjien gouden ljochters, neffens it foarskrift, en sette se yn 'e timpel, fiif oan 'e rjuchterhân en fiif oan 'e lofterhân.

8 Ek makke er tsjien tafels, en sette se yn 'e timpel, fiif oan 'e rjuchterhân en fiif oan 'e lofterhân; en allyksa makke er hûndert gouden offerskealen.

9 Fierders makke er it foarhôf fen 'e preesters, en it greate foarhôf, en de doarren fen it foarhôf, en teach hjar doarren oer mei koper.

10 En de sé sette er oan 'e Súdside súdeastlik oan.

11 Fierders makke Huram de potten en de skeppen, en de offerskealen. Sa krige Hiram it wirk ôf dat er for de kening Salomo meitsje moast yn it hûs Gods:

12 de beide pylders mei de bollen en [pag. 441] de koppen boppe op 'e pylders, en de twa flechtwirken om de beide bollen fen 'e koppen boppe op 'e pylders to bidekken;

13 en de fjouwerhûndert granaetappels for de beide flechtwirken, twa rigels granaetappels for elk flechtwirk, om de beide bollen fen 'e koppen boppe op 'e pylders to bidekken.

14 Ek makke er de ûnderstellen, en de waskfetten op 'e ûnderstellen;

15 en de sé, en de toalve kij dêrûnder;

16 en de potten, en de skeppen, en de foarken, en al hjar gerei makke Huram Abi de kening Salomo for it hûs des Heare, fen glânzgjend koper.

17 Yn 'e kontrei fen 'e Jordaen geat de kening se yn tichte ierde, twisken Sukkoth en Seréda.

18 En Salomo makke al dat gerei yn sa'n greate mannichte, dat it gewicht fen it koper net to roaijen wier.

19 En Salomo makke alle gerei dat for Gods hûs wier, en it gouden alter, en de tafels dêr't it toanbrea op stean moast;

20 en de ljochters mei hjar lampen, dy't neffens foarskrift opstitsen wirde moasten foar it koar, fen it fynste goud;

21 en de blommen en de lampen en de snuters fen goud; it wier ien en al goud allegearre;

22 en de messen, en de offerskealen, en de reekpannen, en de wiereekfetten fen fyn goud; en fen goud wierne de yngong fen it hûs, syn binnendoarren nei it hillige der hilligen, en de doarren fen it hûs nei it skip fen 'e timpel.

HAEDSTIK 5.

1 Do't al it wirk dat Salomo oan it hûs des Heare die, den ôf wier, brocht Salomo dêr de wijde jeften fen David, syn heit; en it silver en it goud en al it gerei sette er yn 'e skatkeamers fen Gods hûs.

2 En Salomo rôp de âldsten fen Israël en al de haden fen 'e stammen, de oersten fen 'e stamhuzen ûnder Israëls bern, byinoar to Jeruzalem, om de arke fen it forboun des Heare op to heljen út 'e stêd fen David, dat is Sion.

3 En al de mannen fen Israël forsamlen hjar ta de kening op it feest, dat wier de saunde moanne.

4 Do't al de âldsten fen Israël den kommen wierne, namen de Leviten de arke op,

5 en brochten de arke, en de tinte fen 'e gearkomst, en al it hillige gerei dat yn 'e tinte wier, nei boppen; de levityske preesters

brochten se nei boppen.

6 En wylst de kening Salomo en de hiele gemeinte fen Israël, dy't mei him gearkommen wier, foar de arke stiene, offeren hja skiep en kij, safolle, dat der fen wegen de mannichte gjin tellen noch roaijen oan wier.

7 Dêrnei brochten de preesters de arke fen it forboun des Heare op hjar plak, yn it koar fen it hûs, yn it hillige der hilligen, ûnder de wjukken fen 'e cherubs.

8 Hwent de cherubs spraetten de beide wjukken oer it plak fen 'e arke, en de cherubs bidieken de arke en hjar draechstokken fen boppen.

9 En de draechstokken hiene dyder langte, dat de einen fen 'e draechstokken fen 'e arke ôf to sjen wierne, lyk foar it koar oer, mar fierder nei bûten ta wierne hja net to sjen; en hja stiet dêr oant hjoed de dei.

10 Der wier neat yn 'e arke as allinne de beide tafels dy't Mozes der by de Hoareb yn lein hie, do't de Heare in forboun mei Israëls bern makke by hjar úttocht út Egypte.

11 En it barde do't de preesters út it hillichdom gyngen — hwent al de preesters dy't bywêzich wierne hiene hjar hillige, sûnder ûnderskied fen ôfdieling —

12 en de Levityske sjongers allegearre meiinoar: Asaf, en Heman, en Jeduthun, en hjar soannen en hjar broerren, klaeid yn linnen, mei simbalen en mei harpen en siters biëasten it alter stiene, en by hjarren likernôch hûndert en tweintich preesters dy't op 'e trompetten bliezen,

13 it barde den do't de trompetters en de sjongers allegearre meiinoar in ienstimmich lûd hearre lieten om de Heare to priizgjen en to loovjen, en do't hja de stim útsetten mei de trompetten en mei de simbalen en mei de oare muzykynstruminten, en ta it: Loovje de Heare, hwent Hy is goed, hwent syn genede is [pag. 442] oant yn ivichheit! dat it hûs, it hûs des Heare, folle waerd mei in wolk.

14 En de preesters koene fen wegen dy wolk net stean om tsjinst to dwaen, hwent de hearlikheit des Heare folle Gods hûs.

## HAEDSTIK 6.

1 Do sei Salomo: De Heare hat sein, Hy woe wenje yn 'e donkerheit.

2 Mar ik haw Jo in hûs set ta in went, en in fêst plak ta jins ivige wenning.

3 Dêrnei kearde de kening it oantlit om, en seinge de hiele gemeinte fen Israël, en de hiele gemeinte fen Israël stie.

4 En hy sei: Priizge sij de Heare, de God fen Israël, dy't mei syn mûle spritsen hat ta myn heit David, en it mei syn hân folbrocht hat, sizzende:

5 Sûnt de deis dat Ik myn folk Israël út Egyptelân laette, haw Ik gjin stêd útkard út al de stammen fen Israël om in hûs to bouwen, dat myn namme dêr wêze scoe, noch in minske útkard om foarst to wêzen oer myn folk Israël.

6 Mar Ik haw Jeruzalem útkard dat myn namme dêr wêze scoe, en Ik haw David útkard dat hy stean scoe oer myn folk Israël.

7 Do't it nou yn myn heite Davids herte wier, in hûs to bouwen for de namme fen 'e Heare, de God fen Israël,

8 hat de Heare tsjin myn heit David sein: Dat it yn dyn herte opkommen is myn namme in hûs to bouwen, dû hast der goed oan dien dat dat yn dyn herte opkommen is.

9 En dôch scilstû dat hûs net bouwe, mar dyn soan dy't út dyn heupe foartkomme scil, dy scil myn namme dat hûs bouwe.

10 En de Heare hat syn wird dat Er spritsen hie bifêstige, hwent ik bin kommen yn it plak fen David, myn heit, en ik sit op Israëls troan, lyk as de Heare spritsen hie, en ik haw de namme fen 'e Heare, de God fen Israël, it hûs boud,

11 en dêr plak biskikt for de arke, dêr't it forboun des Heare yn is, dat Er makke hat mei Israëls bern.

12 Do gyng er oerein foar it alter des Heare, foar Israëls hiele gemeinte oer, en spraette de hannen út;

13 hwent Salomo hie in koperen stoelte makke, en dat midden yn it foarhôf set; fiif jelne wier it oan 'e langte, en fiif jelne oan 'e breedte, en trije jelne oan 'e hichte; en hy gyng dêr by op, en foel foar Israëls hiele gemeinte op 'e knibbels, en spraette de hannen út nei de himel;

14 en hy sei: Heare, God fen Israël, der is gjin God lyk as Jo yn 'e himel noch op 'e ierde, Jo dy't it forboun en de goedginstichheit hâlde

oan jins tsjinstfeinten, dy't mei hjar hiele hert
wannelje foar jins oantlit;
15 Jo dy't jins tsjinstfeint David, myn heit,
hâlden hawwe hwet Jo him ûnthjitten hiene;
hwent mei de mûle hawwe Jo spritsen en mei
de hân foltôge, lyk as it hjoed de dei is.
16 En nou, Heare, God fen Israël, hâld jins
tsjinstfeint, myn heit David, den ek hwet Jo
him ûnthjitten hawwe, sizzende: Gjin minske
scil dy fen foar myn oantlit ôfsnien wirde, dy't
sitte mei op Israëls troan, byhwennear't dyn
soannen hjar wei tominsten rjuchthalde om
to wanneljen yn myn wet, lyk astû sels foar
myn oantlit wannele hast.
17 Lit, o Heare, God fen Israël, it wird nou
den wiermakke wirde, dat Jo spritsen hawwe
ta jins tsjinstfeint, ta David.
18 Mar scoe God sikerwier op 'e ierde wenje
by de minsken? Sjuch, de himel, ja de himel
der himelen kin Jo net bifetsje, hofollesto
minder dit hûs dat ik boud haw!
19 Kear Jo den ta it gebet fen jins tsjinstfeint
en ta syn smeekbea, o Heare myn God, om to
harkjen nei it gerop en nei it gebet dat jins
tsjinstfeint bidde mei foar jins oantlit,
20 dat jins eagen nacht en dei iepen wêze
meije oer dit hûs, oer it plak dêr't Jo fen sein
hawwe dat Jo jins namme dêr sette scoene,
om to harkjen nei it gebet dat jins tsjinstfeint
op dit plak bidde mei.
21 Harkje den nei de smeekbeaën fen jins
tsjinstfeint en fen jins folk Israël, dy't op dit
plak bidde meije, ja harkje fen jins wenplak, út
'e himel; en as Jo harkje, forjow den.
22 Byhwennear't immen sûndige hat tsjin syn
neiste, en hy wirdt op in eed ferge om himsels
to forflokken, en hy komt mei dy eed en flok
yn dit hûs foar jins alter, [pag. 443]
23 harkje Jo den út 'e himel, en kom fen
wegen, en doch jins tsjinstfeinten rjucht,
foroardieljende de ûngerjuchtige, jaende syn
wei op syn holle, en rjuchtfeardigjende de
rjuchtfeardige, him dwaende neffens syn
gerjuchtichheit.
24 En byhwennear't jins folk Israël forslein is
foar it oantlit fen 'e fijân, om't hja sûndige
hiene tsjin Jo, mar hja bikeare hjar, en bilide
jins namme, en bidde en smeke foar jins
oantlit yn dit hûs,
25 harkje Jo den út 'e himel, en forjow de
sûnde fen jins folk Israël, en bring se werom
yn it lân dat Jo hjarren en hjar âffears jown
hawwe.
26 Byhwennear't de himel sletten is en it net
reint, omt hja sûndige hawwe tsjin Jo, mar hja
bidde op dit plak, en bilide jins namme, en
bikeare hjar fen hjar sûnden, fornedere dat
hja wirde troch Jo,
27 harkje Jo den yn 'e himel, en forjow de
sûnde fen jins tsjinstfeinten en fen jins folk
Israël, hwent Jo meije hjarren de goede wei
leare dy't hja hawwe to gean, en jow rein op
jins lân, dat Jo jins folk jown hawwe ta in
erfenis.
28 Byhwennear't it honger is yn it lân,
byhwennear't de pest giet, byhwennear't de
brân yn it nôt sit of de hunichdauwe,
sprinkhoannen en libben gûd, byhwennear't
de fijân immen bineare yn it lân fen syn
poarten, hwetfor pleach of hwetfor sykte der
ek gean mei,
29 alle gebet, alle smeekbea, dy't hwet
minske ek of jins hiele folk Israël dwaen scil,
hwennear't hja kenne in elk de pleach fen syn
hert en de hannen útspriede yn dit hûs,
30 harkje Jo dernei út 'e himel, it fêste plak
fen jins wenning, en forjow, en jow in elk
neffens al syn wegen, lyk as Jo syn herte
kenne, hwent Jo allinnich kenne it herte fen 'e
minskene bern;
31 dat hja Jo freezje meije, om to wanneljen
yn jins wegen, al de dagen dy't hja libje scille
yn it lân dat Jo ús âffears jown hawwe.
32 Ja, ek nei de frjemdling, dy't net fen jins
folk Israël is, mar út in fier lân komt, om 'e
wille fen jins greate namme en fen jins sterke
hân en fen jins útstitsen earm, hwennear't hja
komme scille en bidde yn dit hûs,
33 harkje Jo den út 'e himel, út it fêste plâk
fen jins wenning, en doch neffens alles dêr't
dy frjemdling Jo om oanroppe scil; dat al de
folken fen 'e ierde jins namme kenne meije,
om Jo to freezjen lyk as jins folk Israël, en om
to witten dat jins namme útroppen is oer dit
hûs dat ik boud haw.
34 Byhwennear't jins folk úttsjucht yn 'e
striid tsjin syn fijânnen, op it paed dat Jo hjar
stjûre, en hja bidde ta Jo mei it oantlit nei de
stêd dy't Jo útkard hawwe, en nei it hûs dat ik
jins namme boud haw,

35 harkje den út ’e himel nei hjar gebet en nei
hjar smeekbea, en doch hjarren rjucht.
36 Byhwennear’t hja sûndige hawwe tsjin Jo,
hwent gjin minske is der dy’t net sûndiget, en
Jo binne grammoedich op hjar, en jowe hjar
oer oan ’e fijân, en hjar oerwinners fiere hjar
finzen foart nei in lân fierôf of tichteby,
37 mar hja komme ta hjarsels yn it lân dêr’t
hja finzen hinne fierd binne, en bikeare hjar,
en smeke yn it lân fen hjar finzenskip ta Jo,
sizzende: Wy hawwe sûndige, forkeard dien,
en goddeleas west;
38 en hja bikeare hjar ta Jo mei hjar hiele hert
en mei hjar hiele siel, yn it lân fen hjar
finzenskip, fen dyjingen dy’t hjar foartfierd
hawwe, en hja bidde mei it oantlit nei it lân
dat Jo hjar âffears jown hawwe, en nei de stêd
dy’t Jo útkard hawwe, en nei it hûs dat ik jins
namme boud haw,
39 harkje den út ’e himel, út it fêste plak fen
jins wenning, nei hjar gebet en hjar
smeekbeaën, en doch hjarren rjucht, en
forjow jins folk hwet hja tsjin Jo sûndige
hawwe.
40 Myn God, lit jins eagen nou dochs iepen
wêze for it gebet fen dit plak, en jins earen it
achtslaen.
41 Jow jo nou den op nei it sté fen jins rêst,
Heare God, Jo en de arke fen jins krêft! Lit jins
preesters, Heare God, klaeid wêze mei heil, en
lit jins ginstlingen hjar forbliidzje yn it goede.
42 O Heare God, wiis it oantlit fen jins
salvling net ôf; tink om ’e woldieden oan
David, jins tsjinstfeint. [pag. 444]

HAEDSTIK 7.

1 En do’t Salomo it bidden dien hie, saeide
it fjûr fen ’e himel en fortarde it brânoffer en
de slachtoffers; en de hearlikheit des Heare
folle it hûs.
2 En de preesters koene net yn it hûs des
Heare, hwent de hearlikheit des Heare hie it
hûs des Heare folle.
3 En do’t al de bern fen Israël it fjûr en de
hearlikheit des Heare op it hûs delsaeijen
seagen, knibbelen hja mei it oantlit nei de
ierde oer de flier, en oanbeaën, en priizgen de
Heare dat Er goed is, dat syn genede oant yn
ivichheit is.
4 En de kening en it hiele folk offeren
slachtoffers foar it oantlit des Heare.
5 En de kening Salomo offere oan
slachtoffers twa en tweintich tûzen kij en
hûndert en tweintich tûzen skiep. Sa wijden
de kening en it hiele folk it Godshûs yn,
6 wylst de preesters op hjar post stiene, en
de Leviten mei it spylark des Heare, dat de
kening David makke hie om de Heare to
loovjen, dat syn genede oant yn ivichheit is;
hja droegen Davids lofliet foar, en de
preesters bliezen foar hjar oer op ’e
trompetten, en hiele Israël stie heech oerein.
7 En Salomo hillige it midden fen it foarhôf
dat foar it hûs des Heare stie; hwent dêr hie er
de brânoffers en it fet fen ’e tankoffers
rémakke, om’t it koperen alter dat Salomo
makke hie it brânoffer en it spiisoffer en it fet
net hâlde koe.
8 Op ’e selde tiid hâldde Salomo ek feest,
saun dagen lang, hy en hiele Israël, in tige
greate gemeinte, fen ’e yngong nei Hamath ôf
oant de rivier fen Egypte ta.
9 En de achtste deis hâldden hja heechtiid,
hwent de ynwijing fen it alter hiene hja saun
dagen fierd, en it feest saun dagen.
10 En de trije en tweintichste deis fen ’e
saunde moanne liet er it folk werom gean nei
hjar tinten, bliid en woltomoed om it goede
dat de Heare David en Salomo en syn folk
Israël dien hie.
11 En do’t Salomo it hûs des Heare en it hûs
fen ’e kening ôf hie, en alles hwet Salomo yn it
herte opkommen wier, om dat yn it hûs des
Heare en yn syn eigen hûs to meitsjen, ta in
goed ein brocht hie,
12 kaem de Heare Salomo de nachts to
foaren, en sei tsjin him: Ik haw dyn gebet
heard, en My dit plak útkard ta in offerhûs.
13 As ik de himel taslút, dat it net reine wol,
of as Ik de sprinkhoannen gebied it lân keal to
fretten, of as Ik de pest ûnder myn folk stjûr,
14 en myn folk, oer hwa’t myn namme
útroppen is, fornederet him, en hja bidde en
siikje myn oantlit, en bikeare hjar fen hjar
forkearde wegen, den scil Ik hearre út ’e
himel, en hjar sûnden forjaen, en hjar lân
soun meitsje.
15 Nou scille myn eagen iepen wêze for it
gebet fen dit plak, en myn earen it acht slaen.
16 Sa haw Ik dit hûs den útkard en hillige, dat

myn namme dêr wêze mei oant yn ivichheit, en myn eagen en myn hert scille dêr alle dagen wêze.
17 En dy oangeande, astû wannelest foar myn oantlit lyk as David, dyn heit, wannele hat, en dochst neffens alles dat Ik dy hjitten haw, en myn ynsettingen en myn rjuchten hâldst,
18 den scil Ik de troan fen dyn keninkryk bifêstigje, lyk as Ik David, dyn heit, mei in forboun ûnthjitten haw, sizzende: Gjin man scil dy ôfsnien wirde dy't yn Israël hearskje mei.
19 Mar mochten jimme ôfkearich wirde, en myn ynsettingen en myn geboaden, dy't Ik foar jimme oantlit jown haw, forlitte, en hinnegean om oare goaden to tsjinjen en dy to oanbidden,
20 den scil Ik se út myn lân skoerre dat Ik hjarren jown haw, en dit hûs, dat Ik hillige haw oan myn namme, scil Ik foar myn oantlit weismite, en meitsje it ta in sprekwird en spotslach ûnder alle folken.
21 En dit hûs, dat heech west hat, elkenien dy't foarbykomt scil him der oer bisauwe, en freegje: Hwerom hat de Heare sa dien mei dit lân en mei dit hûs?
22 En hja scille sizze: Om't hja de Heare, de God fen hjar âffears, dy't hjar út Egypte fierd hie, forlitten hawwe, en hawwe hjar ôfjown mei oare goaden en dy oanbidden en dy tsjinne, dêrom hat Er al dat kwea oer hjar brocht. [pag. 445]

HAEDSTIK 8.

1 En it barde op it ein fen 'e tweintich jier, do't Salomo it hûs des Heare en syn eigen hûs set hie,
2 dat Salomo de stêdden boude dy't Huram Salomo jown hie, en se Israëls bern joech to wenjen.
3 Dêrnei teach Salomo nei Hamath Soba, en hy naem it mei gewelt.
4 En hy boude Tadmor yn 'e woastenije, en al de opslachstêdden dy't er yn Hamath boude.
5 Fierders boude er Heech Beth Hoaron en Leech Beth Hoaron ta fêstingen mei mûrren, poarten en skoattels.
6 Allyksa Baälath en al de opslachstêdden dy't Salomo hie, en al de weinstêdden, en de ruterstêdden, en alles dêr't Salomo's bigearte nei útgyng om it to bouwen, to Jeruzalem, en yn 'e Libanon, en yn it hiele lân fen syn biwâld.
7 Al it folk dat oerbleaun wier fen 'e Hethiten en de Amoariten en de Feareziten en de Heviten en de Jebusiten, dy't net ta Israël bihearden —
8 dy hjar bern dy't nei hjarren yn it lân oerbleaun wierne, dy't Israëls bern net útroege hiene, liet Salomo opkomme om hearetsjinst to dwaen, oant hjoed de dei ta.
9 Fen Israëls bern lykwols naem Salomo gjin slaven for syn wirk, mar hja wierne kriichsljue, en oersten fen syn útkarde striders, en oersten fen syn weinen en fen syn ruters.
10 En it wierne de heechste foarmannen fen 'e kening Salomo, twahûndert en fyftich, dy't it to sizzen hiene oer it folk.
11 En Salomo liet de dochter fen Farao ophelje út Davids stêd, nei it hûs dat er for hjar set hie; hwent hy sei: Gjin frou scil wenje yn it hûs fen David, de kening fen Israël, hwent it is hillich, om't de arke des Heare dêr west hat.
12 Do offere Salomo de Heare brânoffers op it alter des Heare dat er set hie foar de pij.
13 Dêr moasten hja neffens de eask fen elke dei op offerje, lyk as Mozes hjitten hie, op 'e sabbatten, en mei de nije moannen, en op 'e stelde heechtiden trijeris jiers: op it feest fen it ûnsûrre brea, en op it feest fen 'e wiken, en op it leafhuttefeest.
14 Ek fordielde er neffens it foarskrift fen syn heit David de preesters oer hjar tsjinsten, in elk yn syn oarder, en de Leviten oer hjar posten om to lofsjongen en to tsjinjen for de preesters neffens de eask fen elke dei, en de poartewachters, in elk yn syn oarder, oer alle poarten; hwent sa wier it gebot fen David, de man Gods.
15 En hja gyngen net bûten it gebot fen 'e kening oangeande de preesters en de Leviten, en yn gjin inkeld ding fen 'e skatkeamers.
16 Sa kaem it hiele wirk fen Salomo ta stân, fen 'e dei ôf dat it hûs des Heare grounfêste waerd oant syn foltôging ta: it hûs des Heare wier klear.
17 Do teach Salomo nei Ezeon Geber en nei Eloth, oan 'e séwâl yn it lân fen Edom.

18 En Huram stjûrde him troch de hân fen
syn tsjinstfeinten skippen en tsjinners dy't de
sé koene; en hja kamen mei Salomo's
tsjinstfeinten yn Ofir, en hellen dêr
fjouwerhûndert en fyftich talint goud wei, dat
hja brochten ta de kening Salomo.

HAEDSTIK 9.

1 En do't de keninginne fen Skeba hearde
fen Salomo's rom, kaem hja to Jeruzalem, om
Salomo to hifkjen mei riedsels, en by hjar hie
hja in tige greate staesje, en kamielen,
tôgjende krûderijen en goud by de mannichte
en edelstiente; en ta Salomo kommen, lei hja
him alles foar dat hja yn hjar hert bitocht hie.
2 En Salomo joech hjar útslútsel fen al hjar
wirden; en gjin ding wier Salomo forbirgen,
dêr't er hjar gjin útslútsel fen joech.
3 Do't de keninginne fen Skeba den al de
wysheit fen Salomo seach, en it hûs dat er
boud hie,
4 en de spize fen syn tafel, en it sitten fen
syn tsjinstfeinten, en it stean fen syn tsjinners
en hjar klean, en syn skinkers en hjar klean, en
de treppen dêr't er by op gyng nei it hûs des
Heare, do rekke hja bûten hjarsels,
5 en hja sei tsjin 'e kening: It hat de suvere
wierheit west hwet ik yn myn lân [pag. 446] fen
jins redenen en fen jins wysheit heard haw;
6 en ik haw hjar wirden net leauwe wollen,
oant ik kommen bin en it mei eigen eagen
sjoen haw; en sjuch, de helte fen jins greate
wysheit wier my net trochdien; jo geane de
rom dy't ik heard haw fier to boppe.
7 Loksillich binne jins mannen, en loksillich
dizze jins tsjinstfeinten, dy't aloan foar jins
oantlit steane en jins wysheit hearre.
8 Priizge mei wêze de Heare jins God, dy't
bihagen yn jo hawn hat, om jo op syn troan to
setten, de Heare jins God ta in kening.
Oermits jins God Israël ljeafhat, om it op to
rjuchtsjen oant yn ivichheit, dêrom hat Er jo
ta kening oer hjar steld, om rjucht en
gerjuchtichheit to dwaen.
9 En hja joech de kening hûndert en
tweintich talinten goud, en krûderijen en
edelstiente yn greate mannichte; safolle
krûderij as de keninginne fen Skeba de kening
Salomo joech, hie der nea earder west.
10 Fierders fierden Hirams tsjinstfeinten en
Salomo's tsjinstfeinten, dy't goud út Ofir
hellen, ek sandelhout en edelstiente oan.
11 En fen dat sandelhout makke de kening
treppen for it hûs des Heare en for it hûs fen 'e
kening, en siters en harpen for de sjongers;
soks wier ek net earder sjoen yn it lân fen
Juda.
12 En de kening Salomo joech de keninginne
fen Skeba alles hwet hja bigearde, hwet hja
mar hawwe woe, bûten itjinge dat hja de
kening sels brocht hie. Dêrnei gyng hja
werom, en teach nei hjar lân, hja en hjar
tsjinstfeinten.
13 En it gewicht fen it goud dat hja Salomo
alle jierren opbrochten, wier seishûndert en
seis en sechstich gouden talinten,
14 bûten itjinge dat de kreamers en de
keapljue oanfierden; wylst ek al de keningen
fen Arabië en de steedhâlders fen dat lân goud
en silver nei Salomo stjûrden.
15 En de kening Salomo makke twahûndert
greate skylden fen plette goud; seishûndert
sikkel goud brûkte er ta elk great skyld;
16 allyksa trijehûndert lytse skylden fen plette
goud; trijehûndert sikkel goud brûkte er ta elk
lyts skyld; en de kening sette se yn it wâldhûs
fen 'e Libanon.
17 Fierders makke de kening in greate
elpenbienen troan, en teach dy oer mei kleare
goud.
18 En de troan hie seis treppen, en in gouden
foetbank dy't oan 'e troan fêstsiet, en
leuningen oan wearskanten fen 'e sit, en twa
liuwen stiene by de leuningen.
19 En toalve liuwen stiene dêr oan
wearskanten op 'e seis treppen; soks is der yn
gjin keninkryk ea makke.
20 Ek wier al it drinkensreau fen 'e kening
Salomo fen goud, en al it gerei yn it wâldhûs
fen 'e Libanon fen fyn goud; it silver waerd yn
Salomo's dagen net rekkene.
21 Hwent de kening hie skippen dy't nei
Tarsis fearen mei Hirams feinten; ienris yn 'e
trije jier kamen dy skippen fen Tarsis werom,
ynhawwende goud en silver, elpenbien en
apen en pauwen.
22 Sa waerd de kening Salomo greater as al de
keningen fen 'e ierde, sawol yn rykdom as yn
wysheit.
23 En al de keningen fen 'e ierde sochten

Salomo’s oantlit, om syn wysheit to hearren dy’t God him yn it herte jown hie;
24 en hja namen in elk syn jefte mei, silvergûd en goudgûd, en klean, wapens, en krûderijen, hynders en mûlezels, alle jierren weroan.
25 Fierders hie Salomo fjouwer tûzen hynstestâllen, en weinen, en toalve tûzen ruters, en hy lei se yn ’e weinstêdden, en by de kening to Jeruzalem.
26 En hy hearske oer al de keningen fen ’e Eufraet oant it lân fen ’e Filistinen, en oant de grins fen Egypte.
27 Ek makke de kening it silver to Jeruzalem sa machtich as stien, en it sederbeamte like machtich as de wylde figebeammen dy’t yn it lege fjild steane.
28 En hja fierden Salomo hynders oan út Egypte en út alle lânnen.
29 Salomo’s oare skiednissen lykwols, de eardere en de lettere, steane dy net biskreaun yn it skiedboek fen ’e profeet Nathan, en yn ’e profesije fen Ahia, de Silonyt, en yn ’e gesichten fen Jedi de [pag. 447] sjenner oangeande Jerobeäm, de soan fen Nebat?
30 En Salomo hat to Jeruzalem fjirtich jier regearre oer hiele Israël.
31 En Salomo is rêst mei syn âffears, en bigroeven yn ’e stêd fen David, syn heit; en syn soan Rehabeäm waerd kening yn syn plak.

HAEDSTIK 10.

1 En Rehabeäm teach nei Sichem, hwent hiele Israël wier to Sichem kommen om him kening to meitsjen.
2 En it barde do’t Jerobeäm, de soan fen Nebath, dat hearde, wylst er yette yn Egypte wier — hwent dêrhinne wied er flechte fen it oantlit fen ’e kening Salomo — dat Jerobeäm út Egypte weromkaem.
3 En hja diene de boade en lieten him roppe. Sa kaem Jerobeäm mei hiele Israël, en hja sprieken ta Rehabeäm, sizzende:
4 Jimme heit hat ús jok swier makke; nou den, meitsje jo dy hirde tsjinst fen jimme heit en it swiere jok dat er ús oplein hat lichter, en wy scille jo tsjinje.
5 En hy sei tsjin hjar: Kom mei trije dagen werom. En it folk gyng hinne.
6 En de kening Rehabeäm gyng to rie mei de âldsten, dy’t by Salomo’s libben foar it oantlit fen syn heit stien hiene, sizzende: Hwet riede jimme dat wy it folk antwirdzje scille?
7 En hja sprieken ta him, sizzende: As jo goed for it folk wêze wolle, en hjarren to wille binne en skiklik biskied jowe, den scille hja jo tsjinje jins libben lang.
8 Mar hy forwirp de rie dy’t de âldsten him redt hiene, en gyng to rie mei de jongfeinten dy’t mei him opbrocht wierne en foar syn oantlit stiene.
9 En hy sei tsjin hjar: Hwet riede jimme dat wy it folk antwirdzje scille dat my oanwest hat en sein: Meitsje it jok dat jimme heit ús oplein hat lichter?
10 En de jongfeinten dy’t mei him opbrocht wierne sprieken ta him, sizzende: Sa scille jo sizze tsjin dat folk dat jo oanwest hat en sein: Jimme heit hat ús jok swier makke, mar meitsje jo it ús lichter, sa den scille jo ta hjarren sprekke: Myn pink scil grouwer wêze as myn heite mil;
11 nou den, hat myn heit in swier jok op jimme lein, ik scil der jimme yette oan tadwaen; myn heit hat jimme mei de swipe kastijd, mar ik scil komme mei de gisel.
12 Do kamen Jerobeäm en it hiele folk ta Rehabeäm de trêdde deis, lyk as de kening bisteld hie, sizzende: Kom de trêdde deis werom.
13 En de kening joech hjarren hirde reden, hwent de kening Rehabeäm forwirp de rie fen ’e âldsten,
14 en hy spriek ta hjarren neffens de rie fen ’e jongfeinten, sizzende: Myn heit hat jimme jok swier makke, mar ik scil der yette oan tadwaen; myn heit hat jimme mei de swipe kastijd, mar ik scil komme mei de gisel.
15 Sa harke de kening net nei it folk, hwent it wier in omkear fen wegen God, dat de Heare it wird bifêstigje mocht dat Er troch de tsjinst fen Ahia, de Silonyt, spritsen hie ta Jerobeäm, de soan fen Nebat.
16 Do’t hiele Israël seach dat de kening net nei hjarren harkje woe, kaem it folk yn it forhef tsjin de kening, sizzende: Hwet diel hawwe wy oan David, ja hwet erfskip oan ’e soan fen Isaï? In elk nei syn tinten, o Israël! Rêd mar mei dyn eigen hûs, o David! En hiele Israël teach nei syn tinten.

17 Mar hwet Israëls bern oanbilanget dy't yn
'e stêdden fen Juda wennen, dêr bleau
Rehabeäm kening oer.
18 Do stjûrde de kening Rehabeäm
Hadoaram, dy't oer de hearetsjinsten stie, mar
Israëls bern stiennigen him mei stiennen dat
er it bistoar; de kening Rehabeäm lykwols
sprong út 'er haest yette op in wein, om nei
Jeruzalem to flechtsjen.
19 Sa foelen de Israëliten fen Davids hûs ôf
oant hjoed de dei.

HAEDSTIK 11.

1 Do't Rehabeäm den to Jeruzalem kommen
wier, forgearre er it hûs fen Juda en Benjamin,
hûndert en tachtich tûzen útlêzene
kriichsljue, om tsjin Israël to striden en it
keninkryk wer oan Rehabeäm to bringen.
2 Mar it wird des Heare barde ta Semaja, de
man Gods, sizzende:
3 Siz dit tsjin Rehabeäm, de soan fen [pag. 448]
Salomo, de kening fen Juda, en tsjin hiele
Israël yn Juda en Benjamin:
4 Sa seit de Heare: Jimme scille net optsjen
noch stride tsjin jimme broerren; lit in elk
weromgean nei syn hûs, hwent dy saek is fen
My bard. En hja harken nei de wirden des
Heare, en gyngen werom fen 'e tocht tsjin
Jerobeäm.
5 Rehabeäm nou sette him nei wenjen to
Jeruzalem, en hy boude stêdden yn Juda ta
fêstingen.
6 Sa boude er Bethlehem, en Etam, en
Tekoä,
7 en Beth Sur, en Socho, en Adullam,
8 en Gath, en Mareza, en Sif,
9 en Adoraïm, en Lachis, en Aseka;
10 en Soara, en Ajalon, en Hebron, dy't yn
Juda en yn Benjamin leine, ta fêstingen.
11 En hy forsterke dy fêstingen, en lei dêr
oersten yn, en foarrieden spize en oalje en
wyn,
12 en yn elke stêd greate skylden en spearen,
en makke se tige sterk; en Juda en Benjamin
bleauwen sines.
13 En de preesters en de Leviten dy't yn hiele
Israël wennen, joegen hjar út al hjar
kontreijen by him.
14 Hwent de Leviten forlieten hjar
mienskarren en hjar bisitting, en forfearen nei
Juda en nei Jeruzalem; hwent Jerobeäm en
syn soannen hiene hjar fordreaun út it
preesterampt des Heare,
15 en hy hie himsels preesters steld, for de
hichten en for de fjûrdivels en for de keallen
dy't er makke hie.
16 En hjarren efternei kamen út alle stammen
fen Israël to Jeruzalem dyjingen hwaens herte
him bijoech ta it siikjen fen 'e Heare, de God
fen Israël, dat hja de Heare, hjar âffears God,
offer bringe mochten.
17 En hja forsterken it keninkryk fen Juda, en
bifêstigen Rehabeäm, de soan fen Salomo,
trije jier lang; hwent trije jier lang wannelen
hja yn 'e wei fen David en fen Salomo.
18 En Rehabeäm naem ta frou Mahalath, de
dochter fen Jearimoth, de soan fen David, en
fen Abihaïl, de dochter fen Eliab, de soan fen
Isai.
19 En hja berne him soannen: Jeüs en
Semarja, en Saham.
20 En nei hjar naem er Maächa, de dochter
fen Absalom; en dy berne him Abia, en Attai,
en Siza, en Selomith.
21 En Rehabeäm hâldde mear fen Maächa,
Absaloms dochter, as fen al syn frouljue en
syn bywiven; hwent hy hie achttjin frouljue
nommen en sechstich bywiven, en hy woun
acht en tweintich soannen en sechstich
dochters.
22 En Rehabeäm stelde Abia, de soan fen
Maächa, ta in haed, ta in foarst ûnder syn
broerren; hwent hy wier fen doel him kening
to meitsjen.
23 En mei oardiel fordielde er fen al syn
soannen oer al de goaën fen Juda en
Benjamin, yn alle fêstingen, en joech hjarren
spize yn oerfloed, en frege gâns frouljue for
hjar.

HAEDSTIK 12.

1 Mar it barde do't Rehabeäm it keninkryk
bifêstige hie en sterk wirden wier, dat er de
wet des Heare forliet, hy en hiele Israël.
2 Dêrom barde it yn it fyfte jier fen 'e kening
Rehabeäm dat Sizak, de kening fen Egypte,
tsjin Jeruzalem opteach, hwent hja hiene
oertrêdde tsjin de Heare,
3 mei toalve hûndert weinen en mei
sechstich tûzen ruters; en it folk dat mei him

út Egypte kaem: Libiërs, Sukkiten en Kusjiten, wier gjin tellen oan.
4 En hy naem de fêstingen fen Juda yn, en kaem oan Jeruzalem ta.
5 Mar Semaja, de profeet, kaem ta Rehabeäm en de oersten fen Juda, dy't om reden fen Sizak byinoar wierne to Jeruzalem, en hy sei tsjin hjar: Sa seit de Heare: Jimme hawwe My forlitten, dêrom forlit Ik jimme nou ek, yn Sizaks hân.
6 Do fornederen Israëls oersten en de kening hjar, en seine: De Heare is rjuchtfeardich.
7 En do't de Heare seach dat hja hjar fornederen, barde it wird des Heare ta Semaja, sizzende: Hja hawwe hjar fornedere; Ik scil se net fordjerre, mar hjarren mei koarten útkomst jaen, en myn grime scil net troch Sizaks hân útstoart wirde oer Jeruzalem;
8 mar hja scille him ta tsjinstfeinten wêze, dat hja myn tsjinst en de tsjinst fen 'e keninkriken fen 'e lânnen útinoarhâlde meije.
[pag. 449]
9 En Sizak, de kening fen Egypte, teach tsjin Jeruzalem op, en hy naem de skatten fen it hûs des Heare en de skatten fen it keninklike hûs mei, hy naem alles mei, hy naem ek al de gouden skylden mei dy't Salomo makke hie.
10 En de kening Rehabeäm makke dêr for yn it plak koperen skylden, en hy bitroude dy ta oan 'e oersten fen 'e liifwacht, dy't de yngong fen it keninklike hûs biwekke;
11 en it barde safaek as de kening yn it hûs des Heare gyng, dat de liifwacht kaem en se droech, en se dêrnei werombrocht yn 'e wachtkeamer fen 'e liifwacht.
12 Mar do't er him fornedere, kearde de Heare syn grime fen him ôf, en fordoar him net op it uterste; ek wierne der yette goede dingen yn Juda.
13 En de kening Rehabeäm forsterke him yn Jeruzalem en bleau kening; hwent Rehabeäm wier ien en f jirtich jier do't er kening waerd, en hy regearre sauntjin jier to Jeruzalem, de stêd dy't de Heare útkard hie út al de stammen fen Israël, om dêr syn namme to fêstigjen; en de namme fen syn mem wier Naäma, de Ammonityske.
14 En hy die dat kwea wier, hwent hy rjuchte syn hert net om de Heare to siikjen.
15 De skiednissen fen Rehabeäm nou, de eardere en de lettere, steane dy net biskreaun yn 'e skiedboeken fen 'e profeet Semaja en de sjenner Iddo, neffens de slachtslisten? En it hat aloan oarloch west twisken Rehabeäm en Jerobeäm.
16 En Rehabeäm is rêst mei syn âffears, en bigroeven yn 'e stêd fen David; en syn soan Abia waerd kening yn syn plak.

HAEDSTIK 13.

1 Yn it achttjinde jier fen 'e kening Jerobeäm waerd Abia kening oer Juda.
2 Trije jier regearre er to Jeruzalem; en de namme fen syn mem wier Michaja, de dochter fen Uriël fen Gibeä. En it waerd oarloch twisken Abia en Jerobeäm.
3 En Abia gyng de striid oan mei in leger fen striidbere kriichsljue, fjouwerhûndert tûzen útlêzene mannen; en Jerobeäm stelde de slachoarder tsjin him mei achthûndert tûzen útlêzene mannen, krigele helden.
4 Do joech Abia him boppe op 'e berch Semaraïm, dy't yn it berchtme fen Efraïm is, en hy sei: Hear my oan, Jerobeäm en hiele Israël.
5 Moasten jimme net witte dat de Heare, de God fen Israël, it keninkryk oer Israël oan David jown hat yn der ivichheit, him en syn soannen, mei in sâltforboun?
6 Mar Jerobeäm, de soan fen Nebat, de tsjinstman fen Salomo, Davids soan, is opstien en hat oproer tsjin syn hear makke.
7 En losse, ûndogenske ljue hawwe mei him gearspand, en Rehabeäm, de soan fen Salomo, forsward; hwent Rehabeäm wier jong en tear fen herte, en hy koe hjar net oan.
8 En nou miene jimme it keninkryk des Heare yn 'e hân fen Davids soannen stean to scillen, om't jimme in greate mannichte binne, en de gouden keallen by jim hawwe dy't Jerobeäm jimme ta goaden makke hat.
9 Hawwe jimme de preesters des Heare, de soannen fen Aäron, en de Leviten net fordreaun, en jimsels preesters makke lyk as de folken fen 'e lânnen? Elkenien dy't komt om syn hân to foljen mei in jonge kou en saun rammen, dy wirdt preester for dyjingen dy't gjin goaden binne.
10 Mar wy, de Heare is ús God, en wy hawwe Him net forlitten; en as preesters des Heare

tsjinje Aärons soannen, en de Leviten steane
yn it wirk.
11 En hja stekke brânoffers for de Heare oan,
alle moarnen en alle jounen, en reekwirk fen
swietrokige krûden, en soargje for it toanbrea
op 'e reine tafel, en de gouden ljochter mei
syn lampen, om dy alle jounen op to stekken;
hwent wy nimme de wacht fen 'e Heare ús
God waer, mar jimme hawwe Him forlitten.
12 En sjuch, by ús stiet God oan it haed, en
syn preesters mei de alarmtrompetten, om
alarm tsjin jimme to blazen. O bern fen Israël,
striid net tsjin de Heare, de God fen jimme
âffears, hwent it scil jimme net slagje.
13 Mar Jerobeäm liet de leage omtsjen om
efter hjar to kommen; sa wierne hja [pag.450] foar
it oantlit fen Juda en de leage efter hjarren.
14 En do't Juda him omkearde, sjuch, dêr
hiene hja de striid fen foaren en fen efteren,
en hja rôpen ta de Heare, wylst de preesters
op 'e trompetten bliezen,
15 en de mannen fen Juda striid en alarm
rôpen. En it barde do't de mannen fen Juda
striid en alarm rôpen, dat God Jerobeäm en
hiele Israël sloech foar it oantlit fen Abia en
Juda.
16 En Israëls bern flechten foar it oantlit fen
Juda, en God joech se yn hjar hân.
17 En Abia en syn folk sloegen in greate slach
ûnder hjarren, dat der fen Israël foelen
fiifhûndert tûzen útlêzen mannen.
18 Sa waerden Israëls bern dy deis fornedere;
mar Juda's bern waerden machtich, om't hja
steund hiene op 'e Heare, de God fen hjar
âffears.
19 En Abia jage Jerobeäm efternei, en
ûntnaem him de stêdden Bethel mei syn
ûnderhearrige plakken, en Jesana mei syn
ûnderhearrige plakken, en Efron mei syn
ûnderhearrige plakken.
20 En Jerobeäm kaem net wer op forhael yn 'e
dagen fen Abia, mar de Heare sloech him dat
er stoar.
21 Abia lykwols forsterke him; en hy naem
fjirtjin frouljue, en woun twa en tweintich
soannen en sechstjin dochters.
22 En Abia's oare skiednissen, syn wegen
sawol as syn wirden, steane biskreaun yn 'e
forklearring fen 'e profeet Iddo.

HAEDSTIK 14.

1 En Abia is rêst mei syn âffears, en hja
bigroeven him yn 'e stêd fen David; en syn
soan Asa waerd kening yn syn plak. Yn dy syn
dagen kaem it lân tsjien jier ta rêst.
2 En Asa die hwet goed en hwet rjucht wier
yn 'e eagen fen 'e Heare, syn God.
3 Hwent hy sljuchte de frjemde alters en de
hichten, en briek de wijde stiennen ôf, en
kappe de wijde beammen om;
4 en hy sei tsjin Juda, hja scoene de Heare,
de God fen hjar âffears, siikje, en dwaen
neffens de wet en it gebot.
5 Ek die er de hichten en de sinnepylders
foart út alle stêdden fen Juda, en it keninkryk
kaem ta rêst ûnder him.
6 Fierders boude er fêstingen yn Juda; hwent
it lân hie rêst, en der wier al dy jierren gjin
oarloch tsjin him, hwent de Heare joech him
rêst.
7 Dêrom sei er tsjin Juda: Lit ús dizze
stêdden bouwe, en der mûrren om hinne
sette en toerren, poarten en skoattels, wylst it
lân yette foar ús oantlit is; hwent wy hawwe
de Heare ús God socht. Wy hawwe socht, en
Hy hat ús rounom rêst jown. Sa bouden hja en
brochten it ta in goed ein.
8 En Asa hie in leger fen trijehûndert tûzen
man út Juda, dy't skyld en spear droegen, en
fen twahûndert en tachtich tûzen út
Benjamin, dy't it skyld droegen en de bôge
spanden; dat wierne allegearre krigele helten.
9 En Searah, de Kusjyt, kaem tsjin hjar op
mei in leger fen in miljoen man en
trijehûndert weinen, en hy slagge oan Maréza
ta.
10 Do teach Asa út him yn 'e miette, en hja
stelden de slachoarder yn 'e delling fen
Sefatha by Maréza.
11 En Asa rôp ta de Heare, syn God, en sei:
Heare, it is Jo suver itselde oft Jo de machtige
helpe of dyjinge dy't gjin krêften hat; help ús,
Heare ús God, hwent op Jo steune wy, en yn
jins namme binne wy kommen tsjin dizze
mannichte; Heare, Jo binne ús God, lit gjin
swak minske hwet tsjin Jo wirde kinne.
12 En de Heare brocht de Kusjiten yn ûnstjûr
foar it oantlit fen Asa en fen Juda, en de
Kusjiten flechten.
13 En Asa en it folk dat er by him hie jagen

hjar efternei oan Gerar ta; en der foelen safolle fen 'e Kusjiten dat der gjin hâlden for hjar oan wier, hwent hja wierne tobritsen foar it oantlit des Heare en foar syn leger. En hja tôgen in tige greate bút foart.
14 Dêrnei sloegen hja al de stêdden om Gearar hinne, hwent de skrik des Heare wier oer hjarren; en hja plonderen al dy stêdden, hwent it wier dêr allegearre bút.
15 En ek sloegen hja de tinten mei fé, en fierden in mannichte skiep en kamielen foart. Dêrnei gyngen hja werom nei Jeruzalem. [pag. 451]

HAEDSTIK 15.

1 Do kaem de Geast fen God op Azaria, de soan fen Oded,
2 en hy gyng út, Asa yn 'e miette, en hy sei tsjin him: Harkje nei my, Asa en hiele Juda en Benjamin! De Heare is mei jimme byhwennear't jimme mei Him binne, en as jimme Him siikje scil Er fen jimme foun wirde, mar mochten jimme Him forlitte, den scil Hy jimme forlitte.
3 Israël nou hat gâns in tiid sûnder de wiere God west en sûnder learende preester en sûnder wet.
4 Mar as hja yn de need hjar bikearden ta de Heare, de God fen Israël, en Him sochten, den waerd Er fen hjarren foun.
5 En yn dy tiden wier der gjin frede for dyjinge dy't útgyng noch dyjinge dy't ynkaem, mar it wier greate opskoer ûnder al de biwenners fen 'e lânnen,
6 ja folk waerd smiten troch folk en stêd troch stêd, om't God hjar forbjustere mei allerhanne need.
7 Wêz jimme den sterk, en lit de hannen net slop hingje, hwent jimme scille lean hawwe neffens wirken.
8 Do't Asa dy wirden en de profesije fen 'e profeet Oded den heard hie, krige er moed, en hy die de ôfgriis foart út it hiele lân fen Juda en Benjamin en út 'e stêdden dy't er nommen hie op it berchtme fen Efraïm, en fornijde it alter des Heare dat foar de pij des Heare stie.
9 En hy forgearre hiele Juda en Benjamin, en de frjemdlingen út Efraïm en Manasse en út Simeon dy't by hjarren wennen; hwent mannichten fen Israël hiene hjar by him jown, do't hja seagen dat de Heare, syn God, mei him wier.
10 En hja kamen gear to Jeruzalem yn 'e trêdde moanne fen it fyftjinde jier fen Asa's regearing.
11 En dyselde deis offeren hja de Heare fen 'e bút dy't hja meinommen hiene, saunhûndert kij en sauntûzen skiep.
12 En hja gyngen by it forboun dat hja de Heare, de God fen hjar âffears, siikje scoene mei it hiele hert en mei de hiele siel.
13 En al hwa't de Heare, de God fen Israël, net siikje mocht, dy scoe deade wirde fen 'e lytse ta de greate, en fen 'e man ta de frou.
14 En hja swarden de Heare mei in útset lûd en mei jubel, en mei trompetten en mei bazunen.
15 En hiele Juda forblide him fen wegen dy eed, hwent hja hiene sward mei it hiele hert, en Him socht mei de hiele wil; en Hy liet Him fen hjar fine, en de Heare joech hjarren rounom rêst.
16 Ja, ek sette de kening Asa syn mem Maächa ôf as keninginne, om't hja in skandlik byld makke hie for Asjeara; en Asa houde hjar skandlik byld om, en tobrizele en forbaernde it yn 'e delling fen Kidron.
17 Alhowol't de hichten net sljuchte waerden yn Israël, dôch wier Asa's herte suver al syn dagen.
18 En hy brocht de wijjeften fen syn heit en syn eigen wijjeften yn it hûs Gods: silver en goud en gerei.
19 En der wier gjin oarloch oan it fiif en tritichste jiers fen Asa's regearing ta.

HAEDSTIK 16.

1 Yn it seis en tritichste jiers fen Asa's regearing teach Baësa, de kening fen Israël, op tsjin Juda, en boude oan Rama, om nimmen útgean en ynkomme to litten ta Asa, de kening fen Juda.
2 Do naem Asa silver en goud út 'e skatkeamers fen it hûs des Heare en fen it keninklike hûs, en stjûrde it Benhadad, de kening fen Aram, dy to Damaskus wenne, sizzende:
3 Der is in forboun twisken jo en my, en twisken jimme heit en ús heit; sjuch, ik stjûr jo silver en goud: gean hinne, forbrek jins forboun mei Baësa, de kening fen Israël, dat er

fen my ôftsjen mei.
4 En Benhadad harke nei de kening Asa, en stjûrde de oersten fen syn legers tsjin de stêdden fen Israël, en hja sloegen Ijon, en Dan, en Abel Maïm, en al de foarriedstêdden fen Naftali.
5 En it barde do't Baësa dat hearde, dat er ophâldde oan Rama to bouwen, en it wirk lizze liet.
6 Do helle de kening Asa hiele Juda, en hja tôgen de stien en it hout foart dêr't Baësa mei boud hie oan Rama; en hy boude dêrmei oan Geba en Mispa. [pag. 452]
7 Mar foartdêrnei kaem de sjenner Hanani ta Asa, de kening fen Juda, en hy sei tsjin him: Omdat jo steund hawwe op 'e kening fen Aram, en net steund hawwe op 'e Heare jins God, dêrom is it leger fen Arams kening ûntkommen út jins hân.
8 Wierne de Kusjiten en de Libiërs net in greate legermacht mei in mannichte weinen en ruters? En dochs hat de Heare hjar yn jins hân jown, om't jo steunden op Him.
9 Hwent de Heare, syn eagen geane oer de hiele ierde, om syn sterkte to biwizen oan dyjingen hwaens hert folslein for Him is; jo hawwe dwaes dien yn dizzen, hwent fen nou ôf scil it oarloch tsjin jo wêze.
10 Mar Asa waerd grammoedich op 'e sjenner, en sette him yn it tichthûs, hwent hy wier der woedend om op him; ek forfolge Asa yn 'e selde tiid somliken fen it folk.
11 En sjuch, de skiednissen fen Asa, de eardere en de lettere, hja steane biskreaun yn it boek fen 'e keningen fen Juda en Israël.
12 En yn it njoggen en tritichste jiers fen syn regearing krige Asa it oan 'e foetten, en syn kwael boaze hird oan; lykwols gyng er mei syn kwael net ta de Heare, mar nei de genêsmasters.
13 Sa is Asa rêst mei syn âffears, en hy stoar yn it ien en fjirtichste jiers fen syn regearing.
14 En hja bigroeven him yn it grêf dat er himsels grave litten hie yn 'e stêd fen David, en leine him op it bêd dat folle wier mei allerhanne swietrokige krûderij, makke neffens de kinst fen 'e salveminger; en hja baernden in tige greate brân oer him.

HAEDSTIK 17.

1 En syn soan Josafat waerd kening yn syn plak, en hy forsterke him tsjin Israël.
2 En hy lei kriichsfolk yn alle fêstingen fen Juda, en bisetting yn it lân fen Juda, en yn 'e stêdden fen Efraïm dy't syn heit Asa ynnommen hie.
3 En de Heare wier mei Josafat, hwent hy wannele yn 'e earste wegen fen David, syn heit, en socht de Baäls net,
4 mar hy socht de God fen syn heit, en wannele yn dy syn geboaden, en net neffens Israëls wirken.
5 En de Heare bifêstige it keninkryk yn syn hân, en hiele Juda joech Josafat geskinken, en hy krige rykdom en eare by de mannichte.
6 En syn herte waerd moedich yn 'e wegen des Heare, en hy die de oerbleaune hichten en wijde beammen yn Juda ek yette foart.
7 En it trêdde jiers fen syn regearing stjûrde er syn foarsten Benhaïl, en Obadja, en Secharja, en Nethaneël, en Michaja, om ûnderrjucht to jaen yn 'e stêdden fen Juda;
8 en mei hjarren de Leviten Semaja, en Nethanja, en Sebadja, en Asaël, en Semiramoth, en Jonathan, en Adonia, en Tobia, en Tob Adonia, de Leviten; en mei hjarren de preesters Elisama en Joaram.
9 En hja joegen ûnderrjucht yn Juda, mei it wetboek des Heare by hjarren, en hja gyngen al de stêdden fen Juda bylâns, en ûnderrjuchten it folk.
10 En in skrik des Heare kaem oer al de keninkriken fen 'e lânnen dy't om Juda hinne leine, en hja doarsten net mei Josafat oarlogje.
11 En fen 'e Filistinen brochten hja Josafat geskinken en in fracht silver; ek brochten de Arabieren him lytsfé: saun tûzen en saunhûndert rammen en saun tûzen en saunhûndert bokken.
12 Sa bidijde Josafat en waerd oermiette great; en hy boude stinzen en foarriedstêdden yn Juda.
13 En hy hie greate opbringsten út 'e stêdden fen Juda, en kriichsljue, krigele helten, to Jeruzalem.
14 Dit nou binne hjar tallen, neffens hjar stamhuzen. Yn Juda wierne oersten fen tûzen: de oerste Adna, en mei him trijehûndert tûzen krigele helten;
15 en njonken him de oerste Johanan, en mei

him twahûndert en tachtich tûzen;
16 en njonken him Amasia, de soan fen Sichri, dy't frijwillich oan 'e Heare jown wier, en mei him twahûndert tûzen krigele helten.
17 En yn Benjamin: Eljada, in krigel helt, en mei him twahûndert tûzen, wapene mei bôge en skyld; [pag. 453]
18 en njonken him Jozabad, en mei him hûndert en tachtich tûzen, útrist ta de striid.
19 Dy wierne yn 'e tsjinst fen 'e kening, bûten dyjingen dy't de kening hiele Juda oer yn 'e fêstingen lizzen hie.

HAEDSTIK 18.

1 Josafat den hie rykdom en eare yn oerfloed; en hy bisibbe him oan Achab.
2 En mei forrin fen jierren teach er del ta Achab to Samaria. En Achab slachte him en it folk dat er by him hie skiep en kij yn mannichte, en hy treastige him oan om op to tsjen nei Ramoth yn Gileäd.
3 En Achab, de kening fen Israël, sei tsjin Josafat, de kening fen Juda: Scille jo mei my gean nei Ramoth yn Gileäd? En hy sei tsjin him: Ik scil wêze lyk as jo, en myn folk lyk as jins folk, en wy scille mei jo yn 'e striid tsjen.
4 Fierder sei Josafat tsjin 'e kening fen Israël: Bifreegje dochs earst it wird des Heare.
5 Do rôp de kening fen Israël de profeten gear, fjouwerhûndert man, en hy sei tsjin hjar: Scille wy to fjilde tsjen nei Ramoth yn Gileäd, of scil ik it litte? En hja seine: Tsjuch op, hwent God scil it de kening yn 'e hân jaen.
6 Mar Josafat sei: Is hjir noch net in profeet des Heare, dat wy dy der nei freegje?
7 En de kening fen Israël sei tsjin Josafat: Der is noch ien man troch hwa't wy de Heare bifreegje kinne; mar ik haetsje him, hwent hy profetearret nea gjin goed fen my, mar altyd kwea: Micha, de soan fen Jimla. En Josafat sei: Dat moat de kening net sizze.
8 Do rôp de kening fen Israël in hoveling, en hy sei: Helje foartynienen Micha, de soan fen Jimla.
9 De kening fen Israël nou en Josafat, de kening fen Juda, sieten in elk op syn troan, yn 'e keninklike klean, en hja sieten op 'e têrskflier by de poartedoar fen Samaria; en al de profeten profetearren yn hjar bywêzen.
10 En Sedekia, de soan fen Kenaäna, makke him izeren hoarnen, en hy sei: Sa sprekt de Heare: Dêr scille jo de Arameërs mei stjitte, oant jo se forneatige hawwe.
11 En al de profeten profetearren sa, sizzende: Tsjuch op nei Ramoth yn Gileäd, en it lok scil jo meiwêze, en de Heare scil it de kening yn 'e hân jaen.
12 De boade nou dy't hinne gien wier om Micha to roppen, spriek him oan, sizzende: Tink der om, de wirden fen 'e profeten binne út ien mûle goed for de kening: lit jins wird dochs wêze lyk as dat fen in elk fen hjarren, en sprek it goede.
13 Mar Micha sei: Sa wier as de Heare libbet, hwet myn God sizze scil, dat scil ik sprekke.
14 Do't er ta de kening kommen wier, sei de kening tsjin him: Micha, scille wy to f jilde tsjen nei Ramoth yn Gileäd, of scil ik it litte? En hy sei: Tsjuch op, en it lok scil jimme meiwêze, en hja scille yn jimme hân jown wirde.
15 En de kening sei tsjin him: Hofolle reizen moat ik dy biswarre, datst my oars net sizze scilst as de wierheit yn de namme des Heare?
16 En hy sei: Ik seach hiele Israël forsille op 'e bergen, lyk as skiep dy't gjin hoeder hawwe; en de Heare sei: Hja hawwe gjin hear, lit in elk yn frede weromgean nei hûs.
17 Do sei de kening fen Israël tsjin Josafat: Haw ik it jo net sein: Hy scil neat gjin goed fen my profetearje, mar allinne kwea?
18 Fierder sei er: Dêrom, hear it wird des Heare. Ik seach de Heare, sittende op syn troan, en it hiele himelske hear steande oan syn rjuchter- en syn lofterhân.
19 En de Heare sei: Hwa scil Achab, de kening fen Israël, biwege dat er optsjen mei nei Ramoth yn Gileäd en dêr falle? De ien nou sei dit en de oare sei dat.
20 Do kaem de geast nei foaren, en gyng foar it oantlit des Heare stean, en sei: Ik scil him biwege. En de Heare sei tsjin him: Hwermei?
21 En hy sei: Ik scil útgean en in ljeagengeast wirde yn 'e mûle fen al syn profeten. En Hy sei: Dû scilst hîm biwege, ja dû scilst it kinne; gean út en doch dat.
22 En sjuch, nou hat de Heare in ljeagengeast jown yn 'e mûle fen al jins profeten hjirre, en de Heare hat kwea oer jo spritsen. [pag. 454]
23 Do kaem Sedekia, de soan fen Kenaäna, op

Micha ta en sloech him tsjin it kin, en sei: Ho
is de Geast des Heare by my weigien om dy
oan to sprekken?
24 En Micha sei: Sjuch, dat scilst gewaer
wirde dyselde deis datst flechtsje moatst yn in
binnenkeamer om dy to forbergjen.
25 Mar de kening fen Israël sei: Nim Micha en
bring him werom ta Amon, de oerste fen ’e
stêd, en ta Joäs, de soan fen ’e kening;
26 en siz: Sa seit de kening: Set dizze man yn
it tichthûs, en spizigje him mei brea fen ’e
binearing en mei wetter fen ’e binearing, oant
ik bihâlden werom kom.
27 Dêr sei Micha op: As jo ea bihâlden
weromkomme, den hat de Heare troch my net
spritsen. Fierder sei er: Hear it, folken
allegearre!
28 Sa teagen de kening fen Israël en Josafat,
de kening fen Juda, op nei Ramoth yn Gileäd.
29 En de kening fen Israël sei tsjin Josafat: Ik
scil my earst forklaeije en den yn ’e striid
komme, mar tsjuch jo jins eigen klean oan. En
de kening fen Israël klaeide him, en hja kamen
yn ’e striid.
30 De kening fen Aram nou hie de twa en
tritich oersten fen syn weinen gebean en sein:
Striid net tsjin lytsen noch tsjin greaten, mar
allinne tsjin ’e kening fen Israël.
31 En it barde do’t de oersten fen ’e weinen
Josafat seagen, dat hja seine: Dat is de kening
fen Israël! en hja kamen fen alle kanten
opsetten om him to bistriden. Mar Josafat
skreaude it út, en de Heare holp him, en God
kearde se by him wei.
32 En it barde do’t de oersten fen ’e weinen
seagen dat it de kening fen Israël net wier, dat
hja hjar fen him ôf joegen.
33 Do spande in man de bôge sûnder
euvelmoed, en rekke de kening fen Israël
twisken de gaspen en it pânser. Do sei er tsjin
de foerman: Swaei de wein en bring my út it
leger, hwent ik haw in woune.
34 En it waerd in hirde striid dy deis, en de
kening fen Israël hâldde him oerein yn ’e
wein, foar de Arameërs oer, oant de jouns ta,
mar hy stoar op it stuit dat de sinne
ûndergyng.

HAEDSTIK 19.

1 En do’t Josafat, de kening fen Juda,
bihâlden weromteach nei syn hûs to
Jeruzalem,
2 kaem de sjenner Jehu, de soan fen Hanani,
him yn ’e miette, en hy sei tsjin de kening
Josafat: Hawwe jo de goddeleaze to helpen, en
de haters des Heare to biminnen? Dêrom
komt der nou greate grime oer jo fen it oantlit
des Heare.
3 Dochs binne der goede dingen by jo foun,
hwent jo hawwe de wijde beammen út it lân
dien, en jins hert rjuchte om God to siikjen.
4 Josafat nou wenne to Jeruzalem, en hy
reizge yetris by it folk lâns, fen Berséba ôf oant
it berchtme fen Efraïm ta, en brocht hjar
werom ta de Heare, de God fen hjar âffears.
5 En hy stelde rjuchters oer it lân, yn al de
fêstingen fen Juda, fen stêd ta stêd.
6 En hy sei tsjin de rjuchters: Tink der om
hwet jimme dogge, hwent jimme rjuchtsje net
for de minske, mar for de Heare, en Hy is by
jimme yn ’e saek fen it rjucht.
7 Lit de skrik des Heare nou den op jimme
wêze, nim jim to wacht ho’t jim dogge; hwent
by de Heare ús God is gjin ûnrjucht, noch
oansjen fen ’e persoan, noch oannimmen fen
geskinken.
8 En ek to Jeruzalem stelde Josafat fen ’e
Leviten, en fen ’e preesters, en fen ’e haden
fen Israëls stamhuzen oer it rjucht des Heare
en oer de pleitsaken fen Jeruzalems
biwenners.
9 En hy gebea en sei hjarren: Sa scille jimme
dwaen yn ’e freze des Heare, trou en mei in
folslein hert.
10 En alle pleit, dat foar jimme komt fen
wegen jimme broerren dy’t yn hjar stêdden
wenje: twisken bloed en bloed, twisken wet en
gebot en ynsettingen en rjuchten scille jimme
hjarren útlizze, dat hja net skildich wirde
meije foar de Heare, en der gjin greate grime
oer jimme en oer jimme broerren komt. Doch
sa, en jimme scille net skildich wirde.
11 En sjuch, Amarja, de hegepreester, scil oer
jimme stean yn alle saek des Heare, en
Sebadja, de soan fen Ismaël, de foarst fen it
hûs Juda, yn alle saek fen ’e kening, en ta
foarmannen binne [pag. 455] de Leviten foar
jimme oantlit. Gean moedich oan it wirk, en
de Heare scil mei de goede wêze.

HAEDSTIK 20.

1 En dêrnei barde it dat Moäbs bern en Ammons bern en mei hjarren in diel fen 'e Meüniten kamen om tsjin Josafat to striden.

2 Do kamen der hwa dy't it Josafat to witten diene, sizzende: Der komt in greate mannichte tsjin jo op fen 'e oare kant de sé, út Aram, en sjuch, hja binne al to Hazeson Tamar, dat is Engédi.

3 En Josafat waerd eang, en rjuchte syn oantlit om de Heare to siikjen, en hy rôp in fêsten út yn hiele Juda.

4 En Juda kaem byinoar om help to siikjen by de Heare; ja, hja kamen út alle stêdden fen Juda, om de Heare to siikjen.

5 En Josafat stie midden yn 'e gemeinte fen Juda en Jeruzalem, yn it hûs des Heare, foar it nije foarhôf;

6 en hy sei: O Heare, God fen ús âffears, binne Jo gjin God yn 'e himel? En binne Jo gjin hearsker oer al de keninkriken fen 'e folken? Ja, yn jins hân is krêft en sterkte, en tsjin Jo kin gjinien bistean.

7 Hawwe Jo, ús God, de biwenners fen dit lân net fordreaun foar it oantlit fen jins folk Israël wei, en hawwe jo it net jown oan it sied fen Abraham, jins frjeon, oant yn ivichheit?

8 En hja hawwe dêryn wenne, en jins namme dêr in hillichdom boud, sizzende:

9 As der kwea oer ús komme mocht, swird, oardiel of pest of hongersneed, wy scille foar dit hûs en foar jins oantlit stean, hwent jins namme is yn dit hûs; en út ús binearing scille wy ta Jo roppe, dat Jo hearre en forlosse meije.

10 En sjuch dêr nou Ammons bern, en Moäb, en dy fen it berchtme Seïr, ûnder hwa't Jo Israël net talitten hawwe to kommen do't hja út Egyptelân tein wierne, mar hja binne om hjar hinne gien en hawwe hjar net fordylge.

11 En sjuch, sa forjilde hja it ús, kommende om ús to fordriuwen út jins erfenis, dy't Jo ús jown hawwe to ervjen.

12 O ús God, scille Jo hjar net rjuchtsje? Hwent wy hawwe gjin krêft tsjin dy greate mannichte dy tsjin ús opkomt, en wy witte net hwet wy dwaen scille, mar ús eagen binne op Jo.

13 En hiele Juda stie foar it oantlit des Heare, allyksa hjar bern, hjar frouljue en hjar soannen.

14 Do kaem, midden yn 'e gemeinte, de Geast des Heare op Jahaziël, de soan fen Secharja, de soan fen Benaja, de soan fen Jejel, de soan fen Mattanja, de Levyt út 'e bern fen Asaf.

15 En hy sei: Harkje, hiele Juda, en jimme biwenners fen Jeruzalem, en jo kening Josafat, sa seit de Heare tsjin jimme: Eangje net en wird net forfeard fen wegen dy greate mannichte, hwent de striid is jimmes net, mar God sines.

16 Tsjuch moarn tsjin hjar del; sjuch, hja komme op by de hichte fen Sis, en jimme scille se treffe op 'e ein fen 'e delling foaroan by de woastenije Jeruël.

17 Jimme hoege der net by to striden; stel jimme op, bliuw stean en sjuch it heil des Heare by jimme, o Juda en Jeruzalem! Eangje net en wêz net forfeard, tsjuch moarn út, hjarren yn 'e miette, en de Heare scil mei jimme wêze.

18 Do bûgde Josafat it oantlit nei de ierde, en hiele Juda en de biwenners fen Jeruzalem foelen del foar it oantlit des Heare, om de Heare to oanbidden.

19 En de Leviten út 'e bern fen 'e Kehathiten en út 'e bern fen 'e Koarachiten gyngen oerein om de Heare, de God fen Israël, op 'en heechsten to priizgjen mei in útset lûd.

20 En hja joegen hjar de moarns ier op, en teagen út nei de woastenije fen Tekoä; en wylst hja útteagen, stie Josafat en sei: Harkje nei my, o Juda en jimme biwenners fen Jeruzalem, leau yn 'e Heare jimme God, den scille jimme bifêstige wirde; leau syn profeten, en jimme scille foarspoed hawwe.

21 En hy gyng to riede mei it folk, en stelde sjongers dy't de Heare priizgje scoene yn hillige feestklean, foar de taristen útgeande, en sizzende: Loovje de Heare, hwent syn genede is oant yn ivichheit.

22 En op itselde stuit dat hja de jubel en de lofsang ynsetten, lei de Heare in leage tsjin Ammons bern, Moäb, en dy fen it berchtme Seïr, dy tsjin Juda opkommen wierne; en hja waerden slein. [pag. 456]

23 Hwent Ammons bern en Moäb stiene op tsjin de biwenners fen it berchtme Seïr, om hjar to forbannen en to fordylgjen; en do't hja dien hiene mei de biwenners fen Seïr, holpen hja elkoar yn it fordjer.

24 En do't Juda kommen wier op it hege útsjuch yn 'e woastenije, en hja nei de mannichte seagen, sjuch, dêr wierne it allegearre deade lichemen, dy't oer de ierde leine, en gjinien wier ûntkommen.
25 Do kamen Josafat en syn folk om hjar bút to rôvjen, en hja founen in mannichte have en deade lichemen en kostber ark by hjarren, en hellen dêr safolle fen byinoar dat hja it net mear drage koene; ja, hja rôven trije dagen oanien, sa great wier de bút.
26 En de fjirde deis kamen hja gear yn 'e Tankdelling, hwent dêr tanken hja de Heare; dêrom neamden hja de namme fen dat plak de Tankdelling, oant hjoed de dei ta.
27 Dêrnei gyngen al de mannen fen Juda en Jeruzalem werom, mei Josafat foarop, om in blide yntocht to hâlden yn Jeruzalem; hwent de Heare hie se bliid makke fen wegen hjar fijannen.
28 En hja teagen troch Jeruzalem mei harpen en mei siters en mei trompetten, op nei it hûs des Heare.
29 En de skrik for God kaem oer al de keninkriken fen 'e lânnen, do't hja hearden dat de Heare striden hie tsjin Israëls fijannen.
30 Fierders oan hie Josafats keninkryk rêst, hwent syn God joech him frede yn it rounom.
31 En Josafat regearre oer Juda; fiif en tritich jier wied er âld do't er kening waerd, en fiif en tweintich jier regearre er to Jeruzalem; en de namme fen syn mem wier Asuba, de dochter fen Silhi.
32 En hy wannele yn 'e wei fen Asa, syn heit, en wiek dêr net ôf, dwaende dat rjucht wier yn 'e eagen des Heare.
33 Alhowol, de hichten waerden net sljuchte, hwent it folk hie it hert yette net jown nei de God fen hjar âffears.
34 De oare skiednissen lykwols fen Josafat, de eardere en de lettere, sjuch, dy steane biskreaun yn 'e skiednissen fen Jehu, de soan fen Hanani, dy't opteikene binne yn it boek fen 'e keningen fen Israël.
35 Mar dêrnei gyng Josafat, de kening fen Juda, in forboun oan mei Ahazia, de kening fen Israël, in man fen goddeleaze wannel.
36 En hy gyng dat forboun mei him oan om skippen to meitsjen dy't op Tarsis farre scoene; en hja makken de skippen to Ezeon Géber.
37 Mar Eliëzer, de soan fen Dodava, út Maréza, profetearre tsjin Josafat, sizzende: Om't jo in forboun oangien binne mei Ahazia, hat de Heare jins wirk to neate makke. En de skippen rekken tobritsen, en it farren op Tarsis koe neat fen komme.

HAEDSTIK 21.

1 En Josafat is rêst mei syn âffears, en by syn âffears bigroeven yn 'e stêd fen David; en syn soan Joaram waerd kening yn syn plak.
2 En hy hie ta broerren Josafats soannen Azarja, en Jehiël, en Secharja, en Azarjahu, en Michaël, en Sefatja; dat wierne allegearre soannen fen Josafat, de kening fen Israël.
3 En hjar heit hie hjarren rike jeften jown fen silver en fen goud en fen kostberheden, en ek fêstingen yn Juda; mar it keninkryk hie er jown oan Joaram, omdat dy de earstberne wier.
4 Do't Joaram it keninkryk fen syn heit oangien wier en him forsterke hie, deade er al syn broerren mei it swird, en allyksa somliken fen Israëls foarsten.
5 Twa en tritich jier wier Joaram âld do't er kening waerd, en hy regearre acht jier to Jeruzalem.
6 En hy wannele yn 'e wei fen 'e keningen fen Israël, lyk as it hûs fen Achab die, hwent hy hie Achabs dochter ta frou; en hy die dat kwea wier yn 'e eagen des Heare.
7 Mar de Heare woe it hûs fen David net fordjerre, om 'e wille fen it forboun dat Er mei David makke hie, en neffens syn ûnthjit dat Er him en syn soannen altyd in lampe biskikke scoe.
8 Yn syn dagen waerden de Edomiten ôffallich fen Juda's hearskippij, en hja setten sels in kening oer hjar.
9 Dêrom teach Joaram to f jilde, mei [pag. 457] syn oersten en al de weinen by him; en hy joech him oer nacht op en sloech de Edomiten dy't om him hinne leine, en de oersten fen 'e weinen.
10 Lykwols foelen de Edomiten fen Juda's hearskippij ôf, oant hjoed de dei. En om 'e selde tiid foel Libna fen syn hearskippij ôf; hwent hy hie de Heare, de God fen syn âffears, forlitten.

11 Ek makke er hichten op ’e bergen fen Juda,
en liet de biwenners fen Jeruzalem hoerkje, en
sette der Juda ta oan.
12 Do kaem der in brief fen ’e profeet Elia ta
him, sizzende: Sa seit de Heare, de God fen
David, jimme heit: Omdatstû net wannele
hast yn ’e wegen fen jimme heit Josafat en yn
’e wegen fen Asa, de kening fen Juda,
13 mar wannele hast op ’e wei fen ’e
keningen fen Israël, en Juda en de biwenners
fen Jeruzalem hoerkje litten hast neffens de
hoerkerij fen it hûs fen Achab, ja dyn broerren
út jimme heite hûs sels deade hast, alhowol’t
hja better wierne as dûsels,
14 sjuch, dêrom scil de Heare dy pleagje mei
in greate pleach oan dyn folk en oan dyn bern
en oan dyn frouljue en oan al dyn have;
15 en sels scilstû bisocht wirde mei kweade
kwalen, mei in kwael oan ’e yngewanden,
oant de yngewanden dy mei twa jier fen
wegen de kwael útgeane.
16 Do makke de Heare de geast fen ’e
Filistinen, en fen ’e Arabieren dy’t bisiden de
Kusjiten wenje, tsjin Joaram geande.
17 Dy teagen tsjin Juda op en foelen deryn, en
fierden alle have foart dy’t yn it hûs fen ’e
kening to finen wier, en allyksa syn bern en
syn frouljue; en hy hâldde oars gjin soan oer
as Joähas, de jongste fen syn soannen.
18 En nei dat allegearre pleage de Heare him
oan syn yngewanden mei in kwael dêr’t gjin
genêzen oan wier.
19 Dat kaem him fen tiid ta tiid oan, en do’t
der twa jier oer forroun wier, gyngen de
yngewanden him mei de kwael út, en hy
forgyng fen ’e fûle pinen; en syn folk makke
him gjin brânning lyk as de brânning for syn
âffears.
20 Twa en tritich jier wied er âld do’t er
kening waerd, en acht jier hat er regearre to
Jeruzalem; en hy gyng hinne sûnder bigeard
to wêzen, en hja bigroeven him yn ’e stêd fen
David, mar net yn ’e grêven fen ’e keningen.

## HAEDSTIK 22.

1 En de biwenners fen Jeruzalem makken
Ahazia, syn jongste soan, kening yn syn plak;
hwent de binde dy’t mei de Arabieren yn it
leger kommen wier, hie de âldsten allegearre
deade. Sa rekke Ahazia, de soan fen Joaram,
de kening fen Juda, oan ’e keninklike macht.
2 Twa en fjirtich jier wier Ahazia âld do’t er
kening waerd, en hy regearre ien jier to
Jeruzalem; en de namme fen syn mem wier
Athalia, de dochter fen Omri.
3 Hy wannele ek yn ’e wegen fen it hûs fen
Achab, hwent syn mem wier him rieder en
dieder yn it goddeleaze.
4 En hy die dat kwea wier yn ’e eagen des
Heare, allyk as Achabs hûs; hwent dat wierne
nei de dea fen syn heit syn riedsljue, om him
to fordjerren.
5 Hy folge hjar ried ek op do’t er mei Joaram,
de soan fen Achab, de kening fen Israël, to
fjilde teach tsjin Hazaël, de kening fen Aram,
by Ramoth yn Gileäd. Mar de Arameërs
sloegen Joaram,
6 en hy gyng werom, dat er to Jisreël better
wirde mocht fen ’e wounen dy’t hja him by
Rama slein hiene, do’t er stried tsjin Hazaël,
de kening fen Aram; en Azarja, de soan fen
Joaram, de kening fen Juda, kaem del om by
Joaram, de soan fen Achab, to Jisreël to sjen,
hwent hy wier siik.
7 Mar it wier fen God ta Ahazia’s ûndergong,
dat er nei Joaram gyng; hwent do’t er dêr
kommen wier, teach er mei Joaram út Jehu,
de soan fen Nimsi, yn ’e miette, dy’t de Heare
salve hie om it hûs fen Achab út to roegjen.
8 En it barde do’t Jehu it oardiel útfierde oer
Achabs hûs, dat er de foarsten fen Juda en de
soannen fen Ahazia’s broerren, dy’t Ahazia
tsjinnen, trof en se deade.
9 Dêrnei socht er Ahazia, en hja krigen him,
wylst er him biskûl hâldde to Samaria, en hja
brochten him ta Jehu, en hja deaden him en
bigroeven him; hwent hja seine: It is in soan
fen Josafat, dy’t de Heare socht hat mei syn
hiele hert. Sa bleau der gjinien fen Ahazia’s
[pag. 458] hûs oer dy’t yn steat wier om to
regearjen.
10 En do’t Athalia, de mem fen Ahazia, seach
dat hjar soan dea wier, joech hja hjar op en
fordylge it hiele keninklike slachte fen it hûs
fen Juda.
11 Mar Jozabath, de dochter fen ’e kening,
griep Joäs, de soan fen Ahazia, en stiel him
midden út ’e soannen fen ’e kening dy’t deade
waerden, en brocht him mei syn minne yn ’e
bêdkeamer; en Jozabath, de dochter fen ’e

kening Joaram, de frou fen 'e preester Jojada,
hwent hja wier Ahazia's sister, forbirch him
for Athalia, dat dy him net deadzje scoe.
12 En hy bleau seis jier by hjarren biskûl yn it
hûs Gods, wylst Athalia regearre oer it lân.

HAEDSTIK 23.

1 Mar yn it saunde jier formanne Jojada
him, en naem de oersten fen hûndert, Azarja,
de soan fen Jeroham, en Ismaël, de soan fen
Johanan, en Azarja, de soan fen Obed, en
Maäseja, de soan fen Adaja, en Elisafat, de
soan fen Sichri, mei him yn it boun.
2 Dy teagen troch Juda en rôpen de Leviten
út al de stêdden fen Juda en de haden fen
Israëls stamhuzen op; en hja gyngen nei
Jeruzalem.
3 En de hiele forgearring makke in forboun
mei de kening yn it hûs Gods, en hy sei tsjin
hjar: Sjuch, de soan fen 'e kening heart kening
to wêzen, lyk as de Heare de soannen fen
David tasein hat.
4 Dit is it hwet jimme hawwe to dwaen: in
tredden fen jimme, dy't yngeane op 'e sabbat,
fen 'e preesters en fen 'e Leviten, scille
drompelwachter wêze,
5 en in tredden scil stean by it hûs fen 'e
kening, en in tredden by de poarte Jezod, en al
it folk scil wêze yn 'e foarhôven fen it hûs des
Heare.
6 Mar lit gjinien yn it hûs des Heare komme,
oars net as de preesters en de Leviten dy't de
tsjinst hawwe; dy scille yngean, hwent hja
binne hillich; mar al it folk hat him to hâlden
oan 'e oarders des Heare.
7 En de Leviten scille de kening twisken
hjarren yn nimme, in elk mei syn wapens yn
'e hân, en hwa't yn it hûs giet, scil deade
wirde; mar wêz jimme by de kening
hwennear't er ynkomt en útgiet.
8 En de Leviten en hiele Juda diene neffens
alles dat de preester Jojada gebean hie, en hja
namen in elk syn mannen dy't op 'e sabbat
ynkamen en dyjingen dy't op 'e sabbat
útgyngen, hwent de preester Jojada hie de
ôfdielingen gjin frij jown.
9 En de preester Jojada joech de oersten fen
hûndert de spearen en de greate skylden en
de lytse skylden fen 'e kening David, dy't yn it
hûs Gods wierne;
10 en hy stelde it folk op, allegearre en in elk
mei syn wapen yn 'e hân, fen 'e rjuchterside
fen it hûs oant de lofterside fen it hûs, nei it
alter en nei it hûs ta, om 'e kening hinne.
11 Dêrnei brochten hja de soan fen 'e kening
bûten, en joegen him de kroan en it tsjûgenis,
en hja makken him kening; mar Jojada en syn
soannen salven him en rôpen: De kening libje!
12 Do't nou Athalia de stim fen it folk hearde
dat taroun en de kening tajubele, kaem hja ta
it folk yn it hûs des Heare.
13 En hja seach ta, en sjuch, dêr stie de
kening op syn forheging by de yngong, en de
oersten en de trompetters wierne by de
kening, en al it folk fen it lân wier bliid en
blies op 'e trompetten, en de sjongers, dy't der
wierne mei muzykynstruminten, joegen it
teiken dat de lof songen wirde scoe. Do
toskoerde Athalia hjar klean en rôp: Forried,
forried!
14 Mar de preester Jojada liet de oersten fen
hûndert dy't oer it kriichsfolk steld wierne
útkomme, en sei tsjin hjar: Bring se bûten
twisken de rigen troch, en dy't hjar folget scil
mei it swird deade wirde; hwent de preester
hie sein: Jimme scille hjar net deadzje yn it
hûs des Heare.
15 En hja sloegen hannen oan hjar, en it gyng
de wei fen 'e Hynstepoarte lâns nei it hûs fen
'e kening, en dêr deaden hja hjar.
16 En Jojada makke in forboun twisken
himsels en it hiele folk en de kening, dat hja
de Heare ta in folk wêze scoene.
17 Dêrnei gyng al it folk yn it hûs fen Baäl en
brieken it ôf, en syn alters en syn bylden
tobrieken hja, en Mattan, de preester fen Baäl,
sloegen hja dea foar de alters.
18 Fierder stelde Jojada opsjenners oer [pag. 459]
it hûs des Heare, ûnder it bistel fen 'e
Levityske preesters, dy't David oer it hûs des
Heare fordield hie om de brânoffers des Heare
to offerjen, lyk as dat biskreaun stiet yn 'e wet
fen Mozes, mei sang en mei klang neffens de
ynsetting fen David.
19 En hy stelde de poartewachters by de
poarten fen it hûs des Heare, dat gjinien
ynkomme scoe dy't yn hokfor ding ûnrein
wier.
20 En hy naem de oersten fen hûndert en de
oansjenliken en dy't sizzenskip oer it folk

hiene, en al it folk fen it lân, en brocht de kening del út it hûs des Heare; en hja teagen midden troch de boppeste poarte nei it hûs fen 'e kening, en setten de kening op 'e troan fen it keninkryk.
21 En al it folk fen it lân wier bliid, en de stêd krige rêst, nei't hja Athalia mei it swird deade hiene.

HAEDSTIK 24.

1 Joäs wier saun jier âld do't er kening waerd, en hy regearre fjirtich jier to Jeruzalem; en de namme fen syn mem wier Sibja, fen Berséba.
2 En Joäs die dat rjucht wier yn 'e eagen des Heare, al de dagen fen 'e preester Jojada.
3 En Jojada naem him twa frouljue, en hy woun soannen en dochters.
4 En dêrnei barde it dat it herte Joäs opjoech it hûs des Heare to fornijen.
5 Dêrom rôp er de preesters en de Leviten byinoar, en sei tsjin hjar: Gean út troch de stêdden fen Juda, en helje jild op fen hiele Israël, om it hûs fen jimme God alle jierren syn ûnderhâld to jaen; en jimme scille der foartgong mei meitsje. Mar de Leviten makken gjin foartgong.
6 Do rôp de kening de hegepreester Jojada en sei tsjin him: Hwerom hawwe jo net soarge dat de Leviten de skatting fen Mozes, de tsjinstfeint des Heare, en fen Israëls gemeinte for de tinte fen it tsjûgenis, ynbard hawwe fen Juda en fen Jeruzalem?
7 Hwent de goddeleaze Athalia en hjar soannen hawwe it hûs des Heare iepenbritsen, en ek al de hillige dingen fen it hûs des Heare brûkt for de Baäls.
8 En de kening joech bistel, en hja makken in kiste, en setten dy bûten by de poarte fen it hûs des Heare.
9 En der waerd omroppe litten troch Juda en to Jeruzalem, dat hja de Heare de skatting fen Mozes, Gods tsjinstfeint oer Israël yn 'e woastenije, opbringe scoene.
10 Do waerden al de oersten en it hiele folk bliid, en hja brochten op en diene yn 'e kiste, oant der genôch wier.
11 En it barde sa faek as de kiste troch de Leviten yn 'e keninklike wacht droegen waerd, en hja seagen dat der gâns jild wier, dat de skriuwer fen 'e kening en de bisteller fen 'e hegepreester kamen, en de kiste legen, en him opnamen en wer to plak brochten; sa diene hja alle dagen, en krigen in mannichte jild byinoar.
12 En de kening en Jojada joegen dat de útfierders fen it wirk oan it hûs des Heare yn hannen, en dy hierden stienhouwers en timmerljue om it hûs des Heare to fornijen, en allyksa izer- en kopersmidden om it hûs des Heare to meitsjen.
13 En de útfierders fen it wirk fen 'e fornijing soargen dat it hird einde; en hja bouden it hûs Gods neffens it âlde bistek, en makken it sterk.
14 En do't hja it ôf hiene, brochten hja de kening en Jojada it jild dat oer wier, en dêr liet er gerei fen meitsje for it hûs des Heare, gerei ta de tsjinst en ta de offers, en reekskealen, en gouden en silveren reau; en hja offeren ûnophâldlik brânoffers yn it hûs des Heare, al de dagen fen Jojada.
15 En Jojada waerd âld en de dagen sêd, en hy stoar; hûndert en tritich jier wied er âld do't er stoar.
16 En hja bigroeven him yn 'e stêd fen David, by de keningen; hwent hy hie it goede dien yn Israël, beide oan God en oan syn hûs.
17 Mar nei Jojada's dea kamen de foarsten fen Juda en bûgden hjar foar de kening; do harke de kening nei hjarren.
18 En hja forlieten it hûs fen 'e Heare, de God fen hjar âffears, en tsjinnen de wijde beammen en de ôfgoaden. Sa kaem der greate grime oer Juda en Jeruzalem, fen wegen dy skild fen hjarres. [pag. 460]
19 Mar Hy stjûrde profeten ûnder hjar om hjar werom to bringen ta de Heare; dy formoannen hjar, mar hja joegen it ear der net nei.
20 Do teach de Geast Gods Sacharia oan, de soan fen Jojada, de preester, en hy joech him foar it folk en sei tsjin hjar: Sa seit God: Hwerom oertrêdzje jimme de geboaden des Heare, en wolle jimme gjin foarspoed hawwe? Om't jimme de Heare forlitten hawwe, hat Hy jimme forlitten.
21 Mar hja makken in gearspanning tsjin him, en stiennigen him mei stiennen, neffens it gebot fen 'e kening, yn it foarhôf fen it hûs des Heare.

22 Sa tocht de kening Joäs net oan ’e deugd dy’t Jojada, syn heit, him dien hie, mar deade syn soan, dy’t stjerrende sei: De Heare mei it sjen en bisiikje.
23 En it barde op ’e ein fen it jier, dat it leger fen Aram tsjin him opteach, en hja kamen yn Juda en to Jeruzalem, en sloegen út it folk al de oersten fen it folk dea, en stjûrden de hiele bút nei de kening fen Damaskus.
24 Alhowol’t it leger fen Aram mar minmachtich opkommen wier, dochs joech de Heare in hiele macht fen in leger yn hjar hân, om’t hja de Heare, de God fen hjar âffears, forlitten hiene. Sa fierden hja de oardielen oan Joäs út.
25 En do’t hja fen him tein wierne, hwent hja lieten him binefter mei forheftige pinen, makken syn tsjinstfeinten in gearspanning tsjin him, om it bloed fen ’e soannen fen ’e preester Jojada, en hja formoarden him op bêd, dat er it bistoar, en hja bigroeven him yn ’e stêd fen David, mar hja bigroeven him net yn ’e grêven fen ’e keningen.
26 En dizzen binne it dy’t in gearspanning tsjin him makke hiene: Sabad, de soan fen Simeäth, de Ammonityske, en Jozabad, de soan fen Simrith, de Moäbityske.
27 Hwet nou syn soannen oanbilanget, en de mannichte godspraken tsjin him, en de bou fen it hûs Gods, sjuch, dat stiet biskreaun yn ’e forklearring fen it boek fen ’e keningen. En syn soan Amazia waerd kening yn syn plak.

HAEDSTIK 25.

1 Fiif en tweintich jier âld, waerd Amazia kening, en hy regearre njoggen en tweintich jier to Jeruzalem; en de namme fen syn mem wier Joäddan, fen Jeruzalem.
2 En hy die dat rjucht wier yn ’e eagen des Heare, alhowol net mei in folslein hert.
3 En it barde do’t syn keninkryk bifêstige wier, dat er de tsjinstfeinten dy’t syn heit, de kening, forslein hiene deade;
4 hjar bern lykwols deade er net, mar hy die lyk as biskreaun stiet yn ’e wet, yn it boek fen Mozes, dêr’t de Heare yn gebean en sein hat: De heiten scille net stjerre om ’e bern, en de bern scille net stjerre om ’e heiten, mar in elk scil om syn eigen sûnde stjerre.
5 En Amazia rôp Juda byinoar, en oardere hjar neffens de stamhuzen ûnder de oersten fen tûzen en ûnder de oersten fen hûndert, hiele Juda en Benjamin; en hy munstere hjar fen tweintich jier âld en dêrboppe, en kaem op in tal fen trijehûndert tûzen útlêzenen, dy’t útteagen ta de striid, en spear en skyld fierden.
6 Ek hierde er hûndert tûzen krigele helden yn Israël, for hûndert talinten silver.
7 Do kaem der in man Gods ta him, sizzende: O kening, lit it leger fen Israël net mei jo optsjen, hwent de Heare is net mei Israël, mei al de bern fen Efraïm.
8 Mar as jo sûnder hjar optsjen wolle, doch it, wêz sterk ta de striid; scil God jo falle litte tsjin de fijân? hwent yn God is krêft om to helpen en om falle to litten.
9 Amazia lykwol sei tsjin ’e man Gods: En ho moat it den mei de hûndert talinten dy’t ik de troppen út Israël jown haw? En de man Gods sei: De Heare hat mear as dat om jo to jaen.
10 Do sûndere Amazia de troppen ôf dy’t út Efraïm ta him kommen wierne, en liet se weromgean nei hjar wenplak; mar dêr lôge hjar grime tige oer op tsjin Juda, en yn gleone grime teagen hja nei hjar wenplak werom.
11 Amazia lykwols krige moed, en fierde syn folk oan, en teach nei de Sâlt-[pag. 461]-delling, en forsloech de bern fen Seïr, tsjien tûzen man.
12 Ek fongen Juda’s bern tsjien tûzen libben, en brochten hjar boppe op ’e rots, en smieten hjar boppe fen ’e rots ôf, dat hja allegearre topletter foelen.
13 Mar de mannen fen ’e troppen dy’t Amazia weromgean litten hie, dat hja net mei him yn ’e striid tsjen scoene, dy diene in ynfal yn ’e stêdden fen Juda, fen Samaria ôf oant Beth Hoaron ta, en sloegen trije tûzen fen hjarren, en makken gâns bút.
14 En it barde nei’t Amazia thúskommen wier fen ’e oerwinning op ’e Edomiten, mei de goaden fen Seïrs bern by him, dat er dy himsels ta goaden stelde en se oanbea en derfor rikke.
15 Do lôge de grime des Heare tsjin Amazia op, en Hy stjûrde in profeet ta him; dy sei tsjin him: Hwerom hawwe jo de goaden fen dat folk socht, dy’t hjar eigen folk net rêdde koene út jins hân?

16 En it barde do’t er ta him spriek, dat er
tsjin him sei: Bistû bineamd ta riedsman fen ’e
kening? Hâld op; hwerom scoene hja dy slaen?
Do hâldde de profeet op, en sei: Ik fornim dat
God bisletten hat jo to fordjerren, om’t jo soks
dien hawwe en net harkje wolle nei myn ried.
17 En Amazia, de kening fen Juda, waerd to
riede de boade to dwaen oan Joäs, de soan fen
Joähas, de soan fen Jehu, de kening fen Israël,
sizzende: Kom, lit ús elkoarrens oantlit sjen.
18 Mar Joäs, de kening fen Israël, die Amazia,
de kening fen Juda, de boade werom,
sizzende: De tiksel dy’t op ’e Libanon is die
tynge oan ’e sederbeam dy’t op ’e Libanon is,
sizzende: Jow dyn dochter ta frou oan myn
soan. Mar it djierte fen it fjild dat op ’e
Libanon is gyng foarby en forwâdde de tiksel.
19 Jo tinke: Sjuch, ik haw de Edomiten slein!
dêrom is it herte jo heech wirden en longert it
op eare. Bliuw dochs thús; hwerom scoene jo
jo mank it kweade jaen, dat jo falle mochten,
jo en Juda mei jo?
20 Amazia lykwols woe net harkje; hwent it
wier Gods doel se yn hjar hân to jaen, om’t hja
de goaden fen ’e Edomiten socht hiene.
21 Dêrom teach Joäs, de kening fen Israël, op,
en Amazia, de kening fen Juda, en hja seagen
elkoarrens oantlit to Beth Sémes dat yn Juda
leit.
22 En Juda waerd slein foar Israëls oantlit, en
hja flechten, in elk nei syn tinte.
23 En Joäs, de kening fen Israël, krige Amazia,
de kening fen Juda, de soan fen Joäs, de soan
fen Joähas, to Beth Sémes, en brocht him nei
Jeruzalem; en hy briek oan Jeruzalems mûrre
fjouwerhûndert jelne, fen ’e poarte fen Efraïm
ôf oant ’e Hoekpoarte ta.
24 En hy naem al it goud, en it silver, en alle
gerei dat yn it hûs Gods by Obed Edom to
finen wier, en de skatten fen it keninklike hûs,
en ek de gizelers, en teach werom nei
Samaria.
25 En Amazia, de soan fen Joäs, de kening fen
Juda, libbe nei de dea fen Joäs, de soan fen
Joähas, de kening fen Israël, fyftjin jier.
26 Amazia’s oare skiednissen lykwols, de
eardere en de lettere, sjuch, steane dy net
biskreaun yn it boek fen ’e keningen fen Juda
en Israël?
27 En nei de tiid dat Amazia ôfwykt wier efter
de Heare wei, makken hja to Jeruzalem in
gearspanning tsjin him, en hy flechte nei
Lachis; mar hja stjûrden him gûds efternei nei
Lachis, en deaden him dêr.
28 En hja brochten him werom op hynders,
en bigroeven him by syn âffears yn ’e stêd fen
Juda.

HAEDSTIK 26.

1 Do naem it hiele folk fen Juda Uzzia, dy’t
earst sechstjin jier wier, en hja makken him
kening yn it plak fen syn heit Amazia.
2 Dy boude Eloth, en brocht it wer oan Juda,
nei’t de kening rêst wier mei syn âffears.
3 Sechstjin jier wier Uzzia âld do’t er kening
waerd, en hy regearre twa en fyftich jier to
Jeruzalem; en de namme fen syn mem wier
Jecholia, fen Jeruzalem.
4 En hy die dat rjucht wier yn ’eagen des
Heare, neffens alles dat syn heit Amazia dien
hei.
5 En hy socht God al de dagen dat Sacharia
libbe, dy’t ynsjuch joech yn ’e [pag. 462] freze
Gods. En yn ’e dagen dat er de Heare socht,
joech God him it lok mei.
6 En hy teach út en oarlogge mei de
Filistinen, en briek de mûrre fen Gath en de
mûrre fen Jabné en de mûrre fen Asdod del,
en boude stêdden ûnder Asdod en mids de
Filistinen.
7 En God holp him tsjin de Filistinen, en
tsjin de Arabieren dy to Gur Baäl wennen, en
tsjin de Meüniten.
8 En de Ammoniten joegen Uzzia geskinken;
en hy waerd forneamd oan ’e yngong fen
Egypte ta, hwent syn macht kleau op ’en
allerheechsten.
9 Fierders boude Uzzia toerren to
Jeruzalem, by de Hoekpoarte en by de
Dellingpoarte en by de Winkelheak, en hy
forsterke se.
10 Ek boude er toerren yn ’e woastenije, en
groef forskate saden, om’t hy der gâns fé op
nei hâldde, sawol yn ’e legen as yn it flakke
fjild, ek boeren en túnkers yn ’e wynbergen en
op ’e tunen; hwent hy wier in frjeon fen ’e
lânbou.
11 Fierders hie Uzzia in leger bikwaem ta de
oarloch, dat to fjilde teach by ôfdielingen,
neffens it tal fen hjar munstering troch Jejel

de skriuwer, en Maäseja de amptner, ûnder it bifel fen Hananja, ien fen ’e keninklike oersten.
12 It hiele tal fen ’e haden fen ’e stamhuzen, fen ’e krigele helden, wier twa tûzen en seishûndert.
13 En ûnder hjarren stie in legermacht fen trijehûndert en saun tûzen en fiifhûndert man, dy’t hjar mei alle kriich en krêft útleine op ’e oarloch, om de kening to helpen tsjin ’e fijân.
14 En Uzzia riste dat hiele leger út mei skylden en spearen en helmen en pânsers en bôgen en slingerstiennen.
15 Ek makke er to Jeruzalem wirktugen, útfining fen kinstners, om se op to stellen op ’e toerren en op ’e hoeken en to sjitten mei pylken en mei greate stiennen. Sa gyng syn namme fier om utens, hwent hy waerd wûnderlik holpen, oant er sterk wirden wier.
16 Mar do’t er sterk wirden wier, waerd it herte him heechmoedich en roun er yn it fordjerren, en hy oertrêdde tsjin ’e Heare, syn God, hwent hy gyng yn ’e timpel des Heare om to rikjen op it reekalter.
17 Mar de preester Azarja gyng him efternei, hy en tachtich preesters des Heare, moedige mannen.
18 En hja stiene de kening Uzzia, en seine tsjin him: It komt jo net ta, Uzzia, de Heare to rikjen, mar de preesters, de soannen fen Aäron, dy’t hillige binne om to rikjen; gean út it hillichdom, hwent jo hawwe oertrêdde, en it scil jo net ta eare wêze fen wegen de Heare God.
19 Mar Uzzia waerd grammoedich; en wylst er it reekwirk yn ’e hân hie om to rikjen en grammoedich wier op ’e preesters, sloech de melaetskens him út op ’e foarholle, foar it oantlit fen ’e preesters, yn it hûs des Heare, njonken it reekalter.
20 En do’t de hegepreester Azarja en al de preesters him oanseagen, sjuch, dêr wied er melaetsk oan ’e foarholle; en hja treauwen him dêr mei haesten wei, en hy haeste him sels ek om foart to kommen, om’t de Heare him oantaest hie.
21 En de kening Uzzia bleau melaetsk oan ’e dei fen syn dea ta; en as melaetske moast er ôfsûndere yn in sikehûs tahâlde, hwent hy wier forstjitten fen it hûs des Heare. En syn soan Jotham, dy’t oer it hûs fen ’e kening stie, rjuchte it folk fen it lân.
22 De oare skiednissen fen Uzzia lykwol, de eardere en de lettere, dy hat de profeet Jesaja, de soan fen Amos, biskreaun.
23 En Uzzia is rêst mei syn âffears, en hja bigroeven him by syn âffears, op it hôf der’t de keningen bigroeven waerden; hwent hja seine: Hy is melaetsk. En syn soan Jotham waerd kening yn syn plak.

HAEDSTIK 27.

1 Jotham wier fiif en tweintich jier âld do’t er kening waerd, en hy regearre sechstjin jier to Jeruzalem; en de namme fen syn mem wier Jeruza, de dochter fen Sadok.
2 En hy die dat rjucht wier yn ’e eagen des Heare, neffens alles dat Uzzia, syn heit, dien hie, allinne kaem er net yn ’e timpel des Heare; mar it folk gyng troch himsels to fordjerren.
3 Hy wier it dy’t de boppeste poarte fen it hûs des Heare boude; hy boude ek gâns oan ’e mûrre fen Ofel. [pag. 463]
4 Fierders boude er stêdden op it berchtme fen Juda, en yn ’e wâlden boude er stinzen en toerren.
5 Hy wier it ek dy’t oarlogge mei de kening fen Ammons bern, en hjar oerwoun, en Ammons bern joegen him datselde jiers hûndert talint silver, en tsjien tûzen kor weet, en tsjien tûzen kor koarn; dat brochten Ammons bern him it twade en it trêdde jiers op ’e nij op.
6 En Jotham waerd bifêstige yn syn macht, hwent hy hâldde syn wegen rjucht foar it oantlit fen ’e Heare, syn God.
7 De oare skiednissen fen Jotham lykwols, en al syn oarloggen en syn wegen, sjuch, dy steane biskreaun yn it boek fen ’e keningen fen Israël en Juda.
8 Fiif en tweintich jier wier er âld do’t er kening waerd, en sechstjin jier regearre er to Jeruzalem.
9 En Jotham is rêst mei syn âffears, en hja bigroeven him yn ’e stêd fen David; en syn soan Achas waerd kening yn syn plak.

HAEDSTIK 28.

1 Tweintich jier wier Achas âld do’t er kening waerd, en hy regearre sechstjin jier to Jeruzalem; en hy die net itjinge rjucht wier yn ’e eagen des Heare, lyk as David, syn heit,

2 mar hy wannele yn ’e wegen fen Israëls keningen, en makke ek getten bylden for de Baäls.

3 Hy rikke ek yn ’e delling fen ’e soan fen Hinnom, en forbaernde syn soannen yn it fjûr, neffens de grouwélichheden fen ’e heidenen dy’t de Heare fordreaun hie foar it oantlit fen Israëls bern.

4 Hy offere en rikke ek op ’e hichten en op ’e heuvels en ûnder alle griene beam.

5 Dêrom joech de Heare, syn God, him yn ’e hân fen ’e kening fen Aram, en hja sloegen him, en fierden in greate mannichte fen sines finzen foart, dy’t hja to Damaskus brochten. En hy waerd ek oerjown yn ’e hân fen ’e kening fen Israël, dy’t him sloech mei in greate slach.

6 Hwent Pekah, de soan fen Remalia, deade yn Juda op ien dei hûndert en tweintich tûzen, allegearre striidbere mannen, om’t hja de Heare, de God fen hjar âffears, forlitten hiene.

7 En Sichri, in helt fen Efraïm, deade Maäseja, de soan fen ’e kening, en Asrikam, de oerste fen it hûs, en Elkana, de twade nei de kening.

8 En Israëls bern fierden fen hjar broerren twahûndert tûzen frouljue, soannen en dochters finzen foart, en rôven ek in greate bút fen hjarren, en brochten de bút nei Samaria.

9 En der wier in profeet des Heare, by namme Oded; dy gyng út, it leger yn ’e miette dat nei Samaria kaem, en hy sei tsjin hjar: Sjuch, troch de grime fen ’e Heare, de God fen jimme âffears, oer Juda hat Er hjar yn jimme hân jown, mar jimme hawwe ûnder hjarren moarde mei in razernij dy’t oan ’e himel ta rikt.

10 En nou binne jimme fen doel jimme Juda’s en Jeruzalems bern ta slaven en slavinnen to meitsjen, mar hawwe jimme sels gjin skild by de Heare, jimme God?

11 Harkje nou den nei my, en lit de finzenen dy’t jimme fen jimme broerren foartfierd hawwe weromtsjen; hwent de gleone grime des Heare is oer jimme!

12 Do joegen hjar mannen op fen ’e haden fen Efraïms bern: Azarja de soan fen Johanan, Berechja de soan fen Mesillemoth, en Jehiskia de soan fen Sallum, en Amaza de soan fen Hadlai, tsjin dyjingen dy’t út ’e striid kamen.

13 En hja seine tsjin hjar: Bring de finzenen hjir net hinne, hwent jimme binne fen doel ús sûnden en ús skilden yette to forgreatsjen mei in skild oer ús by de Heare; is ús skild al net swierdernôch, en lôget de gleone grime net oer Israël?

14 Do lieten de kriichsljue de finzenen en de bút foar it oantlit fen ’e oersten en fen ’e hiele gemeinte.

15 En de mannen hjir by namme neamd joegen hjar op en stiene de finzenen by, en klaeiden al hjar neakenen fen ’e bút, en joegen hjarren klean en skoaijing, en lieten se ite en drinke, en salven se, en holpen allegearre dy’t wirch wierne op ezels, en brochten se to Jericho, de Palmstêd, by hjar broerren; dêrnei teagen hja sels werom nei Samaria.

16 Om ’e selde tiid die de kening Achas [pag. 464] de boade oan ’e keningen fen Assyrië, dat dy him helpe scoene.

17 Bûtendien wierne ek de Edomiten kommen en hiene Juda slein, en finzenen meifierd.

18 Ek hiene de Filistinen in ynfal dien yn ’e stêdden fen it Lege fjild en it Suderlân fen Juda, en hja hiene ynnommen Beth Sémes, en Ajalon, en Gederoth, en Socho mei syn ûnderhearrige plakken, en Timna mei syn ûnderhearrige plakken, en Gimzo mei syn ûnderhearrige plakken, en hjar dêr nei wenjen set.

19 Hwent de Heare fornedere Juda, om reden fen Achas, de kening fen Israël, hwent hy hie Juda tuchteleas makke, en him swier bisûndige tsjin de Heare.

20 En Tilgath Pilnézer, de kening fen Assyrië, kaem ta him, mar hy bineare him yn sté fen him to sterkjen.

21 Hwent Achas helle it hûs des Heare en it hûs fen ’e kening en de huzen fen ’e foarsten in hiel ein hinne leech, en joech alles oan ’e kening fen Assyrië, mar sûnder dat it him hwet holp.

22 Ja, yn ’e dagen, dat se him binearen
bisûndige er him yette swierder tsjin ’e Heare,
dyselde kening Achas.
23 En hy offere oan ’e goaden fen Damaskus
dy’t him slein hiene, en sei: De goaden fen
Arams keningen helpe hjar, ik scil hjarren ek
offerje, dat hja my allyksa helpe meije. Mar
hja waerden him en hiele Israël ta in fal.
24 En Achas helle it gerei fen it hûs Gods
byinoar, en sloech it gerei fen it hûs Gods
stikken, en sleat de doarren fen it hûs des
Heare, en makke him alters op alle hoeken fen
Jeruzalem.
25 Ek makke er yn alle stêdden fen Juda
hichten om to rikjen for oare goaden. Sa terge
er de Heare, de God fen syn âffears, ta
grammoedichheit.
26 Syn oare skiednissen lykwols en al syn
wegen, de eardere en de lettere, sjuch, dy
steane biskreaun yn it boek fen ’e keningen
fen Juda en Israël.
27 En Achas is rêst mei syn âffears, en hja
bigroeven him yn ’e stêd, to Jeruzalem; mar
hja biïerdigen him net yn ’e grêven fen Israëls
keningen. En syn soan Hiskia waerd kening yn
syn plak.

HAEDSTIK 29.

1 Hiskia waerd kening do’t er fiif en
tweintich jier âld wier, en regearre njoggen en
tweintich jier to Jeruzalem; en de namme fen
syn mem wier Abia, de dochter fen Sacharia.
2 En hy die dat rjucht wier yn ’e eagen des
Heare, neffens alles dat syn heit David dien
hie.
3 It earste jiers fen syn regearing, yn ’e earste
moanne, die er de doarren fen it hûs des
Heare iepen, en makke se.
4 En hy liet de preesters en de Leviten
opkomme, en rôp se gear op ’e Eastermerk,
5 en hy sei tsjin hjar: Harkje nei my, Leviten,
hilligje jimsels dochs en hilligje it hûs fen ’e
Heare, de God fen jimme âffears, en bring de
ûnreinens út it hillichdom.
6 Hwent ús âffears hawwe oertrêdde, en
dien dat kwea wier yn ’e eagen fen ’e Heare ús
God, en Him forlitten, en hja hawwe rjucht
fen ’e tabernakel des Heare ôf sjoen, en him
de rêch takeard.
7 Ek hawwe hja de doarren fen ’e timpelpij
sletten, en de lampen útdien, en gjin reekwirk
rikke, noch brânoffer yn it hillichdom fen
Israëls God offere.
8 Dêrom is in greate grime des Heare oer
Juda en Jeruzalem kommen, en Hy hat hjar
oerjown ta in ôfgriis, ta bisauwing en ta hún,
lyk as jimme foar jimme eigen eagen sjugge.
9 En sjuch, dêrom binne ús âffears fallen
troch it swird, en dêrom hawwe ús soannen
en ús dochters en ús frouljue yn ’e finzenskip
west.
10 Nou haw ik yn it sin in forboun to meitsjen
mei de Heare, de God fen Israël, dat de
gleonens fen syn grime hjar fen ús keare mei.
11 Myn soannen, somje nou net; hwent de
Heare hat jimme útkard om foar syn oantlit to
stean, om Him to tsjinjen en syn tsjinners to
wêzen en foar Him to rikjen.
12 Do joegen de Leviten hjar op: Mahath de
soan fen Amasai, en Joël de soan fen Azarja,
fen ’e bern fen ’e Kehathiten; en fen ’e bern
fen Merari Kis de soan fen Abdi, en Azarja de
soan fen Jehallelel; en fen ’e Gersoniten Joäh
de [pag. 465] soan fen Simma, en Eden de soan
fen Joäh;
13 en fen ’e bern fen Elisafan Simri en Jejel;
en fen ’e bern fen Asaf Sacharia en Mattanja;
14 en fen ’e bern fen Heman Jehiël en Simeï;
en fen ’e bern fen Jeduthun Semaja en Ussiël.
15 En hja rôpen hjar broerren gear en hilligen
hjarsels, en kamen neffens it gebot fen ’e
kening en de wirden des Heare om it hûs des
Heare to reinigjen.
16 Mar de preesters gyngen binnen yn it hûs
des Heare om dat to reinigjen, en alle
ûnreinens dy’t hja yn ’e timpel des Heare
founen, brochten dy yn it foarhôf fen it hûs
des Heare, dêr’t de Leviten it weihellen om it
nei bûten to bringen yn ’e delling fen ’e
Kidron.
17 En hja bigounen to hilligjen de earste deis
fen ’e earste moanne, en de achtste deis fen ’e
moanne wierne hja oan ’e pij des Heare ta, en
hja hilligen it hûs des Heare yn acht dagen,
dat de sechstjinde deis fen ’e earste moanne
wierne hja der troch.
18 Dêrnei kamen hja binnen by de kening
Hiskia, en seine: Wy hawwe it hiele hûs des
Heare reinige, allyksa it brânofferalter mei al
syn gerei, en de tafel fen ’e toanbreaën mei al

hjar gerei;
19 ek alle gerei dat de kening Achas by syn regearing troch syn oertrêdding ûnthillige hie, hawwe wy wer rémakke en hillige; en sjuch, it is allegearre foar it alter des Heare.
20 Do kaem de kening Hiskia der by tiid ôf en rôp de oersten fen ’e stêd byinoar, en hy gyng op nei it hûs des Heare.
21 En hja brochten saun interbollen en saun rammen en saun lammen en saun geitebokken, ta in sûndoffer for it keninkryk en for it hillichdom en for Juda; en hy sei tsjin de soannen fen Aäron, de preesters, hja scoene dy offerje op it alter des Heare.
22 Sa slachten hja de kij, en de preesters heinden it bloed op en bisprinkelen it alter dermei; ek slachten hja de rammen, en bisprinkelen it alter mei it bloed; allyksa slachten hja de lammen, en bisprinkelen it alter mei it bloed.
23 Dêrnei brochten hja de bokken foar ta in sûndoffer, foar it oantlit fen ’e kening en fen ’e gemeinte, en hja leine de hannen derop.
24 En de preesters slachten se, en sprinkelen hjar bloed ta in sûndoffer tsjin it alter, om forsoening to dwaen for hiele Israël; hwent for hiele Israël hie de kening dat brânoffer en dat sûndoffer hjitten.
25 En hy stelde de Leviten op yn it hûs des Heare, mei simbalen, mei harpen en siters, neffens it gebot fen David, en fen Gad, de sjenner fen ’e kening, en fen ’e profeet Nathan; hwent dat wier in gebot fen ’e hân des Heare, troch de tsjinst fen syn profeten.
26 En de Leviten stiene mei Davids spylark, en de preesters mei de trompetten.
27 En Hiskia gebea dat hja it brânoffer op it alter offerje scoene. En mei dat it brânofferjen bigoun, bigoun ek it sjongen des Heare by de trompetten en by it spylark fen David, de kening fen Israël.
28 En de hiele gemeinte oanbea wylst it sjongen rûze en de trompetten sketteteren, oant salang dat it brânoffer hielendal dien wier.
29 En do’t hja dien hiene mei offerjen, knibbelen de kening en allegearre dy’t by him wierne, en oanbeaën.
30 Dêrnei seine de kening Hiskia en de oersten tsjin de Leviten, hja scoene de Heare loovje mei de wirden fen David en fen Asaf, de sjenner; en hja songen it lofliet mei blydskip en bûgden de holle en oanbeaën.
31 En Hiskia antwirde en sei: Nou hawwe jimme de hannen folle for de Heare; kom harren en bring slachtoffers en lofoffers yn it hûs des Heare. En de gemeinte brocht slachtoffers en lofoffers, en in elk hwa’t it herte dêrta dreau brânoffers.
32 En de brânoffers dy’t de gemeinte brocht wierne alles meiïnoar sauntich kij, hûndert rammen, twahûndert lammen, allegearre ta in brânoffer de Heare.
33 Bûtendien wierne de hillige jeften meiïnoar seishûndert kij en trije tûzen skiep.
34 Mar der wierne to min preesters, dat hja koene al dy brânoffers net klearkrije for de slachte; dêrom holpen hjar [pag. 466] broerren de Leviten hjar, oant it wirk dien wier en oant de preesters hjarsels hillige hiene; hwent de Leviten hiene it herte oprjuchter hillige as de preesters.
35 En der wierne ek in mannichte brânoffers, mei it smoar fen ’e tankoffers, en mei de drankoffers ta it brânoffer. Op dy wize waerd de tsjinst fen it hûs des Heare bisteld.
36 En Hiskia en it hiele folk forbliden hjar om itjinge God it folk biskikt hie; hwent it wier yn greate haest gien.

HAEDSTIK 30.

1 Dêrnei die Hiskia de boade oan hiele Israël en Juda, en skreau ek brieven nei Efraïm en Manasse, dat hja komme scoene ta it hûs des Heare to Jeruzalem, om de Heare, de God fen Israël, it Peaske to hâlden.
2 En de kening waerd to riede mei syn oersten en de hiele gemeinte to Jeruzalem, dat hja it Peaske hâlde scoene yn ’e twade moanne.
3 Hwent hja koene it net hâlde op ’e tiid, om’t de preesters hjar net genôch hillige hiene, en it folk net gearkommen wier to Jeruzalem.
4 En sa wier it nei bihearren yn ’e eagen fen ’e kening en yn ’e eagen fen ’e hiele gemeinte.
5 En hja sprieken ôf, der scoe in oprop troch hiele Israël gean, fen Berséba oant Dan ta, dat hja komme mochten om de Heare, de God fen Israël, it Peaske to hâlden to Jeruzalem; hwent

hja hiene it net manmachtich hâlden lyk as foarskreaun stie.

6 En de hirdrinners gyngen mei de brieven fen ’e hân fen ’e kening en fen syn foarsten troch hiele Israël en Juda, en seine neffens it gebot fen ’e kening: Jimme bern fen Israël, bikear jimme ta de Heare, de God fen Abraham, Izaäk en Israël, den scil Hy Him keare ta de ûntkommenen dy’t jimme oerbleaun binne út ’e hân fen ’e keningen fen Assyrië.

7 En wêz net lyk as jimme heiten en as jimme broerren, dy’t oertrêdde hawwe tsjin de Heare, de God fen hjar âffears, en dy’t Er dêrom oerjown hat ta forheardens, lyk as jimme sjugge.

8 Bihirdzje de nekke nou net, lyk as jimme âffears; jow de Heare de hân, en kom ta syn hillichdom, dat Er hillige hat oant yn ivichheit, en tsjinje de Heare jimme God, dat de gleonens fen syn grime hjar fen jimme keare mei.

9 Hwent as jim jim bikeare ta de Heare, den scille jimme broerren en jimme bern barmhertichheit fine foar it oantlit fen dyjingen dy’t hjar finzen foartfierd hawwe, en hja scille weromkomme yn dit lân; hwent de Heare, jimme God, is genedich en barmhertich, en Hy scil it oantlit net fen jimme ôfhâlde as jim jimme ta Him bekeare.

10 Sa teagen de hirdrinners fen stêd ta stêd, troch it lân fen Efraïm en Manasse, oant Sebulon ta; mar hja laken hjar út en bispotten hjar.

11 Somliken lykwols fen Aser en Manasse en fen Sebulon fornederen hjar, en kamen to Jeruzalem.

12 Ek wier de hân fen God yn Juda, om hjarren ienerlei hert to jaen, dat hja it gebot fen ’e kening en fen ’e foarsten dwaen mochten, neffens it wird des Heare.

13 En der kaem in mannichte folk to Jeruzalem gear, om it feest fen ’e ûnsûrre breaën to hâlden, yn ’e twade moanne, in tige greate gemeinte.

14 En hja joegen hjar op, en diene de alters foart dy to Jeruzalem wierne; ek diene hja alle reekark foart, en smieten it yn ’e beek Kidron.

15 Do slachten hja it Peaske, de fjirtjinde deis fen ’e twade moanne; en de preesters en de Leviten hiene hjar skamme en hillige, en brochten de brânoffers yn it hûs des Heare.

16 En hja joegen hjar op hjar plak, by hjar oarder, neffens de wet fen Mozes, de man Gods, wylst de preesters it bloed sprinkelen út ’e hân fen ’e Leviten.

17 Hwent der wierne in mannichte yn dy gemeinte dy’t hjar net hillige hiene; dêrom gyngen de Leviten oer it slachtsjen fen ’e peaskelammen for elkenien dy’t net rein wier, om se de Heare to hilligjen.

18 Hwent de measten fen it folk, in mannichte fen Efraïm en Manasse, Issaskar en Sebulon, hiene hjar net reinige, en hja ieten it Peaske wol, mar net neffens it foarskrift. Hiskia lykwols bea for hjar, [pag. 467] sizzende: Mei de Heare, dy’t goed is, forsoening dwaen

19 for elkenien dy’t it hiele herte rjuchte hat om God de Heare, de God fen syn âffears, to siikjen, al wier it net neffens de reinheit fen it hillichdom.

20 En de Heare forhearde Hiskia en makke it folk better.

21 Sa hâldden Israëls bern dy to Jeruzalem kommen wierne, it feest fen ’e ûnsûrre breaën, saun dagen oanien, mei greate blydskip. En de Leviten en de preesters priizgen de Heare dei oan dei, by sterke ynstruminten sjongende de Heare.

22 En Hiskia spriek nei it hert fen alle Leviten dy’t in goed ynsjuch hiene yn ’e saek des Heare, en hja ieten de feestoffers saun dagen oanien, offerjende tankoffers en loovjende de Heare, de God fen hjar âffears.

23 En nei’t de hiele gemeinte to riede wirden wier yette saun dagen feest to hâlden, diene hja it dy saun dagen nochris mei blydskip oer.

24 Hwent Hiskia, de kening fen Juda, joech de gemeinte tûzen jonge kij en saun tûzen skiep, en de foarsten joegen de gemeinte tûzen jonge kij en tsjien tûzen skiep; en de preesters hilligen hjarsels manmachtigersom.

25 En de hiele gemeinte fen Juda wier bliid, allyksa de preesters en de Leviten, en de hiele gemeinte fen dyjingen dy’t út Israël kommen wierne, ek de frjemdlingen dy’t út it lân fen Israël kommen wierne, en dy’t yn Juda wennen.

26 En it wier greate blydskip to Jeruzalem;

hwent sûnt de dagen fen Salomo, de soan fen David, de kening fen Israël, hie der sokssahwet greats to Jeruzalem net west.
27 Do gyngen de Levityske preesters oerein en seingen it folk; en hjar stim waerd heard, en hjar gebet kaem ta syn hillige wenning yn 'e himel.

HAEDSTIK 31.

1 En do't dat allegearre ta in ein brocht wier, teagen alle Israëliten dy't der by west hiene nei de stêdden fen Juda, en tobrieken de wijde stiennen, en kappen de wijde beammen om, en sljuchten de hichten en de alters, yn hiele Juda en Benjamin, allyksa yn Efraïm en Manasse, oant hja alles to neate makke hiene; dêrnei gyngen alle bern fen Israel werom, in elk nei syn bisit yn syn stêd.
2 En Hiskia fordielde de preesters en de Leviten oer hjar oarders, in elk neffens syn tsjinst, de preesters en de Leviten for de brânoffers en for de tankoffers, om to tsjinjen en om to loovjen en om to priizgjen yn 'e poarte fen 'e legers des Heare.
3 En it diel dat de kening út syn goed joech wier for de brânoffers, for de brânoffers moarns en jouns, en for de brânoffers fen 'e sabbatten en fen 'e nije moannen en fen 'e stelde heechtiden, lyk as it foarskreaun stie yn 'e wet des Heare.
4 En hy sei tsjin it folk, tsjin 'e biwenners fen Jeruzalem, hja scoene it diel fen 'e preesters en de Leviten jaen, dat dy in bistean hawwe mochten yn 'e wet des Heare.
5 En do't dat wird húsriem waerd, brochten Israëls bern gâns earstelingen fen nôt, druvesop en oalje en hunich, en fen al de opbringsten fen it fjild; ek brochten hja de tsjienden fen alles oerfloedich op.
6 En de bern fen Israël en Juda dy't yn 'e stêdden fen Juda wennen, dy brochten ek de tsjienden fen 'e kij en fen 'e skiep, en de tsjienden fen 'e hillige jeften dy't hillige wierne oan 'e Heare, hjar God, en leine it op heappen.
7 Yn 'e tredde moanne bigounen hja it op heappen to lizzen, en yn 'e saunde moanne hiene hja der alles oan tôge.
8 En do't Hiskia en de foarsten kamen en dy heappen seagen, tanken hja de Heare en syn folk Israël.
9 En Hiskia frege de preesters en de Leviten nei de heappen.
10 En Azarja, de hegepreester, út it hûs fen Sadok, spriek ta him en sei: Sûnt hja bigoun binne dizze jeften yn it hûs des Heare to bringen, hat elkenien iten hawn en sêd krige, ja ryklik oerhâlden, hwent de Heare hat syn folk seinge, en safolle is der oerbleaun.
11 Do sei Hiskia, hja scoene keamers rémeitsje yn it hûs des Heare, en hja makken se ré.
12 En hja brochten de offerjeften, en [pag.468] de tsjienden, en de wijde jeften dêr trou hinne; en Konanja de Levyt waerd der earste opsichter oer, en syn broer Simeï twade.
13 En Jehiël, en Asasja, en Nahath, en Asaël, en Jearimoth, en Jozabad, en Eliël, en Jismachja, en Mahath, en Benaja wierne opsichters ûnder taforsjuch fen Konanja en syn broer Simeï, neffens it bistel fen 'e kening Hiskia en fen Azarja, de foarst fen Gods hûs.
14 En Koaré, de soan fen Jimna, de Levyt, de poartewachter op it Easten, gyng oer de frijwillige Godsjeften, om it heefoffer des Heare en it allerhillichste út to dielen.
15 En ûnder him stiene Eden, en Minjamin, en Jesúa, en Semaja, Amarja, en Sechanja, om trou út to dielen oan hjar broerren yn 'e preesterstêdden neffens de ôfdielingen, oan 'e lytse sawol as oan 'e greate;
16 bihalven de manspersoanen dy't opskreaun stiene yn 'e slachtslist fen trije jier âld en dêrboppe, allegearre dy't yn it hûs des Heare kamen nei de eask fen elke dei, om to tsjinjen in elk yn syn ampt neffens syn ôfdieling.
17 Hwet nou de slachtslist fen 'e preesters oanbilanget, dy wier opmakke neffens de stamhuzen; mar de Leviten fen tweintich jier âld en dêrboppe hjarres neffens hjar ampten yn hjar ôfdielingen.
18 En hja moasten yn 'e slachtslisten opskreaun stean mei al hjar bern, hjar frouljue, en hjar soannen en hjar dochters, yn 'e hiele gemeinte; hwent hja wierne trou dwaende yn hjar hillich ampt.
19 Ek wierne der by Aärons soannen, de preesters, op 'e mienskarren fen hjar stêdden, yn elke stêd, mannen mei namme neamd dy't

alle manspersoanen ûnder de preesters en alle opskreaunen yn 'e slachtslisten fen 'e Leviten dielen jaen moasten.
20 En sa die Hiskia yn hiele Juda; en hy die dat goed en rjucht en trou wier foar it oantlit fen 'e Heare, syn God.
21 En alle wirk dat er oangyng yn 'e tsjinst fen it hûs Gods, en yn 'e wet en yn it gebot, om syn God to siikjen, die er mei it hiele hert, en it lok wier him mei.

HAEDSTIK 32.

1 Nei dy dingen en dy biwizen fen trou kaem Sanherib, de kening fen Assyrië, en teach yn Juda, en bilegere de forsterke stêdden, en miende dat er dy nei him skoerre scoe.
2 Hiskia lykwol, sjende dat Sanherib kaem en it oarlochssuchtich oantlit nei Jeruzalem keard hie,
3 waerd to riede mei syn oersten en syn helden om de wetterwellen bûten de stêd ticht to setten; en hja holpen him.
4 Hwent der kaem gâns folk byinoar, dat alle wellen tichtsette, ek de beek dy't midden troch it lân roun, sizzende: Hwerfor scoene de keningen fen Assyrië komme en allegearre wetter fine?
5 Sa krige er moed, en boude de hiele mûrre dy tobritsen laei, en sette dêr toerren op, allyksa de oare mûrre oan 'e bûtenkant, en hy forsterke Millo yn 'e stêd fen David, en liet by de mannichte wapens en skylden meitsje.
6 En hy stelde kriichsoersten oer it folk en forsamle se ta him op 'e merk fen 'e stêdspoarte, en spriek nei hjar hert, sizzende:
7 Wêz sterk en manmoedich, eangje net net en wêz net forfeard for it oantlit fen 'e kening fen Assyrië, noch for it oantlit fen dy hiele mannichte dy't er by him hat, hwent by ús is mear as by him.
8 By him is in earm fen flêsk, mar by ús is de Heare ús God, om ús to helpen en om ús oarloggen to fieren. En it folk steunde op 'e wirden fen Hiskia, de kening fen Juda.
9 Dêrnei stjûrde Sanherib, de kening fen Assyrië, syn tsjinstfeinten nei Jeruzalem — mar sels laei er mei al syn macht foar Lachis — ta Hiskia, de kening fen Juda, en ta hiele Juda dat to Jeruzalem wier, om to sizzen:
10 Sa seit Sanherib, de kening fen Assyrië: Hwer bitrouwe jimme op, wylst jimme opsluten sitte yn Jeruzalem?
11 Stokelet Hiskia jimme net op, om jimme omkomme to litten fen hûnger en fen toarst, sizzende: De Heare ús God scil ús rêdde út 'e hân fen Assyrië's kening?
12 Hat dyselde Hiskia syn hichten en [pag. 469]
syn alters net sljuchte, en ta Juda en ta Jeruzalem spritsen, sizzende: Foar ien alter scille jimme oanbidde, en dêrop rikje?
13 Witte jimme net hwet ik en myn âffears de folken fen alle lânnen dien hawwe? Hawwe de goaden fen 'e naesjes fen al dy lânnen immen rêdde kinnen út myn hân?
14 Hwa wier der ûnder al de goaden fen dy naesjes dy't myn âffears mei de ban slein hawwe, dy't syn folk rêdde kinnen hat út myn hân, dat jimme God jimme út myn hân rêdde kinne scoe?
15 Lit Hiskia jimme nou den net bidrage, en op sa'n wize opstokelje, en leau him net; hwent gjin god fen hokfor naesje en keninkryk hat syn folk rêdde kinnen út myn han en de hân fen myn âffears, hofollesto minder net scil jimme God jimme út myn hân rêdde kinne.
16 En syn tsjinstfeinten sprieken yette mear tsjin God de Heare, en tsjin syn tsjinstfeint Hiskia.
17 Ek skreau er brieven om de Heare, de God fen Israël, to húnjen, en tsjin Him op to sprekken, sizzende: Likemin as de goaden fen 'e naesjes fen 'e lannen hjar folk rêdden hawwe út myn hân, likemin scil Hiskia's God syn folk út myn hân rêdde.
18 En hja rôpen mei in útset lûd yn 'e Joadske tael oan it folk fen Jeruzalem dat op 'e mûrre wier, om hjar eang en oerstjûr to meitsjen, dat hja de stêd ynnimme mochten.
19 En hja sprieken oer de God fen Jeruzalem lyk as gyng it oer de goaden fen 'e folken fen 'e ierde, wirk fen minske hannen.
20 Mar de kening Hiskia en de profeet Jesaja, de soan fen Amos, beaën dêrtsjin, en hja rôpen nei de himel.
21 En de Heare stjûrde in ingel, dy't alle krigele helten en foarsten en oersten yn it leger fen Assyrië's kening fordylge, dat er mei biskamme oantlit weromtsjen koe nei syn lân; en do't er yn it hûs fen syn god kommen wier,

sloegen him dêr mei it swird dy't út syn liif foartkommen wierne.
22 Sa forloste de Heare Hiskia en de biwenners fen Jeruzalem út 'e hân fen Sanherib, de kening fen Assyrië, en út 'e hân fen allegearre, en Hy joech hjarren rounom rêst.
23 En ytliken brochten jeften ta de Heare to Jeruzalem, en kostbere geskinken ta Hiskia, de kening fen Juda, en dêrnei waerd er forhege foar de eagen fen alle naesjes.
24 Yn dyselde dagen waerd Hiskia siik, op 'e dea ôf, mar hy bea ta de Heare; en dy spriek ta him, en joech him in wûnderteiken.
25 Mar Hiskia forgou de woldied net, dy't oan him bard wier, hwent syn herte waerd heechmoedich. Dêrom kaem der greate grime oer himsels en oer Juda en Jeruzalem.
26 Do fornedere Hiskia him fen wegen de heechmoed fen syn hert, hy en de biwenners fen Jeruzalem, en sa kaem de greate grime des Heare net oer hjar yn Hiskia's dagen.
27 En Hiskia hie ûnwittend folle rykdom en eare, en hy makke skatkeamers for silver en for goud, en for edelstiennen, en for krûderijen, en for skylden, en for allerhanne kostber reau;
28 allyksa pakhuzen for de opslach fen nôt en druvesop en oalje, en stâllen for allerhanne fé, en hokken for de keppels.
29 Ek boude er stêdden, en wier bisitter fen in mannichte skiep en kij; hwent God biskikte him tige folle goed.
30 Deselde Hiskia sette ek de boppeste wetterwelle fen Gihon ticht, en laette se nei ûnderen oant biwesten de stêd fen David. Sa hie Hiskia it lok mei yn al syn wirk.
31 Mar do't de gesanten fen 'e foarsten fen Babel, dy't him de boade diene om to fornimmen nei it wûnderteiken dat yn it lân bard wier, ta him kommen wierne, do kaem it sa, dat God him forliet om him to hifkjen, om to witten al itjinge dat der libbe yn syn hert.
32 De oare skiednissen fen Hiskia lykwols en syn goede dieden, sjuch, dy steane biskreaun yn it gesicht fen 'e profeet Jesaja, de soan fen Amos, en yn it boek fen 'e keningen fen Juda en Israël.
33 En Hiskia is rêst mei syn âffears, en hja bigroeven him yn 'e grêfheuvel fen Davids soannen, en hiele Juda en de biwenners fen Jeruzalem diene him [pag. 470] de eare oan by syn dea; en syn soan Manasse waerd kening yn syn plak.

HAEDSTIK 33.

1 Toalve jier wier Manasse âld do't er kening waerd, en hy regearre fiif en fyftich jier to Jeruzalem.
2 En hy die dat kwea wier yn 'e eagen des Heare, neffens de grouwels fen 'e heidenen dy't de Heare fordreaun hie foar it oantlit fen Israëls bern.
3 Hwent hy boude de hichten wer op dy't syn heit Hiskia sljuchte hie, en rjuchte alters op for de Baäls, en sette wijde beammen, en oanbea it hiele hear fen 'e himel en tsjinne it.
4 En hy boude alters yn it hûs des Heare, der't de Heare fen sein hie: To Jeruzalem scil myn namme wêze oant yn ivichheit.
5 Ek boude er alters for it hiele hear fen 'e himel, yn 'e beide foarhôven fen it hûs des Heare.
6 Ja, hy liet syn soannen troch it fjûr gean, yn 'e delling Ben Hinnom, en gyng om mei gûchelderij en wiersizzerij en tsjoenderij, en stelde deadebiswarders en wytgers oan; hy die fen alles dat kwea wier yn 'e eagen des Heare, om syn grime geande to meitsjen.
7 Hy sette ek it sniene byld fen Asjeara dat er makke hie yn it hûs Gods, dêr't God fen sein hie tsjin David en tsjin syn soan Salomo: Yn dit hûs, en to Jeruzalem dat Ik útkard haw út al de stammen fen Israël, scil Ik myn namme fêstigje oant yn ivichheit;
8 en Ik scil Israëls foet net wer wike litte út it lân dat Ik hjar âffears jown haw, mits hja der mar om tinke to dwaen neffens al itjinge dat Ik hjarren gebean haw, neffens de hiele wet en de ynsettingen en de rjuchten troch de hân fen Mozes.
9 Mar Manasse forlaette Juda en de biwenners fen Jeruzalem, om mear kwea to dwaen as de heidenen dy't de Heare fordylge hie foar it oantlit fen Israëls bern.
10 En de Heare spriek ta Manasse en ta syn folk, mar hja sloegen it gjin acht.
11 Dêrom brocht de Heare oer hjar de kriichsoersten fen 'e kening fen Assyrië, en dy fongen Manasse mei heakken en bounen him

mei koperen keatlingen, en brochten him nei
Babel.
12 Mar do’t er yn it near siet, socht er de ginst
wer fen it oantlit fen ’e Heare, syn God: hy
fornedere him djip foar it oantlit fen ’e God
fen syn âffears,
13 en bea ta Him. En Hy liet Him fen him
forbidde en forhearde syn smeekbea, en
brocht him werom to Jeruzalem, yn syn
keninkryk. Do bikende Manasse dat de Heare
God is.
14 En dêrnei boude er in bûtenmûrre om ’e
stêd fen David, biwesten de Gihon, yn ’e
delling, oan ’e yngong fen ’e Fiskpoarte ta, en
hielendal om Ofel hinne, en hy makke him
tige heech; ek lei er kriichsoersten yn alle
forsterke stêdden fen Juda.
15 En hy die de frjemde goaden en dat
ôfgodsbyld út it hûs des Heare, allyksa al de
alters dy’t er boud hie op ’e berch fen it hûs
des Heare en to Jeruzalem, en hy smiet se
bûten de stêd.
16 En hy makke it alter des Heare yn steat, en
offere dêr tankoffers en lofoffers op, en sei
Juda oan, hja scoene de Heare tsjinje, de God
fen Israël.
17 Mar it folk offere yette op ’e hichten,
alhowol allinnich oan ’e Heare, hjar God.
18 It oare lykwols fen Manasse skiednissen,
en syn gebet ta syn God, en de wirden fen ’e
sjenners dy ta him spritsen hawwe yn ’e
namme fen ’e Heare, de God fen Israël, sjuch,
dy steane yn ’e skiednissen fen ’e keningen
fen Israël.
19 En syn gebet, en ho’t God Him fen him
bibidde litten hat, en al syn sûnde en syn
oertrêdding, en de plakken dêr’t er hichten
boud en wijde beammen en sniene bylden set
hat, ear’t er fornedere waerd, sjuch, dat stiet
biskreaun yn ’e wirden fen Hosai.
20 En Manasse is rêst mei syn âffears, en hja
bigroeven him yn syn hûs; en syn soan Amon
waerd kening yn syn plak.
21 Twa en tweintich jier wier Amon âld do’t
er kening waerd, en hy regearre twa jier to
Jeruzalem.
22 En hy die dat kwea wier yn ’e eagen des
Heare, lyk as Manasse, syn heit, dien hie; en
Amon offere oan alle sniene bylden dy’t
Manasse, syn heit, makke hie, en tsjinne se.
23 Mar hy fornedere him net foar it [pag. 471]
oantlit des Heare, lyk as Manasse, syn heit,
him fornedere hie; hy, Amon,
formannichfâldige de skild yn pleats.
24 En syn tsjinstfeinten makken in
gearspanning tsjin him, en deaden him yn syn
hûs.
25 Mar it folk fen it lân sloech se allegearre
dy’t de gearspanning tsjin ’e kening Amon
makke hiene, en it folk fen it lân makke syn
soan Josia kening yn syn plak.

HAEDSTIK 34.

1 Acht jier wier Josia âld do’t er kening
waerd, en hy regearre ien en tritich jier to
Jeruzalem.
2 En hy die dat rjucht wier yn ’e eagen des
Heare, en wannele yn ’e wegen fen David, syn
heit, en wiek net ôf to rjuchter noch to lofter
hân.
3 Hwent yn it achtste jier fen syn regearing,
do’t er yette jong wier, bigoun er de God fen
David, syn heit, to siikjen; en yn it toalfte jier
bigoun er Juda en Jeruzalem to reinigjen fen
’e hichten en de wijde beammen en de sniene
en de getten bylden.
4 En hja brieken foar syn oantlit de alters fen
’e Baäls ôf, en de sinnepylders dy’t dêr boppe
op stiene kappe er om, allyksa de wijde
beammen, en de sniene en de getten bylden
tobriek en togruzele er en struide se oer de
grêven fen dyjingen dy’t hjarren offere hiene.
5 En it biente fen ’e preesters forbaernde er
op hjar alters; sa reinige er Juda en Jeruzalem.
6 En yn ’e stêdden fen Manasse en Efraïm en
Simeon, ja oan Naftali ta, midden twisken de
púnfallen,
7 briek er de alters ek ôf, en roege de wijde
beammen, en togruzele de sniene bylden ta
stof; en yn it hiele lân fen Israël kappe er al de
sinnepylders om. Dêrnei teach er werom nei
Jeruzalem.
8 En yn it achttjinde jier fen syn regearing,
nei’t er it lân en it hûs reinige hie, stjûrde er
Safan, de soan fen Azalja, en Maäseja, de
oerste fen ’e stêd, en Joäh, de soan fen Joähas,
de kânselier, om it hûs fen ’e Heare, syn God,
to fornijen.
9 En hja kamen ta de hegepreester Hilkia, en
barden it jild dat de Leviten, de

drompelwachters, yn it hûs Gods gearbrocht hiene út ’e hannen fen Manasse en Efraïm, en út it hiele oerbliuwsel fen Israël, en út hiele Juda en Benjamin en fen ’e biwenners fen Jeruzalem.
10 En hja joegen it de útfierders fen it wirk yn hannen dy’t steld wierne oer it hûs des Heare, en dy joegen it wer oan it folk dat oan it hûs des Heare arbeide, om it hûs to meitsjen en to fornijen.
11 En hja joegen it oan ’e timmerljue en de mitselders, om houde stien to keapjen, en hout ta it byntwirk, en om souders to lizzen yn ’e huzen dy’t de keningen fen Juda fornield hiene.
12 En dy ljue bistegen it trou oan it wirk; en oer hjarren wierne steld Jahath en Obadja, Leviten út ’e bern fen Merari, en Sacharia en Mesullam út ’e bern fen ’e Kohathiten, om de lieding fen it wirk to hawwen; en de Leviten forsafier’t hja forstân hiene fen muzykynstruminten.
13 Hja stiene ek oer de oandragers en dy’t it opsicht hiene by alle soarte wirk fen allerlei arbeiders; en út ’e Leviten wierne der ek gûdden skriuwer en amptner en poartewachter.
14 En wylst hja it jild opnamen dat yn it hûs des Heare brocht wier, foun de preester Hilkia it wetboek des Heare, jown troch de hân fen Mozes.
15 En Hilkia antwirde en sei tsjin Safan, de skriuwer: Ik haw it wetboek foun yn it hûs des Heare; en Hilkia joech Safan dat boek.
16 En Safan brocht it boek ta de kening, en die de kening fierder forslach, sizzende: Alles hwet jins tsjinstfeinten yn hannen jown is, dat dogge hja;
17 en hja hawwe alle jild stoart dat yn it hûs des Heare to finen wier, en it yn hannen jown fen ’e opsichters oer it wirk en fen ’e arbeiders.
18 Do fornijde en sei Safan de skriuwer de kening: De preester Hilkia hat my in boek jown. En Safan lies der de kening út foar.
19 En it barde do’t de kening de wirden fen ’e wet hearde, dat er syn klean skoerde;
20 en de kening joech Hilkia, en Ahikam, de soan fen Safan, en Abdon, de soan fen Micha, en Safan de skriuwer, [pag. 472] en Asaja, de tsjinner fen ’e kening, bistel, sizzende:
21 Gean hinne, bifreegje de Heare for my en for it folk dat yn Israël en yn Juda oerbleaun is, oer de wirden fen dit boek dat foun is; hwent de grime des Heare is great, en hja is oer ús útgetten, om’t ús âffears des Heare wirden net hâlden hawwe en dien neffens alles hwet yn dit boek biskreaun stiet.
22 Do gyngen Hilkia en dy’t de kening stjûrd hie nei de profetesse Hulda, de frou fen Sallum, de kleanwarder, de soan fen Tokhath, de soan fen Hasra. Hja nou wenne to Jeruzalem yn ’e foarstêd, en hja sprieken der mei hjar oer.
23 En hja sei tsjin hjar: Sa seit de Heare, de God fen Israël: Siz tsjin de man dy’t jimme nei My ta stjûrd hat:
24 Sa seit de Heare: Sjuch, Ik scil kwea oer dit plak en oer syn biwenners bringe, al de forflokkingen dy’t biskreaun steane yn it boek dat hja lêzen hawwe foar it oantlit fen ’e kening fen Juda,
25 Om’t hja My forlitten en oan oare goaden rikke hawwe, dat hja myn grime geande meitsje mochten troch al it wirk fen hjar hannen, dêrom scil myn grammoedichheit útgetten wirde tsjin dit plak, en net dwêst wirde.
26 Mar ta de kening fen Juda, dy’t jimme stjûrd hat om de Heare to bifreegjen, ta him scille jimme sà sprekke: Sa seit de Heare, de God fen Israël: Hwet de wirden oanbilanget dystû heard hast,
27 om’t dyn hert weak wirden is en dû dy fornedere hast foar Gods oantlit, dostû syn wirden tsjin dit plak en tsjin syn biwenners heardest, en dy foar myn oantlit fornedere hast, en dyn klean skoerd, en foar myn oantlit skriemd hast, dêrom haw Ik ek forheard, sprekt de Heare.
28 Sjuch, Ik scil dy forgearje ta dyn âffears, en dû scilst mei frede yn dyn grêf forgearre wirde, en dyn eagen scille al dat kwea net sjen dat Ik oer dit plak en oer syn biwenners bringe scil. En hja brochten de kening dat biskied werom.
29 Do die de kening de boade, en rôp al de âldsten fen Juda en Jeruzalem byinoar.
30 En de kening gyng op nei it hûs des Heare, hy en al de mannen fen Juda en de biwenners

fen Jeruzalem, en de preesters en de Leviten, en it hiele folk, fen ’e greatste ta de lytste; en hy lies foar hjar earen al de wirden fen it boek fen it forboun, dat foun wier yn it hûs des Heare.
31 En de kening stie op ’e forheging, en makke in forboun foar it oantlit des Heare, om de Heare to folgjen, en om syn geboaden en syn tsjûgenissen en syn ynsettingen to hâlden mei it hiele hert en mei de hiele siel, dwaende de wirden fen it forboun, dy’t yn dat boek biskreaun stiene.
32 En hy liet alle man der by gean dy to finen wier yn Jeruzalem en yn Benjamin; en de biwenners fen Jeruzalem diene neffens it forboun fen God, de God fen hjar âffears.
33 En Josia die alle grouwel foart út alle lannen dy’t Israëls bern hjarres wierne, en hy makke allegearre dy’t yn Israël to finen wierne tsjinstber om de Heare hjar God to tsjinjen; al syn dagen wieken hja net efter de Heare, de God fen hjar âffears, wei.

HAEDSTIK 35.

1 Dêrnei hâldde Josia de Heare it Peaske to Jeruzalem, en hja slachten it Peaske de fjirtjinde deis fen ’e earste moanne.
2 En hy stelde de preesters op hjar posten, en sterke se ta de tsjinst fen it hûs des Heare.
3 En hy sei tsjin ’e Leviten, de ûnderwizers fen hiele Israël, dy’t de Heare hillich wierne: Set de hillige arke yn it hûs dat Salomo, de soan fen David, de kening fen Israël, boud hat; jimme hawwe neat mear op ’e skouders to dragen, tsjinje de Heare, jimme God, en syn folk Israël nou,
4 en hâld jimme ré neffens jimme stamhuzen, neffens jimme ôfdielingen, neffens it foarskrift fen David, de kening fen Israël, en neffens de biskriuwing fen syn soan Salomo;
5 en stean yn it hillichdom neffens de oarder fen ’e stamhuzen fen jimme broerren, de ljue út it folk, to witten for elk dêrfen in ôfdieling fen in Levitysk stamhûs;
6 en slachtsje it Peaske, en hilligje [pag. 473] jimme, en meitsje it ré for jimme broerren, dwaende neffens it wird des Heare troch de hân fen Mozes.
7 En Josia joech for de ljue út it folk, alle man dy’t opkommen wier, ta in peaskeoffer skiep, lammen en jonge geitebokken, meiïnoar tritich tûzen bisten, en bûtendien trije tûzen kij; allegearre út it bisit fen ’e kening.
8 Ek joegen syn foarsten in frijwillich offer for it folk, for de preesters en for de Leviten; Hilkia en Sacharia en Jehiël, de oersten fen it hûs Gods, joegen de preesters ta in peaskeoffer twa tûzen en seishûndert skiep en geiten, en trijehûndert kij.
9 En Konanja en Semaja en Nethaneël, syn broerren, en Hasabja en Jejel en Jozabad, de oersten fen ’e Leviten, joegen de Leviten ta in peaskeoffer fiif tûzen skiep en geiten, en fiifhûndert kij.
10 Do waerd de tsjinst bisteld, en de preesters joegen hjar op hjar posten, en de Leviten by hjar ôfdielingen, neffens it gebot fen ’e kening.
11 Dêrnei slachten hja it Peaske, en de preesters sprinkelen it bloed út hjar hannen, wylst de Leviten it slachtsjen diene.
12 En hja namen der ôf hwet for it brânoffer wier, om it neffens de ôfdielingen fen ’e stamhuzen út to dielen oan it folk, dat it de Heare offere wirde scoe, lyk as biskreaun stie yn it boek fen Mozes; en allyksa diene hja mei de kij.
13 En hja seaën it Peaske oer it fjûr, neffens it foarskrift, mar de hillige jeften yn potten en yn tsjettels en yn pannen; en hja dielden it mei haesten ûnder al it folk.
14 Dêrnei makken hja it ek ré for hjarsels en for de preesters; hwent de preesters, de soannen fen Aäron, wierne oant yn de nacht op bisteld mei it offerjen fen ’e brânoffers en it fet; dêrom makken de Leviten it ré for hjarsels en for de preesters, de soannen fen Aäron.
15 En de sjongers, de soannen fen Asaf, stiene op hjar post, neffens it gebot fen David en Asaf en Heman en Jeduthun, de sjenner fen ’e kening, allyksa de poartewachters, in elk by syn poarte; dy hoegden net by hjar wirk wei, hwent hjar broerren, de Leviten, makken it hjar-ren ré.
16 Sa waerd de hiele tsjinst des Heare dy deis bisteld, om it Peaske to hâlden en brânoffers to offerjen op it alter des Heare, neffens it gebot fen ’e kening Josia.

17 En sa hâldden Israëls bern dy't opkommen wierne do it Peaske, en it feest fen 'e ûnsûrre breaën, saun dagen efterinoar.
18 En in Peaske lyk as dat wier der yn Israël net hâlden sûnt de dagen fen 'e profeet Samuël; en gjinien fen Israëls keningen hie sa'n Peaske hâlden lyk as Josia it hâldde mei de preesters en de Leviten, en hiele Juda, en Israël forsafier't it opkommen wier, en de biwenners fen Jeruzalem.
19 Yn it achttjinde jier fen Josia's regearing waerd dat Peaske hâlden.
20 Nei dat allegearre, do't Josia it hûs yn oarder hie, teach Necho de kening fen Egypte op, om to striden by Karkemis oan 'e Eufraet; en Josia teach út him yn 'e miette.
21 Do stjûrde er boaden ta him, sizzende: Hwet haw ik mei jo to meitsjen, kening fen Juda? Net tsjin jo giet it hjoed, mar tsjin it hûs dat aloan oarloch mei my fiert, en God hat sein ik scoe my haestje; kear jo net tsjin 'e God dy't mei my is, dat Er jo net fordjerre mei.
22 Josia lykwols kearde it oantlit net fen him ôf, mar forklaeide him om tsjin him to striden; en hy harke net nei Necho's wirden út 'e mûle Gods, mar kaem om to striden yn 'e delling fen Megiddo.
23 En de bôgesjitters rekken de kening Josia. Do sei de kening tsjin syn tsjinstfeinten: Bring my foart, hwent ik bin swier woune.
24 En syn tsjinstfeinten tilden him fen 'e wein, en leine him yn syn twade wein, en brochten him to Jeruzalem; en hy stoar, en waerd bigroeven yn 'e grêven fen syn âffears; en hiele Juda en Jeruzalem rouden fen Josia.
25 En Jeremia makke in kleiliet op Josia; en alle sjongers en sjongsters sprieken yn hjar kleilieten fen Josia oant hjoed de dei; en hja joegen se ta in ynsetting yn Israël, en sjuch, hja steane biskreaun yn 'e Kleilieten.
26 De oare skiednissen fen Josia lyk-[pag. 474]-wols, en syn goede dieden neffens itjinge biskreaun stiet yn 'e wet des Heare,
27 syn skiednissen den, de eardere en de lettere, sjuch, dy steane biskreaun yn it boek fen 'e keningen fen Israël en fen Juda.

HAEDSTIK 36.

1 Do naem it folk fen it lân Joähas, de soan fen Josia, en hja makken him kening yn syn heite plak to Jeruzalem.
2 Trije en tweintich jier wier Joähas âld do't er kening waerd, en hy regearre in fearnsjier to Jeruzalem.
3 Hwent de kening fen Egypte sette him ôf to Jeruzalem, en lei it lân in boete op fen hûndert talinten silver en ien talint goud.
4 En de kening fen Egypte makke syn broer Eljakim kening oer Juda en Jeruzalem, en foroare syn namme yn Jojakim; mar syn broer Joähas naem Necho mei en brocht him yn Egypte.
5 Fiif en tweintich jier wier Jojakim âld do't er kening waerd, en hy regearre alve jier to Jeruzalem; en hy die dat kwea wier yn 'e eagen fen 'e Heare, syn God.
6 Nebukadnezar, de kening fen Babel, teach tsjin him op, en boun him mei koperen keatlingen, om him nei Babel to fieren.
7 Ek brocht Nebukadnezar fen it gerei fen it hûs des Heare nei Babel, en sette it yn syn timpel to Babel.
8 De oare skiednissen fen Jojakim lykwols, en de grouwels dy't er dien hat, en hwet der mear by him bifoun is, sjuch, dat stiet biskreaun yn it boek fen 'e keningen fen Israël en Juda; en syn soan Jojachin waerd kening yn syn plak.
9 Acht jier wier Jojachin âld do't er kening waerd, en hy regearre trije moanne en tsjien dagen to Jeruzalem, en die dat kwea wier yn 'e eagen des Heare.
10 En mei it bigjin fen it nije jier stjûrde de kening Nebukadnezar mannen, en liet him nei Babel bringe, mei it kostbere gerei fen it hûs des Heare; en hy makke syn broer Sedekia kening oer Juda en Jeruzalem.
11 Ien en tweintich jier wier Sedekia âld do't er kening waerd, en hy regearre alve jier to Jeruzalem.
12 En hy die dat kwea wier yn 'e eagen fen 'e Heare, syn God; hy fornedere him net foar it oantlit fen 'e profeet Jeremia, dy't spriek út 'e mûle des Heare.
13 Bûtendien kaem er ek yn it forset tsjin de kening Nebukadnezar, alhowol't dy him in eed ôfhommen hie by God, en bihirde de nekke en it hert, om him net to bikearen ta de Heare, de God fen Israël.
14 Ek formannichfâldigen al de oersten fen 'e

preesters en it folk de oertrêddingen, neffens alle grouwel fen 'e heidenen, en hja ûntreinigen it hûs des Heare, dat Er hillige hie to Jeruzalem.
15 En de Heare, de God fen hjar âffears, die hjarren ier en let de boade troch de tsjinst fen syn gesanten; hwent Hy ûntseach syn folk en syn wenning.
16 Mar hja sloegen de spot mei Gods gesanten, en forachten syn wirden, en laken syn profeten út, oant de grime des Heare tsjin syn folk opwâlle dat der gjin genêzen oan wier.
17 Dêrom liet Er de kening fen 'e Chaldeërs tsjin hjar opkomme, dy't hjar jongfeinten deade mei it swird, yn it hûs fen hjar hillichdom, en de jongfeinten net sparre noch de jongfammen noch de âlden noch de stokâlden; allegearre joech Er yn syn hân.
18 En alle gerei fen it hûs Gods, great en lyts, en de skatten fen it hûs des Heare, en de skatten fen 'e kening en fen syn foarsten, alles fierde er nei Babel.
19 En hja forbaernden it hûs Gods, en brieken de mûrre fen Jeruzalem ôf, en al syn paleizen forbaernden hja mei fjûr, dat ek alle kostber húsrie dêryn to neate rekke.
20 En hwa't oerbleaun wier fen it swird, fierde er balling nei Babel, en hja waerden him en syn soannen ta tsjinstfeinten, oant it keninkryk fen Perzië de hearskippij krige;
21 dat foltôge wirde mocht it wird des Heare troch de mûle fen Jeremia, oant it lân forgoeding krige hawwe scoe for syn sabbatten. En al de dagen fen 'e forwoasting hat it rêst, om de sauntich jier fol to meitsjen.
22 Mar yn it earste jier fen Koares, de kening fen Perzië, treastge de Heare, ta foltôging fen syn wird troch de mûle [pag. 475] fen Jeremia, de geast fen Koares de kening fen Perzië oan, dat er in oprop gean litte scoe troch syn hiele keninkryk, sels ek skriftlik, sizzende:
23 Sa seit Koares, de kening fen Perzië: De Heare, de God fen 'e himel, hat my alle keninkriken fen 'e ierde jown, en Hy hat my bisteld Him in hûs to bouwen to Jeruzalem, dat yn Juda is. In elk fen jimme dy ta syn folk biheart, mei de Heare, syn God, mei him wêze, en lit him optsjen.

# IT BOEK ESRA.

HAEDSTIK 1.
1 En yn it earste jier fen Koares, de kening fen Perzië, treastge de Heare, ta foltôging fen it wird des Heare út 'e mûle fen Jeremia. de geast fen Koares de kening fen Perzië oan om in oprop gean to litten troch syn hiele keninkryk, sels ek skriftlik, sizzende:
2 Sà seit Koares, de kening fen Perzië: De Heare, de God fen 'e himel, hat my alle keninkriken fen 'e ierde jown, en Hy hat my hjitten Him in hûs to bouwen to Jeruzalem, dat yn Juda leit.
3 Hwa fen jimme allegearre ta syn folk biheart, syn God scil mei him wêze, en lit him optsjen nei Jeruzalem yn Juda, en bouwe it hûs fen 'e Heare, de God fen Israël; Hy is de God dy to Jeruzalem wennet.
4 En al hwa't oerbleaun is op hokfor plak ek, dêr't er tahâldt as frjemdling, him scille de ljue fen dat plak skewiele mei silver en mei goud, en mei have en mei fé, en mei wijjeften for it hûs fen God, dy to Jeruzalem wennet.
5 Do joegen hjar op de haedlingen fen 'e stamhuzen fen Juda en Benjamin, en de preesters en de Leviten, alle man hwaens geast God oantreastge hie om op to tsjen ta de bou fen it hûs fen 'e Heare, dy to Jeruzalem wennet.
6 En allegearre dy't om hjar hinne wennen sterken hjarren de hannen mei silvergûd, mei goud, mei have, en mei fé, en mei kostberheden, bûten alles dat ta wijjefte jown waerd.
7 Ek liet de kening Koares to foaren bringe it gerei fen it hûs des Heare, dat Nebukadnezar meifierd hie út Jeruzalem en yn it hûs fen syn god set.
8 En Koares, de kening fen Perzië, liet it to foaren bringe ûnder taforsjuch fen Mithredath de skatmaster, en dy telde it Sesbassar de foarst fen Juda ta.
9 En dit wier der meiïnoar: tritich gouden

skealen, tûzen silveren skealen, njoggen en tweintich messen,
10 tritich gouden tsjelken, ek yette f jouwer hûndert en tsjien silveren tsjelken, en fen oar gerei tûzen;
11 alle gouden en silveren gerei wier meiïnoar fiiftûzen en fjouwer hûndert. Dat allegearre krige Sesbassar mei, do't de ballingen opfierd waerden fen Babel nei Jeruzalem.

HAEDSTIK 2.

1 En dit wierne de bern fen dat goa dy't opteagen út 'e finzenskip fen 'e ballingen, yndertiid meifierd nei Babel troch Nebukadnezar, de kening fen Babel, dy't nou weromgyngen nei Jeruzalem en Juda, in elk nei syn eigen plak;
2 dy't kamen mei Serubbabel, Jesua, Nehemia, Seraja, Reëlaja, Mordechai, Bilsan, Mispar, Bigwai, Rehum, Baäna. Dit wierne de tallen fen 'e mannen fen it folk Israël:
3 de bern fen Paros ien en tweintich hûndert en twa en sauntich;
4 de bern fen Sefatja trijehûndert en twa en sauntich;
5 de bern fen Arach saunhûndert en fiif en sauntich;
6 de bern fen Pachat Moäb, fen 'e bern fen Jesua en Joäb, acht en tweintich hûndert en toalve;
7 de bern fen Elam toalve hûndert en fjouwer en fyftich;
8 de bern fen Sattu njoggenhûndert en fiif en fjirtich;
9 de bern fen Sakkai saunhûndert en sechstich; [pag. 476]
10 de bern fen Bani seishûndert en twa en fjirtich;
11 de bern fen Bebai seishûndert en trije en tweintich;
12 de bern fen Asgad toalve hûndert en twa en tweintich;
13 de bern fen Adonikam seishûndert en seis en sechstich;
14 de bern fen Bigwai twa tûzen en seis en fyftich;
15 de bern fen Adin fjouwerhûndert en fjouwer en fyftich;
16 de bern fen Ater, fen Hiskia, acht en njoggentich;
17 de bern fen Bezai trijehûndert en trije en tweintich;
18 de bern fen Joara hûndert en toalve;
19 de bern fen Hazum twahûndert en trije en tweintich;
20 de bern fen Gibbar fiif en njoggentich;
21 de bern fen Bethlehem hûndert en trije en tweintich;
22 de mannen fen Netofa seis en fyftich;
23 de mannen fen Anatoth hûndert en acht en tweintich;
24 de bern fen Asmaweth twa en fjirtich;
25 de bern fen Kirjat Arim, Kefira en Beëroth saunhûndert en trije en fjirtich;
26 de bern fen Rama en Geba seishûndert en ien en tweintich;
27 de mannen fen Michmas hûndert en twa en tweintich;
28 de mannen fen Beth El en Ai twahûndert en trije en tweintich;
29 de bern fen Nebo twa en fyftich;
30 de bern fen Magbis, hûndert en seis en fyftich;
31 de bern fen 'e oare Elam, toalve hûndert en fjouwer en fyftich;
32 de bern fen Harim trijehûndert en tweintich;
33 de bern fen Lod, Hadid en Ono saunhûndert en fiif en tweintich;
34 de bera fen Jericho trijehûndert en fiif en fjirtich;
35 de bern fen Senaä seis en tritich hûndert en tritich.
36 De preesters: de bern fen Jedaja, fen it hûs fen Jesua, njoggenhûndert en trije en sauntich;
37 de bern fen Immer tûzen en twa en fyftich;
38 de bern fen Pasgur toalve hûndert en saun en fjirtich;
39 de bern fen Harim tûzen en sauntjin.
40 De Leviten: de bern fen Jesua en Kadmiël, fen 'e bern fen Hodavja, fjouwer en sauntich.
41 De sjongers: de bern fen Asaf hûndert en acht en tweintich.
42 De bern fen 'e poartewachters: de bern fen Sallum, de bern fen Ater, de bern fen Talmon, de bern fen Akkub, de bern fen Hatita, de bern fen Sobai, allegearre meiïinoar hûndert en njoggen en tritich.

43 De timpeltsjinners: de bern fen Siha, de
bern fen Hasufa, de bern fen Tabbaoth,
44 de bern fen Kearos, de bern fen Siaha, de
bern fen Padon,
45 de bern fen Lebana, de bern fen Hagaba,
de bern fen Akkub,
46 de bern fen Hagab, de bern fen Samlai, de
bern fen Hanan,
47 de bern fen Giddel, de bern fen Gahar, de
bern fen Reäja,
48 de bern fen Rezin, de bern fen Nekoda, de
bern fen Gassam,
49 de bern fen Ussa, de bern fen Paséäch, de
bern fen Bezai,
50 de bern fen Asna, de bern fen 'e Meüniten,
de bern fen 'e Nefusiten,
51 de bern fen Bakbuk, de bern fen Hakufa,
de bern fen Harhur,
52 de bern fen Basluth, de bern fen Mehida,
de bern fen Harza,
53 de bern fen Barkos, de bern fen Sisera, de
bern fen Tamach,
54 de bern fen Nesiach, de bern fen. Hatifa.
55 De bern fen 'e tsjinstfeinten fen Salomo:
de bern fen Sotai, de bern fen Sofeareth, de
bern fen Peruda,
56 de bern fen Jaäla, de bern fen Darkon, de
bern fen Giddel,
57 de bern fen Sefatja, de bern fen Hattil, de
bern fen Pocheareth Hazzebaïm, de bern fen
Ami.
58 De timpeltsjinners en de bern fen
Salomo's tsjinstfeinten wierne meïïnoar
trijehûndert en twa en njoggentich.
59 En dizzen teagen mei op fen Tel Mélach,
Tel Harza, Kearub, Addan, Immer; mar hja
koene it hûs fen hjar âffears en hjar ôfkomst
net opjaen, oft hja út Israël wierne:
60 de bern fen Delaja, de bern fen [pag. 477]
Tobia, de bern fen Nekoda, seishûndert en
twa en fyftich;
61 en fen 'e bern fen 'e preesters de bern fen
Habaja, de bern fen Hakkos, de bern fen
Barsillai, dy't in frou nommen hie fen 'e
dochters fen Barsillai de Gileädyt, en nei hjar
namme neamd wier.
62 Dy sochten om hjar ôfstamming twisken
dyjingen dy't opteikene stiene yn 'e
slachtslisten, mar der wier neat fen to finen;
dêrom waerden hja bûten it preesterampt
sluten.
63 En de lânfâld sei tsjin hjar, hja scoene net
ite fen it allerhillichste, oant der in preester
stean mocht mei de Urim en de Tummim.
64 De hiele gemeinte meïïnoar wier twa en
fjirtich tûzen en trijehûndert en sechstich,
65 bûten hjar tsjinstfeinten en hjar
tsjinstfammen, dy wierne trije en sauntich
hûndert en saun en tritich. Ek hiene hja
twahûndert sjongers en sjongsters.
66 Hjar hynders wierne saunhûndert en seis
en tritich, hjar mûlezels twahûndert en fiif en
fjirtich,
67 hjar kamielen fjouwerhûndert en fiif en
tritich, de ezels saun en sechstich hûndert en
tweintich.
68 En do't hja kamen ta it hûs fen 'e Heare dy
to Jeruzalem wennet, joegen sommigen fen 'e
haedlingen fen 'e stamhuzen frijwillich for it
hûs Gods, om dat wer op syn fêst plak to
setten.
69 Nei hjar formogen joegen hja ta it
boufouns: oan goud ien en sechstich tûzen
drachme, en oan silver fiif tûzen poun, en
hûndert pakken klean for de preesters.
70 En de preesters en de Leviten, en in diel
fen it folk, en de sjongers en de
poartewachters en de timpeltsjinners setten
hjar nei wenjen yn hjar stêdden, en hiele
Israël yn syn stêdden.

## HAEDSTIK 3.

1 Do't nou de saunde moanne oankaem, en
Israëls bern yn 'e stêdden wennen, forsamle it
folk him as ien man to Jeruzalem.
2 En Jesua, de soan fen Jozadak, joech him
op, hy en syn broerren de preesters, en
Serubbabel, de soan fen Seältiël, en syn
broerren, en hja bouden it alter fen 'e God fen
Israël, om dêr brânoffers op to offerjen, lyk as
biskreaun stiet yn 'e wet fen Mozes, de man
Gods.
3 En hja setten it alter op syn sté, hwent de
freze for de folken fen it lân wier oer hjarren.
En hja offeren dêr brânoffers op oan 'e Heare,
brânoffers moarns en jouns.
4 En hja hâldden it feest fen 'e leafhutten lyk
as it biskreaun stiet, en brochten alle dagen
brânoffers safolle as der neffens de eask fen
elke dei foarskreaun steane;

5 dêrnei ek it fêste brânoffer, en dat fen ’e
nije moannen en fen alle stelde heechtiden
des Heare dy’t hillige wierne; allyksa fen in elk
dy’t de Heare in frijwillich offer offere.
6 Fen ’e earste dei fen ’e saunde moanne ôf
bigounen hja de Heare brânoffers to offerjen.
Mar de grounfêsten fen ’e timpel des Heare
wierne yette net lein.
7 En hja joegen jild for de stienhouwers en
timmerljue, en spize en drank en oalje for de
Sidoniërs en de Tyriêrs, om sederhout fen ’e
Libanon oer sé nei Jafo to bringen, dêr’t
Koares, de kening fen Perzië, hjarren frij ta
jown hie.
8 En it twade jiers fen hjar kommen ta it hûs
Gods to Jeruzalem, yn ’e twade moanne,
makken Serubbabel, de soan fen Seältiël, en
Jesua, de soan fen Jozadak, en hjar oare
broerren, de preesters en de Leviten, en
allegearre dy’t út ’e ballingskip to Jeruzalem
kommen wierne, in bigjin; en hja stelden de
Leviten fen tweintich jier âld en dêrboppe oan
om it opsicht to hawwen oer it wirk oan it hûs
des Heare.
9 Sûnt stiene Jesua, syn soannen en syn
broerren, Kadmiël en syn soannen, bern fen
Juda, as ien man, om opsicht to hâlden oer
dyjingen dy’t arbeiden oan Gods hûs, mei de
soannen fen Henadad, dy hjar soannen en
hjar broerren, de Leviten.
10 En do’t de bouljue dwaende wierne mei de
grounlizzing fen des Heare timpel, stelden hja
de preesters, klaeid yn amptsklean, op mei
trompetten, en de Leviten, de soannen fen
Asaf, mei simbalen, om de Heare to loovjen
neffens de ynsetting fen David, de kening fen
Israël.
11 En hja setten yn mei it: Priizgje en [pag. 468]
loovje de Heare, hwent Hy is goed, hwent syn
genede is oant yn ivichheit oer Israël! En it
hiele folk jubele mei in greate jubel, do’t de
Heare priizge waerd fen wegen de
grounlizzing fen it hûs des Heare.
12 Forskate fen ’e preesters en Leviten en
haedlingen fen stamhuzen lykwols, dy’t âld
wierne en it earste hûs sjoen hiene, skriemden
lûdop do’t hja de grounfêsten fen dit hûs foar
hjar seagen; mar forskate setten it lûd út mei
jubel en mei freugde.
13 En it folk koe it lûd fen ’e freugdejubel en
it lûde skriemen fen it folk net útinoar; hwent
it folk jubele mei sa’n greate jubel, dat it lûd
fen fierrens to hearren wier.

HAEDSTIK 4.

1 Do’t nou de tsjinstanners fen Juda en
Benjamin hearden dat de bern fen ’e
ballingskip de Heare, de God fen Israël, in
timpel bouden,
2 gyngen hja nei Serubbabel en nei de
haedlingen fen ’e stamhuzen, en seine tsjin
hjar: Lit ús mei jimme bouwe, hwent likegoed
as jimme siikje wy jimme God ek; en wy
offerje Him al sûnt de dagen fen Ezar Haddon,
de kening fen Assyrië, dy’t ús hjir hinne
optsjen litten hat.
3 Mar Serubbabel en Jesua en de oare
haedlingen fen Israëls stamhuzen seine tsjin
hjar: It is net nei bihearren dat jimme en wy
meiïnoar ús God in hûs bouwe scoene; né, wy
allinne scille it de Heare, de God fen Israël,
bouwe, lyk as de kening Koares, de kening fen
Perzië, ús hjitten hat.
4 Lykwols makke it folk fen it lân de hannen
fen Juda’s folk slop, en forballen de bouljue.
5 En hja hierden riedsljue tsjin hjar, om hjar
foarnimmen mislearje to litten, al de dagen
fen Koares, de kening fen Perzië, oan ’e
regearing fen Darius, de kening fen Perzië, ta.
6 En ûnder de regearing fen Ahasfearos, yn
it bigjin fen syn regearing, skreauwen hja in
oanklacht tsjin de biwenners fen Juda en
Jeruzalem.
7 En yn ’e dagen fen Artasasta skreauwen
Bislam, Mithredath, Tabeél en hjar oare
meistanners oan Artasasta, de kening fen
Perzië, en dat brief wier skreaun yn it
Arameesk en yn it Arameesk fortaeld.
8 Rehum de steedhâlder en Simsai de
skriuwer skreauwen de kening Artasasta in
brief tsjin Jeruzalem, fen dizze ynhâld:
9 Rehum, steedhâlder, Simsai, skriuwer en
hjar oare meistanners, de Dinaïten, de
Afarsakiten, de Tarpeliten, de Afarsiten, de
Arkewiten, de Babyloniërs, de Suzankiten, de
Dehawiten, de Elamiten,
10 en de oare folken dy’t de greate en
trochlofte Asnappar foartfierd hat en wenje
litten yn ’e stêd fen Samaria en yn ’e oare
stêdden oan dizze kant de rivier, en

safoarthinne;
11 dit is in oerskrift fen it brief dat hja him, de kening Artasasta, stjûrden: Jins tsjinners, de mannen oan dizze kant de rivier, en safoarthinne.
12 De kening mei witte dat de Joaden, dy't fen jo nei ús tein en to Jeruzalem kommen binne, dy oproerige en falske stêd wer opbouwe, de mûrren meitsje en de grounfêsten fornije.
13 Mar nou moat de kening ek witte, dat as dy stêd wer opboud wirde mei en de mûrren makke, hja gjin skatting, bilêsting of tol bitelje scille, ta skea fen 'e ynkomsten fen 'e kening.
14 Om't wy nou it sâlt fen it paleis ite, en it ús net foeget de kening syn ûneare oan to sjen, dêrom hawwe wy de kening tynge stjûrd, en him útsteld
15 dat der ûndersiik dien wirde mei yn it boek fen 'e kroniken fen jins âffears; hwent yn it boek fen dy kroniken scille jo fine en dêrút gewaer wirde dat dy stêd in oproerige stêd west hat dy't de keningen en de lânnen skea die, en dat hja dêr fen âlde tiden ôf oproer makke hawwe; dêrom is dy stêd ek forwoastge.
16 De kening moat dos witte, dat as dy stêd wer opboud wirde mei en de mûrren makke, jo den gjin diel hâlde scille oan dizze kant de rivier.
17 De kening joech Rehum, de steedhâlder, en Simsai, de skriuwer, en hjar oare meistanners dy to Samaria wennen en yn 'e oare kriten oan dizze kant de rivier, biskied werom: Heil! en safoarthinne.
18 It brief dat jimme ús stjûrd hawwe is my dúdlik foarlêzen. [pag. 479]
19 En do't ik oarder jown hie, hawwe hja ûndersiik dien, en bifoun dat dy stêd hjar fen âlde tiden ôf tsjin de keningen forset hat, en dat dêr oproer en ôffal bilein is.
20 Ek hawwe der machtige keningen oer Jeruzalem west, dy't hearsken oer it hiele lân oan 'e oare kant de rivier, en hwa't skatting, bilêsting en tol opbrocht waerden.
21 Jow nou den oarder dat dy ljue forhindere wirde mei de stêd wer op to bouwen, oant ik sels oarder jown hawwe scil.
22 En tink der om dat jimme dêr net sleau yn binne; hwerfor scoe it bidjer tanimme, ta skea fen 'e keningen?
23 Sadré't it oerskrift fen dat brief fen 'e kening Artasasta Rehum, en Simsai de skriuwer, en hjar meistanners foarlêzen wier, teagen hja mei haesten nei Jeruzalem, ta de Joaden, en forhinderen hjar mei macht en gewelt.
24 Do laei it wirk oan it hûs Gods to Jeruzalem, en it bleau lizzen oant it twade jiers fen 'e regearing fen Darius, de kening fen Perzië.

HAEDSTIK 5.

1 Mar Haggai, de profeet, en Sacharia, de soan fen Iddo, de profeten, profe-tearren ta de Joaden, dy't yn Juda en to Jeruzalem wierne, yn de namme fen 'e God fen Israêl, dy't oer hjarren wier.
2 Do makken Serubbabel de soan fen Seältiël en Jesua de soan fen Jozadak tarissing, en bigounen to bouwen oan it hûs Gods to Jeruzalem, en mei hjarren Gods profeten, dy't hjar bystiene.
3 Underwiles kamen ta hjarren Tattnai, de lânfâd oan dizze kant de rivier, en Setar Bosnai, en hjar selskip, en seine sà tsjin hjar: Hwa hat jimme opdracht jown dit hûs to bouwen en dizze mûrre ôf to meitsjen?
4 Do seine wy hjarren den de nammen fen 'e ljue dy't dat gebou bouden.
5 Mar it each fen hjar God wier oer de âldsten fen 'e Joaden, en hja lieten se bitsjen, oant de saek foar Darius kommen wier en hja weromkamen mei in brief deroer.
6 Oerskrift fen it brief dat Tattnai, de lânfâld oan dizze kant de rivier, en Setar Bosnai, en syn selskip, de Afarsechaïten dy't oan dizze kant de rivier wennen, stjûrden oan 'e kening Darius.
7 Hja diene him forslach, en dêr stie dit yn biskreaun: Oan 'e kening Darius, alle heil!
8 De kening mei witte dat wy tein binne nei it goa fen Juda, ta it hûs fen 'e greate God, dat boud wirdt fen greate stien, en balken wirde yn 'e mûrren set, en hja dogge alle war op dat wirk en it eint hird ûnder hjar hannen.
9 Do hawwe wy de âldsten frege en dit tsjin hjar sein: Hwa hat jimme opdracht jown dit hûs to bouwen en dizze mûrre ôf to meitsjen?
10 Fierders hawwe wy se ek nei hjar nammen

frege, om dy op to jaen oan jo, dat wy de nammen fen ’e mannen oanteikenje mochten dy’t haedling to hjarres binne.
11 En hja hawwe ús dit ta in antwird jown, sizzende: Wy binne tsjinstfeinten fen ’e God fen ’e himel en fen ’e ierde, en bouwe dit hûs dat forskate jierren lyn boud is, hwent in great kening fen Israël hat it boud en ôfmakke.
12 Mar om’t ús âffears de God fen ’e himel grammoedich makke hiene, hat Hy se jown yn ’e hân fen Nebukadnezar, de kening fen Babel, de Chaldeër; en dy hat dat hûs forwoastge en it folk nei Babel fierd.
13 Mar yn it earste jier fen Koares, de kening fen Babel, hat de kening Koares opdracht jown dit hûs Gods to bouwen.
14 En it gouden en silveren gerei fen Gods hûs, dat Nebukadnezar út ’e timpel to Jeruzalem nommen hie en yn ’e timpel fen Babel brocht, dat hat de kening Koares út ’e timpel fen Babel helle, en it is weromjown oan immen by namme Sesbassar, dy’t er ta steedhâlder steld hie;
15 en hy sei tsjin him: Nim dit gerei, gean hinne en bring it nei de timpel to Jeruzalem, en lit it hûs Gods set wirde op syn sté.
16 Do kaem dy Sesbassar, hy lei de grounfêsten fen it hûs Gods to Jeruzalem, en der is fen dy dagen ôf oant hjoed de dei ta oan boud, mar it is net klear kommen.
17 As it de kening nou goedtinkt, lit der den ûndersiik dien wirde yn it skat-[pag. 480]-hûs fen ’e kening dêr to Babel, oft it sa is dat de kening Koares opdracht jown hat om dit hûs Gods to Jeruzalem to bouwen; en lit it útslútsel fen ’e kening dêroer ús to witten dien wirde.

HAEDSTIK 6.

1 Do joech de kening Darius oarder, en hja sochten yn ’e boekerij to Babel, dêr’t de skatten opbirgen wierne.
2 En to Achmeta, op ’e stins dy’t yn it goa fen Medië is, waerd in skriftrol foun, en dêr stie dit yn biskreaun: Oarkinde.
3 Yn it earste jier fen ’e kening Koares joech de kening Koares oarder: It hûs Gods to Jeruzalem, dat hûs scil boud wirde ta in plak dêr’t hja offers offerje, en it scil swiere grounfêsten hawwe; de hichte scil sechstich jelne wêze en de breedte sechstich jelne;
4 it scil boud wirde mei trije rigen greate stien, en ien rige nije balken; en de kosten scille bitelle wirde út it hûs fen ’e kening.
5 Ek scil it gouden en silveren gerei fen it hûs Gods, dat Nebukadnezar út ’e timpel to Jeruzalem helle hat en nei Babel brocht, weromjown wirde, dat it syn plak wer krije mei yn ’e timpel to Jeruzalem, en jimme scille it yn it hûs Gods sette.
6 Nou den, Tattnai, lânfâd oan ’e oare kant de rivier, Setar Bosnai, en jimme selskip, de Afarsechaïten oan ’e oare kant de rivier, jimme scille jim der hielendal bûten hâlde.
7 Lit it wirk oan dat hûs Gods bitsjen, dat de steedhâlder fen ’e Joaden en de âldsten fen ’e Joaden dat hûs Gods sette meije op syn sté.
8 Ek jow ik oarder ho’t jimme de âldsten fen ’e Joaden helpe scille om dat hûs Gods to bouwen, to witten dat de kosten dy mannen folút werombitelle wirde scille út ’e ynkomsten fen ’e kening, fen ’e bilêsting oan ’e oare kant de rivier, en dat dêr net mei somme wirde mei.
9 En hwet der nedich is, lyk as jongfé en rammen en lammen, ta brânoffers for de God fen ’e himel, weet, sâlt, wyn en oalje, neffens de opjeften fen ’e preesters to Jeruzalem, lit it hjarren by de dei jown worde, sûnder forsom;
10 dat hja de God fen ’e himel swietrokige offers offerje meije, en bidde for it libben fen ’e kening en fen syn bern.
11 Fierders jow ik oarder dat al hwa’t dit bislút foroarje mei, in balke scil út syn hûs skoerd wirde en oereinset, en hy scil der oan ophongen wirde, en syn hûs scil om ’e selde reden ta in rûchskerne makke wirde.
12 En God, dy’t syn namme dêr wenje litten hat, mei delstjitte alle keningen en folken dy’t hjar hân útstekke scüle om it to foroarjen, om dat hûs Gods to Jeruzalem to forwoastgjen. Ik, Darius, haw oarder jown; lit der hielendal neffens dien wirde.
13 Do diene Tattnai, de lânfâd oan dizze kant de rivier, Setar Bosnai en hjar selskip hielendal allyksa as de kening Darius skreaun hie.
14 En de âldsten fen ’e Joaden bouden en einden hird, troch de profesije fen ’e profeet Haggai, en Sacharia, de soan fen Iddo; en hja

bouden en krigen it klear, neffens it bifel fen ’e God fen Israél, en neffens it bifel fen Koares en Darius en Artasasta, de kening fen Perzië.
15 En it hûs wier klear de trêdde deis fen ’e moanne Adar; dat wier yn it sechste jier fen it biwâld fen ’e kening Darius.
16 En Israëls bern, de preesters en Leviten, en de oare soannen fen ’e ballingskip, hâldden de ynwijing fen dat hûs Gods mei blydskip.
17 En hja offeren by de ynwijing fen it hûs Gods hûndert kij, twahûndert rammen, fjouwerhûndert lammen, en toalve geitebokken ta in sûndoffer for hiele Israël, neffens it tal fen Israëls stammen.
18 En hja stelden de preesters yn hjar oarders, de Leviten yn hjar ôfdielingen, ta de tsjinst fen God to Jeruzalem, neffens it foarskrift fen it boek fen Mozes.
19 En de soannen fen ’e ballingskip hâldden it Peaske de fjirtjinde fen ’e earste moanne.
20 Hwent de preesters en de Leviten hiene hjar reinige as ien man, hja wierne allegearre rein; en hja slachten it Peaske for al de soannen fen ’e ballingskip, en for hjar broerren, de preesters, en for hjarsels. [pag.481]
21 En de bern fen Israël dy’t út de ballingskip weromkommen wierne, ieten it mei al hwa’t him ôfsûndere hie fen ’e ûnreinheit fen ’e heidenen fen it lân, om de Heare, de God fen Israél, to siikjen;
22 en hja hâldden it feest fen ’e ûnsûrre breaën saun dagen, mei blydskip, hwent de Heare hie se bliid makke, en it hert fen ’e kening fen Assur ta hjarren keard, om hjar hannen to sterkjen ta it wirk oan it hûs fen God, de God fen Israël.

HAEDSTIK 7.

1 En nei dy skiednissen, ûnder de regearing fen ’e kening Artasasta, de kening fen Perzië, teach Esra, de soan fen Seraja, de soan fen Asarja, de soan fen Hilkia,
2 de soan fen Sallum, de soan fen Sadok, de soan fen Ahitub,
3 de soan fen Amarja, de soan fen Asarja, de soan fen Mearajoth,
4 de soan fen Serachja, de soan fen Ussi, de soan fen Bukki,
5 de soan fen Abisua, de soan fen Pinehas, de soan fen Eleäzar, de soan fen Aäron, de hegepreester,
6 dy Esra den teach op út Babel; en hy wier in skriftgelearde kindich yn ’e wet fen Mozes, dy’t de Heare, de God fen Israël, jown hie; en de kening joech him alles hwet er bigearde, om’t de hân fen ’e Heare, syn God, oer him wier.
7 Ek teagen gûds fen Israëls bern en fen ’e preesters en de Leviten en de sjongers en de poartewachters en de timpeltsjinners op nei Jeruzalem, it saunde jiers fen ’e kening Artasasta.
8 En hy kaem to Jeruzalem yn ’e fyfte moanne; dat wier it saunde jiers fen dy kening.
9 Hwent de earste deis fen ’e earste moanne waerd der tarissing makke ta de tocht út Babel, en de earste deis fen ’e fyfte moanne kaem er to Jeruzalem, om ’t de goede hân fen syn God oer him wier.
10 Hwent Esra hie syn hert rjuchte om de wet des Heare to ûndersiikjen en to dwaen, en om yn Israël de ynsetting en it rjucht to ûnderwizen.
11 En dit is it oerskrift fen it brief dat de kening Artasasta Esra, de preester en skriftgelearde, meijoech, de skriftgelearde yn ’e wirden fen ’e geboaden des Heare en syn ynsettingen oer Israël:
12 Artasasta, de kening der keningen, oan Esra de preester, de skriftgelearde yn ’e wet fen ’e God fen ’e himel, alle heil! ensafoarthinne.
13 Fen my wirdt oarder jown dat al hwa’t fen Israëls folk en fen syn preesters en Leviten yn myn keninkryk réfeardich binne om to gean nei Jeruzalem, mei dy gean scille,
14 oermitstû fen wegen de kening en syn saun riedsthearen stjûrd bist om ûndersiik to dwaen yn Juda en to Jeruzalem, neffens de wet fen dyn God dy’t yn dyn hân is;
15 en om oer to bringen it silver en goud dat de kening en syn riedshearen út eigen biweging jown hawwe oan ’e God fen Israël, hwaens went to Jeruzalem stiet;
16 allyksa al it silver en goud datstû fine meist yn it hiele goa fen Babel, en de frijwûlige jeften fen it folk en fen ’e preesters, dy’t frijwillich jowe ta it hûs fen hjar God, dat to Jeruzalem stiet.

17 Den kinstû foart for dat jild keapje kij, rammen, lammen, mei hjar spiisoffers en hjar drankoffers, en dy offerje op it alter fen it hûs fen jimme God, dat to Jeruzalem stiet.
18 En hwet dy en dyn broerren goed taliket mei it oare silver en goud to dwaen, doch dat neffens it wolbihagen fen jimme God.
19 Mar it gerei dat dy jown is ta de tsjinst fen it hûs fen dyn God, jow dat werom for de God fen Jeruzalem.
20 En de fierdere útjeften dy't nedich blike scille to wêzen for it hûs fen dyn God, bitelje dy út it skathûs fen 'e kening.
21 En fen my, kening Artasasta, wirdt oarder jown oan alle skatmasters dy't oan 'e oare kant de rivier binne, dat alles hwet Esra de preester, de skriftgelearde yn 'e wet fen 'e God fen 'e himel, fen jimme easkje mei, der foartynienen komme moat,
22 oan hûndert talint silver ta, en oant hûndert tûne weet, en oant hûndert fet wyn, en oant hûndert fet oalje, en sâlt sûnder miette.
23 Al hwet neffens it gebot fen 'e God fen 'e himel is, lit it foart dien wirde for it hûs fen 'e God fen 'e himel; hwent hwerfor scoe der greate grime komme [pag. 482] oer it keninkryk fen 'e kening en fen syn bem?
24 Ek dogge wy jimme to witten oangeande al de preesters en Leviten, sjongers, poartewachters, timpeltsjinners en tsjinners fen it hûs fen dy God, dat der hjarren gjin skatting, bilêsting of tol oplein wirde mei.
25 En dû Esra, neffens de wysheit fen dyn God dy't yn dyn hân is, stel oerheden en rjuchters oan, dy't al it folk rjuchtsje meije dat oan 'e oare kant de rivier wennet, allegearre dy't de wetten fen dyn God kenne; en hwa't se net ken, meitsje hjar der bikend mei.
26 En al hwa't de wet fen dyn God en de wet fen 'e kening net dwaen scil, lit der strang rjucht oer him gean, itsij ta dea, of ta forbanning, of ta jildboete, of ta it tichthús.
27 Priizge mei wêze de Heare, de God fen ús âffears, dy't de kening al soks yn it herte jown hat, om it hûs des Heare dat to Jeruzalem stiet hearlik to meitsjen,
28 en dy't syn genede ta my keard hat foar it oantlit fen 'e kening en fen syn riedshearen en fen al de machtige foarsten fen 'e kening. Do fette ik moed, om't de hân fen 'e Heare, myn God, oer my wier, en rôp de haedlingen fen Israël byinoar om mei my op to tsjen.

HAEDSTIK 8.

1 En dit binne de haedlingen fen hjar stamhuzen mei opjefte fen hjar slachte, dy't mei my út Babel opteagen ûnder de regearing fen 'e kening Artasasta:
2 fen 'e bern fen Pinehas Gersom; fen 'e bern fen Ithamar Daniël; fen 'e bern fen David Hattus;
3 fen 'e bern fen Sechanja; fen 'e bern fen Paros Sacharia, en mei him hûndert en fyftich mânljue, opnommen yn 'e slachtslisten;
4 fen 'e bern fen Pahath Moäb Elje-hoënai, de soan fen Serachja, en mei hlm twahûndert mânljue;
5 fen 'e bern fen Sechanja, de soan fen Jahaziël, en mei him trijehûndert mânljue;
6 en fen 'e bern fen Adin Ebed, de soan fen Jonathan, en mei him fyftich mânljue;
7 en fen 'e bern fen Elam Jesaja, de soan fen Athalja, en mei him sauntich mânljue;
8 en fen 'e bern fen Sefatja Sebadja, de soan fen Michaël, en mei him tachtich mânljue;
9 fen 'e bern fen Joäb Obadja, de soan fen Jehiël, en mei him twahûndert en achttjin mânljue;
10 en fen 'e bern fen Selomith, de soan fen Josifja, en mei him hûndert en sechstich mânljue;
11 en fen 'e bern fen Bebai Sacharia, de soan fen Bebai, en mei him acht en tweintich mânljue;
12 en fen 'e bern fen Asgad Johanan, de soan fen Hakkatan, en mei him hûndert en tsjien mânljue;
13 en fen 'e bern fen Adonikam de jongsten, en dit binne hjar nammen: Elifélet, Jejel en Semaja, en mei hjarren sechstich mânljue;
14 en fen 'e bern fen Bigwai Uthai en Sabbud, en mei hjarren sauntich mânljue.
15 En ik rôp se byinoar oan 'e rivier dy't nei Ahawa rint, en wy legeren ús dêr trije dagen; wiles gyng ik it folk en de preesters nei, en foun der gjinien fen 'e bern fen Levi ûnder.
16 Dêrom stjûrde ik Eliëzer, Ariël, Semaja, en Elnathan, en Jarib, en Elnathan, en Nathan, en Sacharia, en Mesullam, haedlingen, en

Jojarib en Elnathan, learaers;
17 en ik joech hjarren bistel oan Iddo, de haedling yn it plak Kasifja, en ik lei hjarren de wirden yn ’e mûle dy’t hja sprekke scoene ta Iddo en syn broerren de timpeltsjinners, yn it plak Kasifja, dat hja ús tsjinners for it hus fen ús God biskikke mochten.
18 En hja biskikten ús, om’t de goede hân fen ús God oer ús wier, in forstannich man fen ’e bern fen Mahli, de soan fen Levi, de soan fen Israël: Serebja, mei syn soannen en broerren, achttjindersom;
19 en Hasabja, en mei him Jesaja fen ’e bern fen Merari, syn broerren en hjar soannen, tweintigersom;
20 en fen ’e timpeltsjinners, dy’t David de foarsten steld hiene om de Leviten to tsjinjen, twahûndert en tweintich timpeltsjinners, allegearre by namme neamd.
21 Do rôp ik dêr oan ’e rivier de Ahawa [pag.483] in fêsten út, dat wy ús fornederje mochten foar it oantlit fen ús God, en Him freegje om in rjuchte wei for ússels en for ús húsgesinnen en for al ús have.
22 Hwent ik skamme my der for en forsiikje de kening om in leger en ruters, dy’t ús ûnderweis biskermje koene for de fijân, om’t wy hiene ta de kening spritsen, sizzende: De hân fen ús God is to’n goeden oer allegearre dy’t Him siikje, mar syn macht en syn grime oer allegearre dy’t Him forlitte.
23 Sa fêsten wy, en fregen soks fen ús God; en Hy liet Him fen ús bibidde.
24 Do sûndere ik toalve fen ’e preesterfoarsten ôf: Serebja, Hasabja, en tsjien fen hjar broerren mei hjarren.
25 En ik woech hjarren ta it silver en it goud en it gerei, de wijjeften for it hûs fen ús God, dy’t de kening en syn riedshearen en syn foarsten, en hiele Israël dat dêr byinoar wier, offere hiene.
26 En ik woech hjarren op ’e hân seishûndert en fyftich talinten silver, en hûndert talinten silveren gerei, hûndert talinten goud,
27 en tweintich gouden tsjelken fen tûzen drachmen, en twa gereijen fen moai, glânzgjend koper, kostber goud allyk.
28 En ik sei tsjin hjar: Jimme binne hillich de Heare, en dit gerei is hillich; en dit silver en dit goud is frijwillige jefte for de Heare, de God fen jimme âffears.
29 Weitsje deroer en biwarje it, oant jimme it opweage foar de oersten fen ’e preesters en Leviten en de foarsten fen Israëls stamhuzen, to Jeruzalem, yn ’e keamers fen it hûs des Heare.
30 Do ûntfongen de preesters en de Leviten it gewicht fen it silver en fen it goud en fen it gerei, om it nei Jeruzalem to bringen, yn it hûs fen ús God.
31 Dêrnei brieken wy op fen ’e rivier de Ahawa, de toalfte fen ’e earste moanne, om nei Jeruzalem to tsjen; en de hân fen ús God wier oer ús, en biwarre ús for de hân fen ’e fijân en fen him dy’t ús leagen lei ûnderweis.
32 En wy kamen to Jeruzalem, en bleauwen dêr trije dagen.
33 En de fjirde deis waerd it silver en it goud en it gerei woegen yn it hûs fen ús God, ûnder de hân fen ’e preester Mearemoth, de soan fen Uria, en by him wier Eleäzar, de soan fen Pinehas, en by hjarren Jozabad, de soan fen Jesua, en Noädja, de soan fen Binnuï, de Leviten,
34 allegearre neffens tal en gewicht; en it hiele gewicht waerd foart opskreaun.
35 Dy’t weromkommen wierne, bern fen ’e ballingskip, offeren de God fen Israël brânoffers: toalve jonge kij for hiele Israël, seis en njoggentich rammen, saun en sauntich lammen, toalve bokken ta in sûndoffer, allegearre ta in brânoffer de Heare.
36 Ek joegen hja de brieven mei it bistel fen ’e kening oan ’e keninklike steedhâlders en lânfâden oan dizze kant de rivier, en dy holpen it folk en it hûs fen God.

HAEDSTIK 9.

1 Do’t dy dingen nou ta in ein brocht wierne, kamen de foarsten ta my, sizzende: It folk fen Israël en de preesters en de Leviten hawwe hjar net ôfsûndere hâlden fen ’e folken fen ’e lânnen sa grouwélich as dy it libben lizze, fen ’e Kanaäniten, de Hethiten, de Feareziten, de Jebusiten, de Ammoniten, de Moäbiten, de Egyptners en de Amoariten.
2 Hwent hja hawwe fen hjar dochters nommen, sawol for hjarsels as for hjar soannen, en sa hat it hillich sied him formongen mei de folken fen ’e lânnen; ja de

hân fen ’e foarsten en oerheden hat de earste
west om to oertrêdzjen.
3 Do’t ik soks den fornaem, skoerde ik myn
klean en myn mantel, en loek my it hier út ’e
holle en út it bird, en bleau der forslein hinne
sitten.
4 Do forsamlen hjar ta my allegearre dy’t
beven for de wirden fen Israëls God, om de
oertrêdding fen ’e ballingen; ik lykwols bleau
forslein sitten oan it jounoffer ta.
5 Mar om ’e tiid fen it jounoffer gyng ik
oerein út myn binearing, en wylst ik myn
klean en myn mantel toskoerde, bûgde ik my
del op ’e knibbels en spraette de hannen út ta
de Heare, myn God;
6 en ik sei: Myn God, ik bin to djip
biskamme en to read fen skamte om it oantlit
op to heevjen ta Jo, o myn God; [pag. 484] hwent
ús ûngerjuchtichheden binne
formannichfâldige oant boppe de holle, en ús
skild is great wirden oan ’e himel ta.
7 Fen ús âffears dagen ôf oant hjoed de dei
ta steane wy swier yn ’e skild; en om ús
ûngerjuchtichheden binne wysels, ús
keningen, ús preesters, oerjown yn ’e hân fen
’e keningen fen ’e lânnen, oan it swird, yn
finzenskip en oan plondering en ta
biskamming fen it oantlit, lyk as it hjoed de
dei giet.
8 En nou wier der for in lyts setsje genede
bard fen wegen de Heare ús God, om ús in
oerbliuwsel to litten dat ûntkommen wier, en
ús in neil to jaen yn syn hillich sté, om ús
eagen to forljochtsjen, o ús God, en om ús
hwet forromming to jaen yn ús tsjinstberheit.
9 Hwent wy wierne wol tsjinstfeinten, mar
yn ús tsjinstberheit hie ús God ús net forlitten,
mar Him mei genede ta ús keard foar it oantlit
fen ’e keningen fen Perzië, en ús forromming
jown om it hûs fen ús God wer op to bouwen
en syn púnfallen op to rjuchtsjen, en om ús in
mûrre to jaen yn Juda en to Jeruzalem.
10 En nou, hwet scille wy sizze, o ús God! nei
al dizze dingen? Hwent wy hawwe jins
geboaden forlitten,
11 dy’t Jo gebean hiene troch de tsjinst fen
jins feinten, de profeten, sizzende: It lân dêr’t
jimme yn komme om it to ervjen, is in ûnrein
lân, fen wegen de ûnreinheit fen ’e folken fen
’e lânnen, troch de grouwels dêr’t hja it yn
hjar ûnreinheit mei folle hawwe fen it iene ein
oant it oare ein.
12 Jow jimme dochters den net oan hjar
soannen, en nim hjar dochters net for jirnme
soannen, en siikje hjar wolwêzen en hjar lok
net oant yn ivichheit, dat jimme sterk wirde
meije en it goede fen it lân ite, en it jimme
bern ervje litte oant yn ivichheit.
13 En nei alles hwet der oer ús kommen is om
ús tsjoede wirken en om ús greate skild —
hwent Jo, o ús God! hawwe ûntskildige
nettsjinsteande ús ûngerjuchtichheden, en
hawwe ús in oerbliuwsel litten lyk as hjirre
stiet —
14 scoene wy jins geboaden den yetris
forbrekke, en ús bisibje oan sokke grouwélige
folken? Scoene Jo net forgrime op ús wirde op
it fordylgjende ôf, dat der gjin oerbliuwen
noch ûntkommen oan wier?
15 O Heare, God fen Israël, Jo binne
rjuchtfeardich, hwent wy binne oerlitten om
to ûntkommen, lyk as it hjoed de dei stiet.
Sjuch, hjir steane wy foar jins oantlit yn ús
skild, hwent der is gjinien dy’t om sokke
dingen foar jins oantlit bistean kin.

HAEDSTIK 10.

1 Wylst Esra dat bea en der skriemende
hinne laei en bilidenis die foar it hûs Gods,
forsamle in tige greate skare út Israël, mânljue
en frouljue, en bern, hjar ta him, hwent it folk
skriemde mei great misbaer.
2 Do naem Sechanja, de soan fen Jehiël, fen
’e soannen fen Elam, it wird en sei tsjin Esra:
Wy hawwe oertrêdde tsjin ús God, dat wy
frjemde frouljue fen ’e folken fen it lân yn ’e
hûs nommen hawwe; lykwols, der is dat
oangeande hope for Israël.
3 Lit ús nou den in forboun meitsje mei ús
God, om al sokke frouljue en hwet út hjarren
berne is foart to stjûren, neffens de rie fen ’e
Heare en fen dyjingen dy’t beevje for it gebot
fen ús God, en lit der dien wirde neffens de
wet.
4 Gean oerein, hwent jo hawwe de saek op
jins noed, en wy binne mei jo; wêz sterk en
doch it.
5 Do gyng Esra oerein, en liet de oersten fen
’e preesters, de Leviten en hiele Israël swarre
dat hja neffens dat wird dwaen scoene; en hja

swarden.

6 En Esra joech him op foar it hûs Gods wei, en gyng yn ’e keamer fen Johanan, de soan fen Eljasib. En hy oernachte dêr; hy iet gjin brea en dronk gjin wetter, hwent hy rouwe om de oertrêdding fen ’e ballingen.

7 Do lieten hja in oprop gean troch Juda en Jeruzalem, oan al de bern fen ’e ballingskip, dat hja byinoarkomme scoene to Jeruzalem.

8 En al hwa’t binnen trije dagen net kaem, by bislút fen ’e foarsten en fen ’e âldsten scoe al syn hawwen forband wêze, en sels scoe er ôfsûndere wirde fen ’e gemeinte fen ’e ballingen.

9 Do kamen al de mannen fen Juda en Benjamin binnen trije dagen byinoar to Jeruzalem; it wier de njoggende moanne, [pag. 485] de tweintichste fen ’e moanne, en al it folk siet op it plein fen it hûs Gods, rydboskjende fen wegen de saek sels en fen wegen de stjalpreinen.

10 En Esra, de preester, gyng oerein en sei tsjin hjar: Jimme hawwe oertrêdde en frjemde frouljue yn ’e hûs nommen, om de skild fen Israël to forgreatsjen.

11 Doch den bilidenis foar de Heare, de God fen jimme âffears, en doch syn wolbihagen, en skied jimme ôf fen ’e folken fen it lân en fen ’e frjemde frouljue.

12 En de hiele gemeinte antwirde en sei mei in útset lûd: Neffens jins wirden, sà foeget it ús to dwaen.

13 Mar der is gâns folk, en it is de tiid fen ’e stjalpreinen, dat men kin net bûten forkeare; en it is gjin wirk fen ien dei noch fen twa, hwent wy hawwe yn dizze saek gâns oertrêdde.

14 Lit ús foarsten dochs for de hiele gemeinte stean, en lit alle man yn ús stêdden dy’t frjemde frouljue yn ’e hûs hawwe, op stelde tiden komme, en mei hjarren de âldsten en de rjuchters fen elke stêd, om de lôgjende grime fen ús God oer dizze saek fen ús ôf to kearen.

15 Allinnich Jonathan, de soan fen Asaël, en Jahseja, de soan fen Tikwa, kamen dêr tsjin op; en Mesullam en Sabbethai, de Levyt, foelen hjarren by.

16 Mar de bern fen ’e ballingskip setten t troch; en Esra, de preester, sûndere mannen ôf, haedlingen fen ’e stamhuzen, neffens hjar âffears hûs, en allegearre by namme neamd, en hja sieten de earste deis fen ’e tsjiende moanne om de saek to ûndersiikjen.

17 En hja kamen mei al de mânljue dy’t frjemde frouljue yn ’e hûs nommen hiene klear de earste deis fen ’e earste moanne.

18 En ûnder de soannen fen ’e preesters waerden dizzen foun dy’t frjemde frouljue yn ’e hûs nommen hiene: fen ’e soannen fen Jesua, de soan fen Jozadak, en syn broerren: Maäseja en Eliëzer en Jarib en Gedalja.

19 En hja joegen de hân der op dat hja hjar frouljue foartstjûre scoene, en bitellen ta in skildoffer in raem fen ’e keppel for hjar skild.

20 En fen ’e soannen fen Immer: Hanani en Sebadja.

21 En fen ’e soannen fen Harim: Maäseja en Elia en Semaja en Jehiél en Uzzia.

22 En fen ’e soannen fen Pashur: Eljoënai, Maäseja, Ismaël, Nethaneël, Jozabad en Elaza.

23 En fen ’e Leviten: Jozabat en Simeï en Kelaja, dat is Kelita, Pethahja, Juda en Eliëzer.

24 En fen ’e sjongers: Eljasib; en fen ’e poartewachters: Sallum en Telem en Uri.

25 En fen Israël, fen ’e soannen fen Paros: Ramja en Jissia en Malkia en Miamin en Eleäzar en Malkia en Benaja.

26 En fen ’e soannen fen Elam: Mattanja, Sacharia en Jehiël en Abdi en Jearemoth en Elia.

27 En fen ’e soannen fen Sattu: Eljoënai, Eljasib, Mattanja en Jearemoth en Sabad en Asisa.

28 En fen ’e soannen fen Bebai: Johanan, Hananja, Sabbai, Athlai.

29 En fen ’e soannen fen Bani: Mesullam, Malluch en Adaja, Jasub en Seäl, Jearemoth.

30 En fen ’e soannen fen Pahath Moäb: Adna en Kelal, Benaja, Maäseja, Mattanja, Bezaleël en Binnuï en Manasse.

31 En fen ’e soannen fen Harim: Eliëzer, Jissia, Malkia, Semaja, Simeon,

32 Benjamin, Malluch, Semarja.

33 Fen ’e soannen fen Hazum: Mattenai, Matatta, Sabad, Elifélet, Jerémai, Manasse, Simeï.

34 Fen ’e soannen fen Bani: Maädai, Amram en Uël,

35 Benaja, Bedéja, Keluhi,

36 Wanja, Mearemoth, Eljasib,

37 Mattanja, Mattenai en Jaäsai,
38 en Bani en Binnuï, Simeï,
39 en Selemja en Nathan en Adaja,
40 Machnadbai, Sasai, Sarai,
41 Asareël en Selemja, Semarja,
42 Sallum, Amarja, Jozef.
43 Fen ’e soannen fen Nebo: Jejel, Mattithja,
Sabad, Sebina, Jaddai en Joël, Benaja.
44 Dy hiene allegearre frjemde frouljue
nommen, en dêr wierne frouljue ûnder dy’t
bern krige hiene.

[pag. 486]

# IT BOEK NEHEMIA.

HAEDSTIK 1.

1 De skiednissen fen Nehemia, de soan fen
Hachalja. En it barde yn ’e moanne Kislef, yn
it tweintichste jier, do’t ik op ’e stins fen Susan
wier,
2 dat Hanani, ien fen myn broerren, dêr
kaem, hy en mannen fen Juda; en ik frege hjar
nei de Joaden dy’t ûntkommen en oerbleaun
wierne út ’e finzenskip, en nei Jeruzalem.
3 En hja seine tsjin my: It oerbliuwsel, dat
dêr yn it goa oerbleaun is út ’e finzenskip,
forkeart yn greate ellinde en smaed; en de
mûrre fen Jeruzalem leit yninoar, en syn
poarten binne forbaernd mei fjûr.
4 En it barde do’t ik dy wirden hearde, dat ik
sitten gyng to skriemen en to roujen dagen
lang, en ik wier biddende en fêstjende foar it
oantlit fen ’e God fen ’e himel.
5 En ik sei: Och Heare, God fen ’e himel,
greate en ûntsachlike Göd, dy’t it forboun en
de genede hâlde dyjingen dy’t Him
ljeafhawwe en syn geboaden neikomme,
6 lit jins ear dochs opmerksum en jins eagen
iepen wêze, om to harkjen nei it gebet fen jins
tsjinstfeint dat ik hjoed foar jins oantlit bid dei
en nacht, for de bern fen Israël, jins
tsjinstfeinten, wylst ik bilidenis doch oer de
sûnden fen Israëls bern, dy’t wy sûndige
hawwe tsjin Jo; ik ek en ús heite hûs, wy
hawwe sûndige.
7 Fordoarn, fordoarn hawwe wy it by Jo, en
wy hawwe net hâlden de geboaden noch de
ynsettingen noch de rjuchten, dy’t Jo jins
tsjinstfeint Mozes gebean hawwe.
8 Tink dochs oan it wird dat Jo jins
tsjinstfeint Mozes gebean hawwe, sizzende: As
jimme oertrêdzje, den scil Ik jimme forstruije
ûnder de folken;
9 mar as jim jimme ta My bikeare, en myn
geboaden hâlde en dy dogge, al wierne jimme
fordreaunen op it ein fen ’e himel, Ik scil se
dêrwei ophelje, en se bringe op it plak dat Ik
útkard haw om myn namme dêr wenje to
litten.
10 Hja binne jins tsjinstfeinten ommers en
jins folk, dat Jo forlost hawwe troch jins greate
krêft en troch jins sterke hân.
11 Och Heare, lit jins ear dochs opmerksum
wêze op it gebet fen jins tsjinstfeint, en op it
gebet fen jins tsjinstfeinten hwaens sin it is
jins namme to freezjen; en lit it lok jins
tsjinstfeint hjoed dochs mei wêze, en jow him
barmhertichheit foar it oantlit fen dy man. Ik
nou wier skinker by de kening.

HAEDSTIK 2.

1 En it barde yn ’e moanne Nisan, yn it
tweintichste jier fen ’e kening Artasasta, do’t
der wyn foar syn oantlit stie, dat ik de wyn
opnaem en dy de kening joech. Nou hie ik nea
mismoedich sjoen hwennear’t ik foar him
kaem.
2 En de kening sei tsjin my: Hwerom
sjuchstû sa mismoedich? dû bist dochs net
siik? Dit is swiermoedichheit, oars neat. Do
waerd it my allertigenste eang,
3 en ik sei tsjin de kening: De kening mei
libje oant yn ivichheit. Ho scoe ik der net
mismoedich útsjen, wylst de stêd, it plak fen
myn âffears grêven, for wyld leit, en hjar
poarten fortard binne troch it f jûr?
4 En de kening sei tsjin my: Hwet wolstû
den? Do bea ik ta God fen ’e himel;
5 en ik sei tsjin de kening: As it de kening
goedtinkt, en as jins tsjinstfeint gefallichheit
hat foar jins oantiit, stjûr my den nei Juda, nei
de stêd fen myn âffears grêven, dat ik hjar
opbouwe mei.
6 Do sei de kening tsjin my, wylst de
keninginne njonken him siet: Holang moat de

reis dûrje, en honear komst werom? En it hage
de kening my to stjûren, nei't ik him in tiid
steld hie.
7 Fierder sei ik tsjin de kening: As it de
kening goedtinkt, lit der my brieven meijown
wirde for de lânfâden oan 'e oare kant de
rivier, dat hja my trochtsjen litte scille oant ik
yn Juda kommen bin;
8 en ek in brief oan Asaf, de hoeder fen it
keninklike pronkhôf, dat er my hout jaen mei
om de poarten fen 'e stins dy't by de timpel
heart to dekken mei balken, en ta de
stêdsmûrre, en ta it hûs dêr't ik yn wenje scil.
En de kening joech [pag. 487] se my, om't de
goede hân fen myn God oer my wier.
9 Sa kaem ik ta de lânfâden oan 'e oare kant
de rivier, en joech hjarren de brieven fen 'e
kening. Ek hie de kening my oersten fen it
leger en ruters meijown.
10 Mar do't Sanballat, de Hoaronyt, en Tobia,
de Ammonityske tsjinstfeint, dat hearden,
mishage it hjarren tige, dat der in minske
kommen wier om hwet goeds to siikjen for de
bern fen Israël.
11 En do't ik to Jeruzalem kommen wier en
dêr trije dagen west hie,
12 joech ik my de nachts op, ik en inkele
mannen mei my, en ik hie gjin minske fornijd
hwet myn God my yn it herte jown hie oan
Jeruzalem to dwaen; ek hie ik oars gjin beest
by my as dêr't ik op ried.
13 En ik teach by nacht út troch de
Dellingpoarte, de kant op fen 'e Drakefontein,
en nei de Dongpoarte, en ik naem de mûrren
fen Jeruzalem op, dy't forwoast leine, en syn
poarten, dy't fortard wierne troch it f jûr.
14 En ik teach troch nei de Fonteinpoarte en
nei de Keningsfiver; mar dêr hie it beest gjin
romte om my fierder to riden.
15 Do kleau ik by nacht omheech troch de
beek, de mûrre al opnimmende; dêrnei gyng
ik werom, en kaem yn troch de Delhngpoarte;
sa slagge ik nei hûs.
16 Mar de riedshearen wisten net hwer't ik
hinne west hie en hwet ik die; hwent ik hie it
de Joaden en de preesters en de ealljue en
riedshearen en de oaren, dy't it wirk diene,
yette net fornijd.
17 Do lykwol sei ik tsjin hjar: Jimme sjugge de
ellinde dêr't wy yn forkeare: dat Jeruzalem for
wyld leit, en dat syn poarten forbaernd binne
mei fjûr. Kom, lit ús Jeruzalems mûrre
opbouwe, dat wy net langer ta in spot wêze
meije.
18 En ik forhelie hjarren ho goed de hân fen
myn God oer my west hie, en ek de wirden
dy't de kening ta my spritsen hie. En hja seine:
Lit ús oerein gean en bouwe! En hja sterken
hjar hannen ta it goede.
19 Mar do't Sanballat, de Hoaronyt, en Tobia,
de Ammonityske tsjinstfeint, en Gezem, de
Arabier, dat hearden, bispotten hja ús en
forachten ús, en hja seine: Hwet binne jimme
nou fen doel? Wolle jimme opstean tsjin de
kening?
20 Do stie ik hjarren to reden en sei tsjin hjar:
De God fen 'e himel, dy scil it ús slagje litte, en
wy, syn tsjinstfeinten, scille ús opjaen en
bouwe; jimme lykwols hawwe gjin diel noch
rjucht noch oantinken yn Jeruzalem.

HAEDSTIK 3.

1 En Eljasib, de hegepreester, joech him op
mei syn broerren, de preesters, en hja bouden
de Skieppepoarte; hja hilligen dy en setten dêr
doarren yn; fierders hilligen hja it oan 'e toer
fen Meä en oan 'e toer fen Hananeël ta.
2 En njonken him bouden de mannen fen
Jericho; ek boude njonken him Sakkur, de
soan fen Imri.
3 En de Fiskpoarte bouden de soannen fen
Senaä; hja dieken dy, en setten der doarren yn
mei skoattels en slútbalken.
4 En njonken hjarren fornijde Mearemoth,
de soan fen Uria, de soan fen Hakkos; en
njonken hjarren fornijde Mesullam, de soan
fen Berechja, de soan fen Mesesabeël; en
njonken hjarren fornijde Sadok, de soan fen
Baäna.
5 En njonken hjarren fierderop fornijden de
Tekoïten; mar dy hjar oansjenliken joegen de
nekke net ûnder de tsjinst fen hjar Heare.
6 En de Alde Poarte fornijden Jojada, de
soan fen Paséäch, en Mesullam, de soan fen
Besodja; hja dieken dy, en setten der doarren
yn mei skoattels en slútbalken.
7 En njonken hjarren fornijden Melatja, de
Gibeonyt, en Jadon, de Mearonothyt, de
mannen fen Gibeon en fen Mispa, oan 'e

rjuchterstoel fen ’e lânfâd biwesten de rivier ta.
8 Njonken him fornijde Ussiêl, de soan fen Harhaja, fen ’e goudsmidden; en njonken him fornijde Hananja, apteker fen syn birop; en hja lieten Jeruzalem lizze oan ’e brede mûrre ta.
9 En njonken hjarren fornijde Refaja, de soan fen Hur, oerste fen Jeruzalems heale gerjuchtichheit.
10 En njonken hjarren fierderop fornijde Jedaja, de soan fen Harumaf, dêrre en foar syn hûs oer; en njonken him fornijde Hattus, de soan fen Hasabnéja. [pag. 488]
11 In oar ein fornijden Malkia, de soan fen Harim, en Hassub, de soan fen Pachath Moäb; bûtendien de toer by de bakkersounen.
12 En njonken bim fornijde Sallum, de soan fen Hallohes, oerste fen Jeruzalems heale gerjuchtichheit, hy en syn dochters.
13 De Dellingpoarte fornijden Hanun en de biwenners fen Sanóäch; hja bouden dy op en setten der doarren yn mei skoattels en slútbalken; bûtendien tûzen jelne mûrre oan ’e Dongpoarte ta.
14 En de Dongpoarte fornijde Malkia, de soan fen Rechab, oerste fen ’e krite Beth Kearem; hy boude hjar op en sette der doarren yn mei skoattels en slútbalken.
15 En de Fonteinpoarte fornijde Sallum, de soan fen Kolchoze, oerste fen ’e krite Mispa; hy boude hjar op en diek hjar, en sette der doarren yn mei skoattels en slútbalken; bûtendien de mûrre by de fiver fen ’e wetterlieding nei it hôf fen ’e kening, en oan ’e treppen ta dy’t fen Davids stêd nei ûnderen geane.
16 Nei him fornijde Nehemia, de soan fen Asbuk, oerste fen ’e heale krite Beth Sur, oant foar Davids grêven oer, en oan ’e oanleine fiver ta, en oant it hûs fen ’e helden.
17 Nei him fornijden de Leviten: Rehum, de soan fen Bani; njonken him fornijde Hasabja, de oerste fen ’e heale krite fen Kehila, for syn krite.
18 Nei him fornijden hjar broerren: Bawai, de soan fen Henadad, de oerste fen ’e heale krite fen Kehila.
19 Njonken him fornijde Ezer, de soan fen Jesua, de oerste fen Mispa, in oar ein, foar de opgong oer nei it wapenhûs op ’e hoeke.
20 Nei him fornijde Baruch, de soan fen Sabbai, mei alle macht in oar ein, fen ’e hoeke ôf oan ’e doar fen it hûs fen ’e hegepreester Eljasib ta.
21 Nei hun fornijde Mearemoth, de soan fen Uria, de soan fen Kos, in oar ein, fen Eljasibs húsdoar ôf oan ’e ein fen Eljasibs hûs ta.
22 En nei him gyngen de preesters, mannen fen ’e Jordaenkrite, oan it fornijen.
23 Dêrnei fornijden Benjamin en Hassub foar hjar hûs oer. Nei him fornijde Asarja, de soan fen Maäseja, de soan fen Ananja, by syn hûs.
24 Nei him fornijde Binnuï, de soan fen Henadad, in oar ein, fen Asarja’s hûs ôf oan ’e hoeke ta en oan ’e punt ta.
25 Palal, de soan fen Usai, foar de hoke oer en de heechste toer dy’t op it hûs fen ’e kening stie, by it wachtplein. Nei him Pedaja, de soan fen Paros.
26 En de timpeltsjinners dy’t op ’e Ofel wennen, oant foar de Wetterpoarte oer op it Easten, en oan ’e útstekkende toer ta.
27 Dêrnei fornijden de Tekoïten in oar ein, foar de greate, útstekkende toer oer en dêrwei oan ’e mûrre fen ’e Ofel ta.
28 Fen ’e Hynstepoarte ôf fornijden de preesters, in elk foar syn hûs oer.
29 Dêrnei fornijde Sadok, de soan fen Immer, foar syn hûs oer. En nei him fornijde Semaja, de soan fen Sechanja, de wachter fen ’e Easterpoarte.
30 Nei him fornijden Hananja, de soan fen Selemja, en Hanun, de soan fen Salaf, de sechste, in oar ein. Nei him fornijde Mesullam, de soan fen Berechja, foar syn keamer oer.
31 Nei him fornijde Malkia, in goudsmid fen syn birop, oan it hûs ta fen ’e timpeltsjinners en fen ’e keapljue, foar de poarte fen ’e wapenskôging oer, en oan ’e boppeseal fen ’e hoeke ta.
32 En twisken de boppeseal fen ’e hoeke en de Skieppepoarte fornijden de goudsmidden en de keapljue.

HAEDSTIK 4.

1 Mar it barde do’t Sanballat hearde dat wy dwaende wierne mei de bou fen ’e mûrre, do lôge de grammoedichheit forheftich yn him

op, en hy bispotte de Joaden,
2 en spriek yn it bywêzen fen syn broerren en fen it leger fen Samaria, en sei: Hwet wolle dy stumpers fen Joaden? Scille hja hjar gong mar gean? Scille hja offerje? Scille hja it hjoed yette ôfkrije? Scille hja de stiennen út 'e púnfallen wer libben meitsje, al binne dy forbaernd?
3 En Tobia de Ammonyt, dy't by him stie, sei: Hwet hja ek bouwe meije, as der in foks tsjinoan sprong, hy scoe hjar stiennen mûrre omsmite.
4 Hear, O ús God, ho't wy ta in spot-[pag.489]-slach wirden binne, en lit hjar smaed weromkomme op hjar eigen holle, en jow se oer ta in rôf yn in lân fen finzenskip;
5 en dek hjar ûngerjuchtichheit net ta, en lit hjar sûnde net útdylge wirde foar jins oantlit; hwent hja hawwe terge yn it bywêzen fen 'e bouwers.
6 Mar wy bouden troch oan 'e mûrre, oant de hiele mûrre op healwei fornijd wier, hwent it folk hie sin oan it wirk.
7 En it barde do't Sanballat en Tobia en de Arabieren en de Ammoniten en de Asdoditen hearden, it einde mei de mûrren fen Jeruzalem sa hird dat de skoerren al ticht rekken, do baernde it hjarren yn.
8 En hja makken in gearspanning allegearre meiïinoar, dat hja komme scoene om tsjin Jeruzalem to striden en it yn ûnstjûr to bringen.
9 Mar wy beaén ta ús God, en setten dêrom in wacht tsjin hjar út, nacht en dei.
10 Juda lykwol sei: De krêft fen 'e opperljue bijowt hjar, en it is allegearre pún, dat wy scille de mûrre dochs net ofbouwe kinne.
11 Nou hiene ús fijannen sein: Hja scille it net witte noch sjen, oant wy midden twisken hjarren yn sitte en se deaslagge; sa scille wy in ein oan it wirk meitsje.
12 En it barde do't de Joaden kamen dy't by hjar wennen, en fen alle kanten wol tsjienris tsjin ús seine: Jimme moatte by ús weromkomme —
13 dat ik op 'e leechste plakken efter de mûrre, op 'e iepene plakken, in opstelling makke, en it folk sette neffens de slachten, mei hjar swirden, hjar spearen en hjar bôgen.
14 En ik seach ta, en joech my op, en sei tsjin de ealljue en tsjin de riedshearen en tsjin it oare folk: Eangje net for hjar oantlit; tink oan dy greate en freeslike Heare, en striid for jimme broerren, jimme soannen en jimme dochters, jimme frouljue en jimme huzen.
15 En it barde do't ús fijannen hearden dat it ús bikend wirden wier, en God hjar foarnimmen to neate makke hie, dat wy allegearre weromgean koene nei de mûrre, in elk oan syn wirk.
16 En sûnt dy deis wier it mûglik dat de helte fen myn tsjinners oan it wirk bleau, en de helte fen hjarren de spearen, de skylden en de bôgen en de pânsers hâldde, wylst de oersten efter it hiele hûs fen Juda stiene dat oan 'e mûrre boude.
17 En de opperljue dy't oandroegen, mei de iene hân wier in elk oan it wirk, en de oare hâldde it wapen;
18 allyksa de bouwers, dy hiene in elk it swird oan 'e heupe girde wylst hja bouden; en dy't de bazún blies, wier by my.
19 En ik sei tsjin de ealljue en tsjin de riedshearen en tsjin it oare folk: It is in hiele omgong, dit wirk, en wy binne forspraet oer de mûrre, de iene fier fen 'e oare.
20 Op it plak dêr't jimme it lûd fen 'e bazún hearre meije, dêrhinne scille jimme allegearre ta ús komme; ús God scil for ús stride.
21 Sa bleauwen wy oan it wirk, wylst de helte fen hjarren de spearen hâldden, fen it opgean fen 'e dage ôf oant dat de stjerren oan 'e loft kamen.
22 Ek sei ik dodestiids tsjin it folk: Lit in elk mei syn tsjinstfeint fornachtsje binnen Jeruzalem, dat hja ús nachts ta in wacht wêze meije, en oer dei oan it wirk.
23 Mar noch ik, noch myn broerren, noch myn tsjinstfeinten, noch de mannen fen 'e wacht dy't my folgen, teagen de klean út; in elk hie syn wapen yn 'e rjuchterhân.

## HAEDSTIK 5.

1 En der kaem gâns gebear ûnder it folk en ûnder hjar frouljue oer hjar broerren, de Joaden.
2 Hwent der wierne gûds dy't seine: Us soannen en ús dochters, wy binne machtich; lit der ús dochs nôt biskikt wirde, dat wy ite en libje meije.

3 Ek wierne der gûds dy't seine: Wy forpânje ús lân en ús wynbergen en ús huzen, dat wy yn dizze hongersneed nôt opslaen kinne.

4 En wer oaren seine: Wy hawwe jild opnommen op ús lân en ús wynbergen for de skatting oan 'e kening.

5 Nou, wy binne dochs fen itselde flêsk as ús broerren, ús bern binne allyk oan hjar bern, en sjuch, mei't al moatte wy ús soannen en ús dochters fornederje ta [pag. 490] slaven; ja fen ús dochters binne al fornedere en ûnder de macht fen ús hannen wei, om't oaren ús lân en ús wynbergen hawwe.

6 Do't ik hjar gebear en dy wirden den hearde, fleach it my oan,

7 en myn herte rieplachte yn my. Dêrnei sette ik de ealljue en de riedshearen to plak, en sei tsjin hjar: Jimme nimme woeker, in elk fen syn broer. En ik rôp in greate gearkomste tsjin hjar op,

8 en sei tsjin hjar: Wy hawwe ús broerren, de Joaden, dy't forkocht wierne oan'e heidenen, safolle ús dwaenlik wier weromkocht; en nou scoene jimme jim broerren op 'e nij forkeapje, dat hja wer oan ús forkocht wirde moatte? Do sweijen hja en wisten gjin biskie to jaen,

9 Fierder sei ik: Hwet jimme dogge, is net goed. Moasten jimme net wannelje yn 'e freze fen ús God, om 'e smaed fen 'e heidenen, ús fijannen?

10 Iksels, myn broerren en myn feinten hawwe hjarren ek jild en nôt op rinte biskikt; mar wy wolle dy skild skinke.

11 Jow hjarren hjoed yette dochs werom hjar lân, hjar wynbergen, hjar olivehôven en hjar huzen, en de rinte fen it jild en fen it nôt, it druvesop en de oalje dy't jimme fen hjar to barren hawwe.

12 Do seine hja: Wy scille it weromjaen en hjarren neat ôfeaskje; wy scille dwaen lyk as jo sizze. En ik rôp de preesters, en liet se swarre dat hja dwaen scoene neffens dat wird.

13 Ek skodde ik myn boezem út, en sei: Sa mei God alle man dy't net for dit wird stiet út syn hûs en út syn gerjuchtichheit skodzje, en sa mei er útskodde en liddich wêze! En de hiele gemeinte sei: Amen! en hja priizgen de Heare, en it folk die neffens dat wird.

14 Ek sûnt de eigenste deis dat ik bineamd wier om hjar lânfâd to wêzen yn it lân fen Juda, fen it tweintichste jier ôf oan it twa en tritichste jier fen 'e kening Artasasta ta, toalve jier lang, hawwe myn broerren en ik it brea fen 'e lânfâd net iten.

15 Ja, de foarige lânfâden, dy't foar my west hiene, dy hiene it folk bilêste, en brea en wyn fen hjarren nommen, for fjirtich sikkel silver deis; ek hiene hjar feinten oer it folk hearske. Mar ik haw sa net dien, om 'e wille fen 'e freze Gods.

16 Ek haw ik myn wirk dien oan de fornijing fen dizze mûrre, sûnder der in kamp lân mei to fortsjinjen, alhowol't al myn feinten mei yn it wirk stien hiene.

17 Ek hawwe fen 'e Joaden en fen 'e riedshearen hûndert en fyftich man iten fen myn tafel, en allyksa alle heiden om ús hinne dy ta ús kaem.

18 En alle dagen waerd der klearmakke ien okse, seis fen 'e bêste skiep, en fûgelt, allegearre op myn kosten, en om 'e tsjien dagen allerhanne wyn yn oerfloed. En dochs haw ik mei dat al it brea fen 'e lânfâd net bigeard, om 'e swiere tsjinst dy't op it folk laei.

19 Tink, o myn God, my to'n goeden oan alles hwet ik oan dit folk dien haw.

HAEDSTIK 6.

1 En it barde do't Sanballat en Tobia en Gezem, de Arabier, en ús oare fijannen hearden dat ik de mûrre boud hie, en dat der gjin skoer yn oerbleaun wier, alhowol't ik oant dy tiid ta gjin doarren yn 'e poarten set hie,

2 do stjûrden Sanballat en Gezem boaden ta my, om to sizzen: Kom, en lit ús meiïnoar gearkomme yn Kefirim, yn'e delling fen Ono. Mar hja wierne fen doel my kwea to dwaen.

3 En ik stjûrde boaden ta hjarren, om to sizzen: Ik bin mei in great wirk dwaende, dat ik scil net delkomme kinne; hwerfor scoe dat wirk lizzen bliuwe, mei't ik der út rin en nei jimme ta gean?

4 Wol fjouwer reizen stjûrden hja my boaden mei itselde, dat ik hjarren itselde antwirde.

5 Do stjûrde Sanballat ta itselde doel my for de fyfte reis syn tsjinner, mei in iepen brief yn 'e hân.

6 Dêr stie yn: Under de folken wirdt grute, en Gasmu seit it ek, dat de Joaden en jo fen

doel binne oproer to meitsjen, dêrom bouwe jo de mûrre, en jo wolle kening oer hjarren wêze, sok soarte dingen.
7 Ek scoene jo profeten bisteld hawwe, om fen jo to Jeruzalem to forkindigjen en to sizzen: Hy is kening yn Juda! Nou mocht de kening sok soarte dingen ris hearre; kom nou den, en lit ús meiïnoar rieplachtsje. [pag. 491]
8 Mar ik stjûrde boaden ta him, om to sizzen: Sokke dingen as jo sizze is neat fen oan, jo hawwe se sels optocht.
9 Hwent hja bisochten ús allegearre bang to meitsjen, sizzende: Hjar hannen scille it wirk lizze litte, dat it net ôfkomt. En sterkje myn hannen nou den!
10 En do't ik by Semaja, de soan fen Delaja, de soan fen Mehetabeël, yn 'e hûs kaem, wylst er opsluten siet, sei er: Lit ús gearkomme yn it hûs Gods, midden yn 'e timpel, en lit ús de doarren fen 'e timpel tichtdwaen, hwent hja scille komme om jo to deadzjen, ja by nacht scille hja komme om jo to deadzjen.
11 Mar ik sei: Scoe in man as ik flechtsje? En ho scoe immen fen myn gelikens yn 'e timpel gean en yn it libben bliuwe? Ik scil der net yngean.
12 Hwent ik fornaem wol, God hie him net stjûrd, mar hy spriek dy profesije tsjin my, om't Tobia en Sanballat him omkocht hiene.
13 Hja hiene him omkocht, dat ik bang wirde scoe en sokssahwet dwaen, en my bisûndigje, dat hja hwet hawwe mochten om my op in kweanamme to bringen en my to hunen.
14 Tink, o myn God, oan Tobia en oan Sanballat, hwet dy do dien hat, en ek oan Noädja, de profetesse, en oan 'e oare profeten dy't bisocht hawwe my bang to meitsjen.
15 En de mûrre rekke ré de fiif en tweintichste fen Elûl, yn twa en fyftich dagen.
16 En it barde do't al ús fijannen dat hearden, dat de folken om ús hinne allegearre bang waerden, en tige ôftakken yn eigen eagen; hwent hja mirken dat dat wirk dien wier fen ús God.
17 Ek skreauwen yn dy dagen ealljue fen Juda forskate brieven dy't nei Tobia gyngen, en Tobia sines kamen ta hjarren.
18 Hwent ytliken yn Juda hiene him in eed sward om't hy in skoansoan wier fen Sechanja, de soan fen Arach, en om't syn soan Johanan de dochter fen Mesullam, de soan fen Berechja, ta frou nommen hie.
19 Ek sprieken hja foar myn oantlit fen syn deugden, en brochten him myn wirden oer. Tobia stjûrde brieven om my bang to meitsjen.

HAEDSTIK 7.

1 En it barde do't de mûrre ôf wier, dat ik de doarren deryn sette, en de poartewachters en de sjongers en de Leviten waerden oansteld.
2 En ik stelde myn broer Hanani en Hananja, de oerste fen 'e stins, oer Jeruzalem; hwent hy wier in bitroud man en godfreezjend boppe ytliken.
3 En ik sei tsjin hjar: Lit de poarten fen Jeruzalem net iepene wirde ear't de sinne hjit wirdt, en wylst hja der by steane scille de doarren sluten wirde, en jimme scille de skoattels der op dwaen; en lit der wachten útset wirde, biwenners fen Jeruzalem, in elk op syn wacht en in elk foar syn hûs oer.
4 De stêd nou wier great en gâns in omgong, mar der wenne net folle folk yn, en de huzen wierne net wer opboud.
5 Dêrom joech myn God my yn in hert, de ealljue en de riedshearen en it folk gear to roppen, om in slachtslist op to meitsjen; en ik foun de slachtslist fen dyjingen dy't earst optein wierne, en foun dêryn biskreaun:
6 Dit binne de bern fen it goa dy't opteagen út 'e finzenskip fen 'e ballingen, dy't Nebukadnezar, de kening fen Babel, foartfierd hie, en dy't weromkommen binne to Jeruzalem en yn Juda, in elk yn syn stêd,
7 dy't kamen mei Serubbabel, Jesua, Nehemia, Azarja, Raämja, Nahamani, Mordechai, Bilsan, Mispeareth, Bigwai, Nehum, Baäna, it tal fen 'e mannen fen it folk Israël:
8 de bern fen Paros wierne twa tûzen en hûndert en twa en sauntich;
9 de bern fen Sefatja trije hûndert en twa en sauntich;
10 de bern fen Arach seishûndert en twa en fyftich;
11 de bern fen Pahath Moäb, fen 'e bern fen Jesua en Joäb, twa tûzen en achthûndert en achttjin;
12 de bern fen Elam tûzen en twahûndert en

fjouwer en fyftich;
13 de bern fen Sattu achthûndert en fiif en fjirtich;
14 de bern fen Sakkai saunhûndert en sechstich;[pag. 492]
15 de bern fen Binnuï seishûndert en acht en fjirtich;
16 de bern fen Bebai seishûndert en acht en tweintich;
17 de bern fen Asgad twa tûzen en trijehûndert en twa en tweintich;
18 de bern fen Adonikam seishûndert en saun en sechstich;
19 de bern fen Bigwai twa tûzen en saun en sechstich;
20 de bern fen Adin seishûndert en fiif en fyftich;
21 de bern fen Ater, fen Hiskia, acht en njoggentich;
22 de bern fen Hazum trijehûndert en acht en tweintich;
23 de bern fen Bezai trijehûndert en fjouwer en tweintich;
24 de bern fen Harif hûndert en toalve;
25 de bern fen Gibeon fiif en njoggentich;
26 de mannen fen Bethlehem en Netofa hûndert en acht en tachtich;
27 de mannen fen Anathoth hûndert en acht en tweintich;
28 de mannen fen Beth Asmaveth twa en fjirtich;
29 de mannen fen Kirjath Jeärim, Kefira en Beëroth saunhûndert en trije en fjirtich;
30 de mannen fen Rama en Gibeä seishûndert en ien en tweintich;
31 de mannen fen Michmas hûndert en twa en tweintich;
32 de mannen fen Bethel en Ai hûndert en trije en tweintich;
33 de mannen fen it oare Nebo twa en fyftich;
34 de bern fen ’e oare Elam tûzen en twahûndert en fjouwer en fyftich;
35 de bern fen Harim trijehûndert en tweintich;
36 de bern fen Jericho trijehûndert en fiif en fjirtich;
37 de bern fen Lod, Hadid en Ono saunhûndert en ien en tweintich;
38 de bern fen Senaä, trije tûzen en njoggenhûndert en tritich.
39 De preesters: de bern fen Jedaja, fen it hûs fen Jesua, njoggenhûndert en trije en sauntich;
40 de bern fen Immer tûzen en twa en fyftich;
41 de bern fen Pashur tûzen en twahûndert en saun en fjirtich;
42 de bern fen Harim tûzen en sauntjin.
43 De Leviten: de bern fen Jesua, fen Kadmiël, fen ’e bern fen Hodéwa, fjouwer en sauntich.
44 De sjongers: de bern fen Asaf, hûndert en acht enfjirtich.
45 De poartewachters: de bern fen Sallum, de bern fen Ater, de bern fen Talmon, de bern fen Akkub, de bern fen Hattita, de bern fen Sobai, hûndert en acht en tritich.
46 De timpeltsjinners: de bern fen Siha, de bern fen Hasufa, de bern fen Tabbaoth,
47 de bern fen Kearos, de bern fen Sia, de bern fen Padon,
48 de bern fen Lebana, de bern fen Hagaba, de bern fen Salmai,
49 de bern fen Hanan, de bern fen Giddel, de bern fen Gahar,
50 de bern fen Reäja, de bern fen Rezin, de bern fen Nekoda,
51 de bern fen Gazzam, de bern fen Ussa, de bern fen Paséäch,
52 de bern fen Bezai, de bern fen ’e Meüniten, de bern fen ’e Nefisiten,
53 de bern fen Bakbuk, de bern fen Hakufa, de bern fen Harhur,
54 de bern fen Basluth, de bern fen Mehida, de bern fen Harza,
55 de bern fen Barkos, de bern fen Sisera, de bern fen Témah,
56 de bern fen Nesiach, de bern fen Hatifa.
57 De bern fen Salomo’s tsjinstfeinten: de bern fen Sotai, de bern fen Sofeareth, de bern fen Perida,
58 de bern fen Jaëla, de bern fen Darkon, de bern fen Giddel,
59 de bern fen Sefatja, de bern fen Hattil, de bern fen Pocheareth Hassebaïm, de bern fen Amon.
60 Al de timpeltsjinners en de bern fen Salomo’s tsjinstfeinten wierne meïïnoar trijehûndert en twa en njoggentich.
61 Ek teagen de neikommenden op fen Telmélach, Telharza, Kearub, Addon en Immer, mar hja koene hjar stamhûs en hjar

ôfkomst net oanwize, oft hja út Israël wierne:
62 de bern fen Delaja, de bern fen Tobia, [pag. 493] de bern fen Nekoda, seishûndert en twa en fjirtich;
63 en fen 'e preesters: de bern fen Habaja, de bern fen Hakkos, de bern fen Barsillai, dy't ien fen 'e dochters fen Barsillai de Gileädyt ta frou nommen hie en nei hjar namme neamd wier.
64 Dy sochten om hjar slachtslist, dat hjar slachte meirekkene wirde mocht, mar hja wier net to finen; dêrom waerden hja útsletten fen it preesterskip.
65 En de steedhâlder sei tsjin hjar, hja scoene net ite fen it heechhillige, oant der in preester stean mocht mei Urim en Tummim.
66 De hiele gemeinte meiïnoar wier twa en fjirtich tûzen en trijehûndert en sechstich;
67 bûten hjar tsjinstfeinten en hjar tsjinstfammen, dy wierne saun tûzen en trijehûndert en saun en tritich. En hja hiene twahûndert en fiif en fjirtich sjongers en sjongsters.
68 Hjar hynders wierne saunhûndert en seis en tritich, hjar mûlezels twahûndert en fiif en fjirtich,
69 hjar kamielen fjouwerhûndert en fiif en tritich, hjar ezels seis tûzen en saunhûndert en tweintich.
70 En ytlike haden fen stamhuzen joegen ta it wirk. De steedhâlder joech ta it founs oan goud tûzen drachmen, fyftich jitskealen, fiifhûndert en tritich preesterrokken.
71 Oare haden fen 'e stamhuzen joegen ta it founs for it wirk oan goud tweintich tûzen drachmen, en oan silver twa tûzen en twahûndert poun.
72 En hwet it oare folk joech, wier oan goud tweintich tûzen drachmen, en oan silver twa tûzen poun, en saun en sechstich preesterrokken.
73 En de preesters, en de Leviten, en de poartewachters, en de sjongers, en in diel fen it folk, en de timpeltsjinners, en hiele Israél, setten hjar nei wenjen yn hjar stêdden.

HAEDSTIK 8.

1 En do't de saunde moanne oankaem, en Israëls bern yn hjar stêdden wennen,
2 forsamle it hiele folk him as ien man op it plein foar de Wetterpoarte, en hja seine tsjin Esra, de skriftgelearde, hy scoe it boek fen Mozes' wet helje, dy't de Heare Israël gebean hie.
3 En Esra, de preester, brocht de wet foar de gemeinte, beide mânljue en frouljue en allegearre dy't forstân hiene om to hearren, de earste deis fen 'e saunde moanne.
4 En hy lies dêrút op it plein dat foar de Wetterpoarte is, fen 'e dage ôf oant de middeis ta, foar de mânljue en de frouljue en dy't der forstân fen hiene; en it hiele folk hâldde it ear nei it wetboek.
5 En Esra, de skriftgelearde, stie op in hege houten stoel, dy't hja ta dat doel makke hiene, en njonken him, oan syn rjuchterhân, stiene Mattithja, en Sema, en Anaja, en Uria, en Hilkia, en Maäseja; en oan syn lofterhân Pedaja, en Misaël, en Malkia, en Hazum, en Hasbaddana, en Sacharia, en Mesullam.
6 En Esra iepene it boek foar de eagen fen it hiele folk, hwent hy stie heger as al it folk; en do't er it iepene, gyng it hiele folk stean.
7 En Esra priizge de Heare, de greate God, en al it folk antwirde: Amen, Amen! wylst hja de hannen opstitsen hiene, en hja knibbelen del en beaën de Heare oan, it oantlit nei de ierde.
8 En Jesua, en Bani, en Serebja, Jamin, Akkub, Sabbethai, Hodia, Maäseja, Kelita, Azarja, Jozabad, Hanan, Pelaja en de Leviten ûnderrjuchten it folk yn 'e wet, wylst it folk op it sté stean bleau.
9 En hja liezen dúdlik út it boek, út Gods wet foar, en joegen útliz, oant it foarlêzene ek bigrepen waerd.
10 Do seine Nehemia — dat wier de lânfâd — en Esra de preester-skriftgelearde, en de Leviten dy't it folk ûnderrjuchten, tsjin al it folk: Dizze dei is de Heare jimme God hillich; rouje den net en skriem net. Hwent al it folk wier bigoun to skriemen do't hja de wirden fen 'e wet hearden.
11 Fierder sei er tsjin hjar: Gean hinne, yt fette spizen en drink swiete dranken, en stjûr dielen oan dyjingen hwa't neat rémakke is, hwent dizze dei is ús Heare hillich; wêz dos net moeilik, hwent de bliidskip des Heare dat is jimme sterkte.
12 En de Leviten bistillen al it folk, sizzende: Hâld jimme stil, hwent dizze [pag. 494] dei is

hillich, wêz dêrom net moeilik.
13 Do gyng al it folk hinne om to iten en to drinken en om dielen to stjûren en om great feest to hâlden; hwent de wirden wierne yn hjar delgien dy't hjarren foarhâlden wierne.
14 En de oare deis forsamlen de haden fen 'e stamhuzen fen it hiele folk, de preesters en de Leviten hjar ta Esra, de skriftgelearde, om de wirden fen 'e wet to ûndersiikjen.
15 En hja founen yn 'e wet, dy't de Heare hjitten hie troch de hân fen Mozes biskreaun, dat Israëls bern op it feest fen 'e saunde moanne wenje scoene yn leafhutten,
16 en dat hja it ôfkindigje scoene, en in oprop útgean litte troch al hjar stêdden en to Jeruzalem, sizzende: Tsjuch nei it berchtme, en helje tûken fen olivebeammen en tûken fen oleästers, en tûken fen mirthen, en tûken fen palmen, en tûken fen oare tichte beammen, om leafhutten to meitsjen lyk as it biskreaun stiet.
17 En it folk teach hinne en helle se, en makke leafhutten, in elk op syn dak, en yn hjar foarhôven, en yn 'e foarhôven fen it hûs Gods, en op it plein fen 'e Wetterpoarte, en op it plein fen Efraïms poarte.
18 En de hiele gemeinte fen dyjingen dy't weromkommen wierne út 'e finzenskip makke leaf hutten en wenne yn dy leafhutten; hwent sûnt de dagen fen Jozua, de soan fen Nun, oant dy deis ta hiene Israëls bern it sà net fierd, en it wier ien en al bjustere blydskip.
19 En hja liezen dei oan dei út Gods wetboek, fen 'e earste deis ôf oant de lêste deis ta. En hja hâldden saun dagen feest, en de achtste deis wier it heechtiid, neffens it foarskrift.

HAEDSTIK 9.

1 En de fjouwer en tweintichste deis fen dyselde moanne kamen Israëls bern byinoar fêstjende en yn rouklean en ierde op 'e holle.
2 En Israëls sied skaette him ôf fen alle frjemden. En hja gyngen oerein en diene bilidenis fen hjar sûnden en de ûngerjuchtichheden fen hjar âffears.
3 En wylst alles rjuchtoerein stie op syn sté, liezen hja út it wetboek fen 'e Heare, hjar God, in fjirde diel fen 'e dei, en in oar fjirde diel diene hja bilidenis en oanbeaën de Heare, hjar God.
4 En op it hege stoelte fen 'e Leviten stiene Jesua, en Bani, Kadmiël, Sebanja, Bunni, Serebja, Bani en Kenani, en rôpen mei in útset lûd ta de Heare, hjar God.
5 En de Leviten Jesua, en Kadmiël, Bani, Hazabneja, Serebja, Hodia, Sebanja, Pethahja seine: Gean oerein, loovje de Heare, jimme God, fen ivichheit oant ivichheit! En lit de namme fen jins hearlikheit love wirde, dy't forhege is boppe alle lof en priis.
6 Jo allinne binne de Heare, Jo hawwe makke de himel, de himel der himelen, en al hjar hear, de ierde en al hwet dêrop is, de séën en al hwet dêryn is, en Jo hâlde dat allegearre yn it libben; en foar Jo bûcht him it hear fen 'e himelen,
7 Jo binne dy Heare, de God dy't Abram útkard hawwe, en hawwe him laet út Ur der Chaldeën, en hawwe him de namme Abraham jown.
8 En Jo hawwe syn herte trou bifoun foar jins oantiit, en hawwe in forboun mei him makke, dat Jo jaen scoene it lân fen 'e Kanaäniten, fen 'e Hethiten, fen 'e Amoriten en fen 'e Feareziten en fen 'e Jebusiten en fen 'e Girgasiten, dat Jo dat syn sied jaen scoene; en Jo hawwe jins wirden bifêstige, hwent Jo binne rjuchtfeardich.
9 En Jo hawwe ús âffears ellinde yn Egypte oansjoen, en hjar gerop by de Reidsé hawwe Jo heard.
10 En Jo hawwe teikens en wûnders dien oan Farao en oan al syn tsjinstfeinten en oan al it folk fen syn lân, hwent Jo wisten dat hja heechmoedich tsjin hjar to wirk gyngen, en Jo hawwe Jo in namme makke, lyk as it hjoed de dei yette stiet.
11 En Jo hawwe de sé kleaun foar hjar oantüt, dat hja dwers troch de sé oer de droechte tsjen koene; en hjar forfolgers hawwe Jo yn 'e kolken smiten, as in stien yn sterke streamen.
12 En Jo hawwe hjar by dei laet mei in wolkkolom, en oer nacht mei in fjûr-kolom, om hjarren to ljochtsjen op 'e wei dy't hja lâns moasten.
13 En Jo binne deltein op 'e berch Sinaï, en hawwe mei hjarren spritsen út 'e [pag. 495] himel; en Jo hawwe hjarren jown rjuchtfeardige rjuchten en bitroude wetten, goede ynsettingen en geboaden.

14 En Jo hawwe hjarren jins hillige sabbat
bikend makke, en Jo hawwe hjarren geboaden
en ynsettingen en in wet gebean troch de hân
fen jins tsjinstfeint Mozes.
15 En Jo hawwe hjarren brea út ’e himel jown
for de honger, en wetter út ’e rotsstien hawwe
Jo hjarren biskikt for de toarst; en Jo hawwe
tsjin hjar sein, hja scoene yngean om dat lân
yn bisit to nimmen dêr’t Jo de hân oer
opstieken, ta in ûnthjit it hjarren jaen to
scillen.
16 Mar hja en ús âffears hawwe
heechmoedich hannele, en hja hawwe de
nekke bihirde en net harke nei jins geboaden;
17 en hja hawwe wegere to harkjen, en net
tocht oan de wûnders dy’t Jo by hjarren dien
hiene, en hawwe de nekke bihirde, en yn hjar
oerhearrichheit in haed oer hjar steld om
werom to tsjen nei hjar tsjinstberheit. Mar Jo,
in God fen forjeffenis, genedich en
barmhertich, lankmoedich en great fen
goedginstichheit, hawwe hjar likegoed net
forlitten.
18 Sels do’t hja hjarren in getten keal makke
hiene, en sein: Dit is dyn God, dy’t dy opfierd
hat út Egypte! en tige lasterlike dingen dien
hiene,
19 hawwe Jo mei jins greate barmhertichheit
hjar dochs net forlitten yn ’e woastenije; de
wolkkolom wiek by dei net fen hjarren om
hjar to lieden op it paed, noch de fjûrkolom by
nacht om hjar foar to ljochtsjen op ’e wei dy’t
hja lâns moasten.
20 En Jo hawwe jins goede Geast jown om
hjar to ûnderrjuchtsjen, en jins manna hawwe
Jo hjar mûle net ûnthâlden, en wetter hawwe
Jo hjarren jown for de toarst.
21 Sa hawwe Jo hjar fjirtich jier lang
ûnderhâlden yn ’e woastenije; hja hawwe gjin
krapte hawn, hjar klean binne net forsliten, en
hjar foetten binne net tsjok wirden.
22 En Jo hawwe hjarren keninkriken en hiele
folken jown, en dy fordield neffens de grinzen;
en hja hawwe erflik krige it lân fen Sihon, ja it
lân fen ’e kening fen Hesbon, en it lân fen
Och, de kening fen Bazan.
23 En Jo hawwe hjar bern formannichfâldige
as de stjerren fen ’e himel, en Jo hawwe hjar
brocht yn it lân dêr’t Jo tsjin hjar âflfears fen
sein hiene, hja scoene yngean om it yn erflik
bisit to nimmen.
24 En de bern binne dêr ynkommen en
hawwe dat lân yn erflik bisit nommen; en Jo
hawwe de biwenners fen it lân, de
Kanaäniten, foar hjar oantlit ûnderwirpen en
se yn hjar hân jown, hjar en hjar keningen en
de folken fen it lân, om dêrmei to dwaen nei
hjar eigen sin.
25 En hja hawwe sterke stêdden en in
fruchtber lân ynnommen, en yn erflik bisit
krige huzen, fol fen allerhanne goed, úthoude
boarnen, wynbergen, olivehôven en
fruchtbeammen yn mannichte; en hja hawwe
iten, en binne sêd en fet wirden, en hawwe
weelderich libbe, troch jins greate goedens.
26 Mar hja binne oerhearrich wirden en tsjin
Jo yn opstân kommen, en hja hawwe jins wet
efter de rêch smiten, en jins profeten, dy’t hjar
formoannen, om hjar ta Jo werom to bringen,
hawwe hja deade, en sa tige lasterlike dingen
dien.
27 Dêrom hawwe Jo hjar jown yn ’e hân fen
hjar binearders, dy’t hjar bineare hawwe. Mar
as hja yn ’e tiid fen hjar binearing rôpen ta Jo,
den hearden Jo út ’e himel, en joegen hjarren
neflfens jins greate barmhertichheden
forlossers, dy’t hjar forlosten út ’e hân fen hjar
binearders.
28 Mar as hja rêst krige hiene, diene hja op ’e
nij kwea foar jins oantlit, en den lieten Jo hjar
oer yn ’e hân fen hjar fijânnen, dat dy oer hjar
hearskje mochten; as hja hjar den wer
bikearden en Jo oanrôpen, hearden Jo hjar út
’e hiinel en rêdden hjar neffens jins
barmhertichheden, mannich kear.
29 En Jo hawwe hjar formoanne, om hjar
werom to bringen ta jins wet; mar hja hawwe
heechmoedich hannele, en net harke nei jins
geboaden, en tsjin jins rjuchten hawwe hja
sûndige, dy rjuchten dy’t in minske dwaen
moat, scil er libje; en hja hawwe it skouder
weromlitsen en de nekke bihirde, en net
harke.
30 En Jo wierne lange jierren lankmoedich
oer hjarren, en formoannen hjar troch jins
Geast, troch de tsjinst fen jins profeten, mar
hja joegen it ear der net [pag. 496] nei; dêrom
hawwe Jo hjar oerjown yn ’e hân fen ’e folken
fen ’e lânnen.
31 Mar yn jins greate barmhertichheit hawwe

Jo hjar net fordylge, noch hjar forlitten; hwent Jo binne in genedich en barmhertich God.
32 Nou den, o ús God! Jo greate, Jo machtige en Jo freeslike God, dy't it forboun en de woldiedichheit hâlde, lit foar jins oantlit net licht achte wirde al de swierrichheit dy't wy ûnderfoun hawwe, wy, ús keningen, ús foarsten, en ús preesters, en ús profeten, en ús âffears, en ús hiele folk, fen 'e dagen fen 'e keningen fen Assur ôf oant hjoed de dei ta.
33 Mar yn alles dat oer ús kommen is wierne Jo rjuchtfeardich; hwent Jo hawwe trou hannele, wy lykwols hawwe goddeleas hannele.
34 En ús keningen, ús foarsten, ús preesters en ús âffears binne jins wet net neikommen, en hja hawwe net harke nei jins geboaden en nei jins tsjûgenissen, dêr't Jo hjar mei formoannen.
35 En hja hawwe Jo net tsjinne yn hjar keninkryk, en mei jins mannichfâldich goed dat Jo hjarren joegen, en op dat romme en dat fruchtbere lân dat Jo foar hjar oantlit jown hiene; en hja hawwe hjar net bikeard fen hjar tsjoede wirken.
36 Sjuch, nou binne wy hjoed de dei tsjinstfeinten, en it lân dat Jo ús âffears jown hawwe om dêr de frucht en it goede fen to iten, sjuch, dêr binne wy tsjinstfeinten.
37 En it forgreatet syn opbringst for de keningen dy't Jo oer ús steld hawwe om 'e wille fen ús sûnden, en hja hearskje oer ús lichemen en oer ús fé nei hjar goedtinken, en wy, wy sitte tige yn it near.
38 Mar op groun fen al dy dingen meitsje wy in fêst forboun en biskriuwe it; en ús foarsten, ús Leviten, ús preesters forsegelje it.

HAEDSTIK 10.

1 En op 'e forsegele stikken teikenen: Nehemia, de lânfâd, de soan fen Hachalja, en Sedekia,
2 Seraja, Azarja, Jeremia,
3 Pashur, Amarja, Malkia,
4 Hattus, Sebanja, Malluch,
5 Harim, Mearemoth, Obadja,
6 Daniël, Ginnethon, Baruch,
7 Mesullam, Abia, Miamin,
8 Maäsja, Bügai, Semaja; dat wierne de preesters.
9 En de Leviten: Jesua, de soan fen Asanja, Binnuï fen 'e soannen fen Henadad, Kadmiël,
10 en hjar broerren Sebanja, Hodia, Kelita, Pelaja, Hanan,
11 Micha, Rehob, Hasabja,
12 Sakkur, Serebja, Sebanja,
13 Hodia, Bani, Beninu.
14 De haden fen it folk: Paros, Pahath Moäb, Elam, Sattu, Bani,
15 Bunni, Asgad, Bebai,
16 Adonia, Bigwai, Adin,
17 Ater, Hiskia, Assur,
18 Hodia, Hazum, Bezai,
19 Harif, Anathoth, Nebai,
20 Machpias, Mesullam, Hezir,
21 Mesesabeël, Sadok, Jaddua,
22 Pelatja, Hanan, Anaja,
23 Hoséa, Hananja, Hassub,
24 Hallohes, Pilha, Sobek,
25 Rehum, Hasabna, Maäseja,
26 en Ahia, Hanan, Anan,
27 Malluch, Harim, Baäna.
28 En de oaren fen it folk, de preesters, de Leviten, de poartewachters, de sjongers, de timpeltsjinners, en al hwa't him fen 'e folken fen 'e lânnen ôfsûndere hie ta Gods wet, hjar frouljue, hjar soannen en hjar dochters, allegearre dy't it witte en bigripe koene,
29 dy joegen hjar by hjar broerren, hjar oansjenliksten, en setten hjarsels ûnder flok en eed dat hja wannelje scoene yn 'e wet Gods, dy't jown wier troch de hân fen Mozes, Gods tsjinstfeint, en dat hja hâlde en dwaen scoene al de geboaden fen 'e Heare, ús Heare, en syn rjuchten en syn ynsettingen;
30 en dat wy ús dochters net jaen scoene oan 'e folken fen it lân, noch hjar dochters nimme for ús soannen;
31 en as de folken fen it lân op 'e sabbatdei komme mochten mei keapwaer en allerhanne nôten, dat wy op sa'n sabbat of op in hjeldei neat fen hjarren nimme scoene; en dat wy it saunde jiers alle skild skinke scoene.
32 Fierders leine wy ússels geboaden op: om alle jierren in tredden fen in [pag. 497] sikkel to jaen ta de tsjinst fen it hûs fen ús God :
33 for de toanbreaën, en it fêste spiisoffer en it fêste brânoffer, de offers fen 'e sabbatten, fen de nije moannen, for de stelde heechtiden, en for de tankoffers, en for de

sûndoffers om forsoening to dwaen oer Israël, en ta alle wirk en tsjinst yn it hûs fen ús God.
34 Ek wirpen wy, de preesters, de Leviten en it folk, it lot oer de levering fen hout, om dat to bringen yn it hûs fen ús God, neffens ús stamhuzen, op stelde tiden jier oan jier, en om it to forbaernen op it alter fen 'e Heare, ús God, lyk as it yn 'e wet biskreaun stiet.
35 Fierders: om de earstelingen fen ús lân en de earstelingen fen allerhanne frucht fen alle beamte jier oan jier yn it hûs des Heare to bringen;
36 en allyksa de earstbernen fen ús soannen en fen ús fé, lyk as it yn 'e wet biskreaun stiet, en om de earstbernen fen ús kij en fen ús skiep to bringen yn it hûs fen ús God, for de preesters dy't yn it hûs fen ús God tsjinje;
37 en om de earstelingen fen ús moal, en ús offerjeften, en de frucht fen allerhanne beamte, druvesop en oalje, to bringen nei de preesters, yn 'e keamers fen it hûs fen ús God, en de tsjienden fen ús lân nei de Leviten, wylst dyselde Leviten de tsjienden barre scoene yn al ús lânbouwende stêdden;
38 en om de preester, de soan fen Aäron, by de Leviten to setten, hwennear't de Leviten de tsjienden barden, en om de Leviten in tsjienden fen 'e tsjienden bringe to litten yn it hûs fen ús God, yn 'e keamers fen it skathûs.
39 Hwent yn dy keamers moatte Israëls bern en Levi's bern offerjeften fen nôt, druvesop en oalje bringe, om't dêr it gerei fen it hillichdom is, en de preesters dy tsjinst dogge, en de poartewachters, en de sjongers. Hwent wy woene it hûs fen ús God net yn it forfal reitsje litte.

HAEDSTIK 11.

1 De oersten fen it folk nou wennen to Jeruzalem; mar it oare folk wirp it lot om fen elke tsjien ien oanwiisd to krijen dy to Jeruzalem, de hillige stêd, wenje scoe, en njoggen yn 'e oare stêdden.
2 En it folk seinge al de mannen dy't hjar út eigen biweging oanbeaën om to wenjen yn Jeruzalem.
3 En dit binne de haden fen it goa dy't hjar to Jeruzalem en yn 'e stêdden fen Juda nei wenjen setten, in elk op syn erfgoed, yn hjar stêdden — Israël, de preesters en de Leviten, en de timpeltsjinners, en de bern fen Salomo's tsjinstfeinten —:
4 to Jeruzalem den wennen fen Juda's bern en fen Benjamin's bern: fen Juda's bern Athaja, de soan fen Ussia, de soan fen Sacharia, de soan fen Amarja, de soan fen Sefatja, de soan fen Mehalaleël, fen 'e bern fen Peares;
5 en Maäseja, de soan fen Baruch, de soan fen Kolhozé, de soan fen Hasaja, de soan fen Adaja, de soan fen Jojarib, de soan fen Sacharia, de soan fen 'e Silonyt.
6 Al de bern fen Peares dy to Jeruzalem wennen, wierne meiïnoar fjouwerhûndert en acht en sechstich krigele mannen.
7 En dit wierne Benjamins bern: Sallu, de soan fen Mesullam, de soan fen Joëd, de soan fen Pedaja, de soan fen Kolaja, de soan fen Maäséja, de soan fen Ithiël, de soan fen Jesaja;
8 en nei him Gabbai, Sallai: njoggenhûndert en acht en tweintich.
9 En Joël, de soan fen Sichri, stie oer hjarren; en Juda, de soan fen Hassénua, wier de twade oer de stêd.
10 Fen 'e preesters: Jedaja, de soan fen Jojarib, Jachin;
11 Seraja, de soan fen Hilkia, de soan fen Mesullam, de soan fen Sadok, de soan fen Mearajoth, de soan fen Ahitub, it haed fen it hûs Gods.
12 En hjar broerren dy't it wirk yn it hûs diene, wierne meiïnoar achthûndert en twa en tweintich. En Adaja, de soan fen Jeróham, de soan fen Pelalja, de soan fen Amsi, de soan fen Sacharia, de soan fen Pashur, de soan fen Malkia,
13 en syn broerren, haden fen stamhuzen, wierne meiïnoar twahûndert en twa en fjirtich. En Amassai, de soan fen Asareël, de soan fen Ahsai, de soan fen Mesillemoth, de soan fen Immer,
14 en hjar broerren, krigele helten, wierne meiïnoar hûndert en acht en [pag. 498] tweintich; en oer hjarren stie Sabdiël, de soan fen Gedolim.
15 En fen 'e Leviten: Semaja, de soan fen Hassub, de soan fen Asrikam, de soan fen Hasabja, de soan fen Bunni;
16 en Sabbethai, en Jozabad, fen 'e haden fen 'e Leviten, gyngen oer it bûtenwirk fen it hûs

Gods.
17 En Mattanja, de soan fen Micha, de soan fen Sabdi, de soan fen Asaf, wier de lieder fen ’e lofsang, dy’t by it gebet ynsette mei it Loovje Him; en Bakbukja wier de twade ûnder syn broerren; en Abda, de soan fen Sammua, de soan fen Galal, de soan fen Jeduthun.
18 Al de Leviten yn ’e hillige stêd wierne meiïnoar twahûndert en fjouwer en tachtich.
19 En de poartewachters: Akkub, Talmon, en hjar broerren, dy’t wachthâldden yn ’e poarten, wierne meiïnoar hûndert en twa en sauntich.
20 En de oaren fen Israël, fen ’e preesters en de Leviten, wennen yn alle stêdden fen Juda, in elk yn syn erfdiel.
21 En de timpeltsjinners wennen op ’e Ofel; en Siha en Gispa stiene oer de timpeltsjinners.
22 En foarman fen ’e Leviten to Jeruzalem wier Ussi, de soan fen Bani, de soan fen Hasabja, de soan fen Mattanja, de soan fen Micha, fen ’e bern fen Asaf, de sjongers by de tsjinst yn it hûs Gods.
23 Hwent der wier oangeande hjarren in gebot fen ’e kening, to witten in fêste bileanning for de sjongers, alle dagen hwet der ta stie.
24 En Pethahja, de soan fen Mesesabeël, fen ’e bern fen Searah, de soan fen Juda, wier folmacht fen ’e kening yn alle saken fen it folk.
25 En hwet de doarpen yn it lân oanbilanget, fen Juda’s bern wennen der gûds yn Kirjath Arba en syn ûnderhearrige plakken, en yn Dibon en syn ûnderhearrige plakken, en yn Jekabseël en syn doarpen,
26 en to Jesua, en to Molada, en to Beth Pélet,
27 en to Hazar Sual, en yn Berséba en syn ûnderhearrige plakken,
28 en to Siklach, en yn Mechona en syn ûnderhearrige plakken,
29 en to En Rimmon, en to Soara, en to Jarmuth,
30 Sanóäh, Adullam en syn doarpen, Lachis en syn gea, Aséka en syn ûnderhearrige plakken. En hja legeren hjar fen Berséba ôf oan ’e delte fen Hinnom ta.
31 En de bern fen Benjamin fen Gibeä ôf, to Michmas, en to Aja, en yn Bethel en syn ûnderhearrige plakken,
32 Anathoth, Nob, Ananja,
33 Hazor, Rama, Gittaïm,
34 Hadid, Seboïm, Neballat,
35 Lod, en Ono, de delling fen ’e ambachtsljue.
36 En fen ’e Leviten hearden gûds dy’t diel yn Juda hiene, ûnder Benjamin.

## HAEDSTIK 12.

1 En dit binne de preesters en de Le-viten dy’t optein wierne mei Serubbabel, de soan fen Seältiël, en mei Jesua: Seraja, Jeremia, Esra,
2 Amarja, Malluch, Hattus,
3 Sechanja, Rehum, Mearemoth,
4 Iddo, Ginnethoi, Abia,
5 Miamin, Maädja, Bilga,
6 Semaja, en Jojarib, Jedaja,
7 Sallu, Amok, Hilkia, Jedaja; dat wierne de haden fen ’e preesters en hjar broerren yn ’e dagen fen Jesua.
8 En de Leviten wierne Jesua, Binnuï, Kadmiël, Serebja, Juda, Mattanja, dy’t mei syn broerren lieder fen ’e koaren wier.
9 En Bakbukja en Unni, hjar broerren, stiene foar hjar oer, neffens de oarder fen ’e tsjinst.
10 En Jesua woun Jojakim, en Jojakim woun Eljasib, en Eljasib woun Jojada,
11 en Jojada woun Jonathan, en Jonathan woun Jaddua.
12 En yn ’e dagen fen Jojakim wierne preesters, haden fen ’e stamhuzen: fen Seraja wier it Meraja; fen Jeremia, Hananja;
13 fen Esra, Mesullam; fen Amarja, Johanan;
14 fen Melichu, Jonathan; fen Sebanja, Jozef;
15 fen Harim, Adna; fen Mearajoth, Helkai;
16 fen Iddo, Sacharia; fen Ginnethon, Mesullam;[pag.499]
17 fen Abia, Sichri; fen Minjamin, fen Moädja, Piltai;
18 fen Bilga, Sammua; fen Semaja, Jonathan;
19 en fen Jojarib, Mattenai; fen Jedaja, Ussi;
20 fen Sallai, Kallai; fen Amok, Heber;
21 fen Hilkia, Hasabja; fen Jedaja, Nethaneël.
22 De Leviten binne yn ’e dagen fen Eljasib, Jojada, en Johanan, en Jaddua, opskreaun neffens de haden fen ’e stamhuzen, en de preesters oan ’e regearing fen ’e Pers Darius ta.
23 De bern fen Levi, de haden fen ’e stamhuzen, binne opskreaun yn it boek fen ’e

kroniken, oan ’e dagen fen Johanan, de soan
fen Eljasib, ta.
24 En de haden fen ’e Leviten wierne
Hasabja, Serebja, en Jesua, de soan fen
Kadmiël, en hjar broerren foar hjar oer om to
loovjen en to tankjen, neffens it gebot fen
David, de man Gods, wacht njonken wacht.
25 Mattanja, en Bakbukja, Obadja, Mesullam,
Talmon, Akkub wierne poartewachters, dy’t
de wacht hâldden by de skathuzen fen ’e
poarten.
26 Dy wierne it yn ’e dagen fen Jojakim, de
soan fen Jesua, de soan fen Jozadak, en yn ’e
dagen fen Nehemia, de lânfâd, en fen ’e
preester Esra, de skriftgelearde.
27 En by de ynwijing fen ’e mûrre fen
Jeruzalem sochten hja de Leviten op yn al hjar
wenplakken, om se nei Jeruzalem to bringen,
dat hja de ynwijing dwaen mochten mei
blydskip en mei tanksizzingen en mei sang,
simbalen, harpen, en mei siters.
28 Sa kamen de bern fen ’e sjongers gear,
sawol út ’e omkriten fen Jeruzalem as út ’e
doarpen fen ’e Netofathiten,
29 en fen Beth Gilgal, en út ’e fjilden fen Geba
en Asmaveth; hwent de sjongers hiene
hjarsels doarpen boud om Jeruzalem hinne.
30 En de preesters en de Leviten reinigen
hjarsels; dêrnei reinigen hja it folk en de
poarten en de mûrre.
31 Do liet ik de foarsten fen Juda op ’e mûrre
kliuwe, en ik stelde twa greate koaren op en
optochten, ien oan ’e rjuchterhân op ’e mûrre
nei de Dongpoarte ta.
32 En efter hjarren rounen Hosaja, en en de
helte fen Juda’s foarsten,
33 en Asarja, Esra, en Mesullam,
34 Juda, en Benjamin, en Semaja, en Jeremia.
35 En fen ’e bern fen ’e preesters mei
trompetten: Sacharia, de soan fen Jona-than,
de soan fen Semaja, de soan fen Mattanja, de
soan fen Michaja, de soan fen Sakkur, de soan
fen Asaf;
36 en syn broerren Semaja, en Asareël,
Milalai, Gilalai, Maäi, Nethaneël, en Juda,
Hanani, mei muzykynstruminten fen David,
de man Gods; en Esra, de skriftgelearde, foar
hjar oantlit út.
37 En by de Fonteinpoarte, rjucht foar hjar út,
gyngen hja by de treppen op fen Davids stêd,
oer de opgong nei de mûrre, by Davids hûs
lâns, oan ’e Wetterpoarte op it Easten ta.
38 En it twade koar roun de oare kant út, en
ik mei de helte fen it folk der efter, boppe op ’e
mûrre, by de Bakounetoer lâns, oan ’e Brede
Mûrre ta,
39 en fierder de poarte fen Efraïm foarby, en
de Alde Poarte, en de Fiskpoarte, en de toer
Hananeël, en de toer Hamméä, oan ’e
Skieppepoarte ta; en hja hâldden yn ’e
Tichthúspoarte.
40 Dêrnei stelden de beide koaren hjar op yn
it hûs Gods, en ik, en de helte fen ’e
riedshearen mei my,
41 en de preesters Eljakim, Maäseja,
Minjamin, Michaja, Eljoënai, Sacharia,
Hananja mei trompetten,
42 en Maäseja, en Semaja, en Eleäzar, en
Ussi, en Johanan, en Malkia, en Elam, en Ezer;
ek lieten de sjongers hjar hearre, en Jisrahja
wier de lieder.
43 En dy deis offeren hja greate offers, en hja
wierne bliid, hwent God hie se bliid makke
mei greate blydskip; en ek wierne de frouljue
en de bern bliid, dat Jeruzalems blydskip wier
fier yn it roun to hearren.
44 En dy deis waerden der mannen steld oer
de keamers for de skatten: de offerjeften, de
earstelingen en de tsjienden, om dêr de
wetlike dielen fen it lân om ’e stêdden hinne
gear to bringen for de preesters en for de
Leviten; hwent Juda wier bliid om ’e preesters
en om ’e Leviten dy’t dêr stiene,
45 en de tsjinst fen hjar God en de [pag. 500]
oarder fen ’e reiniging neikamen; allyksa de
sjongers en de poartewachters, neffens it
gebot fen David en fen syn soan Salomo.
46 Hwent yn ’e dagen fen David en fen Asaf,
fen âlde tiden ôf, hiene der haden fen ’e
sjongers en fen ’e lofsang en fen ’e
tanksizzingen oan God west.
47 En hiele Israël joech yn ’e dagen fen
Serubbabel en yn ’e dagen fen Nehemia de
dielen for de sjongers en for de
poartewachters, in elk hwet der by de dei ta
stie; en hja wijden jeften for de Leviten, en de
Leviten wijden jeften for de bern fen Aäron.

HAEDSTIK 13.

1 Dy deis waerd der foar de earen fen it folk

lêzen út it boek fen Mozes, en hja founen dêryn biskreaun dat gjin Ammonyt of Moäbyt komme mocht yn Gods gemeinte oant yn ivichheit,
2 om't hja Israëls bern net yn 'e miette gien wierne mei brea en mei wetter, mar Bileäm tsjin hjar hierd hiene om hjar to flokken; alhowol't ús God de flok forkearde yn in seining.
3 Sa barde it nei't hja dy wet heard hiene, dat hja alle mongen bloed ôfsûnderen fen Israël.
4 Mar fen tofoaren wier Eljasib, de preester dy't steld wier oer de keamers fen it hûs fen ús God, neistbisteande wirden fen Tobia,
5 en hy hie him in greate keamer rom makke, dêr't hja eartiids plichten op to bergjen it spiisoffer, de wiereek, en it gerei, en de tsjienden fen nôt, fen druvesop en fen oalje, de wetlike dielen for de Leviten en de sjongers en de poartewachters, en de offerjeften for de preesters.
6 Underwiles wier ik lykwols net to Jeruzalem, hwent yn it twa en tritichste jier fen Artasasta, de kening fen Babel, moast ik by de kening komme. Mar mei forrin fen tiid frege ik de kening om frij,
7 en kaem wer to Jeruzalem, en waerd gewaer hwetfor kwea Eljasib útrjuchte hie, mei Tobia in keamer rom to meitsjen yn 'e foarhôven fen it hûs Gods.
8 En it fortrette my sa, dat ik al it húsrie fen Tobia út 'e keamer bûtendoar smiet.
9 En ik joech bistel dat hja de keamers reinigje scoene, en ik brocht it gerei fen Gods hûs en it spiisoffer en de wiereek der wer yn.
10 Ek fornaem ik dat de Leviten hjar diel net krige hiene, en dat de Leviten en de sjongers dy't it tsjinstwirk diene, dêrom in elk nei syn ikker flechte wierne.
11 En ik naem de riedshearen dêr oer waer, en sei: Hwerom leit Gods hûs forlitten? Mar ik helle se wer op, en stelde se op 'e nij op hjar post.
12 Do brocht hiele Juda de tsjienden fen it nôt en it druvesop en de oalje yn 'e skathuzen.
13 En ik stelde ta skatmasters oer de skathuzen: Selemja, de preester, en Sa-dok, de skriuwer, en Pedaja fen 'e Leviten; en ta hjar help Hanan, de soan fen Sakkur, de soan fen Mattanja; hwent hja gyngen for bitroude mannen, en hja krigen opdracht útdieling oan hjar broerren to dwaen.
14 Tink dêrom oan my, o myn God, en dylgje myn woldieden net út, dy't ik dien haw oan it hûs fen myn God en oan syn tsjinst.
15 Yn dyselde dagen seach ik gûdden yn Juda dy't de parskûpe trêdden op 'e sabbat, en dy't skeaven nôt op ezels laedden en ynhellen, allyksa wyn, druven, en figen, en allerhanne fracht, dy't hja op 'e sabbatdei to Jeruzalem brochten. En ik warskôge hjar do't hja dy itens-waer to keap oanbeaën.
16 Ek de Tyriërs dy't dêr wennen, fierden fisk en allerhanne keapwaer oan, en forkochten dy op 'e sabbat oan 'e bern fen Juda en to Jeruzalem.
17 En ik naem de ealljue fen Juda dêroer waer, en sei tsjin hjar: Hwetfor forkeard ding is dit dat jimme dogge en ûnthilligje de sabbatdei?
18 Hawwe jimme âffears itselde net dien? En wier it dêrom net, dat ús God al dit kwea oer ús en oer dizze stêd brocht hat? En nou meitsje jimme de hjitte grime noch greater oer Israël, mei de sabbat to ûnthilligjen.
19 En it barde sa gau't de poarten fen Jeruzalem skaed joegen, foar de sabbat, dat ik bistelde, de doarren moasten sletten wirde, en ik gebea, hja scoene se net iependwaen ear't de sabbat om wier, en ik sette fen myn tsjinstfeinten by de [pag. 501] poarten, dat der gjin fracht ynkomme mocht op 'e sabbatdei.
20 Do fornachten de kreamers en de forkeapers fen allerhanne keapwaer ien of twa kear flak bûten Jeruzalem.
21 Mar ik warskôge hjar, en sei tsjin hjar: Hwerom fornachtsje jimme flak foar de mûrre? As jimme dat wer dogge, scil ik hannen oan jimme slaen. Sûnt kamen hja net wer op 'e sabbat.
22 Fierder sei ik tsjin de Leviten, hja scoene hjar reinigje, en komme om wacht to hâlden by de poarten, ta hilliging fen 'e sabbatdei. Tink dêrom ek oan my, o myn God, en sparje my neffens de rykdom fen jins genede.
23 Yn dyselde dagen seach ik ek Joaden dy't Asdodityske, Ammonityske of Moäbityske frouljue by hjar ynwenjen hiene.
24 En fen hjar bern spriek de helte Asdoditysk

of de tael fen hokfor folk ek, mar hja koene gjin Joadsk.
25 Dêrom naem ik se dêroer waer, en flokte se, en sloech somliken fen dy mânljue, en skoerde hjarren it hier út; en ik liet se swarre by God: Jimme scille jimme dochters net jaen oan hjar soannen, noch fen hjar dochters nimme for jimme soannen of for jimme sels.
26 Hat Salomo, de kening fen Israël, him net oan itselde bisûndige? Alhowol't der ûnder folle folken gjin kening west hat lyk as hy, en God him ljeaf hie, en God him ta kening oer hiele Israël steld hie, hawwe de frjemde frouljue ek him ta sûnde forlaet.
27 Moatte wy nou den wer fen jimme hearre dat jimme al dit greate kwea dogge, mei ûntrou to wirden oan ús God en frjemde frouljue by jimme ynwenjen to hawwen?
28 En ien fen 'e bern fen Jojada, de soan fen Eljasib, de hegepreester, wier skoansoan wirden fen Sanballat, de Hoaronyt; dêrom jage ik him by my wei.
29 Hâld sokken yn oantinken, o myn God, om hjar ûntwijing fen it preesterskip, ja fen it forboun mei it preesterdom en mei de Leviten.
30 Sa reinige ik hjar fen al hwet frjemd wier, en ik stelde de oarders fêst for de tsjinst fen 'e preesters en fen 'e Leviten, in elk yn syn wirk;
31 allyksa for de levering fen hout op fêste tiden, en for de earstelingen. Tink oan my, o myn God, my to'n goeden.

# IT BOEK ESTER.

## HAEDSTIK 1.

1 En it barde yn 'e dagen fen Ahasfearos — dat is de Ahasfearos dy't regearre hat fen Ynjen ôf oant Ethiopië ta, oer hûndert en saun en tweintich goaën —
2 yn dy dagen, do't de kening Ahasfearos op syn keninklike troan siet op 'e stins fen Susan,
3 yn it trêdde jier fen syn regearing makke er in feestmiel ré for al syn foarsten en syn tsjinners. De legermacht fen Perzen en Meden, de ealljue en de oersten fen 'e goaën wierne foar syn oantlit,
4 do't er de rykdom fen syn keninklike hearlikheit en de steatlike pracht fen syn greatheit útstalde, dagen oanien, hûndert en tachtich dagen.
5 En do't dy dagen om wierne, makke de kening in feestmiel ré for al it folk dat op 'e stins fen Susan to finen wier, fen 'e greatste ôf oant de lytste ta, saun dagen oanien, yn it foarhôf fen it tún fen it keninklik paleis.
6 Dêr hongen wite, bûnte en himelsblauwe kleden, mei linnen en poarperreade snoeren bifêstige yn silveren ringen, oan wytmoarmeren pylders. Dêr stiene rêstbanken fen goud en fen silver op in flier fen smaragd, en fen wyt moarmer, en parlemoer, en swarte stien.
7 En hja skonken hjarren yn yn gouden tsjelken, en de iene tsjelk wier oars as de oare tsjelk; en der wier keninklike wyn yn oerfloed, neffens de rykdom fen 'e kening.
8 En it drinken barde neffens it foarskrift dat gjinien hwet oantwongen wirde mocht; hwent sà hie de kening it oplein [pag. 502] oan al de oersten fen syn hûs, hja scoene in elk yn syn wêzen litte.
9 De keninginne Fasti hie ek in feestmiel rémakke for de frouljue dy't yn it paleis fen 'e kening Ahasfearos wierne.
10 En de saunde deis, do't it herte fen 'e kening fleurich wier fen 'e wyn, sei er tsjin Mehuman, Bista, Harbona, Bichta, en Abachta, Sethar, en Karkas, de saun keamerlingen, dy tsjinnen foar it oantlit fen 'e kening Ahasfearos,
11 hja scoene de keninginne Fasti foar it oantlit fen 'e kening bringe mei de keninklike kroan op, om de folken en de foarsten hjar skientme sjen to litten; hwent hja wier tsjep fen uterlik.
12 De keninginne Fasti lykwols wegere to kommen op it wird fen 'e kening, hjar oansein troch de tsjinst fen 'e keamerlingen. Do waerd de kening tige grammoedich, en de hjitte grime lôge yn him op.
13 En de kening frege de wizen dy't de tiden forstiene — hwent sà waerden de saken fen 'e

kening bihannele, yn it bywêzen fen al de kenners fen ’e wet en it rjucht —
14 dyjingen dy’t him it neist stiene: Karséna, Sethar, Admatha, Tarsis, Meares, Marséna, Memuchan, de saun foarsten fen ’e Perzen en fen ’e Meden, dy’t it oantlit fen ’e kening seagen, dy’t foaroan sieten yn it keninkryk,
15 hwet der neffens de wet dien wirde moast mei de keninginne Fasti, nou’t dy it wird fen ’e kening Ahasfearos troch de tsjinst fen de keamerlingen net hearrich west hie.
16 Do sei Memuchan foar it oandit fen ’e kening en fen ’e foarsten: De keninginne Fasti hat net allinne misdien tsjin de kening, mar ek tsjin al de foarsten en tsjin al de folken dy’t yn al de goaën fen ’e kening Ahasfearos wenje.
17 Hwent dizze died fen ’e keninginne scil by alle frouljue hjirop útrinne, dat hjar mânljue forachte wirde yn hjar eagen, hwennear’t der forteld wirdt: De kening Ahasfearos sei, hja scoene de keninginne Fasti foar syn oantlit bringe, mar hja kaem net.
18 Dyselde deis scille de foarstinnen fen ’e Perzen en Meden, hwennear’t hja dy died fen ’e keninginne hearre, dat al de foarsten fen ’e kening ek foarhâlde; en it scil allegearre forachting en grime wirde.
19 Byhwennear’t it de kening goedtinkt, lit der den in keninklik gebot fen him útgean, dat biskreaun wirdt yn ’e wetten fen ’e Perzen en Meden, en net wer ynlitsen: Fasti scil net komme foar it oantlit fen ’e kening Ahasfearos; en lit de kening hjar keninklike weardichheit oan in oar jaen, dy’t better is as hja.
20 As it gebot fen ’e kening, dat er jaen mei, den heard wirde scil yn syn hiele keninkryk — hwent dat is great — den scille alle frouljue hjar mânljue eare dwaen, fen ’e greatste ôf oan ’e lytste ta.
21 Dat wird nou wier goed yn ’e eagen fen ’e kening en fen ’e foarsten, en de kening die neffens it wird fen Memuchan;
22 en hy stjûrde brieven nei al de goaën fen ’e kening, nei elk goa yn syn skrift en oan elk folk yn syn sprake, dat alle man hear wêze scoe yn syn hûs, en sprekke de tael fen syn folk.

HAEDSTIK 2.

1 Nei dy dingen, do’t de grime fen ’e kening Ahasfearos bikommen wier, kaem him Fasti wer yn it sin, en hwet hja dien hie, en hwet der oer hjar bisluten wier.
2 Do seine de jongfeinten fen ’e kening dy’t him tsjinnen: Lit de kening jonge fammen socht wirde dy tsjep fen uterlik binne;
3 en lit de kening opsichters oanstelle yn al de goaën fen syn keninkryk, dat hja alle jonge fammen dy tsjep fen uterlik binne gearbringe meije op ’e stins fen Susan, yn it hûs fen ’e frouljue, ûnder it taforsjuch fen Hegai, de keamerling fen ’e kening, de hoeder fen ’e frouljue; en lit hjarren de middels jown wirde om hjar to forsieren.
4 En de jongfaem dy tsjep wêze scil yn ’e eagen fen ’e kening, Ht dy keninginne wirde yn it sté fen Fasti. Dy ried nou wier goed yn ’e kening syn eagen, en hy die derneffens.
5 Der wier in Joadsk man op ’e stins fen Susan, hwaens namme wier Mordechai, in soan fen Jaïr, de soan fen Simeï, de soan fen Kis, in Benjaminyt,
6 dy’t as balling foartfierd wier út Jeruzalem, mei de ballingen dy’t foartfierd [pag. 503] wierne mei Jechonja, de kening fen Juda, dy’t Nebukadnezar, de kening fen Babel, yn ballingskip fierd hie.
7 En hy wier de opfieder fen Hadassa, dat is Ester, de dochter fen syn omke, hwent hja hie gjin heit noch mem; en it fanke wier tsjep fen uterlik en tsjep fen wêzen; en nei de dea fen hjar heit en mem hie Mordechai hjar oannommen ta syn dochter.
8 It barde nou, do’t it wird fen ’e kening en syn gebot bûrkindich waerd, en forskate jongfammen gearbrocht waerden op ’e stins fen Susan, ûnder it taforsjuch fen Hegai, dat Ester ek meirekke nei it hûs fen ’e kening, ûnder it taforsjuch fen Hegai, de hoeder fen ’e frouljue.
9 En de jongfaem wier tsjep yn syn eagen, en kaem by him yn ’e ginst. Dêrom makke er foartynienen dat hja de nedige forsiering en de gaedlike spize krige, en biskikte hjar saun oansjenlike jongfammen út it hûs fen ’e kening; en hy bifoarrjuchte hjar en hjar jongfammen yn it hûs fen ’e frouljue.
10 Ester hie hjar folk en hjar komôf net forret, hwent Mordechai hie hjar hjitten dat hja dat net sizze scoe.

11 En alle dagen wannele Mordechai by it foarhôf fen it hûs fen 'e frouljue lâns, om nei Esters wolwêzen to fornimmen, en hwet der mei hjar barre scoe.
12 En as ien fen 'e jongfammen oan bar wier om by de kening Ahasfearos to kommen, nei't der toalve moanne oan hjar dien wier neffens de wet fen 'e frouljue — hwent sàlang dûrren de dagen fen hjar salvingen: seis moanne mei mirre-oalje, en seis moanne mei swietrokige krûden en oare middels ta forsiering fen 'e frouljue —
13 den kaem sa'n jongfaem op dizze wize ta de kening: alles hwet hja sei waerd hjar jown, dat hja dêrmei út it hûs fen 'e frouljue nei it hûs fen 'e kening gean mocht.
14 Gyng hja de jouns yn en kaem hja de moarns werom yn it twade hûs fen 'e frouljue, ûnder it taforsjuch fen Saäsgas, de keamerling fen 'e kening, de hoeder fen 'e bywiven, den hoegde hja net wer nei de kening, bihalven as de kening gefallichheit yn hjar krige hie en hja by namme roppen waerd.
15 Do't nou Ester, de dochter fen Abihaïl, de omke fen Mordechai, dy't hjar oannommen hie ta syn dochter, oan bar kaem om nei de kening to gean, bigearde hja oars neat as hwet Hegai, de keamerling fen 'e kening, de hoeder fen 'e frouljue, sei, en Ester krige ginst yn 'e eagen fen allegearre dy't hjar seagen.
16 En Ester waerd opnommen yn it keninklike hûs, by de kening Ahasfearos, yn 'e tsjiende moanne, dat is de moanne Tebeth, it saunde jiers fen syn keninkryk.
17 En de kening hie Ester ljeaf boppe alle frouljue, en hja krige mear ginst en minlikheit foar syn oantlit as alle jongfammen; en hy sette hjar de keninklike kroan op 'e holle, en makke hjar keninginne yn it plak fen Fasti.
18 En de kening rjuchte in great feestmiel oan for al syn foarsten en syn tsjinners, it miel fen Ester; en hy biskikte de goaën in hjeldei, en joech geskinken mei keninklike goederjowskens.
19 En do't de jongfammen for de twade kear gearbrocht waerden, en Mordechai yn 'e poarte fen 'e kening siet —
20 Ester hie hjar komôf en hjar folk net forret, lyk as Mordechai hjar gebean hie; hwent Ester die it gebot fen Mordechai, allyk as do't hja by him greatbrocht waerd —
21 yn dy dagen den, dat Mordechai yn 'e poarte fen 'e kening siet, waerden Bichtan en Teares, twa keninklike keamerlingen fen 'e drompelwarders, opstannich, en hja sochten hannen oan 'e kening Ahasfearos to slaen.
22 Mar Mordechai kaem efter dat stik, en hy brocht it oan by de keninginne Ester; en Ester die it troch oan 'e kening, út Mordechai's namme.
23 Do't de saek den ûndersocht en sa bifoun wier, waerden dy beide ophongen oan in galge; en it waerd foar it oantlit fen 'e kening opskreaun yn 'e kroniken.

HAEDSTIK 3.

1 Nei dy dingen makke de kening Ahasfearos Haman, de soan fen Hammedatha, de Agagyt, great, en hy forhege him, en sette syn stoel boppe al de foarsten dy't by him wierne.
2 En al de tsjinners fen 'e kening, dy't yn 'e poarte fen 'e kening wierne, nigen [pag. 504] en bûgden hjar foar Haman, hwent sà hie de kening oangeande him gebean; mar Mordechai nige net en bûgde him net del.
3 Do seine de tsjinners fen 'e kening, dy't yn 'e poarte fen 'e kening wierne, tsjin Mordechai: Hwerom oertrêdzje jo de kening syn gebot?
4 En it barde do't hja dat dei oan dei tsjin him seine, en hy net nei hjarren harke, dat hja it Haman to witten diene, om ris to sjen oft Mordechai stean scoe by syn wird; hwent hy hie hjarren fornijd dat er in Joad wier.
5 Do't Haman seach dat Mordechai net nige, noch him foar him delbûgde, waerd Haman fol fen grammoedigens.
6 Mar it wier him to min allinnich hannen to slaen oan Mordechai; hwent hja hiene him trochdien ta hokker folk Mordechai bihearde. Dêrom bisleat Haman alle Joaden, dy't yn it hiele keninkryk fen Ahasfearos wennen, it folk fen Mordechai, to fordylgjen.
7 Yn 'e earste moanne, dat is de moanne Nisan, yn it toalfte jier fen 'e kening Ahasfearos, wirpen hja it Pur, dat is it lot, foar Hamans oantlit, fen dei ta dei en fen moanne ta moanne, oan 'e toalfte moanne ta, dat is de moanne Adar.
8 Do sei Haman tsjin 'e kening Ahasfearos:

Der is in folk, forspraet en ôfsûndere ûnder de folken yn al de goaën fen jins keninkryk, en hjar wetten binne oars as alle oare folken hjarres, ek hâlde hja de wetten fen ’e kening net; dat it kin net lije for de kening en lit se yn hjar wêzen.
9 Byhwennear’t it de kening goedtinke mocht, lit der den skriuwen komme dat hja fordylge wirde scille, en ik scil tsjien tûzen talinten silver opweage yn ’e hannen fen dyjingen dy’t dat wirk dogge, om it by de skatten fen ’e kening to dwaen.
10 Do teach de kening syn segelring fen ’e hân, en hy joech him oan Haman, de soan fen Hammedatha, de Agagyt, de Joadene deadsfijân.
11 En de kening sei tsjin Haman: Dat silver wirdt dy skonken, allyksa dat folk, om dermei to dwaen al nei’t it goed is yn dyn eagen.
12 Do waerden de skriuwers fen ’e kening roppen, yn ’e earste moanne en dêr de trettjinde deis fen, en der waerd skreaun neffens alles hwet Haman gebea, oan ’e steedhâlders fen ’e kening, en oan ’e lânfâlden dy’t oer alle goaën stiene, en oan ’e foarsten fen alle folk, nei elk goa yn syn skrift en oan alle folk yn syn tael; it waerd skreaun yn de namme fen ’e kening Ahasfearos, en it waerd segele mei de ring fen ’e kening.
13 En dy brieven waerden mei hirdrinders nei al de goaên fen ’e kening stjûrd, om al de Joaden to fordylgjen, to deadzjen en to fordwaen, fen ’e jongste ôf oan ’e âldste ta, de lytse bern en de frouljue, op ien en deselde dei, de trettjinde deis fen ’e toalfte moanne, dat is de moanne Adar, en om hjar hawwen en hâlden to rôvjen.
14 De ynhâld fen it stik wier, der scoe in wet jown wirde yn alle goaën, en iepenbier makke oan alle folken, om tsjin dy dei ré to wêzen.
15 En de hirdrinders gyngen der op út, oandreaun troch it wird fen ’e kening, nei’t de wet útfirdige wier op ’e stins fen Susan. En de kening en Haman sieten to drinken, mar de stêd fen Susan wier yn ûnstjûr.

HAEDSTIK 4.

1 Do’t Mordechai fornaem alles hwet der bard wier, toskoerde Mordechai syn klean, en teach in sek oan mei yeske; en hy gyng út midden troch de stêd, en tsjirme mei in lûd en bitter getsjirm.
2 Sa kaem er foar de poarte fen ’e kening, hwent gjinien mocht yn ’e keninklike poarte komme mei in sek om.
3 En yn alle goaën, oeral dêr’t it wird fen ’e kening en syn wet oankaem, gyngen de Joaden yn ’e djippe rouwe, al fêstjende en skriemende en misbaer meitsjende; forskate leine der hinne yn sekken en yeske.
4 Do kamen Esters tsjinstfammen en keamerlingen, en fornijden it hjar, en de keninginne waerd tige ûntdien, en hja stjûrde klean om dy Mordechai oan to tsjen en him de sek om wei to dwaen, mar hy woe se net oanhawwe.
5 Do rôp Ester Hathach, ien fen ’e keamerlingen dy’t de kening foar hjar oantlit steld hie, en hja gebea him Mor-[pag. 505]dechai to freegjen hwet dat bitsjutte en hwerom it sa moast.
6 En Hathach gyng út ta Mordechai, op ’e strjitte fen ’e stêd dy’t foar de poarte fen ’e kening lâns roun.
7 En Mordechai forhelle him alles hwet him oerkommen wier, en neamde de som fen it jild dat Haman tasein hie opweage to scillen yn ’e keninklike skatkeamer, om de Joaden útroegje to meijen.
8 En hy joech him in oerskrift fen ’e skreaune wet dy to Susan jown wier om hjar to fordylgjen, dat hy it Ester sjen litte scoe, en hjar it stik forhelje, en hjar opdrage nei de kening to gean, om dêr foarspraek to wêzen en genede to freegjen for hjar folk.
9 En Hathach kaem werom, en die Ester de wirden fen Mordechai troch.
10 Ester nou sei tsjin Hathach en droech him op it Mordechai to antwirdzjen:
11 Alle tsjinners fen ’e kening en it folk fen ’e goaën fen ’e kening witte wol, elkenien, man of frou, dy’t nei de kening giet yn it binnenste foarhôf sûnder dat er roppen is, stiet ien en itselde founis to wachtsjen: de dea, bihalven as de kening him de gouden skepter tahâldt; den mei er yn it libben bliuwe. Ik nou bin al yn gjin tritich dagen by de kening roppen.
12 En hja diene Esters wirden oan Mordechai troch.
13 En Mordechai sei, hja scoene Ester

weromsizze: Forbyld jo net yn jou hert dat fen al de Joaden yn it hûs fen ’e kening jo allinnich ûntkomme scille.
14 Hwent as jo yn dizze omstannichheden sikerwier swije, den scil de Joaden forromming en forlossing takomme fen in oare kant, mar jo en jou heite hûs scille omkomme; en hwa wit binne jo net om ’e wille fen omstannichheden lyk as dizze oan ’e keninklike macht rekke.
15 Do sei Ester, hja scoene Mordechai wer oansizze:
16 Gean hinne, rop al de Joaden dy’t to Susan to finen binne byinoar, en fêstje for my, en yt of drink net yn trije dagen, nachts noch deis. Ik en myn tsjinstfammen scille ek allyksa fêstje, en sâ scil ik, tsjin de wet, nei de kening tagean. En mocht ik dêr omkomme, den kom ik mar om.
17 En Mordechai gyng hinne, en die alles hwet Ester him gebean hie.

HAEDSTIK 5.

1 En sa barde it de trêdde deis dat Ester keninklike klean oanteach, en hjar bijoech nei it binnenste foarhôf fen it hûs fen ’e kening, lyk foar de seal fen ’e kening oer; wylst de kening op syn keninklike troan siet yn it keninklike hûs, foar de yngong fen ’e troanseal oer.
2 En it barde do’t de kening de keninginne Ester gewaer waerd, steande yn it foarhôf, dat hja genede yn syn eagen foun, en de kening hâldde Ester de gouden skepter ta dy’t er yn ’e hân hie. En Ester kaem tichterby en rekke de punt fen ’e skepter oan.
3 En de kening sei tsjin hjar: Hwet is der oan, o keninginne Ester, en hwet is dyn forsiik? Al wier it ek de helte fen it keninkryk, it scil dy jown wirde.
4 En Ester sei: As it de kening goedtinkt, lit de kening hjoed mei Haman op ’e mieltyd komme dy’t ik him klearmakke haw.
5 En de kening sei: Helje Haman foartynienen, dat wy dwaen meije nei Esters wird. Sa kaem de kening mei Haman op ’e mieltyd dy’t Ester klearmakke hie.
6 En do’t hja oan ’e wyn wierne, sei de kening tsjin Ester: Hwet is dyn bea? It scil dy jown wirde. En hwet is dyn forsiik? Al wier it ek de helte fen it keninkryk, it scil barre.
7 Do antwirde Ester en sei: Myn bea en forsiik is,
8 as ik genede foun haw yn ’e eagen fen ’e kening, en as it de kening goedtinkt myn bea ta to stean en oan myn forsiik to foldwaen, lit de kening mei Haman komme op ’e mieltyd dy’t ik him klearmeitsje scil; den scil ik moarn dwaen neffens it wird fen ’e kening.
9 En dy deis gyng Haman fleurich en wol to moede nei hûs; mar do’t Haman Mordechai yn ’e poarte fen ’e kening seach, en dat er net oerein gyng noch oars fen him waerd, do rekke Haman it moed fol fen grammoedichheit op Mordechai.
10 Mar Haman bidimme him, en hy [pag. 506] kaem thús, en die de boade en liet syn frjeonen helje, en Seares, syn frou.
11 En Haman joech hjarren op fen ’e hearlikheit fen syn rykdom, en fen ’e mannichte fen syn soannen, en fen alles dêr’t de kening him great yn makke hie en dêr’t er him yn forhege hie boppe de foarsten en tsjinners fen ’e kening.
12 Fierder sei Haman: Ek hat de keninginne Ester oars gjinien mei de kening bean ta de mieltyd dy’t hja klearmakke hie as my, en allyksa bin ik op moarn by hjar frege, mei de kening.
13 Mar dat jowt my allegearre neat salang as ik dy Joad Mordechai sitten sjuch yn ’e poarte fen ’e kening.
14 Do seine syn frou Seares en al syn frjeonen tsjin him: Lit der in galge makke wirde fen fyftich jelne heech, en siz moarnier tsjin ’e kening dat hja Mordechai dêroan ophingje; gean dêrnei fleurich mei de kening oan ’e mieltyd. Dy ried nou wier goed yn Hamans eagen, en hy liet de galge meitsje.

HAEDSTIK 6.

1 Dyselde nachts wiek de sliep fen ’e kening, en hy sei, hja scoene him de tinkskriften, it boek fen ’e kroniken, helje. En der waerd út foarlêzen yn it bywêzen fen ’e kening.
2 En hja founen biskreaun ho’t Mordechai it útbrocht hie dat Bichtana en Teares, twa keamerlingen fen ’e kening, bihearrende ta de drompelwarders, fen doel wierne hannen oan ’e kening Ahasfearos to slaen.

3 Do sei de kening: Hokker eare en forheging hat dy Mordechai dêrfor krige? En de jongfeinten fen ’e kening, syn tsjinners, seine: Hy hat neat krige.
4 En de kening sei: Hwa is dêr yn it foarhôf? mei dat Haman yn it bûtenste foarhôf fen it keninklike hûs kaem, om de kening foar to slaen dat hja Mordechai ophingje scoene oan ’e galge dy’t er for him klearmakke hie.
5 En de jongfeinten fen ’e kening seine tsjin him: Sjuch, Haman stiet yn it foarhôf. Do sei de kening: Lit him ynkomme.
6 Do’t Haman ynkommen wier, sei de kening tsjin him: Hwet scille hja dwaen oan ’e man yn hwaens eare de kening gefallichheit hat? Do sei Haman yn syn hert: Yn hwa scoe de kening mear gefallichheit hawwe om him eare to dwaen as yn my?
7 Dêrom sei Haman tsjin de kening: De man yn hwaens eare de kening gefallichheit hat,
8 scille hja it keninklike kleed helje dat de kening oanhawn hat, en it hynder dêr’t de kening op riden hat en dat in keninklike kroan ophat.
9 En lit hjar dat kleed en dat hynder jaen yn ’e hân fen ien fen ’e kening syn foarsten, fen ’e alleroansjenliksten, en lit hjar it dy man oantsjen yn hwaens eare de kening gefallichheit hat, en op dat hynder scille hja him ride litte troch de strjitten fen ’e stêd, en hja scille foar him út roppe: Sà wirdt der dien oan ’e man yn hwaens eare de kening gefallichheit hat!
10 Do sei de kening tsjin Haman: Helje foartynienen dat kleed en dat hynder, lyk astû sein hast, en doch sà oan ’e Joad Mordechai, dy’t yn ’e poarte fen ’e kening sit; lit net ien wird nei fen alles hwetstû sein hast.
11 En Haman helle dat kleed en dat hynder, en teach it kleed Mordechai oan, en liet him ride troch de strjitten fen ’e stêd, en rôp foar him út: Sa wirdt der dien oan ’e man yn hwaens eare de kening gefallichheit hat!
12 Dêmei gyng Mordechai werom nei de poarte fen ’e kening; mar Haman haeste him om thús to kommen, forslein en de holle biditsen.
13 En Haman forhelle syn frou Seares en al syn frjeonen alles hwet him oerkommen wier. En syn wizen en Seares, syn frou, seine tsjin him: Byhwennear’t Mordechai, foar hwaens oantlit dû bigoun bist to fallen, út it sied fen ’e Joaden is, den scilstû him net oankinne, mar dû scilst hielendal foar syn oantlit falle.
14 Wylst hja yette mei him sprieken, kamen de keamerlingen fen ’e kening dêr, en hja dreauwen Haman mei nei de mieltyd dy’t Ester rémakke hie.

HAEDSTIK 7.

1 Do’t de kening mei Haman kommen wier om to drinken mei de keninginne Ester, [pag. 507]
2 sei de kening ek dy twade deis, wylst hja oan ’e wyn wierne, tsjin Ester: Hwet is dyn bea, o keninginne Ester? It scil dy jown wirde. En hwet is dyn forsiik? Al scoe it ek de helte fen it keninkryk wêze, it scil barre.
3 Do antwirde de keninginne Ester en sei: As ik, o kening, genede yn jins eagen foun haw, en as it de kening goedtinkt, lit my it libben jown wirde op myn bea, en myn folk op myn forsiik.
4 Hwent wy binne forkocht, ik en myn folk, om fordylge, deade en ombrocht to wirden. Byhwennear’t wy yette forkocht wierne ta slaef en ta slavinne, ik scoe swijd hawwe, hwent de need scoe it neamen net wirdich wêze by de skea dy’t de kening krige.
5 Do spriek de kening Ahasfearos en sei tsjin de keninginne Ester: Hwa is it en hwer is er, dy’t it yn it sin krige hat om soks to dwaen?
6 En Ester sei: Dy binearder en fijân, dat is dizze falske Haman! Do kromp Haman yninoar foar it oantlit fen ’e kening en fen ’e keninginne.
7 En de kening gyng yn syn grammoedichheit oerein fen ’e wyn en roun nei it tún fen it paleis; mar Haman bleau stean om de keninginne Ester to smeken om syn libben, hwent hy seach dat de kening fêst biret wier ta syn kwea.
8 Do’t de kening út it tún fen it paleis weromkaem yn ’e seal dêr’t hja oan ’e wyn west hiene, wier Haman delfallen op ’e rêstbank dêr’t Ester op laei. Do sei de kening: Scoed er de keninginne ek noch skeine yn myn eigen hûs? It wird wier amper ta de mûle fen ’e kening út of hja bidieken Hamans oantlit.
9 En Harbona, ien fen ’e keamerlingen foar

it oantlit fen ’e kening, sei: Ei sjuch, de galge, fen Haman makke for Mordechai, dy’t it goede for de kening spritsen hat, stiet al by Hamans hûs, fyftich jelne heech. Do sei de kening: Hingje him dêroan!
10 En hja hongen Haman oan ’e galge, dy’t er makke hie for Mordechai, en de grammoedichheit fen ’e kening rekke yn it bidarjen.

HAEDSTIK 8.

1 Dyselde deis joech de kening Ahasfearos de keninginne Ester it hûs fen Haman, de fijân fen ’e Joaden; en Mordechai kaem foar it oantlit fen ’e kening, hwent Ester hie him fornijd hwet hy fen hjar wier.
2 En de kening die syn ring ôf, dy’t er Haman ûntnommen hie, en joech him Mordechai; en Ester stelde Mordechai oer Hamans hûs.
3 En Ester spriek op ’e nij foar it oantlit fen ’e kening, en foel del foar syn foetten, en skriemde, en smeekte him, hy mocht it kweade foarnimmen dat Haman, de Agagyt, tsjin de Joaden bitocht hie, dochs foar wêze.
4 En de kening hâldde Ester de gouden skepter ta. Do gyng Ester oerein, en hja stie foar it oantlit fen ’e kening,
5 en sei: As it de kening goedtinkt, en as ik genede foar syn oantlit foun haw, en de saek rjucht is foar de kening, en ik gefallichheit haw yn syn eagen, lit der den skreaun wirde, dat de brieven en it foarnimmen fen Haman, de soan fen Hammedatha, de Agagyt, dy’t er skreaun hat om de Joaden yn alle goaën fen ’e kening om to bringen, ynlitsen binne.
6 Hwent ho scoe ik it ûnheil oansjen kinne dat myn folk treffe scil, en ho scoe ik it fordjer fen myn slachte oansjen kinne?
7 Do sei de kening Ahasfearos tsjin de keninginne Ester en tsjin Mordechai, de Joad: Sjuch, Hamans hûs haw ik Ester jown, en himsels hawwe hja oan ’e galge hongen, om’t er de hannen útstitsen hie nei de Joaden.
8 Skriuw jimme den út namme fen ’e kening for de Joaden sa’t it goed is yn jimme eagen, en forsegelje it mei de ring fen ’e kening, hwent it stik dat út ’e kenings namme skreaun en mei de kenings ring forsegele is, kin net ynlitsen wirde.
9 Do waerden op itselde stuit de skriuwers fen ’e kening roppen, op ’e trije en tweintichste deis fen ’e trêdde moanne, dat is de moanne Sivan, en der waerd skreaun neffens alles hwet Mordechai gebea, oan ’e Joaden, en oan ’e steedhâlders en lânfâlden en oersten fen ’e goaën fen Ynjen ôf oan Ethiopia ta, hûndert en saun en tweintich goaën, oan elk goa yn syn eigen skrift, en oan elk folk yn syn eigen tael, ek oan ’e [pag. 508] Joaden yn hjar eigen skrift en yn hjar eigen tael.
10 En hja skreauwen út namme fen ’e kening Ahasfearos, en forsegelen it mei de ring fen ’e kening, en stjûrden de brieven mei hynsteriders, dy’t rieden op hirddravers út ’e keninklike fokkerijen:
11 dat de kening de Joaden yn alle stêdden frij joech om gear to kommen en to fjuchtsjen for hjar libben,en to fordylgjen, to deadzjen en om to bringen alle macht fen it folk en fen it goa dat hjar binearje mocht, allyksa de lytse bern en de frouljue, en hjar have to plonderjen,
12 op ien en deselde dei yn al de goaën fen ’e kening Ahasfearos, de trettjinde deis fen ’e toalfte moanne, dat is de moanne Adar.
13 De ynhâld fen dat stik wier, der scoe in wet jown wirde yn alle goaën en ôfkindige ûnder alle folken, dat de Joaden tsjin dy dei ré wêze mochten om hjar to wreken oan hjar fijannen.
14 De ruters, dy’t rieden op keninklike hirddravers, teagen foartynienen út, oandreaun troch it wird fen ’e kening. Dy wet nou waerd jown op ’e stins fen Susan.
15 En Mordechai gyng út fen it oantlit fen ’e kening, yn in keninklik kleed fen wyt en himelsblau, en mei in greate goudene kroan op, en mei in mantel fen linnen en poarper oan. En de stêd fen Susan jubele, en tilde fen opteinens.
16 By de Joaden wier it allegearre ljocht en blydskip en freugde en eare.
17 Ek yn alle goaën elk foar oar en yn alle stêdden elk foar oar dêr’t it wird en gebot fen ’e kening oankaem, wier it by de Joaden kleare blydskip en freugde, gastmielen en feestdagen; en mannichten út ’e folken fen it lân waerden Joad, hwent de eangstme for de Joaden wier op hjar fallen.

HAEDSTIK 9.

1 En de trettjinde deis fen ’e toalfte moanne, dat is de moanne Adar, do’t it wird en gebot fen ’e kening nei oan ’e útfiering ta wier, dyselde deis dat de fijannen fen ’e Joaden hope hiene oer hjar to hearskjen, is it rjuchtoarsom kommen: de Joaden hearsken yn pleats oer hjar haters.

2 Hwent de Joaden kamen gear yn hjar stêdden, yn al de goaën fen ’e kening Ahasfearos, om hannen to slaen oan dyjingen dy’t hjar fordjer sochten; en gjinien koe foar hjar oantlit bistean, hwent de eangstme for hjar wier op al dy folken fallen.

3 En al de oersten fen ’e goaën, en de steedhâlders, en de lânfâlden, en de amptners fen ’e kening, hâldden it mei de Joaden, hwent de eangstme for Mordechai wier op hjar fallen.

4 Hwent Mordechai wier great yn it hûs fen ’e kening, en de rop fen him gyng út troch alle goaën; hwent dy man, Mordechai, waerd geandewei greater.

5 En de Joaden sloegen op al hjar fijannen yn mei swirdslach en mei deaslach en mei fordylgjende slach, en hja diene mei hjar haters hwet hja woene.

6 En op ’e stins fen Susan deaden en fordylgen de Joaden fiifhûndert man;

7 en Parsandatha, en Dalpon, en Aspatha,

8 en Poratha, en Adalja, en Aridatha,

9 en Parmasta, en Arisai, en Aridai, en Waisatha,

10 de tsjien soannen fen Haman, de soan fen Hammedatha, de fijân fen ’e Joaden, deaden hja; mar hja sloegen gjin hannen oan ’e bút.

11 Do’t de kening nou dy deis it tal deaden op ’e stins fen Susan foar him krige,

12 sei de kening tsjin de keninginne Ester: To Susan op ’e stins hawwe de Joaden deade en fordylge fiifhûndert man en de tsjien soannen fen Haman; ho scoene hja yn al de oare goaën fen ’e kening dien hawwe? Hwet is nou dyn bea? It scil dy jown wirde. En hwet is mear dyn forsiik? It scil barre.

13 En Ester sei: As it de kening goedtinkt, lit de Joaden dy to Susan binne den moarn ek frij jown wirde to dwaen neffens it gebot fen hjoed; en lit de tsjien soannen fen Haman oan ’e galge hongen wirde.

14 En de kening sei dat it sà barre scoe, en der waerd to Susan in wet jown, en hja hongen de tsjien soannen fen Haman op.

15 En de Joaden dy to Susan wierne kamen de fjirtjinde deis fen ’e moanne [pag. 509] Adar wer byinoar, en deaden to Susan trijehûndert man; mar hja sloegen gjin hannen oan ’e bút.

16 En de oare Joaden dy’t yn ’e goaën fen ’e kening wennen kamen gear om to fjuchtsjen for hjar libben en rêst to krijen fen hjar fijannen; en hja deaden fen hjar haters fiif en sauntich tûzen, mar hja sloegen gjin hannen oan ’e bút.

17 Dat barde de trettjinde deis fen ’e moanne Adar; en de fjirtjinde fen dy moanne rêstten hja, en hja makken dy ta in dei fen gastmielen en fen blydskip.

18 Mar de Joaden dy to Susan wierne, kamen de trettjinde en de fjirtjinde fen ’e moanne gear, en rêstten de fyftjinde, en makken dy ta in dei fen gastmielen en fen blydskip.

19 Dêrom hâlde de Joaden op it plattelân, dy’t yn iepen lânstêdden wenje, de fjirtjinde fen ’e moanne Adar ta in dei fen blydskip en fen gastmielen, en ta in feestdei, en om elkoarren geskinken to stjûren.

20 En Mordechai skreau dy skiednissen op; en hy stjûrde brieven oan al de Joaden tichteby en fierôf, yn al de goaën fen ’e kening Ahasfearos,

21 om hjarren op to lizzen, alle jierren de fjirtjinde en de fyftjinde dei fen ’e moanne Adar to hâlden;

22 hwent dat wierne de dagen dat de Joaden rêst krige hiene fen hjar fijannen, en de moanne dat hjar drôfenis foroare wier yn blydskip, en hjar rou yn jubel, en hja moasten dy dagen meitsje ta dagen fen gastmielen en fen freugde, en om elkoarren geskinken to stjûren, en om de earmen to jaen.

23 En de Joaden namen oan to dwaen hwet hja bigoun wierne, en hwet Mordechai hjarren skreaun hie.

24 Hwent Haman, de soan fen Hammedatha, de Agagyt, de fijân fen alle Joaden, hie fen doel west de Joaden út to roegjen; en hy hie it Pur, dat is it lot, wirpen, om hjar to forneatigjen en út to roegjen.

25 Mar do’t hja foar it oantlit fen ’e kening kommen wier, gebea dy troch brieven, syn

kwea foarnimmen, dat er tsjin de Joaden bitocht hie, scoe op syn eigen holle delkomme. En hja hongen him en syn soannen oan ’e galge.
26 Dêrom neamden hja dy dagen Purim, nei de namme fen dat Pur. Om dy reden, om alles hwet der yn dat brief biskreaun stie, en om itjinge hja dêr sels fen sjoen hiene, en om hwet hjarren oerkommen wier,
27 bisleaten de Joaden, en namen op hjar en op hjar sied en op allegearre dy’t hjar by hjarren jaen mochten, dat hja alle jierren op ’e stelde tiid dy beide dagen hâlde scoene lyk as it foarskreaun wier, sûnder it ea oergean to litten,
28 en dat dy dagen yn oantinken hâlden en fierd wirde scoene yn alle slachten, alle sibben, alle goaën en alle stêdden, en dat dy dagen fen Purim net oergean scoene by de Joaden, noch it bitinken dêrfen ophâlde by hjar sied.
29 En de keninginne Ester, de dochter fen Abihaïl, en Mordechai, de Joad, skreauwen mei alle oandrang, om dat twade brief fen Purim to bifêstigjen.
30 En hy stjûrde brieven oan alle Joaden yn ’e hûndert en saun en tweintich goaën fen it keninkryk fen Ahasfearos, mei wirden fen frede en trou,
31 dat hja dy dagen fen Purim hâlde scoene op ’e stelde tiden, lyk as Mordechai, de Joad, en de keninginne Ester it for hjar bisletten hiene, en lyk as hja it bisletten hiene for hjarsels en for hjar sied, oangeande de fêsteltiden en hjar wékleijen.
32 En bistel fen Ester bifêstige de foarskriften fen dat Purim; en it waerd opskreaun yn in boek.

HAEDSTIK 10.

1 Dêrnei lei de kening Ahasfearos skatting op it fêstelân en op ’e eilannen fen ’e sé.
2 Al de wirken nou fen syn macht en fen syn hearskippij, en it útslútsel oer de greatheit fen Mordechai, dêr’t de kening him great mei makke hie, steane dy net biskreaun yn ’e kroniken fen ’e keningen fen Mediië en Perzië?
3 Hwent de Joad Mordechai wier de twade ûnder de kening Ahasfearos, en hy wier great by de Joaden en bimind by de mannichte fen syn broerren; hwent hy socht it goede for syn folk, en forkindige frede oan syn hiele sied.

[pag. 510]

# IT BOEK JOB.

HAEDSTIK 1.

1 Der wier in man yn it lân Us, mei namme Job; en dy man wier ûnbispritsen en oprjucht en God freezjende en wïkende fen it kwea.
2 En him waerden saun soannen en trije dochters berne;
3 bûtendien hied er fen fé saun tûzen skiep en trije tûzen kamielen en fiifhûndert jok oksen en fiifhûndert ezelinnen, en in greate mannichte folk; dat dy man wier riker as al de bern fen it Easten.
4 En syn soannen plichten hinne to gean en gastmielen to hâlden, in elk yn syn hûs, op syn dei; den diene hja de boade en beaën hjar trije sisters om mei hjarren to iten en to drinken.
5 En it barde alle kearen as de dagen fen ’e gastmielen om wierne, dat Job de boade die en hjar hillige, en hy gyng der de moarns bytiid ôf, en offere brânoffers sa machtich as hja meiinoar wierne; hwent Job sei: Myn bern mochten ris sûndige en God yn hjar hert flokt hawwe. Sa die Job al sokke dagen.
6 Nou barde it op in dei dat de himelingen kamen om foar de Heare to stean, en de satan kaem ek yn hjar formidden.
7 Do sei de Heare tsjin ’e satan: Hwer komstû wei? En de satan antwirde de Heare en sei: Fen in omgong en trochtocht oer ’e ierde.
8 En de Heare sei tsjin ’e satan: Hastû myn tsjinstfeint Job ek achtslein? Hwent der is gjinien op ’e ierde lyk as hy: in man ûnbispritsen en oprjucht, God freezjende en wikende fen it kwea.
9 En de satan antwirde de Heare en sei: Is it om’e nocht dat Job God frezet?
10 Hawwe Jo himsels en syn hûs en alles hwet er hat net fredige oan alle kanten? It wirk fen syn hannen hawwe Jo seinge, en syn fé is tige útwreide yn it lân.

11 Mar stek jins hân mar ris út en taest oan
alles hwet er hat, en sikerwier, hy scil Jo yn
jins oantlit flokke.
12 En de Heare sei tsjin ’e satan: Sjuch, alles
hwet er hat mei yn dyn hân wêze; allinne,
slach gjin hannen oan himsels. En de satan
gyng út fen it oantlit des Heare.
13 Nou barde it op in dei, do’t syn soannen
en syn dochters ieten en wyndronken yn it
hûs fen hjar âldste broer,
14 dat der in boade ta Job kaem en sei: De kij
wierne oan it ploegjen, en de ezelinnen
weiden bisiden hjar,
15 mar de Sabeërs diene in ynfal, en namen
se, en sloegen de tsjinstfeinten mei de skerpte
fen it swird, en ik bin mar allinnich
ûntkommen om it jo to witten to dwaen.
16 Wylst dy yette spriek, kaem der in oaren
ien en sei: In fjûr fen God foel út ’e himel en
baernde middenmank de skiep en mank de
feinten, en fortarde se, en ik bin mar allinnich
ûntkommen om it jo to witten to dwaen.
17 Wylst dy yette spriek, kaem der in oaren
ien en sei: De Chaldeërs makken trije binden,
en foelen op ’e kamielen oan, en namen se, en
sloegen de feinten mei de skerpte fen it swird,
en ik bin mar allinnich ûntkommen om it jo
to witten to dwaen.
18 Wylst dy yette spriek, kaem der in oaren
ien en sei: Jins soannen en jins dochters
wierne itende en wyndrinkende yn it hûs fen
hjar âldste broer,
19 en sjuch, in stoarm kaem oer ’e
woastenije, en skoerde oan ’e fjouwer hoeken
fen it hûs, en it foel op ’e jongfeinten, dat hja
it bistoaren, en ik bin mar allinnich
ûntkommen om it jo to witten to dwaen.
20 Do gyng Job oerein, en toskoerde de
mantel, en skearde de holle keal, en foel oer ’e
ierde en oanbea;
21 en hy sei: Neaken bin ik út ’e
memmeskirte kommen, en neaken scil ik
dêrhinne weromtsjen. De Heare hat jown en
de Heare hat nommen, de namme des Heare
sij priizge.
22 Yn dat allegearre sûndige Job net en laei
God neat gjin omkromte by.

HAEDSTIK 2.

1 Yetris barde it op in dei dat de himelingen
kamen om foar de Heare to stean, en wer
kaem de satan ek yn hjar for-[pag. 511]midden
om foar de Heare to stean.
2 Do sei de Heare tsjin ’e satan: Hwer
komstû wei? En de satan antwirde de Heare
en sei: Fen in omgong en trochtocht oer ’e
ierde.
3 En de Heare sei tsjin ’e satan: Hastû myn
tsjinstfeint Job ek achtslein? Hwent der is
gjinien op ’e ierde lyk as hy: in man
ûnbispritsen en oprjucht, God freezjende en
wikende fen it kwea; en yette hâldt er fêst oan
syn ûnskild, alhowolstû My tsjin him opset
hast om him to forslinen sûnder reden.
4 Do antwirde de satan de Heare en sei: Hûd
for hûd, en al hwet immen hat scil er jaen for
syn libben.
5 Stek jins hân mar ris út en taest syn biente
en syn flêsk oan, en sikerwier, hy scil Jo yn jins
oantlit flokke.
6 En de Heare sei tsjin ’e satan: Sjuch, hy
mei yn dyn hân wêze; mar sparje him it
libben.
7 En de satan gyng út fen it oantlit des
Heare, en sloech Job mei fjurrige swolmen fen
’e foetsoal ôf oant ’e hollekrún ta.
8 En hy naem in potdiggel om him dermei
to jûkjen, wylst er midden yn ’e yeske siet.
9 Do sei syn frou tsjin him: Hâldstû nou
noch fêst oan dyn ûnskild? Siz God farwol en
stjer.
10 Mar hy sei tsjin hjar: Dû sprekst de tael fen
in healwize. Scoene wy it goede fen God
ûntfange, en it kweade net ûntfange? Yn dat
allegearre bisûndige Job him mei syn lippen
net.
11 Do’t nou de trije frjeonen fen Job heard
hiene al dat kwea dat oer him kommen wier,
kamen hja in elk fen syn wenplak, Elifas de
Temanyt, en Bildad de Suhyt, en Sofar de
Naämathyt; en hja hiene meiinoar ôfspritsen
dat hja komme scoene om him to bikleijen en
om him to treasten.
12 En do’t hja hjar eagen fen fierren
opsloegen, koene hja him net; en hja
bigounen lûdop to skriemen, en toskoerden
elk foar oar de mantel, en struiden yeske oer
hjar hollen nei de himel.
13 Sa sieten hja by him oer de ierde, saun
dagen en saun nachten, en gjinien sei him in

wird, hwent hja seagen dat de smert tige great
wier.

HAEDSTIK 3.

1 Dêrnei iepene Job de mûle en forflokte syn
dei.
2 Hwent Job antwirde en sei:
3 De dei mei forgean dat ik berne bin, en de
nacht dy't sei: Hja hawwe in jonkje krige.
4 Dy dei mei tsjusternis wirde; mei God net
nei him freegje fen boppen, en gjin
ljochtglâns oer him skine.
5 Meije de tsjusternis en it skaed fen 'e dea
him wer opeaskje, in wolk oer him wenje, de
fortsjusteringen fen 'e dei him binearje.
6 Dy nacht — donkerheit mei him meifiere,
dat er him net forblidet ûnder de dagen fen it
jier, dat er net komt yn it tal fen 'e moannen.
7 Ja, dy nacht mei iensum wêze, gjin jubel
dêryn komme.
8 Meije him forflokke de forflokkers fen 'e
dei, hja dy't ré binne om de Leviathan oan to
hysjen.
9 Meije de stjerren fen syn moarnskimer
fortsjustere wirde; mei er wachtsje op it ljocht,
mar it net krije, noch sjen de wynbrauwen fen
'e dage,
10 om't er net tasletten hat de doarren fen 'e
memmeskirte, noch forbirgen hâlden de
ellinde for myn eagen.
11 Hwerom bin ik net stoarn yn memme
lichem, en haw de geast net jown do't ik út 'e
memmeskirte kaem?
12 Hwerom kamen my knibbels yn 'e miette,
en hwerta boarsten dat ik drinke koe?
13 Hwent den scoe ik nou to hôf lizze en stil
wêze; ik scoe sliepe, der scoe rêst for my wêze,
14 by de keningen en riedshearen fen 'e ierde,
dy't hjarsels pyramiden bouden,
15 of by de foarsten dy't goud hiene, dy't hjar
huzen fol mei silver hiene.
16 Of as in wei makke misberte scoe ik net
mear wêze, as de bern dy't it ljocht net sjoen
hawwe.
17 Dêr hâlde de kweaden op fen woelen, en
dêr rêste hwaens krêften ôfmêdde binne.
18 Finzenen hbje dêr fredich meiinoar, hja
hearre de stim fen 'e driuwer net.
19 Lyts en great binne dêr allyk, en de
tsjinstfeint frij fen syn hear. [pag. 512]
20 Hwerom jowt Er de ellindige it ljocht, en it
libben dyjingen hwa't it bitter to moede is;
21 dy't wachtsje op 'e dea, mar hy is der net,
en om him grave hetsiger as om forhoalen
skatten;
22 dy't bliid jubelje en hjar forbliidzje scoene
as hja it grêf founen;
23 oan 'e man hwaens wei forbirgen is, en
dy't God fen alle kanten bisletten hat?
24 Hwent foar it breaïten moat ik al suchtsje,
en as wetter wirde myn klachten útgetten.
25 Hwent sadré't ik hwet freesliks freezje,
komt it my oan, en hwer't ik bang for bin, dat
komt my oer.
26 Ik kin gjin heul noch heil noch rêst hawwe
of it is allegearre ûnstjûr.

HAEDSTIK 4.

1 Do antwirde Elifas de Temanyt en sei:
2 As wy it wird opnimme tsjin jo, scil it jo net
fortrette? Lykwols, hwa scoe syn wirden
ynhâlde kinne?
3 Sjuch, jo hawwe ytliken ûnderrjuchte en
sloppe hannen sterk makke.
4 Jins wirden hawwe de stroffeljende
oereinholpen, en knikkende knibbels hawwe
jo fêstset.
5 Mar nou komt it oan jo en jo binne
fortrietlik; it rekket jo en jo binne forbjustere.
6 Is de freze Gods jins hope den net, en de
oprjuchtens fen jins wegen jins forwachting?
7 Bitink dochs, hwa ûnskildige is ea
omkommen, en hwersanne binne oprjuchten
fordylge?
8 Forsafier't ik sjoen haw: dy't
ûndogenskheit ploegje en ûnrêst siedzje, dy
rispje soks ek.
9 Fen'e amme Gods forgeane hja, en troch
syn snuvende grime wirde hja fordien.
10 It brinzgjen fen 'e liuw, en it lûd fen 'e
âljende liuw, ja de tosken fen 'e jonge liuwen
wirde forbritsen.
11 De âlde liuw forgiet om't der gjin bút is, en
de jongen fen 'e liuwinne wirde forsille.
12 Mar forhoalen wei is in wird my trochdien,
en in lústering dêrfen hat myn ear opheind:
13 yn 'e tizen fen 'e gesichten to nacht,
hwennear't der djippe sliep oer 'e minsken
falt.
14 Eangstme kaem oer my en beving, en

forsette al myn biente fen klearebare skrik.
15 Do glied der in geast foar myn oantlit lâns;
en it hier fen myn flêsk gyng rjuchtoerein.
16 Hy bleau stean, mar ik koe syn stal net; in
byld wier foar myn eagen, en ik hearde it
lústerjen fen in stim:
17 Scoe in minske rjuchtfeardich wêze foar
God? scoe in man rein wêze foar syn Makker?
18 Sjuch, yn syn tsjinners hat Er amper
bitrouwen, en syn ingelen bifynt er net frij fen
dwaling.
19 Hofollesto minder de biwenners fen
liemen huzen net, hwaens grounslach yn it
stof is, dy't fynmakke wirde as motflinters.
20 Fen 'e moarn oant de joun wirde hja
toplettere; sûnder dat immen it acht slacht,
komme hja for ivich om.
21 Wirdt de koarde yn hjarren net losskoerd?
Hja stjerre, mar net yn wysheit.

HAEDSTIK 5.

1 Rop mar — is der ien dy't jo to reden stean
scil? En ta hwa fen 'e hilligen scille jo jo
bijaen?
2 Wiswier, grammoedichheit formoardet de
dwaze, en oerginst deadet de dogeneat.
3 Ik haw sels sjoen ho't in dwaes woartel
skeat, mar foartynienen forflokte ik syn
wenning.
4 Fier bliuwe syn soannen fen heil, en hja
wirde forwâdde yn 'e poarte, en der is gjin
forlosser.
5 Syn rispinge yt de hongerige op, en dy
hellet it sels út 'e toarnen; en de toarstige
longeret op hjar rykdom.
6 Wiswier, út it stof komt it fortriet net foart,
en de ellinde sprút net út 'e ierde,
7 mar de minske wirdt ta ellinde berne, lyk
as de fjûrfonken omheechfleane.
8 Ik scoe it lykwols by God siikje, en ta God
myn oanspraek hâlde,
9 dy't greate, ûntrochgrounbere dingen
docht, wûnders net to tellen; [pag. 513]
10 dy't rein jowt op 'e ierde, en wetter útstjûrt
oer de lânnen;
11 dy't dimmenen op in hichte set, en
rouwenden rize ta rêdding;
12 dy't it bitinken fen 'e slûchslimmen to
neate makket, dat hjar hannen neat gjin
dûrsums útrjuchtsje kinne;
13 dy't de wizen fangt yn hjar slûchslimmens,
dat de rie fen 'e glûperts forfalle mei.
14 Oer dei komme hja de tsjusternis to
miette, en op 'e kleare middei taeste hja om
hjar hinne lyk as wier it nacht.
15 Sa forlost Er fen it swird út hjar múle, en
de needdriftige fen 'e hân fen 'e sterke.
16 Sa is der hope for de earme, en de
ûngerjuchtichheit hâldt de mûle ta.
17 Sjuch, loksillich is de minske dy't God
kastijt; dêrom, forachtsje de tucht fen 'e
Almachtige net.
18 Hwent Hy docht leed oan, mar Hy forbynt
ek; Hy slacht wounen, mar syn hannen hielje.
19 Ut seis neden scil Er dy forlosse, en yn 'e
saunde scil it kwea dy net byneikomme.
20 Yn 'e honger scil Er dy forlosse fen 'e dead,
en yn 'e oarloch fen it machtige swird.
21 For de gisel fen 'e tonge scilstû feilich
wêze, en dû scilst net eangje fen 'e wankende
forwoasting.
22 Om 'e forwoasting en om 'e honger scilstû
laitsje, en it wylde djierte fen 'e ierde scilstû
net eangje.
23 Mei de stiennen fen it fjild sels scilstû in
forboun hawwe, en it wylde djierte fen it fjild
scil dy ta frjeon wêze.
24 En dû scilst bifine dat der frede oer dyn
tinte is, en astû oer it hiem sjuchst, scilstû
neat misse.
25 Ek scilstû bifine dat dyn sied
mannichfâldich is, en dyn spruten as it krûd
fen 'e ierde.
26 Op hege jierren scilstû to hôf komme, lyk
as in skeaf ynhelle wirdt op syn tiid.
27 Sjuch, dat hawwe wy opmirken, sâ is it;
harkje der nei, en pas it ta op josels.

HAEDSTIK 6.

1 Do antwirde Job en sei:
2 O, waerd myn fortriet mar woegen,
woegen, en al myn ellinde meiïnoar op 'e
skealjen lein!
3 Ja, den scoe it swierder wêze as it sân fen
'e sé; dêrom is it yn 'e war mei myn wirden.
4 Hwent de pylken fen 'e Almachtige sitte yn
my, en myn geast drinkt hjar fjurrich fenyn;
de forskrikkingen Gods risse hjar tsjin my.
5 Balt de wâldezel soms yn it nije gêrs? Allet
de okse oer syn foer?

6 Wirdt flauwe spize faeks iten sûnder sâlt? Is der smaek oan ’e wite djerre fen it aei?
7 Myn siele wegeret it oan to reitsjen, it is my wearzige spize allyk.
8 Och, mocht myn bigearte dochs neikomme, en God my jaen dêr’t ik op hoopje;
9 och, mocht it God haegje my to forpletterjen, syn hân út to stekken en my ôf to snijen!
10 Dat allinne scoe my ta treast wêze, ja, ik scoe fen blydskip opspringe yn myn ûnbarmhertige smert; hwent de reden fen ’e Hillige haw ik net forljeagene.
11 Hwet is myn krêft, dat ik yette hoopje scoe? Of hwet is myn ein, dat ik myn gedild úthâlde scoe?
12 Is myn krêft stiennen krêft? Is myn flêsk fen stiel?
13 Bin ik den net sûnder help yn mysels, en is de rêdding my net ûntdreaun?
14 Immen dy’t forkwynd is scil barmhertichheit barre fen syn frjeon, ek al scoed er de freze fen ’e Almachtige fârre litte.
15 Myn broerren hawwe sa falsk west as in beek; as it bêd fen beken dy’t oerrinne,
16 dy’t grounich binne fen wegen it iis, dêr’t de snie him yn forberget.
17 Yn ’e tiid fen ’e hjitte droegje hja út; as it waerm wirdt, fordwine hja fen hjar sté.
18 Karavanen reitsje fen hjar paed ôf, hja jowe hjar yn ’e wyldernis en komme om.
19 De karavanen fen Tema seagen der nei út, de reizigers fen Skeba wachten der op.
20 Hja waerden biskamme yn hjar bi-[pag. 514]trouwen; do’t hja der op ta kamen, waerden hja read fen skamte.
21 Sà nou binne jimme my neat wirdich; jimme hawwe bisauwing sjoen, en binne eang wirden.
22 Haw îk sein: Nim my hwet mei, en jow my geskinken fen jimme rykdom?
23 Of: Rêd my út ’e hân fen ’e binearder, en forlos my út ’e hân fen ’e tirannen?
24 Underrjuchtsje my en ik scil swije, en jow my klearrichheit hwer’t ik yn dwaeld hawwe mei.
25 O, ho’n macht hat oprjuchte reden net, mar hwet wirket de bistraffing út dy’t fen jimme komt?
26 Binne jimme fen doel wirden to bistraffen? En de redenen fen in mismoedigen ien, binne dy for de wyn?
27 Oer in wees sels scoene jimme falle, en tsjin jimme eigen frjeon scoene jimme kûpje.
28 Mar nou, as it jimme biljeavje mei, sjuch my dochs oan; ik scil jimme wier net yn it gesicht foarljeagenje.
29 Bikear jimme, lit der gjin ûnrjucht wêze; ja bikear jimme, yette is myn gerjuchtichheit der.
30 Scoe der ûnrjucht op myn tonge wêze? Scoe myn forwilft de ellinden net priuwe?

HAEDSTIK 7.

1 Hat de minske net in striid op ierde, en binne syn dagen net as de dagen fen in deihierarbeider?
2 Lyk as in tsjinstfeint himet nei it skaed, en lyk as in deihierarbeider wachtet op it lean fen syn arbeid,
3 sa haw ik moannen fen ellinde ta myn erfskip krige, en binne nachten fen fortriet myn tabiskikt diel.
4 As ik lizzen gean, tink ik: Honear scoe ik der wer ôf meije? En de joune mjit him lang út, en ik mêdzje my ôf fen al it woelen oan ’e moarnskimer ta.
5 It flêsk sit my ûnder de maitsen en de swarte koarsten; it fel is my fol barsten en dragend kweasear.
6 Myn dagen rinne rêdder as in weversspoel en forgeane sûnder hope.
7 Bitink dat myn libben in sike is; myn each scil it goede net wêr sjen.
8 It each fen him dy’t my sjucht, scil my net wêr sjen; jins eagen binne op my en ik bin net mear.
9 In wolk komt op en giet hinne; allyksa scil dyjinge net wer opkomme dy’t yn it grêf sakket.
10 Hy scil net weromkomme yn syn hûs, en syn sté scil him net weromkenne.
11 Sa wol ik de mûle den ek net hâlde, ik wol sprekke út ’e binearing fen myn geast, ik wol kleije út ’e bitterheit fen myn siele.
12 Bin ik in sé, of in sémunster, dat Jo in wacht tsjin my opstelle?
13 As ik siz: It bêd scil my treaste, it leger scil myn klacht forlichtsje,
14 den meitsje Jo my kjel mei dreamen en

forbjusterje my troch gesichten,
15 dat myn siel hjarsels ophingje wol, de dea for kar nimt by myn biente.
16 Ik bin it sêd, ik scil dochs net libje yn ivichheit: lit my gewirde, hwent myn dagen binne in sike.
17 Hwet is de minske dat Jo him heech achtsje, en dat Jo jins hert op him sette,
18 en dat Jo him alle moarnen bisiikje, alle amerijen him ûndersteane?
19 Honear scille Jo Jo ris fen my ôfkeare, mei my ophâlde, oant ik myn spij ynslok?
20 As ik sûndige haw, hwet bin ik Jo dêrmei toneikommen, o Minskehoeder? Hwerom hawwe Jo my ta jins doelwyt steld, dat ik mysels ta in lêst bin?
21 En hwerom forjowe Jo my myn oertrêdding net, en dogge myn ûngerjuchtichheit net foart? Hwent mei koarten scil ik yn it stof lizze; den scille Jo my siikje, mar ik scil net wêze.

HAEDSTIK 8.

1 Do antwirde Bildad de Suhyt en sei:
2 Holang scille jo sprekke fen dingen, en scil de reden fen jins mûle in stoarm allyk wêze?
3 Scoe God it rjucht fordraeije, of de Almachtige de gerjuchtichheit krom bûge?
4 As jins bern tsjin Him sûndige hawwe, den hat Hy se ek oerjown yn ’e macht fen hjar oertrêdding.
5 As jo God siikje, en de Almachtige om genede bidde,
6 as jo suver en oprjucht binne, ja, den [pag. 515] scil Er Him opjaen om ’e wille fen jo, en de went fen jins gerjuchtichheit wer meitsje;
7 den mei jins bigjin lyts wêze, jins ein lykwol scil tige útwreide wirde.
8 Hwent fornim mar by de foarteam, en slach de ûnderfining fen ’e âffears acht.
9 Wy ommers binne fen jister en witte neat, om’t ús dagen op ’e ierde in skaed binne.
10 Scille hja jo net leare, ta jo sprekke, en reden út hjar herte opjaen?
11 Sjit de bies op sûnder slyk? Groeit it reid sûnder wetter?
12 It stiet yette yn ’e bloei, noch net oan it skarren ta, of it fortoarret al, foar alle gêrs.
13 Sa binne de paden fen allegearre dy’t God forjitte, en forgiet de forwachting fen ’e skynhillige,
14 hwaens hope in hjersttried is, en syn bitrouwen spinreach.
15 Hy linet tsjin syn hûs, mar dat scil it net hâlde; hy hâldt him dêroan fêst, mar it scil net stean bliuwe.
16 Dêr stiet er fol sop yn ’e sinne, en syn ranken rinne út oer it hôf.
17 Syn woartels wreidzje oer stienbulten hinne, in hûs fen stien boarret er troch.
18 As er fen syn sté roege wirdt, forljeagenet dat him, en seit: Ik haw dy nea sjoen.
19 Sjuch, dat is de blydskip fen syn wei, en út it stof sprút in oaren ien op.
20 Sjuch, God forwerpt de oprjuchte net; Hy hâldt de kweadwaenders ek net by de hân.
21 Mei koarten follet Er dy de mûle mei laitsjen, en de lippen mei jubel.
22 Syn haters scille klaeid wirde mei skande, en de tinte fen ’e goddeleazen scil net mear wêze.

HAEDSTIK 9.

1 Mar Job antwirde en sei:
2 Sikerwier, ik wit dat it sa is; hwent ho scoe in minske rjuchtfeardich wêze by God?
3 Al hie hy der sin oan om mei Him yn ’e pleit to gean, net ien út tûzen scoed er Him antwirdzje kinne.
4 Him dy’t wiis is fen hert en sterk fen krêft, hwa hat him ea tsjin Him bihirde en frede hawn?
5 dy’t bergen forset en hja merke it net, dy’t se omkeart yn syn grime;
6 dy’t de ierde forwrigget út hjar sté, dat hjar pylders skodzje;
7 dy’t de sinne gebiedt en hja komt net op, en de stjerren forsegelt;
8 dy’t de himelen útspant, Hy allinnich, en trêddet oer ’e hichten fen ’e sé;
9 dy’t de Gouden Wein makke hat, de Reus, en de Saunstjerre, en de keamers fen it Suden;
10 dy’t greate dingen docht dêr’t gjin trochgrounjen oan is, en wûnders net to tellen.
11 Sjuch, Hy giet by my lâns, mar ik sjuch Him net, en Hy glydt foarby, mar ik fornim Him net.
12 Sjuch, Hy grypt oan, hwa scil Him ôfhâlde? Hwa scil tsjin Him sizze: Hwet dogge Jo?

13 God keart syn grime net ôf; ûnder Him tobûge de helpers fen Rahab.
14 Hofollesto minder net scil ik Him antwirdzje, de wirden tsjin Him fine,
15 ik dy't Him net ienris antwirdzje kinne scoe, ek al wier ik rjuchtfeardich; myn Rjuchter scil ik om genede bidde.
16 As ik al rôp en Hy stie my to reden, ik scoe net leauwe dat Er harke nei myn stim,
17 Hy, dy't my stoarmjende wei to pletter slacht, en my de wounen formannichfâldiget sûnder reden.
18 Hy lit my net op azem komme, mar sêddet my mei bitterheden.
19 As it oankomt op krêft, den is Hy de sterke; en giet it om it rjucht, hwa scil myn pleiter wêze?
20 Al wier ik rjuchtfeardich, myn eigen mûle scoe my foroardielje; al wier ik ûnskildich, Hy scoe my dôch skildich forklearje.
21 Ik bin ûnskildich! Ik jow neat om mysels, ik forfij myn libben.
22 It is ienderlei; dêrom siz ik: De ûnskildige fordylget Er likegoed as de goddeleaze.
23 Wylst de gisel in hastige dea docht, driuwt Hy de spot mei de wanhoop fen 'e frommen.
24 De ierde is jown yn 'e hân fen 'e goddeleaze; it oantlit fen hjar rjuchters [pag. 516] blyndoeket Er. Sa net, hwa is Er oars?
25 En myn dagen rinne lichter as in hirdrinder, hja flechtsje der oer; it goede hawwe hja net sjoen.
26 Hja farre foarby as reidene skippen, lyk as in earn dy't delsjit op syn bút.
27 Hwennear't ik siz: Ik wol myn klacht forjitte, en oerjaen mei dat tryste sjen, en fleurich wêze,
28 den bin ik al skruten for al myn smerten; ik wit dat Jo my net ûnskildich hâlde scille.
29 Ik moat dochs goddeleas wêze; hwerfor scil ik my den ôfmêdzje om 'e nocht?
30 Al waskje ik my mei snie en reinigje my de hannen mei sjippe,
31 den scille Jo my yn 'e poel dompelje en myn klean scille fen my grize.
32 Hwent Hy is net in man as ik, dat ik Him antwirdzje kin en mei Him yn 'e pleit gean, Hy en ik togearre.
33 Och, dat der in skiedsrjuchter twisken ús wier, dy't syn hân op ús beide lizze mocht!
34 Lit Him syn roede fen my nimme, en lit syn bisauwing my net forheard meitsje.
35 Den scil ik sprekke en Him net freezje, hwent sâ bin ik mysels net.

HAEDSTIK 10.

1 Myn siele hat in wearaksel yn it libben, ik wol myn klachte frij uterje, ik wol sprekke út 'e bitterheit fen 'e siele.
2 Ik scil tsjin God sizze: Foroardielje my net; lit my witte hwerom `t Jo mei my stride.
3 Is it goed fen Jo dat Jo binearje, dat Jo forwerpe it wirk fen jins hannen, wylst Jo de foarnimmens fen 'e goddeleazen biskine mei ljocht?
4 Hawwe Jo flêsklike eagen? Sjugge Jo lyk as in minske sjucht?
5 Binne jins dagen de dagen fen in minske allyk, of jins jierren de dagen fen in man,
6 dat Jo siikje om myn ûngerjuchtichheit, en fornimme nei myn sûnde,
7 alhowol't Jo witte dat ik net skildich bin, en der gjinien is dy't forlost fen jins hân?
8 Jins hannen hawwe my knette en foarme, hielendal yn it rounom, en wolle Jo my forneatigje?
9 Bitink dochs dat Jo my biarbeide hawwe as liem, en wolle Jo my weromkeare litte ta it stof ?
10 Hawwe Jo my net tsjerne as de molke, en my strjemje litten as in tsjiis?
11 Mei fel en flesk hawwe Jo my oerklaeid, en mei biente en sinen hawwe Jo my gearweve.
12 Libben en woldiedichheit hawwe Jo oan my dien, en jins noed hat myn geast biwarre.
13 Mar dêrby hawwe Jo dit forbirgen yn jins hert — ik wit dat it jins wil is:
14 As ik sûndige, den scoene Jo my waernimme, en my net frijsprekke fen myn skild.
15 Wier ik skildich, wé my! En wier ik rjuchtfeardich, ik scoe de holle dochs net opstekke doare, sêd fen skande dat ik wier en oanskôger fen eigen ellinde.
16 En gyng hja lykwols omheech, as in liuw scoene Jo my jeije, op 'e nij scoene Jo wûnderlik tsjin my to wirk gean.
17 Jo scoene nije tsjûgen tsjin my oproppe, en jins grime tsjin my formannichfâldigje: wikselingen, legerkloften suver tsjin my!

18 Hwerom dochs hawwe Jo my opbrocht út
'e memmeskirte? Och dat ik de geast jown hie
en gjin each my sjoen hie!
19 Den scoe ik wêze oft ik net west hie, fen 'e
memmeskirte scoe ik nei it gréf brocht wêze.
20 Binne myn dagen al net koarternôch ?
Hâld op, lit my gewirde, dat ik hwette
forromming hawwe mei,
21 ear't ik hinnegean — om net werom to
kommen — nei it lân fen tsjusternis en it
skaed fen 'e dea,
22 dat ierdetsjuster lân, midnacht allyk, dy
oarde fen deadlik skaed en disoarder, en it
jowt ljocht op, lyk as de middennacht.

HAEDSTIK 11.

1 Do antwirde Sofar de Naämathyt en sei:
2 Scil sa'n oerfloed fen wirden ûn-[pag. 517]biantwirde bliuwe, en scil in man sa rap
mei de mûle gelyk hawwe?
3 Scoene jins optinksels de minsken stil
prate, en scoene jo spotte en gjinien jo to plak
sette?
4 Hwent jo hawwe sein: Myn leare is suver
en ik bin rein yn jins eagen.
5 Mar och, as God mar sprekke woe en syn
lippen tsjin jo iepenje,
6 en jo forkindigje dat de forbirgenheden fen
'e wysheit dûbel fen wêzen binne! Den scoene
jo witte dat God om jo hwet fen jins skild
forjit.
7 Scille jo de djipten peilje fen God? Scille jo
rikke ta de grins fen 'e Almachtige?
8 Dy is heger as de himel: hwet scoene jo
dwaen? djipper as de hel: hwet scoene jo
witte?
9 Langer as de ierde is hjar miette, en breder
as de sé.
10 As Hy oanstoarmjen komt en finzen nimt
en foar it rjucht daget, hwa scil Him den
tsjinhâlde?
11 Hwent Hy ken de idele ljue, en Hy sjucht
de ûndogenskheit, sûnder dat Er hoecht to
ûndersiikjen.
12 Mar in man sûnder forstân scil forstannich
wirde, hwennear't de foalle fen in wâldezel to
wrâld komt as minske.
13 As jo it herte rémeitsje, as jo de hannen
útspriede ta Him,
14 mar der is ûngerjuchtichheit yn jins hân,
doch it fier foart, en lit gjin ûnrjucht yn jins
tinten wenje.
15 Hwent den scille jo it oantlit drage sûnder
smaed, en jo scille stanfêst wêze en net
freezje.
16 Den scille jo it leed forjitte, jo scille deroan
tinke as oan wetter dat foarbyroun is.
17 En klearder as de middei scil it libben
opriizje; is it tsjuster, it scil wêze as de moarn.
18 En jo scille bitrouwe, hwent der is hoop;
en as jo om jo hinne sjoen hawwe, scille jo
rêstich sliepe,
19 en jo scille jo deljaen, en gjinien scil jo
kjelmeitsje; en mannichten scille jins oantlit
smeekje.
20 Mar de eagen fen 'e goddeleazen scille hjar
bijaen, en de taflecht scii hjarren forgean, en
hjar hope scil wêze it útblazen fen 'e lêste sike.

HAEDSTIK 12.

1 Mar Job antwirde en sei:
2 Jawis, jimme binne de ljue, en mei jimme
scil de wysheit útstjerre.
3 Ik haw ek in hert, allyk as jimme, ik jow
jimme gjin bilies; ja, hwa wit sokke dingen
net?
4 Eigen frjeon bin ik ta spot, ik dy't in
forhearrend God oanrop; de rjuchtfeardige en
ûnbispritsene is in spot.
5 Forachting is der for de ellindige, neffens
it bitinken fen him dy't der lichtsinnich hinne
libbet; in triuw for dyjingen hwaens foet
stroffelet.
6 Rêstich steane de tinten fen 'e forwoasters,
en wissichheit is it diel fen hjarren dy't God
tergje, fen him dy't God nei syn hân set.
7 Lykwols, freegje it fé dochs, en it scil dy
leare, en it fûgelt fen 'e himel, en it scil it dy to
witten dwaen,
8 of sprek ta de ierde, en hja scil dy leare, ek
scille de fisken fen 'e sé it dy forhelje!
9 Hwa fen hjarren allegearre wit net dat de
hân des Heare soks docht,
10 yn hwaens hân de siele is fen alles dat
libbet en de geast fen alle minskene flêsk?
11 Scil it ear de wirden net hifkje, lyk as it
forwilft for himsels de spizen priuwt?
12 By de âlden scil tink wysheit wêze, en yn 'e
mannichte fen dagen it forstân?
13 By Him is wysheit en macht, Hy hat ried

en forstân.
14 Sjuch, Hy brekt ôf en der scil gjin bouwen tsjin wêze; Hy slút immen op en der scil net iependien wirde.
15 Sjuch, Hy haldt de wetters op en hja droegje út; Hy allyksa lit se los en hja keare de ierde om.
16 By Him is krêft en wysheit; sines is de dwalende en dy't dwale lit.
17 Hy fiert de riedshearen útplondere foart, en de rjuchters makket Er dwylsinnich.
18 De bân fen 'e keningen makket Er los, en Hy bynt hjarren de girle om 'e heupen.
19 Hy fiert de preesters útplondere foart, en âlde lagen bringt Er ta de fal.
20 Hy binimt de wierhaftigen de spraek, en nimt it oardiel by de âlden wei. [pag. 518]
21 Hy stoart forachting út oer de ealljue, en makket de girle fen 'e machtigen slop.
22 Hy iepenbieret djipten út 'e tsjusternis, en it skaed fen 'e dea bringt er to foaren yn it ljocht.
23 Hy formannichfâldiget de folken en fordjert se; Hy wreidet de folken út en fiert se foart.
24 Hy binimt de oersten fen ierdryks folken it hert, en lit se omdoarmje yn in wyldernis dêr't gjin wei is.
25 Hja taeste yn it tsjuster en der is gjin ljocht, en Hy lit se omdoarmje as in dronken man.

HAEDSTIK 13.

1 Sjuch, alles hat myn each sjoen, myn ear heard en forstien.
2 Itselde dat jimme witte, hofolle it wêze mei, ik wit it ek; ik jow gjin bilies tsjin jimme.
3 Mar ik scil ta de Almachtige sprekke, en bigear mei God yn 'e pleit to gean.
4 Jimme lykwols binne masters yn it ljeagenjen, kwaksalvers binne jimme, allegearre.
5 Och dat jimme sweijen, hielendal! It scoe jimme ta wysheit wêze.
6 Hear myn forantwirding dochs oan, en harkje nei it pleit fen myn lippen.
7 Meije jimme ûnrjucht sprekke foar God, en foar Him ûnwierheit sizze?
8 Meije jimme syn persoan oansjen? Meije jimme pleitsje for God?
9 Komt it wol goed, hwennear't Er jimme ûnderstiet? Scille jimme Him bidrage lyk as men in minske bidraecht?
10 Swier scil Er jimme straffe, as jimme tomûk syn persoan oansjugge.
11 Scil syn heechheit jimme net forheard meitsje, syn freze net oer jimme farre?
12 Jimme tinkspreuken binne spreuken fen yeske, jimme skânzen skânzen fen liem.
13 Lit my stil yn myn wêzen, hwent sprekke wol ik, hwet der my ek fen oerkomme mei.
14 Ik nim myn flesk twisken de tosken, en liz myn libben yn myn hân.
15 Sjuch, al scoed Er my deadzje, dochs hoopje Ik op Him; dochs scil ik myn wegen fordigenje foar syn oantlit.
16 Dit al is my ta bihâld, dat gjin skynhillige foar syn oantlit komme scil.
17 Harkje tige nei myn reden, en hâld it ear nei myn forklearing.
18 Sjuch dochs, ik haw myn pleit bisteklik opmakke; ik wit dat ik rjuchtfeardige wirde scil.
19 Hwa is it den dy't my bistride kin? Hwent den scoe ik swije en de geast jaen.
20 Allinne, twa dingen doch my net oan, dat ik my net hoech to forbergjen fen jins oandit:
21 doch jins hân fier fen my, en lit jins forskrikking my net forheard meitsje.
22 Rop den en ik scil antwirdzje; of ik scil sprekke en jow Jo my antwird.
23 Ho machtich binne myn misdieden en sûnden? Doch my myn oertrêdding en myn sûnde to witten.
24 Hwerom forbergje Jo jins oantlit, en hâlde Jo my for jins fijân?
25 Scille Jo in forwaeid blêd opjeije en de toarre stoppel efterfolgje,
26 dat Jo my bittere dingen foarskriuwe, en my ervje litte de ûngerjuchtichheden fen myn jonkheit,
27 en myn foetten yn 'e stôk sette, en al myn wegen biweitsje, en de print fen myn foetten teikenje mei fjûr?
28 En dat immen dy't forgiet as tomôge hout, as klean dy't fortard wirde fen 'e mot!

HAEDSTIK 14.

1 De minske, berne út in frou, is koart fen dagen en sêd fen ûnrêst.
2 As in blom ûntjowt er him en forwylget, ek

flechtet er as in skaed en bliuwt net bistean.
3 En oer sa'n ien dogge Jo de eagen iepen,
en bihelje my yn 'e pleit mei Jo.
4 Hwa scil in reine jaen út in ûnreine?
Gjinien.
5 As syn dagen den steld binne, it tal fen syn
moannen by Jo is, Jo syn grinzen útset hawwe,
dêr't er net oer hinne komme scil,
6 kear Jo dochs fen him ôf en hâld op, dat er,
in deihiersarbeider allyk, tofreden wêze kin
mei syn dei.
7 Hwent for in beam is der hope; as dy
kappe wirdt, rint er wer út en syn leaten jowe
it net oer. [pag. 519]
8 Al wirdt syn woartel âld yn 'e ierde en
forstjert syn stobbe yn it stof,
9 hy sprút wer út fen 'e swietrook fen it
wetter, en makket tûken lyk as wier it in jonge
plant.
10 Mar in man stjert en is machteleas, en de
minske dy't de geast jowt, hwersanne keart
dy?
11 De wetters forrinne út 'e mar, en in rivier
droeget út en forsânnet:
12 sa rekket de minske to lizzen en komt net
wer oerein; oant de himelen net mear binne,
wirde hja net wekker noch út hjar sliep
opwekke.
13 Och dat Jo my biskûl brochten yn it grêf,
my forbirgen, oant jins grime bikommen wier;
dat Jo my in tiid stelden, en den wer oan my
tochten!
14 As in minske stoarn is, scil er wer libje? Al
de dagen fen myn striid scoe ik hoopje, oant
myn ôflossing kaem.
15 Jo scoene roppe, en ik scoe Jo antwirdzje;
Jo scoene forlangst hawwe nei it wirk fen jins
hannen.
16 Den scoene Jo myn trêdden telle, myn
sûnden net achtslaen,
17 myn oertrêdding forsegelje yn in bondel,
en myn ûngerjuchtichheit oerplasterje.
18 Mar né, in berch dy't ynstoart tobroazelet,
en in rots wirdt forset út syn sté,
19 it wetter mealt de stiennen fyn, de
stjalprein spielt it stof fen 'e ierde foart; sa
forneatigje Jo de hope fen 'e minske.
20 Jo oerweldigje him for ivich, en hy giet
hinne; Jo foroarje syn oantlit en stjûre him
foart.
21 Syn bern komme ta eare, mar hy wit it net;
of hja reitsje yn it leech, mar hy fornimt der
neat fen.
22 It flêsk op him allinnich hat pine en de
siele yn him rouwet.

HAEDSTIK 15.

1 Do antwirde Elifas de Temanyt en sei:
2 Scil in wiis man winige wittenskip ta
biskied jaen, en scil er it liif folje mei
Eastewyn,
3 pleitsjende mei wirden dy't neat jowe, en
mei redenen dy't neat gjin nut dogge?
4 Ja, jo meitsje de freze to neate, en nimme
it gebet foar Gods oantlit wei.
5 Hwent jins ûngerjuchtichheit
ûnderrjuchtet jins mûle, en jo nimme de tael
fen 'e slûchslimmen for kar.
6 Jins eigen mûle foroardielet jo, yn pleats
fen mines, en jins eigen lippen tsjûgje tsjin jo.
7 Binne jo it earste fen 'e minsken berne, en
foar de heuvels to wrâld brocht?
8 Hawwe jo taharke yn 'e rie Gods en de
wysheit nei jo nommen?
9 Hwet witte jo dat wy net witte? Hwet
bigripe jo dat net by ús is?
10 Ek yn ús formidden binne grize hierren,
stokâlden, heger op jierren as jimme heit.
11 Binne Gods fortreastingen jo to min, en in
wird dat yn sêftens ta jo kommen is ?
12 Hwerom sleept jins hert jo mei, en
hwerom fonkelje jins eagen,
13 dat jo de geast tsjin God keare, en sokke
redenen út jins mûle glûpe litte?
14 Hwet is de minske dat er rein wêze scoe,
en dy't berne is út in frou dat er rjuchtfeardich
wêze scoe?
15 Sjuch, yn syn hilligen hat Er mar amper
bitrouwen, ja de himelen binne net rein yn
syn eagen:
16 hofollesto minder de grousume en
fordoarne net, de minske dy't it ûnrjucht
drinkt as wetter!
17 Ik scil jo ûnderrjuchtsje, harkje nei my, en
hwet ik sjoen haw, dat wol ik forhelje,
18 hwet de wizen forkindige hawwe, en dat
hjar âffears net forhoalen west hat,
19 do't it lân hjarren allinnich jown wier, en
gjin frjemdling yn hjar formidden omteach.
20 Al syn dagen libbet de goddeleaze yn 'e

eangstme, allyk as de tyran, safolle jierren as
him steld binne.
21 Yn syn earen sûzet de skrik; yn folle frede
sels falt de forwoaster oer him hinne.
22 Hy leaut net dat er út 'e tsjusternis
weromkomme scil, en hy is ornearre for it
swird.
23 Hy swalket hinne en wer om brea; hwer is
it? Hy wit dat ré is en op hannen de dei fen 'e
tsjusternis.
24 Eangstme en binearing meitsje him
forheard; it oerweldiget him lyk as in kening
dy't ré is ta de striid:
25 om't er de hân útstitsen hat nei God, [pag. 520]
en it greatsk tsjin de Almachtige yn 'e kant set;
26 om't er tsjin Him oproun is mei de nekke,
mei de grouwe wilften fen syn skyld;
27 om't er him it oantlit oerklaeid hat mei fet,
en de mil girde mei strimen smoar;
28 om't er him nei wenjen set hat yn
forwoaste stêdden, yn huzen dy't net biwenne
waerden, dy't ornearre wierne om
púnheappen to bliuwen.
29 Hy wirdt net ryk, en syn rykdom hâldt gjin
stân; en hjar skatten wreidzje hjar net út op 'e
ierde.
30 Hy ûntkomt net fen 'e tsjusternis; de hjitte
toskroeit syn leaten; en hy forwaeit op 'e
amme fen syn mûle.
31 Lit him net bitrouwe op idelheit, hy komt
bidragen út; hwent idelheit scil syn lean wêze.
32 Hwennear't it syn dei yette net is, wirdt er
foltôge, en syn tûke scil net grienje.
33 Hy lit syn ûnripe druven drippe as de
wynstôk, en syn blossum ôffalle as de
olivebeam.
34 Hwent de gearsspanning fen 'e
goddeleazen is ûnfruchtber, en it fjûr fortart
de tinten fen 'e bikûperij.
35 Hja binne swier fen moeite en bernje
ûnheil, en hjar skirte jowt bidroch op.

HAEDSTIK 16.

1 Mar Job antwirde en sei:
2 Sokke dingen haw ik al withofaek heard;
fortrietiike fortteasters binne jimme
allegearre.
3 Komt der den gjin ein oan 'e winige
wirden? Of hwet skeelt jo dochs, dat jo
tsjiniggewearje?
4 Ik scoe ek sprekke kinne lyk as jimme,
hwennear't jimme siele yn it plak fen myn
siele wier, ik scoe wirden tsjin jimme
gearmjuksje, en oer jimme skodholje;
5 ik scoe jimme stypje mei de mûle, en de
treast fen 'e lippen scoe ik net binefterhâlde.
6 As ik sprek, myn smert wirdt net forlichte,
en as ik ophâld, giet hja den yn `t minst by my
wei?
7 Mar nou hat Er my ôfmêdde; Jo hawwe
myn hiele húsgesin forwoaste.
8 Jo hawwe my oantaest ta in tsjûgenis; en
myn eigen kwael stiet tsjin my op, hja tsjûget
yn myn oantlit.
9 Syn grime forskoert en bistokelet my, Hy
knarset oer my op 'e tosken; myn tsjinstanner
skerpet de eagen tsjin my.
10 Hja skoerre de mûle tsjin my op, mei hún
slagge hja my op 'e kaken; as ien man boskje
hja tsjin my gear.
11 God hat my oerjown oan 'e forkearde, en
my wirpen yn 'e hannen fen 'e goddeleazen.
12 Ik hie rêst, mar Hy hat my ûntstjûrge, en
my yn 'e nekke grypt, en my toplettere; en Hy
hat my opset ta syn doelwyt.
13 Syn pylken gounzje om my hinne; Hy
trochboarret my de nieren en sparret neat; Hy
jit myn galle út oer de ierde.
14 Hy brekt my breuk op breuk; Hy rint tsjin
my yn as in machtigen ien.
15 Ik haw my in sek oer it fel naeid, ik haw
myn hoarn yn it stof stitsen,
16 myn oantlit is read opset fen it skriemen,
en oer myn wynbrauwen leit it skaed fen 'e
dead,
17 alhowol't der gjin ûnrjucht is yn myn
hannen, en myn gebet suver is.
18 O ierde! bidek myn bloed net, en lit der
gjin plak wêze for myn gekryt.
19 Mar nou sels, sjuch, yn 'e himel is myn
tsjûge, ja myn tsjûge yn 'e hichten.
20 Myn frjeonen binne myn bispotters; it
each dript my ta God,
21 dat Er for in man yn 'e pleit gean mocht
mei God, lyk as in minskebern for syn neiste.
22 Hwent noch mar in lyts diel jierren, en ik
scil it paed gean dat ik net lâns weromkomme
scil.

HAEDSTIK 17.

1 Myn geast is forbjustere, myn dagen binne
útdwêst, it grêf is myn foarlân.
2 Wiswier, spotters sitte om my hinne, en yn
hjar bittere reden mei myn each de nachtrêst
fine.
3 Jow dochs pân, stean my sels to boarch by
Jo; hwa oars scil it my op hântaesten
ûnthjitte?
4 Hwent hjar hert hawwe Jo sletten for it
forstân; dêrom scille Jo hjar net forheegje.
5 Dy't frjeonen oanbringt for in diel [pag. 521]
yn 'e bút, de eagen fen syn bern scille
forkwine.
6 Mar Hy hat my ta in sprekwird ûnder de
folken makke, en ik bin in skepsel dat hja yn it
oantlit spije.
7 Dêrom is it each my fortsjustere fen
fortriet, en al myn lea binne in skaed allyk.
8 De oprjuchten binne der ûntdien fen, en
de ûnskildige komt yn it forset tsjin de
goddeleaze.
9 Lykwols hâldt de rjuchtfeardige syn wei
fêst, en dy't rein fen hannen is, nimt ta yn
sterkte.
10 Dat kom mar op, hieltyd mar weroan,
jimme allegearre! In wize fyn ik dochs net
ûnder jimme.
11 Myn dagen binne foarbygien, forbritsen
binne myn foarnimmens, de rjuchten fen myn
hert.
12 De nacht forklearje hja ta dei; it ljocht
komt neffens hjarren oan omdat it tsjuster is.
13 As ik hoopje, is it grêf myn tohûs; yn 'e
tsjusternis haw ik myn bêd opmakke.
14 Ta de kûle rop ik: Dû bist heit, ta it
wjirmte: Myn mem en myn sister!
15 Hwerearne scoe myn hope ek wêze? Ja —
myn hope, hwa scil se oanskôgje?
16 Hja scille delfarre efter de skoattels fen it
grêf, dêrre hwer't rêst is yn it stof for
allegearre.

HAEDSTIK 18.

1 Do antwirde Bildad de Suhyt en sei:
2 Holang scille jimljue yette jacht meitsje op
wirden? Wird forstannich, en dêrnei scille wy
sprekke.
3 Hwerom wirde wy oanmirken for fé, en
binne dwazen yn jimme eagen?
4 O jo, dy't eigen siele forskoerre yn jins
grime, scil om 'e wille fen jo de ierde forlitten
wirde en in rots forset út syn sté?
5 Wiswier, it ljocht fen 'e goddeleazen scil
útdwêst wirde, en de lôge fen syn fjûr scil net
mear ljochtsje.
6 It Ijocht yn syn tinte scil tsjusternis wirde,
en syn lampe boppe him scil útdwêst wirde.
7 Hy scil gjin romte hâlde for de trêdden fen
syn macht, en syn eigen foarnimmen scil him
ta in fal bringe.
8 Hwent hy scil mei syn foetten yn it net
reitsje, en oer tiisjern scil er syn paed siikje.
9 De strik scil him by de hakke gripe, en it
flapnet scil him oerweldigje.
10 In tou is him spand yn 'e groun, en op syn
paed stiet in fâlle.
11 De binearingen scille him oanfleane fen
alle kanten, en him opjeije op syn foetten.
12 Syn ûnheil scil honger hawwe, en it fordjer
stiet ré oan syn side.
13 De earstberne fen 'e dea scil it bislot fen
syn fel fortarre, syn bislot scil er fortarre.
14 Meiskoerd scil er wirde út syn tinte, dêr't
er op bitrout, en dat scil him útdriuwe ta de
kening fen 'e forskrikking.
15 Der wennet yn syn tinte hwet dat sines net
is; oer syn wenning scil swevel struid wirde.
16 Fen ûnderen scille syn woartels útdroegje,
en fen boppen scil syn tûke forwylgje.
17 Syn oantinken scil forgean fen 'e ierde, en
hy scil gjin namme hawwe yn 'e wanling.
18 Hja scille him út it ljocht yn 'e tsjusternis
stjitte, en hja scille him forjeije fen 'e wrâld.
19 Hy scil gjin bern noch bernsbern hawwe
yn it formidden fen syn folk, en gjinien scil
oerbliuwe yn syn wenten.
20 Oer syn dei scil de neiteam forsteld stean,
en de âlden bifongen wêze fen skrik.
21 Wiswier, sa scil it komme mei de wenten
fen 'e kweadogger, en sa mei it plak fen
dyjinge dy't God net ken.

HAEDSTIK 19.

1 Mar Job antwirde en sei:
2 Holang scille jimme myn siele sear dwaen,
en my forbrizelje mei jimme wirden?
3 Al tsjienris hawwe jimme my smade;
jimme skamje jimme net om my to
misledigjen.
4 Byhwennear't ik den sikerwier dwaeld

haw, myn dwaling is it en my scil hja bybliuwe.
5 As jimme jim wier tsjin my opblaze wolle en my forfolgje mei smaed,
6 wit den dat God my tobûke hat, en my biflapt yn syn net. [pag. 522]
7 Sjuch, ik rop: Gewelt! mar krij gjin antwird; îk skreau, mar der is gjin rjucht.
8 Hy hat myn wei tamûrre, dat îk der net lâns kin, en oer myn paden hat Er tsjusternis spraet.
9 Myn eare hat Er my úttein, en de kroan fen myn holle hat Er weinommen.
10 Oan alle kanten hat Er my ôf britsen, sa mei ik hinnegean, en myn hope hat Er roege as in beam.
11 Ek hat Er syn grime tsjin my oanstitsen, en my hâlden for syn fijân.
12 As ien man binne syn binden opkommen en hawwe in wei sljuchte tsjin my, en hja legerje om myn tinte hinne.
13 Myn broerren hat Er fier fen my dien, en dy't my kenne binne hielendal fen my forfrjemde.
14 Myn sibben bliuwe wei, en myn kinde forjit my.
15 De biwenners fen myn hûs en myn tsjinstfammen hâlde my for in frjemd; in útlanner bin ik yn hjar eagen.
16 Ik rop myn tsjinstfeint en hy antwirdet net; ik mei him smeke mei de mûle.
17 Myn frou wearzget fen myn azem, de bern út myn heupen fen 'e rook dy't oan my is.
18 Ek forachtsje my de jonge bern; gean ik oerein, den sprekke hja my tsjin.
19 Myn ynlikste frjeonen hawwe allegearre in ôfgriis fen my, en dy't ik ljeafhaw hawwe hjar tsjin my keard.
20 It biente klibbet my oan it fel en oan it flêsk, en ik haw it helle op it fel fen 'e tosken ôf.
21 Erbarmje jimme oer my, erbarmje jimme oer my, o myn frjeonen, hwent de hân Gods hat my oanrekke.
22 Hwerom efterfolgje jimme my as God, en wirde net sêd fen myn flêsk?
23 Och dat myn wirden dochs mar opskreaun waerden! Och dat hja oanteikene waerden yn in boek!
24 Dat hja mei izeren grif en lead for ivich yn in rots houd waerden!
25 Mar ik wit: myn Losser libbet, en to'n lêsten scil Er Him oereinjaen oer it stof;
26 en nei't hja dit myn fel tognaud hawwe, scil ik út myn flêsk God oanskôgje,
27 dy't ik sels oanskôgje scil, en myn eagen sjen scille, en gjin frjemden ien. Myn nieren smachtsje fen forlangen yn myn binnenst.
28 As jimme sizze mochten: Ho scille wy him efterfolgje, nou't de woartel fen 'e saek yn my foun is,
29 eangje it swird den, hwent de grime is in misdied for it swird, dat jimme witte meije dat der rjucht is.

HAEDSTIK 20.

1 Do antwirde Sofar de Naämathyt en sei:
2 Dêrom ja antwirdzje my myn tinzen, en om dy reden driuwt it my mei hasten.
3 In biskamsume bistraffing haw ik oanhearre moatten; mar de geast scil for my antwirdzje út myn forstân.
4 Witte jo datjinge wol dat fen alle tiden west hat, sûnt de minske op 'e ierde set is:
5 dat de jubel fen 'e goddeleazen koart dûrret, en de blydskip fen 'e sûnders mar in amerij?
6 Al kliuwt syn heechheit oan 'e himel ta en rikt syn holle yn 'e wolken op,
7 lyk as syn eigen trochgong scil er for ivich forgean; dy't him sjoen hawwe, scille sizze: Hwer is er bidarre?
8 As in dream scil er forfleane, dat er net to finen is, en as in nachtgesicht scil er weifage wirde.
9 It each dat him sjoen hat, scil it nea wer dwaen, en syn eigen sté scil him net langer oanskôgje.
10 Syn bern scille earmeljue's ginst siikje, en mei eigen hannen scil er syn goed weromjaen moatte.
11 Syn biente siet fol moarch fen jeuchlike krêft, mar mei himsels komt it to rjuchte yn it stof.
12 Al priuwt it kwea him swiet yn 'e mûle, al forberget er it ûnder de tonge,
13 al nimt er hieltyd mear en slokt it foart net troch, mar spraet it wiid oer it forwilft,
14 dochs scil dy spize yn syn yngewant foroarje, njirregalle scil it yn syn binnenst

wirde.
15 Skatten hat er trochswolge, mar hy scil se
wer útspije: God scil se ta syn liif útdriuwe.
16 It fenyn fen njirren scil er sûge, de tonge
fen in slang scil him de dea dwaen. [pag. 523]
17 Streamen, rivieren, beken fen hunich en
reamme scil er him de eagen net oan
forklearje.
18 De arbeid scil er weromjaen en der net fen
ite; neffens dat er rykdommen oanruile hat
scil er net fen blydskip opspringe.
19 Hwent hy hat de earmen bineare, se oan
hjar lot oerlitten; in hûs hat er plondere, mar
hy scil it net opbouwe.
20 Hwent hy hat gjin rêst kend yn it binnenst,
en mei syn kostberheden bliuwt er net
bihâlden.
21 Neat is ûntkommen oan syn roppigens,
dêrom scil syn foarspoed net dûrsum wêze.
22 Yn 'e folheit fen syn oerfloed scil it him
eang wêze; alle hân fen 'e ellindige scil oer
him komme.
23 Om him it liif to foljen, scil God de
gleonens fen syn grime oer him stjûre, en it
him reine litte ta syn spize.
24 Al flechtet er for de izeren wapens, de
koperen bôge scil him trochboarje;
25 hy lûkt oan 'e pylk, dy komt him troch de
rêch nei bûten, en hy hellet de glinsterjende
punt út 'e galle; forskrikking is oer him.
26 Alle tsjusternis is weilein for syn skatten; in
fjûr dat net oanblaesd is scil him fortarre,
hwet yn syn tinte oer is, scil it forniele.
27 De himel scil syn ûngerjuchtichheit
iepenbierje, en de ierde scil tsjin him opstean.
28 It ynkommen fen syn hûs scil foartfierd
wirde, ja foartspield de deis fen syn grime.
29 Dat is it diel dat de goddeleaze minske fen
God kriget, en de erfenis dy't syn reden fen
God kriget.

HAEDSTIK 21.

1 Mar Job antwirde en sei:
2 Harkje, o harkje nei myn rede, en lit dat
jimme fortreasting wêze.
3 Stean my ta dat ik sprek, en nei't ik
spritsen haw, meije jo spotte.
4 Hwet mysels oanbilanget, myn klacht is
dochs minsklik? En as it sa is, hwerom scoe
myn geast den net fortrietlik wêze?
5 Sjuch my oan en wêz ûntdien, en liz de
hân op 'e mûle.
6 Ja, as ik hjiroan tink, den bin ik forslein, en
grypt beving myn flêsk oan:
7 Hwerom bliuwe de goddeleazen yn it
libben, wirde âld, ja nimme ta yn krêft?
8 Hjar sied hawwe hja oanhâldend by hjar,
foar hjar oantlit, en hjar spruten binne foar
hjar eagen.
9 Hjar huzen binne feilige for de freze, en de
roede Gods is net oer hjarren.
10 Syn bolle springt en it mist him net; syn
kou keallet en forleit it keal net.
11 Hjar bern htte hja rinne as in keppel
lammen, en hjar lytse bern springe yn it fjild.
12 Hja helje op by rinkelbom en siter, en
binne bliid ta it lûd fen 'e fluit.
13 Yn alle foarspoed slite hja hjar dagen, en sa
mar jowe hja hjar nei it grêf.
14 En dat wylst hja tsjin God sizze: Wyk fen
ús, hwent de kennis fen jins wegen hawwe wy
gjin sin oan.
15 Hwet is de Almachtige, dat wy Him tsjinje
scoene? En hwet scoe it ús jaen, as wy Him al
yn 'e miette gyngen?
16 Alhowol, sjuch, hjar goed hawwe hja net
yn 'e hân; it bitinken fen 'e goddeleazen is
mines lang net.
17 Hwet bart it seldsum dat de lampe fen 'e
goddeleazen útdien wirdt, en it fordjer oer
hjar komt, dat God hjarren smerten útdielt yn
syn grime,
18 dat hja strie allyk wirde yn 'e wyn, en tsjêf
allyk, dat de hirde wyn foartblaest!
19 Garret God it ûnheil faeks op for syn bern?
Hy scoe himsels forjilding dwaen, dat er it sels
gewaer waerd,
20 dat syn eigen eagen syn ûndergong
seagen, en dat er sels dronk fen 'e grime des
Almachtige!
21 Hwent hwet jowt er om syn hûs nei him,
as de mannichte fen syn moannen ôfsnien is?
22 Scil immen God wittenskip leare, Him dy't
de himelingen oardielet?
23 De iene stjert yn syn folle krêft, hielendal
rêstich en tofreden.
24 Syn aden wierne fol molke, en it moarch
fen syn biente is smeudich bleaun.
25 De oare lykwols stjert bitter to moede, en
it goede hat er net fen iten.

26 Togearre lizze hja yn it stof, en itselde wjirmte bidekt se.
27 Sjuch, ik wit jimme tinzen, en de [pag. 524] tsjoede bitinksels dêr't jimme my gewelt mei oandwaen wolle.
28 As jimme sizze: Hwer is it hûs fen 'e tyran, en hwer de tinte dêr't de goddeleazen wenje?
29 hawwe jim den net fornommen fen 'e reisbere man bylâns de wei, hwaens tsjûgenissen jimme dochs gjin ljeagen hjitte kinne,
30 dat de kweadwaender de deis fen it fordjer ûntsjoen wirdt, dat hja de deis fen 'e wrake forbirgen wirde?
31 Hwa forwyt hirn yn it oantlit syn wei? En hwet er dien hat, hwa forjildt it him?
32 Sa'n ien, dy drage hja to hôf, en hâlde de wacht by syn grêfheuvel.
33 Sêft rêst er ûnder de ierde fen 'e delling, en alle minsken lûkt er efter him oan, lyk as se foar him net to tellen binne.
34 Hwet bitreaste jim my den mei neat, en jimme antwirden, hwet is it oars as bidroch?

HAEDSTIK 22.

1 Do antwirde Elifas de Temanyt en sei:
2 Kin in minske God gerive? Né, de forstannige geriift himsels.
3 Hat de Almachtige der bilang by datstû rjuchtfeardich bist, of is it Him gewin datstû dyn wegen suver hâldst?
4 Scoe it om dyn freze wêze dat Er dy bistraft, dat Er mei dy yn it rjucht giet?
5 Is dyn sûnde net great, en binne dyn ûngerjuchtichheden net einleas?
6 Hwent sûnder reden hastû pân nommen fen dyn broerren, en healneakenen hastû de klean útstrûpt.
7 De toarstige hastû gjin wetter to drinken jown, en de hûngerige hastû it brea ûnthâlden.
8 Mar wier der in man fen gewelt, sines wier it lân, en dy't heech yn oansjen stie, dy mocht der yn wenje.
9 Widdowen hastû liddich foartstjûrd, en de earmen fen 'e wezen hastû tobrizele.
10 Dêrom sitstû fen alle kanten yn 'e strûp, en forbjusteret dy ûnfoarsjoens de forskrikking.
11 Of sjuchstû de tsjusternis net, en de wetterfloed dy't dy oerstjalpet?
12 Is God net heechboppe yn 'e himelen? Sjuch dochs ho heech de heechste stjerren steane.
13 Mar dû seist: Hwet wit God derfen? Kin Er oardielje troch de tsjusternis hinne?
14 De wolkens binne Him ta in dek, dat Er neat sjen kin; en Hy wannelet oer it forwilft fen 'e himelen.
15 Wolstû it paed fen 'e foartiid hâlde, dat de kweadwaenders biwannele hawwe,
16 dy't foar hjar tiid foarttôge binne, hwaens grounslaggen de floed foartspield hat,
17 dy tsjin God seine: Wyk fen ús, en: Hwet scoe de Almachtige ús dwaen?
18 En dochs hied Er hjar huzen folle mei goed. Mar it bitinken fen 'e goddeleazen is mines lang net.
19 De rjuchtfeardigen seagen it en wierne bliid, en de ûnskildige sloech de spot mei hjarren:
20 Wiswier, ús tsjinstanner is fordylge, en hjar oerbliuwsel hat it fjûr fortard.
21 Wen dy dochs oan Him, den hastû frede, en yn dy wei scil it goede oer dy komme.
22 Nim dochs learing oan út syn mûle, en liz syn reden yn dyn hert.
23 Astû dy bikearst ta de Almachtige, scilstû boud wirde; astû it ûnrjucht fier foartdochst út dyn tinten,
24 astû it goud yn it stof smytst, en it goud fen Ofir twisken de rotsen fen 'e beken,
25 den scil de Almachtige dyn opgroeven goud en dyn djipwei opbrocht silver wêze.
26 Hwent den scilstû bihagen yn 'e Almachtige hawwe, en it oantlit opheevje ta God.
27 Dû scilst Him ynmoedich bidde en Hy scil dy forhearre, en dyn biloften scilstû bitelje.
28 Hwetstû ek ûndernimme meist, it scil dy allegearre slagje; en op dyn wegen scil it ljocht skine.
29 Rinne dy nei de bidelte, dû scilst sizze: Omheech! En hwa't nederich fen eagen is, Hy scil him forlosse.
30 Hy scil sels rêdde dy't net ûnskildich is, hwent sa'n ien wirdt rêdden troch de suverheit fen dyn hannen. [pag. 525]

HAEDSTIK 23.

1 Mar Job antwirde en sei:

2 Nou ek wer is myn klachte opstannichheit;
syn hân leit swier op myn suchten.
3 Och, dat ik wist hwer't ik Him fine koe! Ik
scoe foar syn rjuchterstoel komme.
4 Ik scoe it pleit bisteklik foar syn oantlit
útstalle, en myn mûle scoe ik folje mei
biwizen.
5 Ik scoe de redenen witte dy't Er my to
antwirdzjen hie, en bigripe hwet Er my to
sizzen hie.
6 Scoed Er út 'e oermacht mei my pleitsje?
Né, Hy scoe my ommers oanhearre.
7 In oprjuchte scoe der mei Him yn 'e pleit
wêze, en for ivich scoe ik frijspraek fen myn
Rjuchter krije.
8 Sjuch, as ik foarút gean, den is Hy der net,
of efterút, den fornim ik Him net.
9 Wirket er oan 'e lofterhân, den oanskôgje
ik Him net; bûcht Er Him nei de rjuchterhân,
den sjuch ik Him net.
10 Lykwols wit Er de wei dy't mines is; as Er
my lotteret, scil ik to foaren komme as goud.
11 Op syn spoar is myn foet Him folge; syn
wei haw ik hâlden en bin der net ôfgien.
12 It gebot fen syn lippen haw ik ek net
foartdien; de redenen fen syn mûle haw ik
forbirgen yn myn boezem.
13 Mar Hy bliuwt ien en deselde, en hwa scil
Him keare? En hwer't syn siele sin oan hat, dat
docht Er.
14 Hwent Hy scil foltôgje itjinge oer my
biskikt is, en sokke dingen hat Er withofolle
oer Him.
15 Dêrom reitsje ik foar syn oantlit
forbjustere; hwennear't ik it my yntink,
huverje ik fen Him.
16 Hwent God hat myn herte weak makke, en
de Almachtige hat my forbjustere,
17 om't ik net útdylge bin fen wegen de
tsjusternis, en Hy foar myn oantlit de
donkerheit net biditsen hat.

HAEDSTIK 24.

1 Hwerom wirde der fen wegen de
Almachtige gjin sitdagen hâlden, en sjugge hja
dy't Him kenne syn rjuchtsdagen net?
2 De grinzen forsette hja, de keppel stelle en
weidzje hja.
3 De ezel fen 'e wezen driuwe hja foart, de
okse fen 'e widdow nimme hja ta pân.
4 Hja jeije de earmen fen 'e wei; de
ellindigen fen it lân flechtsje allegearre biskûl.
5 Sjuch, as wâldezels yn 'e woastenije geane
dy út nei it wirk, hjar ier opjaende om to
rôvjen; de wyldernis leveret hjarren brea for
de bern.
6 Ut it fjild helje hja gêrs for de beesten, en
de wyngert fen 'e riken rispje hja nei.
7 Neaken fornachtsje hja, sûnder klean oan,
en tek for 'e kjeld hawwe hja net.
8 Fen 'e stjalprein fen 'e bergen wirde hja
trochwiet, en sûnder taflecht dat hja binne,
omearmje hja de rotsen.
9 Hja skoerre it weeske fen it boarst, en hwet
de earme oanhat, nimme hja ta pân.
10 Neaken, gjin klean oan, rinne hja om, en
hongerich drage hja skeaven oan.
11 Twisken hjar mûrren parse hja oalje,
traepje de parskûpen en hawwe toarst.
12 Ut 'e stêd tsjirmje stjerrenden, en de siele
fen 'e forwounen skreaut om help; mar God
slacht it gebet gjin acht.
13 Wer oaren hearre by de fijannen fen it
ljocht; hja kenne de wegen dêrfen net, en
bliuwe net op syn paden.
14 Ear't it ljocht is, giet de moardner oerein,
deadet de earme en de needdriftige, en by
nacht wirdt er dief.
15 En it each fen 'e troubrekker nimt de
skimerjoun to wacht, sizzende: Gjin each scil
my sjen; en hy docht in momkape foar it
oantiit.
16 By tsjuster brekke hja yn 'e huzen; oer dei
slute hja hjarsels op; hja kenne it ljocht net.
17 Hwent de dage is hjarren allegearre it
skaed fen 'e dea allyk, en hja kenne de
forskrikkingen fen dat deadlike skaed.
18 Hy is hcht op it effen wetter; forflokt wirdt
hjar erfdiel yn it lân; hy bijowt him net wer op
'e wei nei de wyngerts.
19 De droechte en de hjitte sline it sniewetter
wei, it grêf dyjingen dy't sûndige hawwe.
20 De memmeskirte forjit him, it [pag. 526]
wjirmte is er swiet ta spize, der wirdt net mear
oan him tocht; en it ûnrjucht wirdt tobritsen
as hout.
21 De ûnfruchtbere, dy't net bernet, pleaget
er, en de widdow docht er gjin goed oan.
22 Ek sleept er de machtigen mei troch syn
krêft; hy stiet al, mar is net wis fen syn libben.

23 Hy feiliget himsels en dêr bitrout er op, en syn eagen binne oer hjar wegen.
24 Heech binne hja in koarte tiid; dêrnei is der gjinien fen hjarren mear, en binne hja delslein; lyk as planten dy’t forwylgje en lyk as de top fen in ier binne hja ôfmeand.
25 En byhwennear’t it net sa is, hwa scil it my den ljeagen hjitte en myn rede neat wirdich achtsje?

HAEDSTIK 25.

1 Do antwirde Bildad de Suhyt en sei:
2 Hearskippij en forskrikking binne by Him dy’t de frede makket op syn hichten.
3 Is der tellen oan syn skaren? En oer hwa giet syn ljocht net op?
4 Ho scoe in minske den rjuchtfeardich wêze by God, en ho scoe suver wêze dy’t berne is út in frou?
5 Sjuch, de moanne sels skynt net klear, en de stjerren binne net suver yn syn eagen;
6 hofollestominder de minske, dat in maits is, en it minskebern, dat in wjirm is!

HAEDSTIK 26.

1 Mar Job antwirde en sei:
2 Hwet in help hastû west for de machteleaze, en hwet in stipe for de swakke earm!
3 Hwet in ried hastû jown dyjinge dy’t sûnder wysheit is, en hwet in allertigenst forstân hastû útstalle!
4 Oan hwa hastû wirden forkindige, en hwaens amme is fen dy útgien?
5 De deaden beevje ûnder de wetters, en dy’t dêr wenje mei hjarren.
6 Neaken leit de ûnderwrâld foar syn oantlit, en de hel hat gjin bidekking.
7 Hy spant it Noarden út oer it woaste; Hy hinget de ierde oan it neat.
8 Hy bibynt de wetters yn syn wolken; lykwols skoert de wolk dêrûnder net.
9 Hy bidekt it oantlit fen syn troan, Hy spraet syn wolkem dêroerhinne.
10 Hy lûkt in rounte oer it flakke fen ’e wetters, oan ’e gearrin fen it ljocht en de tsjusternis ta.
11 De pylders fen ’e himel wankelje en beevje fen syn driigjen.
12 Troch syn krêft swypket Er de sé omheech, en troch syn forstân slacht Er Rahab to pletter.
13 Fen syn amme kleearet de himel ôf; syn hân toboarret de flechtsjende slange.
14 Sjuch, dat binne de uterste einen fen syn wegen, en hwet in lústerjend wird hearre wy mar fen Him! Hwa scoe de tonger fen syn almacht den forstean?

HAEDSTIK 27.

1 En Job helle syn spreuk yetris op en sei:
2 Sa wier as God libbet dy’t myn rjucht weinommen hat, en de Almachtige dy’t myn siele bitterheit oandien hat,
3 salang ‘t de siken yette yn my wêze meije en Gods libbensamme yn myn noas,
4 salang scille myn lippen gjin ûnrjucht sprekke, en scil myn tonge gjin bidroch ûntkomme.
5 It is fier fen my dat ik jimme gelyk jaen scoe; oant ik de geast jow, lit ik my myn ûnskild net ûntnimme.
6 Oan myn gerjuchtichheit hâld ik fêst, ik lit se net los; myn hert foroardielet gjinien fen myn dagen.
7 It mei myn fijân gean as de goddeleaze, en myn tsjinstanner as de kweadwaner.
8 Hwent hwet is it foarlân fen ’e goddeleaze, hwennear’t God him ôfsnijt, as Er him de siele útlûkt?
9 Scil God syn gekryt hearre, as de binearing oer him komt?
10 Scil er gefallichheit oan ’e Almachtige hawwe? Scil er God oanroppe al syn dagen?
11 Ik scil jimme ûnderrjuchtsje oangeande Gods hân; hwet by de Almachtige is, scil ik net binefterhâlde.
12 Sjuch, jimme hawwe it allegearre sels oanskôge, en hwerom jowe jimme den ta oan sa’n idele forbylding?
13 Dit is it diel fen ’e goddeleaze [pag. 527] minske by God, en de erfenis fen ’e tyrannen, dy’t hja ûntfange fen ’e Almachtige:
14 as syn bern formannichfâldigje, it is for it swird; en syn spruten wirde net sêdde mei brea.
15 Syn neibisteanden wirde bigroeven troch de pest, en syn widdowen skrieme net.
16 Al heappet er silver op as stof, en ret er him klean oan as liem,
17 hy ret se wol oan, mar de rjuchtfeardige

scil se drage; en de ûnskildige scil it silver fordiele.
18 Hy bout syn hûs as de spin, en sa't in wachter de skûle makket.
19 Ryk jowt er him del, mar it hoecht net wer; hy docht de eagen iepen, en hy is net mear.
20 Forskrikkingen oerfalle him as wetterstreamen; by nacht reaget in stoarm him foart.
21 De Eastewyn nimt him op en dêr fart er hinne, en hy stoarmet him fier fen syn sté.
22 En Hy smyt op him en mijt him net; mei haesten moat er flechtsje fen syn hân.
23 Elkenien klapt oer him yn 'e hannen, en fluitet him foart út syn sté.

HAEDSTIK 28.

1 Hwent der is in gong for it silver, en in plak for it goud dêr't it smolten wirdt;
2 it izer wirdt út 'e ierde helle, en út stien wirdt it koper smolten.
3 De minske makket in ein oan it tsjuster, en oan 'e uterste grins ta ûndersiket er it stiente fen 'e tsjusternis en fen it skaed fen 'e dea.
4 Hy graeft in myn, fen hjarren ôf dy't boppe wenje; forgetten fen hjar foet, hingje hja dêr fier fen 'e minsken, sweevjende hinne en wer.
5 Ut 'e ierde komt it brea foart, mar dêrûnder wirdt hja omwoeld lyk as wier it fjûr.
6 Hjar stiennen binne it plak fen 'e saffier, en hja bifettet kerlen goud.
7 It is in paed dat de rôffûgel net ken, en it each fen 'e falk hat it nea ûntditsen;
8 de jongen fen it oermoedige wylde djierte binne it net lâns kommen, de liuw hat der gjin trêd op set.
9 Dêr slacht de minske syn hân oan it hirde stiente, hy keart de bergen op 'e woartel ôf om.
10 Yn 'e rotsen hout er giongen út, en syn each ûntdekt allerhanne skatten.
11 Hy bynt rivieren ta, dat der gjin drip út komt, en it forhoalene bringt er foar it ljocht.
12 Mar de wysheit, hwer is dy to finen, en hwersanne is it plak fen it bigryp?
13 Hjar wearde ken de minske net, en yn it lân fen 'e libbenen wirdt hja net foun.
14 De ôfgroun seit: Hja is yn my net, en de sé seit: Hja is net by my.
15 Mei it fynste goud is hja net to biteljen, en mei silver is hjar priis net op to weagen.
16 By hjar is it goud fen Ofir neat wirdich, noch de kostbere onyx of de saffier.
17 By hjar moatte goud en diamant net lykje; ek is hja net to ruiljen for it swierste gouden juwiel.
18 By hjar binne pearels en kristal it neamen net wirdich, en de fangst fen 'e wysheit is greater as dy fen robinen.
19 By hjar moat de topaes fen Arabië net lykje, en is it klearebaerste goud neat wirdich.
20 Dy wysheit den, hwer komt hja wei? En hwersanne is it plak fen it bigryp?
21 Hwent hja is forhoalen for de eagen fen alle libbenen, en for it fûgelt fen 'e himel is hja forbirgen.
22 De hel en de dea sizze: Us earen hawwe gewach fen hjar heard.
23 God bigrypt hjar wei en Hy wit hjar plak.
24 Hwent Hy skôget oan 'e einen fen it ierdryk ta; Hy sjucht ûnder alle himelen.
25 Do't Er de wyn it gewicht makke, en de wetters opwoech mei de miette,
26 do't Er de rein in wet joech, en in wei for de tongerjende wearljocht,
27 do seach Er hjar, en forklearre hjar, Hy stelde hjar yn, en trochgroune hjar.
28 Mar tsjin de minske sei Er: Sjuch, de freze des Heare, dat is wysheit; en fen it kweade to wiken dat is bigryp.

HAEDSTIK 29.

1 En Job helle syn spreuk yetris op en sei: [pag. 528]
2 Och, wier ik dochs bleaun dy't ik moannen forlyn wier, yn 'e dagen do't God my bihoede;
3 do't Er syn lampe skine liet oer myn holle, en ik by syn ljocht troch de tsjusternis wannele;
4 lyk as ik wier yn myn neisimmerske dagen, do't Gods ynlike mienskip oer myn tinte wier;
5 do't de Almachtige yette mei my wier, en myn bern om my hinne;
6 do't ik de gongen fen myn trêdden wosk yn 'e reamme, en de rots to mines streamen oalje útgeat;
7 do't ik útgyng nei de poarte by de stêd, op 'e merk myn stoelte sette liet.
8 Do forbirgen de jongfeinten hjar, hwennear't hja my seagen, en de âlden gyngen oerein en bleauwen stean.

9 De oersten hâldden de wirden yn, en leine de hân op ’e mûle.
10 De stim fen ’e oansjenliken waerd wei, en de tonge klibbe hjarren oan it forwilft.
11 As in ear my hearde, den priizge it my loksillich; as in each my seach, den spriek it fen my.
12 Hwent ik rêdde de ellindige dy’t rôp, en de wees, en dy’t gjin helper hie.
13 De seining fen dyjinge dy’t forlern gyng kaem op my, en it hert fen ’e widdow liet ik jubelje.
14 Ik klaeide my mei gerjuchtichheit, en waerd fen hjar klaeid; myn rjucht wier in mantel en diadeem allyk.
15 De bline wier ik ta eagen, en de kreupele wier ik ta foetten.
16 Ik wier in heit for de earmen, en it skeel fen him dy’t ik net koe bisljucht ik.
17 En ik tobriek de hoektosken fen ’e kweadwaner, en skoerde him de rôf twisken de tosken wei.
18 En ik sei: By myn nêst scil ik de geast jaen, en ik scil de dagen formannichfâldigje as it sân.
19 Myn woartel hie him útwreide nei it wetter, en de dauwe oernachte op myn twiich.
20 Myn hearlikheit wier aloan nij oer my, en de bôge waerd my jeuchlik ûnder de hannen.
21 Hja harken nei my, en sweijen, en wachten op myn rie.
22 Nei myn wird sprieken hja net wer, mar myn rede dripte op hjar del.
23 Hwent hja wachten op my lyk as op ’e rein, en spalken de mûle iepen as nei de iere rein.
24 Lake ik hjarren oan, hja leauden it net; en it ljocht fen myn oantlit heten hja net birinne.
25 As ik hjar kant útgyng, den kaem ik boppe oan to sitten, en wenne as in kening ûnder de skaren, as immen dy treurjenden treast.

HAEDSTIK 30.

1 Mar nou laitsje jongeren fen dagen as iksels my út, hwaens heiten ik to min achte hawwe scoe om se to setten by de hounen fen myn keppel.
2 Hwet scoe de krêft fen hjar hannen my ek jaen? De manlike krêft hat him yn hjarren bijown.
3 Fen brekme en honger binne hja ôfmêdde, hja dy toarre fjilden ôfgnauwe, tsjustere, woaste en forwoaste oarden,
4 dy’t sâlte krûden mids de strûken ploaitsje, en hwaens spize is de woartel fen ’e bremerheide.
5 Hja wirde forstjitten út ’e mienskip; de ljue skelde op hjar as op in dief.
6 Yn ’e kleauwen fen ’e dellingen moatte hja wenje, yn hoalen ûnder de groun en yn stienrotsen.
7 Twisken de strûken skreauwe hja, ûnder de broeinettels hokje hja gear,
8 brod fen dwazen, ja, brod sûnder namme, dat út it lân gisele wirdt.
9 En sokken nou bin ik in spotliet wirden, ja ik bin hjarren ta in skimpwird.
10 Hja hawwe in ôfgriis fen my, hja hâlde hjar fier fen my ôf, en hja mije it net my yn it oantlit to spijen.
11 Hwent Hy hat de piis fen myn bôge losmakke, en my bineare; en foar myn oantlit hawwe hja it helter útstrûpt.
12 To rjuchterhân komt it brod oerein, hja stjitte de foetten ûnder my wei, en sljuchtsje hjar wegen fen ûnheil tsjin my.
13 Myn eigen wei brekke hja op; hja helpe my yn ’e ellinde, sûnder dat hja sels help fen neden hawwe. [pag. 529]
14 Hja komme oan as troch in brede bres; twisken púnfallen troch stoarmje hja oan.
15 Forskrikkingen binne tsjin my keard; myn hearlikheit is weifage as troch in stoarm, en myn lok is foarbydreaun as in wolken.
16 Dêrom stoart myn siele hjar nou yn my út, hawwe dagen fen ellinde my yn ’e macht.
17 De nacht trochboarret my it biente, dat it fen my ôffalt, en myn frettende pinen rêste net.
18 Fen wegen de oermacht binne de klean my nau wirden; as de board fen it himd sitte hja der spand om.
19 Hy hat my yn it slyk wirpen, dat ik stof en yeske allyk wirden bin.
20 Ik skriem ta Jo, mar Jo antwirdzje my net; hjir stean ik, mar Jo slane my gjin acht.
21 Jo binne my foroare yn in woasteling; mei jins sterke hân, o hater, stoke Jo tsjin my.
22 Jo smite my omheech op ’e wyn, Jo litte my ride, en my omkomme yn it needwaer.
23 Hwent ik wit, Jo wolle my fiere nei de dea,

nei it hûs dêr't byinoarkomt alles hwet libbet.
24 Mar stekt in drinkeling de hân net út, ropt
er net om help hwennear't er ûndergiet?
25 Haw ik altomets net skriemd om him dy't
swiere dagen hie? Siet myn siele net yn noed
oer de earme?
26 Lykwols, do't ik it goede forwachte kaem it
kweade, do't ik tidige op it ljocht kaem de
tsjusternis.
27 Myn yngewant siedt en jowt him net del;
dagen fen ellinde binne oer my kommen.
28 Ik rin der hinne swart, mar net fen 'e
sinne; ik gean oerein yn 'e gemeinte,
skreauwende om help.
29 Ik bin in broer wirden fen 'e jakhalzen, en
in maet fen 'e strúsfûgels.
30 It hiele fel is my swart wirden en baernt
my ôf, en it biente gloeit my fen 'e hjitte.
31 Sa is myn siter wirden ta in rouklachte, en
myn fluit ta in stim fen 'e skriemenden.

HAEDSTIK 31.

1 Ik haw in forboun makke mei myn eagen,
ho scoe ik den sjoen hawwe nei in jongfaem?
2 Hwent hwet is it diel fen God dêrboppe, en
de erfenis fen 'e Almachtige út 'e hichten?
3 Is it fordjer net for de kweadwaner, en
ûnheil for de wirkers fen 'e ûngerjuchtichheit?
4 Sjucht Hy myn wegen net, en telt Er net al
myn trêdden?
5 As ik omgien haw mei ljeagens, en myn
foet op bidroch oanflein is,
6 lit Him my mar weage yn rjuchtfeardige
skealjens, en God scil myn ûnskild witte.
7 As myn gongen ôfwykt binne fen 'e wei, en
myn hert efter myn eagen oangien is, en der
hwet klibbet oan myn hannen,
8 den mei ik siedzje, mar in oarenien ite, en
den meije myn spruten ûntwoartele wirde.
9 As myn hert him lokje litten hat fen in
frou, en ik loerd haw foar de doar fen myn
neiste,
10 den mei myn eigen frou mealle for in oar,
en den meije oaren hjar oer hjar hinnebûge.
11 Hwent soks is in skandlik ding, en it is in
misdied by de rjuchters.
12 Ja, it is in fjûr, dat fortart oan 'e hel ta, en al
myn ynkommen ûntwoartele hawwe scoe.
13 As ik it rjucht fen myn tsjinstfeint of myn
tsjinstfaem bikronken haw, hwennear't hja
skeel mei my hiene,
14 hwet scoe ik dwaen as God oereinkaem, en
hwet Him antwirdzje as Er ûndersiik die?
15 Hat Hy dy't my makke yn 'e memmeskirte,
him ek net makke? En hat ien en deselde God
ús net foarme ta de berte?
16 As ik ea in earme syn bigearte ûnthâlden
haw, of de eagen fen in widdow forsmachtsje
litten;
17 as ik ea myn byt allinnich iten haw, en de
wees dêr net fen meiïte litten
18 — hwent fen myn jonkheit ôf is er by my
opbrocht as by in heit, en fen memme skirte
ôf haw ik hjar ta in lieder west —; [pag. 530]
19 as ik ea in swalker sjoen haw sûnder klean
oan, en in needdriftige sûnder rak en dak,
20 dat syn heupen my net seingen, en hy net
waerm waerd fen 'e wol fen myn lammen;
21 as ik ea myn hân keard haw tsjin 'e wees,
om't ik yn 'e poarte myn helper seach;
22 den mei it skouder my út it lid falle, en de
earm my ôfbrekke fen 'e piip.
23 Hwent it fordjer fen Gods wegen wier in
skrik for my, en syn heechheit makke dat ik
neat dwaen koe.
24 As ik myn hope op it goud set haw, of tsjin
it fine goud sein: Dû bist myn bitrouwen;
25 as ik bliid west haw om't myn rykdom
great wier, en om't myn hân oer alle miette
krige hie;
26 as ik it sinneljocht oansjoen haw
hwennear it blonk, of de moanne steatlik der
hinne geande,
27 en myn hert yn it forhoalene lokje litten
haw, en mei myn hân hjarren de mûle tapatte,
28 dat scoe ek in misdied wêze by de rjuchter,
hwent ik scoe God dêrboppe forsake hawwe.
29 As ik bliid west haw fen wegen de
binearing fen myn hater, en it útjubele haw as
it ûnheil him trof ....
30 mar né, ik haw myn forwilft net tâlitten to
sûndigjen en bigear troch in flok syn siele.
31 As de ljue fen myn tinte net sein hawwe:
Hwer is immen to finen dy't fen syn flêsk net
sêd wirden is?....
32 Gjin frjemdling koe bûten oernachtsje, of
ik sette myn doarren nei de wei ta iepen.
33 As ik, allyk as Adam, myn oertrêdding
biditsen haw, forbergjende myn skild yn myn
boezem,

34 om’t ik de greate mannichte eange, en de
forachting fen ’e slachten my weromhâldde,
dat ik it swijen der ljeaver ta die en de doar net
útkaem....
35 O dat ik mar ien hie dy’t nei my harke!
Sjuch hjir myn hânteikening; lit de
Almachtige my antwirdzje! En hwennear’t
myn tsjinpartij syn stik opmakke hat,
36 wiswier, ik scil it op it skouder nimme, ik
scil it om my hinne wine as in krâns.
37 It tal fen myn trêdden scil ik Him opjaen,
as in foarst scil ik op Him takomme.
38 As myn lân tsjin my ropt, en syn fûrgen
allegearre skrieme,
39 as ik syn rispinge iten haw sûnder to
leanjen, en de siele fen syn arbeiders útblaesd
haw,
40 den meije yn pleats fen weet toarnen
opsjitte, en yn pleats fen koarn stjonkkrûd.
Hjir hâlde de wirden fen Job op.

HAEDSTIK 32.

1 Do joegen dy trije mannen it oer Job to
antwirdzjen, om’t er yn syn eigen eagen
rjuchtfeardich wier.
2 En de grime fen Elihu, de soan fen
Baracheël, de Busyt, út it slachte fen Ram,
lôge op; tsjin Job lôge syn grime op, om’t dy
syn siele mear rjuchtfeardige as God.
3 Syn grime lôge ek op tsjin syn trije
frjeonen, om’t hja gjin biskie wisten en Job
dochs foroardielen.
4 Mar Elihu hie mei syn reden op Job
wachte, om’t hja âlder fen dagen wierne as hy.
5 Do’t Elihu lykwol seach dat der gjin
biskied wier yn ’e mûle fen dy trije mannen,
lôge syn grime op.
6 En Élihu, de soan fen Baracheël, de Busyt,
antwirde en sei: Ik bin jong fen dagen, mar
jimme binne op jierren; dêrom wier ik skruten
en seach der tsjin oan jimme myn bitinken to
witten to dwaen.
7 Ik sei: Lit de dagen sprekke en de
mannichte fen jierren wysheit forkindigje.
8 Mar wiswier, de Geast dy’t yn ’e minske is
en de amme fen ’e Almachtige bringt hjarren
bigryp by.
9 Net by de jierrigen is de wysheit, en de
âlden forsteane it rjucht net.
10 Dêrom siz ik: Harkje nei my; ik scil myn
bitinken ek to witten dwaen.
11 Sjuch, ik haw wachte op jimme wirden, ik
haw it ear jown nei jimme wize reden, oft
jimme op it wiere fen ’e saek komme
mochten.
12 En ik haw om jimme tocht, mar sjuch, der
wier gjinien dy’t Job oer-[pag. 531]tsjûgje koe,
gjinien fen jimme dy’t rie ta syn reden wist.
13 En siz nou net: Wy hawwe de wysheit
foun; God allinne kin him fornederje, gjin
minske.
14 Tsjin my dochs hat er gjin reden ynbrocht,
en mei jimme wirden scil ik him net to reden
stean.
15 Hja steane forbjustere, hja antwirdzje net
mear, de wirden binne hjarren ûntkommen.
16 Ik haw den wachte, mar hja sizze neat; dêr
steane hja nou, hja antwirdzje net mear.
17 Ik wol myn diel ek antwirdzje, ik wol myn
bitinken ek to witten dwaen.
18 Hwent ik bin fol fen reden, de geast fen
myn yngewant binearet my.
19 Sjuch, myn yngewant is as wyn dy’t gjin
iepening hat; as nije learene sekken scoe it
boarste.
20 Ik moat sprekke om azem to krijen, ik
moat myn lippen iepen dwaen, ik moat
antwirdzje.
21 Lit my dôch nimmens persoan oansjen, en
lit my gjin minske flaeije.
22 Hwent ik kin net flaeije; mei hasten scoe
myn Skepper my weinimme.

HAEDSTIK 33.

1 Mar harkje nou dochs, o Job, nei myn
redenen, en hâld it ear nei al myn wirden.
2 Sjuch nou, ik haw myn mûle iependien,
myn tonge sprekt ûnder myn forwilft.
3 Myn wirden komme út in oprjucht herte,
en de wittenskip fen myn lippen sprekke hja
suver út.
4 De Geast Gods hat my skepen, en de
namme fen ’e Âlmachtige makket my libben.
5 As jo kinne, antwirdzje my; stel jo to war,
hâld jo ré.
6 Sjuch, ik bin God sines allyk as jo, ek ik bin
ôfknypt fen it liem.
7 Sjuch, gjin freze for my hoecht jo oerstjûr
to meitsjen, en myn hân scil net swier op jo
lizze.

8 Wis, jo hawwe foar myn earen sein, en ik haw it lûd fen jins wirden heard:
9 Ik bin rein, sûnder oertrêdding, ik bin suver, en skild haw ik net.
10 Sjuch, Hy siket reden tsjin my, Hy hâldt my for syn fijân.
11 Hy set myn foetten yn 'e stôk, Hy giet al myn wegen nei.
12 Sjuch, dêryn binne jo net rjuchtfeardich, haw ik jo to sizzen; hwent God is mear as in minske.
13 Hwerom hawwe jo Him to hâlden jown, dat Er net antwirdet op gjinien fen jins wirden?
14 Hwent God sprekt op ien, ja op twa wizen, mar men slacht it gjin acht.
15 Yn 'e dream, yn in gesicht to nacht, as in djippe sliep op 'e ljue falt, yn 'e slomme op it leger,
16 den iepent Er it ear fen 'e ljue, en set it segel op hjar kastijing,
17 om de minske ôf to bringen fen syn dwaen, en de man to hoedzjen for heechmoed,
18 dat er syn siele to wacht nimme mei for de kûle, en syn libben for de toboarjende spear.
19 Ek wirdt er tuchtige mei pine op syn leger, en oanhâldende striid yn it biente,
20 oant syn libben walget fen brea, en syn siele fen bigearlike spize,
21 oant syn flesk sjendereach weitart, en it biente, ienris nearne to sjen, him útstiket,
22 ja, oant syn siel de kûle byneikommen is, en syn libben de ingelen fen 'e dea.
23 Byhwennear't der den in ingel for him is, in midler, ien út tûzen, om de minske syn oprjuchtens to forkindigjen,
24 en dy erbarmet him oer him en seit: Forlos hîm, dat er net yn 'e kûle sakje mei; ik haw de lospriis foun,
25 den wirdt syn flêsk wer farsk oan him, lyk as it wier yn 'e jeugd; hy komt werom yn 'e dagen fen syn jonkheit.
26 Hy bidt ynmoedich ta God, en dy hat in wolbihagen oan him, dat er syn oantlit sjen mei mei jubel; hwent Hy jowt de minske syn gerjuchtichheit werom.
27 Den sjongt er foar de minsken en seit: Ik haw sûndige en it rjucht fordraeid, mar it is my net forjilde;
28 Hy hat myn siele forlost, dat hja net delfarre scoe yn 'e kûle, en myn libben mei it ljocht oanskôgje.
29 Sjuch, dat allegearre docht God twa, trije reizen oan in minske, [pag. 532]
30 om syn siele ôf to hâlden fen 'e kûle, en him to forljochtsjen mei it ljocht fen 'e libbenen.
31 Wêz opmerksum, o Job, harkje nei my; swij, en lit my sprekke.
32 As jo hwet yn to bringen hawwe, antwirdzje my; sprek, hwent ik wol jo jerne rjucht dwaen.
33 Sa net, harkje den nei my; swij, en ik scil jo wysheit leare.

HAEDSTIK 34.

1 En Elihu antwirde yetris en sei:
2 Harkje nei myn wirden, jimme wizen, en jow it ear nei my, jimme forstannigen.
3 Hwent it ear hifket de wirden, lyk as it forwilft de spize priuwt.
4 Lit ús for ússels kieze hwet rjucht is, en ûnder elkoarren útmeitsje hwet goed is.
5 Hwent Job hat sein: Ik bin rjuchtfeardich, en God hat my myn rjucht ûnthâlden.
6 Yn spyt fen al myn rjucht moat ik ljeagenje; ûngenêslik hat de pylk my woune, my dy't sûnder oertrêdding bin.
7 Hwet man is der lyk as Job, dy't godslastering drinkt as wetter,
8 dy't ûnderweis is mei in binde wirkers fen ûngerjuchtichheit, en wannelet mei goddeleaze minsken?
9 Hwent hy hat sein: It jowt in minske neat, oft er wolbihagen hat oan God.
10 Dêrom, jimme mannen fen forstân, harkje nei my. Fier is God fen goddeleasheit, en de Almachtige fen ûnrjucht.
11 Né, neffens syn wirk forjildt Er de minske, en neffens immens wei lit Er him ûnderfine.
12 Ja wisse, God hannelet net goddeleas, en de Almachtige fordraeit it rjucht net.
13 Hwa hat Him de ierde tabitroud, en hwa hat de hiele wrâld grounfêste?
14 Als Er syn hert op Himsels sette en syn Geast en syn amme wer nei Him naem,
15 den scoe alle flêsk tagelyk de geast jaen, en de minske weromkeare ta it stof.
16 Byhwennear't der den forstân by jo is, hear

dit, hâld de earen nei de stim fen myn wirden.
17 Kin immen dy't it rjucht hatet soms hearskje? Of scoene jo de Rjuchtfeardige, de Almachtige, foroardielje,
18 Him dy tsjin in kening seit: Dû dogeneat! tsjin edelljue: Jimme goddeleazen!
19 dy't de persoan fen 'e foarsten net oansjucht, en de rike net bifoarrjuchtet by de earme, om't hja allegearre it wirk fen syn hannen binne?
20 Sa mar op in stuit stjerre hja, en midden yn de nacht: dêr wirde folken skodde dat hja ûndergeane, en dêr wirde machtigen weireage sûnder hân.
21 Hwent syn eagen geane oer de minske wegen, en Hy sjucht syn trêdden elk foar oar.
22 Der is gjin tsjusternis en der is gjin skaed fen 'e dea dêr't de wirkers fen 'e ûngerjuchtichheit hjar forbergje kinne.
23 Hwent Hy docht it de minske net oan tiid om tsjin God foar it rjucht to kommen.
24 Hy topletteret de machtigen sûnder ûndersiik, en set oaren for hjar yn it plak.
25 Om reden Hy ken hjar wirken, en keart hjar by nacht om, en hja wirde tobrizele.
26 As goddeleazen kastijt Er hjar hwer't allegearre it sjen kinne.
27 Hwent hjirom binne hja efter Him wei wykt en hawwe gjinien fen syn wegen acht slein,
28 dat it gerop fen 'e earmen ta Him komme scoe, en dat Er it gerop fen 'e ellindigen forhearre mochte.
29 As Hy him stil hâldt, hwa scil den foroardielje? As Hy it oantlit forberget, hwa scil Him den oanskôgje, likefolle oft it to rêdden is om in hiel folk of om in minske allinne?
30 Dêrom scil de goddeleaze minske net regearje, en scille hja it folk net ta in strik wêze.
31 Byhwennear't immen tsjin God seit: Ik haw fordroegen, ik scil net mear forkeard hannelje;
32 hwet ik net sjuch, lear Jo it my; haw ik ûnrjucht dien, ik scil it net wer dwaen;
33 moat Er den om 'e wille fen jo forjilde? Hwent jo hawwe lekskôge, dat jo moatte it bettere witte, yn pleats fen ik. Hwet witte jo den? Sprek. [pag. 533]
34 Ljue fen forstân scille mei my sizze, en in wiis man dy't my oanheart:
35 Job hat spritsen sûnder oardiel, en syn wirden hawwe sûnder forstân west.
36 O mocht Job hifke wirde oan 'e ein ta, fen wegen syn antwirden, dy fen kweadwaners allyk.
37 Hwent by syn sûnde docht er yette oertrêdding; hy klapt ûnder ús yn 'e hannen, en fonnannichfâldiget syn redenen tsjin God.

HAEDSTIK 35.

1 Elihu antwirde fierder en sei:
2 Hâlde jo soks for rjucht, neame jo dat: Myn gerjuchtichheit foar God,
3 dat jo freegje hwet it jo jowt, sizzende: Hwet bidij ik der mear mei as hwennear't ik sûndigje scoe?
4 Ik scil jo antwird jaen en jins frjeonen mei jo.
5 Tink om 'e himel en sjuch, en oanskôgje de wolken dy't heech boppe jo binne.
6 As jo sûndigje, hwet makket dat Him út? En as jins oertrêddingen mannichfâldich binne, hwet let it Him?
7 As jo rjuchtfeardich binne, hwet jowt it Him, of hwet ûntfangt Er út jins hân?
8 Jins gelikens allinne giet jins goddeleasheit oan, en jins gerjuchtichheit it bern fen 'e minske.
9 Hja roppe wol oer de mannichte fen 'e binearingen, hja skreauwe fen wegen de earm fen 'e greaten.
10 Mar gjinien seit: Hwer is God, myn Skepper, dy't lofsangen jowt yn de nacht,
11 dy't ús mear leart as it djierte fen 'e ierde, en ús wizer makket as it fûgelt fen 'e himel?
12 Dêr roppe hja, mar Hy antwirdet net, fen wegen de heechmoed fen 'e kweadwaners.
13 Hwent wis, God harket net nei idel gerop, en de Almachtige sjucht nei sokssahwet net om.
14 Hofolleste minder as jo sizze, jo oanskôgje Him net. It pleit is foar syn oantlit; wachtsje mar op Him.
15 Mar nou 't syn grime net mei straf komt en Hy de oertrêdding net tige liket acht to slaen,
16 nou skoert Job de mûle iepen ta idel praet, sprekt er greate wirden sûnder wittenskip.

HAEDSTIK 36.

1 En Elihu gyng yetris troch en sei:
2 Wachtsje yette effen op my, en ik scil jo ûnderrjuchtsje; hwent der binne redeen genôch for de saek fen God.
3 Ik scil myn kennis fierwei ophelje, en myn Skepper rjucht biskikke.
4 Hwent wiswier, myn wirden binne gjin ljeagens; immen folslein fen bigryp is by jo.
5 Sjuch, God is machtich, lykwols forachtet Er neat; machtich is Er troch de krêft fen it hert.
6 Hy lit de goddeleaze net libje, mar de ellindigen biskikt Er rjucht.
7 Hy keart syn eagen net ôf fen 'e rjuchtfeardige, mar mei keningen set Er hjar for altyd op 'e troan, dat hja yn heechheit wêze meije.
8 As hja lykwols boun binne mei keatlingen en finzen sitte yn bânnen fen elhinde,
9 den forklearret Er hjarren hjar wirk en hjar oertrêddingen, ho oermoedich hja hjar oansteld hawwe;
10 en Hy iepenet hjarren it ear for de tucht, en seit dat hja hjar bikeare scille fen 'e ûngerjuchtichheit.
11 Byhwennear't hja den harkje en bikomme, den meije hja hjar dagen to'n ein bringe yn it goede en hjar jierren yn bihaechlikheden.
12 Mar as hja net harkje, den komme hja om troch de spear, en jowe de geast sûnder kennis.
13 De goddeleazen fen hert rjuchtoarsom garje grime op; dy roppe net as Hy hjar boun hat.
14 Hjar siele stjert yn 'e jonkheit, en hjar libben as dat fen 'e skandjonges.
15 Hy rêdt de ellindige troch syn ellinde, en iepenet hjarren it ear troch de binearing.
16 Sa lokket Er jo ek út 'e mûle fen 'e need nei in wide, ûnbineare romte, ta de rêst by in tafel fol fette spizen.
17 Mar jo sitte fol fen it oardiel oer de goddeleaze; oardiel en gerjucht hawwe jo yn 'e macht.
18 Hoedzje jo lykwols dat de grammoedichheit jo net forlaet ta spotternij, [pag. 534] dat de greatens fen 'e lospriis jo net op 'e doele bringt.
19 Scoe Hy jins rykdom achtsje hwennear't der gjin need is, en alle ynspanning fen jins krêft?
20 Forlangje net nei dy nacht dy't de folken opnimme scil fen hjar sté.
21 Nim jo to wacht, kear jo net ta ûngerjuchtichheit; hwent dy hawwe jo for kar nommen by de ellinde.
22 Sjuch, God hannelet heech troch syn krêft; hwa is in Learaer lyk as Hy?
23 Hwa hat Him syn wei foarskreaun? of hwa hat sein: Jo hawwe ûnrjucht dien?
24 Tink der om dat jo syn wirk greatmeitsje, it wirk dêr't de minsken fen sjonge.
25 Alle minsken sjugge it oan, de minske skôget it fen fierren.
26 Sjuch, God is great en wy bigripe Him net; ek is der gjin neikommen oan it tal fen syn jierren.
27 Hwent Hy lûkt de wetterdrippen op, dy't rein wirde troch de tjems fen syn dize,
28 dy't útgetten wirde fen 'e wolken, en oerfloedich oer de minsken sige.
29 En hwa bigrypt de útwreiding fen 'e wolken, it kreakjen fen syn hut?
30 Sjuch, Hy spraet syn ljocht út oer Himsels, en de djipten fen'e sé bidekt Er.
31 Hwent dêrmei oardielet Er de folken; Hy jowt spize yn oerfloed.
32 De beide hannen bidekt Er mei ljocht, en jowt dat bifel tsjin de oanfaller.
33 Syn tonger kindiget Him oan, lyk as syn grime iveret tsjin it ûnrjucht.

HAEDSTIK 37.

1 Ja, dêr bevet myn hert fen, en springt omheech út syn sté.
2 Harkje, harkje nei it daverjen fen syn stim, en nei it lûd dat fen syn mûle útgiet.
3 Under de hiele himel stjûrt Er dat út, en syn ljocht oer de einen fen it ierdryk.
4 Hy skâllet it efternei mei syn stim, Hy tongeret mei de stim fen syn heechheit; Hy hâldt de wearljocht net yn hwennear't syn stimme heard wirdt.
5 God tongeret wûnderbaerlik mei syn stim; Hy docht greate dingen, en wy bigripe se net.
6 Hwent Hy seit tsjin de snie: Wêz op 'e ierde! en tsjin de stjalprein: Wird in eazende, oerstjalpende rein!
7 Hy forsegelet de hân fen elk minske, dat

alle minsken syn wirk witte meije.
8 Den giet it wylde djierte nei syn
skûlhernen, en bliuwt forside yn syn hoalen.
9 Ut 'e keamer komt de stoarmwyn to
foaren, en út 'e skatkeamers komt de kjeld fen
wegen.
10 Troch syn amme biskikt God it iis, dat de
wide wetters bisturje.
11 Ek bilêstet Er de wolken mei heil, en it
swirk struit syn ljocht út.
12 En dat keart him nei alle kanten, neffens
syn wiis bistel, om to dwaen al hwet Hy it
gebiedt, oer de wide wrâld op 'e ierde,
13 it sij dat Hy it jowt ta in roede, of ta in flok,
of ta woldiedichheit.
14 Jow dêr it ear nei, o Job! stean stil en slaen
Gods wûnders acht.
15 Witte jo ho't God hjarren oarder jowt, en it
ljocht fen syn wolkem flikkerje lit?
16 Hawwe jo bigryp oer it opwâljen fen 'e
wolken, oer de wûnderen fen Him dy't folslein
is yn kennis?
17 Jo hwaens klean waerm wirde, hwennear't
de ierde stil is fen 'e Sudewyn?
18 Kinne jo de himelen mei Him útspanne,
dy't fêst binne as in getten spegel?
19 Underrjuchtsje ús, hwet wy Him sizze
scille; wy kunne neat bistekliks foarbringe fen
wegen de tsjusternis.
20 Moat it Him oankindige wirde dat ik
sprekke scil? Of hat immen ea sein dat er
forneatige wirde woe?
21 En nou, men sjucht it ljocht net, alhowol't
it klear is yn 'e himel; mar de wyn giet foarby
en lit it blinke út 'en blauwens.
22 Ut it Noarden komt it goud; mar oer God
leit in freeslike majesteit.
23 De Almachtige, wy kinne Him net útfine;
Hy is great fen krêft, mar it rjucht en de folheit
fen 'e gerjuchtichheit bikrinkt Er net.
24 Dêrom freezje de minsken Him; Hy sjucht
gjin wizen fen hert oan.

HAEDSTIK 38.

1 Dêrnei antwirde de Heare Job út stoarm
en ûnwaer en sei: [pag. 535]
2 Hwa is it dy't myn rie fortsjusteret mei
wirden sûnder wittenskip?
3 Girdzje dyn heupen nou as in man, den
scil Ik dy freegje, en ûnderrjuchtsje dû My.
4 Hwer wierstû do't Ik de ierde grounfêste?
Doch it to witten, astû forstannich bist.
5 Hwa hat hjar de miette nommen, hwent
dû witst it; hwa allyksa hat it mietsnoer by
hjar lâns hâlden?
6 Hwer binne hjar grounfêsten op delsakke,
of hwa is it dy't hjar hoekstien lein hat,
7 wilens dat de moarnstjerren meiinoar
jubelen, en al de himelingen optein songen?
8 En hwa hat de sé tasletten mei doarren,
do't hja brûzjend út 'e memmeskirte kaem,
9 do't Ik de wolken makke ta hjar klean, en
de tsjusternis ta hjar wynsels,
10 do't Ik hjar myn grins briek yn 'e bergen,
en der doarren mei skoattels foar sette,
11 sizzende: Hjir oan ta scilstû komme en net
fierder, en hjir scil it hoekhâlde tsjin de
heechmoed fen 'e weagen?
12 Hastû ea fen dyn libben de moarntiid
ûntbean? Hastû de oankommende dage hjar
plak wiisd,
13 om de einen fen it ierdryk oan to fetsjen,
dat de goddeleazen dêr ôfskodde wirde
mochten?
14 It foroaret as it liem ûnder in segel, en de
dingen komme to stean as yn in kleed;
15 de goddeleazen wirdt hjar ljocht
ûnthâlden, en de hege earm wirdt tobritsen.
16 Bistû kommen ta de boarnen fen 'e sé, en
hastû wannele yn 'e djipten fen 'e oseäen?
17 Binne dy de poarten fen 'e dea ûntditsen,
en hastû sjoen de poarten fen it skaed fen 'e
dea?
18 Bistû mei dyn forstân kommen oan 'e
breedten fen 'e ierde ta? Jow dêr útslútsel oer,
astû dat allegearre witst.
19 Hwer is dochs de wei nei de wenning fen it
ljocht, en de tsjusternis, hwersanne is dy hjar
plak dochs,
20 datstû se bringe meist nei hjar
gerjuchtichheit, en datstû kenne meist de
paden nei hjar hûs?
21 Dû witst it ommers, hwent dodestiids
wierst al berne, en it tal fen dyn dagen is great.
22 Bistû kommen ta de skatkeamers fen 'e
snie, en hastû de skatkeamers fen 'e heil
sjoen,
23 dy't Ik opgarre haw for de tiid fen 'e
binearing, for de dei fen 'e striid en de
oarloch?

24 Hwer is dochs de wei dêr't it ljocht fordield wirdt, de Eastewyn him forspraet oer de ierde?
25 Hwa hat trochgong makke for de stjalprein, en in wei for de tongerjende wearljocht,
26 om it reine to litten op in lân dêr't gjinien is, yn 'e woastenije dêr't gjin minske wennet,
27 om it woaste en it forwoaste sêd to jaen, en om it útsprutend nijgêrs wer waekse to litten?
28 Hat de rein in heit? Of hwa bernet de drippen fen 'e dauwe?
29 Ut hwaens skirte komt it iis to foaren? En hwa bernet de rym fen 'e himel?
30 De wetters wirde fen boppen sa hird as in stien, en it oantlit fen 'e djipte rekket bifêrzen.
31 Kinstû de bannen fen 'e Saunstjerre bine, of de stringen fen 'e Reus losmeitsje?
32 Kinstû de Diereriem útbringe op syn tiid, en de Greate Bear mei syn jongen liede?
33 Witstû de stelde wetten fen 'e himel, of kinstû syn hearskippij oplizze oan 'e ierde?
34 Kinstû dyn lûd opklinke litte oan 'e wolken ta, dat der in floed fen wetter op dy delkomt?
35 Kinstû de wearljochtslaggen útstjûre, dat hja hinnefarre en tsjin dy sizze: Sjuch, hjir binne wy?
36 Hwa hat wysheit lein yn 'e wolken, of hwa hat it loftskynsel forstân jown?
37 Hwa kin de wolken telle mei wysheit, en hwa kin de hoazen fen 'e himel leechjitte,
38 dat de tichtslaende groun getten wirk allyk wirdt, en de kluten oan elkoarren klibje? [pag. 536]

HAEDSTIK 39.

1 Kinstû for in liuwinne jacht meitsje op bút, of de jonge hongerige liuwen hjar gerak jaen,
2 hwennear't dy weidûke yn 'e hoalen, yn 'e kûle op 'e loer sitte?
3 Hwa makket de raef hjar spize ré, hwennear't hjar jongen ta God roppe en omwjukkelje sûnder iten?
4 Witstû de tiid dat de berchgeiten lamje moatte? Hastû de harten yn it tarieden stean sjoen?
5 Kinstû de moannen telle dat hja kalf binne, en witstû altomets de tiid fen hjar kealjen?
6 Hja jowe hjar krom, bringe mei opskoerd bunt hjar jongen to wrâld, driuwe hjar fleagen út.
7 Dy jongen wirde sterk, groeije op yn it fjild; hja rinne foart, en komme net by de âlden werom.
8 Hwa hat de wâldezel frij rinne litten, en hwa hat de bânnen fen 'e wylde ezel losmakke,
9 dy't Ik de wyldernis biskikt haw ta in hûs, en it sâlte lân ta syn wenten?
10 Hy laket om it gewoel fen 'e stêd, it drokke geskreau fen 'e driuwer heart er neat fen.
11 De lânsdouwe fen 'e bergen is syn weide, en al itjinge grien is siket er ôf.
12 Scil de wâldokse dy tsjinje wolle, of scil er fornachtsje by dyn krêbbe?
13 Scilstû de wâldokse mei de leije oan 'e fûrgen bine, of scil er de lege bouwen efter dy soms eidzje?
14 Scilstû him bitrouwe om't syn krêft great is, en dyn wirk oan him oerlitte?
15 Scilstû steat op him meitsje dat er dyn sied ynhelje wol en it gearbringe yn dyn terskhús?
16 De wjuk fen 'e strúsfûgel klapt fleurich. Is it dêrom sa'n sêfte wjuk en fear?
17 Hwent hy leit syn aeijen oer de ierde en lit se útbriede troch it sân,
18 en forjit dat in foet der op traepje kin, en de dieren fen it fjild se stikken wâdzje kinne.
19 Hy is hird oer syn jongen, lyk as wierne it sines net; syn wirk is om 'e nocht, mar gjin noed!
20 Hwent God hat him de wysheit ûnthâlden, en hat him gjin diel jown oan it forstân.
21 Op itselde stuit dat er him heech oereinjowt, laket er om it hynder en dj't dêr op sit.
22 Scilstû it hynder sterkte jaen? Scilstû him de nekke klaeije mei moannen?
23 Scilstû him springe litte as in sprinkhoanne? De pracht fen syn snuven is in forskrikking.
24 Hy stiet to stampen yn 'e ierde, en is optein oer syn krêft, en tsjucht út, de tariste kriichsman yn 'e miette.
25 Hy laket om 'e freze en wirdt net forfeard, en keart net om fen wegen it swird.
26 Boppe him rottelet de pylkkoker, it lôgjende izer fen spear en lâns.
27 Triljend fen oerstjûrens slokt er de ierde op, en bliuwt net stean hwennear't de bazún klinkt.

28 Ta elke stjit fen ’e bazún seit er: Heäh! en fen fierren rûkt er de striid, de tonger fen ’e foarsten en it kriichsgeskreau.
29 Is it troch dyn forstân dat de sparwer fljucht en syn wjukken útslacht nei it Suden?
30 Is it dyn bistel dat de earn him heech op ’e wjukken jowt, en syn nêst yn ’e hichte makket?
31 Hy wennet en fornachtet op ’e rots, op ’e klip fen ’e rotsen en yn ’e festing fen ’e bergen.
32 Dêrwei loert er op spize, syn skerpe eagen sjugge fier.
33 Ek sloarpje syn jongen bloed, en hwer’t forsleinen binne, dêr is hy.
34 En de Heare antwirde Job en sei:
35 Wol de pleiter yette pleitsje mei de Almachtige? Lit de oanklager Gods den op soks antwirdzje.
36 Do antwirde Job de Heare en sei:
37 Sjuch, ik bin to min; hwet scoe ik Jo antwirdzje? Ik liz de hân op ’e mûle.
38 Ienris haw ik spritsen, mar scil net wer antwirdzje, ja twaris, mar scil it net wer dwaen.

HAEDSTIK 40.

1 En de Heare antwirde Job út stoarm en ûnwaer en sei:
2 Girdzje dyn heupen nou as in man, [pag. 537]
Ik scil dy freegje, en ûnderrjuchtsje dû My.
3 Wolstû wier myn rjucht forbrekke, wolstû My foroardielje, datstû sels rjuchtfeardich wêze meist?
4 Hastû den in earm lyk as God? En kinstû tongerje mei de stim lyk as Hy?
5 Sierje dy dochs mei hearlikheit en heechheit, en klaei dy mei majesteit en gloarje.
6 Jit de streamen fen dyn grime út, en sjuch nei alles hwet heech is en fornederje it.
7 Sjuch nei alles hwet heech is en ûnderwerp it, en topletterje de goddeleazen op hjar sté.
8 Bidobje se meiïnoar yn it stof, biwoelje hjar oantlit yn it forhoalen.
9 Den scil Ik dy ek loovje, om’t dyn rjuchterhân dy forlost hat.
10 Sjuch dêr de behemoth, dy’t Ik makke haw allyk as dy; hy yt gêrs as in hoarnbist.
11 Sjuch dochs, syn krêft hat er yn ’e ljisken, en syn macht yn de naule fen it liif.
12 Hy strekt de stirt as in seder, de senuwen fen syn skamte binne koarden allyk.
13 Syn biente is as koperen pipen, syn skonken binne as izeren stêven.
14 It is de earsteling fen ’e wegen Gods; dy’t him makke hat, hat him it swird oangaspe.
15 Hwent de bergen leverje him spize en al it djierte fen it f jild boartet dêr.
16 Under lotusbeammen jowt er him del, yn in skûlplak fen reid en fen slyk.
17 Lotusbeammen dekke him mei hjar skaed, midden twisken de beekwylgen leit er.
18 Al set de rivier ek op, hy forhaestet him der net om; hy bliuwt rêstich, al brûst in Jordaen him tsjin ’e mûl.
19 Scil immen him fange wylst er it sjucht? Scil immen him de noas biknipe yn strikken?
20 Scilstû de leviathan ophelje oan in hoek, of him de tonge delhâlde mei in line?
21 Scilstû him in biezen tou troch de noas helje, of syn kakebien trochboarje mei in heak?
22 Scil er dy lang bidde en smeke? Scil er dy sêft to reden stean?
23 Scil er in forboun mei dy meitsje, datst him altyd ta slaef hâlde kinst?
24 Scilstû mei him boartsje lyk as wier it in fûgeltsje, of scilstû him bine for dyn fammensbern?
25 Scille de fiskkeapljue him forhannelje? Scille hja him diele ûnder de ôfnimmers?
26 Scilstû him de hûd folje mei heakken, of de kop mei in fiskersharpoen?
27 Slach ris hannen oan him, tink om ’e striid, doch it net wer.
28 Né, alle hope komt biskamme út; hwa’t him sjucht, scil der hinnefalle.

HAEDSTIK 41.

1 Gjinien is sa dryst dat er him tergje doar; hwa is it den dy’t stean kinne scoe foar myn oantlit?
2 Hwa hat My hwet foardien, dat Ik it him forjilde moatte scoe? Hwet ûnder de hiele himel is, is mines.
3 Ik scil net forjitte to sprekken fen syn lidden, noch fen ’e steat fen syn sterkte, noch

fen ’e treflikens fen syn útris.
4 Hwa hat it boppest fen syn pânser optild? Hwa hat it weage en kom him twisken de dûbele rige tosken?
5 Hwa hat de doarren fen syn troanje iepenbritsen? Twisken syn tosken wennet de skrik.
6 Syn rêch is in greatske rige skylden, gearfoege mei in fêst segel.
7 It iene sit sa ticht oan it oare dat de wyn der net twisken komme kin.
8 Hja klibje oaninoar, gripe yninoar, binne net to skieden.
9 Safaek as er prûste moat wearljochtet it der oer, en syn eagen binne as de wynbrauwen fen ’e dage.
10 Ut syn iepene mûl farre fakkels, spatte de gleone fonken.
11 Ut syn noasters komt reek, as út in siedende pôt oer in houtfjûr.
12 Syn azem lit koallen flamje, en in lôge komt him út ’e mûl.
13 Yn syn nekke wennet de krêft, en foar him út springt de forheardens.
14 Syn klompen flêsk sitte fêst oaninoar, hja binne ûnforwrigber om him getten.
15 Syn hert is hird as in stien, ja hird as de ûnderste mounlestien.
16 As er him oereinjowt, den beevje [pag. 538] de sterken, fen forbjustering reitsje hja bûten hjarsels.
17 It swird dêr’t immen him mei reitsje mocht scil net bistean, noch de spear, noch de pylk, noch it pânser.
18 Hy rekkenet it izer for strie, en it koper for formôge hout.
19 Hy flechtet net for de flits fen ’e bôge, slingerstiennen binne him stoppels allyk.
20 Houwielen rekkent er for stoppels, en hy laket om it slingerjen fen ’e spear.
21 Under him hat er skerpe diggels, hy fart mei in terskslide oer it slyk.
22 Hy bringt de djipte oan ’e soad as in pôt, hy makket de sé in salvesiederij allyk.
23 Efter him forljochtet er it paed, de oseäen kriget it oansjen fen in grize krún.
24 Syn gelikens is der net op ’e hiele ierde: it skepsel sûnder freze.
25 Hy sjucht alles oan hwet heech is, hy, de kening oer alle oermoedigen.

HAEDSTIK 42.

1 Do antwirde Job de Heare en sei:
2 Ik wit dat Jo alles kinne, en dat gjinien fen jins foarnimmens to neate makke wirde scil.
3 Hwa is it dy’t de rie forberget sûnder wittenskip? Sa haw ik den forkindige itjinge ik net bigriep, dingen dy’t my to wûnderlik wierne, dy’t ik net wist.
4 Harkje dochs, en ik scil sprekke; ik scil Jo freegje, en ûnderrjuchtsje Jo My.
5 Fen hearren en sizzen hie ik fen Jo heard, mar nou sjucht myn each Jo.
6 Dêrom forfij ik mysels, en haw birou yn stof en yeske.
7 En it barde nei’t de Heare dy wirden ta Job spritsen hie, dat de Heare sei tsjin Elifas de Temanyt: Myn grime is oplôge tsjin dy en tsjin dyn beide frjeonen, hwent jimme hawwe net rjucht fen My spritsen, lyk as myn tsjinstfeint Job.
8 Nim nou den saun interbollen en saun rammen for jimme, en gean nei myn tsjinstfeint Job, en offerje brânoffer for jimsels, en lit myn tsjinstfeint Job for jimme bidde, hwent wiswier, syn oantlit scil Ik oannimme, dat Ik jimme net dwaen mei neffens jimme dwaesheit; hwent jimme hawwe net rjucht fen My spritsen, lyk as myn tsjinstfeint Job.
9 Do gyngen Elifas de Temanyt, en Bildad de Suhyt, en Sofar de Naämathyt hinne en diene lyk as de Heare hjarren gebean hie, en de Heare naem it oantlit fen Job oan.
10 En de Heare kearde Jobs lot, do’t er for syn frjeonen bidden hie, en de Heare joech Job dûbeld werom al itjinge dat er hawn hie.
11 Do kamen ta him al syn broerren en al syn sisters, en allegearre dy’t him to foaren kend hiene, en hja ieten brea mei him yn syn hûs, en biklagen him en fortreasten him oer al it kwea dat de Heare oer him brocht hie; en hja joegen him elk foar oar in stik jild, en elk foar oar in gouden ring.
12 En de Heare seinge Job yn it lêst oan mear as foartyd; hwent hy krige fjirtjin tûzen skiep en seis tûzen kamielen en tûzen jok hoarnbisten en tûzen ezelinnen.
13 Bûtendien krige er saun soannen en trije dochters.
14 En hy neamde de namme fen ’e earste

Jemima, en de namme fen 'e twade Kesia, en de namme fen 'e trêdde Kearenhappuch.
15 En der wierne yn it hiele lân sokke knappe frouljue net to finen as Jobs dochters, en hjar heit joech hjarren erfdiel ûnder hjar broerren.
16 En Job libbe yette hûndert en fjirtich jier, en hy seach syn bern en syn bernsbern oant yn it fjirde slachte.
17 En Job stoar, âld en de dagen sêd.

[pag. 539]

# IT BOEK FEN DE PSALMEN.

Psalm 1.
1 Loksillich de man, dy't net wannelet yn 'e rie fen 'e goddeleazen, noch stiet op 'e wei fen 'e sûnders, noch sit yn it stoelte fen 'e spotters,
2 mar hwaens bihagen is yn des Heare wet en dy't syn wet dei en nacht oertinkt.
3 Hwent hy is as in beam, plante oan wetterstreamen, dy't syn frucht jowt op syn tiid, en hwaens blêd net forwylget, en alles hwet er docht bidijt.
4 Sa net de goddeleazen, sa net! Dy binne as tsjêf, dat de wyn forwaeit.
5 Dêrom bisteane de goddeleazen net yn it rjucht, noch de sûnders yn 'e gemeinte fen 'e rjuchtfeardigen.
6 Hwent de Heare ken de wei fen 'e rjuchtfeardigen, mar de wei fen 'e goddeleazen rint dea.

Psalm 2.
1 Hwet bitjirgje de folken en bitinke de naesjes idele dingen!
2 De keningen fen 'e ierde risse hjar ta, en de foarsten spanne gear tsjin de Heare en tsjin syn Salvling, sizzende:
3 Lit ús hjar bannen forskoerre, en hjar touwen fen ús ôfsmite!
4 Dy't yn 'e himel wennet, laket, de Heare bispot hjar.
5 Den sprekt Er ta hjarren yn syn grime, en yn syn grammoedigens makket Er hjar kjel.
6 Ik, Ik haw dochs myn kening salve oer Sion, myn hillige berch.
7 Ik wol des Heare rie forkindigje! Hy sei tsjin my: Dû bist myn Soan; Ik, Ik haw hjoed dy woun!
8 Easkje fen My, en Ik jow folken ta dyn erfdiel, en ierdryks einen ta dyn bisit.
9 Dû scilst hjar topletterje mei in izeren stêf, as in pottebakkersfet hjar stikken slaen.
10 En nu, jimme keningen, wêz forstannich, lit jimme warskôgje, o rjuchters fen 'e ierde.
11 Tsjinje de Heare mei freze, jubelje mei beving,
12 bring Him hilde, dat er net grammoedich wirde mei en jimme ûnderweis forgeane; hwent ynienen lôget syn grime op. Loksillich allegearre dy't op Him bitrouwe.

Psalm 3.
1 In psalm fen David, do't er flechte foar it oantlit fen syn soan Absalom.
2 O Heare! hwet binne myn tsjinstanners formannichfâldige; hofolle steane net tsjin my op!
3 Hofolle sizze net fen myn siele: Hy hat gjin heil by God.
4 Mar Jo, o Heare, binne in skyld om my hinne, myn eare, en dy't myn holle optilt.
5 Mei in lûde stimme rôp ik ta de Heare, en Hy forhearde my fen syn hillige berch.
6 Ik joech my del en krige de sliep, ik waerd wekker, hwent de Heare stie by my.
7 Ik eangje gjin tsjientûzenen fen folk, dy't hjar yn it rounom tsjin my legerje.
8 Kom den oerein, o Heare, forlos my, myn God! Hwent Jo hawwe al myn fijannen op it kin slein, de tosken fen 'e goddeleazen hawwe Jo britsen.
9 By de Heare is it heil! Lit Jins seining wêze oer jins folk!

Psalm 4.
1 For de kapelmaster; mei snaerynstruminten. In psalm fen David.
2 As ik rop, antwirdzje my, o God fen myn gerjuchtichheit! Yn binearing hawwe Jo my romte makke; wêz my genedich en hear myn gebet!
3 O mannen, ho lang scil myn eare ta skande wêze, scille jimme idelheit ljeafhawwe,

ljeagen siikje?
4 Wit dochs, dat de Heare Him in ginstling ôfsûndere hat; de Heare heart, as ik ta Him rop.
5 Beevje, en sûndigje net; sprek yn jimme herte op jimme leger, en wêz stil.
6 Offerje offers fen gerjuchtichheit en bitrou op 'e Heare.
7 Folle sizze: Hwa scil ús it goede sjen [pag. 540] litte? Heevje oer ús it ljocht fen jins oantlit, o Heare.
8 Jo hawwe blydskip yn myn herte jown, mear as do't hjar nôt en hjar druvesop oerfloedich wieren.
9 Yn frede scil ik my deljaen en dêrmei sliepe, hwent Jo, Heare! allinne litte my feilich wenje.

PSALM 5.
1 For de kapelmaster. Mei fluiten. In psalm fen David.
2 Jow it ear nei myn redenen, o Heare; forstean myn suchtsjen!
3 Harkje nei de stim fen myn smeekjen, myn Kening en myn God! hwent ta Jo bid ik.
4 Moarns, Heare, hearre Jo myn stim, moarns liz ik it Jo foar, en wachtsje.
5 Hwent Jo binne gjin God dy't bihagen hat yn goddeleasheit; de kweade scil by Jo net tahâlde.
6 Heechmoedigen scille foar.jins eagen net bistean; Jo haetsje alle kweadwaners.
7 Jo bringe ljeagensprekkers om, Jo forfije de man fen bloed en fen bidroch.
8 Mar ik mei troch de greatens fen jins goedginstichheit ta jins hûs yngean, my bûge nei jins hillich paleis yn jins freze.
9 Heare, lied my yn jins gerjuchtichheit om de wille fen myn bispieders; meitsje jins wei rjucht foar myn oantlit.
10 Hwent der is yn hjar mûle gjin oprjuchtens, hjar binnenst is kleare fordjer, hjar kiel is in iepen grêf, hjar tonge meitsje hja glêd.
11 Forklearje hjar skildich, o God! dat hja falle fen wegen hjar foarnimmens! Stjit hjar del om de mannichte fen hjar oertrêddingen, hwent hja binne tsjin Jo yn opstân.
12 Mar lit allegearre bliid wêze, dy't op Jo bitrouwe; ivich scille jubelje, dy't Jo bihoedzje, yn Jo hjar forbliidzje, dy't Jins namme ljeafhawwe.
13 Hwent Jo, Jo seingje de rjuchtfeardige, o Heare, Jo binne mei goedginstichheit om him hinne as mei in skyld.

PSALM 6.
1 For de kapelmaster; mei snaerynstruminten. Op 'e achtste. In psalm fen David.
2 O Heare, straf my net yn jins grime, en tuchtigje my net yn jins grammoedichheit.
3 Wêz my genedich, Heare, hwent ik bin swak; genêz my, Heare, hwent myn biente is forbjustere.
4 Ek myn siele is tige forbjustere; en Jo, Heare, ho lang?
5 Kom werom, Heare, rêd myn siele; forlos my om jins goedginstichheit.
6 Hwent yn 'e dea tinkt nimmen oan Jo; hwa scil Jo loovje yn it grêf?
7 Ik bin wirch fen myn suchtsjen; elke nacht driuwt myn bêd, mei myn triennen meitsje ik myn leger trochwiet.
8 Myn each is forfallen fen fortriet, is forâldere fen wegen al myn tsjinstanners.
9 Wyk fen my, jimme allegearre dy't ûngerjuchtichheit wirkje; hwent de Heare hat it lûd fen myn skriemen heard.
10 De Heare hat nei myn smeekjen harke, de Heare nimt myn gebet oan.
11 Al myn fijannen scille biskamme en tige forheard wirde; hja scille weromkeare, op in stuit scille hja biskamme wêze.

PSALM 7.
1 In liersang fen David, dy't er de Heare tasongen hat om 'e wirden fen Kusch, de Benjaminyt.
2 Heare, myn God, op Jo bitrou ik, forlos my fen al myn forfolgers en rêd my,
3 dat er myn siele net forskoert as in liuw, my meitôgjende, en in forlosser is der net.
4 Heare myn God, as ik dat dien haw,. as der ûnrjucht oan myn hannen klibbet,
5 as ik kwea dien haw dy't yn frede mei my libbe, as ik him birôve haw dy't my sûnder reden bineare,
6 mei den de fijân myn siele forfolgje en hjar efterhelje, en myn libben yn 'e groun

weiwâdzje, en myn eare yn it stof wenje litte.
7 Gean oerein, Heare, yn jins gjrime, kom op
tsjin it woedzjen fen myn binearders, en wird
wekker ta my, Jo, dy't it rjucht hjitten hawwe!
8 En lit de forgearring fen 'e folken Jo
bisingelje, kear den boppe hjar werom yn 'e
hichte!
9 De Heare rjuchtet de folken. Rjuchtsje my,
Heare, neffens myn gerjuchtichheit, [pag. 541] en
neffens myn oprjuchtens, dy't by my is.
10 Lit der dochs in ein komme oan it kwea
fen 'e goddeleazen, mar bifêstigje de
rjuchtfeardige, Jo, dy't herten en nieren hifkje,
o rjuchtfeardige God!
11 Myn skyld is by God, dy't de oprjuchten
fen herte bihâldt.
12 God is in rjuchtfeardich rjuchter, en in
God, dy't alle dagen grammoedich is.
13 As hwa him net bikeart, slipet Er it swird,
spant Er syn bôge en leit oan,
14 en rist deadlike wapens tsjin him ta, Hy
makket syn pylken lôgjende flitsen.
15 Sjuch, sa'n ien leit yn 'e wéën fen
ûngerjuchtichheit en is swier fen moeite en
bernet ljeagen.
16 Hy hat in kûle dold en dy útgroeven, mar
is fallen yn 'e dobbe, dy't er sels makke hat.
17 Op syn eigen holle komt de moeite werom,
en syn gewelt saeit op syn eigen hollekrún del.
18 Ik scil de Heare loovje neffens syn
gerjuchtichheit, en de namme fen de Heare,
de Allerheechste, psalmsjonge.

PSALM 8.

1 For de kapelmaster. Op 'e Gittyt. In psalm
fen David.
2 O Heare, ús Heare, ho hearlik is jins
namme oer de hiele ierde! Jo, hwaens
majesteit giet boppe de himelen.
3 Ut 'e mûle fen lytsen en tatebern hawwe Jo
in sterkte grounfêste, om de wille fen jins
tsjinstanners, om de fijân en wraeksuchtige
stil to meitsjen.
4 As ik jins himel oansjuch, it wirk fen jins
fingers, de moanne en de stjerren, dy't Jo taret
hawwe,
5 hwet is de minske, dat Jo om him tinke, it
minskebern dat Jo him achtslane?
6 Jo hawwe him mar amper minder makke
as de himelingen, en hawwe him kroane mei
eare en hearlikheit!
7 Jo litte him hearskje oer de wirken fen jins
hannen, alles hawwe Jo him ûnder de foetten
set:
8 skiep en beesten, dy allegearre en ek it
djierte fen it fjild,
9 de fûgels fen 'e himel en de fisken fen 'e sé,
hwet de paden fen 'e sé lâns tsjucht!
10 O Heare, ús Heare, ho hearlik is jins
namme oer de hiele ierde!

PSALM 9.

1 For de kapelmaster. Op: Stjer for de soan.
In psalm fen David.
2 Ik scil de Heare loovje mei myn hiele
herte, ik scil al jins wûndere dieden
forkindigje.
3 Yn Jo scil ik my forbliidzje en jubelje; ik scil
jins namme psalmsjonge, o Allerheechste,
4 wylst myn fijannen tobek wike, stroffelje
en omkomme foar jins oantlit.
5 Hwent Jo hawwe myn rjucht en myn pleit
útfierd; Jo binne sitten gien op 'e troan as in
rjuchtfeardich rjuchter.
6 Jo hawwe de heidenen drige, de
goddeleaze fordien, hjar namme útdylge for
ivich en altyd.
7 De fijannen binne omkommen,
púnheappen for ivich; ek de stêdden dy't Jo
forwoaste hawwe, hjar oantinken is forgien.
8 Mar de Heare sit yn ivichheit; Hy hat syn
troan klear makke for it oardiel.
9 En Hy sels scil de wrâld rjuchtsje yn
gerjuchtichheit, en de folken oardielje yn
rjuchtlikheden.
10 Sa is de Heare in hege stins for de
forwâdde, in hege stins yn tiden fen binearing.
11 En dy't jins namme kenne, scille op Jo
bitrouwe, hwent Jo forlitte net, Heare, dy't Jo
siikje.
12 Psalmsjong de Heare, dy't op Sion wennet,
forkindigje ûnder de folken syn dieden.
13 Hwent Dy't de bloedskild siket, tinkt om
hjarren; Hy forjit it gerop fen 'e ellindigen net.
14 Wêz my genedich, Heare, sjuch myn
ellinde oan fen wegen myn haters, Jo, dy't my
forheegje út 'e poarten fen 'e dea;
15 dat ik al jins lof yn 'e poarten fen Sions
dochter forkindigje, dat ik jubelje yn jins heil.
16 De heidenen binne forsonken yn 'e kûle,

dy’t hja sels makke hiene, hjar foet is finzen yn it net, dat hja tomûk spand hiene.
17 De Heare hat Himsels bikend makke, Hy hat rjucht dien; de goddeleaze is fortize yn it wirk fen syn eigen hannen. [pag. 542]
18 De goddeleazen scille weromkeare nei it grêf, alle folken dy’t God forjitte.
19 Hwent de needdriftige scil net altyd forgetten wirde, noch de hope fen ’e ellindigen yn ivichheit forlern wêze.
20 Kom oerein, Heare, lit de minske net oerwinne, lit de heidenen foar jins oantlit oardiele wirde.
21 Jei, o Heare, hjarren freze oan; lit de heidenen witte, dat hja minsken binne. Sela.

Psalm 10.
1 Hwerom, o Heare, steane Jo sa fen fierrens, en forbergje Jo Jo yn tiden fen binearing?
2 Yn oermoed forfolget de goddeleaze de ellindige. Lit hjar finzen wirde yn ’e oanslaggen, dy’t hja bitocht hawwe.
3 Ja, de goddeleaze giet great op syn moedwil, hy seinget dy’t woekerwinst makket, hy lasteret de Heare.
4 Dê goddeleaze, de noas yn ’e hichte, ûndersiket net; der is gjin God, dat binne al syn tinzen.
5 Syn wegen binne him altyd mei, heech dêrboppe binne jins oardielen, fier fen him ôf. Al syn tsjinstanners, dêr blaest er op.
6 Hy seit yn syn herte: Ik scil net wankelje; fen slachte oant slachte scil gjin ûnk my oerkomme.
7 Fol flok is syn mûle, fol bidroch en slûchslimmens; ûnder syn tonge is ûnheil en ûnrjucht.
8 Hy sit yn ’e leage fen ’e hôven, yn skûlplakken deadet er de ûnskildige; syn eagen loere op ’e ûngelokkige.
9 Hy loerket yn it forhoalene as in liuw yn syn hoale; hy loerket om de ellindige to fangen; hy fangt de ellindige, wylst er him lûkt yn syn net;
10 hy dûkt, hy bûgt him, en de ûngelokkige falt yn syn macht.
11 Hy seit yn syn herte: God forjit it, Hy forberget syn oantlit, Hy sjucht it net yn ivichheit.
12 Gean oerein, Heare, o God, stek jins hân op! forjit de ellindigen net!
13 Hwerom hunet de goddeleaze God, en seit yn syn hert: Jo siikje it net?
14 Jo hawwe it sels sjoen, hwent Jo oanskôgje de moeite en it fortriet, om it yn jins hân to nimmen. Oan Jo jowt de ûngelokkige it oer, it weeske binne Jo in helper wirden.
15 Brek de goddeleaze en kweade de earm; as Jo syn goddeleasheit siikje, scoene Jo dy net fine?
16 De Heare is Kening yn alle ivichheit; de heidenen binne forgien fen syn ierde.
17 Heare, Jo hawwe de winsk fen ’e dimmenen heard; Jo scille hjar herte sterkje, jins ear scil harkje,
18 om de wees en de forskoveling rjucht to dwaen, dat in minske út ’e ierde ophâlde mei fen pleagjen.

Psalm 11.
1 For de kapelmaster. In psalm fen David. Ik bitrou op ’e Heare. Ho kinne jimme den tsjin myn siele sizze: Flechtsje nei de bergen as in fûgel?
2 Hwent sjuch, de goddeleazen spanne de bôge, hja lizze hjar pylk op ’e koarde, om yn it tsjuster to sjitten op ’e oprjuchten fen herte.
3 As de grounfêsten fornield wirde, hwet kin de rjuchtfeardige dwaen?
4 De Heare is yn syn hillich paleis; des Heare troan is yn ’e himel; syn eagen skôgje, syn eachteisters hifkje de minskebern.
5 De Heare hifket de rjuchtfeardige, mar de goddeleaze en dy’t it gewelt ljeafhat, hatet syn siele.
6 Hy scil op ’e goddeleazen koalen fjûr en swevel reine litte; en in forskroeijende wyn is it diel fen hjar tsjelk.
7 Hwent de Heare is rjuchtfeardich, Hy hat gerjuchtichheden ljeaf; de oprjuchten scille syn oantlit sjen.

Psalm 12.
1 For de kapelmaster. Op de achtste. In psalm fen David.
2 Help, o Heare, hwent der binne gjin godsfrjeonen mear, hwent de leauwigen binne útstoarn ûnder de minskebern.
3 Hja sprekke ljeagen in elk mei syn neiste, mei fluenske lippen sprekke hja dûbelhertich.

4 Mei de Heare alle fluenske lippen ôfsnije,
de greatsprekkende tonge;
5 dy't sizze: Wy binne sterk mei ús [pag. 543]
tonge; ús lippen binne mei ús! Hwa is hear oer
ús?
6 Om de need fen de ellindigen, om it
suchtsjen fen de needdriftigen scil Ik nou
oereingean, seit de Heare. Ik scil yn feilichheit
sette, dy't dêrnei smachtet.
7 De reden des Heare binne reine reden,
silver suvere yn in ierden smeltkroes, saunris
lottere.
8 Jo, Heare, scille hjar biwarje; Jo scille hjar
bihoedzje for dat skaei oant yn ivichheit.
9 De goddeleazen tuge der om ta, as de
ûndogenskheit de oerhân kriget by de
minskebern.

PSALM 13.
1 For de kapelmaster. In psalm fen David.
2 Holang, Heare! scille Jo my altyd troch
forjitte? Holang scille Jo jins oantlit for my
forbergje?
3 Holang scil ik foarnimmens yn myn siele
omgean litte, kommer yn it herte elke dei?
Holang scil myn fijân oer my triomfearje?
4 Oanskôgje, antwirdzje my, Heare, myn
God! Forljochtsje myn eagen, dat ik de
deadsliep net sliepe mei;
5 dat myn fijân net sizze scil: Ik haw him
oerwoun, myn tsjinstanners net jubelje, as ik
wankelje.
6 Mar ik bitrou op jins genede; myn hert scil
jubelje om jins heil; ik scil de Heare sjonge,
hwent Hy hat my woldien.

PSALM 14.
1 For de kapelmaster. Fen David. De dwaes
seit yn syn hert: Der is gjin God. Fordoarn,
grouwélich meitsje hja hjar dieden, gjinien is
der, dy't goed docht.
2 De Heare skôget út 'e himel op 'e
minskebern, om to sjen oft der ien
forstannich is, dy't nei God freget.
5 Allegearre binne hja ôfwykt, meiïnoar
binne hja fordoarn wirden; der is nimmen
dy't goed docht, ek net ien.
4 Hawwe den alle wirkers fen 'e
ûngerjuchtichheit gjin omtinken, dy't myn
folk opite lyk as ieten hja brea, en de Heare
net oanroppe?
5 Dêr binne hja forfeard mei forfeardens,
hwent God is yn it slachte fen 'e
rjuchtfeardige.
6 Jimme meije de rie fen 'e ellindige
biskamme meitsje, hwent de Heare is syn
taflecht.
7 Och, mocht Israëls forlossing út Sion
komme! As de Heare it lot fen syn folk
omkeart, den scil Jakob jubelje, Israël him
forbliidzje.

PSALM 15.
1 In psalm fen David.
Heare, hwa scil tahâlde yn jins tinte? Hwa scil
wenje op jins berch?
2 Dy't oprjucht wannelet en gerjuchtichheit
wirket, en dy't mei syn herte de wierheit
sprekt;
3 dy't mei syn tonge net lasteret, syn
evenminske gjin kwea docht, en gjin smaed
bringt oer syn neiste;
4 yn hwaens eagen de forwirpene forachte
is, mar hy earet dyjingen dy't de Heare freezje;
al hat er sward ta syn skea, lykwols giet er net
omlizzen.
5 Dy't syn jild net op woeker jowt, noch in
geskink oannimt tsjin de ûnskildige. Dy't
sokke dingen docht, scil net wankelje yn
ivichheit.

PSALM 16.
1 In lytsdicht fen David. Bihoedzje my, o
God, hwent ik betrou op Jo.
2 Ik sei tsjin de Heare: Jo binne myn Heare!
Gjin goed haw ik bûten Jo.
3 En tsjin de hilligen, dy't op ierde binne:
Hja binne de hearliken, dêr't al myn bihagen
yn is.
4 De smerten fen dyjingen, dy't in oare god
bijeftigje, scille formannichfâldige wirde; ik
scil hjar drankoffers fen bloed net offerje,
noch hjar nammen op myn lippen nimme.
5 De Heare is it diel fen myn erfskip en fen
myn tsjelk.
6 De snoeren binne my yn ljeaflike oarden
fallen, ja in kostber erfskip is mines.
7 Ik scil de Heare loovje, dy't my ried jown
hat; sels by nacht ûnderrjuchtsje my myn
nieren.

8 Ik stel de Heare my oanienwei foar; om’t
Er oan myn rjuchterhân is, scil ik net
wankelje. [pag. 544]
9 Dêrom forblidet him myn herte, en myn
eare jubelet; ek scil myn flêsk feilich wenje.
10 Hwent Jo scille oan it grêf myn siele net
oerlitte, Jo scille net talitte dat jins ginstling it
fordjer sjucht.
11 Jo scille my it libbenspaed bikend meitsje:
blydskip, sêdde foar jins oantlit, ljeaflikheden
yn jins rjuchterhân for ivich!

Psalm 17.

1 In gebet fen David.
Hear nei in rjuchtfeardige, o Heare, slaen myn
smeekjen acht; jow it ear nei myn bidden mei
lippen sûnder bidroch.
2 Lit myn rjucht fen jins oantlit útgean, lit
jins eagen binlikheden oanskôgje.
3 Jo hawwe myn hert hifke, it by nacht
ûndersocht, Jo hawwe my kard, Jo fine neat;
hwet ik ek tink, myn mûle oertrêddet net.
4 Hwet de minsken ek dogge, ik haw, neffens
it wird fen jins lippen, de paden fen ’e
ynbrekkers mijd,
5 myn gongen hâldend yn jins spoaren, dat
myn foetstappen net wankelje scoene.
6 Ik rop Jo an, hwent Jo antwirdzje my, o
God! Hâld jins ear to mines, hear myn reden.
7 Meitsje jins barmhertichheden wûnder, o
Jo, dy’t fen ’e tsjinstanners forlosse hwa’t op
jins rjuchterhân bitrouwe.
8 Bihoedzje my as de apel fen it each,
forbergje my yn it skaed fen jins wjukken,
9 foar it oantlit fen ’e goddeleazen, dy’t my
oerweldigje, fen myn deadsfijannen, dy’t my
bisingelje.
10 Hjar hert hawwe hja sletten, hjar mûle
sprekt op yn drystens.
11 Nou hawwe hja ús gongen bisingele, hja
sette hjar eagen dernei om ús oer ’e groun to
krijen.
12 Hja binne in liuw allyk, dy’t himet om rôf,
en as in jonge liuw, dy’t biskûl sit.
13 Gean oerein, Heare, kom hjar oantlit yn ’e
miette, hou hjar del; rêd myn siele mei jins
swird fen ’e goddeleaze,
14 mei jins hân fen ’e ljue, O Heare, fen ’e
ljue, hwaens diel yn it libben fen ’e wrâld is,
hwaens liif Jo folje mei jins forhoalen skat,
hwaens bern dêr sêd fen wirde en dy litte hjar
oerskot wer nei oan hjar bern.
15 Mar ik scil jins oantlit yn gerjuchtichheit
oanskôgje, by it wekker wirden scil ik my
sêdzje oan jins byld.

Psalm 18.

1 For de kapelmaster. In psalm fen David,
dy’t de wirden fen dit liet ta de Heare spritsen
hat, de deis do’t de Heare him rêdden hie út ’e
hân fen al syn fijannen en út ’e hân fen Saul.
2 Hy sei den: Ik haw Jo ynlik ljeaf, o Heare,
myn sterkte.
3 De Heare is myn rots, en myn stins, en
myn taflecht; myn God, myn rots, dêr’t ik yn
skûlje; myn skild en de hoarn fen myn heil,
myn hege stins.
4 Ik rop de Heare oan dy to priizgjen is, en
wird forlost fen myn fijannen.
5 Bannen fen ’e dea bitizen my, en streamen
fen it fordjer oerfoelen my,
6 bannen fen it grêf wierne om my hinne;
strikken fen ’e dea kamen my foar.
7 Do’t it my eange, rôp ik de Heare oan, en
kriet ta myn God. Hy hearde myn stim út syn
paleis, en myn gerop foar syn oantlit kaem yn
syn earen.
8 Do davere en beve de ierde, en de
grounfêsten fen ’e bergen trillen en skodden,
om’t Er yn grime ûntstiek.
9 Reek gyng op út syn noas, en fjûr friet út
syn mûle; gleone koalen baernden dêrút.
10 En hy bûgde de himel en saeide del, en
tsjusternis wier ûnder syn foetten.
11 En hy ried op in cherub en fleach, ja Hy
dreau op ’e wjukken fen ’e wyn.
12 Tsjusternis makke Er ta syn wiele; om Him
hinne wier syn tinte: tsjuster fen wetter,
wolkekloften.
13 Ut ’e ljochtglâns foar Him dreauwen syn
wolkens foarby, heil en gleone koalen.
14 En de Heare tongere yn ’e himel, en de
Allerheechste joech lûd, heil en gleone koalen.
15 En Hy stjûrde syn pylken út en struide dy
yn it roun, en Hy formannichfâldige de
bliksems en brocht se yn ûnstjûr.
16 En de djippe wetterkolken waerden sjoen,
en de grounfêsten fen ’e wrâld waerden
ûntditsen, fen wegen jins driigjen, o Heare!
fen wegen it blazen fen ’e wyn fen jins noas.

17 Hy stjûrde fen omhegen, Hy naem [pag. 545]
my, Hy helle my op út wide wetters.
18 Hy forloste my fen myn sterke fijân en fen
myn haters, dy't my to mânsk wierne.
19 Hja foelen my oan de deis fen myn ûnk,
mar de Heare wier my ta in stipe;
20 en Hy laette my út yn 'e romte, Hy skoerde
my derút, hwent Hy hie bihagen yn my.
21 De Heare leanne my neffens myn
gerjuchtichheit, Hy joech my werom neffens
de suverens fen myn hannen.
22 Hwent ik haw des Heare wegen hâlden, en
bin net goddeleas fen myn God ôfgien.
23 Hwent al syn rjuchten wierne foar my, en
syn ynsettingen liet ik net fen my wike,
24 mar ik wier oprjucht by Him, en ik wachte
my for myn ûngerjuchtichheit.
25 Sa joech my de Heare werom neffens myn
gerjuchtichheit, neffens de suverens fen myn
hannen, foar syn eagen.
26 By de goedginstige hâlde Jo Jo
goedginstich, by de oprjuchte man hâlde Jo Jo
oprjucht.
27 By de reine hâlde Jo Jo rein, mar by de
forkearde hâlde Jo Jo forkeard.
28 Hwent Jo forlosse it ellindich folk, mar de
hege eagen fornederje Jo.
29 Hwent Jo litte myn lampe skine; de Heare
myn God lit myn tsjusternis opklearje.
30 Hwent mei Jo bistoarmje ik in binde, en
mei myn God spring ik oer in mûrre.
31 Gods wei is folmakke; de rede des Heare is
lottere, Hy is in skyld allegearre dy't op Him
bitrouwe.
32 Hwent hwa is God bûten de Heare, en hwa
is in rots as allinnich ús God?
33 It is God, dy't my mei krêft girdet, en myn
wei folslein makket.
34 Hy makket myn foeten de harten hjarres
allyk, en lit my stean op myn hichten.
35 Hy leart myn hannen de striid, dat myn
earmen de koperen bôge spanne.
36 En Jo hawwe my jown it skyld fen jins heil,
en jins rjuchterhân hat my stipe, en jins
dimmenheit makket my great.
37 Jo hawwe myn foetstap ûnder my de
romte jown, en myn ankels hawwe net
wankele.
38 Ik siet myn fijannen nei en helle hjar yn,
en ik gyng net werom ear't ik hjar fordien hie.
39 Ik sloech hjar, dat hja net wer oerein
komme koenen: hja foelen ûnder myn
foetten.
40 Hwent Jo girden my mei krêft ta de striid;
Jo lieten myn tsjinstanners ûnder my bûge,
41 en Jo joegen my de nekke fen myn
fijannen; en myn haters, dy forneatige ik.
42 Hja rôpen, mar der wier gjin forlosser, ta
de Heare, mar Hy antwirde hjarren net.
43 Do togruzele ik se as stof foar 'e wyn, ik
forwâdde se as slyk fen 'e strjitten.
44 Jo hawwe my rêdden út 'e skelen fen myn
folk; Jo hawwe my set ta in haed fen 'e
heidenen; it folk dat ik net koe, hat my tsjinne.
45 Sa gau't hjar ear fen my hearde, wierne hja
my hearrich; útlanners kroepen foar my,
46 Utlanners falle del, en komme
rydboskjend út hjar stinzen.
47 De Heare libbet! En priizge mei wêze myn
rots, en forhege mei wêze de God fen myn
heil,
48 God dy't my wrake jowt en de folken
ûnder my bringt;
49 dy't my rêdt fen myn fijannen, ja, Jo
forheegje my boppe myn tsjinstanners, Jo
forlosse my fen de man fen it gewelt.
50 Dêrom scil ik Jo, o Heare, loovje ûnder de
heidenen, en jins namme scil ik psalmsjonge,
51 dy't de oerwinningen fen syn kening great
makket, en genede biwiist oan syn Salvling,
oan David en oan syn sied oant yn ivichheit.

PSALM 19.

1 For de kapelmaster. In psalm fen David.
2 De himelen forhelje Gods eare, en it
forwilft forkindiget it wirk fen syn hannen.
3 De dei jubelet de dei sprake ta, en de nacht
docht de nacht kindskip.
4 Sprake is der net, wirden binne der net,
hjar lûd wirdt net heard.
5 Dochs giet hjar tael út oer de hiele ierde,
en hjar reden oant ierdryks einen. Der hat Er
de sinne in tinte opset. [pag. 546]
6 En dy is as in breidgeman, dy't út syn
sliepkeamer komt, sa bliid as in helt om syn
baen to rinnen.
7 Fen himels ein is hjar útgong en hjar
omrin oant de oare ein ta, en neat is forhoalen
foar hjar hjitte.
8 De wet des Heare is folslein, hja forkwikt

de siele; it tsjûgenis des Heare is wis, it jowt de ienfâldige wysheit.
9 De geboaden des Heare binne rjucht, hja forbliidzje it hert; it gebot des Heare is suver, it forljochtet de eagen.
10 De freze des Heare is rein, hja stiet oant yn ivichheit; de rjuchten des Heare binne wierheit, meiinoar binne hja rjuchtfeardich.
11 Hja binne bigearliker as goud, ja as gâns fyn goud, en swieter as hunich en hunichseam.
12 Ek wirdt jins tsjinstfeint dêrtroch formoanne; hjar to hâlden hat in great lean yn.
13 Hwa scoe de ôfdwalingen merke? Sprek my frij fen de forhoalene.
14 Hâld jins tsjinstfeint ek fen moedwillichheden ôf, lit dy net oer my hearskje, den scil ik ûnskildich wêze en rein fen greate oertrêdding.
15 Lit de reden fen myn mûle en de bitinking fen myn hert wolbihaechlik wêze foar jins oantlit, o Heare, myn Rots en myn Forlosser.

PSALM 20.
1 For de kapelmaster. In psalm fen David.
2 Mei de Heare jo forhearre de deis fen 'e binearing; de namme fen Jakobs God mei jo bihoedzje.
3 Hy mei jo help stjûre út it hillichdom en jo stypje út Sion.
4 Hy mei tinke oan al jins spiisoffers en jins brânoffer genedich oannimme.
5 Hy mei jo jaen neffens jins hert, en al jins foarnimmens ta in útfier bringe.
6 Wy scille jubelje yn jins heil, en de findels opstekke yn de namme fen ús God. De Heare mei al jins winsken foltôgje.
7 Nou wit ik dat de Heare syn Salvling forlost; Hy antwirdet him út Syn hillige himel troch heilsdieden fen syn rjuchterhân.
8 Somliken romje op weinen en oaren op hynders, mar wy yn de namme fen 'e Heare, ús God.
9 Hja stroffelje en fâlle, mar wy komme oerein en steane.
10 O Heare, jow de kening heil, en antwirdzje ús de deis fen ús roppen.

PSALM 21.
1 For de kapelmaster. In psalm fen David.
2 O Heare, oer jins krêft forblidet him de kening, en hwet jubelet er heech oer jins help!
3 Jo hawwe him de winsk fen syn herte jown, en it forlangst fen syn lippen hawwe Jo net keard.
4 Hwent Jo komme him yn 'e miette mei seiningen fen it goede; op syn holle sette Jo in kroan fen it fynste goud.
5 Libben hat er Jo om frege; Jo hawwe it him jown: langte fen dagen, ivich en altiten.
6 Great is syn eare troch jins help; glâns en gloarje hawwe Jo op him lein.
7 Hwent Jo sette him ivich ta seining, Jo forbliidzje him mei freugde foar jins oantlit.
8 Hwent de kening bitrout op 'e Heare, en troch de genede fen 'e Allerheechste wankelet er net.
9 Jins hân fynt al jins fijannen, jins rjuchterhân fynt al jins haters.
10 Jo scille hjar meitsje ta in gleone oun, hwennear't Jo tofoaren komme. De Heare scil har forsline, en it fjûr scil hjar fortarre.
11 Jo scille hjar frucht fen 'e ierde fordylgje, en hjar sied út 'e minskebern;
12 as hja kwea tsjin Jo oansette, oanslaggen bitinke, scille hja neat kinne;
13 hwent Jo scille hjar ta in doel stelle, mei jins koarden op hjar oantlit roaije.
14 Forheegje Jo sels, Heare, yn jins krêft, den scille wy sjonge en jins macht mei psalmen loovje.

PSALM 22.
1 For de kapelmaster. Op: It jonge hart fen 'e dage. In psalm fen David.
2 Myn God, myn God, hwerom hawwe Jo my forlitten? Fier fen myn forlossing binne de wirden fen myn tsjirmjen.
3 Myn God, ik rop oer dei, mar Jo [pag. 547] antwirdzje net, en by nacht, mar der is gjin rêst for my!
4 Dochs binne Jo hillich, troanjend op Israëls lofsangen.
5 Op Jo hawwe ús âffears bitroud; hja hawwe bitroud en Jo hawwe hjar útholpen.
6 Ta Jo hawwe hja roppen en binne útrêdden, op Jo hawwe hja bitroud en binne net biskamme.
7 Mar ik bin in wjirm en gjin man, in smaed

fen minsken en forachte by it folk.
8 Allegearre dy't my sjugge, bispotte my; hja stekke de lippe út, hja skodzje mei de holle en sizze:
9 Hy hat it op 'e Heare wintele! lit dy him úthelpe, lit dy him forlosse, hwent Hy hat ommers sin oan him.
10 Ja, Jo binne it, dy't my tein hawwe út 'e skirte; dy't my bitrouwen jown hawwe oan memme boarst.
11 Op Jo bin ik wirpen fen 'e berte ôf; fen memme skirte ôf binne Jo myn God!
12 Wêz den net fier fen my ôf, hwent binearing is deunby, hwent der is gjin helper.
13 In keppel bollen hat my bisingele, Bazan's sterken hawwe my biset.
14 Hja skoerre de bek wiid tsjin my op, in forskoerrende en âljende liuw allyk.
15 As wetter bin ik útstoart, en it hiele biente is my forset; myn hert is as waechs, it is raend mids myn yngewant.
16 Myn kiel is sa droech as in diggel, en de tonge klibbet my oan it forwilft, en Jo lizze my yn it stof fen 'e dea.
17 Hwent hounen hawwe my bisingele, in binde dogeneaten hat my biset; hja hawwe my de hannen en de foetten trochstitsen.
18 Al myn biente scoe ik telle kinne; hja skôgje it, hja sjugge nei my.
19 Hja fordiele myn klean ûnder inoar, en werpe it lot om myn liifdracht.
20 Mar Jo, Heare, wêz net fier ôf; myn Sterkte, haestje Jo om my to helpen.
21 Rêd myn siele fen it swird, myn iennichste út 'e macht fen 'e houn.
22 Forlos my út 'e bek fen 'e liuw, en myn earme út 'e hoarnen fen 'e wâldoksen.
23 Ik scil jins namme myn broerren forkindigje, yn it formidden fen 'e gemeinte scil ik Jo priizgje.
24 Jimme dy't de Heare freezje, priizgje Him, al dû Jakobs sied, earje Him, ja beevje foar Him, al dû Israëls sied.
25 Hwent Hy forachtet noch forfijt de earmoed fen 'e earme; en Hy forberget syn oantlit net foar him, mar as er ta Him ropt, heart Er.
26 Jowes is myn lof yn in greate gemeinte; myn biloften scil ik bitelje yn it bywêzen fen dy't Him freezje.
27 De dimmenen scille ite en sêd wirde; hja scille de Heare priizgje dy't Him siikje. Mei jimme herte libje yn ivichheit!
28 Al ierdryks einen scille der oan tinke en hjar ta de Heare bikeare, en alle slachten fen 'e heidenen scille foar jins oantlit oanbidde.
29 Hwent it keninkryk is fen 'e Heare, en Hy hearsket oer de heidenen.
30 Alle wollêstigen fen 'e ierde scille ite en hilde dwaen, allegearre dy't yn it stof forsinke, scille foar syn oantlit knibbelje; en hwaens siele for Him libbet,
31 dy syn sied scil Him tsjinje. Forhelje fen 'e Heare,
32 de slachten dy't komme, en forkindigje syn gerjuchtichheit it folk, dat berne wirdt, hwent Hy hat it dien.

Psalm 23.
1 In psalm fen David.
De Heare is myn hoeder; ik bin neat brek.
2 Hy lit my rêste yn griene lânsdouwen, Hy fiert my sêftkes oan fredige wetters.
3 Hy forkwikt myn siele, Hy laet my yn it spoar fen 'e gerjuchtichheit om de wille fen syn namme.
4 Al gean ik ek yn in delling fen deads skaed, ik scil gjin kwea freezje, hwent Jo binne by my; jins stok en jins stêf dy fortreastgje my.
5 Jo meitsje my de tafel klear foar de eagen fen myn tsjinstanners; Jo salvje myn holle mei oalje, myn tsjelk rint oer.
6 Kleare goed en genede folgje my al de dagen fen myn libben, en ik scil yn it hûs des Heare wenje yn langte fen dagen.

Psalm 24.
1 In psalm fen David.
De Heare sines is de ierde en hjar folheit, de wrâld en dy't dêryn wenje, [pag. 548]
2 hwent Hy hat se groune op 'e séën en grounfêste op 'e rivieren.
3 Hwa scil klimme op 'e berch des Heare, en hwa scil stean yn syn hillich sté?
4 Dy't rein is fen hannen en suver fen hert, dy't syn siele net set op it idele en dy't net swart mei bidroch.
5 Dy scil seining ûntfange fen 'e Heare, en gerjuchtichheit fen God, syn heil.
6 Dat is it slachte fen dyjingen, dy't nei Him

freegje, dy’t syn oantlit siikje, o Jakob.
7 Heevje de holle, o poarten, ja, heevje jimme, o ivige doarren, dat de kening fen ’e eare yngean mei!
8 Hwa is dochs dy Kening fen ’e eare? De Heare, sterk en helthaftich, de Heare in helt yn ’e striid!
9 Heevje de holle, o poarten, ja, heevje jimme, o ivige doarren, dat de Kening fen ’e eare yngean mei!
10 Hwa is dochs dy Kening fen ’e eare? De Heare der hearskaren, dat is de Kening fen ’e eare. Sela.

Psalm 25.
1 In psalm fen David.
Alef. Ta Jo, o Heare, heevje ik myn siele op.
2 Beth. Myn God, op Jo bitrou ik, lit my net biskamme wirde; lit myn fijannen net oer my jubelje.
3 Gimel. Ja, allegearre dy’t Jo forwachtsje, scille net biskamme wirde; biskamme scille wirde dy’t sûnder reden ôffalle.
4 Daleth. Heare, meitsje my jins wegen bikend, lear my jins paden.
5 Hé. Vau. Lied my yn jins wierheit en lear my, hwent Jo binne de God fen myn heil; Jo forwachtsje ik de hiele dei.
6 Zain. Tink oan jins barmhertichheit, Heare, en oan jins goedginstichheden, hwent dy binne fen ivichheit.
7 Cheth. Tink net oan de sûnden fen myn jonkheit, noch oan myn oertrêddingen; tink oan my neffens jins genede, om de wille fen jins goedens, o Heare!
8 Teth. Goed en rjucht is de Heare; dêrom wiist Er sûnders de wei.
9 Jod. Hy lit de dimmenen wannelje yn it rjucht, en Hy leart de dimmenen syn wei.
10 Kaf. Alle paden des Heare binne genede en trou, hjarren dy’t syn forboun en tsjûgenissen biwarje.
11 Lamed. Om de wille fen jins namme, o Heare, forjow myn ûngerjuchtichheit, hwent dy is great.
12 Mem. Hwa is de man, dy’t de Heare frezet? Hy scil him de wei wize, dy’t er for kar nimme moat.
13 Nun. Syn siele scil fornachtsje yn it goede, en syn sied scil de ierde ervje.
14 Samech. De ynlikheit des Heare is for dyjingen dy’t Him freezje; en syn forboun, om it hjarren bikend to meitsjen.
15 Ain. Myn eagen binne jimmeroan op ’e Heare, hwent Hy scil myn foetten út it net fiere.
16 Pé. Jow Jo nei my en wêz my genedich, hwent ik bin iensum en ellindich.
17 Tsade. Eangsten bistoarmje my it hert; fier my út myn neden.
18 Resch. Sjuch myn ellinde en myn moeite oan, en forjow al myn sûnden.
19 Resch. Sjuch myn fijannen oan, hwent hja formannichfâldigje, en hja haetsje my mei in fûleindigen haet.
20 Schin. Biwarje myn siele en rêd my; lit my net biskamme wirde, hwent ik bitrou op Jo.
21 Thau. Lit oprjuchtens en frommens my bihoedzje, hwent Jo forwachtsje ik.
22 O God, forlos Israël út al syn neden.

Psalm 26.
1 Doch my rjucht, o Heare, hwent yn myn oprjuchtens haw ik wannele, en sûnder wankeljen haw ik op ’e Heare bitroud.
2 Hifkje my, Heare, en ûndersiikje my, kar myn nieren en myn hert.
3 Hwent jins genede is foar myn eagen, en ik wannelje yn jins wierheit.
4 Ik sit net by falske minsken, en mei gnypske ljue gean ik net om.
5 Ik haetsje de gearkomste fen ’e kweadwaners, en by de goddeleazen sit ik net.
6 Ik waskje myn hannen yn ûnskild, en ik gean om jins alter, o Heare,
7 om de stim fen lof hearre to litten en al jins wûndere dieden to forkindigjen.
8 Heare, ik haw ljeaf de went fen jins hûs en it wensté fen jins hearlikheit.
9 Reagje myn siele net wei mei de [pag. 549]
sûnders, noch myn libben mei de mannen fen bloed,
10 yn hwaens hannen skandlik bidriuw is, en hwaens rjuchterhân fol is fen bikeaperij.
11 Mar ik, ik wannelje yn myn oprjuchtens; forlos my en wêz my genedich.
12 Myn foet stiet op in sljuchte baen; ik scil de Heare loovje yn ’e gearkomsten.

Psalm 27.

1 In psalm fen David.
De Heare is myn ljocht en myn heil, hwa scoe ik eangje? De Heare is de stins fen myn libben, fen hwa scoe ik forfeard wêze?
2 Do’t kweadwaners my tonei kamen, myn tsjinstanners en myn fijannen, om myn flêsk to iten, stroffelen hja sels en foelen.
3 Al bilegere my in legermacht, myn herte scoe net eangje; al stie der in oarloch tsjin my op, lykwols bitrou ik.
4 Ien ding haw ik de Heare om frege, dat scil ik siikje, dat ik al myn libbensdagen wenje mocht yn it hûs des Heare, om de ljeaflikens des Heare to oanskôgjen en to ûndersiikjen yn syn timpel.
5 Hwent Hy hâldt my biskûl yn syn hutte de deis fen it kwea, Hy forberget my yn it forhoalene fen syn tinte, Hy forheget my op in rots.
6 En nou scil myn holle forhege wirde boppe myn fijannen, dy’t om my hinne binne, en ik scil yn syn tinte offers fen jubel offerje; ik scil sjonge, ja, psalmsjonge de Heare.
7 O Heare, hear nei myn stimme as ik rop, en wêz my genedich en antwirdzje my.
8 Fen Jo seit myn hert: Siikje myn oantlit! Ik siikje jins oantlit, o Heare.
9 Forbergje jins oantlit net for my, wiis jins tsjinstfeint net yn grime ôf; Jo hawwe my in help west! Fortsjit en forlit my net, o God fen myn heil!
10 Hwent heit en mem hawwe my forlitten, mar de Heare nimt my oan.
11 Lear my, o Heare, jins wei en lied my op it rjuchte paed, om de wille fen myn bispieders.
12 Jow my net oer oan it sin fen myn tsjinstanners, hwent falske tsjûgen steane tsjin my op en blaze gewelt.
13 As ik net leaud hie, dat ik it goede des Heare sjen scoe yn it lân fen ’e libbenen, —!
14 Wachtsje op ’e Heare, wêz sterk, en Hy scil jimme it hert forsterkje. Ja, wachtsje op ’e Heare!

Psalm 28.

1 In psalm fen David.
Ta Jo rop ik, Heare. Myn rots, jow Jo net swijend fen my ôf, dat ik net, as Jo tsjin my swije, dyjingen allyk wird dy’t yn ’e kûle forsinke.
2 Hear nei de stim fen myn smeekjen, as ik ta Jo rop, as ik myn hannen opheevje nei it binnenste fen jins hillichdom.
3 Tôgje my net wei mei de goddeleazen en mei de euveldieders, dy’t fen frede sprekke mei hjar neisten, mar kwea is der yn hjar hert.
4 Jow hjarren neffens hjar dwaen en neffens it kweade fen hjar hânlingen, jow hjarren neffens it wirk fen hjar hannen, leanje hjarren nei’t hja fortsjinne hawwe.
5 Hwent hja slaen de dieden des Heare gjin acht, noch it wirk fen syn hannen. Hy brekt hjar ôf en bout hjar net.
6 Lof sij de Heare, hwent Hy hat de stim fen myn smeekjen heard.
7 De Heare is myn sterkte en myn skyld; op Him hat myn hert bitroud en ik bin holpen. Dêrom jubelet myn hert, en mei myn liet loovje ik Him.
8 De Heare is de sterkte fen syn folk, en de heilstins fen syn Salvling.
9 Forlos jins folk en seingje jins erfdiel en draech hjar oant yn ivichheit.

Psalm 29.

1 In psalm fen David.
Jow de Heare, o himelingen, jow de Heare eare en priis!
2 Jow de Heare de eare fen syn namme, oanbid de Heare yn hillige feestpronk.
3 De stim des Heare is oer de wetters, de God fen ’e eare tongeret; de Heare oer wide wetters.
4 De stim des Heare is mei krêft, de stim des Heare is mei majesteit.
5 De stim des Heare brekt de seders, ja, de Heare brekt de sederbeammen fen ’e Libanon.
[pag. 550]
6 Hy lit de Libanon hippelje as in keal, en de Sirjon als in jonge wâldokse.
7 De stim des Heare hout lôgen fjûr.
8 De stim des Heare lit woastenijen beevje, de Heare lit Kades woastenije beevje.
9 De stim des Heare lit de réën kealje, en ûntbleatet de wâlden, en yn syn timpel seit alles: Eare!
10 De Heare sit oer de floed, ja, de Heare sit, Kening yn ivichheit.
11 De Heare scil syn folk sterkte jaen, de Heare scil syn folk seingje mei frede.

Psalm 30.
1 In psalm. In liet ta ynwijing fen it hûs. Fen David.
2 Ik scil Jo forheegje, Heare, hwent Jo hawwe my úttein, en myn fijannen net oer my forblide.
3 Heare myn God, ik haw ta Jo roppen, en Jo hawwe my genêzen.
4 Heare, Jo hawwe myn siele út it grêf opfierd; Jo hawwe my yn it libben hâlden, dat ik net weisonken bin yn ’e kûle.
5 Psalmsjong de Heare, jimme, syn ginstlingen, en loovje syn hillich oantinken.
6 Hwent in eagenblik is der yn syn grime, mar in libben yn syn goedginstigens; jouns fornachtet it skriemen, mar moarns is der jubel.
7 Ik lykwol sei yn myn foarspoed: Ik scil net wankelje yn ivichheit!
8 Heare, Jo hiene myn berch troch jins goedginstigens fêstset. Jo forbirgen jins oantlit, ik waerd forbjustere.
9 Ta Jo, Heare, rôp ik, en ik smeekte ta de Heare:
10 Hwet gewin is der yn myn bloed, yn myn forsinken yn it grêf? Scil it stof Jo loovje, scil it jins trou forkindigje?
11 Hear, Heare, en wêz my genedich; Heare, wêz my in helper.
12 Jo hawwe myn rouklachte foroare yn in raeidouns, Jo hawwe myn sek losmakke en my mei blydskip girde,
13 dat myn eare Jo psalmsjonge scoe en net swije. Heare, myn God, yn ivichheit scil ik Jo loovje.

Psalm 31.
1 For de kapelmaster. In psalm fen David.
2 Op Jo, o Heare, bitrou ik, lit my net biskamme wirde yn ivichheit, help my út troch jins gerjuchtichheit.
3 Hâldt jins ear nei my, rêd my mei hasten! Wêz my ta in rotsstins, ta in berchfêsting om my to bihâlden.
4 Hwent Jo binne myn rots en myn stins, lied my den en fier my om de wille fen jins namme.
5 Fier my út it net dat hja tomûk my spand hiene, hwent Jo binne myn sterkte.
6 Yn jins hân bitrou ik myn geast; Jo forlosse
my, o Heare, trouwe God!
7 Jo haetsje hwa’t neatige ôfgoaden tsjinje, mar ik bitrou op ’e Heare.
8 Ik scil jubelje en my forbliidzje yn jins genede, om’t Jo myn ellinde oansjoen hawwe en myn siele yn binearing kend,
9 en my net oerlevere hawwe yn fijân’s hân; Jo hawwe myn foetten yn ’e romte set.
10 Wêz my genedich, Heare, hwent it eanget my; fen fortriet is forwirden myn each, myn siele en myn yngewant.
11 Hwent myn libben forkwynt fen drôvenis, en myn jierren fen suchtsjen; myn krêft bijowt hjar troch myn ûngerjuchtichheit, en myn biente tart út.
12 Fen wegen al myn tsjinstanners bin ik in smaed wirden, en binammen myn bûrren en myn kinde in ôfgriis; dy’t my op ’e strjitte sjugge, flechtsje by my wei.
13 In deade allyk bin ik forgetten út it hert; ik bin wirden as in ûnnut fet.
14 Hwent ik hear it gemompel fen ’e mannichte; rounom is it forheardens, om’t hja meiïnoar tsjin my rieplachtsje; hja litte it yn hjarren omgean myn siele to nimmen.
15 Mar op Jo, o Heare, bitrou ik. Ik siz: Jo binne myn God.
16 Myn tiden binne yn jins hân; rêd my út ’e hân fen myn fijannen en fen myn forfolgers.
17 Lit jins oantlit ljochtsje oer jins tsjinstfeint, forlos my troch jins genede.
18 Heare, lit my net biskamme wirde, hwent ik rop Jo oan; lit de goddeleazen biskamme wirde, ht hjar swije yn it grêf.
19 Lit de falske lippen stom wirde, dy’t dryst opsprekke tsjin de rjuchtfeardige, yn heechmoed en forachting.
20 O ho great is net jins goed, dat Jo [pag. 551] weilein hawwe dyjingen dy’t Jo freezje, dat Jo wirke hawwe dyjingen dy’t op Jo bitrouwe, foar de eagen fen ’e minskebern.
21 Jo forbergje hjar yn it forhoalene fen jins oantlit for de leagen fen ’e minsken; Jo hâlde hjar biskûl yn in hutte for it gekreau fen ’e tongen.
22 Priizge sij de Heare, hwent Hy hat syn genede my wûndere great makke yn in sterke stêd.
23 En ik, ik sei yn myn rimpenens: Ik bin ôfsnien foar jins eagen. Mar Jo hearden de

stimme fen myn smeken, do’t ik ta Jo rôp.
24 Hâw de Heare ljeaf, allegearre syn ginstlingen! De Heare hoedet de leauwigen, mar forjildt oermiette hwa’t heechmoed bidriuwt.
25 Wêz sterk, en Hy scil jimme it hert forsterkje, jimme allegearre dy’t op ’e Heare wachtsje.

Psalm 32.
Fen David. In leardicht. Loksillich hwaens oertrêdding forjown, hwaens sûnde biditsen is.
2 Loksillich de minske, hwa’t de Heare de ûngerjuchtichheit net oanrekkenet en yn hwaens geast gjin bidroch is.
3 Do’t ik swei, tarde myn biente út fen myn tsjirmjen de hiele dei.
4 Hwent jins hân wier dei en nacht swier op my, myn moarch foroare as yn ’e gleone simmer.
5 Myn sûnde makke ik Jo bikend en myn ûngerjuchtichheit bidiek ik net; ik sei: Ik scil de Heare myn oertrêddingen bikenne, en Jo, Jo forjoegen de skild fen myn sûnde.
6 Dêrom scil elke ginstling Jo oanbidde yn tiid fen binearing, ja, by it swolpjen fen wetterfloeden sal it him net deare.
7 Jo binne my in skûle; Jo hoedzje my for binearing, Jo bisette my mei jubels fen forlossing.
8 Ik scil dy leare en wize de wei dystû gean moatst; ik scil ried jaen; myn each scil op dy wêze.
9 Wêz net as in hynder, as in ezel sûnder forstân, dat men twingt mei teugel en team, oars komt it net nei dy ta.
10 De goddeleaze hat folle smerten, mar dy’t op ’e Heare bitrout, biset Er mei genede.
11 Forbliidzje jimme yn ’e Heare en jubelje, jimme rjuchtfeardigen, en romje allegearre, oprjuchten fen hert.

Psalm 33.
1 Rjuchtfeardigen, jubelje yn ’e Heare! In lofliet foeget de oprjuchten.
2 Priizgje de Heare mei de siter, psalmsjong Him mei it tsjiensnarich ynstrumint.
3 Sjong Him in nij liet; spylje swiid mei blide klang.
4 Hwent des Heare wird is rjucht, en al syn wirk is trou.
5 Hy hat gerjuchtichheit en rjucht ljeaf; fen des Heare genede is de ierde fol!
6 Troch it wird des Heare binne de himelen makke en troch de amme fen syn mûle hjar hiele hear.
7 Hy forgearret de wetters fen ’e sé as in heap, Hy set oséanen yn skatkeamers.
8 De hiele ierde moat foar de Heare freezje; foar Him moatte alle biwenners fen ’e wrâld eangje.
9 Hwent Hy spriek en it wier; Hy gebea en it stie.
10 De Heare fordocht de rie fen ’e heidenen, Hy brekt de tinzen fen ’e folken.
11 De rie des Heare stiet yn ivichheit, de tinzen fen syn hert fen slachte oant slachte.
12 Loksillich it folk hwa sines God de Heare is, it folk dat Hy him ta in eigendom útkard hat.
13 De Heare skôget út ’e himel en sjucht alle minskebern.
14 Ut syn wenning wei slacht Er alle biwenners fen ’e ierde acht,
15 Hy, dy’t hjar herten allegearre foarme hat, dy’t al hjar wirken biachtet.
16 In kening wirdt net bihâlden troch legermacht, in helt wirdt net rêdden troch greate krêft.
17 It hynder jowt neat ta de oerwinning en it rêdt net troch syn greate sterkte.
18 Sjuch, des Heare each is oer dyjingen dy’t Him freezje, op dyjingen dy’t syn genede forwachtsje,
19 om hjar siele to rêdden fen ’e dea, en om hjar yn it libben to hâlden yn hûngersneed.
[pag. 552]
20 Us siele wachtet op ’e Heare; Hy is ús help en ús skyld;
21 hwent ús hert is bliid yn Him, om’t wy op syn hillige namme bitrouwe.
22 Mei jins genede, o Heare, oer ús wêze, lyk as wy op Jo hoopje.

Psalm 34.
1 Fen David, do’t er him dwylsinnich hâldde foar it oantlit fen Abimélech, dat dy him foartjage en hy him ôfjaen koe.
2 Alef. Ik scil de Heare altyd loovje, syn lof scil oanhâldend yn myn mûle wêze.

3 Beth. Myn siele rommet yn ’e Heare. Lit de
dimmenen harkje en hjar forbliidzje.
4 Gimel. Meitsje de Heare mei my great, en
lit ús meiïnoar syn namme forheegje.
5 Daleth. Ik socht de Heare en Hy antwirde
my en út al myn eangstmen rêdde Er my.
6 He. Wau. Sjuch op Him en strielje fen
bliidskip en jimme oantlit scil net read fen
skamte wirde.
7 Zain. Hjir is in ellindigen ien dy’t rôp en de
Heare hearde, en Hy forloste him út al syn
binearing.
8 Cheth. De ingel des Heare legeret him om
dyjingen hinne dy’t him freezje, en rêdt hjar
út.
9 Teth. Priuw en sjuch, ho goed de Heare is;
loksillich de man dy’t by Him skûlet!
10 Jod. Freezje de Heare, jimme, syn hilligen,
hwent dy’t Him freezje, binne neat brek.
11 Kaf. Jonge liuwen hawwe earmoed en
hûnger, mar dy’t de Heare siikje, binne neat
gjin goed brek.
12 Latned. Kom den, bern, harkje nei my; ik
scil jimme de freze des Heare leare.
13 Mem. Hwa is de man, dy’t it libben lêst,
dy’t dagen ljeafhat om it goede to sjen?
14 Nun. Hoedzje dyn tonge for it kwea en dyn
lippen for ljeagentael.
15 Satnech. Wyk fen it kweade en doch it
goede, siikje de frede en jei dy nei.
16 Ajin. Des Heare eagen binne op ’e
rjuchtfeardigen en syn earen oer hjar kriten.
17 Pé. Des Heare oantlit is tsjin de
kweadwaners, om hjar oantinken fen ’e ierde
to fordylgjen.
18 Tsade. Hja roppe, en de Heare heart, en Hy
rêdt se út al hjar binearing.
19 Kaf. De Heare is de britsenen fen hert
bynei en Hy bihâldt de forsleinen fen geast.
20 Resj. Machtich bine de tsjinrampen fen ’e
rjuchtfeardigen, mar út dy allegearre rêdt him
de Heare.
21 Siin. Hy biwarret al syn biente, gjinien
derfen wordt britsen.
22 Taw. It kwea deadet de goddeleaze; en dy
de rjuchtfeardige haetsje, scille boete.
23 De Heare forlost de siele fen syn
tsjinstfeinten; en dy’t by Him skûlje, scille net
boete.

Psalm 35.
1 Fen David.
Striid, Heare, mei myn bistriders, kamp mei
myn bikampers.
2 Gryp it lytse en it greate skyld, en kom
oerein om my to helpen
3 en ûntbleatsje spear en striidbile tsjin myn
forfolgers! Siz tsjin myn siele: Ik bin dyn heil.
4 Lit biskamme en to skande wirde dy’t myn
siele siikje; lit tobekwike en read fen skamte
wirde dy’t kwea tsjin my bitinke.
5 Lit hjar wirde as tsjêf foar de wyn en des
Heare ingel mei hjar foartdriuwe.
6 Lit hjar wei tsjuster en glêd wirde, en mei
des Heare ingel hjar forfolgje.
7 Hwent sûnder reden hawwe hja in net for
my spand, sûnder reden hawwe hja in kûle
groeven for myn siel.
8 Lit forwoasting oer him komme sûnder dat
er it wit, lit it net, dat er spand hat, himsels
fange; en it fordjer — lit him dêr sels yn falle!
9 Mar myn siele scil jubelje yn ’e Heare, hja
scil hjar forbliidzje yn syn heil.
10 Al myn biente scil sizze: Heare, hwa is Jo
allyk? Dy de ellindige rêdt fen him dy’t sterker
is as hy; ja, de ellindige en earme fen syn
rôver.
11 Falske tsjûgen komme op, hja easkje fen
my hwet ik net wit.
12 Hja forjilde my kwea for goed: birôving fen
myn siel.
13 En ik, do’t hja siik wierne, wier in [pag. 553]
sek myn klaeijing, ik kastijde myn siele mei
fêstjen, en myn gebet kaem werom yn myn
skirte.
14 As hie it myn frjeon, myn broer west, sa
roun ik yn it swart, lyk as ien dy’t rouwet om
syn mem, roun ik der krûm oer.
15 Mar nou’t ik wankelje, binne hja bliid en
hokje gear, hokje hja tsjin my gear as
frjemden, dy’t ik net ken; hja forskoerre en
witte fen gjin ophâlden.
16 Under de dolste drinkers knarse hja oer
my op ’e tosken.
17 Heare, ho lang scille Jo dat oansjen? Rêd
myn siele fen hjar âljen, myn iennichste fen ’e
jonge liuwen.
18 Den scil ik Jo loovje yn in greate gemeinte,
mids in mannichte folk scil ik Jo priizgje.
19 Meije hja hjar net oer my forbliidzje, dy’t

út falskens myn fijannen binne, noch winke mei de eagen, dy’t my sûnder reden haetsje!

20 Hwent it is gjin frede hwet hja sprekke, mar hja bitinke ûndogenske reden tsjin de stillen fen it lân.

21 En hja skoerre de mûle wiid tsjin my op; hja sizze: Haha! ús each hat it sjoen!

22 Jo hawwe it sjoen, Heare; swij net; Heare, wêz net fier ôf!

23 Untweitsje en wird wekker ta myn rjucht, myn God en myn Heare, ta myn pleit.

24 Rjuchtsje my neffens jins gerjuchtichheit, o Heare myn God, en lit se hjar net oer my forbliidzje!

25 Lit se net sizze yn hjar hert: Ha, wy hawwe ús sin! Lit se net sizze: Wy hawwe him forslynd!

26 Lit se biskamme en meiïnoarren read fen skamte wirde, dy’t hjar yn myn kwea forbliidzje, lit se mei skamte en skande klaeid wirde dy ‘t hjar great meitsje tsjin my.

27 Lit hjar jubelje en bliid wêze dy’t in wolbihagen hawwe yn myn gerjuchtichheit, en lit hjar aloan sizze: De Heare mei great wêze, dy’t in wolbihagen hat yn ’e frede fen syn tsjinstfeint.

28 Den scil myn tonge jins gerjuchtichheit forkindigje, de hiele dei jins lof.

Psalm 36.

1 For de kapelmaster. Fen David, de tsjinstfeint des Heare.

2 Yn it ynlikst fen myn herte seit de oertrêdding oangeande de goddeleaze: Der is gjin Godsfreze foar syn eagen,

3 hwent it spegelet him yn ’e eagen, syn sûnde to finen, om to haetsjen.

4 De wirden fen syn mûle binne ûnrjucht en bidroch, hy is der mei ophâlden forstannich to wêzen en goed to dwaen.

5 Hy bitinkt ûnrjucht op bêd; hy jowt him op in wei dy’t net goed is; it kwea forachtet er net.

6 O Heare! jins genede is oant yn ’e himelen, jins trou oant yn ’e wolkens.

7 Jins gerjuchtichheit is as Gods bergen, jins oardielen binne in wide océaen, Heare, Jo bihâlde minsken en bisten.

8 Ho djûr is jins genede net, o God! Dêrom skûlje de minskebern ûnder it skaed fen jins wjukken.

9 Hja sêdzje hjar oan it fette fen jins hûs, en Jo litte hjar drinke út ’e stream fen jins sillichheden.

10 Hwent by Jo is de boarne fen it libben; yn jins ljocht sjugge wy it ljocht.

11 Wreidzje jins genede út oer hjarren dy’t Jo kenne, en jins gerjuchtichheit oer de oprjuchten fen hert.

12 Lit de foet fen ’e heechmoedigen net oer my komme, noch de hân fen ’e goddeleazen my forjeije!

13 Dêr binne de wirkers fen ’e ûngerjuchtichheit fallen, hja binne delstaet en kinne net wer oereinkomme.

Psalm 37.

Fen David.

1 Alef. Wêz net grammoedich op ’e kweadwaners, noch oerginstich op ’e wirkers fen ûnrjucht;

2 hwent as gêrs scille hja skielik ôfsnien wirde, en as griene gêrsssprútsjes scille hja fortoarje.

3 Beth. Bitrou op ’e Heare en doch it goede; biwenje de ierde en weidzje de trou;

4 en formeitsje dy yn ’e Heare; den scil Er dy jaen de winsken fen dyn hert.

5 Gimel. Wintelje dyn wei op ’e Heare en bitrou op Him, Hy scil it wol meitsje,

6 en Hy scil dyn gerjuchtichheit to foaren komme litte as it ljocht, en dyn rjucht as de middei.

7 Daleth. Swij de Heare en forwachtsje [pag. 554] Him; wêz net grammoedich op him hwaens wei foarspoedich is, op in man dy’t kweade foarnimmens útfiert.

8 Hé. Lit stean de grime en forlit de grammoedigens, wird net oerginstich, hwent dêr komt neat fen as kwea.

9 Hwent de kweadwaners scille útroege wirde; mar dy’t de Heare forwachtsje, dy scille de ierde ervje.

10 Vau. En yette in hoartsje en de goddeleaze is der net mear, en dû digerest nei syn plak, mar hy is der net.

11 De dimmenen lykwols scille de ierde ervje, en hjar formeitsje yn geater frede.

12 Sajin. De goddeleaze leit de rjuchtfeardige leagen en hy knarst tsjin him op ’e tosken.

13 De Heare laket om him, hwent Hy sjucht

dat syn dei komt.
14 Cheth. De goddeleazen hawwe it swird litsen en hjar bôge spand, om de ellindige en earme falle to litten, om to slachtsjen de oprjuchten fen wannel.
15 Hjar swird scil yn hjar eigen hert gean en hjar bôgen scille tobritsen wirde.
16 Teth. Better is it earmtlike fen ’e rjuchtfeardige as de oerfloed fen in macht goddeleazen,
17 hwent de earmen fen ’e goddeleazen scille tobritsen wirde, mar de Heare stipet de rjuchtfeardigen.
18 Jod. De Heare ken de dagen fen ’e oprjuchten, en hjar erfskip sal bliuwe yn ivichheit.
19 Hja scille net biskamme wirde yn ’e kweade tiid, en yn ’e dagen fen hûngersneed scille hja sêdde wirde.
20 Kaf. Mar de goddeleazen scille omkomme, en de fijannen des Heare binne as de glâns fen ’e greiden, hja scille weiwirde as reek, ja weiwirde.
21 Lamed. De goddeleaze lient en jowt net werom, mar de rjuchtfeardige is barmhertich en jowt,
22 hwent dy’t Er seinget, scille de ierde eryje, mar dy’t Er forflokt, scille útroege wirde.
23 Mem. Fen ’e Heare wirde immens wegen bifêstige, en Hy hat in wolbihagen yn syn wei.
24 As er falt, bliuwt er net lizzen, hwent de Heare hâldt syn hân.
25 Nun. Ik haw jong west, ek bin ik âld worden, mar nea haw ik de rjuchtfeardige forlitten sjoen, noch syn sied siikjende brea.
26 De hiele dei is er barmhertich en lient, en syn sied is ta seining.
27 Samech. Wyk fen it kweade en doch it goede, en dû scilst wenje yn ivichheit,
28 hwent de Heare hat it rjucht ljeaf en forlit syn ginstlingen net; yn ivichheit wirde hja biwarre, mar it sied fen ’e goddeleazen wirdt útroege.
29 De rjuchtfeardigen scille de ierde ervje en der yn ivichheit op wenje.
30 Pé. De mûle fen ’e rjuchtfeardige forkindiget wysheit, en syn tonge sprekt hwet rjucht is.
31 De wet fen syn God is yn syn hert; syn gongen scille net wankelje.
32 Tsade. De goddeleaze loert op ’e rjuchtfeardige en siket him to deadzjen.
33 De Heare lit him net yn syn hân, en Hy foroardielet him net as er rjuchte wirdt.
34 Kof. Wachtsje op ’e Heare en hâld syn wei, en Hy scil dy forheegje, om de ierde to ervjen; dû scilst de útroeging fen ’e goddeleazen sjen.
35 Resj. Ik seach in goddeleaze, in drysten ien, dy’t him útwreide as in seder fen ’e Libanon;
36 en ik kaem dêr lâns en sjuch, hy wier der net mear; en ik socht him, mar hy wier net to finen.
37 Sjin. Tink om de fromme en sjuch nei de oprjuchte, hwent in man fen frede hat takomst,
38 mar de oertrêdders wirde meiïnoar fordylge, de takomst fen ’e goddeleazen wirdt ôfsnien.
39 Tau. Mar it heil fen ’e rjuchtfeardigen is fen ’e Heare, hjar stins yn ’e tiid fen binearing,
40 en de Heare helpt en forlost hjar, Hy forlost hjar fen ’e goddeleazen en bihâldt hjar, hwent hja skûlje by Him.

Psalm 38.
1 In psalm fen David. Ta in tinkoffer.
2 O Heare, straf my net yn jins grime, en kastij my net yn jins grammoedichheit.
3 Hwent jins pylken binne yn my dreaun, en jins hân is op my delkommen.
4 Der is neat gjin gevens oan myn flêsk fen wegen jins grime, der is gjin rêst yn myn biente fen wegen myn sûnde. [pag. 555]
5 Hwent myn ûngerjuchtichheden geane oer myn holle, as in swiere lêst binne hja my to swier wirden.
6 Myn wounen rûke kwealik en drage fen wegen myn dwaesheit.
7 Ik gean der krûm oer, ik rin der slim roungear fen, de hiele dei rin ik yn ’e rouwe;
8 hwent myn heupen binne fol swolmen, en der is neat gjin gevens oan myn flêsk.
9 Ik bin ûntkrêfte en bjuster forslein, ik âlje it út, mear as it âljen fen in liuw.
10 Heare, foar Jo leit al myn bigearen bleat, en myn suchtsjen is foar Jo net forhoalen.
11 Myn hert keart him om en om, myn krêft hat my forlitten; en it ljocht fen myn eagen elk dat is net by my.

12 Myn frjeonen en myn maten steane in ein fen myn pleach ôf, en myn sibben steane fen fierren;
13 en dy't myn libben siikje, spanne strïkken, en dy't myn kwea siikje, sprekke fen fordjer, en hja bitinke de hiele dei mûklisten.
14 Mar ik bin as in dôven ien; ik hear neat, en as in stommen ien, dy't syn mûle net opdocht.
15 Ja, ik bin as in man, dy't neat heart, en yn hwaens mûle gjin tsjinreden is.
16 Hwent op Jo, Heare, hoopje ik; Jo scille antwirdzje, Heare myn God!
17 Hwent ik sei: Lit se hjar net oer my forbliidzje, en by it wankeljen fen myn foet hjar net great tsjin my meitsje.
18 Hwent ik bin oan it weisinken ta en myn smert stiet aloan foar my.
19 Ja, myn ûngerjuchtichheit biken ik, ik bin bikommere oer myn sûnde.
20 Mar myn fijannen libje, binne machtich, en dy't my sûnder reden haetsje, formannichfâldigje.
21 En dy't kwea for goed forjilde, steane tsjin my om't ik it goede folgje.
22 Forlit my net, o Heare! Myn God, wêz net fier ôf.
23 Haestje Jo om my to helpen, o Heare, myn heil.

PSALM 39.
1 For de kapelmaster. For Jeduthun. In psalm fen David.
2 Ik sei: Ik scil myn wegen achtslaen, dat ik net sûndigje mei myn tonge; ik scil myn mûle in team oandwaen, salang de goddeleaze yette foar my stiet.
3 Ik hâldde my stil en stom; steech swei ik fen it goede, mar myn smert boaze oan.
4 It hert waerd my gleon yn myn binnenst, al suchtsjende baernde it my yn. Do spriek ik mei myn tonge:
5 Heare, doch my myn ein to witten, en hokker de miette fen myn dagen is, dat ik witte mei, ho forgonklik ik bin.
6 Sjuch, in pear hânbré hawwe Jo myn dagen set, en myn libbensdûr is suver neat foar Jo; ja, ta kleare idelheit is ider minske steld.
7 In skaedbyld suver allyk wânnelt de minske om; allegearre idelheit is it hwet hja biskreppe; men tôget skatten byinoar en wit net hwa't it nei him nimme scil.
8 En nou, hwer wachtsje ik op, o Heare? Myn hope, dy is op Jo.
9 Forlos my fen al myn oertrêddingen; meitsje my de dwaes net ta in smaed.
10 Ik bin stom wirden, ik scil myn mûle net opdwaen, hwent Jo hawwe it dien.
11 Nim jins pleach fen my ôf, ik forgean troch de krêft fen jins hân.
12 Kastije Jo de minske mei straffen om de ûngerjuchtichheit, den litte Jo syn skientme forwirde as de mot; ja, elk minske is idelheit. Sela.
13 Hear, O Heare, myn gebet, en harkje nei myn roppen; swij net ta myn triennen, hwent ik bin in frjemdling by Jo, in bywenner, lyk as al myn âffears.
14 Hâld jins each fen my ôf, dat ik opfleurje mei ear't ik fortsjuch en der net mear bin.

PSALM 40.
1 For de kapelmaster. In psalm fen David.
2 Forwachte, forwachte haw ik de Heare, en Hy hat Him oer my nige en myn roppen heard;
3 en Hy hat my út 'e kûle fen it fordjer, út wiette en weaze ophelle, en myn foetten op in rots set; Hy hat myn gong fêst makke.
4 En Hy hat my in nij liet yn 'e mûle jown, in lofsang for ús God; mannichten [pag. 556] sjugge it en freezje en bitrouwe op 'e Heare.
5 Loksillich de man dy't de Heare ta syn bitrouwen set, en him net jowt nei heechmoedigen en ljeagentsjinners.
6 Jo, o Heare myn God! hawwe jins wûnders en jins tinzen oan ús formannichfâldige — neat kin by Jo lykje. Woe ik it forkindigje en útsprekke, it is to folle om it to forheljen.
7 Slachtoffer en spiisoffer haegje Jo net; Jo hawwe my de earen iepenboarre, brânoffer en sûndoffer easkje Jo net.
8 Do sei ik: Sjuch, ik kom; yn 'e boekrol stiet it my foarskreaun.
9 Jins wolbihagen to dwaen, o myn God, is myn forlangst, en jins wet is yn it binnenst fen myn yngewant.
10 Ik forkindigje gerjuchtichheit yn in greate gemeinte; sjuch, myn lippen bidimje ik net; Heare, Jo witte it.

11 Jins gerjuchtichheit bidek ik net mids myn herte; fen jins wierheit en jins heil sprek ik; jins genede en jins trou forbergje ik net yn in greate gemeinte.
12 Jo, o Heare! scille jins barmhertichheden my net ûnthâlde; lit jins genede en jins trou my aloan bihoedzje.
13 Hwent tsjinrampen net to tellen bisingelje my, myn ûngerjuchtichheden hawwe my efterhelle en ik ken net sjen; hja binne machtiger as de hierren fen myn holle; en it hert bijowt my.
14 Mei it Jo haegje, o Heare, my to forlossen; haestje Jo, Heare, om my to helpen.
15 Lit hjar meiinoar biskamme en read fen skamte wirde dy't myn siele siikje to fornielen! Lit hjar tobek wike en to skande wirde dy't sin hawwe oan myn kwea.
16 Lit forfeard wêze fen wegen hjar skande, dy tsjin my sizze: Haha!
17 Lit yn Jo jubelje en hjar forbliidzje allegearre dy't Jo siikje; lit de ljeafhawwers fen jins heil aloan sizze: Great is de Heare!
18 En ik, ellindige en earme, de Heare tinkt oan my! Myn help en myn rêdder binne Jo; o myn God! tôvje net.

### Psalm 41.

1 For de kapelmaster. In psalm fen David.
2 Loksillich, dy't him mei in earmen ien ôfjowt: de Heare scil him rêdde de deis fen it kwea.
3 De Heare scil him biwarje en yn it libben hâlde, hy scil lokkich wêze op ierde. Jo scille him ek net oerjaen oan it sin fen syn fijannen.
4 De Heare scil him ta in stipe wêze op it siikbêd; syn hiele leger foroarje Jo, as er siik is.
5 Ik sei: O Heare! wêz my genedich; genêz myn siele, hwent ik haw tsjin Jo sûndige.
6 Myn fijannen sprekke kwea fen my: Honear scil er stjerre en syn namme forgean?
7 En as immen komt om my to sjen, den sprekt er ljeagen, syn hert garret him ûnrjucht; hy giet der op út, hy sprekt derfen.
8 Al myn haters mompelje meïïnoar tsjin my, hja bitinke kwea tsjin my, sizzende:
9 De skande klibbet him oan en nou't er leit, scil er net wer oerein komme.
10 Sels myn neiste frjeon, dêr't ik op bitroude, dy't myn brea iet, hat de hakke tsjin my opheve.
11 Mar Jo, o Heare, wêz my genedich en help my oerein en ik scil it hjarren forjilde.
12 Hjir wit ik oan dat Jo in bihagen yn my hawwe, nou't myn fijân net oer my jubelet.
13 Hwent my oangeande, Jo hâlde my fêst yn myn oprjuchtens, en Jo stelle my foar jins oantlit yn ivichheit.
14 Lof zij de Heare, de God fen Israël, fen ivichheit en oant yn ivichheit! Amen, ja amen.

### Psalm 42.

1 For de kapelmaster. In leardicht fen Korachs bern.
2 Lyk as in hart smachtet nei de wetterstreamen, sa smachtet myn siele nei Jo, o God!
3 Myn siele toarstget nei God, nei de libbene God! Honear scil ik yngean en foar Gods oantlit sjoen wirde?
4 Myn triennen binne my ta spize dei en nacht, om't hja de hiele dei tsjin my sizze: Hwer is dyn God?
5 Hjir wol ik oan tinke en myn siele [pag. 557] yn my útstoarte, ho't ik plichte to pylgerjen mei de skare, hjar nei Gods hûs laette, mei in stim fen jubel en lof — in feesthâldende mannichte!
6 Hwet bûchstû dy del, o myn siele! en bist ûnrêstich yn my? Hoopje op God, hwent ik scil Him yette loovje, de forlossing fen myn oantlit en myn God!
7 O myn God, myn siele bûcht hjar del yn my, dêrom tink ik oan Jo út it lân fen 'e Jordaen en de Hennon, fen it lytse berchtme.
8 Floed ropt ta floed by it rûzjen fen jins wetterfallen; al jins baren en jins weagen binne oer my hinnegien.
9 Oerdei scil de Heare syn ginst gebiede, en nachts scil syn liet by my wêze, in gebet ta de God fen myn libben.
10 Ik scil sizze tsjin God: Myn rots, hwerom forjitte Jo my? Hwerom rin ik yn 'e rouwe fen wegen fijâns binearing?
11 Mei in deastek yn myn biente húnje my myn tsjinstanners, as hja de hiele dei tsjin my sizze: Hwer is dyn God?
12 Hwet bûchstû dy del, o myn siele! en hwet bist ûnrêstich yn my? Hoopje op God, hwent ik scil him yette loovje — de mannichfâldige

forlossing fen myn oantlit en myn God.

Psalm 43.
1 Doch my rjucht, o God! en pleitsje myn pleit tsjin in ûnbarmhertich folk; forlos my fen ûnearlike en ûnrjuchtfeardige minsken.
2 Hwent Jo binne de God fen myn sterkte: hwerom forstjitte Jo my? Hwerom rin ik, aloan yn ’e rouwe fen wegen fijâns binearing?
3 O, skik jins ljocht en jins wierheit, dat dy my liede; dat hja my bringe nei jins hillige berch en nei jins wenten,
4 en dat ik komme mei ta Gods alter, ta de God fen myn jubeljende blydskip, en Jo loovje kin mei de siter, o God, myn God!
5 Hwet bûchstû dy del, o myn siele! en hwet bist ûnrêstich yn my? Hoopje op God, hwent ik scil Him yette loovje — de mannichfâldige forlossing fen myn oantlit en myn God.

Psalm 44.
1 For de kapelmaster. Fen Korachs bern. In oertinking.
2 O God! wy hawwe it mei ús earen heard, ús âffears hawwe it ús forhelle: Jo hawwe in wirk wirke yn hjar dagen, yn ’e dagen fen alearen.
3 Jo hawwe mei eigen hân folken fordreaun, mar hjar plante; Jo hawwe naesjes teistere, mar hjar hawwe Jo útwreide.
4 Hwent hja hawwe it lân net mei it swird woun, en hjar earm hat hjarren gjin oerwinning jown, mar jins rjuchterhân en jins earm en it ljocht fen jins oantlit, hwent Jo hiene in wolbihagen yn hjarren.
5 Jo! Jo wierne it, myn Kening, o God, dy’t Jakobs forlossingen gebea.
6 Mei Jo stjitte wy ús tsjinstanners del, mei jins namme forwâdzje wy dy tsjin ús opsteane.
7 Hwent it is net op myn bôge dat ik bitrou, en myn swird jowt de oerwinning net,
8 mar Jo hawwe ús forlost fen ús tsjinstanners, en ús haters hawwe Jo biskamme makke.
9 Yn God romje wy de hiele dei en jins namme scille wy loovje yn ivichheit.
10 En dochs hawwe Jo ús forstaet en to skande makke, en Jo binne net optein mei ús legerskaren.
11 Jo lieten ús wike for ’e fijân, en ús haters hawwe hjar forrike mei bút.
12 Jo joegen ús oer as slachtfé, en forstruiden ús ûnder de heidenen.
13 Jo forkochten jins folk for gjin priis, en Jo makken gjin winst mei hjar keapsom.
14 Jo stelden ús ta in smaed for ús bûrren, ta in spot en hún for ús omkriten.
15 Jo meitsje ús ta in sprekwird ûnder de heidenen, ta in skodholjen ûnder de folken.
16 Myn skande stiet de hiele dei foar my, en de skamte fen myn oantlit bidekt my,
17 om de stimme fen ’e huner en lasterder, fen wegen de fijân en de wraeksuchtige.
18 Dat is ús allegearre oerkommen, en dochs binne wy Jo net forgetten, noch jins forboun ûntrou wirden.
19 Us hert is net ôffallich wirden en ús trêdden binne net fen jins paed ôfdoarme,
20 en dochs hawwe Jo ús forwâdde yn [pag. 558]
in oarde fen draken en ús mei it skaed fen ’e dea biditsen.,
21 As wy de namme fen ús God forgetten wierne, en ús hannen útstitsen hiene nei in frjemde god,
22 scoe God dat net trochgrounje? Hwent Hy wit de forhoalenheden fen it hert!
23 Mar om Jo wirde wy de hiele dei deade, wy wirde oanmirken for slachtskiep.
24 Wird wekker! Hwerom scoene Jo sliepe, Heare? wird wekker! Forstjit ús net jimmeroan!
25 Hwerom scoene Jo jins oantlit forbergje, ús ellinde en ús binearing forjitte?
26 Hwent ús siele leit roungear yn it stof, ús liif klibbet oan ’e ierde.
27 Gean oerein! Kom ús to help, en forlos ús om de wille fen jins genede!

Psalm 45.
1 For de kapelmaster. Op: Leeljes. Fen Korachs bern. In oertinking. In liet fen ljeafde.
2 It herte trillet my fen goede wirden; ik siz myn dicht foar in kening; myn tonge is de pinne fen in feardich skriuwer.
3 Ljeaflik binne Jo boppe alle minskebern, minlikens is útstoart op jins lippen; dêrom hat God jo for ivich seinge.
4 Girdzje jins swird oan ’e heup, o helt! jins majesteit en hearlikheit!
5 Haw heil! Ryd út for de saek fen wierheit,

dimmenheit en gerjuchtichheit! En lit jins
rjuchterhân jo wûndere dingen leare.
6 Jins pylken binne skerpe — folken falle
ûnder Jo — hja geane kenings fijannen yn it
hert.
7 Jins troan, o God, is ivich en altyd, jins
keningsstêf is in rjuchtlike stêf.
8 Jo hawwe gerjuchtichheit ljeaf en haetsje
goddeleazens. Dêrom hat God, jins God, jo
salve mei freugde-oalje boppe jins maten.
9 Jins klean binne allegearre myrrhe, aloë en
kassia! Ut elpenbienen paleizen forbliidzje jo
de snaren.
10 Keningsdochters binne yn jins
pronkjuwielen. De keninginne stiet oan jins
rjuchterhân yn goud fen Ofir.
11 Harkje, o dochter, en sjuch, en hâld dyn
ear nei him, en forjit dyn folk en dyn heite
hûs.
12 Hwent de kening bigeart dyn skientme,
hwent hy is dyn hear, fal nim to foet.
13 En Tyrus dochter komt mei jeften, de
ryksten fen it folk smeke om dyn ginst.
14 De keningsdochter is kleare hearlikheit
ynwindich; fen goudtrie binne hjar klean.
15 Yn prachtich bûnt wirdt hja ta de kening
laet; jongfammen efter hjar, hjar spylfammen
wirde ta Jo brocht.
16 Hja wirde laet mei blydskip en jubel; hja
geane it paleis fen 'e kening yn.
17 Yn jins âffears plak scille jins soannen
wêze, jo scille hjar ta foarsten sette yn it hiele
lân.
18 Jins namme scil ik yn oantinken bringe fen
slachte oant slachte. Dêrom scille de folken Jo
loovje ivich en altyd.

PSALM 46.
1 For de kapelmaster. Fen Korachs bern. Mei
sopraenstimmen. In liet.
2 God is ús in taflecht en sterkte; Hy is
heechlik bifoun in help yn binearingen.
3 Dêrom eangje wy net, al skoddet de ierde,
en al swypkje de bergen yn it hert fen 'e séën.
4 Lit hjar wetters brûzje en skûmje; lit de
bergen beevje fen hjar balstjûrigens! Sela.
5 In stream is der, hwaens tûken de
Godsstêd forbliidzje, it hillichdom fen de
wenten des Allerheechste.
6 God is yn hjar formidden, hja scil net
wankelje; God scil hjar helpe yn 'e
moarnsdage.
7 Folken skreauden, keninkriken wankelen;
Hy joech syn lûd; de ierde raende wei.
8 De Heare der hearskaren is mei ús, de God
fen Jakob is ús in sterke stins. Sela.
9 Kom, oanskôgje des Heare dieden, Him,
dy't wûnders stelt op ierde;
10 dy't de oarloggen bistillet oant ierdryks
einen, de bôge tobrekt en de spear stikken
slacht, de weinen mei fjûr forbaernt.
11 Lit wêze, en wit, dat Ik God bin, heech
ûnder de folken, heech op 'e ierde!
12 De Heare der hearskaren is mei ús, [pag. 559]
de God fen Jakob is ús in sterke stins. Sela.

PSALM 47.
1 For de kapelmaster. Fen Korachs bern. In
psalm.
2 Al jimme folken, klap yn 'e hannen; jûchje
God mei jubeljend lûd.
3 Hwent de Heare, de Allerheechste, is
freeslik, in great kening oer 'e hiele ierde.
4 Hy brocht folken ûnder ús, en naesjes
ûnder ús foetten.
5 Hy keas ús ús erfskip út, de hearlikheit fen
Jakob, dy't Er ljeafhat. Sela.
6 God fart op yn jubel, de Heare yn
bazuneklank.
7 Psalmsjong God, psalmsjong, psalmsjong
ús Kening, psalmsjong!
8 Hwent God is kening oer 'e hiele ierde;
psalmsjong in oertinking.
9 God regearret oer de heidenen, God sit op
syn hillige troan.
10 De foarsten fen 'e folken komme gear, it
folk fen Abrahams God; hwent de skylden fen
'e ierde binne God sines. Hy is heech
forheven!

PSALM 48.
1 In liet. In psalm fen Korachs bern.
2 De Heare is great en heech to priizgjen yn
'e stêd fen ús God, syn hillige berch,
3 Ljeaflike hichte, freugde fen 'e hiele ierde,
berch Sion, it hege Noarden, de stêd fen 'e
greate Kening!
4 God yn hjar paleizen stiet bikend for in
sterke stins.
5 Hwent sjuch, de keningen spanden gear,

teagen mei-inoarren op,
6 hja seagen — mei forstommen hja, hja wierne forbjustere, hja stouden foart,
7 beving taestte hjar dêr oan, smert as in bernjende.
8 Mei in stoarm út it Easten forbrekke Jo de skippen fen Tarsis.
9 Lyk as wy heard hawwe, sà sjugge wy it nou yn 'e stêd des Heare der hearskaren, yn 'e stêd fen ús God: God hâldt hjar steande oant yn ivichheit. Sela.
10 Wy oertinke, o God, jins genede yn it formidden fen jins timpel.
11 Lyk as jins namme is, o God! sa is jins lof oant ierdryks einen; jins rjuchterhân is fol gerjuchtichheit.
12 Sions berch is bliid, Juda's dochters jubelje fen wegen jins oardielen.
13 Gean Sion om, tsjuch der yn it roun om hinne, tel syn toerren,
14 skôgje syn bolwirken, pylgerje troch syn paleizen, om de neiteam to forheljen,
15 dat God hjirre ús God is ivich en altijd; Hy scil ús liede troch de dea hinne.

PSALM 49.
1 For de kapelmaster. In psalm. Fen Korachs bern.
2 Hear dit, alle folken, hâld it ear dernei, alle wrâldbiwenners,
3 sa minskebern as hearebern, beide ryk en earm.
4 Myn mûle scil wize learingen sprekke, en de oertinking fen myn hert is forstân.
5 Ik scil myn ear hâlde nei in spreuk, ik scil myn riedling iepenje mei de harp.
6 Hwerom scoe ik eangje yn kweade dagen, as de ûngerjuchtichheit fen myn bileagers my bisingelet,
7 fen hjarren dy't op hjar goed bitrouwe en op hjar greate rykdom romje?
8 Lykwols, gjinien kin himsels loskeapje, noch God syn losjild jaen;
9 de lospriis fen syn siele is to heech, en hy moat der for ivich mei ophâlde,
10 scil er jimmeroan foartlibje en it fordjer net sjen.
11 Hwent hy sjucht: wizen stjerre; de dwaes en de ûnforstân komme beide om en litte oaren hjar goed nei.
12 De grêven binne hjar hûs for ivich, hjar went fen slachte oant slachte; hja hawwe de lannen nei hjar nammen neamd,
13 mar de minske mei al syn oansjen bliuwt net; hy is it fé allyk, dat forgiet.
14 Dat is de wei fen dy't op hjar sels bitrouwe en fen hjar neiteam dy't hjar wirden meistimme.
15 As skiep wirde hja yn it grêf set; de dead weidet hjar, hja farre streekrjucht yn 'e bidelte. Moarn de dei -- hjar stal is forsliten; it grêf is hjar went
16 Mar God scil myn siele loskeapje út 'e macht fen it grêf, hwent Hy scil my opnimme. Sela.
17 Haw gjin noed, as immen ryk wirdt, as de hearlikheit fen syn hûs great wirdt,
18 hwent hy nimt by syn stjerren neat mei, syn hearlikheit folget him net. [pag. 560]
19 Al priist er himsels lokkich by syn libben, al lovet men dy, om't it dy goed giet,
20 dû scilst komme by dyn âffears slachte; oant yn ivichheit scille hja it ljocht net sjen.
21 De minske mei al syn oansjen bliuwt net; hy is it fé allyk, dat forgiet.

PSALM 50.
1 In psalm fen Asaf.
God, de Heare God sprekt en ropt de ierde fen sinne opgong oant sinne ûndergong.
2 Ut Sion, de folsleinens fen 'e skientme, komt God tofoaren yn ljochtglâns.
3 Hy komt, ús God, en swijt net! Fortarrend fjûr giet foar Him út, en om Him hinne beart de stoarm.
4 Hy ropt ta de himel dêr boppe, en ta de ierde, om syn folk to rjuchtsjen.
5 Forgearje My myn ginstlingen, dy't myn forboun ûnder offers makke hawwe.
6 En de himelen forkindigje syn gerjuchtichheit, hwent God dy is rjuchter. Sela.
7 Hear, myn folk, hwent Ik wol sprekke; Israël, hwent Ik wol tsjin dy tsjûgje: Ik bin God, dyn God.
8 Net om dyn offers bistraf Ik dy, hwent dyn brânoffers binne aloan foar My.
9 Ik hoech gjin okse út dyn hûs to nimmen noch bokken fen dyn stallen;
10 hwent al it djierte fen it wâld is mines, de

beesten op myn bergen by tûzenen.
11 Ik ken alle fûgelt fen ’e bergen, en hwet him wart yn it fjild is mines.
12 As ik honger hie, Ik scoe it dy net sizze, hwent mines is de wrâld en hjar folheit.
13 Scoe Ik bolleflêsk ite of bokkebloed drinke?
14 Offerje God tank, en bitelje de Allerheechste dyn biloften.
15 En rop My oan de deis fen ’e binearing: Ik scil dy útrêdde, en dû scilst My earje.
16 Mar tsjin de goddeleaze seit God: Hwet hastû myn ynsettingen op to lêzen, en nimst myn forboun yn dyn mûle,
17 wylstû de tucht hatest en myn wirden efter dy smytst?
18 Astû in tsjeaf sjuchst, giestû mei him en mei de troubrekkers is dyn diel.
19 Dyn mûle stekstû yn it kweade, en dyn tonge keppelet bidroch.
20 Dû giest sitten, tsjin dyn broer sprekstû kwea, de soan fen dyn mem jowst oanstjit.
21 Sokke dingen dochstû, en Ik swij; dû mienst, Ik bin lyk as dû! Ik scil dy straffe en it dy alles op oarder foar eagen stelle.
22 Forstean dochs, jimme godforgettenen, dat Ik jimme net forskoer, en gjinien rêd.
23 Dy tank offeret, scil My earje, en dy’t syn wei rjucht hâldt, him scil Ik Gods heil sjen litte.

Psalm 51.
1 For de kapelmaster. In psalm fen David,
2 do’t de profeet Nathan by him west hie, nei’t er ta Bathséba kommen wier.
3 Wêz my genedich, o God, neffens jins ljeafde, dylgje myn oertrêddingen út, neffens de greatens fen jins erbarming.
4 Waskje my tige fen myn ûngerjuchtichheit, en reinigje my fen myn sûnde.
5 Hwent ik ken myn oertrêddingen, en myn sûnde is jimmeroan foar my.
6 Tsjin Jo, Jo allinnich haw ik sûndige, en dien hwet kwea is yn jins eagen, dat Jo kinne rjuchtfeardich wêze yn jins sprekken, rein yn jins rjuchtsjen.
7 Sjuch, yn ûngerjuchtichheit bin ik berne, en yn sûnde hat myn mem my ûntfinzen.
8 Sjuch, Jo hawwe in wolbihagen oan wierheit yn it binnenst, en yn it forhoalene meitsje Jo my wysheit bikend.
9 Untsûndigje my mei hyzop, en ik scil rein wêze; waskje my, en ik scil witer wêze as snie.
10 Lit my freugde en bliidskip hearre; lit it biente jubelje, dat Jo tobrizele hawwe.
11 Forbergje jins oantlit for myn sûnden, en dylgje al myn ûngerjuchtichheden út!
12 Skep my in rein hert, o God, en jow yn myn binnenst in nije, fêste geast.
13 Forwerp my net fen jins oantlit en nim jins hillige Geast net fen my. [pag. 561]
14 Jow my werom de bliidskip oer jins heil en lit in firdige geast my stypje.
15 Den scil ik oertrêdders jins wegen leare, dat de sûnders hjar ta Jo bikeare.
16 Forlos my fen bloedskild, o God, God fen myn heil, dat myn tonge jubelje mei fen jins gerjuchtichheit.
17 Heare, iepenje myn lippen, en lit myn mûle jins lof forkindigje.
18 Hwent Jo hawwe gjin sin oan slachtoffers, oars scoe ik dy jaen; brânoffers haegje Jo net.
19 Gods offers binne in britsen geast; in britsen en forslein hert forachtsje Jo net, o God.
20 Doch yn jins myldens Sion goed, bou Jeruzalems mûrren op.
21 Den scille Jo rjuchte offers haegje, brânoffer en in fol offer; den scille hja hoarnfé offerje op jins alter.

Psalm 52.
1 For de kapelmaster. In oertinking fen David,
2 do’t Doëg, de Edomyt, kommen wier en Saul forhelle en sein hie: David is by Achimélech yn ’e hûs kommen.
3 Hwet birommestû dy yn it kweade, dû helt? Gods ginst dûrret dochs de hiele dei!
4 Dyn tonge bileit ûnheil, as in flimich, forriederlik skearmes.
5 Dû hast it kweade ljeaver as it goede, de ljeagen as gerjuchtichheit to sprekken. Sela.
6 Dû hast ljeaf alle wirden fen fordjer, in tonge fen bidroch.
7 God scil dy ek ôfbrekke for ivich, Hy scil dy oangripe en dy út dyn tinte helje, en dy ûntwoartelje út it lân fen ’e libbenen. Sela.
8 En de rjuchtfeardigen scille it sjen en freezje, en hja scille om him laeitsje, sizzende:
9 Sjedêr de man, dy’t God net stelde ta syn

sterkte, mar bitroude op syn greate rykdom, tidige op syn skatten.
10 Mar ik scil wêze as in griene olivebeam yn Gods hûs; ik bitrou op Gods genede ivich en altyd.
11 Yn ivichheit scil ik Jo loovje, hwent Jo hawwe it dien; en ik scil hoopje op jins namme, hwent hy is goed for jins ginstlingen.

Psalm 53.
1 For de kapelmaster. Op: De sykte fen. In oertinking fen David.
2 De dwaes seit yn syn hert: Der is gjin God. Fordoarn, in ôfgriis meitsje hja hjar dieden; gjinien is der dy't goed docht.
3 De Heare skôget út 'e himel del op 'e minskebern, om to sjen oft der ien forstannich is, dy't nei God freget.
4 Allegearre binne hja ôfwykt, meiïnoar binne hja fordoarn wirden; der is nimmen dy't goed docht, ek net ien.
5 Hawwe den alle wirkers fen 'e ûngerjuchtichheit gjin omtinken, dy't myn folk opite as ieten hja brea, en de Heare net oanroppe?
6 Dêr binne hja forfeard wirden mei forfeardens, wylst der gjin forfeardens wier, hwent God hat it biente fen dyn binearders forstruid; dû hast hjar to skande makke, hwent God hat se forwirpen.
7 Och, mocht Israëls forlossing út Sion komme! As God it lot fen syn folk omkeart, den scil Jakob jubelje, Israël scil him forbliidzje.

Psalm 54.
1 For de kapelmaster. Mei snaerynstruminten. In oertinking fen David,
2 do't de Sifiten kommen wieren en tsjin Saul sein hienen: Hat David him net by ús forbirgen?
3 O God! Forlos my troch jins namme, en doch my rjucht troch jins macht.
4 O God! Hear myn gebet, hâld de earen nei de reden fen myn mûle.
5 Hwent frjemden steane tsjin my op, en tyrannen siikje myn siele; hja stelle hjarren God net foar eagen. Sela.
6 Sjuch, God is my in helper, de Heare is ûnder dyjingen dy't myn siele stypje.
7 Hy scil myn bispieders it kwea forjilde; roegje hjar út yn jins trou.
8 Réfirdich scil ik Jo offerje; ik scil jins namme, o Heare, loovje, hwent dy is goed,
9 hwent út alle binearing hat dy my rêdden, en myn each hat sjoen op myn fijannen. [pag. 562]

Psalm 55.
1 For de kapelmaster. Mei snaerynstruminten. In oertinking fen David.
2 Hâld, o God, it ear nei myn gebet, en forbergje Jo net for myn smeekjen.
3 Harkje nei my en antwirdzje my; ik sink wei yn myn klacht en bin ûnrêstich,
4 om de stim fen 'e fijân, fen wegen it geskreau fen 'e goddeleazen, hwent hja bringe ûnheil oer my, en yn grime bistokelje hja my.
5 Myn hert krimpt wei yn myn binnenst, en de skrik fen 'e dead is op my fallen.
6 Eangstme en beving komt oer my, en ôfgriis bidekt my.
7 En ik siz: Och, hwa jowt my wjukken as in dou? den scoe ik foartfleane en weibliuwe.
8 Sjuch, ik scoe fier foartflechtsje, ik scoe yn 'e woastenije oernachtsje. Sela.
9 Ik scoe my haestje nei in skûlplak for stoarmwyn en needwaer.
10 Fortiizje, Heare, fordiel hjar sprake, hwent ik sjuch gewelt en skeel yn 'e stêd.
11 Dei en nacht dogge hja de rounte op hjar mûrren, wylst der ûngerjuchtichheit en oerlêst yn hjar formidden is.
12 Fordjer is binnen yn hjar en mûklist en bidroch wykt net fen hjar strjitte.
13 Hwent it is gjin fijân dy't my hunet, ik scoe it drage, it is myn hater net dy't him great tsjin my makket, ik scoe my for him forbergje,
14 mar dû, o minske, myn gelikens, myn frjeon en myn goekinde,
15 wy, dy't meiinoar omgyngen yn swiete mienskip, mids it folk wannelen yn Gods hûs.
16 Mocht de dea hjarren oerfalle, mochten hja libben yn it grêf sinke, hwent tsjoedens is yn hjar went, yn hjar binnenst.
17 Mar ik, ik rop ta God, en de Heare scil my forlosse.
18 Jouns en moarns en middeis wol ik kleije en suchtsje, en Hy scil myn stim hearre.
19 Hy forlost myn siele yn frede fen de striid tsjin my, hwent mei mannichten binne hja

tsjin my.
20 God scil hearre en hjarren antwirdzje; ja, Hy dy't fen âlds troanet, Sela, om't by hjarren gjin foroaring is en hja God net freezje.
21 Hy slacht syn hannen oan dyjingen, dy't frede mei him hawwe, hy ûnthilliget syn forboun.
22 Syn mûle is glêdder as bûter, mar syn hert is oarloch, syn wirden binne sêfter as oalje, mar it binne bleate swirden.
23 Werp dyn soarch op 'e Heare, en Hy scil dy ûnderhâlde; Hy scil yn ivichheit net talitte, dat de rjuchtfeardige wankelet.
24 Mar Jo, o God, scille hjar weisinke litte yn 'e djipte fen it fordjer, mannen fen bloed en bidroch bringe hjar dagen net op 'e helte; mar ik bitrou op Jo.

PSALM 56.
1 For de kapelmaster. Op: Dou fen fiere terebinten. Fen David. In lytsdicht, do't de Filistinen him grepen hiene to Gath.
2 Wêz my genedich, o God, hwent minsken forwâdzje my; de hiele dei binearet my de bistrider.
3 Myn bispieders forwâdzje my de hiele dei; hwent mannichten bistride my bitter.
4 De deis dat ik eangje, bitrou ik op Jo.
5 Troch God scil ik syn wird priizgje; ik bitrou op God; ik scil net eangje; hwet scoe flêsk my dwaen?
6 De hiele dei fordraeije hja myn wirden; al hjar bitinksels binne tsjin my, ta myn kwea.
7 Hja boskje gear, hja forbergje hjar, hja bispiede myn gongen, loerende suver op myn siele.
8 Scoene hja om sa'n ûngerjuchtichheit ûntkomme? Stoart de folken del yn grime, o God!
9 Jo hawwe myn omdoarmingen teld; liz myn triennen yn jins flesse; binne hja net yn jins register?
10 Den scille myn fijannen tobek wike de deis dat ik rop. Dit wit ik, dat God foar my is.
11 Troch God scil ik it wird priizgje, troch de Heare scil ik it wird priizgje.
12 Ik bitrou op God, ik scil net eangje; hwet scoe in minske my dwaen?
13 Op my, o God, binne jins biloften; ik scil Jo lofoffers bitelje. [pag. 563]
14 Hwent Jo hawwe myn siele rêdden fen 'e dea, — ek myn foet net fen oanstjit, om foar Gods oantlit to wanneljen yn it libbensljocht?

PSALM 57.
1 For de kapelmaster. Op: Fordjer net. Fen David. In lytsdicht, do't er foar Sauls oantlit flechte yn 'e spelonk.
2 Wêz my genedich, o God, wêz my genedich, hwent myn siele skûlet by Jo en yn it skaed fen jins wjukken nim ik myn taflecht, oant it fordjer foarby is.
3 Ik rop ta God, de Allerheechste, ta God, dy't it for my folbringt.
4 Hy scil út 'e himel stjûre en my forlosse, to skande meitsjend dy't my forwâddet. Sela. God scil syn genede en syn trou stjûre.
5 Mei myn siele liz ik midden yn 'e liuwen, kweastokers, minskebern hwaens tosken spearen en pylken binne, en hjar tonge in skerp swird.
6 Forheegje Jo boppe de himelen, o God, jins hearlikheit oer de hiele ierde.
7 Hja hawwe in net spand for myn gongen, myn siele is forbûke; hja hawwe in kûle groeven for myn oantlit; hja binne der midden yn fallen. Sela.
8 Myn hert is forsterke, o God, myn hert is forsterke; ik scil sjonge en psalmsjonge.
9 Weits op, myn eare! Weits op, dû harp en siter! Ik wol yn 'e dage weitsje.
10 Ik scil Jo loovje ûnder de folken, o Heare, Jo psalmsjonge ûnder 'e naesjes,
11 hwent jins genede is great oant de himelen en jins trou oant de wolkens.
12 Forheegje Jo boppe de himelen, o God, jins hearlikheit oer 'e hiele ierde.

PSALM 58.
1 For de kapelmaster. Op: Fordjer net. Fen David. In lytsdicht.
2 Sprekke jimme wierliken rjucht, jimme goaden? Oardielje jimme binlik, jimme minskebern?
3 Ja, yn it hert wirkje jimme ûngerjuchtichheden, op ierde weage jimme it gewelt fen jimme hannen ôf.
4 De goddeleazen binne ôffallich fen 'e berte ôf; de ljeagensprekkers op 'e doele fen 'e memmeskirte ôf.

5 Hja binne forgiftich as forgiftige slangen,
as in dôve njirre, dy't syn ear tastoppet,
6 dy't net heart nei de stim fen 'e bilêzer, fen
'e tsjoender, kindich yn tsjoendersspreuken.
7 O God, brek hjarren de tosken út 'e mûle,
brek de jonge liuwen de slachtosken út, o
Heare!
8 Lit hjar forgean as wetter dat weirint; as
jong gêrs dat ôfsnien wirdt;
9 as in slak, dy toraent ûnder it krûpen; as in
misberte, dy't de sinne net sjoen hat.
10 Ear't jimme potten de toarnstrûk
fornimme, scil Er hjarren weistoarmje as
toarne en strûk.
11 De rjuchtfeardige scil him forbliidzje, as er
de wrake sjucht; hy scil syn foetten waskje yn
'e goddeleaze syn bloed.
12 En de minsken scille sizze: Dochs is der
frucht for de rjuchtfeardige, dochs is der in
God, dy't rjucht docht op 'e ierde.

Psalm 59.

1 For de kapelmaster. Op: Fordjer net. Fen
David. In lytsdicht, do't Saul stjûrd hie, en hja
op syn hûs pasten, om him to deadzjen.
2 Rêd my fen myn fijannen, o myn God!
Biskermje my fen 'e wirkers fen
ûngerjuchtichheit, en forlos my fen 'e
mannen fen bloed.
4 Hwent sjuch, hja bileagje myn siele,
sterken boskje tsjin my gear: it is myn
oertrêdding net, noch myn sûnde, o Heare.
5 Tsjin in ûnskildige rinne hja stoarm en
risse hjar út. Weitsje op, my yn 'e miette, en
sjuch!
6 Ja, Jo Heare, God der hearskaren,
ûntweitsje om oer al dy heidenen bisiking to
dwaen; wêz gjinien fen hjarren genedich, dy
trouweleas ûngerjuchtichheit bidriuwe. Sela.
7 Alle jounen komme hja werom, hja bylje as
hounen en doarmje troch de stêd.
8 Sjuch, hja smeule mei hjar mûle, swirden
binne op hjar lippen, hwent hwa scoe it
hearre?
9 Mar Jo, Heare, Jo laitsje om hjar, Jo spotte
mei al dy heidenen.
10 Myn sterkte, fen Jo wol ik psalmsjonge,
hwent God is myn sterke stins. [pag. 564]
11 Myn genedige God komt my yn 'e miette;
God lit my op myn bispieders sjen.
12 Deadzje har net, dat myn folk it net forjitte
mei; lit hjar omdoarmje troch jins macht, en
lit se fen boppen delkomme, o Heare, ús
skyld.
13 Dat hja om de sûnde fen hjar mûle, om it
wird fen hjar lippen finzen wirde yn hjar
heechmoed, en om de flok en om de ljeagen,
dy't hja forhelje.
14 Fordylgje hjar yn grammoedigens,
fordylgje se dat hja der net mear binne, en lit
hjarren witte, dat God hearsket yn Jakob, ja,
oant ierdryks einen. Sela.
15 Mar alle jounen komme hja werom, hja
bylje as hounen en doarmje troch de stêd.
16 Hja bringe alles yn ûnstjûr om to iten; as
hja net sêd wirde, gromje hja.
17 Mar ik scil fen jins sterkte sjonge en alle
moarnen jubelje oer jins genede, hwent Jo
binne my in stins, en in taflecht de deis dat it
my eang is.
18 Fen Jo, o myn sterkte, wol ik psalmsjonge,
hwent God is myn stins, myn genedige God.

Psalm 60.

1 For de kapelmaster. Op: Leelje fen
tsjûgenis. In lytsdicht; ta learing; fen David,
2 do't er striden hie mei Aram Naharaim en
Aram Soba, en Joab op 'e nij Edom forsloech
yn 'e Sâltdelte, toalve tûzen man.
3 O God, Jo hawwe ús forstaet, ús útinoar
skoerd, Jo hawwe grammoedich west, kom
wer ta ús.
4 Jo hawwe it lân skodde, it spjalte: genêz
syn brekken, hwent it wankelet.
5 Jo hawwe ús folk hirde dingen sjen litten,
Jo hawwe ús swimelwyn drinke litten.
6 Jo hawwe dyjingen dy't Jo freezje in banier
jown, om to flechtsjen for de bôge. Sela.
7 Dat jins biminden rêdden wirde meije,
forlos troch jins rjuchterhân en antwirdzje ús.
8 God hat spritsen yn syn hillichdom. Ik wol
jubelje, ik wol Sichem fordiele en de delling
fen Sukkoth útmiette.
9 Gilead is mines, en Manasse is mines, en
Efraïm is de helm fen myn holle, Juda is myn
skepter.
10 Moab is myn waskbekken, op Edom smyt
ik myn skoech, oer Palestina myn jubeljende
rop.
11 Hwa scil my bringe yn in fêste stêd? Hwa

scil my liede oant yn Edom?
12 Binne Jo it net, o God, dy't ús forstaet hiene, en net útteagen, o God, mei ús legerskaren?
13 Jow ús help tsjin de fijân, hwent minske help is idelheit.
14 Yn God scille wy dieden dwaen, en Hy scil ús tsjinstanners forwâdzje.

PSALM 61.
1 For de kapelmaster. Mei snaerynstruminten. Fen David.
2 Hear myn smeekjen, o God, harkje nei myn gebet!
3 Fen ierdryks einen rop ik ta Jo, wylst myn hert him bijowt; lied my op in rots, my to heech.
4 Hwent Jo binne myn taflecht, in sterke toer tsjin de fijân.
5 Ivichheden wol ik yn jins tinte toevje; ik wol skûlje yn it forhoalene fen jins wjukken. Sela.
6 Hwent Jo, o God, hawwe myn biloften heard; Jo hawwe it erfskip jown fen hjarren dy't jins namme freezje.
7 Doch dagen by de kenings dagen; lit syn jierren wêze as fen slachte oant slachte!
8 Mei er ivich troanje foar Gods oantlit! Biskik genede en trou, dat dy him hoedzje.
9 Den scil ik jins namme psalmsjonge yn ivichheit, om myn bilofte dei oan dei to biteljen.

PSALM 62.
1 For de kapelmaster. Op: Jeduthun. In psalm fen David.
2 Ja, myn siele is stil ta God; fen Him is myn heil.
3 Ja, Hy is myn rots en myn heil, myn stins, ik scil amper wankelje.
4 Holang scille jimme oanstoarmje op in man? allegearre gebear meitsje, as hwennear't in sket ynbûgd, in mûrre omtreaun wirdt?
5 Ja, hja rieplachtsje om him fen syn hichte ôf to stjitten; ljeagen is hjar wille; [pag. 565]
mei hjar mûle seingje hja, mar mei hjar binnenst flokke hja. Sela.
6 Ja, wêz stil ta God, myn siele, hwent fen Him is myn forwachting.
7 Ja, Hy is myn rots en myn heil, myn stins; ik scil net wankelje.
8 By God is myn heil en myn eare; myn sterke rots, myn taflecht is yn God.
9 Bitrou altiten op Him, o folk; stoart jimme hert út foar syn oantlit! God is ús in taflecht. Sela.
10 Ja, idelheit binne de minskebern, ljeagen de greate ljue. Op 'e skealjens geane hja de hichte yn, meiinoarren lichter as idelheit.
11 Bitrou net op gewelt, bou gjin idele forwachting op rôf! As de rykdom oanwint, set it hert der net op.
12 Ien ding hat God spritsen, twaris haw ik it heard: dat God sines de macht is.
13 En by Jo, o Heare, is genede; hwent Jo forjilde in elk neffens syn wirk.

PSALM 63.
1 In psalm fen David, do't er yn 'e woastenije fen Juda wier.
2 O God, Jo binne myn God, Jo siikje ik; myn siele toarstget nei Jo, myn flêsk smachtet nei Jo as in toar, forskroeid lân, sûnder wetter.
3 Sà sjuch ik yn it hillichdom nei Jo út, om to oanskôgjen jins macht en hearlikheit.
4 Hwent jins genede is better as it libben, myn lippen moatte Jo loovje.
5 Sà scil ik Jo myn libben priizgje, yn jins namme myn hannen opheevje.
6 As fen fet en moarch wirdt myn siele sêdde, en mei jubeljende lippen lovet myn mûle.
7 Ek op bêd tink ik oan Jo, en nachts weitsjend, mimerje ik oer Jo,
8 hwent Jo hawwe my in help west en yn it skaed fen jins wjukken jubelje ik.
9 Myn siele klibbet Jo oan, jins rjuchterhân steunt my.
10 Mar hja, dy't myn siele siikje, binne for it grêf, hja scille komme yn 'e ûnderste djipten fen 'e ierde.
11 Men scil hjar oerjaen oan 'e macht fen it swird; hja scille in bút wirde fen 'e foksen.
12 Mar de kening scil him yn God forbliidzje, in elk dy't by Him swart, scil romje, hwent de mûle fen 'e ljeagensprekkers scil stoppe wirde.

PSALM 64.
1 For de kapelmaster. In psalm fen David.

2 Hear myn stimme, o God, yn myn kleijen; hoedzje myn libben for fijâns skrik.
3 Forbergje my for de oanslach fen ’e kweadwaners, for it gewrot fen ’e euveldieders,
4 dy’t hjar tonge slypje as in swird, hjar pylk oanlizze: in bitter wird!
5 om yn it forhoalene de oprjuchte to reitsjen; ûnforwachts reitsje hja him, en eangje net.
6 Hja sterkje hjar sels foart yn tsjoede dingen, hja rekkenje it út, ho’t hja tomûk strikken sette scille; hja sizze: Hwa sjucht der nei om?
7 Mei snoad oerliz tinke hja ûngerjuchtichheden út: Wy binne klear! In moai bitocht plan! Ja, allemans binnenst en herte is djip.
8 Dêr rekket God hjar mei in pylk, ûnforwachts komme hjar slaggen
9 en hjar tonge lit hjar stroffelje oer hjarsels. In elk, dy’t hjar sjucht, skodhollet,
10 en alle minsken freezje, en forkindigje Gods wirk, en slagge syn dwaen acht.
11 De rjuchtfeardige scil him forbliidzje yn ’e Heare, en op Him bitrouwe, en alle oprjuchten fen hert scille hjar biromje.

PSALM 65.
1 For de kapelmaster. In psalm fen David. In liet.
2 Jo komt de lofsang ta, o God, yn Sion; en Jo scil de bilofte bitelle wirde.
3 Jo hearre it gebet, ta Jo scil alle flêsk komme.
4 Ungerjuchtige dingen wierne ús oermânsk, mar Jo, Jo forsoenje ús oertrêddingen.
5 Loksillich dy’t Jo útkieze en noegje om yn jins foarhôven to wenjen. Wy wolle ús sêdzje oan it goede fen jins hûs, it hillige fen jins paleis.
6 Wûndere dingen antwirdzje Jo ús yn gerjuchtichheit, o God fen ús heil, bitrou-[pag. 566]-wen fen al ierdryks einen en fen ’e fierste strânnen.
7 Dy’t de bergen fêst set troch syn krêft, bigirde dat Er is mei macht.
8 Dy’t it brûzjen fen ’e séën bistillet, it brûzjen fen hjar weagen, en it woelen fen ’e folken,
9 dat dy’t de úteinen biwenje, feezje for jins teikens; Jo litte de útgongen fen ’e moarn en de joun jubelje.
10 Jo bisiikje it lân en laevje it, Jo meitsje it swide ryk! In Godsstream fol wetter! Jo litte syn nôt opsjitte, ja, Jo litte it ryp wirde.
11 Jo meitsje syn fûrgen wiet, Jo sljuchtsje syn kluten; mei fleagen rein meitsje Jo it iepen; Jo seingje syn gewaechs.
12 Jo kroane it jier fen jins goedens, en jins foetstappen drippe fen fet.
13 De greiden fen ’e woastenije drippe, en de klingen girdzje hjarsels mei jubel.
14 De greiden binne klaeid mei keppels, en de dellingen binne ditsen mei nôt, hja jubelje; ek sjonge hja.

PSALM 66.
1 For de kapelmaster; in liet; in psalm. Jubelje foar God, dû hiele ierde.
2 Psalmsjong de eare fen syn namme, meitsje syn lofsang hearlik!
3 Siz ta God: Ho wûnder is jins wirk! Om de greatens fen jins krêft krûpe jins fijânnen foar Jo.
4 Lit de hiele ierde Jo oanbidde en Jo psalmsjonge; lit hjar jins namme psalmsjonge. Sela.
5 Kom en sjuch Gods dieden: wûnder docht er oan de minskebern.
6 Hy hat de sé foroare yn it droege; hja binne rinnende troch de rivier gien; dêr hawwe wy ús yn Him forblide.
7 Hy hearsket ivich troch syn macht; syn eagen hâlde de wacht oer de heidenen. Lit de ôffalligen hjarsels net forheegje. Sela.
8 Loovje, o folken, ús God, en lit lûd syn lof hearre,
9 dy’t ús siele yn it libben stelt en ús foet net wankelje lit.
10 Hwent Jo hawwe ús hifke, o God! Jo hawwe ús lottere lyk as men silver lotteret.
11 Jo hawwe ús yn it net reitsje litten, in swiere lêst op ús rêch lein.
12 Jo hawwe minsken oer ús holle ride litten; wy binne troch wetter en troch fjûr gien, mar Jo hawwe ús útfierd yn ’e romte.
13 Ik kom mei brânoffers yn jins hûs, ik bitelje Jo myn biloften,

14 dy't myn lippen utere hawwe en myn mûle
útspritsen hat, do't it my eang wier.
15 Brânoffers fen moarchbeesten offerje ik Jo
mei reekwirk fen rammen; hoarnfé en bokken
meitsje ik ta. Sela.
16 Kom, harkje, en lit my forhelje, jimme
allegearre dy't God freezje, hwet Hy oan myn
siele dien hat.
17 Mei myn mûle rôp ik ta Him, en lofsang
wier ûnder myn tonge.
18 As ik yn myn hert ûngerjuchtichheit op it
each hawn hie, scoe de Heare net heard
hawwe.
19 Mar né, God hat heard, Hy hat harke nei
de stim fen myn gebet.
20 Priizge sij God, dy't myn gebet en syn
genede net by my weikeard hat.

PSALM 67.
1 For de kapelmaster. Mei
snaerynstruminten. In psalm. In liet.
2 Mei God ús genedich wêze en ús seingje;
mei Er syn oantlit oer ús ljochtsje litte. Sela.
3 dat men op 'e ierde jins wei kenne scil,
ûnder alle heidenen jins heil.
4 De folken scille Jo, o God, loovje, de folken
allegearre scille Jo loovje.
5 De naesjes scille hjar forbliidzje en jubelje,
om't Jo de folken rjuchtfeardich rjuchtsje, en
de naesjes op 'e ierde, dy liede Jo. Sela.
6 De folken scille Jo, o God, loovje; de folken
allegearre scille Jo loovje.
7 De ierde jowt hjar gewaechs; God, ús God,
scil ús seingje.
8 God scil ús seingje; en ierdryks einen scille
Him allegearre freezje.

PSALM 68.
1 For de kapelmaster. Fen David. In psalm.
In liet.
2 God giet oerein; syn fijannen stouwe
útinoar, en syn haters flechtsje foar syn
oantlit. [pag. 567]
3 Lyk as reek weidriuwt, driuwe hja wei, lyk
as waechs for it fjûr, forgeane de goddeleazen
foar Gods oantlit.
4 Mar de rjuchtfeardigen forbliidzje hjar, hja
jubelje foar Gods oantlit, hja formeitsje hjar
fen blidens.
5 Sjong God, psalmsjong de namme, heegje
de wegen op for Him, dy troch de flakke
fjilden rydt, hwaens namme is Heare, en
jubelje foar syn oantlit.
6 In heit fen wezen en rjuchter fen
widdowen is God yn syn hillige went.
7 God bringt iensumen ta in húsgesin, laet
finzenen út yn wolfeart, mar ôffalligen wenje
yn it woaste.
8 O God, do't Jo útteagen foar it oantlit fen
jins folk, do't Jo dêrhinne trêdden troch de
wyldernis,
9 skodde de ierde, ek dripten de himelen
foar Gods oantlit — dat is Sinaï — foar it
oantlit fen God, de God fen Israël.
10 Mei in mylde rein bisprinzgen Jo, o God,
jins erfdiel en do't it mêd wier, hawwe Jo it
sterke.
11 Jins keppel wenne dêr; Jo soargen yn jins
goedens for de ellindige, o God!
12 De Heare joech in wird; great wier de skare
frouljue dy't goêtynge brocht:
13 De legerkeningen flechtsje, flechtsje, en
hja dy thús bleaun is, dielt de bút.
14 Do't jimme leine twisken de féstâllen,
wierne de wjukken fen 'e dou oerditsen mei
silver en hjar slachpinnen mei it ljochtgrien
fen goud!
15 Do't de Almachtige dêr de keningen
forsille, foel der snie op 'e Salmon.
16 Gods berch is in heechkoppige berch, in
Bazansberch.
17 Hwerom sjugge jimme, o heechkoppige
bergen, oeginstich nei de berch, dy't God
útkard hat ta syn went? Ja, de Heare scil dêr
wenje oant yn ivichheit.
18 Gods weinen binne tsjientûzenen,
tûzenkear tûzenen. De Heare is fen Sinaï
kommen yn it hillichdom.
19 Jo binne opfearn yn 'e hichte, Jo hawwe
finzenen meifierd; Jo hawwe jeften nommen
ûnder de minsken, ja, ek oerhearrigen om dêr
to wenjen, o Heare God.
20 Priizge sij de Heare, dei oan dei draecht Er
ús. Dy God is ús heil. Sela.
21 Dy God is ús in God fen forlossingen en de
Heare Heare hat útkomst tsjin 'e dea.
22 Ja, God spjalt de kop fen syn fijannen, de
rûge hollekrún fen dyjinge dy't yn syn skild
foartlibbet.
23 De Heare hat sein: Ut Bazan scil Ik

werombringe, Ik scil werombringe út ’e djipten fen ’e sé,
24 dat dyn foet baeije mei yn it bloed, de tonge fen dyn hounen hjar diel krije fen ’e fijannen.
25 Hja hawwe jins optochten sjoen, o God, de optochten fen myn God, myn Kening, yn it hillichdom.
26 Foarop geane sjongers, efter snarespylders, middenyn jongfammen slaende de trommen.
27 Loovje God yn ’e gearkomsten, de Heare, jimme dy’t binne út Israëls boarne.
28 Dêr binne Benjamin, de lytse, hjar oanfierder, de foarsten fen Juda by skaren, de foarsten fen Sebulon, de foarsten fen Naftali.
29 Gebied, O God, jins sterkte! Sterkje, o God, hwet Jo oan ús wirke hawwe!
30 Om jins timpel to Jeruzalem scille de keningen Jo jeften bringe.
31 Driigje it djierte fen it reid, de keppel bollen mei de keallefolken, en dy’t him ûnderwerpt mei silverstikken! Forsilje de folken, dy’t hâlde fen oarlogjen!
32 Ealljue scille út Egypte komme, Kusj scil syn hannen útstekke ta God.
33 Jimme keninkriken fen ’e ierde, sjong God, psalmsjong de Heare. Sela.
34 Him, dy’t rydt yn ’e ivige himel der himelen. Sjuch, Hy jowt mei syn stimme in machtich lûd.
35 Jow God de macht, hwaens heechheit is oer Israël en hwaens sterkte yn ’e boppeste wolkens.
36 Jo binne, o God, to freezjen út jins hillichdom; Israëls God, dy’t it folk sterkte jowt en krêften. Priizge sij God.

Psalm 69.

1 For de kapelmaster. Op: Leeljes. Fen David.
2 Forlos my, o God, hwent de wetters binne oan de siel ta kommen.
3 Ik sink wei yn grounleaze modder, dêr’t men net stean kin; ik bin yn djippe wetters rekke, en de floed oerstjalpet my. [pag. 568]
4 Ik bin wirch fen myn roppen, myn kiel is heas, myn eagen bijowe hjar fen it wachtsjen op myn God.
5 Dy’t my sûnder reden haetsje, binne machtiger as de hierren fen myn holle; dy’t sûnder reden my fijannich, my fordylgje wolle, binne ûntelber; sa moat ik weromjaen hwet ik net rôve haw.
6 O God, Jo witte fen myn dwaesheit, en myn skilden binne for Jo net forhoalen.
7 Lit troch my net biskamme wirde dy’t op Jo hoopje, o Heare, Heare der hearskaren! Lit troch my net to skande wirde dy’t Jo siikje, o Israëls God.
8 Hwent om Jo draech ik smaed, bidekt skande myn oantlit;
9 Ik bin myn broerren in frjemd wirden, en in ûnbikenden ien myn memme soannen;
10 hwent de iver for jins hûs hat my fortard, en de smaed fen dy’t Jo smaedzje is op my fallen.
11 En hwennear’t yn it fêstjen myn siele it útskriemde, waerd it my ta smaed.
12 En as ik in sek ta myn klaeijing makke, waerd ik hjarren ta in sprekwird.
13 Dy’t yn ‘e poarte sitte, hawwe it oer my, en ek de dronkemanslieten.
14 Mar my oangeande, myn gebet is ta Jo, o Heare! Der is in tiid fen wolbihagen, o God, antwirdzje my yn ‘e greatens fen jins genede, yn ‘e trou fen jins heil.
15 Rêd my út it slyk, en lit my net weisinke; lit my rêdden wirde fen myn haters út ‘e wetterkolken.
16 Lit de wetterfloed my net oerstreame, en de djipte my net forsline, en lit de saed syn mûle net oer my tadwaen.
17 Antwirdzje my, o Heare, hwent jins genede is goed; sjuch my oan neffens de greatens fen jins barmhertichheden;
18 en forbergje jins oantlit net for jins tsjinstfeint, hwent it eanget my; antwirdzje my mei hasten.
19 Kom myn siele binei, forlos hjar, meitsje my frij om de wille fen myn fijannen.
20 Jo witte myn smaed en myn skande en myn skamte, foar Jo is al myn binearing.
21 Smaed hat my it herte britsen, en ik fortwivelje; en ik haw hope op meilijen, mar omdôch, en op treasters, mar haw se net foun.
22 En hja hawwe my galle ta spize jown, en for de toarst hawwe hja my yettik to drinken jown.
23 Lit hjar tafel foar hjar oantlit ta in strik

wirde, en hjar feestmiellen ta in falstrik.
24 Lit hjar eagen tsjuster wirde, dat hja net sjugge, en lit hjar heupen aloan wankelje.
25 Stoart jins grammoedigens oer hjar út en lit de gleonens fen jins grime hjar oantaeste.
26 Lit hjar kamp woast wirde, lit der yn hjar tinten gjin biwenner wêze.
27 Hwent hja forfolgje dy't Jo slein hawwe, en forgreatsje de smert fen dy't Jo woune hawwe.
28 Doch skild ta hjar skild, en lit hjar net komme yn jins gerjuchtichheit.
29 Lit hjar útdylge wirde út it boek fen it libben en net opskreaun wirde mei de rjuchtfeardigen.
30 Mar ik bin ellindich en yn smert; lit jins heil, o God, my forheegje.
31 Ik wol Gods namme priizgje mei in liet, en Him greatmeitsje mei tanksizzing;
32 en it scil de Heare oannimliker wêze as hoarnfé, as beesten mei hoarnen en hoeven.
33 De dimmenen sjugge it en forbliidzje hjar; jimme dy't God siikje, lit jimme herte libje.
34 Hwent de Heare harket nei de earmen en forachtet syn finzenen net.
35 Lit himel en ierde Him priizgje, de séën en al hwet dêryn wrimelet.
36 Hwent God scil Sion forlosse en Juda's stêdden bouwe; en hja scille dêr wenje en it yn erflik bisit nimme;
37 en it sied fen syn tsjinstfeinten scil it ervje, en de ljeafhawwers fen syn namme scille dêryn wenje.

PSALM 70.
1 For de kapelmaster. Fen David. Ta it tankoffer.
2 Mei it Jo haegje, o God, my to forlossen; haestje Jo, Heare, om my to helpen.
3 Lit hjar mei inoarren biskamme en [pag. 569] read fen skamte wirde, dy't myn siele siikje. Lit hjar tobekwike en to skande wirde, dy't nocht hawwe oan myn kwea.
4 Lit forfeard wêze fen wegen hjar skande, dy tsjin my sizze: Haha!
5 Lit yn Jo hjar forbliidzje en jubelje allegearre dy't Jo siikje; lit de ljeafhawwers fen jins heil aloan sizze: Great is de Heare!
6 Mar ik bin ellindich en earm, o God, haestje Jo ta my! Myn help en myn rêdder binne Jo; o myn God, tôvje net!

PSALM 71.
1 Op Jo, o Heare, bitrou ik, lit my net biskamme wirde yn ivichheit.
2 Rêd my troch jins gerjuchtichheit en bifrij my, hâld jins ear nei my en forlos my.
3 Wêz my ta in rots om dêryn to wenjen, om dêr aloan yn to gean; Jo hawwe hjitten my to forlossen, hwent Jo binne myn rots en myn stins.
4 Myn God, rêd my út 'e hân fen 'e goddeleaze, út 'e hân fen 'e kweadwaners en hearskers.
5 Hwent Jo binne myn forwachting, Heare Heare, myn bitrouwen fen bern ôf.
6 Op Jo haw Ik steund fen 'e berte ôf, fen memme skirte ôf binne Jo myn úthelper; myn lof is aloan fen Jo.
7 For folle bin ik in wûnder, mar Jo binne myn sterke taflecht.
8 Myn mûle is fol fen jins lof, de hiele dei fen jins rom.
9 Forstjit my net op myn âlde dei, forlit my net, as myn krêft forgiet.
10 Hwent myn fijannen hawwe it oer my, en dy't op myn siele loere, rieplachtsje mei inoarren,
11 sizzende: God hat him forlitten, forfolgje en gryp him, hwent der is gjin rêdder.
12 O God, wêz net fier fen my ôf; myn God, haestje Jo om my to helpen.
13 Lit biskamme en to skande wirde, dy't myn siele fijannich binne; lit mei smaed en skande oerditsen wirde, dy't myn kwea siikje.
14 Mar ik scil altiten hoopje en al jins lof noch greater meitsje.
15 Myn mûle scil jins gerjuchtichheit forhelje, de hiele dei jins heil, hwent ik wit der gjin miette fen.
16 Ik scil komme yn 'e machtige dieden des Heare Heare; ik scil jins gerjuchtichheit yn oantinken bringe, jowes allinne.
17 O God, Jo hawwe my leard fen bern ôf, en oant nou ta forkindigje ik jins wûnders,
18 en ek yn 'e âlderdom en griisheit, o God, forlit my net, oant ik it kommende slachte jins earm forkindige haw, de hiele neiteam jins macht.
19 Ek is jins gerjuchtichheit, o God, oant yn 'e hichte; Jo, dy't greate dingen dien hawwe, o God, hwa is Jo allyk?

20 Jo, dy’t my folle binearingen en tsjinrampen sjen litten hawwe, scille my wer libben meitsje, en my wer ophelje út ’e kolken fen ’e ierde.
21 Jo scille myn greatheit formannichfâldigje en my fen alle kanten fortreaste.
22 Ek scil ik Jo loovje op it ynstrumint fen ’e harp, jins trou, o myn God! Jo wol ik psalmsjonge op ’e siter, o Hillige fen Israël.
23 Myn lippen scille jubelje, as ik Jo psalmsjonge scil, en myn siele, dy’t Jo forlost hawwe.
24 Ek scil myn tonge de hiele dei jins gerjuchtichheit útsprekke, hwent hja binne biskamme, ja, read fen skamte wirden, dy’t myn kwea siikje.

Psalm 72.
1 For Salomo.
O God, jow de kening jins rjuchten, en jins gerjuchtichheit de keningssoan.
2 Lit him jins folk rjuchtsje yn gerjuchtichheit, en jins dimmenen mei rjucht.
3 Den scille de bergen it folk frede opbringe, ek de heuvels troch gerjuchtichheit.
4 Hy scil de dimmenen fen it folk rjuchtsje, hy scil de bern fen ’e earme forlosse en de binearder forwâdzje.
5 Hja scille Jo freezje, salng’t de sinne en moanne skine, fen slachte oant slachte.
6 Hy scil delkomme as rein op ’e greide, as wetterstreamen dy’t it lân biwietsje.
7 Yn syn dagen scil de gerjuchtichheit bloeije, en de folheit fen frede, oant der gjin moanne mear is.
8 En hy scil hearskje fen sé oant sé, en fen ’e rivier oant ierdryks einen.
9 De biwenners fen ’e woastenije scille [pag. 570] foar syn oantlit knibbelje en syn fijannen scille it stof slikje.
10 De keningen fen Tarsis en de eilannen scille jeften oanbringe, de keningen fen Skeba en Seba scille forearingen oanfiere.
11 Ja, alle keningen scille hjar foar him bûge, alle heidenen scille him tsjinje.
12 Hwent hy scil de needdriftige rêdde dy’t ropt, en de ellindige en dy’t gjin helper hat.
13 Hy scil de earme en needdriftige sparje en de sielen fen ’e needdriftigen forlosse.
14 Hy scil hjar siele bifrije fen mûklist en gewelt, en hjar bloed scil djûr wêze yn syn eagen.
15 Mei er den libje! en men scil him jaen fen Skeba’s goud en aloan foar him bidde; de hiele dei scil men him seingje!
16 Der scil oerfloed fen nôt yn it lân wêze, oant op ’e hichten fen ’e bergen scil syn frucht rûzje as de Libanon; en de stêdljue scille bloeije as it krûd fen ’e ierde.
17 Syn namme scil wêze oant yn ivichheit; salang’t de sinne skynt scil syn namme him fen bern op bern foartplantsje; en hja scille yn Him seinge wirde, alle folken scille him loksillich priizgje.
18 Lof sij God de Heare, Israëls God, dy’t allinnich wûnders docht!
19 En lof sij syn hearlike namme oant yn ivichheit, en lit de hiele ierde fol wirde fen syn hearlikheit! Amen, ja, amen.
20 Hjir hâlde de gebeden fen David, de soan fen Isaï, op.

Psalm 73.
1 In psalm. Fen Asaf.
Wierliken, God is goed for Israël, for de reinen fen herte.
2 Mar my oangeande, myn foetten wierne omtrint stroffele, myn trêdden hast útsketten,
3 hwent ik wier oerginstich op ’e dwazen, sjende de frede den ’e goddeleazen.
4 Hwent der binne gjin swierrichheden for hjar dea, en hjar lichem is sterk.
5 It minsklik leed deart hjarren net, en hja wirde lyk as oare minsken net pleage.
6 Dêrom is heechmoed hjar halsketting, bidekt it gewelt hjar as in stik klean.
7 Hjar eagen pûdzje út it fet wei; de forbyldingen fen it hert rinne oer.
8 Hja spotte en sprekke kweadaerdich fen binearing; hja sprekke út ’e hichte.
9 Hja sette hjar mûle tsjin de himel, en hjar tonge roert him op ’e ierde.
10 Dêrom jowt hjar folk him dêr hinne, en drinkt hjar wetter folop,
11 dat hja sizze: Ho scoe God it witte, en scoe der wittenskip wêze by de Aller-heechste!
12 Sjuch, sa binne de goddeleazen, en yn oanhâldende rêst formannichfâldigje hja de rykdom.
13 Wierliken, omdôch haw ik myn hert suver

hâlden en myn hannen yn ûnskild wosken,
14 en dochs wird ik de hiele dei pleage, en
elke moarn is myn kastijing der.
15 As ik sein hie: Ik wol ek sa sprekke, sjuch,
den scoe ik trouweleas it slachte fen jins
soannen forsake hawwe.
16 En ik tocht nei om it to forstean, it wier in
lijen yn myn eagen,
17 oant ik Gods hillichdommen yngyng en
hjar ein acht sloech.
18 Wierliken, Jo sette hjar op glêdde plakken,
en litte hjar forfalle ta púnheappen.
19 Ho wirde hja suver op in stuit ta
forwoasting, komme oan hjar ein, forgeane
fen 'e skrik.
20 As in dream nei it ûntweitsjen, O Heare, sa
forachtsje Jo by jins ûntweitsjen hjar byld.
21 Do't myn hert wrimpen wier en ik yn myn
nieren stitsen waerd,
22 do wier ik sûnder forstân en wist neat, in
stik fé wier ik by Jo.
23 Mar ik scil altiten by Jo wêze, Jo hawwe
myn rjuchterhân fette;
24 Jo scille my liede troch jins ried en my
dêrnei yn hearlikheit opnimme.
25 Hwa haw ik bûten Jo yn 'e himel? Bûten Jo
bigear ik neat op 'e ierde.
26 Al bijowt him myn flêsk en myn hert, God
is de rotsstien fen myn herte en myn diel yn
ivichheit.
27 Hwent sjuch, dy't fier fen Jo binne, scille
forgean; Jo fordylgje al hwa't Jo ûntrou wirdt.
28 Mar my oangeande, it is my goed tichte by
God to wêzen, ik set myn [pag. 571] bitrouwen op
'e Heare Heare, om al jins wirken to forheljen.

PSALM 74.

1 In oertinking. Fen Asaf. Hwerom, o God,
hawwe Jo ús for altyd forstaet? Lôget jins
grime op tsjin de skiep fen jins keppel?
2 Tink oan jins gemeinte, dy't Jo by âlds
woun hawwe, dy't Jo lost hawwe ta in stam
fen jins erfskip, de berch Sion, dêr't Jo op
wenne hawwe!
3 Heevje jins foetten op ta de ivige
forwoastingen, alles hat de fijân yn it
hillichdom fordoarn.
4 Jins tsjinstanners hawwe midden yn jins
synagogen âlle, hja hawwe hjar teikens ta
teikens opsteld.
5 It liket suver oft men de bilen heech swaeit
yn 'e tichtens fen it beamte.
6 En nou hawwe hja it snijwirk dêrfen
allegearre mei bilen en hammers stikken
slein.
7 Hja hawwe jins hillichdom yn 'e brân
stitsen; oan 'e groun ta it wenplak fen jins
namme ûnthillige.
8 Hja hawwe yn hjar hert sein: Lit ús hjar
allegearre útroegje, en hja hawwe al Gods
synagogen yn it lân opbaernd.
9 Us teikens sjugge wy net; profeten binne
der net mear; en gjinien ûnder ús wit holang.
10 Holang, o God! scil de tsjinstanner húnje?
Scil de fijân altyd troch jins namme lasterje?
11 Hewrom lûke Jo jins hân tobek? O lûk jins
rjuchterhân út it binnenst fen jins boezem,
meitsje der in ein oan.
12 Lykwol is God myn kening fen âlds ôf, dy't
forlossingen wirket midden op ierde.
13 Jo hawwe troch jins sterkte de sé spjalt, de
koppen fen 'e draken op 'e wetters tobritsen.
14 Jo hawwe de koppen fen 'e leviathan
toplettere, him ta spize jown oan it djierte fen
'e woastenijen.
15 Jo hawwe boarne en beek spjalt, Jo hawwe
ûnbidimbere rivieren droech makke.
16 De dei is jowes, ek is de nacht jowes; Jo
hawwe ljocht en sinne tarist.
17 Jo hawwe al de grinzen fen 'e ierde steld;
simmer en winter, dy hawwe Jo foarme.
18 Tink dêr om: de fijân hunet, o Heare, en in
dwaes folk lasteret jins namme.
19 Jow it wylde djierte de siele fen jins
toarteldou net oer, forjit net for altyd it libben
fen jins ellindigen.
20 Oanskôgje it forboun, hwent de
skûlhernen fen it lân binne fol wenten fen
gewelt.
21 Lit de forsleine net biskamme
weromkomme, lit de ellindige en needdriftige
jins namme priizgje.
22 Kom oerein, o God! pleitsje jins pleit, tink
oan 'e smaed, dy't de dwaes Jo oandocht de
hiele dei.
23 Forjit it geskreau fen jins bistriders net, it
getjirch fen jins tsjinstanners, dat aloan
omheech giet.

PSALM 75.

1 For de kapelmaster. Op: Fordjer net. In psalm. Fen Asaf. In liet.
2 Wy loovje Jo, o God, wy loovje en dy't jins namme oanroppe, forhelje jins wûnders.
3 As Ik de stelde tiid oangean, den rjuchtsje Ik yn rjuchtlikens.
4 Al meije de ierde en al hjar biwenners wankelje, Ik haw hjar pylders fêstset.
5 Ik siz tsjin de heechmoedigen: Wêz net heechmoedich, en tsjin de goddeleazen: Forheegje de hoarn net!
6 Forheegje jimme hoarn net omhegens, sprek net mei de stive nekke.
7 Hwent de forheging komt net út it Easten, noch út it Westen, noch út 'e woastenije,
8 mar God is rjuchter: Hy fornederet dizze en forheget dy.
9 Hwent yn des Heare hân is in tsjelk, en de wyn brûst der oer, sterk mongen, en Hy skinkt dêr út; ja, it grounsop dêrfen scille de goddeleazen opswolgje en drinke.
10 Mar ik scil ivich jubelje, ik wol Jakobs God psalmsjonge,
11 en alle hoarnen fen 'e goddeleazen scil ik ôfslaen, mar de hoarnen fen 'e rjuchtfeardige scille forhege wirde.

PSALM 76.
1 For de kapelmaster. Mei snaerynstruminten. In psalm. Fen Asaf. In liet.
[pag. 572]
2 God is forneamd yn Juda, syn namme is great yn Israël.
3 En yn Salem wier syn hutte, en syn went yn Sion.
4 Dêr hat Er de flitsepylken fen 'e bôge tobritsen, it skyld en it swird en de striid. Sela.
5 To freezjen binne Jo, hearlik fen 'e ivige bergen ôf.
6 De drystmoedigen binne birôve; hja sliepten hjar sliep, en gjinien fen de kriichsljue hat syn hannen mear foun.
7 Fen jins driigjen, o Jakobs God, binne hynder en wein togearre yn swym fallen.
8 To freezjen binne Jo, en hwa scil foar jins oantlit bistean, as jins grime útbrekt?
9 Jo lieten út 'e himel it oardiel hearre: de ierde feze en waerd stil,
10 do't God oereingyng ta it oardiel, om alle dimmenen fen 'e ierde to forlossen. Sela.
11 Hwent alle folken scille Jo loovje, hwet der oerbliuwt fen jins grime, scil Jo hilde dwaen.
12 Doch biloften en bitelje dy de Heare, jimme God, lit al hwa't om Him hinne binne, Him dy to freezjen is, jeften bringe,
13 dy't de geast fen 'e foarsten ôfsnijt, dy't freeslik is for 'e keningen fen 'e ierde.

PSALM 77.
1 For de kapelmaster. Op: Jeduthun. Fen Asaf. In psalm.
2 Myn stimme is ta God en ik rop; myn stimme is ta God, dat Er it ear nei my hâlde mei.
3 De deis fen myn binaudens siikje ik de Heare, nachts bliuwt myn hân útstitsen sûnder rêst; myn siele wegeret treaste to wirden.
4 As ik oan God tinke wol, den moat ik suchtsje, wol ik neitinke, den forsmachtet myn siele. Sela.
5 Jo hâlde myn eachslidden iepen; ik bin ûnrêstich en kin net sprekke.
6 Ik oertink de dagen fen alearen, de lang forfleine jierren.
7 Ik wol tinke oan myn spyljen op 'e snaren yn de nacht, ik wol it oerlizze mei myn hert, en myn geast ûndersiket:
8 Scil de Heare for altyd forstjitte en foartoan net wer goedginstich wêze?
9 Hâldt syn genede for altyd op? Is it út mei de bilofte fen slachte oant slachte?
10 Hat God forgetten genedich to wêzen, hat Er syn barmhertichheden yn grime tasletten? Sela.
11 En ik sei: Dit is myn lijen, dat de rjuchterhân fen 'e Allerheechste foroaret.
12 Ik tink oan 'e dieden des Heare, ja, ik wol tinke oan 'e wûnders fen alearen,
13 en ik tink nei oer al jins wirken en mimerje oer jins dieden.
14 O God, jins wei is yn it hillichdom, hwa is in great God lyk as God?
15 Jo binne dy God dy't wûnders docht; Jo hawwe jins sterkte bikend makke ûnder de folken.
16 Mei in sterke earm hawwe Jo jins folk forlost, Jakobs en Jozefs bern. Sela.
17 Wetters seagen Jo, o God, wetters seagen Jo, hja beven, ja, kolken rekken yn ûnstjûr.
18 Wolken streamden fen wetter, it swirk

joech lûd, ek skeaten jins pylken hinne en wer.
19 It lûd fen jins tonger wier yn it rounom, bliksemen forljochten de wrâld, de ierde rekke yn ûnstjûr en davere.
20 Jins wei wier troch de sé en jins paed troch wide wetters, en jins foetprinten waerden net bikend.
21 Jo laetten jins folk as in keppel skiep, troch de hân fen Mozes en Aäron.

PSALM 78.
1 In leardicht. Fen Asaf.
O myn folk, hâld it ear nei myn learing, niigje jimme ear nei de redenen fen myn mûle.
2 Ik wol myn mûle opdwaen mei in spreuk, ik wol riedlingen út 'e foartiid streame litte.
3 Hwet wy heard hawwe en witte en ús âffears ús forhelle hawwe,
4 dat wolle wy net forbergje for hjar bern, forheljend in oankommend slachte des Heare loflike dieden, en syn sterkte, en syn wûnders dy't Er dien hat.
5 Hwent Hy hat in tsjûgenis oprjuchte yn Jakob, en in wet steld yn Israël, dy't Er ús âffears gebean hat hjar bern bikend to meitsjen,
6 dat in oankommend slachte dy witte [pag. 573]
scoe, soannen dy't berne wirde, opstean scoene, om se hjar bern to forheljen,
7 en hja hjar bitrouwen op God sette scoene, en Gods dieden net forjitte, mar syn geboaden biwarje,
8 en wird net as hjar âffears, in oerhearrich en tsjinwillich en opstannich skaei, in skaei, hwaens herte wif en hwaens geast net trou wier oan God.
9 Efraïms bern, útriste bôgesjitters, kearden om de deis fen 'e striid.
10 Hja hâldden Gods forboun net, en wegeren to wanneljen yn syn wet.
11 En hja forgeaten syn dieden en syn wûnders, dy't Er hjarren sjen litten hie.
12 For hjar âffears die Er wûnders yn Egyptelân, it fjild fen Soän.
13 Hy spjaltte de sé en liet hjar der trochgean, en de wetters liet er stean as in daem.
14 Oerdei laette Er hjar troch in wolk, en de hiele nacht troch in ljocht fen fjûr.
15 Hy spjaltte rotsen yn 'e woastenije, en joech hjarren de romte fen drinken as út kolken,
16 en Hy liet streamen útgean út 'e rots, en wetters delfloeije as rivieren.
17 Mar hja hâldden yette oan tsjin Him to sûndigjen, tsjin de Allerheechste opsteande yn 'e wyldernis.
18 En hja hifken God yn hjar hert, bigearende spize nei hjar sin.
19 En hja sprieken God tsjin; hja seine: Scoe God in tafel klearmeitsje kinne yn 'e woastenije?
20 Sjuch, Hy hat de rots slein, dat der wetters út floeiden, en beken oerstreamden, mar scoe Er brea jaen kinne, scoe Er syn folk flêsk klearmeitsje?
21 Dêrom harke de Heare en waerd grammoedich, en in fjûr lôge op tsjin Jakob, en ek wâlle der grime op tsjin Israël,
22 hwent hja leauden God net en bitrouden net op syn heil.
23 En Hy gebea de wolken fen boppen en iepene de doarren fen 'e himel,
24 en liet it manna op hjar reine om it to iten, en joech hjarren nôt fen 'e himel.
25 Minsken ieten it brea fen 'e sterken; Hy joech hjarren hjar gerak oant sêd ta.
26 Hy liet de eastewyn troch de himel waeije, en fierde de sudewyn oan troch syn krêft,
27 en Hy liet it flêsk oer hjar reine as stof, en wjukjend fûgelt as sân fen 'e séën,
28 en liet it delfalle midden yn hjar legerkamp, om hjar wenten hinne.
29 En hja ieten en waerden boppe sêd, en hjar bigearte kaem Er nei.
30 Hja hiene yette net genôch fen hjar bigearte, hjar spize wier yette yn hjar mûle,
31 do't Gods grime tsjin hjar opwâlle, en de fetsten fen hjarren slachte en Israëls jongfeinten delsloech.
32 Mei dat al sûndigen hja lykwols noch, en leauden syn wûndere wirken net.
33 Dêrom liet Er hjar dagen forgean yn it neat, en hjar jierren yn ôfgriis.
34 Do't Er hjar deade, fregen hja nei Him, en bikearden hjar, en sochten God,
35 en tochten deroan, dat God hjar rots wier, en God, de Allerheechste, hjar losser.
36 Mar hja flaeiden Him mei hjar mûle, en bidroegen Him mei hjar tonge,

37 hwent hjar hert hie it net op Him stean, en
hja bleauwen net trou oan syn forboun.
38 Mar Hy, barmhertich, formoedsoene de
ûngerjuchtichheit en fordylge hjar net, mar
kearde withofaek syn grime ôf, en makke al
syn grammoedigens net geande.
39 En Hy tocht derom dat hja flêsk wierne, in
twjirre dy't giet en net weromkomt.
40 Hofaek stiene hja net tsjin Him op yn 'e
woastenije, diene Him sear yn 'e wyldernis!
41 En al wer oan hifken hja God, en kamen
Israëls Hillige to nei.
42 Hja tochten net oan syn hân, oan 'e dei dat
Er hjar fen 'e tsjinstanner loskocht;
43 do't Er yn Egypte syn teikens die en syn
wûnders yn Soäns fjild,
44 en hjar rivieren foroare yn bloed, en hjar
streamen, dat hja net drinke koene.
45 Hy stjûrde brimzen ûnder hjarren dy't hjar
fortarden en frosken dy't hjar fordoaren.
46 En Hy joech hjar gewaechs oan it túch, en
hjar arbeid oan 'e sprinkhoannen. [pag. 574]
47 Hy deade hjar wynstôk troch de heil, en
hjar wylde figebeammen troch it iis.
48 Ek joech Er hjar fé oer oan 'e pest en hjar
beesten oan 'e wearljocht.
49 Hy stjûrde ûnder hjarren de gleonens fen
syn grime, grammoedigens en forwoastenheit
en binearing, in hiele rige boaden fen ûnheil.
50 Hy sljuchte in wei for syn grime, Hy sparre
hjar siele de dea net, mar joech hjar libben oer
oan 'e pest.
51 En Hy sloech alle earstbernen yn Egypte,
de earstelingen fen hjar krêft yn Chams tinten.
52 En Hy fierde syn folk as skiep en laette se
as in keppel yn 'e woastenije.
53 Ja, Hy laette se feilich, en hja eangen net,
hwent de sé hie hjar fijannen biditsen.
54 En Hy brocht hjar nei syn hillige
gerjuchtichheit, nei de berch, dy't syn
rjuchterhân woun hie.
55 En Hy fordreau folken foar hjar oantlit, en
liet dy hjarren mei it mjitsnoer ta in erfskip
tafalle, en liet Israëls stammen yn hjar tinten
wenje.
56 Mar hja hifken God de Allerheechste en
stiene tsjin Him op, en biwarren syn
tsjûgenissen net.
57 En hja waerden ôffallich en trouweleas lyk
as hjar âffears, hja sloegen om as in
ûnbitroubere bôge.
58 En hja tergen Him troch hjar hichten en
makken Him oerginstich troch hjar bylden.
59 God hearde it en waerd grammoedich en
krige in tige tsjinnichheit yn Israël.
60 Dêrom forliet Er de went to Silo, de tinte,
dy't Er biwenne ûnder de minsken.
61 En hy joech syn sterkte oer yn 'e finzenis
en syn hearlikheit yn 'e hân fen 'e
tsjinstanners.
62 En Hy levere syn folk oer oan it swird, en
waerd grammoedich tsjin syn erfskip.
63 It fjûr fortarde hjar jongfeinten, en hjar
jongfammen waerden net bisongen.
64 Hjar preesters foelen troch it swird en hjar
widdowen skriemden net.
65 Do waerd de Heare to wekker as in
sliepende, as in helt dy't jubelet fen 'e wyn.
66 En Hy sloech syn tsjinstanners fen efteren,
Hy die hjarren ivige skande oan.
67 Mar Hy forwirp Jozefs tinte en Efraïms
stam karde Er net út,
68 mar Hy karde de stam fen Juda út, de
berch Sion, dy't Er ljeafhie.
69 En Hy boude syn hillichdom as
himelhichten, as de ierde dy't Er grounfêste
hat yn ivichheit.
70 En David, syn tsjinstfeint, karde Er út en
naem him by de skieppekoaijen wei.
71 Efter de skiep mei lammen wei liet Er him
komme, om to weidzjen Jakob, syn folk, en
Israël, syn erfskip.
72 En hy weide hjar neffens de oprjuchtens
fen syn herte, en laette hjar mei de
ûnderfining fen syn hannen.

Psalm 79.
1 In psalm. Fen Asaf.
O God! heidenen binne yn jins erfskip
kommen, hja hawwe jins hillige timpel
ûntreinige, hja hawwe Jeruzalem ta in
púnheap makke.
2 Hja hawwe de deade lichemen fen jins
tsjinstfeinten it fûgelt fen 'e himel ta spize
jown, it flêsk fen jins ginstlingen it djierte fen
it fjild.
3 Hja hawwe hjar bloed om Jeruzalem hinne
útstoart as wetter, en der wier gjinien dy't se
biïerdige.
4 Wy binne ús bûrljue in smaed wirden, in

spot en hún dy’t om ús hinne wenje.
5 Holang yette, Heare? Scille Jo ivich
grammoedich wêze? Scil jins iver baerne as
fjûr?
6 Stoart jins grime út oer de heidenen, dy’t
Jo net kenne, en oer de keninkriken dy’t jins
namme net oanroppe.
7 Hwent hja hawwe Jakob fortard, en hja
hawwe syn wente forwoast.
8 Tink net oan ’e misdieden fen ’e foarteam;
lit jins barmhertichheden ús mei hasten
tofoaren komme, hwent wy binne tige swak
wirden.
9 Help ús, o God fen ús heil! om de eare fen
jins namme, en rêd ús en doch
formoedsoening oer ús sûnden om de wille
fen jins namme.
10 Hwerom scoene de heidenen sizze: Hwer
is hjar God? Lit de wrake fen it forgetten bloed
fen jins tsjinstfeinten [pag. 575] ûnder de
heidenen foar ús eagen bikend wirde.
11 Lit it suchtsjen fen ’e finzenen foar jins
oantlit komme; forlos de bern fen ’e dea,
neffens de greatens fen jins earm.
12 En jow ús bûrljue saunfâldich werom yn
’e skirte hjar smaed, dêr’t hja Jo, o Heare! mei
smade hawwe.
13 Mar wy, jins folk en de keppel fen jins
weide, wy scille Jo loovje yn ivichheid, fen
slachte oant slachte scille jins lof forhelje.

Psalm 80.
1 For de kapelmaster. Op: As leeljes is it
tsjûgenis. Fen Asaf. In psalm.
2 O Israëls Hoeder, jow it ear nei ús, Jo dy’t
Jozef laetten as skiep, dy troanet op ’e
cherubim, kom tofoaren yn ljochtsjende
glâns.
3 Meitsje jins krêft geande foar it oantlit fen
Efraïm en Benjamin en Manasse, en kom ta ús
forlossing.
4 O God, bring ús werom, en lit jins oantlit
ljochtsje, sa scille wy forlost wirde.
5 O Heare, God der hearskaren! holang yette
binne Jo grammoedich by it gebet fen jins
folk?
6 Jo litte hjar triennebrea ite en oerfloedich
triennen drinke.
7 Jo meitsje ús ús bûrljue ta in smaed, en ús
fijannen spotte mei ús.
8 O God der hearskaren! bring ús werom, en
lit jins oantlit ljochtsje, sa scille wy forlost
wirde.
9 Jo hawwe in wynstôk út Egypte oerbrocht,
hawwe de heidenen fordreaun en hawwe him
plante;
10 Jo hawwe plak for him makke, en hy
wreide syn woartels út, dat er it lân folle.
11 Syn skaed diek de bergen en syn twigen
Gods séderbeammen.
12 Hy spraette syn tûken út oan ’e sé ta, en
syn leaten nei de rivier op.
13 Hwerom hawwe Jo syn mûrren
trochbritsen, dat allegearre dy’t de wei lâns
komme, derfen ploaitsje?
14 It swyn út it wâld fret him út, en it wyld fen
ît fjild weidet him ôf.
15 O God der hearskaren, kom dochs werom;
skôgje út ’e himel en sjuch, en bisiikje dy
wynstôk,
16 en hoedzje hwet jins rjuchterhân plante
hat en de soan, dy’t Jo josels greatbrocht
hawwe.
17 As túch is er mei fjûr forbaernd; hja
komme om fen it driigjen fen jins oantlit.
18 Lit jins hân wêze oer ’e man fen jins
rjuchterhân, oer de minskesoan, dy’t Jo josels
greatbrocht hawwe.
19 Den scille wy net fen Jo ôfwike; hâld ûs yn
it libben, den scille wy jins namme oanroppe.
20 O Heare, God der hearskaren! bring ús
werom; lit jins oantlit ljochtsje; sa scille wy
forlost wirde.

Psalm 81.
1 For de kapelmaster. Op ’e Gittyt. Fen Asaf.
2 Jubelje God, ús sterkte, jûchje Jakobs God.
3 Helje in lofliet op, en lit de rinkelbom
klinke, de ljeflike harp mei de lút.
4 Blaes de bazún mei nije moanne, mei folle
moanne, op ús feestdei.
5 Hwent dat is in ynsetting for Israël, in
rjucht fen Jakobs God.
6 Hy hat it set ta in tsjûgenis yn Jozef, do’t Er
útteach tsjin Egyptelân; dêr hearde ik in
sprake, dy’t ik net forstie.
7 Ik haw syn skouder de lêst ôfnommen, syn
hannen lieten de draechkoer stean.
8 Yn ’e binearing rôpstû, en Ik holp dy út; Ik
antwirde dy yn it skûlplak fen ’e tonger; Ik

hifke dy oan ’e wetters fen Meriba. Sela.
9 O myn folk, harkje, en lit my ûnder dy
tsjûgje; Israël, och, mochtstû nei My hearre!
10 Der scil ûnder dy gjin útlânsk god wêze, en
dû scilst dy foar gjin frjemde god bûge.
11 Ik bin de Heare, dyn God, dy’t dy opfierd
haw út Egyptelân; doch dyn mûle wiid op, en
Ik scil him folje.
12 Mar myn folk hat net nei myn stim harke,
en Israël hat net oan My wollen.
13 Dêrom haw Ik it oerjown yn it goedtinken
fen hjar herte: hja mochten wannelje yn hjar
eigen útfynsels.
14 Och dat myn folk nei My hearde, dat Israël
yn myn wegen wannele!
15 Mei koarten scoe Ik hjar fijannen
fornederje, en myn hân keare tsjin hjar
binearders. [pag. 576]
16 Dy’t de Heare haetsje, meije him flaeije,
mar hjar lot scil wêze for ivich.
17 Him lykwol scil ik spizigje mei it fette fen it
nôt en sêdzje mei huning út ’e rots.

Psalm 82.
1 In psalm. Fen Asaf.
God stiet yn ’e Godsried; Hy rjuchtet yn it
Godsformidden.
2 Holang yette scille jimme ûnrjucht
rjuchtsje en it oantlit fen ’e goddeleaze
oannimme? Sela.
3 Doch de earme en de wees rjucht,
rjuchtfeardigje de binearde, en de earme,
4 forlos de swakke en de needdriftige, rêd
him út ’e hân fen ’e goddeleazen.
5 Hja witte neat en forstean neat, hja
wannelje yn ’e tsjusternis om; sa wankelje alle
grounfêsten fen ’e ierde.
6 Ik haw wol sein: jimme binne goaden, en
allegearre soannen fen ’e Allerheechste,
7 lykwol scille jimme stjerre as minsken en
as ien fen ’e foarsten scille jimme falle.
8 Kom oerein, o God! rjuchtsje de ierde,
hwent Jo scille alle naesjes erflik bisitte.

Psalm 83.
1 In liet. In psalm fen Asaf.
2 O God! hâld Jo net stil, swij net, en rêst net,
o God!
3 Hwent sjuch, jins fijannen meitsje gebear,
en dy’t Jo haetsje stekke de holle op.
4 Hja bitinke in oanslach tsjin jins folk en
rieplachtsje tsjin jins ginstlingen.
5 Hja sizze: Kom en lit ús hjar útroegje, dat
hja gjin folk mear binne, dat der oan Israëls
namme net mear tocht wirdt.
6 Hwent fen herten ienriedich hawwe hja
rieplachte, tsjin Jo hawwe hja in forboun
makke,
7 Edoms tinten en de Ismaëliten, Moab en
de Hagarénen,
8 Gebal en Ammon en Amalek, Palestina
mei de ynwenners fen Tyrus.
9 Ek hat Assur him by hjarren jown, hja
binne Lots bern ta in earm wirden. Sela.
10 Doch hjarren as Midian, as Sisera, as Jabin
by de beek Kison:
11 dy binne fordylge to Endor, hja binne
wirden dong oer it lân.
12 Meitsje hjar en hjar ealljue as Oreb en as
Seëb, en al hjar foarsten as Sebah en as
Salmuna,
13 dy’t sizze: Lit ús Gods weiden bisette!
14 O myn God, meitsje hjar as strie, as
stoppel for de wyn,
15 as in fjûr dat in wrâld fortart, en as in lôge
dy’t bergen oanstekt,
16 forfolgje hjar sà mei jins stoarm, en
forbjusterje se mei jins twjirre.
17 Folje hjar oantlit mei skande, dat hja jins
namme siikje, O Heare.
18 Lit hjar biskamme wirde en bisauwe oant
yn ivichheit, en lit se read fen skamte wirde en
omkomme,
19 dat hja witte meije dat Jo, hwaens namme
de Heare is, allinne de Allerheechste binne oer
’e hiele ierde.

Psalm 84.
1 For de kapelmaster. Op ’e Gittyt. Fen
Korachs bern. In psalm.
2 Hwet binne jins wenten ljeaflik, o Heare
der hearskaren!
3 Myn siele langet, ja longeret nei de
foarhôven des Heare; myn herte en myn flêsk
jubelje ta de libbene God.
4 De mosk sels fynt in hûs, en de sweal hjar
nêst, dêr’t hja hjar jongen yn leit, by jins
alters, Heare der hearskaren, myn Kening en
myn God.
5 Loksillich dy’t yn jins hûs wenje; hja

priizgje Jo aloan. Sela.
6 Loksillich de minske, hwaens sterkte yn Jo is; yn hwaens herte de opgongen binne.
7 Tsjugge hja troch de delling fen triennen, hja meitsje it ta in lân fen fonteinen; ek scil de foarjiersrein it mei seiningen oerdekke.
8 Hja geane fen krêft ta krêft: allegearre scille sjoen wirde by God yn Sion.
9 Heare, God der hearskaren, harkje nei myn gebet; hâld it ear der nei, o Jakobs God! Sela.
10 O God, ús skyld, sjuch en oanskôgje it oantlit fen jins Salvling.
11 Hwent ien dei yn jins foarhôven is better as tûzen oarsearne; my wier it ljeaver op 'e drompel yn it hûs fen myn God to wêzen, as ta to hâlden yn tinten fen goddeleasheit.
12 Hwent God de Heare is in sinne en [pag. 577] skyld; de Heare scil genede en eare jaen; Hy scil it goede net ûnthâlde hjarren dy't yn oprjuchtens wannelje.
13 Heare der hearskaren, loksillich de minske dy't op Jo bitrout.

Psalm 85.
1 For de kapelmaster. Fen Korachs bern. In psalm.
2 Jo hawwe jins lân ginst biwiizge, Heare, Jakobs lot hawwe Jo omset.
3 De ûngerjuchtichheit fen jins folk hawwe Jo forjown, Jo hawwe al hjar sûnden biditsen. Sela.
4 Jo hawwe al jins grammoedigens ynlitsen, de gleonens fen jins grime hawwe Jo dien jown.
5 Kom ta ús werom, o God fen ús heil, en dochs jins grime oer ús to neate.
6 Scille Jo ivich grammoedich tsjin ús wêze, jins grime oanhâlde fen slachte oant slachte?
7 Scille Jo ús net wer libben meitsje, dat jins folk him yn Jo forbliidzje mei?
8 Lit ús jins ginst sjen, o Heare, en jow ús jins heil.
9 Ik wol hearre hwet God de Heare sprekke scil; hwent Hy scil ta syn folk en ta syn ginstlingen fen frede sprekke, en ta hjarren, dy't hjar herte ta Him keare.
10 Ja, syn heil is dyjingen bynei, dy't Him freezje, dat der hearlikheit yn ús lân wenje kin.
11 Ljeafde en trou scille elkoar yn 'e miette komme, gerjuchtichheit en frede scille elkoar patsje.
12 Trou scil sprúte út 'e ierde, en gerjuchtichheit scil út 'e himel delsjen.
13 Ek scil de Heare it goede jaen, en ús lân scil syn frucht jaen.
14 Gerjuchtichheit scil foar Him útgean, en hja scil de wei fen syn foetstappen achtslaen.

Psalm 86.
1 In gebet. Fen David.
Hâld, o Heare, jins ear to mines, en antwirdzje my, hwent ik bin ellindich en needdriftich.
2 Biwarje myn siele, hwent ik bin in ginstling; o Jo myn God! forlos jins tsjinstfeint dy't op Jo bitrout.
3 Wêz my genedich, Heare, hwent ta Jo rop ik de hiele dei.
4 Forbliidzje de siele fen jins tsjinstfeint, hwent ta Jo, Heare, heevje ik myn siele op,
5 hwent Jo, Heare, binne goed en formoedsoenjend, en great fen genede for allegearre dy't Jo oanroppe.
6 Jow, o Heare, it ear nei myn gebet en harkje nei de stim fen myn smekingen.
7 De deis fen myn binearing rop ik Jo oan, hwent Jo antwirdzje my.
8 Der is gjinien Jo allyk ûnder de goaden, o Heare, en der binne gjin lyk as jins wirken.
9 Alle folken, Heare, dy't Jo makke hawwe, scille komme en hjar foar jins oantlit delbûge, en jins namme earje,
10 hwent Jo binne great, en dogge wûnders; Jo allinne binne God.
11 Lear my, Heare, jins wei, den scil ik wannelje yn jins wierheit, forienje myn herte ta de freze fen jins namme.
12 Heare, myn God, ik scil Jo mei myn hiele hert loovje, en jins namme earje yn ivichheit,
13 hwent jins genede is great oer my, en Jo hawwe myn siele út 'e djipte fen it grêf rêdden.
14 O God, heechmoedigen binne tsjin my opstien, en in binde tyrannen siket myn siele, en hja hâlde Jo net foar eagen.
15 Mar Jo, Heare, binne in barmhertich God, lankmoedich en great fen genede en trou.
16 Kear Jo ta my en wêz my genedich, jow jins tsjinstfeint jins sterkte, en forlos de soan fen jins tsjinstfaem.
17 Doch my in teiken to'n goede, dat myn

haters it sjen meije en biskamme wirde, om't Jo, Heare, my holpen en treast hawwe.

PSALM 87.
1 For Korachs bern. In psalm. In liet. Syn grounslach is op hillige bergen.
2 De Heare hat Sions poarten ljeaf boppe alle wenten fen Jakob.
3 Hearlike dingen binne der fen dy to sizzen, o Godsstêd! Sela.
4 Ik scil Rahab en Babel yn oantinken bringe as myn biliders; sjuch, Filisteä en Tyrus mei Kusj: dy is dêr berne.
5 Mar fen Sion scil sein wirde: elk foar oar is yn hjar berne, en Hy, de Allerheechste, hâldt hjar yn wêzen. [pag. 578]
6 De Heare telt by it opskriuwen fen 'e folken: Dy is dêr berne! Sela.
7 En hja sjonge yn raeijen: Al myn fonteinen binne yn Jo!

PSALM 88.
1 In liet. In psalm for Korachs bern. For de kapelmaster. Op: De sykte fen. To sjongen. In oertinking fen Heman de Esrahyt.
2 O Heare, God fen myn heil! deis rop ik, nachts bin ik foar jins oantlit.
3 Lit myn gebet foar jins oantlit komme, jow jins ear nei myn smeekjen.
4 Hwent myn siele is sêd fen lijen en myn libben rekket it grêf.
5 Ik wird rekkene mei dyjingen, dy't yn 'e kûle weisinke, ik bin wirden as in man sûnder krêft.
6 Under e' deaden liz ik der hinne lyk as forsleinen, dy't yn it grêf lizze, oan hwa't Jo net mear tinke en dy't ôfsnien binne fen jins hân.
7 Jo hawwe my ûnder yn 'e kûle lein, yn tsjusternissen, yn djipten.
8 Jins grime leit op my, al jins weagen hawwe my slein. Sela.
9 Myn kinde hawwe Jo fier fen my skaet, Jo hawwe my hjarren ta in ôfgriis makke; ik bin opsletten, ik kin der net út.
10 Myn each forkwynt fen ellinde; ik rop ta Jo, Heare, de hiele dei, ik stek myn hannen út ta Jo.
11 Scille Jo oan deaden in wûnder dwaen? Of scille forstoarnen oereinkomme en Jo loovje? Sela.
12 Scil jins genede yn it grêf forhelle wirde, jins trou yn 'e oarde fen it fordjer?
13 Scille jins wûnders bikend wirde yn 'e tsjusternis, en jins gerjuchtichheit yn it lân fen it forjit?
14 Mar ik, Heare, kryt ta Jo, en myn gebet komt Jo moarnsier yn 'e miette.
15 Hwerom, Heare, forstjitte Jo myn siele, en forbergje Jo jins oantlit for my?
16 Fen bern ôf bin ik bineare en liz yn it stjerren, ik draech jins pleagen, ik bin myn rie to'n ein.
17 Jins grammoedichheden geane oer my, jins forskrikkingen meitsje my to neate.
18 De hiele dei binne hja om my hinne as wetter, meiinoar bisingelje hja my.
19 Jo hawwe frjeon en maet fier fen my dien, tsjusternis is myn kinde.

PSALM 89.
1 In leardicht fen Ethan, de Esrahyt.
2 Ik scil de goedginstichheden des Heare ivich sjonge, fen slachte oant slachte jins trou forkindigje mei myn mûle.
3 Hwent ik haw sein: ivich scil goedginstigens boud wirde; de himelen, dêr hawwe Jo trou yn bifêstige, sizzende:
4 Ik haw in forboun makke mei myn útkarde, ik haw David, myn tsjinstfeint sward:
5 Oant yn ivichheit scil Ik dyn sied bifêstigje, en dyn troan opbouwe fen slachte oant slachte. Sela.
6 Dêrom loovje de himelen jins wûndere macht, o Heare, ek jins trou, yn 'e gearkomste fen 'e hilligen.
7 Hwent hwa kin yn 'e himel njonken de Heare set wirde, hwa is de Heare allyk ûnder de himelingen?
8 God is geweldich yn 'e rie fen 'e hilligen en to freezjen boppe allegearre dy't om Him hinne binne.
9 O Heare, God der hearskaren, hwa is Jo allyk, greatmachtich binne Jo, o Heare, en jins trou is om Jo hinne.
10 Jo hearskje oer de greatskens fen 'e sé; as hjar weagen opdúnje, bistilje Jo se.
11 Jo hawwe Rahab tobrizele as in forsleine, mei jins sterke earm hawwe Jo jins fijannen forsille.

12 De himel is jowes, ek is de ierde jowes; de
wrâld en hjar folheit, dy hawwe Jo grounfêste.
13 It Noarden en it Suden, dy hawwe Jo
skepen; Tabor en Hermon jubelje yn jins
namme.
14 Jo hawwe in earm mei macht, jins hân is
sterk, jins rjuchterhân is heech.
15 Gerjuchtichheit en rjucht binne de
grounslach fen jins troan, genede en trou
geane foar Jo út.
16 Loksillich it folk, dat de jubel ken; hja
wannelje, Heare, yn it ljocht fen jins oantlit.
17 Hja forbliidzje hjar de hiele dei yn jins
namme, en troch jins gerjuchtichheit wirde
hja forhege.
18 Hwent Jo binne de hearlikheit fen [pag. 579]
hjar sterkte, en troch jins wolbihagen wirdt ús
hoarn forhege.
19 Hwent ús skyld is fen ’e Heare, en ús
kening fen Israëls Hillige.
20 Do hawwe Jo yn in gesicht spritsen ta jins
ginstling en sein: Ik haw help biskikt by in
helt, Ik haw in útkarden út it folk forhege.
21 Ik haw David myn tsjinstfeint foun, mei
myn hillige oalje haw Ik him salve;
22 mei hwa’t myn hân fêst wêze scil, ek scil
myn earm him sterkje.
23 Gjin fijân scil him binearje, en gjin
kweadwaender scil oer him hearskje.
24 Mar Ik scil syn tsjinstanners topletterje
foar syn oantlit, en syn haters scil Ik forslaen.
25 En myn trou en myn goedginstichheit
scille mei him wêze, en troch myn namme scil
syn hoarn forhege wirde.
26 En Ik scil syn hân lizze op ’e sé en syn
rjuchterhân op ’e rivieren.
27 Hy scil tsjin My sizze: Jo binne myn Heit,
myn God en de rots fen myn heil.
28 Ja, Ik scil him meitsje ta in earstberne, de
heechste ûnder de keningen fen ’e ierde.
29 Yn ivichheit scil Ik for him myn ljeafde
biwarje, en myn forboun scil him trou bliuwe.
30 En Ik scil syn sied ivich dûrje litte en syn
troan as de dagen fen ’e himel.
31 As syn bern myn wet forlitte en yn myn
rjuchten net wannelje,
32 as hja myn ynsettingen ûnthilligje en myn
geboaden net hâlde,
33 den scil Ik hjar oertrêdding mei de roede
bisiikje, en hjar ûngerjuchtichheit mei
pleagen.
34 Mar myn goedginstigens scil Ik fen him
net weinimme, en myn trou net forsaekje.
35 Ik scil myn forboun net ûnthilligje en hwet
fen myn lippen útgien is, scil Ik net foroarje.
36 Ienris haw Ik sward by myn hillichheit: Ik
scil David net ljeagenje!
37 Syn sied scil yn ivichheit wêze, en syn
troan scil wêze as de sinne foar My oer;
38 As de moanne scil er ivich fêststean, en de
tsjûge yn it swirk is trou. Sela.
39 Mar nou, Jo hawwe forstaet en forsmaed,
Jo binne grammoedich wirden op Jins
Salvling.
40 Jo hawwe it forboun fen jins tsjinstfeint to
neate dien, Jo hawwe syn kroan ûnthillige
tsjin ’e groun.
41 Jo hawwe al syn mûrren trochbritsen, syn
fêstingen ta in púnfal makke.
42 Alleman dy’t de wei lâns kaem, hat him
birôve, en hy is syn bûrljue ta in smaed
wirden.
43 Jo hawwe de rjuchterhân fen syn
tsjinstanners forhege, Jo hawwe al syn
fijannen bliid makke.
44 Ek hawwe Jo de skerpte fen syn swird
omkeard, en him net oerein hâlden yn ’e
striid.
45 Jo hawwe oan syn skientme in ein makke
en syn troan delstaet tsjin ’e groun.
46 Jo hawwe de dagen fen syn jonkheit
ynkoarte, Jo hawwe him mei skande
oerditsen. Sela.
47 Holang yette, O Heare, scille Jo josels for
altyd forbergje? Scil jins grammoedichheit
baerne as fjûr?
48 Bitink fen hwet libbensdûr ik bin, ta hokfor
idelheit Jo alle minskebern skepen hawwe.
49 Hwet minske libbet der, dy’t de dea net
sjen scil, dy’t syn siele rêdde scil út ’e macht
fen it grêf? Sela.
50 Hwer binne jins eardere
goedginstichheden, o Heare, dy’t Jo David yn
jins trou sward hawwe?
51 Tink, Heare, oan ’e smaed fen jins
tsjinstfeinten, dat ik yn myn binnenst draech
de hún fen ûntelbere folken,
52 dêr’t jins fijannen my mei smaedzje, dêr’t
hja de foetstappen fen jins Salvling mei
smaedzje.

53 Priizge sij de Heare yn ivichheit! Amen, ja amen.

Psalm 90.
1 In gebet fen Mozes, de Godsman. Heare, Jo hawwe ús west in taflecht fen slachte oant slachte.
2 Ear't de bergen berne wiernen, en Jo ierde en wrâld foartbrocht hiene, ja, fen ivichheit oant ivichheit binne Jo God.
3 Jo litte de minske weromkeare ta stof, en sizze: Kear werom, jimme minskebern! [pag. 580]
4 Hwent tûzen jierren binne yn jins eagen as de dei fen jister, as er foarby is, en as in nachtwacht.
5 Jo spiele hjar wei, hja wirde sliep; moarnsier binne hja as it gêrs dat wer útsprút:
6 moarnsier bloeit it en sprút wer út, jouns wirdt it ôsnien en it fortoarret.
7 Hwent wy forgeane troch jins grime en troch jins grammoedigens wirde wy forbjustere.
8 Jo hawwe ús ûngerjuchtichheden foar Jo steld, ús forhoalen sûnden yn it ljocht fen jins oantlit.
9 Hwent al ús dagen wirde wei troch jins grime, wy bringe ús jierren to'n ein as in tins.
10 De dagen fen ús jierren — dêr binne sauntich jier yn — of as wy tige sterk binne, tachtich jier, en it treflikste dêrfen is moeite en fortriet; hwent it giet hird foarby en wy fleane derhinne.
11 Hwa ken de sterkte fen jins grime, en jins grammoedigens nei't Jo to freezjen binne?
12 Lear ús, sa ús dagen to tellen, dat wy in wiis hert bikomme.
13 Kom werom, Heare! Ho lang yette? En erbarmje Jo oer jins tsjinstfeinten!
14 Sêdzje ús moarnier mei jins genede, dat wy jubelje en ús forbliidzje al ús dagen.
15 Forbliidzje ús neffens de dagen dat Jo ús bineare hawwe, neffens de jierren dat wy it kweade sjoen hawwe.
16 Lit jins wirk oan jins tsjinstfeinten sjoen wirde, en jins hearlikheit oer hjar bern.
17 En de ljeaflikheit fen 'e Heare ús God mei oer ús wêze, en bifêstigje it wirk fen ús hannen oan ús, ja it wirk fen ús hannen, bifêstigje dat.

Psalm 91.
1 Dy't yn it skûlplak fen 'e Allerheechste sit, scil oernachtsje yn it skaed fen 'e Almachtige.
2 Ik scil tsjin de Heare sizze: Myn taflecht en myn stins, myn God op hwa't ik bitrou.
3 Hwent Hy is it, dy't dy rêdde scil út it net fen 'e fûgelfanger, fen de fordjerlike pest.
4 Hy scil dy dekke mei syn brede wjukken, en ûnder syn tichte fearren fynstû skûl; syn trou is in skyld en pânser.
5 Dû scilst net freezje for de eangstme fen de nacht, for de pylk dy't oerdei fljucht,
6 for de pest, dy't yn it tsjuster omstrûnt, for it fordjer dat middeis woedet.
7 Al foelen der tûzen oan dyn side en tsjientûzen oan dyn rjuchterhân, dy scil it net bineikomme.
8 Allinne scilst it mei dyn eagen oanskôgje, en dû scilst de forjilding fen 'e goddeleazen sjen.
9 Hwent Jo, Heare, binne myn taflecht; de Allerheechste hastû makke ta dyn skûl.
10 Gjin kwea scil dy oerkomme, en gjin pleach scil dyn tinte bineikomme.
11 Hwent Hy scil syn ingelen oer dy gebiede, dat hja dy hoedzje op al dyn wegen.
12 Hja scille dy op 'e hannen drage, dat dyn foet him oan gjin stien stjit.
13 Liuw en njirre scilst op wâdzje, jonge liuw en draek scilste forwâdzje.
14 Om't er My oanhinget, scil Ik him rêdde; Ik scil him forheegje, om't er myn namme ken.
15 Hy scil My oanroppe, en Ik scil him antwirdzje, yn de need scil Ik by him wêze, Ik scil him útrêdde en him eare jaen.
16 Ik scil him sêdzje mei langte fen dagen, en Ik scil him myn heil sjen litte.

Psalm 92.
1 In psalm. In liet for de sabbatdei.
2 It is goed de Heare to loovjen en jins namme lof to sjongen, o Allerheechste,
3 yn 'e moarntiid jins genede to forkindigjen en jins trou yn de nachten,
4 op it tsjiensnarich ynstrumint en op 'e lút, by it rûzjen fen 'e siter.
5 Hwent Jo, Heare, hawwe my bliid makke mei jins dieden; ik jubelje oer de wirken fen jins hannen.
6 Ho great binne net jins wirken, o Heare, ho

einleas djip jins tinzen.
7 In ûnforstân wit dêr net fen, en in dwaes forstiet dat net:
8 hwennear't de goddeleazen groeije as it gêrs en alle wirkers fen 'e ûngerjuchtichheit bloeije, it is, om oant yn ivichheit fordylge to wirden. [pag. 581]
9 Mar Jo binne de Allerheechste, yn' ivichheit de Heare.
10 Hwent sjuch, jins fijannen, o Heare, hwent sjuch, jins fijannen forgeane, alle wirkers fen 'e ûngerjuchtichheit wirde forsille.
11 Mar Jo scille myn hoarn forheegje as in wâldokse sines; ik bin salve mei farske oalje.
12 En myn each scil delsjen op myn bileagers, myn earen scille hearre fen 'e kweadwaenders dy tsjin my opsteane.
13 De rjuchtfeardige scil groeije as in palmbeam, hy scil waechse as in séder op 'e Libanon.
14 Plante yn it hûs des Heare, scille hja dije yn 'e foarhôven fen ús God.
15 Yn 'e âlderdom yette scille hja frucht drage, bliuwe hja glânzich en grien,
16 om to forkindigjen, dat de Heare rjucht is, myn Rots, en yn Him is gjin ûnrjucht.

PSALM 93.
1 De Heare is kening; Hy is mei heechheit klaeid. De Heare is klaeid, Hy hat Him girde mei sterkte. Ek stiet de wrâld fêst, hja wifket net.
2 Fêst stiet jins troan fen âlds ôf; fen ivichheit ôf binne Jo.
3 De rivieren sette, o Heare! de rivieren sette hjar lûd út, de rivieren sette hjar brûzjen út.
4 Mar lûder as de stimmen fen wide wetters, hearliker as de weagen fen 'e sé, hearlik yn 'e hichte is de Heare.
5 Jins tsjûgenissen binne einleas trou, hillichheit forsiert jins hûs, o Heare, oant yn langte fen dagen.

PSALM 94.
1 God fen wrake, o Heare, God fen wrake, kom tofoaren yn ljochtglâns.
2 Forheegje Jo, Jo rjuchter fen 'e ierde, bring forjilding oer de heechmoedigen.
3 Ho lang yette scille de goddeleazen, o Heare, ho lang yette scille de goddeleazen
jubelje?
4 Hja smeule, sprekke dryst op, alle wirkers fen 'e ûngerjuchtichheit forheegje hjar sels.
5 Hja tobrizelje, o Heare, jins folk, en hja binearje jins erfskip.
6 Widdou en frjemdling deadzje hja, en hja formoardzje wezen.
7 En den sizze hja: De Heare sjucht it net, en de God fen Jakob fornimt it net.
8 Merk op, jimme ûnforstannen ûnder it folk; en jimme dwazen, honear scille jimme forstannich wirde?
9 Scoe Hy dy't it ear plante hat, net hearre, scoe Hy dy't it each makke hat, net sjen?
10 Scoe Hy dy't de folken tuchtiget, net straffe, Hy dy't de minske wittenskip leart?
11 De Heare wit de tinzen fen 'e minske, det hja idelheit binne.
12 Loksillich de man, o Heare, dy't Jo ûnderrjuchtsje, en dy't Jo leare út jins wet,
13 om him rêst to jaen fen kweade dagen, oant de kûle for de goddeleazen groeven wirdt.
14 Hwent de Heare scil syn folk net forstjitte, en Hy scil syn erfskip net forllitte.
15 Hwent rjucht scil dochs rjucht bliuwe, en alle oprjuchten fen hert scille it neifolgje.
16 Hwa scil for my stean tsjin de kweadwaners? Hwa scil my bystean tsjin de wirkers fen 'e ûngerjuchtichheit?
17 Byhwennear't de Heare my net ta in help west hie, myn siele hie al yn 'e stilte wenne.
18 As ik sei: Myn foet wankelet, stipe my, o Heare, jins goedginstichheit.
19 As de tinzen fen myn binnenste formannichfâldigen, hawwe jins fortreastingen myn siele forkwikt.
20 Scoe de stoel fen it fordjer mienskip mei Jo hawwe, dy't mei de wet ûnrjucht bitinkt?
21 Hja spanne gear tsjin de siel fen 'e rjuchtfeardigen, hja foroardielje ûnskildich bloed .
22 Mar de Heare is my ta in stins, en myn God ta in rots fen myn taflecht.
23 En Hy lit hjar ûngerjuchtichheit wer op hjar delkomme, en Hy scil se yn hjar tsjoedens fordylgje; de Heare ús God scil se fordylgje.

Psalm 95.
1 Kom, lit ús de Heare jubelje, lit ús de Rots fen ús heil jûchje! [pag. 582]
2 Lit ús syn oantlit yn ’e miette gean mei lof, Him jûchje mei lofsangen.
3 Hwent de Heare is in great God, ja in great Kening boppe alle goaden.
4 Yn hwaens hân de djipten fen ’e ierde binne, en de hichten fen ’e bergen binne sines.
5 Hwaens ek de sé is, hwent Hy hat hjar makke; en syn hannen hawwe it droege foarme.
6 Kom, lit ús oanbidde en bûge, lit ús knibbelje foar de Heare, ús Skepper.
7 Hwent Hy is ús God, en wy binne it folk fen syn weide, en de skiep fen syn hân. Och, dat jimme hjoed nei syn stim harken!
8 Forhirdzje jimme hert net, lyk as by Meriba, lyk as de deis fen Massa yn ’e woastenije,
9 dêr’t jimme âffears My forwachten, My hifken, alhowol’t hja myn wirk seagen.
10 Fjirtich jier hat dat skaei my sear dien, en ik sei: It is in folk hwaens hert op ’e doele is, en hja kenne myn wegen net,
11 dat ik haw yn myn grime sward: Hja scille yn myn rêst net yngean.

Psalm 96.
1 Sjong de Heare in nij liet, sjong de Heare, dû hiele ierde.
2 Sjong de Heare, loovje syn namme, forkindigje syn heil fen dei oant dei.
3 Forhelje ûnder de folken syn eare, ûnder alle naesjes syn wûnders.
4 Hwent great is de Heare en tige to priizgjen, Hy is to freezjen boppe alle goaden.
5 Hwent de goaden fen ’e folken binne ôfgoaden allegearre, mar de Heare hat de himelen makke.
6 Majesteit en hearlikheit binne foar syn oantlit, sterkte en pracht yn syn hillichdom.
7 Jow de Heare, o slachten fen ’e folken, jow de Heare eare en sterkte.
8 Jow de Heare de eare fen syn namme, bring offer en kom yn syn foarhôven.
9 Oanbid de Heare yn hillige feestklean, beevje foar syn oantlit, dû hiele ierde.
10 Siz ûnder de folken: De Heare is kening! Ek stiet de ierde fêst, hja wifket net. Hy scil de folken rjuchtsje yn alle rjuchtlikens.
11 Lit de himelen hjar forbliidzje en de ierde hjar formeitsje, lit de sé brûzje mei hjar folheit.
12 Lit it fjild jûchje en al hwet deryn is, dat den alle beammen fen it wâld jubelje
13 foar it oantlit des Heare, hwent Hy komt, hwent Hy komt om de ierde to rjuchtsjen; Hy scil de wrâld rjuchtsje mei gerjuchtichheit, en de folken mei syn trou.

Psalm 97.
1 De Heare is kening; lit de ierde jûchje; lit folle eilannen hjar forbliidzje.
2 Wolken en tsjusternis binne om Him hinne, gerjuchtichheit en rjucht binne de grounslach fen syn troan.
3 Fjûr giet foar syn oantlit út, en it stekt syn tsjinstanners oan alle kanten yn ’e brân.
4 Syn bliksemen forljochtsje de wrâld, it ierdryk sjucht it en it bevet.
5 Bergen rane as waechs foar it oantlit des Heare, foar it oantlit fen ’e Heare fen ’e hiele ierde.
6 De himelen forkindigje syn gerjuchtichheit, en alle folken sjugge syn eare.
7 Biskamme wirde allegearre dy’t bylden tsjinje, dy’t great geane op ’e ôfgoaden. Alle goaden bûge hjar foar Him.
8 Sion heart it en is bliid, en Juda’s dochters jubelje fen wegen jins oardielen, o Heare.
9 Hwent Jo, Heare, binne de Allerheechste oer ’e hiele ierde, Jo geane alle goaden fier to boppe.
10 O jimme ljeafhawwers fen ’e Heare, haetsje it kweade. Hy hoedet de sielen fen syn ginstlingen, Hy rêdt hjar út ’e hân fen ’e goddeleazen.
11 It ljocht is siedde for de rjuchtfeardige, en blydskip for de oprjuchten fen hert.
12 Forbliidzje jimme yn ’e Heare, o rjuchtfeardigen, en loovje syn hillich oantinken.

salm 98.</capnr>
1 In psalm.
Sjong de Heare in nij liet, hwent Hy hat

wûnders dien; syn rjuchterhân en [pag. 583] syn
hillige earm hawwe Him holpen.
2 De Heare hat syn heil bikend makke, Hy
hat syn gerjuchtichheit iepenbiere foar de
eagen fen ’e folken.
3 Hy hat tocht oan syn genede en oan syn
trou for Israëls hûs, en ierdryks einen
allegearre hawwe sjoen it heil fen ús God.
4 Jûchje de Heare, dû hiele ierde, barst út
fen jubel en psalmsjong.
5 Psalmsjong de Heare mei de siter, mei de
siter en de stim fen ’e sjongers,
6 mei trompetten en bazuneklang, jûchje
foar it oantlit fen ’e Kening, de Heare.
7 Lit de sé brûzje en hjar folheit, de wrâld en
dy’t deryn wenje.
8 Lit de rivieren yn ’e hannen klappe, lit de
bergen meiinoarren jubelje,
9 foar it oantlit des Heare, hwent Hy komt
om de ierde to rjuchtsjen; Hy scil de wrâld
rjuchtsje yn gerjuchtichheit en de folken yn
alle rjuchtlikens.

PSALM 99.
1 De Heare is Kening — lit de folken beevje!
Hy troanet op ’e cherubim — lit de ierde hjar
forwege!
2 De Heare is great yn Sion, en Hy is heech
boppe alle folken.
3 Lit hjar jins greate en ûntsachlike namme
loovje. Hy is hillich!
4 Ja de macht fen ’e kening hat it rjucht ljeaf.
Jo hawwe binlikheden bifêstige, Jo hawwe
rjucht en gerjuchtichheit dien yn Jakob.
5 Forheegje de Heare ús God, en bûch
jimme foar de foetbank fen syn foetten. Hy is
hillich!
6 Mozes en Aäron wierne ûnder syn
preesters, en Samuël ûnder dyjingen dy’t syn
namme oanroppe. Hja rôpen ta de Heare, en
Hy antwirde hjarren.
7 Hy spriek ta hjarren yn in wolkkolom. Hja
hawwe syn tsjûgenissen biwarre, en de
ynsettingen dy’t Er hjarren jown hie.
8 O Heare ús God, Jo hawwe hjarren
antwirde, Jo wierne hjarren in forjaend God
en wrake dwaende oer hjar dieden.
9 Forheegje de Heare, ús God, en bûch
jimme foar syn hillige berch, hwent de Heare,
ús God, is hillich.

PSALM 100.
1 In psalm. Ta in lofoffer.
Dû hiele ierde, jûchje de Heare.
2 Tsjinje de Heare mei blydskip; kom foar
syn oantlit mei jubel!
3 Wit dat de Heare God is: Hy hat ús makke
en wy binne sines, syn folk en de skiep fen syn
weide.
4 Kom yn syn poarten mei lof, yn syn
foarhôven mei lofsang; loovje Him, priizgje
syn namme.
5 Hwent de Heare is goed; syn
goedginstichheit is yn ivichheit, en syn trou
fen slachte oant slachte.

PSALM 101.
1 Fen David. In psalm. Genede en rjucht wol
ik fen sjonge; Jo wol ik psalmsjonge, o Heare!
2 Ik wol de wei fen ’e oprjuchtens achtslaen:
honear scille Jo ta my komme? Ik wannelje yn
’e oprjuchtens fen myn herte yn it binnenst
fen myn hûs.
3 Ik wol gjin ûnweardige dingen foar myn
eagen stelle, oerdwealskens to dwaen haetsje
ik; it scil my net oanklibje.
4 In forkeard hert is fier fen my, it kwea wol
ik net fen witte.
5 Dy tomûk syn neiste lasteret, dy scil ik
fordylgje; dy’t heech fen eagen is en greatsk
fen herten, dy kin ik net fordrage.
6 Myn eagen scille wêze op ’e trouwen yn it
lân, om by my to wenjen; dy’t wannelet yn ’e
wei fen ’e oprjuchtens, dy mei my tsjinje.
7 Dy’t mei bidroch omgiet scil yn myn hûs
net bliuwe; dy’t ljeagens sprekt, scil foar myn
eagen net bistean.
8 Elke moarn scil ik alle goddeleazen fen it
lân fordylgje, om út ’e stêd des Heare alle
wirkers fen ’e ûngerjuchtichheit út to roegjen.

PSALM 102.
1 Gebet fen in earme, as er útkwynt, en syn
klachte útstoart foar des Heare oantlit.
2 O Heare, harkje nei myn gebet, en lit myn
gekryt ta Jo komme.
3 Forbergje jins oantlit net for my, jow jins
ear nei my de deis fen myn binearing, de deis
dat ik rop, antwirdzje my mei hasten.
4 Hwent myn dagen forgeane as reek, en
myn biente baernt út as in hird.

5 Myn hert is forskroeid en fortoarre as gêrs, hwent ik forjit myn brea to iten. [pag. 584]
6 Myn biente klibbet oan myn flêsk fen wegen myn lûd getsjirm.
7 Ik lykje in reiddomp fen 'e woastenije, ik bin wirden as in ûle op púnheappen.
8 Ik krij gjin sliep en klei as in iensume fûgel op it dak.
9 De hiele dei húnje my myn fijannen; dy't oer my útgeane, brûke myn namme ta in flok.
10 Hwent ik yt yeske as brea, en myn drinken ming ik oan mei triennen,
11 fen wegen jins grammoedigens en jins grime; hwent Jo hawwe my opnommen en my wer delsmiten.
12 Myn dagen binne in oplûkend skaed allyk, en ik fortoarje as gêrs.
13 Mar Jo, Heare, bliuwe yn ivichheit, en jins oantinken fen slachte oant slachte.
14 Jo scille oerein gean en Jo oer Sion erbarmje, hwent de tiid om it genedich to wêzen, hwent de stelde tiid is kommen.
15 Hwent jins tsjinstfeinten hawwe bigreatsjen mei syn stiennen, en syn pún deart hjarren oan.
16 Den scille de heidenen de namme des Heare freezje, en alle keningen fen 'e ierde jins hearlikheit,
17 om't de Heare Sion opboud hat en yn syn hearlikheit sjoen wirden is,
18 Him keard hat ta it gebet fen 'e forroaide en hjar gebet net forachte hat.
19 Dat mei biskreaun wirde for it neikommende slachte, en it folk dat skepen wirdt, scil de Heare loovje,
20 om't Er út syn hillige hichte delsjoen hat, de Heare út 'e himel op 'e ierde skôge hat,
21 om it suchtsjen fen 'e finzenen to hearren, om los to meitsjen de bern fen 'e dea;
22 dat hja to Sion des Heare namme forkindigje en syn lof to Jeruzalem,
23 hwennear't de folken meiinoar forgearre wirde, ek de keninkriken, om de Heare to tsjinjen.
24 Hy hat ûnderweis myn krêft delbûgd, myn dagen forkoarte.
25 Ik sei: Myn God, nim my net wei op 'e helt fen myn dagen; jins jierren binne fen slachte oant slachte.
26 Jo hawwe alearen de ierde grounfêste, en de himelen binne it wirk fen jins hannen,
27 dy scille forgean, mar Jo bliuwe yn wêzen, en hja scille allegearre slite as in stik klean, Jo fornije hjar as klaeijing, en hja scille nij wêze.
28 Mar Jo bliuwe deselde, en jins jierren is gjin ein oan.
29 De bern fen jins feinten scille feilich wenje, en hjar sied scil foar jins oantlit bifêstige wirde.

Psalm 103.
1 Fen David.
Loovje de Heare, myn siele, en alles hwet binnen yn my is, syn hillige namme.
2 Loovje de Heare, myn siele, en forjit gjinien fen syn woldieden.
3 Dy't al dyn ûngerjuchtichheit forjowt, dy't al dyn sykten genêst,
4 dyn libben forlost fen it fordjer, dy kroanet mei goedginstigens en barmhertichheden,
5 dyn siele sêddet mei it goede, dyn jonkheit fornijt as in earn sines.
6 De Heare docht gerjuchtichheit en rjucht allegearre dy't bineare wirde.
7 Hy hat Mozes yns wegen bikend makke, Israëls bern syn dieden.
8 Barmhertich en genedich is de Heare, lankmoedich en great fen goedginstich-heit.
9 Hy scil net altyd stride noch ivich de grime hâlde.
10 Hy docht ús net neffens ús sûnden, en forjildt ús net neffens ús ûngerjuchtichheden.
11 Hwent sa heech as de himel is boppe de ierde, is syn goedginstichheit geweldich oer dyjingen dy't Him freezje.
12 Sa fier as it Easten is fen it Westen, sa fier docht Er ús oertrêddingen fen ús.
13 Lyk as in heit him erbarmet oer 'e bern, erbarmet de Heare Him oer dyjingen dy't Him freezje.
14 Hwent Hy wit hwetfor gemaek wy binne, bitinkende dat wy stof binne.
15 De minske syn dagen binne as it gêrs, allyk in blom fen it fjild sà bloeit er;
16 as de wyn der oer giet, is hja net mear, en hjar plak ken hjar net mear.
17 Mar de goedginstichheit des Heare is fen ivichheit en oant ivichheit oer dyjingen dy't Him freezje, en syn gerjuchtichheit oan bernsbern,

18 oan dyjingen dy’t syn forboun hâlde [pag. 585] en om syn geboaden tinke om se to dwaen.
19 De Heare hat syn troane yn ’e himelen fêstige, en syn keninkryk hearsket oer alles.
20 Loovje de Heare, syn ingelen, jimme sterke helten, dy’t syn wird dogge, hearrende nei de stim fen syn wird!
21 Loovje de Heare, al syn hearskaren, jimme, syn tsjinners, dy’t syn wolbihagen dogge!
22 Loovje de Heare, al syn wirken op alle plakken fen syn hearskippij! Loovje de Heare, myn siele!

Psalm 104.
1 Loovje de Heare, o myn siele! Heare, myn God, Jo binne einleas great, mei majesteit en hearlikheit binne Jo klaeid.
2 Jo, dy’t Jo sels mei it ljocht bidekke as in kleed, dy’t de himel útspant as in tintgordyn;
3 dy’t syn oppersealen wilvet yn ’e wetters, dy’t wolkens makket ta syn wein, dy’t wannelet op ’e wjukken fen ’e wyn;
4 dy’t winen makket ta seinboaden, ta syn tsjinners lôgen fjûr.
5 Hy hat de ierde fêstige op hjar pylders, hja scil yn ivichheit net wankelje.
6 Jo hawwe hjar mei de oseaen ditsen as in kleed; de wetters stienen boppe de bergen.
7 For jins driigjen flechten hja, for it lûd fen jins tonger stouden hja foart.
8 Bergen riisden op, dellingen sonken op it plak dat Jo hjarren steld hiene.
9 Jo hawwe in grins steld, dêr’t hja net oer komme meije, hja meije de ierde net wer bidekke.
10 Jo litte boarnen opwâlje yn ’e dellingen, hja kronkelje twisken de bergen.
11 Hja jowe al it djierte fen it fjild drinken, de wâldezels stilje der hjar toarst.
12 Boppe hjarren wennet it fûgelt fen ’e himel, lûd jaende twisken de tûken wei.
13 Jo litte bergen drinke út jins oppersealen, de ierde wirdt sêdde fen ’e frucht fen jins wirken.
14 Jo litte it gêrs útsprute for it fé, en it gewaechs ta minske tsjinst, om brea út ’e ierde foartkomme to litten,
15 en wyn dy’t it minskeherte forblidet, om it oantlit glânzgje to litten fen oalje, en brea dat it minskeherte sterket.
16 Des Heare beammen wirde sêdde, de séders fen ’e Libanon, dy’t Er plante hat,
17 dêr’t de fûgels nestelje; de earrebarre, hwaens hûs de sipressen binne.
18 De hege bergen binne for de stienbokken, de rotsen binne in taflecht for de klipdassen.
19 Hy hat de moanne makke for fêste tiden, de sinne wit hjar ûndergong.
20 Jo biskikke de tsjustemis, en it wirdt nacht, dêr’t al it djierte fen it wâld him yn wart.
21 De jonge liuwen âlje om rôf en om hjar spize fen God to freegjen.
22 As de sinne opkomt, slûpe hja foart en jowe hjar del yn hjar hoalen.
23 Den giet de minske nei syn wirk en nei syn arbeid oant de joun ta.
24 Ho machtich binne jins wirken net, o Heare! Jo hawwe se allegearre mei wysheit makke; it ierdryk is fol fen jins skepsels.
25 Dêr is de sé, great en wiid fen bistek, dy tilt op fen djierte net to tellen, lytse dieren mei greate.
26 Dêr farre de skippen hinne en wer, ek de Leviathan, dy’t Jo skepen hawwe om der mei to boartsjen.
27 Dy allegearre wachtsje op Jo, dat Jo hjarren spize jowe, as it tiid is.
28 As Jo hjarren dy jowe, den garje hja; dogge Jo de hân op, hja wirde sêdde mei it goede.
29 Forbergje Jo jins oantlit, hja wirde forheard; nimme Jo hjar amme wei, hja stjerre en keare werom ta hjar stof;
30 stjûre Jo jins Geast út, hja wirde skepen en Jo fornije it oantlit fen it ierdryk.
31 Lit de hearlikheit des Heare wêze yn ivichheit, lit de Heare Him forbliidzje yn syn wirken.
32 As Er de ierde oansjucht, bevet hja; as Er de bergen oanrekket, rikje hja.
33 Ik wol de Heare sjonge myn libben lâng, ik wol myn God psalmsjonge, salang ik der bin.
34 Mei myn oertinking Him ljeaf wêze; ik scil my forbliidzje yn ’e Heare.
35 De sûnders meije fen ’e ierde fordien wirde, en de goddeleazen der net [pag. 586] mear wêze. Loovje de Heare, myn siele. Halleluja!

Psalm 105.
1 Loovje de Heare, rop syn namme oan, meitsje ûnder de folken syn dieden bikend.

2 Sjong Him, psalmsjong Him, miet syn wûnders út.
3 Romje yn syn hillige namme, lit it hert fen dy't de Heare siikje him forbliidzje.
4 Freegje nei de Heare en syn sterkte, siikje syn oantlit jimmeroan.
5 Tink oan syn wûnders dy't Er dien hat, oan syn wûnderteikens en de oardielen fen syn mûle.
6 O sied fen Abraham, syn tsjinstfeint, o Jakobs bern, syn útkarden!
7 Hy, de Heare, is ús God; syn oardielen binne oer de hiele ierde.
8 Hy tinkt yn ivichheit oan syn forboun, oan it wird dat Er tûzen slachten hjitten hat,
9 it forboun, dat Er mei Abraham makke hat, en syn eed oan Isaäk,
10 dy't Er Jakob ta in ynsetting bikrêftige hat, Israël ta in ivich forboun,
11 sizzende: Ik scil dy it lân Kanaän jaen, it snoer fen jimme erfdiel.
12 Do't hja lyts fen tal wierne, minmachtich en frjemdlingen dêryn,
13 en do't hja teagen fen folk ta folk, fen it iene keninkryk ta in oar folk,
14 liet Er gjin minske ta hjar to binearjen, en strafte Er keningen om hjarren, sizzende:
15 Taest myn salvlingen net oan en doch myn profeten gjin kwea.
16 En do't Er honger oer it lân rôp, en alle stêf fen it brea briek,
17 stjûrde Er in man foar hjar oantlit út: Jozef waerd forkocht ta slaef.
18 Hja setten syn foetten yn 'e stôk, hy sels kaem yn 'e izers,
19 oant de tiid dat syn wird neikaem, en de reden des Heare him gelyk joech.
20 Do stjûrde de kening en ûntsloech him, de hearsker fen 'e folken liet him los.
21 Hy stelde him ta hear oer syn hûs en ta hearsker oer al syn goed,
22 om nei syn sin foarsten to binen, en syn âldsten moast er wysheit leare.
23 Sa kaem Israël yn Egypte, en Jakob hâldde as frjemdling ta yn it lân fen Cham.
24 En Hy liet syn folk tige dije en makke it sterker as syn tsjinstanners.
25 Hy foroare hjar hert, dat hja syn folk haten, dat hja falsk mei syn tsjinstfeinten omgyngen.
26 Hy stjûrde Mozes, syn tsjinstfeint, en Aäron dy't Er útkard hie.
27 Dy dienen ûnder hjarren de wirden fen syn teikens, en wûnderwirken yn it lân fen Cham.
28 Hy stjûrde tsjusternis en makke it donker, mar hja sloegen syn wird gjin acht.
29 Hy foroare hjar wetters yn bloed, en liet hjar fisken stjerre.
30 Hjar lân tilde op fen frosken, dy wierne by hjar keningen yn 'e keamer.
31 Hy spriek en der kamen brimzen, miggen yn hjar hiele gerjuchtichheit.
32 Hy joech hjarren heil ta rein, lôgjend fjûr wier yn hjar lân.
33 En Hy sloech hjar wynstôk en hjar figebeam, en tobriek it beamte yn hjar gerjuchtichheit.
34 Hy spriek en der kamen sprinkhoannen en toerren net to tellen.
35 Dy ieten alle gewaechs yn hjar lân op, en ieten de frucht fen hjar groun op.
36 Hy sloech ek alle earstbernen yn hjar lân, de earstelingen fen al hjar krêften.
37 En Hy fierde hjar út mei silver en goud; en ûnder hjar stammen wier gjinien dy't stroffele.
38 Egypte wier bliid, do't hja útteagen, hwent hjar freze wier op hjarren fallen.
39 Hy spande in wolk út ta in dek, en fjûr om de nacht to forljochtsjen.
40 Hja beaën, en Hy liet kwartels komme en mei himelsk brea sêdde Er hjar.
41 Hy makke in rots iepen, en wetters streamden; hja gyngen troch toarre oarden as in rivier.
42 Hwent Hy tocht oan syn hillich wird, oan Abraham, syn tsjinstfeint.
43 En Hy fierde syn folk út mei blydskip, syn útkarden mei jubel,
44 En Hy joech hjarren de lannen fen 'e heidenen, en hja krigen de arbeid fen 'e folken,
45 dat hja syn ynsettingen biwarje scoene, en syn wetten neikomme. Halleluja! [pag. 587]

PSALM 106.

1 Halleluja! Loovje de Heare, hwent Hy is goed, hwent syn goedginstigens is yn ivichheit.
2 Hwa scil de krêftige dieden des Heare

útsprekke, al syn lof hearre litte?
3 Loksillich hja, dy't it rjucht biwarje, dy't
altiten gerjuchtichheit dogge.
4 Tink om my, o Heare, neffens jins
wolbihagen yn jins folk, bisiikje my mei jins
heil,
5 dat ik oanskôgje mei it goede fen jins
útkarden, dat ik my forbliidzje mei yn de
blydskip fen jins folk, dat ik my mei jins erfdiel
biromje mei.
6 Wy hawwe sûndige lyk as ús âffears, wy
hawwe forkeard dien en goddeleas hannele.
7 Us âffears yn Egypte hawwe jins wûnders
gjin acht slein, hja tochten net om de
mannichten fen jins goedginstichheden, mar
wierne yn opstân by de sé, by de Reidsé.
8 Mar Hy forloste hjar om de wille fen syn
namme, om syn macht bikend to meitsjen.
9 En Hy drige de Reidsé, dat dy der droech
fen waerd, en Hy liet hjar gean troch de
djipten as troch in woastenije.
10 En Hy rêdde hjar út 'e hân fen 'e hater, en
forloste hjar út 'e hân fen 'e fijân.
11 En de wetters bidieken hjar tsjinstanners,
gjinien fen hjarren bleau oer.
12 Do leauden hja syn wirden, hja songen syn
wirden, hja songen syn lof.
13 Mar mei gauwens forgeaten hja syn
wirken, hja wachten net op syn foarnimmen,
14 mar hja waerden fen bigearlikens bifongen
yn 'e woastenije, en hja hifken God yn 'e
wyldernis.
15 Do joech Er hjarren hjar bigearte, mar
biskikte hjar sielen de tarring.
16 En hja waerden oerginstich yn it leger, op
Mozes, op Äron, de hillige des Heare.
17 De ierde gyng iepen en forslynde Dathan
en bidiek de oanhing fen Abiram.
18 En in fjûr baernde mids hjar oanhing, in
lôge fortarde de goddeleazen.
19 Hja makken in keal by Horeb, en hja
bûgden hjar foar in getten byld.
20 Sa forroalen hja hjar Eare oan 'e ôfbylding
fen in gêrsitend stik fé.
21 Hja forgeaten God, hjar Forlosser, dy't
greate dingen dien hie yn Egypte,
22 wûnderdieden yn it lân fen Cham,
freeslike dingen by de Reidsé.
23 Hy sei, Hy scoe hjar fordylgje, as Mozes,
syn útkarde, foar syn oantlit net yn 'e bres
stean gien wier, om syn grime ôf to kearen fen
it fordjer.
24 Hja forsmaedden ek it bigearde lân; hja
leauden syn wird net;
25 mar hja mompelen yn hjar tinten; nei des
Heare stimme harken hja net.
26 Do stiek Er syn hân tsjin hjarren op, om
hjar falle to litten yn 'e woastenije,
27 en om hjar sied falle to litten ûnder 'e
heidenen, en hjar to forsiljen oer 'e lannen.
28 En hja keppelen hjar oan Baäl Peor, en
ieten fen 'e offers fen 'e deaden,
29 en hja tergen de Heare mei hjar dieden,
dat der in pleach ûnder hjarren útbriek.
30 Do stie Pinehas op en hâldde rjucht, en de
pleach hâlde op;
31 en it waerd him oanrekkene ta
gerjuchtichheit fen slachte ta slachte oant yn
ivichheit.
32 Hja makken Him ek grammoedich by de
wetters fen Meriba, en om hjarren gyng it
Mozes kwealik,
33 hwent hja forbitteren syn geast, dat er
ûnbitochtsum mei syn lippen spriek.
34 Hja fordylgen de folken net, dy't de Heare
hjarren sein hie,
35 mar hja formongen hjar mei de heidenen,
en learden hjar wirken.
36 En hja tsjinnen hjar ôfgoaden, en dy
waerden hjarren ta in strik;
37 en hja offeren hjar soannen en hjar
dochters oan 'e kweageasten,
38 hja forgeaten ûnskildich bloed, it bloed fen
hjar soannen en fen hjar dochters, dy't hja
Kanaäns ôfgoaden offeren, dat it lân ûnthillige
waerd fen 'e bloedskild.
39 En hja ûntreinigen hjar sels troch hjar
wirken en hoerken troch hjar dieden.
40 Do ûntstiek des Heare grime tsjin syn folk
en Hy krige in ôfgriis fen syn erfdiel.
41 Dêrom joech Er hjar yn 'e hân fen 'e [pag. 588]
heidenen, en hjar haters hearsken oer hjarren,
42 en hjar fijannen hawwe hjar bineare, dat
hja hjar deljaen moasten ûnder hjar hân.
43 Mannich kear hat Er se rêdden, mar hja
forsetten hjar tsjin syn foarnimmen, dat hja
úttarden troch hjar ûngerjuchtichheit.
44 Mar Hy seach hjar binearing oan, do't Er
hjar gekryt hearde,
45 en Hy tocht ta hjar bêst oan syn forboun,

en it dearde Him oan neffens de mannichte
fen syn goedginstichheden,
46 en Hy liet hjar barmhertichheit fine foar it
oantlit fen allegearre, dy't hjar yn finzenskip
foartfierd hiene.
47 Forlos ús, Heare ús God, en forgearje ús út
'e heidenen, dat wy jins hillige namme loovje
en ús biromje yn jins lof.
48 Priizge sij de Heare, Israëls God, fen
ivichheit en oant yn ivichheit. En al al it folk
sizze: Amen. Halleluja!

PSALM 107.
1 Loovje de Heare, hwent Hy is goed, hwent
syn goedginstigens is yn ivichheit.
2 Lit de forlosten des Heare soks sizze, dy't
Er út 'e need forlost hat
3 en út 'e lannen forgearre fen it Easten en
fen it Westen, fen it Noarden en fen 'e sé.
4 Hja doarmen om yn 'e woastenije op
deadske paden; de wei nei in biwenne stêd
founen hja net.
5 Hja hienen honger en toarst, hjar siele
forkwynde yn hjarren.
6 Mar hja rôpen ta de Heare yn hjar
bineardens en Hy rêdde se út hjar eangsten.
7 En Hy laette se op in rjuchte wei, om nei in
biwenne stêd to tsjen.
8 Lit hjar de Heare loovje for syn
goedginstigens en for syn wûndere wirken
oan minskebern,
9 hwent Hy hat de toarstige siele sêdde en
de hongerige siele folle mei it goede.
10 Dy't yn tsjusternis en skaed fen 'e dea
sieten, boun yn ellinde en izer,
11 om't hja opstannich wierne tsjin Gods
wirden en de rie fen 'e Allerheechste
forwirpen hiene,
12 hwent Hy hie hjarren it herte troch
swierrichheit bûgd, hja binne stroffele en der
wier gjin help.
13 Mar hja rôpen ta de Heare yn hjar
bineardens en Hy forloste se fen hjar
eangsten.
14 Hy fierde se út 'e tsjusternis en it skaed fen
'e dead, en Hy tobriek hjar bânnen.
15 Lit hjar de Heare loovje for syn
goedginstigens en for syn wûndere wirken
oan minskebern,
16 hwent Hy hat de koperen doarren britsen,
en de izeren skoattels stikken slein.
17 Dy't forbjustere wierne fen wégen hjar
sûndige wei en fen wegen hjar
ûngerjuchtichheden pleage waerden,
18 hjar siele hie in ôfgriis fen alle spize en hja
wierne de poarten fen 'e dea bynei kommen.
19 Mar hja rôpen ta de Heare yn hjar
bineardens en Hy forloste se fen hjar
eangsten.
20 Hy stjûrde syn wird út en genies se, en
rêdde se út hjar kûlen.
21 Lit hjar de Heare loovje for syn
goedginstigens en for syn wûndere wirken
oan minskebern,
22 en lit hjar lofoffers offerje en mei jubel syn
wirken forhelje.
23 Dy't mei skippen de sé bifearen, dreauwen
hannel op wide wetters.
24 Hja seagen des Heare wirken, en syn
wûnders yn 'e djipten.
25 Hy spriek en liet in stoarm opkomme, dy't
syn weagen opswypke.
26 Hja riisden op nei de himel, hja sonken del
yn 'e djipten; hjar siele toraende fen
eangstme.
27 Hja tommelen en waggelen as in dronken
minske en al hjar wysheit waerd to skande.
28 Mar hja rôpen ta de Heare yn hjar
bineardens en Hy rêdde se út hjar eangsten.
29 Hy brocht de stoarm ta bidarjen en de
weagen fen 'e sé waerden stil.
30 Hja wierne bliid, dat hja stil waerden, en
dat Hy hjar laette nei de haven fen hjar
bigearte.
31 Lit hjar de Heare loovje for syn
goedginstigens en for syn wûndere wirken
oan minskebern.
32 En Him forheegje yn 'e folksforgear-[pag.589]-
ring, en yn 'e gearkomste fen 'e âldsten Him
romje.
33 Hy makket rivieren ta in woastenije en
wetterboarnen ta toarstich lân,
34 fruchtber lân ta sâltige groun om 'e
tsjoedens fen hjarren, dy't dêrop wenje.
35 Hy makket de woastenije ta in wetterpoel,
en toar lân ta wetterboarnen.
36 En dêr lit Er hongerigen wenje, en hja
stiftsje in wenbere stêd,
37 en siedzje ekers, en plantsje wynbergen,
dy't fruchten opbringe ta de rispinge.

38 En Hy seinget hjar, dat hja tige formannichfâldigje en hjar fé lit Er net minder wirde.
39 En as hja sels minder wirde en weifalle troch de binearing fen ûnk en wé,
40 den stoart Er forachting út oer ’e ealljue en lit hjar doarmje yn in wyldernis, dêr’t gjin paed is.
41 Mar de earme forheget er út ’e ellinde en makket de slachten as keppels fé.
42 De oprjuchten sjugge it en forbliidzje hjar, mar alle ûngerjuchtichheit stoppet de mûle.
43 Hwa’t wiis is, lit him soks achtslaen, en lit hjar de goedginstichheden des Heare opmerke.

Psalm 108.
1 In liet. In psalm fen David.
2 Myn hert is bifêstige, o God! Ik wol sjonge en psalmsjonge, ja ek myn eare!
3 To wekker, harp en siter! Ik wol de dage wekker meitsje.
4 Ik wol Jo loovje ûnder de folken, o Heare, en Jo psalmsjonge ûnder de neasjes,
5 hwent jins goedginstichheit is great boppe de himelen en jins trou oant de wolken.
6 Forheegje Jo sels, o God, boppe de himelen, en jins hearlikheit oer de hiele ierde;
7 dat jins biminden rêdden wirde, forlos ús troch jins rjuchterhân en antwirdzje ús.
8 God hat spritsen yn syn hillichdom: Ik wol jubelje, Ik wol Sichem fordiele en de delling fen Sukkoth ôfmiette.
9 Gilead is mines, Manasse is mines en Efraïm is de helm fen myn holle, Juda is myn skepter.
10 Moab is myn waskbekken, op Edom smyt ik myn skoech, oer it Filistynske lân jubelje ik.
11 Hwa scil my bringe yn in fêste stêd? Hwa scil my liede yn Edom op?
12 Binne Jo it net, o God, dy’t ús forstaet hiene, en dy’t net útteagen, O God, mei ús legerskaren?
13 Jow ús help tsjin de fijân, hwent minske heil is idelheit.
14 Yn God scille wy krêftige dieden dwaen, en Hy sels scil tsjinstanners forwâdzje.

Psalm 109.
1 For de kapelmaster. Fen David. In psalm. O God fen myn lof, swij net.
2 Hwent hja hawwe de mûle fen ’e goddeleaze en de mûle fen it bidroch tsjin my iependien; hja hawwe mei my spritsen mei in falske tonge,
3 en mei wirden fen haet hawwe hja my bisingele, hja hawwe my bistriden sûnder reden.
4 For myn ljeafde bileagje hja my, en ik bin ien en al gebet.
5 En hja hawwe my kwea for goed oandien, en haet for myn ljeafde.
6 Lit de bisiking fen in goddeleaze oer him komme en in satan mei oan syn rjuchterhân stean.
7 As er rjuchte wirdt, lit him skildich útgean, en syn gebet mei ta sûnde wêze.
8 Lit syn dagen koart wêze; lit in oarenien syn ampt nimme.
9 Syn bern meije wezen wirde en syn frouw widdow.
10 Syn bern meije oeral omswalkje en biddelje, fordreaun út hjar púnheappen.
11 Lit de skildeasker bislach lizze op alles hwet sines is, en frjemden meije syn goed rôvje.
12 Lit him gjinien hawwe, hwaens ginst bistindich is, gjinien dy’t him erbarmet oer syn wezen.
13 Lit syn neiteam útroege wirde; hjar namme mei útdylge wirde yn it kommende slachte.
14 De Heare mei syn âffears ûngerjuchtichheit yn oantinken hâlde, en syn memme sûnde scil net útdylge wirde. [pag. 590]
15 Lit de Heare se aloan foar eagen hawwe, dat hjar oantinken fen ’e ierde útroege wirde mei,
16 om’t hy der net om tocht hat woldiedichheit to dwaen, mar de ellindige en earme forfolge en de stjerrende bineare hat.
17 Ja, hy hâldde fen ’e flok, en dy is nou oer him kommen. En hy hie gjin wolbihagen yn ’e seining, dêrom is dy fier fen him bleaun.
18 Hy teach de flok oan as in kleed en dy is nou as wetter yn syn yngewant litsen en as oalje yn syn biente.
19 Dy mei him wêze as in kleed, dêr’t er him mei dekt, en ta in milriem, dy’t er altyd omhat.

20 Lit dat myn tsjinstanners hjar lean wêze fen ’e Heare, en hjarres dy’t kweasprekke fen myn siele.
21 Mar Jo, Heare Heare, meitsje it mei my om de wille fen jins namme, hwent jins ljeafde is goed, forlos my.
22 Hwent ik bin ellindich en needdriftich en myn hert is trochwoune yn myn binnenst.
23 Ik wird wei lyk as in skaed hwennear’t it langet, ik wird fordreaun as in sprinkhoanne.
24 De knibbels knikke my fen it fêstjen, en myn flêsk is forskronfele, sûnder oalje.
25 Sa bin ik hjarren ta in smaed wirden; as hja my sjugge, skodholje hja.
26 Help my, Heare, myn God, forlos my nei jins goedginstichheit,
27 dat hja witte meije, soks is jins hân, Jo, Heare, hawwe it dien.
28 Hja meije flokke, mar seingje Jo; hja meije hjar opjaen, mar lit hjar biskamme wirde, en jins tsjinstfeint him forbliidzje.
29 Lit myn tsjinstanners klaeid wirde mei skande en dat hjar skamte hjar dekke mei as in mantel.
30 Ik scil de Heare tige loovje mei myn mûle, en mids in mannichte scil ik Him priizgje,
31 hwent Hy stiet de earme oan ’e rjuchterhân om him to forlossen fen dyjingen dy’t syn siele foroardielje.

Psalm 110.

1 Fen David. In psalm.
De Heare hat ta myn hear spritsen: Sit oan myn rjuchterhân, oant Ik dyn fijannen set hawwe scil ta in foetbank for dyn foetten.
2 De Heare scil dy de sterke skepter oanrikke út Sion, sizzende: Hearskje mids dyn fijannen.
3 Dyn folk scil hielendal feardich wêze de deis fen dyn kriichsmacht, yn hillige feestpronk; út ’e skirte fen ’e dage scil dy de dauwe fen dyn jongerein wêze.
4 De Heare hat sward, en it scil Him net rouwe: Dû bist preester yn ivichheit, neffens de oarder fen Melchisédek.
5 De Heare oan dyn rjuchterhân topletteret keningen de deis fen syn grime.
6 Hy scil rjucht dwaen ûnder de heidenen; Hy makket it fol mei deade lichemen; Hy topletteret it haed fen in great lân.
7 Hy drinkt ûnderweis út ’e beek. Dêrom tilt Er de holle op.

Psalm 111.

1 Halleluja.
Alef. Ik wol de Heare loovje mei it hiele hert; Beth. yn ’e ried en de forgearring fen ’e oprjuchten.
2 Gimel. Des Heare wirken binne great; Daleth. to ûndersiikjen fen allegearre dy’t dêr in wolbihagen yn hawwe.
3 Hé. Syn dwaen is majesteit en hearlikheit; Vau. en syn gerjuchtichheit yn ivichheit.
4 Sain. Hy hat syn wûnderdieden in oantinken makke; Cheth. genedich en barmhertich is de Heare.
5 Teth. Hy hat dyjingen dy’t Him freezje, spize jown; Jod. Hy tinkt yn ivichheit oan syn forboun.
6 Kaf. Hy hat de krêft fen syn wirken syn folk bikend makke, Lamed. hjarren jaende it erfskip fen ’e heidenen.
7 Mem. De wirken fen syn hannen binne trou en rjucht; Nun; al syn geboaden binne bitroud.
8 Samech. Hja binne bifêstige for altyd en yn ivichheit; Ajin. folbrocht yn trou en oprjuchtens.
9 Pé. Hy hat syn folk forlossing biskikt; Tsade. for ivich hat Er syn forboun ynset; Kof. hillich en to freezjen is syn namme.
10 Resj. De freze des Heare is it bigjinsel fen ’e wysheit; Sin. in goed ynsjuch [pag. 591] hawwe allegearre dy’t se dogge; Tau. Syn lof bistiet oant yn ivichheit.

Psalm 112.

1 Halleluja!
Alef. Loksillich de man, dy’t de Heare frezet; Beth. dy’t in great wolbihagen hat yn syn geboaden.
2 Gimel. Syn sied scil machtich wêze op ierde; Daleth. it slachte fen ’e oprjuchten scil seinge wirde.
3 Hé. Oerfloed en rykdom binne yn syn hûs; Wau. en syn gerjuchtichheit yn ivichheit.
4 Sajin. Hy giet de oprjuchten op as in ljocht; Cheth. genedich en barmhertich en rjuchtfeardich.
5 Teth. Lokkich de man dy’t him erbarmet, en to lien jowt; Jod. dy’t syn saken mei rjucht

biskikt.
6 Kaf. Hwent hy scil yn ivichheit net
wankelje; Lamed. de rjuchtfeardige scil yn
ivich oantinken wêze.
7 Mem. Hy scil fen kwea gewach net eangje;
Nun. syn hert is fêst, bitrouwende op 'e Heare.
8 Samech. Syn hert is wol to moede, him
eanget neat; Ajin. oant er op syn tsjinstanners
delsjucht.
9 Pé. Hy struit út, hy jowt de earmen; Tsade.
syn gerjuchtichheit bistiet yn ivichheit; Kof.
syn hoarn stiet heech yn eare.
10 Resj. De goddeleaze sjucht it en it is him
yn 'e wei; Sjin. hy knarst op 'e tosken en
toraent; Tau. de winsk fen 'e goddeleazen giet
to neate.

PSALM 113.
1 Halleluja! Loovje, o tsjinfeinten des Heare,
loovje de namme des Heare.
2 Priizge sij des Heare namme fen nou ôf
oant yn ivichheit.
3 Fen sinne opgong oant sinne ûndergong
sij des Heare namme priizge.
4 De Heare is heech boppe alle folken,
boppe de himelen is syn hearlikheit.
5 Hwa is de Heare, ús God allyk, dy tige
heech wennet,
6 dy tige leech delsjucht, yn 'e himel en op 'e
ierde.
7 Dy't de swakke oereinhelpt út it stof, de
earme forheget út it slyk,
8 om him sitte to litten njunken ealljue,
njunken de ealljue fen syn folk.
9 Dy't de ûnfruchtbere húsfrou wenje lit as
in blide mem fen bern. Halleluja!

PSALM 114.
1 Do't Israël út Egypte teach, Jakobs hûs út
in folk fen frjemde sprake,
2 waerd Juda ta syn hillichdom, Israël syn
ryksbiwâld.
3 De sé seach it en flechte, de Jordaen skrille
tobek.
4 De bergen sprongen as rammen, de
klingen as lammen.
5 Hwet wier der oan, dû sé, datstû flechteste,
dû Jordaen, datstû tobekskrilleste,
6 Jimme bergen, dat jimme opsprongen as
rammen, jimme heuvels as lammen?
7 Beevje dû ierde foar it oantlit des Heare,
foar it oantlit fen Jakobs God,
8 dy't de rotsstien foroaret yn in wetterfloed,
de balstien yn in wetterwille.

PSALM 115.
1 Net ús, o Heare, net ús, mar jins namme
jow eare, om jins goedginstichheit, om jins
trou.
2 Hwerom scoene de heidenen sizze: Hwer
is hjar God dochs?
3 Us God is ommers yn 'e himel, Hy docht al
hwet Him haget.
4 Hjar ôfgoaden binne silver en goud, wirk
fen minskehannen.
5 Hja hawwe in mûle, mar sprekke net, hja
hawwe eagen, mar sjugge net,
6 earen hawwe hja, mar hearre net, hja
hawwe in noas, mar hja rûke net;
7 hannen, mar taeste net; foetten, mar
geane net; hja jowe gjin lûd mei hjar kiel.
8 Dy't hjar meitsje, scille hjarren allyk wirde
en elkenien dy't dêrop bitrout.
9 Israël, bitrou dû op 'e Heare, Hy is hjar
help en hjar skyld.
10 Dû hûs fen Aäron, bitrou op 'e Heare; Hy
is hjar help en hjar skyld.
11 Jimme dy't de Heare freezje, bitrou op 'e
Heare, Hy is hjar help en hjar skyld.
12 De Heare hat oan ús tocht: Hy scil seingje,
Hy scil Israëls hûs seingje, Hy scil Aärons hûs
seingje.
13 Hy scil seingje dy't de Heare freezje, de
lytsen mei de greaten. [pag. 592]
14 De Heare scil jimme formannichfâldigje,
jimme en jimme bern.
15 Jimme binne seinge fen 'e Heare, dy't de
himel en de ierde makke hat.
16 De himel, de himel is de Heare sines, mar
de ierde hat Er de minskebern jown.
17 De deaden priizgje de Heare net, noch dy't
allegearre yn 'e stilte forsonken binne.
18 Mar wy, wy scille de Heare priizgje, fen
nou ôf oant yn ivichheit. Halleluja!

PSALM 116.
1 Ik haw ljeaf, hwent de Heare heart myn
stim, myn smekingen;
2 hwent Hy joech syn ear nei my, do't ik
Him yn myn dagen oanrôp.

3 Bannen fen 'e dea hiene my bitize, en eangsten fen 'e hel hiene my troffen, ik foun binearing en drôvenis.
4 Mar ik rôp de namme des Heare oan: Och Heare, rêd myn siel.
5 Genedich is de Heare en rjuchtfeardich, en in erbarmer is ús God.
6 De Heare hoedet de ienfâldigen; ik wier úttard, mar Hy hat my forlost.
7 Myn siele, kear werom ta dyn rêst, hwent de Heare hat dy woldien.
8 Hwent Jo, Heare, hawwe myn siele rêdden fen 'e dea, myn eagen fen triennen, myn foet fen oanstjit.
9 Ik scil wannelje foar it oantlit des Heare yn 'e lannen fen 'e libbenen.
10 Ik haw leaud, alhowol't ik sei: ik, ik bin tige bineare.
11 Ik sei yn myn rimpenens: alle minsken binne ljeageners.
12 Hwet scil ik de Heare forgoedzje for al syn woldieden oan my?
13 Ik scil de tsjelk fen 'e forlossingen opnimme en de namme des Heare oanroppe.
14 Myn biloften scil ik de Heare bitelje yn it bywêzen fen al syn folk.
15 Djûr is yn de eagen des Heare de dea fen syn ginstlingen.
16 Och, Heare, wierliken, ik bin jins tsjinstfeint, ik bin jins tsjinstfeint, in soan fen jins tsjinstfaem; Jo hawwe myn bannen losmakke.
17 Ik scil Jo in tankoffer offerje, en de namme des Heare oanroppe.
18 Ik scil myn biloften de Heare bitelje, yn it bywêzen fen al syn folk,
19 yn 'e foarhôven fen it hûs des Heare, yn it formidden fen dy, o Jeruzalem! Halleluja!

Psalm 117.
1 Loovje de Heare, al jimme folken, priizgje Him, allegearre jimme naesjes!
2 Hwent syn goedginstichheit is swide oer ús en des Heare trou is yn ivichheit. Halleluja!

Psalm 118.
1 Loovje de Heare, hwent Hy is goed, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit.
2 Lit Israël nou sizze: syn goedginstichheit is yn ivichheit.
3 Lit Aärons hûs nou sizze: syn goedginstichheit is yn ivichheit.
4 Lit dyjingen, dy't de Heare freezje nou sizze: syn goedginstichheit is yn ivichheit.
5 Ut 'e binearing haw ik de Heare oanroppen; de Heare hat my antwirde yn 'e romte.
6 De Heare is mines; ik scil net eangje; hwet scoe in minske my dwaen?
7 De Heare is mines, my ta in help, dêrom scil ik delsjen op myn haters.
8 It is better ta de Heare de taflecht to nimmen as op in minske to bitrouwen.
9 It is better ta de Heare de taflecht to nimmen as op ealljue to bitrouwen.
10 Al de heidenen hiene my bisingele: it is yn de namme des Heare dat ik se delhoud haw.
11 Hja hiene my bisingele, ja bisingele hiene hja my; it is yn de namme des Heare dat ik se delhoud haw.
12 Hja hiene my bisingele as bijen, hja lôgen op as in toarnefjûr, it is yn de namme des Heare dat ik se delhoud haw.
13 Jo hiene my wol stjitten, ja stjitten op it fallen ôf, mar de Heare hat my holpen.
14 De Heare is myn sterkte en psalm, en Hy is my ta heil wirden.
15 In stim fen jubel en fen heil is yn 'e tinten fen 'e rjuchtfeardigen: de rjuchterhân des Heare docht krêftige dieden.
16 De rjuchterhân des Heare is forhege, de rjuchterhân des Heare docht krêftige dieden.
[pag. 593]
17 Ik scil net stjerre mar libje, en ik scil de wirken des Heare forhelje.
18 De Heare hat my wol hird kastijd, mar ta de dead hat Er my net oerjown.
19 Doch my de poarten fen 'e gerjuchtichheit iepen; ik wol dêrtroch yngean, ik wol de Heare loovje.
20 Dit is de poarte des Heare; de rjuchtfeardigen scille dêrtroch yngean.
21 Ik wol Jo loovje, omt' Jo my antwirde hawwe en my ta heil wirden binne.
22 De stien dy't de bouljue forwirpen hiene, is wirden ta in hoekstien.
23 Fen 'e Heare is dat bard, it is in wûnder yn ús eagen.
24 Dit is de dei, dy't de Heare makke hat; meije wy ús dêryn formeitsje en forbliidzje.
25 Och, Heare, jow nou heil, och Heare, jow

nou foarspoed.
26 Seinge is hy, dy't komt yn de namme des Heare! Wy seingje jimme út it hûs des Heare.
27 De Heare is God, en Hy hat ús ljocht jown. Byn it feestoffer mei touwen oant de hoarnen fen it alter.
28 Jo binne myn God; dêrom wol ik Jo loovje; o myn God, Jo wol ik forheegje.
29 Loovje de Heare, hwent Hy is goed, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit.

PSALM 119..
ALEF
1 Loksillich binne de oprjuchten fen wannel, dy't yn de wet des Heare geane.
2 Loksillich binne hja dy't syn tsjûgenissen biwarje, mei it hiele herte Him siikje;
3 ek gjin ûnrjucht dogge, mar wannelje yn syn wegen.
4 Jo, Jo hawwe jins geboaden hjitten, dat men dy trou biwarje scoe.
5 Och, dat myn wegen fêst makke waerden om jins ynsettingen to biwarjen.
6 Den scil it net biskamme wirde, as ik al jins geboaden achtslach.
7 Ik scil Jo loovje mei in oprjucht hert as ik jins rjuchtfeardige rjuchten lear.
8 Ik scil jins ynsettingen biwarje, forlit my net alhielendal.
BETH.
9 Hwermei scil in jongfeint syn paed suver hâlde? As er him hâldt oan jins wird.
10 Ik siikje Jo mei myn hiele hert: lit my fen jins geboaden net ôfdwale.
11 Ik haw jins sizzen yn myn herte lein, dat ik tsjin Jo net sûndigje mocht.
12 Seinge binne Jo, Heare; lear my jins ynsettingen.
13 Mei myn lippen haw ik teld al de rjuchten fen jins mûle.
14 Yn 'e wei fen jins tsjûgenissen forbliidzje ik my mear as oer alle rykdom.
15 Ik wol jins geboaden oertinke en jins paden achtslaen.
16 Yn jins ynsettingen scil ik my formeitsje, jins wird scil ik net forjitte.
GIMEL.
17 Doch goed oan jins tsjinstfeint, dat ik libje mei en jins wird biwarje.
18 Iepenje myn eagen, dat ik oanskôgje mei
de wûnders fen jins wet.
19 Ik bin in frjemdling op 'e ierde, forbergje jins geboaden net for my.
20 Myn siele forgiet fen forlangst nei jins rjuchten jimmeroan.
21 Jo driigje de forflokte heechmoedigen, dy't fen jins geboaden ôfdwale.
22 Wintelje smaed en forachting fen my ôf, hwent ik haw jins tsjûgenissen biwarre.
23 Al sitte foarsten ûnder inoar tsjin my to sprekken, jins tsjinstfeint ûnderhâldt jins ynsettingen.
24 Ja, jins tsjûgenissen binne myn formeits, myn riedsljue.
DALETH.
25 Myn siele klibbet oan it stof: meitsje my libben neffens jins wird.
26 Ik haw Jo myn wegen forhelle, en Jo hawwe my antwirde; lear my jins ynsettingen.
27 Lit my de wei fen jins geboaden forstean, dat ik jins wûnders bitrachtsje.
28 Myn siele raent wei fen fortriet: help my oerein neffens jins wird.
29 Doch de wei fen 'e ljeagen fier fen my en bijeftigje my genedich mei jins wet.
30 Ik haw de wei fen 'e wierheit útkard, jins rjuchten haw ik foar my nommen. [pag. 594]
31 Ik hingje oan jins tsjûgenissen; o Heare, biskamje my net.
32 Ik scil de wei fen jins geboaden gean, hwent Jo forromje my it hert.
HE.
33 Heare, lear my de wei fen jins ynsettingen, dat ik dy hâlde mei oan 'e ein ta.
34 Jow my forstân, dat ik jins wet biwarje mei, en hâlde mei it hiele hert.
35 Lit my gean op it paed fen jins geboaden, hwent dêr haw ik bihagen yn.
36 Niigje my it hert ta jins tsjûgenis, en net ta gjirrigens.
37 Hâld myn eagen ôf, dat hja gjin idelheit sjugge; meitsje my libben yn jins wegen.
38 Bifêstigje jins tsjinstfeint jins tasizzing yn jins freze.
39 Kear myn smead ôf dy't my eanget, hwent jins rjuchten binne goed.
40 Sjuch, ik haw forlangst nei jins geboaden, lit my libje troch jins gerjuchtichheit.
WAU.
41 En lit jins goedginstichheden oer my

komme, O Heare, jins heil, neffens jins tasizzing;
42 dat ik myn smader to reden stean mei, hwent ik bitrou op jins wird.
43 En nim it wird fen 'e wierheit net gânsk en al fen myn mûle, hwent ik hoopje op jins rjuchten.
44 Sa scil ik jimmeroan jins wet biwarje, ivich en altyd.
45 En ik scil wannelje yn 'e romte, hwent ik siikje jins geboaden.
46 En ik wol fen jins tsjûgenissen sprekke foar keningen, en my net skamje.
47 En ik scil my formeitsje yn jins geboaden, dy't ik ljeafhaw.
48 En ik scil myn hannen opheevje nei jins geboaden, dy't ik ljeafhaw, en ik scil jins ynsettingen bitrachtsje.
SAJIN.
49 Tink oan it wird ta jins tsjinstfeint, om't Jo my hope jown hawwe.
50 Dit is myn treast yn myn ellinde, dat jins tasizzing my it libben jowt.
51 Heechmoedigen hawwe my ûnföech bispot, lykwols bin ik fen jins wet net ôfwykt.
52 Ik tocht, o Heare, oan jins oardielen fen ivichheit, en bin treaste.
53 Grammoedichheit hat my bifongen fen wegen de goddeleazen, dy't jins wet forlitte.
54 Jins ynsettingen waerden my lofsangen yn it hûs fen myn frjemdlingskip.
55 Yn de nacht tocht ik oan jins namme, Heare, en haw jins wet biwarre.
56 Dat is my bard, om't ik jins geboaden biwarre haw.
CHETH.
57 De Heare is myn diel; ik haw sein, ik scoe jins wirden biwarje.
58 Ik haw jins oantlit mei it hiele herte smeekt: wêz my genedich neffens jins tasizzing.
59 Ik haw myn wegen oertocht, en myn foetten ta jins tsjûgenissen keard.
60 Ik haw oanmakke, en net wachte, om jins geboaden to biwarjen.
61 Strikken fen goddeleazen hawwe my biset, lykwols haw ik jins wet net forgetten.
62 Midden yn de nacht gean ik oerein om Jo to loovjen fen wegen de rjuchten fen jins gerjuchtichheit.
63 Ik bin in meistanner fen allegearre dy't Jo freezje, en fen hjarren dy't jins geboaden biwarje.
64 Heare, de ierde is fol fen jins goedginstichheit; lear my jins ynsettingen.
TETH.
65 Jo hawwe goed dien oan jins tsjinstfeint, Heare, neffens jins wird.
66 Lear my ynsjuch en wittenskip, hwent ik leau jins geboaden.
67 Ear't ik bineare waerd, dwaelde ik, mar nou biwarje ik jins wird.
68 Jo binne goed en goed dwaende; lear my jins ynsettingen.
69 Heechmoedigen hawwe my ljeagens oanwreaun, mar ik biwarje jins geboaden mei it hiele herte.
70 Hjar herte is tsjok as fet, mar ik haw bihagen yn jins wet.
71 It is goed for my, dat ik bineare west haw, dat ik jins ynsettingen leare scoe.
72 De wet fen jins mûle is better for my as tûzenen stikken goud of silver.
JOD.
73 Jins hannen hawwe my makke en [pag. 595] útrist; jow my forstân, dat ik jins geboaden leare mei.
74 Dy't Jo freezje, sjugge my en forbliidzje hjar, hwent ik hoopje op jins wird.
75 Ik wit, Heare, dat jins rjuchten gerjuchtichheit binne, en dat Jo my út trouwens bineare hawwe.
76 Lit jins goedginstichheit dochs ta myn treast wêze, neffens jins tasizzing oan jins tsjinstfeint.
77 Lit jins barmhertichheden oer my komme, dat ik libje mei; hwent jins wet is myn bihagen.
78 Lit de heechmoedigen biskamme wirde, om't hja falskernôch my ûnrjucht dien hawwe; mar ik bitrachtsje jins geboaden.
79 Lit ta my weromkomme dy't Jo freezje en dy't jins tsjûgenissen kenne.
80 Lit myn herte oprjucht wêze yn jins ynsettingen, dat ik net biskamme wirde mei.
KAF.
81 Myn siele smachtet nei jins heil; op jins wird hoopje ik.
82 Myn eagen smachtsje nei jins tasizzing en sizze: Honear scille Jo my treaste?

83 Hwent al bin ik wirden as in learen sek yn 'e reek, jins ynsettingen haw ik net forgetten.
84 Hofolle scille de dagen fen jins tsjinstfeint wêze? Honear scille Jo rjucht dwaen oer myn forfolgers?
85 Heechmoedigen hawwe my kûlen groeven, hja dy't net libje neffens jins wet.
86 Al jins geboaden binne wierheit; sûnder reden forfolgje hja my. Help my!
87 Omtrint hawwe hja my forneatige op ierde, mar ik haw jins geboaden net forlitten.
88 Lit my libje neffens jins goedginstichheit, dat ik it tsjûgenis fen jins mûle biwarje mei.
89 Yn ivichheit, o Heare, stiet jins wird fêst yn 'e himelen.
90 Jins trou is fen slachte oant slachte; Jo hawwe de ierde grounfêste, dat hja stiet.
91 Neffens jins biskikking steane hja hjoed de dei yette, hwent alle dingen binne jins tsjinstfeinten.
92 As jins wet myn bihagen net west hie, ik scoe yn myn ellinde omkommen wêze.
93 Yn ivichheit scil ik jins geboaden net forjitte, hwent dêrtroch hawwe Jo my libje litten.
94 Ik bin jowes, bihâld my, hwent ik siikje jins geboaden.
95 De goddeleazen wachtsje op my om my to fordjerren, mar ik slach jins tsjûgenissen acht.
96 Fen alle folsleinens haw ik it ein sjoen, mar jins gebot is tige wiid.
MEM.
97 Ho ljeaf haw ik jins wet net! De hiele dei is hja myn oertinking.
98 Jins geboaden meitsje my wizer as myn fijannen, hwent hja binne mines yn ivichheit.
99 Ik bin forstanniger as al myn learmasters, hwent jins tsjûgenissen binne myn oertinking.
100 Ik haw mear ynsjuch as de âlden, hwent ik biwarje jins geboaden.
101 Ik haw myn foetten fen alle forkearde paden ôfhâlden, dat ik jins wird biwarje mocht.
102 Fen jins rjuchten bin ik net ôfwykt, hwent Jo hawwe my leard.
103 Ho swiet binne jins tasizzingen myn forwilft net, mear as hunich myn mûle.
104 Ut jins geboaden doch ik forstân op, dêrom haetsje ik alle ljeagenpaden.
NUN.
105 Jins wird is in lampe for myn foet en in ljocht for myn paed.
106 Ik haw sward en scil it bifêstigje, dat ik jins rjuchtfeardige rjuchten biwarje scil.
107 Ik bin tige, tige bineare: Heare, lit my libje neffens jins wird.
108 Lit de frijwillige offers fen myn mûle Jo dochs haechlik wêze, o Heare, en lear my jins rjuchten.
109 Myn siele is aloan yn myn hân, lykwols forjit ik jins wet net.
110 Goddeleazen hawwe my in strik set, lykwols bin ik net ôfwykt fen jins geboaden.
111 Jins tsjûgenissen haw ik for ivich ta myn erfskip, hwent hja binne de jubel fen myn hert. [pag. 596]
112 Ik haw myn hert nige om jins ynsettingen ivich to dwaen, oan 'e ein ta.
SAMECH.
113 Ik haetsje twivelriedigen, mar jins wet haw ik ljeaf.
114 Jo binne myn skûl en myn skyld; op jins wird hoopje ik.
115 Wyk fen my, jimme kweadwaners, dat ik de geboaden fen myn God biwarje mei.
116 Skoarje my neffens jins tasizzing, dat ik libje mei, en lit my net biskamme wirde fen wegen myn hope.
117 Skoarje my, dat ik forlost wirde mei, den scil ik my jimmeroan formeitsje yn jins ynsettingen.
118 Jo forwerpe allegearre dy't fen jins ynsettingen ôfdwale, hwent hjar bidroch is ljeagen.
119 Jo litte alle goddeleazen weiwirde as skom; dêrom haw ik jins geboaden ljeaf.
120 Myn flêsk bevet fen eangstme for Jo, en ik freezje for jins oardielen.
AJIN.
121 Ik haw rjucht en gerjuchtichheit dien; jow my net oer oan dyjingen dy't my oerlêst oandogge.
122 Wêz boarch for jins tsjinstfeint to'n goeden; lit heechmoedigen my gjin oerlêst oandwaen.
123 Myn eagen smachtsje nei jins heil en nei de tasizzing fen jins gerjuchtichheit.
124 Doch jins tsjinstfeint neffens jins goedginstichheit en lear my jins ynsettingen.
125 Ik bin jins tsjinstfeint, jow my forstân,

dat ik jins tsjûgenissen kenne mei.
126 It is tiid for de Heare om fen wegen to kommen, hja hawwe jins wet britsen.
127 Dêrom haw ik jins geboaden ljeaf mear as goud, ja mear as fyn goud.
128 Dêrom hâld ik al jins geboaden for rjucht, ik haetsje alle ljeagenpaed.
PE.
129 Jins tsjûgenissen binne wûnder, dêrom biwarret myn siele se.
130 De iepenbiering fen jins wirden jowt ljocht, ienfâldigen forstannich meitsjende.
131 Ik doch myn mûle wiid iepen en hymje, hwent ik haw forlangst nei jins geboaden.
132 Kear Jo nei my ta, en wêz my genedich, neffens it rjucht fen dyjingen dy't jins namme biminne.
133 Meitsje myn gongen fêst yn jins wird en lit allerhanne ûngerjuchtichheit net oer my hearskje.
134 Forlos my fen minske oerlêst, dat ik jins geboaden biwarje mei.
135 Lit jins oantlit ljochtsje oer jins tsjinstfeint en lear my jins ynsettingen.
136 Streamen wetter rinne my út 'e eagen, om't jins wet net ûnderhâlden wirdt.
TSADE.
137 Jo binne rjuchtfeardich, Heare, en jins rjuchten geane rjucht út.
138 Yn gerjuchtichheit en greate trou hawwe Jo jins tsjûgenissen hjitten.
139 Myn iver fortart my, hwent myn tsjinstanners forjitte jins wirden.
140 Jins sizzen is klear lottere, en jins tsjinstfeint hat it ljeaf.
141 Ik bin lyts en forachte, mar jins geboaden forjit ik net.
142 Jins gerjuchtichheit is gerjuchtichheit yn ivichheit, en jins wet is de wierheit.
143 Binearing en eangstme treffe my, mar jins geboaden binne myn bihagen.
144 Jins tsjûgenissen binne gerjuchtichheit yn ivichheit, jow my forstân, dat ik libje mei.
KOF.
145 Mei it hiele herte haw ik roppen: antwirdzje my, Heare, ik scil jins ynsettingen biwarje.
146 Ta Jo haw ik roppen: forlos my, dat ik jins tsjûgenissen biwarje mei.
147 Ik bin de dage foar en kryt; op jins wird hoopje ik.
148 Myn eagen binne de nachtwachten foar om jins sizzen to bitrachtsjen.
149 Hear myn stim neffens jins goedginstichheit, O Heare, jow my libben neffens jins rjucht.
150 Myn kweade forfolgers komme my bynei, hja binne fier fen jins wet.
151 Mar Jo, Heare, binne neiby, en al jins geboaden binne wierheit.
152 Fen âlds wit ik fen jins tsjûgenissen, dat Jo dy yn ivichheit grounfêste hawwe. [pag. 597]
RESJ.
153 Sjuch myn ellinde oan, en help my, hwent jins wet haw ik net forgetten.
154 Pleitsje myn pleit en forlos my; lit my libje neffens jins tasizzing.
155 It heil is fier fen de goddeleazen, hwent dy siikje jins ynsettingen net.
156 Jins barmhertichheden, Heare, binne machtich; lit my libje neffens jins rjuchten.
157 Myn forfolgers en myn tsjinstanners binne machtich, mar fen jins tsjûgenissen wyk ik net.
158 Ik haw trouweleazen sjoen en it wier my in ôfgriis, dat hja jins sizzen net biwarren.
159 Sjuch dat ik jins geboaden ljeafhaw; Heare, lit my libje neffens jins goedginstichheit.
160 De som fen jins wird is wierheit, en yn ivichheit binne al de rjuchten fen jins gerjuchtichheit.
SIN, SJIN.
161 Foarsten hawwe my sûnder reden forfolge, mar myn herte frezet for jins wird.
162 Ik forbliidzje my om jins tasizzing, as immen dy't in rike bút fynt.
163 Ik haetsje ljeagen en haw der in ôfgriis fen, mar jins wet haw ik ljeaf.
164 Ik loovje Jo saunris deis om jins rjuchtfeardige rjuchten.
165 Dy't jins wet biminne, greate frede is hjarres, en oantsjit hawwe hja net.
166 Op jins heil hoopje ik, Heare, en jins geboaden doch ik.
167 Myn siele biwarret jins tsjûgenissen, en ik haw se och sa ljeaf.
168 Ik biwarje jins geboaden en jins tsjûgenissen, hwent al myn wegen lizze foar

Jo.
TAU.
169 Lit myn gekryt foar jins oantlit komme, o Heare, jow my forstân neffens jins wird.
170 Lit myn smeekjen foar jins oantlit komme, rêd my neffens jins tasizzing.
171 Myn lippen scille lofsangen útstoarte, hwent Jo leare my jins ynsettingen.
172 Myn tonge scil jins tasizzing sjonge, hwent al jins geboaden binne gerjuchtichheit.
173 Lit jins hân my ta in help wêze, hwent jins geboaden haw ik for kar nommen.
174 Ik haw forlangst, o Heare, nei jins heil, en jins wet is myn bihagen.
175 Lit myn siele libje en Jo loovje, en lit jins rjuchten my helpe.
176 Ik doarmje en dwael as in forlern skiep: siikje jins tsjinstfeint, hwent jins geboaden haw ik net forgetten.

PSALM 120.
1 In beafeartsliet. Ik rôp de Heare oan yn myn binearing,
en Hy antwirde my.
2 O Heare, rêd myn siele fen 'e falske lippen, fen 'e forliedende tonge.
3 Hwet scil Er dy jaen en hwet der dy yette bydwaen, forliedende tonge?
4 Skerpe pylken fen in machtigenien, en gleone houtskoal.
5 Wé my dat ik as frjemdling tahâld yn Mesech, dat ik wenje by Kedars tinten!
6 Langernôch wennet myn siele by dyjingen dy't de frede haetsje.
7 Ik bin kleare frede, mar as ik sprek, siikje hja striid.

PSALM 121.
1 In beafeartsliet.
Ik slach myn eagen op nei de bergen; hwer scil myn help weikomme?
2 Myn help is fen 'e Heare, dy't himel en ierde makke hat.
3 Hy scil dyn foet net wankelje litte; dyn hoeder scil net slomje.
4 Sjuch, Israëls hoeder scil net slomje noch sliepe.
5 De Heare is dyn hoeder, de Heare is dyn skaed oan dyn rjuchterhân.
6 De sinne scil dy oer dei net stekke, noch de moanne by nacht.
7 De Heare scil dy hoedzje for alle kwea, dyn siele scil Er hoedzje.
8 De Heare scil dyn útgong en dyn yngong hoedzje, fen nou ôf oant yn ivichheit.

PSALM 122.
1 In beafeartsliet. Fen David.
Ik wier bliid, do't hja tsjin my seine: Lit ús nei des Heare hûs opgean! [pag. 598]
2 Us foetten steane yn dyn poarten, o Jeruzalem.
3 Jeruzalem! dû wer boude! in stêd wol gearfoege!
4 Dêr't de stammen hinne tsjugge, de stammen des Heare — in wet for Israël — om de namme des Heare to loovjen.
5 Hwent dêr steane de stoellen fen it rjucht, de stoellen fen Davids hûs.
6 Bid om frede for Jeruzalem. Meije rêst hawwe dy't dy ljeavje!
7 Mei der frede wêze binnen dyn mûrren, lok yn dyn stinzen!
8 Om myn broerren en frjeonen wol ik dy frede winskje.
9 Om it hûs fen 'e Heare ús God, wol ik it goede for dy siikje.

PSALM 123.
1 In beafeartsliet.
Ta Jo slach ik de eagen op, dy't yn 'e himel troanet.
2 Sjuch, lyk as de eagen fen tsjinstfeinten op 'e hân fen hjar hear, lyk as de eagen fen in tsjinstfaem op 'e hân fen hjar frou, sà binne ús eagen op 'e Heare ús God, oant Er ús genedich is.
3 Wêz ús genedich, Heare, wêz ús genedich, hwent wy binne de forachting mear as sêd.
4 Mear as sêd is ús siele de hún fen 'e heechmoedigen, de forachting fen 'e hofeardigen.

PSALM 124.
1 In beafeartsliet. Fen David.
Byhwennear't de Heare net foar ús west hie — mei Israël nou sizze —
2 byhwennear't de Heare net foar ús west hie, do't de minsken tsjin ús opstiene,
3 den hiene hja ús libben forslynd, do't hjar

grime tsjin ús oplôge;
4 den hiene de wetters ús oerstjelpe, in stream wier oer ús siele gien;
5 den wierne de wâljende wetters oer ús siele gien.
6 Lof sij de Heare, dy't ús net oan hjar tosken oerjown hat ta in rôf!
7 Us siele is ûntkommen lyk as in fûgel út it net fen 'e fûgelfangers; it net is britsen en wy, wy binne ûntkommen!
8 Us help is yn de namme des Heare, dy't himel en ierde makke hat.

PSALM 125.
1 In beafeartsliet.
Dy't op 'e Heare bitrouwe, binne as de berch Sion, dy't net wankelet, mar bliuwt yn ivichheit.
2 Om Jeruzalem hinne binne bergen, sà is de Heare om syn folk hinne fen nou ôf oant yn ivichheit.
3 Hwent de skepter fen 'e goddeleasheit scil net rêste op it erfskip fen 'e rjuchtfeardigen, dat de rjuchtfeardigen hjar hannen net útstekke nei ûnrjucht.
4 Doch, Heare, de goeden tige, en dyjingen dy't yn hjar herten oprjucht binne.
5 Mar dy't hjar jowe op hjar krûme paden, dy scil de Heare forgean litte mei de wirkers fen 'e ûngerjuchtichheit. Frede oer Israël!

PSALM 126.
1 In beafeartsliet.
Do't de Heare Sions lot kearde, wier it as dreamden wy.
2 Do waerd ús de mûle fol fen laitsjen, en de tonge fen jubel. Do seine hja ûnder 'e heidenen: De Heare hat greate dingen oan hjar dien.
3 De Heare hat greate dingen oan ús dien; dêrom forbliidzje wy ús;.
4 Kear, o Heare, ús lot, lyk as wetterstreamen yn it Suderlân.
5 Dy't mei triennen siedzje, scille sjongend sichtsje.
6 Hy giet, hy giet al skriemende, dy't it sied draecht; hy komt, hy komt werom mei jubel, dragende syn skeaven.

PSALM 127.
In beafeartsliet. Fen Salomo. Byhwennear't de Heare it hûs net bout, omdôch arbeidzje syn bouwers dêroan. Byhwennear't de Heare de stêd net warret, omdôch wekket de wachter.
2 It is omdôch dat jimme der bytiid ôf geane, lang opbliuwe, en it brea fen soarch ite — allyksa jowt Er it syn biminde yn 'e sliep.
3 Sjuch, bern binne in erfskip des Heare; de frucht fen 'e skirte is in bileanning.
4 Lyk as pylken yn 'e fûst fen in helt, sa binne de soannen fen 'e jeugd.
5 Loksillich de man, dy't dêr syn koker mei folle hat! Hja wirde net biskamme, [pag. 599] as hja mei de fijannen sprekke yn 'e poarte.

PSALM 128.
1 In beafeartsliet.
Loksillich in elk dy't de Heare frezet, dy't yn syn wegen wannelet!
2 Hwent dû scilst ite de arbeid fen dyn hannen; loksillich dû! it giet dy goed.
3 Dyn frou is in fruchtbere wynstok allyk midden yn dyn hûs; dyn bern olivestekken om dyn tafel.
4 Sjuch, sa wirdt de man seinge dy't de Heare frezet.
5 De Heare mei dy seingje út Sion, en oanskôgje it goede fen Jeruzalem al de dagen fen dyn libben.
6 en sjuch dyn bernsbern! Frede oer Israël!

PSALM 129.
1 In beafeartsliet.
Hja hawwe my withofaek bineare fen bern ôf — mei Israël nou sizze —
2 hja hawwe my withofaek fen bern ôf bineare, lykwols hawwe hja my net oermanne.
3 Ploegers hawwe my de rêch toploege, hja hawwe lange fûrgen litsen.
4 De Heare is rjuchtfeardich; Hy jhat de stringen fen 'e goddeleazen trochsnien.
5 Biskamme scille wirde en tobekwike allegearre dy't Sion haetsje.
6 Hja scille wirde as gêrs op 'e dakken, dat fortoarret ear't it opsjit,
7 en dêr't de meaner syn hân net mei follet, noch de skeavebiner syn earm;
8 dat dy't der lâns komme, net sizze: Des Heare seine oer jimme; wy seingje jimme yn des Heare namme.

PSALM 130.
1 In beafeartsliet.
Ut ’e djipten rop ik ta Jo, O Heare!
2 Heare, harkje nei myn stim; lit jins earen opmerksum wêze op it lûd fen myn smekingen.
3 As Jo, Heare, de ûngerjuchtichheden ûnthâlde, Heare, hwa scil bistean?
4 Mar by Jo is de forjowing, dat Jo freze wirde.
5 Ik wachtsje op ’e Heare, myn siele wachtet, en ik hoopje op syn wird.
6 Myn siele wachtet op ’e Heare, mear as de wachters op ’e moarntiid, de wachters op ’e moarntiid.
7 Wachtsje op ’e Heare, o Israël, hwent by de Heare is de goedginstichheit, en by Him is greate forlossing,
8 en Hy scil Israël forlosse fen al syn ûngerjuchtichheden.

PSALM 131.
1 In beafeartsliet. Fen David.
Heare, myn hert is net heech, en myn eagen binne net heechmoedich; ek wannelje ik net yn dingen, my to great en to wûnder.
2 Wiswier, ik haw myn siele yn it bidarjen brocht en bistille, lyk as in ôfwend bern by syn mem. In ôfwend bern, sa is myn siele yn my.
3 Israël, wachtsje op ’e Heare, fen nou ôf oant yn ivichheit.

PSALM 132.
1 In beafeartsliet.
O Heare, tink oan David, oan al syn lijen;
2 dat er de Heare sward hat, Jakobs Machtige ûnthjit dien hat:
3 Ik scil net komme yn ’e tinte fen myn hûs, noch gean op it leger fen myn bêd,
4 myn eagen scil ik gjin sliep jaen, noch slomme myn eachslidden,
5 oant ik for de Heare in plak foun haw, wenten for Jakobs Machtige.
6 Sjuch, wy hawwe derfen heard yn Efratha, wy hawwe it foun yn ’e fjilden fen Jaär.
7 Lit ús komme ta syn wenten, lit ús bûge foar ’e foetbank fen syn foetten.
8 Gean oerein, Heare, ta jins rêst, Jo en de arke fen jins sterkte.
9 Lit jins preesters klaeid wirde yn gerjuchtichheit, en dat jins ginstlingen jubelje meije.
10 Hâld om David, jins tsjinstfeint, it oantlit fen jins Salvling net ôf.
11 De Heare hat David sward — it is de wierheit, dêr’t Er net fen wike scil —: Fen dyn liifs frucht scil Ik sette op dyn troan.
12 As dyn soannen myn forboun biwarje en de tsjûgenissen, dy’t Ik hjarren leare scil, den scille ek hjar soannen oant yn ivichheit op dyn troan sitte.
13 Hwent de Heare hat Sion útkard, [pag. 600] Hy hat it bigeard ta syn wente, sizzende:
14 Dit is myn rêst oant yn ivichheit; hjir scil ik wenje, hwent ik haw it bigeard!
15 Syn foarrie scil Ik seingje út ’e rikens, syn earmen scil Ik sêdzje mei brea.
16 En syn preesters scil Ik mei heil klaeije, en syn ginstlingen scille jubelje en gjin ein.
17 Dêr scil Ik David in hoarn útsprute litte; Ik haw myn Salvling in lampe opstitsen.
18 Syn fijannen scil Ik klaeije mei skamte, mar op him scil syn kroan blinke.

PSALM 133.
1 In beafeartsliet. Fen David. Sjuch, ho goed en ho ljeaflik is it net,
as broerren ek byinoarren wenje.
2 It is as de kostlike oalje op ’e holle, rinnende yn it bird, it bird fen Aäron, dat weaget oer de seame fen syn klean.
3 It is as Hermons dauwe, dy’t deltynt op Sions bergen; hwent dêr gebiedt de Heare de seine, it libben oant yn ivichheit.

PSALM 134.
1 In beafeartsliet.
Kom, loovje de Heare, al jimme tsjinstfeinten des Heare, jimme dy’t alle nachten steane yn it hûs des Heare.
2 Heevje jimme hannen op nei it hillichdom en loovje de Heare.
3 De Heare mei dy seingje út Sion, Hy, dy’t himel en ierde makke hat.

PSALM 135.
1 Halleluja! Priizgje de namme des Heare, priizgje, jimme tsjinstfeinten des Heare,
2 Jimme, dy’t steane yn it hûs des Heare, yn ’e foarhôven fen it hûs fen ús God.

3 Loovje de Heare, hwent de Heare is goed; psalmsjong syn namme, hwent dy is ljeaflik.
4 Hwent de Heare hat Him Jakob útkard, Israël ta syn eigendom.
5 Wiswier, ik wit dat de Heare great is, en dat ús Heare boppe alle goaden is.
6 Al hwet de Heare haget, docht Er, yn ’e himel en op ’e ierde, yn ’e séën en alle djipten;
7 Hy, dy’t de wolken opkomme lit fen ierdryks einen, dy’t mei de rein de bliksemen makket, dy’t de wyn út syn skatkeamers gean lit;
8 dy’t de earstbernen fen Egypte sloech, fen ’e minske ôf oan it fé ta.
9 Hy, dy teikens en wûnders mids dy stjûrde, o Egypte, tsjin Farao en tsjin al syn tsjinstfeinten.
10 Dy’t greate folken sloech en machtige keningen deade:
11 Sihon, de kening fen ’e Amoriten, en Og de kening fen Bazan, en al de keninkriken fen Kanaän,
12 en hjar lân ta in erfskip joech, ta in erfskip oan syn folk Israël.
13 O Heare, jins namme is yn ivichheit; Heare, jins oantinken is fen slachte oant slachte.
14 Hwent de Heare docht syn folk rjucht, en Hy erbarmet Him oer syn tsjinstfeinten.
15 De ôfgoaden fen ’e heidenen binne süver en goud, wirk fen minske hannen.
16 Hja hawwe in mûle, mar sprekke net, hja hawwe eagen, mar sjugge net,
17 earen hawwe hja, mar hearre net, ek binne der gjin siken yn hjar mûle.
18 Dy’t se meitsje, scille hjarren allyk wirde, ja elkenien dy’t op hjar bitrout.
19 Dû hûs fen Israël, loovje de Heare! Dû hûs fen Aäron, loovje de Heare!
20 Dû hûs fen Levi, loovje de Heare! jimme dy’t de Heare freezje, loovje de Heare!
21 Lof sij de Heare út Sion, Him dy to Jeruzalem wennet. Halleluja!

PSALM 136.
1 Loovje de Heare, hwent Hy is goed, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit.
2 Loovje de God der goaden, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit.
3 Loovje de Heare der hearen, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit.
4 Him, dy’t allinne greate wûnders docht, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit!
5 dy’t de himelen mei forstân makke hat, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit;
6 dy’t de ierde útspand hat op it wetter, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit; [pag. 601]
7 dy’t de greate ljochten makke hat, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit;
8 de sinne ta hearskippij oer de dei, hwent syn goedginstichneit is yn ivichheit;
9 de moanne en de stjerren ta hearskippij oer de nacht, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit;
10 dy’t de Egyptners slein hat yn hjar earstbernen, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit;
11 en Israël út hjar formidden weilaet hat, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit,
12 mei in sterke hân en mei in útstitsen earm, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit;
13 dy’t de Reidsé yn stikken snie, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit;
14 en Israël der midden troch brocht, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit.
15 En Farao mei syn leger yn ’e Reidsé stoarte, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit;
16 dy’t syn folk troch de woastenije laette, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit;
17 dy’t greate keningen slein hat, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit,
18 en hat machtige keningen deade, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit;
19 Sihon, de kening fen ’e Amoriten, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit,
20 en Og, de kening fen Bazan, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit,
21 en hat hjar lân ta in erfskip jown, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit,
22 ta in erfskip oan Israël, syn tsjinstfeint, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit;
23 dy’t oan ús tocht hat yn ús lege steat, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit,
24 en ús ús tsjinstanners ûntskoerd hat, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit;
25 dy’t alle flêsk spize jowt, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit.
26 Loovje de God fen ’e himel, hwent syn goedginstichheit is yn ivichheit.

Psalm 137.
1 Oan ’e streamen fen Babel, dêr sieten wy en skriemden, as wy tochten oan Sion.
2 Oan ’e wylgen dêrre, hongen wy ús siters op.
3 Hwent dêr fergen ús oerweldigers ús op ’e wirden fen it liet, en ús birôvers op blydskip, sizzende: Sjong ús in liet fen Sion!
4 Ho scoene wy in liet des Heare sjonge yn in frjemd lân?
5 As ik dy forjit, o Jeruzalem, myn rjuchterhân mei hjarsels forjitte!
6 De tonge mei my klibje oan it forwilft, as ik oan dy net tink, as ik Jeruzalem net heevje boppe it heechste fen myn blydskip.
7 Tink, o Heare, oan Edoms bern, de deis fen Jeruzalem,oan hjarren dy’t seine: Untbleatsje it, ûntbleatsje it, oan de grounfêsten ta!
8 En o, dochter fen Babel, omtrint forwoaste, loksillich dy’t dy forjildt hwetstû ús misdien hast!
9 Loksillich dy’t dyn bern grypt en tsjin ’e rots topletter slacht.

Psalm 138.
1 Fen David.
Ik scil Jo loovje mei myn hiele hert, yn it bywêzen fen ’e goaden scil ik Jo psalmsjonge.
2 Ik scil my bûge nei jins hillich paleis, en jins namme looyje, om jins goedginstichheiten om jins trou; hwent Jo hawwe jins namme en wird oermiette great makke.
3 De deis dat ik rôp, hawwe Jo my antwirde, yn myn siele de krêft forsterke.
4 Alle keningen fen ’e ierde scille Jo loovje, o Heare, as hja de wirden fen jins mûle heard hawwe,
5 en hja scille sjonge fen des Heare wegen: Great is des Heare hearlikheit!
6 Hwent de Heare is heech, lykwols sjucht Er de nederige oan, en de heechmoedige ken Er fen fierren.
7 As ik midden yn ’e binearing bin, hâlde Jo my yn it libben, Jo stekke de hân út tsjin de grime fen myn fijannen, en jins rjuchterhân forlost my.
8 De Heare scil it for my foltôgje; jins [pag. 602] goedginstichheit, Heare, is yn ivichheit; lit de wirken fen jins hannen net farre.

Psalm 139.
1 For de kapelmaster. Fen David. In psalm. Heare, ]o trochgrounje en kenne my.
2 Jo witte myn sitten en myn oereingean, Jo forsteane fen fierren myn tinzen.
3 Jo hifkje myn gean en myn lizzen en al myn wegen binne Jo wend.
4 Hwent der is yette gjin wird op myn tonge, of Jo, Heare, Jo witte der alles fen.
5 Jo bisette my fen efteren en fen foaren, en Jo lizze jins hân op my.
6 Dy wittenskip is my to wûnder, to heech, ik kin der net by.
7 Hwer scoe ik hinne gean foar jins Geast, en hwer scoe ik hinne flechtsje foar jins oantlit?
8 As ik opfear nei de himel, Jo binne dêr; joech ik my del yn it grêf, sjuch, Jo binne dêr.
9 Naem ik wjukken fen ’e dage, joech ik my nei wenjen oan ’e fierste sé,
10 ek dêr scoe jins hân my liede, en jins rjuchterhân my hâlde.
11 As ik al sei: Lit de tsjusternis my mar bidekke, en de nacht in ljocht om my wêze,
12 den fortsjusteret ek de tsjusternis foar Jo net, en de nacht ljochtet as de dei, de tsjusternis is as it ljocht.
13 Hwent jo hawwe myn nieren foarme, Jo hawwe my weve yn myn memme skirte.
14 Ik loovje Jo, om’t ik hearlik, wûnderbaerlik makke bin; wûnder binne jins wirken, en myn siele wit it tige klear.
15 Myn biente wier foar Jo net forhoalen, do’t ik yn it forbirgene makke waerd, fornimstich weve yn ’e djipten fen ’e ierde.
16 Jins eagen hawwe al myn dagen sjoen; yn jins boek stiene hja allegearre opskreaun, ear’t hja foarme wierne en der yette gjinien fen bistie.
17 Mar ho swier to fetsjen binne my jins tinzen net, o God, ho oermiette great hjar sommen.
18 Scoe ik se telle, hja binne mear as it sàn; haw ik de ein, den bin ik yette mei Jo dwaende.
19 O God, mochten Jo de goddeleazen dochs deadzje, en jimme, mannen fen bloed, wyk fen my,
20 dy’t skandlike reden oer Jo fiere en jins namme idel brûke.
21 Scoe ik net haetsje, Heare, dy’t Jo haetsje,

en forfije dy tsjin Jo opsteane?
22 Ik haetsje hjar mei in folsleine haet, ta fijannen binne hja my.
23 Trochgrounje my, o God, en ken myn herte; hifkje my en ken myn tinzen,
24 en sjuch oft der in fordjerlike wei yn my is, en lied my op ’e ivige wei.

Psalm 140.
1 For de kapelmaster. In psalm fen David.
2 Forlos my, o Heare, fen ’e kweade minsken, hoedzje my for de mannen fen gewelt,
3 dy’t forkearde dingen yn it hert bilizze, alle dagen striid geande meitsje.
4 Hja skerpje hjar tonge as in slange, njirrefenyn hawwe hja ûnder de lippen.
5 Biwarje my, Heare, for de hannen fen ’e goddeleazen, hoedzje my for de mannen fen gewelt, dy’t my fen ’e foetten stjitte wolle.
6 Heechmoedigen hawwe yn ‘t forhoalene my in strik set en touwen, hja hawwe in net spand oan ’e kant fen ’e wei, falstrikken hawwe hja my set.
7 Ik sei tsjin de Heare: Jo binne myn God; jow it ear, o Heare, nei de stim fen myn smekingen.
8 Heare Heare, myn sterke Help, Jo dekke myn holle de deis fen ’e wapenrissing.
9 Jow, Heare, de goddeleaze syn bigearte net, bifoarderje syn oanslach net.
10 Lit hjar dy’t my bisingelje de holle net opstekke, lit de oerlêst fen hjar lippen hjarsels bidekke.
11 Lit it gleone koalen op hjar reine; mei Er hjar falle litte yn it fjûr, yn kûlen, dat hja net wer oereinkomme.
12 Lit de kweasprekker op ierde net yn wêzen bliuwe; de man fen gewelt, mei it kwea him aloan opjeije.
13 Ik wit, dat de Heare de rjuchtsaek fen ’e ellindige en it rjucht fen ’e earmen útfiere scil.
14 Ja, de rjuchtfeardigen scille jins namme loovje, de oprjuchten scille foar jins oantlit wenje. [pag. 603]

Psalm 141.
1 In psalm fen David.
Heare, ik rop Jo oan, haestje Jo ta my; hâld it ear nei myn stimme, as ik ta Jo rop.
2 Lit myn gebet as in reekoffer foar jins oantlit stean, it opheevjen fen myn hannen as in jounoffer.
3 Set, Heare, in wacht foar myn mûle, hoedzje de doar fen myn lippen.
4 Niigje myn hert net nei in kweade saek, om yn goddeleasheit hanling to dwaen mei mannen dy’t ûngerjuchtichheit wirkje; en lit my net ite fen hjar swiet.
5 De rjuchtfeardige mei my slaen, it scil ginst wêze, en hy mei my bistraffe, it scil salfoalje for de holle wêze; myn holle scil it net wegerje; mar yn hjar ûngelok scil ik yette biddende wêze;
6 as hjar rjuchters my de rots ôfsmite, scille hja hearre, dat myn wirden ljeaflik binne.
7 Lyk as immen fûrgen en kliuwen yn’e groun makket, sa is ús biente forstruid op ’e rânne fen it grêf.
8 Mar op Jo binne myn eagen, Heare Heare, op Jo bitrou ik, stoart myn siele net út.
9 Hoedzje my for ’e machten fen ’e strik, dy’t hja my set hawwe, en for de falstrikken fen ’e euveldieders.
10 Lit de goddeleazen yn hjar kûlen falle, allegearre meiïnoar, wylst ik foarbygean!

Psalm 142.
1 In leardicht fen David, do’t er yn ’e spelonk wier. In gebet.
2 Mei myn stimme rop ik ta de Heare, mei myn stimme smeekje ik ta de Heare.
3 Ik stoart myn klachte út foar syn oantlit, ik meitsje foar syn oantlit myn need bikend,
4 as myn geast him yn my bijowt, mar Jo, Jo kenne myn paed; op ’e wei dy’t ik gean, hawwe hja my yn it forhoalene in strik set.
5 Ik sjuch rjuchts, ik sjuch út, mar der is gjinien dy’t my ken; der is gjin ûntflechtsjen oan, gjinien freget nei myn siele.
6 Ik rop ta Jo, o Heare; ik siz: Jo binne myn taflecht, myn diel yn it lân fen ’e libbenen.
7 Harkje nei myn kriten, hwent ik bin tige swak; rêd my fen myn forfolgers, hwent hja binne my to sterk.
8 Fier myn siele út ’e finzenis, om jins namme to loovjen; de rjuchtfeardigen scille om my hinne wêze, as Jo my goed dogge.

Psalm 143.

1 In psalm fen David.
O Heare, hear myn gebet; hâld jins ear nei myn smekingen, antwirdzje my yn jins trou, yn jins gerjuchtichheit;
2 en gean net yn it rjucht mei jins tsjinstfeint, hwent gjinien dy't libbet is foar jins oantlit rjuchtfeardich.
3 Hwent de fijân forfolget myn siele, hy wâddet myn libben yn 'e groun, hy lit my wenje yn tsjusternissen as dyjingen dy't al lang dea binne.
4 Dêrom bijowt myn geast him yn my, it hert bistjurret my yn myn binnenst.
5 Ik tink oan 'e dagen fen alearen, ik gean al jins dieden nei; ik bitink it wirk fen jins hannen.
6 Ik stek myn hannen út ta Jo; myn siele is foar Jo as in toarstich lân. Sela.
7 Antwirdzje my foartynienen, Heare, myn geast jowt it oer; forbergje jins oantlit net for my, dat ik net wird as dy't weisinke yn 'e kûle.
8 Lit my yn 'e moarntiid jins goedginstichheit hearre, hwent op Jo bitrou ik; meitsje my de wei bikend, dy't ik gean moat, hwent ta Jo heevje ik myn siele op.
9 Rêd my fen myn fijannen; Heare; by Jo skûlje ïk.
10 Lear my, jins wolbihagen to dwaen, hwent Jo binne myn God. Lit jins goede Geast my liede yn in effen lân.
11 Om jins namme, o Heare, meitsje my libben, fier my yn jins gerjuchtichheit út 'e need,
12 en roegje yn jins genede myn fijannen út, en lit allegearre omkomme dy't myn siele binearje, hwent ik bin jins tsjinstfeint.

Psalm 144.
1 Fen David.
Priizge sij de Heare, myn rots, dy't myn [pag. 604] hannen klear makket for 'e striid, myn fingers for 'e oarloch.
2 Myn genede en myn stins, myn fêsting en myn rêdder, myn skyld en myn skul, dy't folken ûnder my bringt.
3 O Heare, hwet is de minske, dat Jo him kenne, it minskebern, dat Jo it achtslane!
4 De minske is in sike allyk, syn dagen binne as in flechtich skaed.
5 Niigje Jins himelen, Heare, en far del; reitsje de bergen oan, dat hja rikje.
6 Slingerje bliksem en forsilje se, stjûr jins pylken út en meitsje se forheard.
7 Stek yn 'e hichte jins hannen út, rêd my en forlos my út wide wetters, út 'e hân fen 'e frjemden,
8 hwaens mûle ljeagen sprekt en hwaens rjuchterhân in rjuchterhân fen falskens is.
9 O God, ik wol Jo in nij liet sjonge, op it tsjiensnarich ynstrumint Jo psalmsjonge,
10 Jo, dy't de keningen oerwinning jowe, dy't jins tsjinstfeint David ûntsette fen it kweade swird.
11 Untset my en rêd my út 'e hân fen 'e frjemden, hwaens mûle ljeagen sprekt, en hwaens rjuchterhân in rjuchterhân fen falskens is;
12 dat ús soannen planten allyk wêze meije, dy't greatwirden binne yn hjar jonkheit, ús dochters hoekpylders, úthoud neffens it bistek fen in paleis;
13 dat ús skûrren fol wêze meije, en de iene foarrie nei de oare útjaen, dat ús lytsfé tûzenen, ja tsjientûzenen wirde mei,
14 dat ús beesten ôfladen wêze meije; dat der gjin ynfal noch úttocht noch gekryt wêze mei op ús strjitten.
15 Loksillich it folk, dat it sa giet; loksillich it folk, hwa sines God de Heare is.

Psalm 145.
1 In lofliet. Fen David.
Alef. O myn God, o Kening, Jo scil ik forheegje en jins namme loovje yn ivichheit en altyd.
2 Beth. Alle dagen scil ik Jo loovje, en jins namme priizgje yn ivichheit en altyd.
3 Gimel. De Heare is great en tige to priizgjen, en syn greatheit is net to trochgrounjen.
4 Daleth. Slachte oan slachte scil jins wirken romje, en hja scille jins machtige dieden forkindigje.
5 Hé. Hja scille útsprekke de glâns fen jins hearlike majesteit, ik scil sjonge jins wûndere dieden.
6 Wau. Hja scille to witten dwaen de krêft fen jins hearlike dieden, en jins greatheit dy scil ik forhelje.
7 Sajin. Hja scille it oantinken fen jins greate goedheit oerfloedich útstoarte, en hja scille

jins gerjuchtichheit útjubelje.
8 Cheth. Genedich en barmhertich is de Heare, lankmoedich en great fen goedginstichheit.
9 Teth. De Heare is goed for allegearre, en syn barmhertichheden binne oer al syn wirken.
10 Jod. Jins wirken, o Heare, loovje Jo allegearre, en jins ginstlingen sjonge jins lof.
11 Kaf. Hja forkindigje de hearlikheit fen jins keninkryk, en jins sterkte sprekke hja út,
12 Lamed. om de minskebern jins machtige dieden bikend to meitsjen, en de glâns fen jins hearlik keninkryk.
13 Mem. Jins keninkryk is in keninkryk fen alle ieuwen, en jins biwâld is yn alle slachte en slachte.
14 Samech. De Heare steunt allegearre dy't falle, en Hy helpt alle delbûgden oerein.
15 Ajin. Alle eagen wachtsje op Jo, en Jo jowe hjarren hjar spize op syn tiid.
16 Pé. Jo dogge jins hân op en sêdzje al hwet libbet, nei jins wolbihagen.
17 Tsade. De Heare is rjuchtfeardich yn al syn wegen, en goedginstich yn al syn wirken.
18 Kof. De Heare is allegearre bynei, dy't Him oanroppe, allegearre dy't Him oanroppe yn wierheit.
19 Resj. Hy docht de bigearte fen dyjingen dy't Him freezje, en Hy heart hjar gerop en forlost hjar.
20 Sin. De Heare biwarret allegearre dy't Him ljeafhawwe, mar alle goddeleazen fordylget Er.
21 Thau. Myn mûle scil de lof des Heare forkindigje, en alle flêsk scil syn hillige namme loovje yn ivichheit en altyd. [pag. 605]

Psalm 146.
1 Halleluja! Loovje de Heare, myn siele!
2 Ik wol de Heare priizgje myn libben lang, ik wol myn God psalmsjonge salang as ik der yette bin.
3 Bitrou net op foarsten, op in minskebern, by hwa't gjin heil is.
4 As de geast útgiet, den keart er werom ta syn ierde, dy deis is it dien mei syn foarnimmens.
5 Loksillich hy dy't Jakobs God ta syn help hat, hwaens forwachting op 'e Heare, syn God, is,
6 dy't himel en ierde makke hat, de sé en alles hwet dêryn is, dy't de trou hâldt yn ivichheit;
7 dy't de binearen rjucht docht, dy't de hongerigen brea jowt. De Heare makket de finzenen los;
8 de Heare iepenet de blinen de eagen; de Heare helpt de forsleinen oerein, de Heare hat de rjuchtfeardigen ljeaf;
9 de Heare hoedet de frjemdelingen, Hy hâldt de wees en de widdou oerein, mar de wei fen 'e goddeleazen bûcht Er krûm.
10 De Heare is Kening yn ivichheit; dyn God, o Sion, is fen slachte oant slachte. Halleluja.

Psalm 147.
1 Loovje de Heare, hwent it is goed ús God to psalmsjongen, ja ljeaflik; Him komt in lofliet ta.
2 De Heare bout Jeruzalem, Hy forgearret Israëls fordreaunen.
3 Hy genêst de britsenen fen hert en Hy forbynt hjar wounen.
4 Hy stelt it tal fen 'e stjerren, Hy jowt se allegearre nammen.
5 Us Heare is great en swiid fen krêft, syn forstân is gjin tellen oan.
6 De Heare hâldt de dimmenen oerein, de goddeleazen fornederet Er oan 'e groun ta.
7 Sjong de Heare in tankliet, psalmsjong ús God op 'e siter,
8 dy't de himel mei wolken bidekt, dy't de ierde rein klearmakket, dy't op 'e bergen gêrs útsprute lit,
9 dy't it fé syn foer jowt, de jonge raven as hja roppe.
10 Hy hat gjin gefallichheit yn 'e krêft fen it hynder, Hy hat gjin bihagen yn 'e skonken fen 'e man.
11 De Heare hat in wolbihagen yn dyjingen dy't Him freezje, dy't op syn goedginstichheit hoopje.
12 O Jeruzalem, romje de Heare, o Sion, loovje dyn God!
13 Hwent Hy makket de skoattels op dyn poarten sterk, Hy seinget dyn bern yn dyn formidden.
14 Hy biskikt dyn grinzen frede, Hy sêddet dy mei it fette fen 'e weet.

15 Hy stjûrt syn gebot op ’e ierde; syn wird
rint tige hird.
16 Hy jowt snie as wol, Hy struit de rym as
yeske.
17 Hy smyt syn iis der hinne yn stikken, hwa
kin syn kjeld forneare?
18 Hy stjûrt syn wird en lit se teije; Hy lit syn
wyn waeije en de wetters rinne.
19 Hy makket Jakob syn wirden bikend; Israël
syn ynsettingen en syn rjuchten.
20 Sa hat Er gjinien folk dien, en syn rjuchten,
dy kenne hja net. Halleluja!

PSALM 148.
1 Halleluja! Loovje de Heare út ’e himelen,
loovje Him yn ’e heechste hichten!
2 Loovje Him al syn ingelen, loovje Him al
syn hearskaren!
3 Loovje Him sinne en moanne loovje Him
alle ljochtsjende stjerren!
4 Loovje Him, himel der himelen, en jimme
wetters, dy’t boppe de himelen binne!
5 Lit hjar de namme des Heare loovje, hwent
Hy hat hjitten en hja binne skepen.
6 En Hy hâldt se yn it wêzen for altyd, yn
ivichheit, Hy hat hjarren in oarder jown dy’t
hja net oertrêdzje.
7 Loovje de Heare fen ’e ierde, jimme
sémunsters en alle oseanen!
8 Fjûr en heil, snie en dize, dû stoarm, dy’t
syn wird docht;
9 jimme bergen en alle klingen,
fruchtbeammen en alle sederbeammen;
10 it wylde djierte en alle fé, krûpend djierte
en wjukjend fûgelt.
11 Jimme keningen fen ’e ierde en alle folken,
jimme foarsten en alle rjuchters fen ’e ierde;
[pag. 606]
12 jongfeinten en jongfammen, jimme âlden
mei de jongen,
13 lit hjar de namme des Heare loovje, hwent
syn namme allinnich is heech, syn majesteit is
oer de ierde en de himel.
14 En Hy hat de hoarn fen syn folk forhege, in
rom for al syn ginstlingen, for Israëls bern, it
folk dat by Him is. Halleluja!

PSALM 149.
1 Halleluja! Sjong de Heare in nij liet, syn lof
yn ’e forgearring fen ’e ginstlingen.
2 Lit Israël him forbliidzje yn syn Makker, lit
Sions bern jubelje oer hjar Kening.
3 Lit hjar syn namme loovje yn raeijen, Him
psalmsjonge mei rinkelbom en siter.
4 Hwent de Heare hat in wolbihagen yn syn
folk, Hy kroanet de dimmenen mei heil.
5 Lit de ginstlingen jubelje yn hearlikheit, lit
hjar jûchje op hjar leger!
6 Gods lofprizingen binne yn hjar kiel, en in
twasnedich swird is yn hjar hân,
7 om wrake to dwaen oer de heidenen en
ôfstraffingen ûnder de folken,
8 om hjar keningen to binen mei keatlingen
en hjar oansjenliken mei izeren bannen;
9 om it biskreaune rjucht ûnder hjarren to
dwaen. Dat is in eare for al syn ginstlingen.
Halleluja.

PSALM 150.
1 Halleluja! Loovje God yn syn hillichdom,
loovje Him yn syn himelske stins;
2 loovje Him om syn machtige dieden,
loovje Him neffens syn mannichfâldige
greatheit.
3 Loovje Him mei bazuneklang, loovje Him
mei harp en siter.
4 Loovje Him mei rinkelbom en raeijen;
loovje Him mei snaren en fluit.
5 Loovje Him mei klinkende simbalen;
loovje Him mei rûzjende simbalen.
6 Alles hwet ammet, loovje de Heare.
Halleluja!

# DE SPREUKEN FEN SALOMO.

HAEDSTIK 1.
1 De spreuken fen Salomo, de soan fen
David, de kening fen Israël,
2 om wysheit en tucht to kennen, om to
bigripen wirden fen forstân,
3 om oan to nimmen ûnderrjucht dat
forstannich makket, gerjuchtichheit en rjucht
en rjuchtlikheden,

4 om ûnbilearden fornimstichheit by to bringen, de jongfeint bigryp en foarsichtichheit —
5 lit de wize harkje, den scil er tanimme yn oardiel, en de forstannige scil ried en reden forstean —
6 om spreuk en byldspraek to bigripen, de wirden fen ’e wizen en hjar riedlingen.
7 De freze des Heare is it bigjinsel fen ’e wittenskip; de dwazen forachtsje wysheit en tucht.
8 Myn soan, harkje nei de tucht fen jimme heit, en forwerp de lear fen jimme mem net;
9 hwent hja binne in ljeaflike krânse om dyn holle, en sierlike keatlingen om dyn hals.
10 Myn soan, as de sûnders dy forliede wolle, biwilligje net;
11 as hja sizze: Gean mei ús, lit ús loere op bloed, lit ús de ûnskildige bileagje, sûnder reden,
12 lit ús hjar libbensliif forsline lyk as it grêf, ja hielendal, as dy’t forsinke yn ’e kûle;
13 allerhanne kostber gûd scille wy fine, ús huzen scille wy folje mei rôf;
14 jo scille jins lot middenmank ús werpe, wy scille allegearre ien ponge hawwe —
15 myn soan, bijow dy net mei hjarren op ’e wei, hâld dyn foet fen hjar paed ôf.
16 Hwent hjar foetten fleane op it kweade ta, en hja haestje hjar om bloed to forjitten.
17 Ommers, lyk as foar de eagen fen allerhanne fûgelt it net om ’e nocht útset wirdt,
18 allyksa loere sokken op hjar eigen [pag. 607] bloed, en binne it bileagers fen hjar eigen sielen.
19 Sà binne de paden fen allegearre dy’t longerje op winst: it kostet hjar bisitters de siele.
20 De wysheit ropt lûdop dêrbûten, hja set hjar stim út op ’e merken,
21 hja ropt op ’e hoeke fen ’e rûzige strjitte, by de yngong fen ’e poarten sprekt hja hjar reden yn ’e stêd:
22 Jimme ûnforstannigen, holang scille jimme it ûnforstân biminne, en de spotters nocht hawwe oan hjar eigen spotternij, en de dwazen de leare haetsje?
23 Kear jimme ta myn bistraffing, sjuch, den scil ik jimme myn geast oerfloedich útstoarte, ik scil myn wirden jimme forkindigje.
24 Om’t ik roppen haw en jimme wegere hawwe, myn hân útstitsen haw en der gjinien wier dy’t it achtsloech,
25 en hawwe al myn rie forwirpen, en net oan myn bistraffing wollen,
26 dêrom scil ik ek laitsje om jimme fordjer, ik scil spotte hwennear’t jimme eangstme komt,
27 hwennear’t jimme eangstme komt lyk as in ûnwaer, en jimme fordjer oankomt as in twjirjende stoarm, hwennear’t binaudens en forheardens oer jimme komt.
28 Den scille hja ta my roppe, mar ik scil net antwirdzje; hja scille my ier siikje, mar my net fine.
29 Om’t hja de leare hate hawwe en de freze des Heare net for kar nommen,
30 fen myn rie net witte woene, al myn bistraffingen forachte hawwe,
31 dêrom scille hja ite de frucht fen hjar wei, en sêd wirde fen hjar foarnimmens.
32 Hwent hjar eigen ôfkearichheit deadet de ûnforstannigen, en hjar eigen foarspoed fordjert de dwazen.
33 Mar dy’t nei my harket, scil feilich wenje, en biwarre wirde for de eangstme fen it kwea.

HAEDSTIK 2.

1 Myn soan, astû myn redenen oannimst en myn geboaden by dy sels biwarrest,
2 om dyn ear harkje to litten nei wysheit, dyn herte to niigjen ta forstannigens,
3 ja, astû ropst om bigryp, dyn lûd útsetst ta de forstannichheit,
4 astû dêrom sikest as om silver, en hjar neigiest as forbirgen skatten,
5 den scilstû de freze des Heare forstean en de kennis fen God fine.
6 Hwent de Heare jowt wysheit, út syn mûle komt kennis en bigryp.
7 En Hy hat help binefter for de oprjuchten, Hy is in skyld dyjingen dy’t yn oprjuchtens wannelje.
8 Hwent Hy hoedet de paden fen it rjucht, en bifeiliget de wei fen syn ginstlingen.
9 Den scilstû gerjuchtichheit en rjucht forstean en rjuchtfeardichheit, alle goed paed.
10 Hwent wysheit scil yn dyn herte komme, en de wittenskip scil dyn siele ljeaflik wêze,

11 de foarsichtichheit scil de wacht oer dy
hâlde, de forstannichheit scil dy bihoedzje,
12 om dy to rêdden fen 'e kweade wei, fen 'e
man dy't forkearde dingen sprekt,
13 fen dyjingen dy't de paden fen 'e
oprjuchtens forlitte, om to gean op 'e wegen
fen 'e tsjusternis,
14 dy't hjar formeitsje yn kweadwaen, dy't
jubelje fenwegen falske streken,
15 hwaens paden forkeard binne en hwaens
gongen bisiden ôfwike;
16 om dy to rêdden fen 'e frjemde frou, fen 'e
ûnbikende dy't flaiket mei hjar wirden,
17 dy't by de frjeon fen hjar jonkheit weigiet
en it forboun fen hjar God forjit;
18 hwent hjar hûs sakket wei yn 'e dead, en
hjar paden rinne del nei de forstoarnen;
19 allegearre dy ta hjar komme, komme net
werom en fine de paden fen it libben net wer;
20 datstû wannelje meist op 'e wei fen 'e
goeden, en hâlde de paden fen 'e
rjuchtfeardigen.
21 Hwent de oprjuchten scille it lân biwenje,
en de rjuchtfeardigen scille dêryn oerbliuwe.
22 Mar de goddeleazen scille út it lân roege
wirde, en de trouweleazen scille der út
weiskoerd wirde. [pag. 608]

HAEDSTIK 3.

1 Myn soan, forjit myn leare net, en mei dyn
hert myn geboaden biwarje.
2 Hwent langte fen dagen en jierren fen
libben, en frede scille hja dy
formannichfâldigje.
3 Meije ljeafde en trou dy net forlitte; byn se
dysels om 'e hals, skriuw se op 'e tafel fen dyn
hert,
4 en fyn genede en goed bigryp yn 'e eagen
fen God en fen 'e minsken.
5 Bitrou op 'e Heare mei dyn hiele hert, en
gean net to set op dyn forstân.
6 Ken Him yn al dyn wegen, en Hy scil dyn
paden rjucht meitsje.
7 Wêz net wiis yn eigen eagen; freezje de
Heare en wyk fen it kweade;
8 dat scil medisyn wêze for dyn flêsk, en
forkwikking for dyn biente.
9 Forearje de Heare fen dyn goed en fen de
earstlingen fen al dyn ynkomsten;
10 den scille dyn skûrren folle wirde mei
oerfloed en dyn parskûpen oerrinne fen it
druvesop.
11 Myn soan, forachtsje de tucht des Heare
net, en lit syn kastijing dy net fortrette.
12 Hwent de Heare kastijt dyjinge dy't Er
ljeafhat, ja as in heit de soan dêr't er in
wolbihagen yn hat.
13 Loksillich is de minske dy't wysheit fynt,
en de minske dy't bigryp kriget;
14 hwent hjar gewin is better as it gewin fen
silver, en hjar opbringst heger as dy fen goud;
15 hja is djûrder as edelstiente, en al dyn
kostberheden moatte der net by lykje;
16 langte fen dagen is yn hjar rjuchterhân, yn
hjar lofterhân rykdom en eare;
17 hjar wegen binne wegen fen ljeaflikheit, en
al hjar paden frede;
18 hja is in libbensbeam dyjingen dy't hjar
oangripe, en in elk dy't hjar fêsthâldt is
lokkich to priizgjen.
19 De Heare hat de ierde grounfêste troch
wysheit, de himelen bifêstige troch forstân;
20 troch syn wittenskip binne de djipten
spjalte, en drippe de wolken dauwe.
21 Myn soan, lit se net foar dyn eagen wei
wêze, haw altyd oerliz en bitochtsumheit;
22 den scille hja it libben wêze for dyn siele
en in sieraed om dyn hals;
23 den scilstû feilich wannelje op dyn wei, en
dû scilst dyn foet net stjitte;
24 ast dy deljowst, scilst net kjel wirde, mar
dû scilst dy deljaen en dyn sliep scil swiet
wêze;
25 dû scilst net bang hoege to wêzen for in
ûnforwachte skrik, noch for it fordjer dat oer
de goddeleazen komt;
26 hwent de Heare scil dyn bitrouwen wêze,
en Hy scil dyn foet biwarje for de strik.
27 Unthâld it goede net oan hwa't it takomt,
ast it yn 'e macht hast it to dwaen.
28 Siz net tsjin dyn neiste: Gean hinne en
kom werom, en moarn scil ik jaen, wylst it by
dy hast.
29 Smei gjin kwea tsjin dyn neiste, wylst er
bitrousum by dy wennet.
30 Siikje gjin skeel mei in minske sûnder
reden, as er dy gjin kwea dien hat.
31 Wêz net oerginstich op in man fen gewelt,
en nim gjinien fen syn wegen for kar;
32 hwent de forkearde is de Heare in grouwel,

mar syn ynlike mienskip is mei de oprjuchten.
33 De flok des Heare is yn it hûs fen ’e
goddeleaze, mar Hy seinget de wenning fen ’e
rjuchtfeardigen.
34 Mei de spotters slacht Er de spot, mar de
sêftmoedigen jowt Er genede.
35 De wizen scille eare ervje, mar de dwazen
komme ien foar oar to skande.

HAEDSTIK 4.

1 Harkje, jimme bern, nei heite tucht, en
wêz opmerksum, om yn it bigryp to kommen,
2 hwent ik jow jimme goed ûnderwiis; forlit
myn leare net.
3 Hwent ik wier myn heite soan, in tear en
iennichst bern foar it oantlit fen myn mem.
4 En hy ûnderrjuchte my, en sei tsjin my: Lit
dyn hert myn wirden fêsthâlde; biwarje myn
geboaden en libje.
5 Trachtsje nei wysheit, trachtsje nei bigryp;
forjit net, en wyk net ôf fen ’e redenen fen
myn mûle.
6 Forlit se net, en hja scil dy bihoedzje; haw
se ljeaf, en hja scil dy biwarje. [pag. 609]
7 It bigjin fen ’e wysheit is: trachtsje nei
wysheit, en trachtsje nei bigryp mei al hwet
dines wêze mei.
8 Hâld se heech, en hja scil dy forheegje; hja
scil dy ta eare bringe ast hjar yn ’e earmen
hast.
9 Hja scil dy in ljeaflike krâns om ’e holle
frisselje, mei in sierlike kroan scil hja dy
bijeftigje.
10 Harkje, myn soan, en nim myn reden oan,
en de jierren fen dyn libben scille
formannichfâldige wirde.
11 Ik ûnderwiis dy yn ’e wei fen ’e wysheit, ik
lit dy wannelje yn ’e rjuchte spoaren;
12 astû giest, scil dyn foet net bineare wirde,
en astû rinst scilstû net stroffelje.
13 Gryp de tucht oan, lit net los, hâld se by
dy, hwent hja is dyn libben.
14 Kom net op it paed fen ’e goddeleazen, en
jow dy net op ’e wei fen ’e sûnders;
15 mij dat, gean der net lâns, wyk der ôf en
gean foarby.
16 Hwent hja kinne net sliepe as hja gjin kwea
dien hawwe, en hjar sliep wirdt weinommen
as hja net stroffelje litten hawwe.
17 Hwent hja ite de goddeleasheit as brea, en
hja drinke kleare gewelt as wyn.
18 Mar it paed fen ’e rjuchtfeardigen is as it
ljocht fen ’e dage, dat geandewei klearder
wirdt oan ’e hege middei ta.
19 De wei fen ’e goddeleazen is de tsjusternis
allyk, hja witte net hwer’t hja oer stroffelje
scille.
20 Myn soan, tink om myn wirden, jow it ear
nei myn redenen;
21 lit se net foar dyn eagen wei wêze, hâld se
by dy yn dyn ynnerlikste hert.
22 Hwent hja binne it libben dyjingen dy’t se
fine, en genêzing for hjar hiele flêsk.
23 Hoedzje dyn hert boppe alles hwet to
biwarjen is, hwent derút binne de útgongen
fen it libben.
24 Doch de forkeardens fen ’e mûle by dy
wei, en hâld de falskens fen ’e lippen fier fen
dy.
25 Lit dyn eagen rjuchtút sjen, en hâld dyn
eachlidden rjucht foar dy út.
26 Sljuchtsje it paed foar dyn foet, en lit al
dyn wegen wis wêze.
27 Wyk net ôf to rjuchter of to lofter hân, hâld
dyn foet fier fen it kweade.

HAEDSTIK 5.

1 Myn soan, slach myn wysheit acht, jow it
ear nei myn forstân;
2 dat alle foarsichtichheit dines bliuwe mei,
en dyn lippen wittenskip biwarje.
3 Hwent de lippen fen ’e frjemde frou drippe
fen ’e fine hunich, en hjar forwilft is glêdder as
oalje;
4 mar op it lêst is hja bitter as aelst, skerp as
in twasnedich swird;
5 hjar foetten geane del yn ’e dea, hjar
trêdden helje it grêf oan.
6 Datstû it paed fen it libben net ynslaen
scoest, binne hjar gongen ûnbistindich,
sûnder datstû it fornimst.
7 Nou den, jimme bern, harkje nei my, en
wyk net fen ’e redenen fen myn mûle.
8 Hâld dyn wei fier fen hjar, en kom de doar
fen hjar hûs net bynei,
9 datstû oaren dyn eare net jaen meist, noch
dyn jierren oan in wreden ien;
10 dat frjemden hjar net sêdzje scille fen dyn
goed, en al dyn gewin net bidarret yn it hûs
fen in ûnbikende;

11 en dû it yn it ein útgûle moast, as dyn flêsk
en dyn liif fortard binne,
12 en sizze: Hwet haw ik de tucht hate, en
myn hert de kastijing forachte,
13 en haw net harke nei de stim fen myn
ûnderwizers, noch it ear hâlden nei myn
learaers;
14 ik bin suver yn alle kwea fallen, midden yn
'e gemeinte en de folksgearkomste.
15 Drink wetter út dyn eigen saed, en itjinge
djip opwâllet út dyn boarne.
16 Scille dyn fonteinen oerrinne nei bûten ta,
wetterstreamen oer de merken?
17 Lit hjar dines allinnich wêze, en net fen
frjemden mei dy.
18 Dyn welle mei seinge wêze, en forbliidzje
dy oer de frou fen dyn jeugd,
19 dy tige ljeaflike gazelle en oanfallige gems;
lit hjar boarsten dy altyd dronken meitsje,
birûzje dy iderkearen oan hjar ljeafde.
20 Mar hwerom, myn soan, scoestû dy
birûzje oan in frjemden ien, en de lea fen 'e
útlânske yn 'e earmen hawwe?
21 Hwent in elkums wegen binne foar [pag. 610]
de eagen des Heare, en Hy hifket al syn
gongen.
22 De goddeleaze scille syn eigen
ûngerjuchtichheden fange, en mei de bânnen
fen syn sûnde scil er fêsthâlden wirde.
23 Hy scil stjerre om't er sûnder tucht west
hat, en troch syn greate dwaesheit scil er yn it
fordjerren rinne.

HAEDSTIK 6.

1 Myn soan, astû boarch wirden bist for dyn
neiste, de hân der op jown hast for in oar,
2 fortize bistû yn 'e reden fen dyn mûle,
fêstsitstû yn 'e reden fen dyn mûle.
3 Doch den sà, myn soan, en rêd dy, hwent
dû bist yn dyn neiste syn hân rekke: gean, rep
dyn foetten, en bistoarmje dyn neiste;
4 gin dyn eagen gjin sliep, noch dyn
eachslidden slomme;
5 rêd dy as in gazelle út 'e strik, en as in fûgel
út 'e hân fen 'e fûgelfanger.
6 Gean nei de eameler, dû loaikert, sjuch
hjar wegen en wird wiis.
7 Alhowol't hja gjin oerste noch opsichter
noch hearsker hat,
8 makket hja dochs hjar brea ré yn 'e
simmer, slacht hjar spize op yn 'e rispinge.
9 Holang scilstû, o loaikert, op bêd lizze?
Honear scilstû oereinkomme út dyn sliep?
10 Noch effen slomje, noch effen lizze, noch
effen earmrekke om ta yensels to kommen:
11 sà scil dyn earmoed oer dy komme as in
omrinner, dyn brekme as in wapene wacht.
12 In dogeneat, in kweadwaender is hy dy't
omgiet mei in falske mûle,
13 dy't knypeaget, skoffelet mei de foetten,
winkt mei de fingers,
14 yn hwaens herte glûperige streken binne,
dy't altyd kwea smeit, deilisskip sieddet.
15 Dêrom scil syn fordjer mei haesten
komme, mei gauwens scil er tobritsen wirde,
dat der gjin hielmeitsjen oan is.
16 Dizze seis hatet de Heare, né saun binne
syn siele in ôfgriis:
17 hege eagen, in falske tonge, en hannen
dy't ûnskildich bloed forjitte,
18 in hert dat ûndogenske foarnimmens
smeit, foetten dyt hjar haestje om it kwea to
birinnen,
19 in falske tsjûge dy't ljeagen blaest, en dy't
kreauwerij sieddet twisken broerren.
20 Myn soan, biwarje jimme heite gebot, en
forwerp de lear fen jimme mem net.
21 Byn se dy aloan op it hert, slaen se dysels
om 'e hals.
22 Lit se dy liede astû giest, de wacht oer dy
hâlde astû sliepst, dy tasprekke astû wekker
wirdst.
23 Hwent it gebot is in lampe, en de leare is in
ljocht, en de toplaksettingen fen 'e tucht
binne de wei ta it libben,
24 om dy to hoedzjen for de forkearde frou,
for it geflaik fen 'e frjemde tonge.
25 Bigear hjar skientme net yn dyn hert, en lit
se dy net fange mei hjar eachslidden.
26 Hwent troch in hoerrige frou forfalt men ta
de lêste timpe brea, en oarmans frou makket
jacht op 'e kostbere siele.
27 Scil immen fjûr yn 'e boezem nimme,
sûnder dat syn klean forbaerne?
28 Scil immen op gleone koallen rinne,
sûnder dat him de foetten toskroeije?
29 Allyksa dy't komt ta de frou fen syn neiste:
al hwa't hjar oanrekket, scil net ûnskildich
hâlden wirde.
30 In dief wirdt net forachte, as er stelt om

syn siele to foljen, om’t er honger hat;
31 en wirdt er bitrape, den bitellet er saunfâld werom, hy jowt al it goed fen syn hûs.
32 Mar dy’t mei in frou oerhoer docht, is sûnder forstân; hwa’t syn siel fordjerre wol, dy docht soks;
33 skea en skande scil er bihelje, en syn smaed scil net útfage wirde.
34 Hwent de oerginst is de grime fen ’e man, en de deis fen ’e wrake scil er neat sparje;
35 hy scil gjin losjild oannimme, en hy scil net biwilligje, al forgreatestû it geskink ek.

HAEDSTIK 7.

1 Myn soan, biwarje myn redenen, en liz myn geboaden efterút;
2 biwarje myn geboaden en libje, en myn wet as de apel fen dyn eagen; [pag. 611]
3 woelje se om dyn fingers, skriuw se op ’e tafel fen dyn hert;
4 siz tsjin de wysheit: Dû bist myn sister, en neam it forstân dyn bloedfrjeon,
5 dat hja dy bihoedzje meije for de frjemde frou, for de ûnbikende dy’t flaiket mei hjar reden.
6 Hwent ik digere út ta it finster fen myn hûs, troch myn traelje,
7 en ik seach ûnder de ienfâldigen, ik merkbiet ûnder de jongemannen in ûnforstannich jongfeint,
8 dy’t de strjitte lâns gyng, de hoeke om, en de wei ynsloech nei hjar hûs,
9 yn ’e skimer, yn ’e jountyd fen ’e dei, yn swarte nacht en tsjusternis.
10 En sjuch, dêr kaem him in frou yn ’e miette, hoerrich opdien, en it herte fol wyld avontûr;
11 hja wier ûngedurich en lossinnich, hjar foetten koene it net úthâlde yn ’e hûs,
12 nouris op strjitte, den op ’e merken, en loerende op alle hoeken.
13 En hja skeat him oan en patte him, en sei mei in ûnbiskamme foarholle tsjin him:
14 Tankoffers wierne my oplein, hjoed haw ik myn biloften bitelle;
15 dêrom bin ik útgien dy yn ’e miette om dyn oantlit to siikjen, en ik haw dy foun.
16 Ik haw myn bêd opmakke mei tekkens, mei sprieden fen Egyptysk linnen,
17 ik haw myn leger bisprinkele mei mirre, aloë en kaniel.
18 Kom, lit ús dronken wirde fen ’e minne, oan ’e moarn ta,lit ús elkoarren haegje yn greate ljeafde;
19 hwent de man is net thús, hy is in fiere reis oangien,
20 hy hat de pong mei jild meinommen, de deis fen ’e folle moanne komt er earst werom.
21 Hja forlaette him mei hjar drokke reden, troch de glêddens fen hjar lippen krige hja him mei.
22 Op in stuit gyng er hjar efternei, lyk as in okse nei de slachtbank giet, en as in hart dat yn de netten rint,
23 oant de pylk him de lever trochsnijt, lyk as in fûgel him haestet nei de strik en net wit dat it om syn libben to rêdden is.
24 Nou den, myn bern, hear my oan, en harkje nei de reden fen myn mûle.
25 Lit dyn hert net ôfwike nei hjar wegen, toarkje net om op hjar paden;
26 hwent hja hat gâns forsleinen ta in fal brocht, en al hjar deaden binne in greate mannichte,
27 hjar hûs binne wegen nei it grêf, delgeande nei de binnenkeamers fen ’e dea.

HAEDSTIK 8.

1 Ropt de wysheit net, en set it bigryp syn stim net út?
2 Op ’e top fen ’e hichten bylâns de wei, op ’e twasprong fen ’e paden stiet hja,
3 bisiden de poarten, foaroan by de stêd, by de yngong fen ’e doarren ropt hja lûdop:
4 Ta jimme, o mannen, rop ik, en myn stim is ta de minskebern.
5 Jimme ûnforstannigen, lear dochs fornimstigens, en jimme dwazen, lear fen herten.
6 Harkje, hwent ik scil treflike dingen sprekke, en de iepening fen myn lippen scil allinne rjuchtlikheit wêze.
7 Hwent myn forwilft scil de wierheit sprekke, en de goddeleasheit is myn lippen in ôfgriis.
8 Al de redenen fen myn mûle binne yn gerjuchtichheit, der is neat gjin fordraeids of forkeards oan.
9 Hja binne allegearre klear for de forstannige, en rjuchtlik for dyjingen dy’t

wittenskip woun hawwe.
10 Nim myn tucht oan yn pleats fen silver, en wittenskip ljeaver as útkard goud.
11 Hwent wysheit is better as edelstiente, en alle kostberheden moatte by hjar net lykje.
12 Ik, de wysheit, wenje by de fornimstichheit, en fyn de kennis fen ’e foarsichtichheit.
13 De freze des Heare is to haetsjen it kweade; greatskens en heechmoed en de forkearde wei en de falske mûle haetsje ik den ek.
14 Mines binne beide ried en died, ik bin it bigryp, mines is de sterkte.
15 Troch my regearje de keningen, en bistelle de foarsten gerjuchtichheit, [pag. 612]
16 troch my hearskje de hearskers en de ealljue, al de rjuchters fen ’e ierde.
17 Ik haw ljeaf dy’t my ljeaf hawwe, en dy’t my ier siikje, scille my fine.
18 Rykdom en eare is by my, dûrsum goed en gerjuchtichheit.
19 Myn frucht is better as fyn goud en as lottere goud, en myn ynkommen as útkard silver.
20 Ik wannelje op ’e wei fen ’e gerjuchtichheit, midden op ’e paden fen it rjucht,
21 om myn biminners bisit ervje to litten, en om hjar skatkeamers fol to meitsjen.
22 De Heare skoep my, it oanbigjin fen syn wei, de earstling fen syn wirken by âlds.
23 Fen ivichheit ôf bin ik salve, fen it oanbigjin ôf, fen ’e foartyd fen ’e ierde oan.
24 Do’t der yette gjin oseänen wierne, bin ik berne, do’t der yette gjin fonteinen wierne swier fen wetter;
25 ear’t de bergen to plak sakke wierne, foar de heuvels bin ik berne.
26 Do’t Er de ierde yette net makke hie, noch de fjilden, noch de gearstallende stoffen fen ’e wrâld,
27 do’t Er de himelen rémakke, wier ik der; do’t Er in rounte loek oer it flakke fen ’e oseäen,
28 do’t Er de wolken dêr boppe fêstige, do’t Er bifêstige de fonteinen fen ’e oseäen,
29 do’t Er de sé hjar grinzen stelde, dat de wetters syn gebot net oertrêdzje scoene, do’t Er de grounfêsten fen ’e ierde lei,
30 do wier ik ljeavlingsbern by Him, en ik wier dei oan dei syn wille, boartsjende foar syn oantlit to allen tiid,
31 boartsjende op ’e wrâld fen syn ierdryk, en myn wille haw ik oan ’e minskebern.
32 Nou den, bern, harkje nei my, hwent loksillich binne hja dy’t myn wegen biwarje.
33 Harkje nei de tucht en wird wiis, en forwerp dy net.
34 Loksillich is de minske dy’t nei my harket, dei oan dei weitsjende by myn poarten, wacht hâldende by de stilen fen myn doarren.
35 Hwent dy’t my fynt, hat it libben foun en wolbihagen krige fen ’e Heare.
36 Mar dy’t my mist, docht syn siele gewelt oan; allegearre dy’t my haetsje hawwe de dea ljeaf.

## HAEDSTIK 9.

1 De wysheit hat hjar hûs set, hja hat hjar saun pylders úthoud.
2 Hja hat hjar slachtfé slachte, hja hat hjar wyn mongen, ek hat hja hjar tafel rémakke.
3 Hja hat hjar tsjinstfammen útstjûrd, hja noeget nei de hege trânsen fen ’e stêd.
4 Dy’t ûnbitochtsum is, lit him harren komme; dy’t forstân brek hat, ta him sprekt hja:
5 Kom, yt fen myn brea, en drink fen ’e wyn dy’t ik mongen haw.
6 Lit de ûnbitochtsumens farre en libje, en jow jimme op ’e wei fen it forstân.
7 Dy’t in spotter to plak set, hellet skande oer himsels, en dy’t in goddeleaze bistraft, syn eigen smaed.
8 Bistraf in spotter net, dat er dy net haetsje mei; bistraf de wize en hy scil dy ljeafhawwe.
9 Jow de wize, en hy scil noch wizer wirde; ûnderrjuchtsje de rjuchtfeardige, en hy scil yn ’e lear tanimme.
10 De freze des Heare is it bigjinsel fen ’e wysheit, en de Hillige to kennen is bigryp.
11 Hwent troch my scille dyn dagen formannichfâldigje, en jierren fen libben scilstû der by krije.
12 Astû wiis bist, dû bist wiis ta dyn eigen foardiel; en astû in spotter bist, dû scilst it allinne drage.
13 Frou dwaesheit is ûnrêstich, de oerdwealskens sels, immen dy’t nearne fen

wit;
14 en hja sit foar de doar fen hjar hûs, yn in stoel op ’e hichten fen ’e stêd,
15 om to noegjen dy’t de wei lâns komme, dy’t op rjuchte paden wannelje, sizzende:
16 Dy’t ûnbitochtsum is, lit him harren komme; en dy’t forstân brek hat, ta him sprekt hja:
17 De stellen wetters binne swiet, en it forbirgen brea is smaeksum.
18 Mar hy wit net dat der skimen by [pag. 613] hjar binne, dat hjar gasten tahâlde yn ’e djipten fen ’e hel.

HAEDSTIK 10.

1 De spreuken fen Salomo. In wiis soan forblidet de heit, mar in dwaze soan is syn memme hertsear.
2 Skatten fen goddeleasheit dogge gjin nut, mar de gerjuchtichheit rêdt fen ’e dea.
3 De Heare lit de siel fen ’e rjuchtfeardige gjin honger lije, mar de bigearte fen ’e goddeleazen stegeret Er ôf.
4 Dy’t mei de stadige hân arbeidet, wirdt earm; mar de hân fen ’e flitigen makket ryk.
5 Dy’t yn ’e simmer gearsamlet, is in forstannich soan; mar dy’t sliept yn ’e rispinge, is in soan dy’t biskamme makket.
6 Seiningen binne op ’e holle fen ’e rjuchtfeardige, mar de mûle fen ’e goddeleazen forberget gewelt.
7 It oantinken fen ’e rjuchtfeardige is ta seining, mar de namme fen ’e goddeleazen scil forgean.
8 Dy’t wiis fen hert is, nimt de geboaden oan; mar dy’t dwaes is fen lippen, komt ta in fal.
9 Dy’t yn oprjuchtens wannelet, wannelet wis; mar dy’t krûme wegen giet, scil bitrape wirde.
10 Dy’t knypeaget bringt fortriet to weech, en dy’t dwaes is fen lippen komt ta in fal.
11 De mûle fen ’e rjuchtfeardige is in fontein fen libben, mar de mûle fen ’e goddeleazen forberget gewelt.
12 Haet jowt deilisskip, mar de ljeafde dekt alle oertrêddingen ta.
13 Op ’e lippen fen ’e forstannige is wysheit to finen, mar oer de rêch fen ’e ûnforstannigen de roede.
14 De wizen garje wittenskip op, mar de mûle fen ’e dwaes is in wankend ûnheil.
15 It goed is in sterke stins for de rike; de earmoed is de ûndergong fen ’e mindere man.
16 It wirk fen ’e rjuchtfeardige tiget ta it libben, it ynkommen fen ’e godddeaze ta sûnde.
17 Dy’t de tucht biwarret, is op ’e wei nei it libben; mar dy’t de bistraffing út ’e wei giet, rekket op ’e doele.
18 Dy’t de haet biditsen hâldt, is in man fen falske lippen; en dy’t laster útstruit, is in dwaes.
19 Yn ’e mannichte fen wirden ûntbrekt de oertrêdding net; mar dy’t syn lippen ynhâldt, docht forstannich.
20 De tonge fen ’e rjuchtfeardige is útkard silver, it hert fen ’e goddeleazen is neat wirdich.
21 De lippen fen ’e rjuchtfeardige hoedzje etliken, mar de dwazen stjerre by brekme oan hert.
22 De seine des Heare, dy makket ryk, en eigen skreppen docht der neat oan ta.
23 Skandlike dingen docht de dwaes suver boartsjende wei; allyksa docht in man fen forstân wysheit.
24 Hwet de goddeleaze eanget, dat scil oer him komme; mar de rjuchtfeardigen krije hwet hja bigeare.
25 Lyk as oerdriuwend swier waer, sa is de goddeleaze net mear; mar de rjuchtfeardige is in ivige grounslach.
26 Lyk as yettik for de tosken en lyk as reek oan ’e eagen, sa is de loaikert dyjingen dy’t him útstjûre.
27 De freze des Heare formannichfâldiget de dagen, mar de jierren fen ’e goddeleazen wirde ynkoarte.
28 De hope fen ’e rjuchtfeardigen is blydskip, mar de forwachting fen ’e goddeleazen scil forgean.
29 De wei des Heare is sterkte for de oprjuchte, mar forskrikking for de wirkers fen ’e ûngerjuchtichheit.
30 De rjuchtfeardige scil net wankelje yn ivichheit, mar de goddeleazen scille de ierde net biwenje.
31 De mûle fen ’e rjuchtfeardige lit wysheit útsprute, mar de falske tonge scil útroege

wirde.
32 De lippen fen ’e rjuchtfeardige witte fen gefallichheit, mar de mûle fen ’e goddeleazen allinne fen it forkearde.

HAEDSTIK 11.

1 De skealjes fen it bidroch binne de Heare in grouwel, mar in suvere weachstien is syn wolbihagen.
2 As de heechmoed komt, den komt de skande ek; mar by de dimmenen is wysheit.
3 De oprjuchtens laet de oprjuchten, [pag. 614] mar de forkeardens fordylget de trouweleazen.
4 Rykdom docht gjin nut de deis fen ’e grime; mar de gerjuchtichheit rêdt fen ’e dea.
5 De gerjuchtichheit makket de wei fen ’e oprjuchte rjucht, mar de goddeleaze falt troch syn goddeleasheit.
6 De gerjuchtichheit scil de nommelen rêdde; mar de trouweleazen wirde finzen yn hjar eigen bigearlikheit.
7 Mei de dea fen in goddeleas minske giet syn hope to neate, ja de forwachting fen ’e drystmoedigen is den forgien.
8 De rjuchtfeardige wirdt forlost út ’e binearing, en de goddeleaze komt yn syn plak.
9 De skynhillige fordjert syn neiste mei de mûle, mar de rjuchtfeardigen wirde forlost troch wittenskip.
10 Oer de foarspoed fen ’e rjuchtfeardigen jubelet in stêd, en as de goddeleazen omkomme, is der gejûch.
11 Troch de seine fen ’e oprjuchten wirdt in stêd forhege, mar troch de mûle fen ’e goddeleazen wirdt hja ôfbritsen.
12 De ûnforstannige forachtet syn neiste, mar in man fen great bigryp swijt.
13 Dy’t mei laster omgiet, bringt it forhoalene út; mar dy trou fen geast is, hâldt de saek stil.
14 As der gjin wize ried is, forfalt in folk; mar it bihâld is yn ’e romte fen riedsljue.
15 It is tige noedlik boarch to wirden for in oar; mar dy’t de palmslach hatet, is op ’e wisse wei.
16 In oanfallige frou komt ta eare, lyk as de machtigen ta rykdom komme.
17 In barmhertich minske docht goed oan syn eigen siele; mar dy’t wreed is, pleaget syn eigen flêsk.
18 De goddeleaze makket ûndogenske winst; mar dy’t gerjuchtichheit sieddet, kriget earlik lean.
19 Wiere gerjuchtichheit laet ta it libben; mar dy’t it kweade neijaget, jaget nei syn dea.
20 Forkearden fen hert binne de Heare in grouwel, mar de oprjuchten fen wannel binne syn wolbihagen.
21 De hân derop: de tsjoede scil net frij útgean, mar it sied fen ’e rjuchtfeardigen scil bihâlden bliuwe.
22 In gouden ring op in bargenoas, dat is in kreaze frou sûnder forstân.
23 De bigearte fen ’e rjuchtfeardigen is allinnich it goede, mar de hope fen ’e goddeleaze is it grime oardiel.
24 De iene jowt mar wei en kriget aloan mear; in oar lykwols, dy’t opgarret yn it ûnfoechsume, forfalt ta earmoed.
25 De seingjende siele scil sêdde wirde, en dy’t in oar bidript, him scil it sels ek bireine.
26 Dy’t syn nôt hâldt, him forflokt it folk; mar seining scil der wêze oer de holle fen ’e forkeaper.
27 Dy’t it goede neijaget, siket gefallichheit; mar dy’t op it kweade út is, it scil oer him komme.
28 Dy’t op syn rykdom bitrout, dy scil falle; mar de rjuchtfeardigen scille yn it griene blêd stean.
29 Dy’t syn hûs yn ûnstjûr bringt, scil stoarm ervje, en de dwaes scil slaef wirde fen dyjinge dy’t wiis fen hert is.
30 De frucht fen ’e rjuchtfeardige is in beam fen it libben, en dy’t sielen fangt is wiis.
31 Sjuch, de rjuchtfeardige kriget op ierde syn lean, hofollestomear den net de goddeleaze en sûnder!

HAEDSTIK 12.

1 Dy’t de tucht ljeafhat, dy hat de wittenskip ljeaf; mar dy’t de bistraffing hatet, is sûnder forstân.
2 De goede kriget gefallichheit fen ’e Heare, mar in man dêr’t glûpske streken yn sitte scil Er foroardielje.
3 De minske wirdt net bifêstige troch goddeleasheit, mar de woartel fen ’e rjuchtfeardigen is gjin forwrikken oan.
4 In warbere frou is de kroan fen hjar hear,

mar ien dy’t him to skande makket is
forkalking yn syn biente.
5 De tinzen fen ’e rjuchtfeardigen binne
rjucht; de foarnimmens fen ’e goddeleazen
binne bidroch.
6 De wirden fen ’e goddeleazen strekke om
to loeren op bloed; mar de mûle fen ’e
oprjuchten jowt rêdding.
7 De goddeleazen wirde omkeard, dat hja
net mear binne; mar it hûs fen ’e
rjuchtfeardigen scil bistean.
8 In elk scil priizge wirde al nei’t er [pag. 615]
wiis is; mar de forkearde fen hert scil forachte
wirde.
9 Better is it nederich to wêzen en in
tsjinstfeint to hâlden, as dat men in greate
steat fiert en krapte fen brea hat.
10 De rjuchtfeardige wit hwet syn beesten
takomt; mar it moed fen ’e goddeleazen is
wreed.
11 Dy’t syn lân bout, scil sêdde wirde mei
brea; mar dy’t idelheden neijaget, is sûnder
forstân.
12 De goddeleaze longeret op ’e fangst fen
forkearde dingen; mar de woartel fen ’e
rjuchtfeardigen scil frucht jaen.
13 Twisken de oertrêdzjende lippen sit in
kweade strik; mar de rjuchtfeardige scil oan ’e
binearing ûntkomme.
14 Fen ’e frucht fen ’e mûle wirdt in elk sêdde
mei goed, en hwet de minske syn hannen
dogge, dat wirdt him forjilde.
15 De dwaes sjucht syn eigen wei for rjucht
oan; mar wiis is dy’t reden forstiet.
16 De dwaes, opljeppen dat er is, lit him
foartynienen skine; mar de forstannige bidekt
de skande.
17 Dy’t rounút de wierheit sprekt, forkindiget
gerjuchtichheit, mar de falske tsjûge bidroch.
18 Sommigen sizze der ûnbitochtsum wirden
hinne dy’t stekke as dolken; mar de tonge fen
’e wizen is medisyn.
19 De wierhaftige lippe scil bifêstige wirde yn
ivichheit; mar de falske tonge bistiet mar
amper.
20 Bidroch is yn it hert fen hjarren dy’t kwea
bilizze;. mar dyjingen dy’t formoanje ta frede
hawwe blydskip.
21 Gjin leed scil de rjuchtfeardige deare; mar
de goddeleazen scille foltôge wirde mei
ûnheil.
22 Falske lippen binne de Heare in grouwel;
mar dy trou hannelje, binne syn wolbihagen.
23 In forstannich minske hâldt syn wittenskip
foar him; mar it hert fen ’e dwazen ropt yen de
dwaesheit tomiette.
24 De hân fen ’e flitigen scil hearskje; mar
stadichheit makket tsjinstbere ljue.
25 Swierrichheit bûcht it hert fen ’e minske
del, mar in goed wird forblidet it.
26 De rjuchtfeardige wiist syn neiste de wei;
mar de wei fen ’e goddeleazen bringt se op ’e
doele.
27 De stadige scil syn wyld net fange; mar flyt
is in kostbere skat for de minske.
28 Op it paed fen ’e gerjuchtichheit is it
libben; mar de wei fen ’e oertrêdding rint nei
de dea.

HAEDSTIK 13.

1 In wize soan hat de tucht fen syn heit
heech, mar in spotter heart de bistraffing net
ienris.
2 Fen ’e frucht fen yens mûle yt men it
goede; mar de siele fen ’e trouweleazen is
gewelt.
3 Dy’t syn mûle to wacht nimt, bihâldt syn
siel; mar dy’t syn lippen iepenskoert, him
wankt de ûndergong.
4 De siele fen ’e loaikert is longerich, en hja
kriget neat; mar de siele fen ’e flitigen scil
sêdde wirde.
5 De rjuchtfeardige hatet ljeagentael; mar de
goddeleaze makket himsels biskamme en to
skande.
6 De gerjuchtichheit bihoedet de oprjuchte
fen wannel; mar de goddeleasheit bringt de
sûnder ta in fal.
7 Sommigen tinke hjar ryk en hawwe neat;
oaren miene dat se earm binne, mar hja
bisitte in great goed.
8 Immens rykdom tsjinnet om syn siele los
to keapjen; mar de earme tsjucht him gjin
drigemint oan.
9 It ljocht fen ’e rjuchtfeardigen baernt
helder; mar de lampe fen ’e goddeleazen giet
út.
10 Forbylding jowt oars net as kreauwerij;
mar by hjarren dy’t rie oannimme wolle is
wysheit.

11 Goed, mei bidroch byinoarhelle, scil weirane; mar dy't mei de earlike hân forgearret, scil it formannichfâldigje.
12 De altyd wer forstelde forwachting binearet it herte, mar de bigearte dy't neikomt is in libbensbeam.
13 Dy't it Wird forachtet, bliuwt der by yn 'e skild; mar dy't it gebot frezet, scil syn lean útbitelle krije.
14 De lear fen 'e wize is in fontein fen libben, om to ûntkommen oan 'e strikken fen 'e dea.
15 Goed bigryp jowt gefallichheit, mar de wei fen 'e trouweleazen is hird.
16 In forstannich minske docht alles mei oardiel, mar in dwaes struit de dwaesheit om him hinne.
17 In goddeleas boadskipper falt yn it [pag. 616] ûngelok, mar in trouwe boade is in treaster.
18 Earmoed en skande is sines dy't de tucht forwerpt; mar dy't de bistraffing acht slacht, scil eare wirde.
19 De bigearte dy't bart docht de siele goed, mar it is de dwazen in ôfgriis to wiken fen it kwea.
20 Dy't mei wizen omgiet, scil wiis wirde; mar dy't by dwazen tahâldt, scil it kwealik gean.
21 It kwea forfolget de sûnders, mar Hy scil de rjuchtfeardigen forjilde mei goed.
22 De goede scil syn bernsbern ervje litte, mar de rykdom fen 'e sûnder is weilein for de rjuchtfeardige.
23 It braeklizzend lân fen 'e earmen jowt oerfloedich spize; mar mannichien komt om by brekme oan rjucht.
24 Dy't de roede sparret, hatet syn soan; mar dy't him ljeafhat, bisiket him mei tuchtiging.
25 De rjuchtfeardige yt oant syn siel sêdde is, mar de mage fen 'e goddeleazen moat honger lije.

HAEDSTIK 14.

1 Elke wize frou bout hjar hûs, mar de dwaesheit brekt it mei eigen hannen ôf.
2 Dy't wannelet yn syn oprjuchtens, frezet de Heare; mar dy't fen syn wegen ôfdwaelt, forachtet Him.
3 Yn 'e mûle fen 'e dwaes is in roede fen heechmoed, mar de lippen bihoedzje de wizen.
4 As der gjin oksen binne, is de krêbbe skjin; mar de macht fen oksen jowt rike ynkomsten.
5 In bitrouber tsjûge ljeagenet net, mar in falske tsjûge blaest ljeagen.
6 De spotter siket wysheit, en hja is der net; mar for de forstannige is de wittenskip licht wirk.
7 Gean for in dwaes man út 'e wei, hwent dû scilst dêr gjin lippen fen wittenskip fine.
8 It is de wysheit fen 'e fornimstige dat er syn wei forstiet, mar de dwaesheit fen 'e sotten is bidroch.
9 It skildoffer spot mei de dwazen, mar twisken de oprjuchten bistiet goedwillichheit.
10 It hert ken syn eigen bitter fortriet, en syn blydskip kin in frjemden ien net yn komme.
11 It hûs fen 'e goddeleazen scil forwoaste wirde, mar de tinte fen 'e oprjuchten scil bloeije.
12 Der is in wei dy't yen rjucht taliket, mar it ein dêrfen binne wegen fen 'e dea.
13 Al laitsjende kin it hert ek pine hawwe, en it ein fen sok in blydskip is drôfenis.
14 De forkearde fen hert scil sêd wirde fen syn wegen, mar in goed man fen himsels.
15 De ûnnoazele leaut elk wird, mar de fornimstige tinkt om syn gong.
16 De wize frezet, en wykt fen it kweade; mar de dwaes is opljeppen en soargeleas.
17 Dy't koart oanboun is, scil dwaesheit bigean, en in man mei falske streken scil hate wirde.
18 De ûnwizen ervje dwaesheit, mar de fornimstigen kroane hjarsels mei wittenskip.
19 De tsjoeden bûge foar it oantlit fen 'e goeden, en de goddeleazen by de poarten fen 'e rjuchtfeardige.
20 De earme wirdt fen syn neiste sels hate, mar de rike hat allegearre frjeonen.
21 Dy't syn neiste forachtet, docht sûnde; mar loksillich, dy't him erbarmet oer de ellindigen.
22 Dwale hja net dy't kwea to weech bringe? Mar ljeafde en trou is for dyjingen dy't it goede to weech bringe.
23 Alle moedsum wirk hâldt men fen oer, mar wirden bidijt men allinne skea mei.
24 De kroan fen 'e wizen is hjar rykdom; de dwaesheit fen 'e sotten bliuwt dwaesheit.
25 In bitrouber tsjûge rêdt sielen; mar dy't

ljeagen blaest, is bidroch.
26 De freze des Heare is in sterke, bitroude stins, en Hy scil syn bern in taflecht wêze.
27 De freze des Heare is in fontein fen it libben, om to ûntkommen oan 'e strikken fen 'e dea.
28 Yn 'e mannichte fen folk leit de hearlikheit fen 'e kening, mar in foarst dy to min folk hat giet ûnder.
29 De lankmoedige hat in great for-[pag. 617]stân; mar dy't rimpen fen moed is, tilt fen 'e dwaesheit.
30 In tofreden hert is it libben fen it flêsk, mar niid is de tarring yn it biente.
31 Dy't de earme binearet, smaedt syn Makker; mar dy't him oer de needdriftige erbarmet, earet Him.
32 Troch syn tsjoedens wirdt de goddeleaze al wer oan opjage, mar de rjuchtfeardige fynt stjerrend in feilich hûs.
33 Wysheit rêst yn it hert fen 'e forstannige; mar hwet yn it binnenste fen 'e dwazen is, wirdt bûrkindich.
34 Gerjuchtichheit forheget in folk, mar de sûnde is in blaem for de naesjes.
35 It wolbihagen fen 'e kening is oer in forstannich tsjinner, mar syn grime scil wêze oer dyjinge dy to skande makket.

HAEDSTIK 15.

1 In sêft antwird bistillet de grammoedichheit, mar in krinkend wird makket de grime geande.
2 De tonge fen 'e wizen jowt drege wittenskip, mar de mûle fen 'e sotten stoart dwaesheit út.
3 De eagen des Heare binne op alle plakken, skôgjende de tsjoeden en de goeden.
4 De heilsume tonge is in libbensbeam, mar falskens dêryn is twaspjalt yn 'e geast.
5 De dwaes forsmaedt de tucht fen syn heit; mar dy't de bistraffing oannimt, scil forstannich wirde.
6 Yn it hûs fen 'e rjuchtfeardige is in greate skat, mar yn 'e ynkomst fen 'e goddeleaze sit it bidjer.
7 De lippen fen 'e wizen struije wittenskip út, mar it hert fen 'e dwazen is net rjucht.
8 It offer fen 'e goddeleazen is de Heare in grouwel, mar it gebet fen 'e oprjuchten is syn wolbihagen.
9 De wei fen 'e goddeleaze is de Heare in grouwel; mar dy't de gerjuchtichheit neijaget, hat Er ljeaf.
10 De tucht is hird for dyjinge dy't it paed forlit; dy't de bistraffing hatet, scil stjerre.
11 It grêf en it fordjer lizze bleat foar de Heare; hofollesto mear net de herten fen 'e minskebern!
12 De spotter hâldt der net fen dat er bistraft wirdt; hy giet net nei de wizen ta.
13 In fleurich hert makket it oantlit bliid, mar hertsear jowt in forsleine geast.
14 In forstannich hert siket de wittenskip, mar de mûle fen 'e sotten weidet dwaesheit.
15 Al de dagen fen 'e bineare minske binne kwea, mar for in fleurich hert is it altiten feest.
16 Better in bytsje mei de freze des Heare, as in greate skat en dêr ûnrêst ta.
17 Better in gerjucht fen griente dêr't ljeafde by is, as in mêste okse en dêr haet ta.
18 In forheftich man makket kreauwerij geande, mar de lankmoedige bistillet de deilisskip.
19 De wei fen 'e loaikert is in toarnen hage allyk, mar it paed fen 'e oprjuchten is sljuchte.
20 In wize soan is syn heit ta blydskip, mar in dwaes minske forachtet syn mem.
21 In minske sûnder forstân formakket him yn 'e dwaesheit, mar in forstannich man wannelet rjucht.
22 Foarnimmens rinne to neate as der gjin ried is, mar mei de romte fen riedsljue scille hja bistean.
23 De minske hat syn niget oan 'e mûle dy't snedich antwirdet, en ho goed net is in wird op syn tiid!
24 De wei fen it libben fiert de forstannige nei boppen, dat er ûntkomme mei oan it ryk fen 'e dea dêr ûnder.
25 De Heare scil it hûs fen 'e heechmoedigen slope, mar it eigendom fen 'e widdow scil Er bifestigje.
26 Tsjoede tinzen binne de Heare in grouwel, mar ljeaflike wirden binne rein.
27 Dy't op ûnrjuchtlike winst út is, forwoastet syn eigen hûs; mar dy't geskinken hatet, scil libje.
28 It hert fen 'e rjuchtfeardige bitinkt him

ear’t it antwirdet, mar de mûle fen ’e goddeleazen flapt der allegearre kweade dingen út.
29 De Heare is fier fen ’e goddeleazen, mar Hy heart it gebet fen ’e rjuchtfeardigen.
30 De glâns fen ’e eagen forblidet it hert; in goede tynge is moarch for it biente.
31 It ear dat harket nei de bistraffing [pag. 618] fen it libben, scil wenje yn it formidden fen ’e wizen.
32 Dy’t de tucht forwerpt, forsmaedt syn eigen siele; mar dy’t nei de bistraffing harket, kriget forstân.
33 De freze des Heare is de tucht fen ’e wysheit, en nederichheit komt foar de eare.

HAEDSTIK 16.

1 De minske giet to riede mei syn eigen hert; lykwol is it antwird fen ’e tonge fen ’e Heare.
2 In elk sjucht syn wegen allegearre for suver oan, mar de Heare weacht de geasten.
3 Wintelje dyn wirken op ’e Heare, en dyn foarnimmens scille bifêstige wirde.
4 De Heare hat alles makke om ’e wille fen Himsels, ja ek de goddeleaze for de dei fen it ûnheil.
5 Al hwa’t heech fen herten is, is de Heare in grouwel; de hân der op: hy scil net ûnskildich wêze.
6 Troch ljeafde en trou wirdt de skild forsoene, en troch de freze des Heare mijt men it kwea.
7 As immens wegen de Heare haegje, den scil Er him frede jaen sels mei syn fijannen.
8 Better in bytsje mei gerjuchtichheit, as gâns ynkommen mei ûnrjucht.
9 It hert fen ’e minske bitinkt syn wei, mar de Heare stjûrt syn gongen.
10 Godspraek is op ’e lippen fen ’e kening; yn it rjucht scil syn tonge net feile.
11 In rjuchte weachskeal en suvere skealjens binne fen ’e Heare; al de weachstiennen yn ’e sek binne syn wirk.
12 It is in skande for de keningen, goddeleasheit to dwaen; hwent troch gerjuchtichheit wirdt de troan bifêstige.
13 Rjuchtfeardige lippen binne de keningen in wolbihagen, en hja hâlde fen ’e man dy’t rjuchte dingen sprekt.
14 De grammoedichheit fen ’e kening is de boaden fen ’e dead allyk, mar in wiis man scil se formoedsoenje.
15 It ljocht fen it oantlit fen ’e kening, dat is libben, en syn ginst is as in wolkem dy’t de lette rein oanfiert.
16 Hofolle better is it net, wysheit to winnen as kostber goud, en trefliker forstân to winnen as silver!
17 It paed fen ’e oprjuchten is, ôf to wiken fen it kwea; hy bihoedet syn siele dy’t syn wei biwarret.
18 Greatskens komt foar de ûndergong, en heechmoed foar de fal.
19 Better is it nederich fen geast to wêzen mei de sêftmoedigen, as rôf to dielen mei de heechhertigen.
20 Dy’t it Wird mei sin neigiet, scil it goede fine; en dy’t op ’e Heare bitrout, is loksillich.
21 De wize fen hert scil forstannich neamd wirde, en de minlike lippen scille de learing formearderje.
22 It forstân is syn bisitter in fontein fen libben, mar de tucht fen ’e dwazen is dwaesheit.
23 It hert fen in wize makket syn mûle forstannich, en it scil de learing formearderje op syn lippen.
24 Ljeaflike reden binne in hunichskiif, swiet for de siel en medisyn for it biente.
25 Der is in wei dy’t immen rjucht taliket, mar it ein dêrfen binne wegen fen ’e dea.
26 It is de honger dy’t for de arbeider arbeidet, hwent de mûle ferget him om hjar gerak.
27 In dogeneat graeft kwea, en op syn lippen is in lôgjend fjûr.
28 In man mei falske streken sieddet twadracht, en dy’t immen hwet ynstekt bringt skieding twisken de sibste frjeonen.
29 In man fen gewelt forlaet syn neiste, en bringt him op in wei dy’t net goed is.
30 Dy’t de eagen tichtdocht om mûklisten to bitinken, dy’t de lippen stiif opinoar hâldt, hat it kwea al folbrocht.
31 De grize hierren binne in sierlike kroan; hja is to finen op ’e wei fen ’e gerjuchtichheit.
32 De lankmoedige is better as de helt; en dy’t hearsket oer syn geast, as dy’t in stêd ynnimt.
33 It lot wirdt yn ’e skirte wirpen, mar ho’t it falle scil is hielendal fen ’e Heare.

HAEDSTIK 17.

1 Better in droech stik brea en rêst dêrby, as in hûsfol offerflêsk mei ûnfrede.

2 In forstannich tsjinstfeint scil hearskje oer in soan dy't biskamme makket, en [pag. 619] yn it midden fen 'e broerren scil er de erfenis diele.

3 De smeltkroes is for it silver en de oune for it goud; mar dy't de herten lottert is de Heare.

4 De kweadwaner harket nei de falske lippe, in ljeagener jowt it ear nei de forkearde tonge.

5 Dy't de earme bispot, smaedt syn Makker; dy't him forblidet yn it ûnheil, scil net ûnskildich wêze.

6 De kroan fen 'e âlden binne de bernsbern, en it sieraed fen 'e bern binne hjar foarâlden.

7 Fen hege dingen to sprekken jowt gjin pas yn 'e mûle fen in dwaes; noch folle minder ljeagen yn 'e mûle fen in ealman.

8 It geskink is yn 'e eagen fen hwa't it to jaen hat in kostber stiente; hwer't er ek hinne giet, scil it him meirinne.

9 Dy't in oertrêdding tadekt, siket ljeafde; mar dy't de saek wer ophellet, makket skieding twisken de sibste frjeonen.

10 Ien bistraffing giet djipper del yn 'e forstannige, as hûndert slaggen yn 'e dwaes.

11 De tsjinstribbige is it bleat om it kwea to rêdden, mar in wrede boade scil tsjin him útstjûrd wirde.

12 Gean in bearinne yn 'e miette dy't de jongen ûntset binne, mar net in sot yn syn dwaesheit.

13 Dy't goed mei kwea forjildt, it kwea scil fen syn hûs net wike.

14 It bigjin fen skeel is lyk as wetter dat men troch de daem brekke lit; dêrom, jow dy by de deilisskip wei, earst der yn bihelle wirdst.

15 Dy't de goddeleaze rjuchtfeardiget en dy't de rjuchtfeardige foroardielet, binne de Heare in ôfgriis, ja dy beide.

16 Hwerom dochs is der jild yn 'e hân fen 'e dwaes om wysheit to keapjen, wylst er gjin forstân hat?

17 De frjeon bimint yn alle omstannichheden, en de broer wirdt berne yn 'e binearing.

18 In minske sûnder forstân is hy dy't op hantaesten ûnthjit, boarch wirdende for syn neiste.

19 Dy't nocht oan kreauwerij hat, hat nocht oan oertrêdding; dy't syn doar heech makket, siket de ûndergong.

20 De forkearde fen hert scil it goede net fine; en dy't falsk is mei de tonge, scil yn it fordjer falle.

21 Dy't in sot wint, it scil him ta fortriet wêze; en de heit fen in dwaes scil him net forbliidzje.

22 In bliid hert wirket mei ta de betterskip, mar in forsleine geast jowt in útdroege biente.

23 De goddeleaze nimt geskink út 'e boezem, om de paden fen it rjucht to bûgen.

24 Foar it oantlit fen 'e forstannige is wysheit, mar de eagen fen 'e dwaes siikje de einen fen it ierdryk ôf.

25 In dwaze soan is in fortriet for syn heit, en bitter hertsear for hjar dy't him berne hat.

26 De rjuchtfeardige ek boete to litten is net goed, ealljue to slaen is net rjucht.

27 Dy't syn wirden ynhâldt hat wittenskip; dy't evenredich fen geast is, is in man fen forstân.

28 In dwaes sels dy't swijt scil wiis achte wirde, en dy't de lippen opinoarhâldt forstannich.

HAEDSTIK 18.

1 Dy't him ôfsûnderet, siket syn eigen bigearte; hy giet tsjin alle wize wannel yn.

2 De dwaes hat gjin bihagen yn forstannigens, mar dêryn dat syn hert him ûntbleatet.

3 As de goddeleaze komt, komt de forachting ek, en mei de skande de smaed.

4 De wirden fen 'e minsklike mûle binne djippe wetters; de fontein fen 'e wysheit is in brûzjende beek.

5 It is net goed it oantlit fen 'e goddeleaze oan to nimmen, om de rjuchtfeardige yn it rjucht to forstjitten.

6 De lippen fen 'e dwaes komme mei ûnfrede, en syn mûle ropt om slaggen.

7 De mûle fen 'e dwaes is himsels ta fordjer, en syn lippen binne in strik for syn siele.

8 De wirden fen 'e earblazer binne swietichheit allyk; hja glide del yn 'e binnenste keamers fen it liif.

9 Dy't slop is yn syn wirk, hy ek is de broer fen in trochbringer.

10 De namme des Heare is in sterke [pag. 620]

toer; de rjuchtfeardige scil der hinne rinne, en
feilich wêze.
11 It goed is de sterke stêd fen 'e rike, en yn
syn forbylding in steile mûrre allyk.
12 Foar de fal is it minskeherte heech, mar
nederichheit komt foar de eare.
13 Dy't antwird jowt ear't er harke hat, soks
tiget him ta dwaesheit en skande.
14 In manlike geast helpt yen troch in sykte
hinne; mar in forsleine geast, hwa scil dy
opfleurje?
15 It hert fen 'e forstannige kriget wittenskip,
en it ear fen 'e wizen siket wittenskip.
16 It geskink makket de minske romte, en laet
him foar it oantlit fen 'e greate hearen.
17 Dy't earst is yn syn pleitsaek, hat gelyk;
mar syn neiste komt en wearleit him.
18 It lot makket in ein oan 'e skelen, en skiedt
twisken machtigen.
19 In forûngelike broer is minder as in sterke
stêd; en skelen binne de skoattel op in paleis
allyk.
20 Fen 'e frucht fen yens mûle wirdt yens liif
sêdde; men wirdt sêdde fen 'e opbringst fen
yens lippen.
21 Dea en libben binne yn 'e macht fen 'e
tonge, en in elk dy't hjar ljeafhat, scil hjar
frucht ite.
22 Dy't in frou foun hat, hat hwet goeds foun
en wolbihagen krige fen 'e Heare.
23 De earme freget al smekende, mar de rike
jowt hirde dingen ta biskie.
24 In man mei folle frjeonen rekket yn it
ûngelok; mar der is in frjeon dy tige oan yen
hinget, mear as in broer.

HAEDSTIK 19.

1 In earme dy't wannelet yn syn
oprjuchtens, is better as in man fen forkearde
lippen en der dwaes by.
2 De siel sûnder wittenskip is ek net goed; en
dy't hastich is mei de foetten, oertrêddet.
3 Eigen dwaesheit bidjert de wei fen 'e
minske, mar syn hert is grammoedich op 'e
Heare.
4 Goed jowt folle frjeonen, mar de earme
wirdt fen syn frjeon forlitten.
5 In falske tsjûge scil net ûnskildich wêze, en
dy't ljeagen blaest scil net ûntkomme.
6 Withofolle siikje it oantlit fen 'e ealljue, en
de man fen geskinken hat elkenien ta frjeon.
7 De earme wirdt hate fen al syn broerren;
hofollestomear net hâlde syn frjeonen hjar
fier fen him! Hy rint wirden nei dy't idel
binne.
8 Dy't forstân kriget, hat syn siel ljeaf; sa'n
ien nimt it forstân to wacht om it goede to
finen.
9 In falske tsjûge scil net ûnskildich wêze, en
dy't ljeagens blaest, scil forgean.
10 De weelde stiet in dwaes net; noch minder
stiet it in tsjinstfeint, to hearskjen oer
foarsten.
11 It forstân makket in minske lankmoedich,
en it is syn eare de oertrêdding foarby to gean.
12 De grammoedichheit fen 'e kening is as it
âljen fen in liuw, mar syn wolbihagen is as
dauwe op it krûd.
13 In dwaze soan is de jammer fen syn heit,
en it gekreau fen in frou is in stadige drip.
14 Hûs en goed binne oanirven fen 'e
foarâlden, mar in forstannige frou is fen 'e
Heare.
15 De loaikert falt yn in djippe sliep, en de
sleauwe siel scil hûnger lije.
16 Dy't it gebot biwarret, biwarret syn siel;
dy't syn wegen forachtet, scil stjerre.
17 Dy't him erbarmet oer de earme, lient oan
'e Heare, en Hy scil him syn woldied forjilde.
18 Tuchtigje dyn soan, hwent der is yette
hoop, mar lit dyn siel net opstige om him to
deadzjen.
19 Dy't gleon is fen grime, scil it sels bilije;
hwent ast him rêdde wolst, makkest it yette
slimmer.
20 Harkje nei ried en jow om rucht, datstû op
it lêst wiis wêze meiste.
21 It hert fen 'e man bitinkt fen alles, mar de
rie des Heare dy scil bistean.
22 It is in minske sin, goederjowsk to wêzen;
better earm as in man fen ljeagen.
23 De freze des Heare is ta it libben, en men
scil sêd wirden oernachtsje, mei it kwea scil
men net bisocht wirde.
24 De loaikert taest mei de hân yn 'e panne,
mar hy bringt se net wer nei de mûle. [pag. 621]
25 Slaen de spotter, en it scil de simpele
opskerpje; mar bistraf de forstannige, dy scil
wittenskip opdwaen.
26 Dy't syn heit mishannelet, syn mem

foartjaget, is in soan dy't biskamme makket en skande oandocht.
27 Hâldstû op, myn soan, nei tucht to harkjen, den scilstû ôfdwale fen forstannige reden.
28 In ûndogensk tsjûge spot mei it rjucht, en de mûle fen 'e goddeleazen swolget de ûngerjuchtichheit.
29 For de spotters lizze straffen ré, en slaggen for de rêch fen 'e dwazen.

HAEDSTIK 20.

1 De wyn is in spotter, de sterke drank in oangeander; al hwa't him dêrfen bidwelmje lit, is net wiis.
2 De grime fen 'e kening is as it âljen fen in liuw; dy't him grammoedich makket, sûndiget tsjin syn eigen siele.
3 It is de eare fen in man, dat er him fier hâldt fen deilisskip; mar elke dwaes scil ynienen útfalle.
4 Hjerstmis ploeget de loaikert net; en yn 'e rispinge, hwennear't er longeret, scil der neat wêze.
5 De foarnimmens yn it hert fen in man binne as djippe wetters, mar in man fen forstân scil se nei boppen bringe.
6 It is allegearre minsken dy't roppe fen eigen goeddwaen; mar in bitroud man, hwa scil dy fine?
7 De rjuchtfeardige wannelet yn syn oprjuchtens; loksillich binne syn bern nei him.
8 In kening sittende op 'e stoel fen it rjucht forsillet alle kwea mei syn eagen.
9 Hwa kin sizze: Ik haw myn hert suvere, ik bin rein fen myn sûnde?
10 Twaderlei weachstien, twaderlei miette is de Heare in grouwel, ja dy beide.
11 In jonge al scil oan syn dieden to kennen wêze, oft syn wirk suver en oft it rjucht is.
12 In hearrend ear en in sjend each hat de Heare makke, ja dy beide.
13 Lit de sliep dyn bigearte net wêze, datst net earm wirde meist; hâld de eagen iepen, en dû scilst sêdde wirde mei brea.
14 Skealike hannel, skealike hannel! skriemt de keaper; mar as er fen 'e merk is, scil hy der fen opjaen.
15 It is allegearre goud en robinen, mar in seldsum sieraed binne de lippen fen 'e wittenskip.
16 Nim dy man syn klean, hwent hy is boarch for in oar, en nim him to pân for de frjemden.
17 It brea fen 'e ljeagen smakket de minske swiet, mar mei gauwens hat er de mûle fol sân.
18 Foarnimmens krije fêstichheit troch oer to lizzen; dêrom, fier oarloch neffens wize rie.
19 Dy't mei kweasprekken omgiet, forret geheimen; jow dy den net ôf mei immen dy't syn lippen iepenset.
20 Dy't syn heit flokt of syn mem, syn lampe scil útdwêst wirde yn neare tsjusternis.
21 In erfenis, foar de tiid bigearlik oanhelle, scil neityd net seinge wirde.
22 Siz net: Ik scil it kwea forjilde; wachtsje op 'e Heare, en Hy scil dy helpe.
23 Twaderlei weachstien is de Heare in grouwel, en forkearde skealjes binne net goed.
24 Allemans gongen binne fen 'e Heare; ho scoe in minske den syn wei forstean?
25 It is in strik for de minske, ûnbitochtsum to sizzen: Hillich! en him earst to birieden nei de biloften.
26 In wize kening forsillet de goddeleazen, en lit it rêd oer hjar hinnegean.
27 De geast fen 'e minske is in lampe des Heare, ôfsiikjende al de binnenkeamers fen it liif.
28 Ljeafde en trou bihoedzje de kening, en troch ljeafde skoarret er syn troan.
29 It sieraed fen 'e jonge mannen is hjar krêft, en de skientme fen 'e âlden binne de grize hierren.
30 Bloedrige striemen suverje it kweade út, allyksa slaggen de binnenkeamers fen it liif.

HAEDSTIK 21.

1 It herte fen 'e kening, wetterbeken binne it yn 'e hân des Heare, Hy niicht it ta alles hwet Him haget.
2 Alle wei fen 'e minske is yn eigen eagen rjucht, mar de Heare weacht de herten. [pag. 622]
3 Gerjuchtichheit en rjucht to dwaen, is de Heare oannimliker as offer.
4 Hege eagen en it greatske hert, de lampe fen 'e goddeleazen, binne sûnde.
5 De foarnimmens fen 'e flitige strekke allinne ta foardiel, mar dy fen alle rimpene

man allinne ta skea.
6 Arbeidzje om skatten mei in falske tonge — forwaeide azem, sikers fen ’e dea!
7 De goddeleazen scille foartreage wirde troch hjar eigen gewelt, hwent hja wegerje rjucht to dwaen.
8 Krûm is de wei fen ’e ljeagener, mar it wirk fen ’e earlike is rjucht.
9 Better is it to wenjen op in hoeke fen it dak, as mei in wrokkerige frou midden yn in hûsfol minsken.
10 De siel fen ’e goddeleaze bigeart it kwea; syn neiste fynt gjin genede yn syn eagen.
11 As men in spotter straft, wirdt de simpele wiis, en as men in wize ûnderrjuchtet, nimt er reden oan.
12 De Rjuchtfeardige slacht it hûs fen ’e goddeleaze acht; Hy stoart de goddeleazen yn it fordjer.
13 Dy’t syn ear tichthâldt for it kriten fen ’e earme, dy scil sels ek roppe en net forheard wirde.
14 In jefte yn it forhoalen bêddet de grime del, en in geskink yn ’e boezem de gleone grammoedichheit.
15 It is de rjuchtfeardige ta blydskip rjucht to dwaen, mar for de wirkers fen ’e ûngerjuchtichheit is it de skrik.
16 In minske dy’t ôfdwaelt fen ’e wei fen it forstân, scil rêste yn ’e gemeinte fen ’e deaden.
17 Dy’t fen wille hâldt, scil brek lije; dy’t fen wyn en oalje hâldt, scil net ryk wirde.
18 De goddeleaze is in lospriis for de rjuchtfeardige, en de trouweleaze for de oprjuchten.
19 Better is it to wenjen yn in wylde oarde, as mei in tige wrokkerige en grimitige frou.
20 Yn ’e wenning fen ’e wize is in kostbere skat en oalje, mar in dwaes minske fordocht it.
21 Dy’t gerjuchtichheit en ljeafde neijaget, scil it libben, gerjuchtichheit en eare fine.
22 De wize biklimt de stêd fen ’e machtigen, en smyt de sterkte fen hjar bitrouwen om.
23 Dy’t syn mûle en syn tonge to wacht nimt, nimt syn siel to wacht for allerhanne binearing.
24 Dy’t heechmoedich is, in greatsprekker, syn namme is spotter; hy giet mei grouwélige greatskens to wirk.
25 De loaikert scil deade wirde fen syn eigen bigearte, hwent syn hannen wegerje to arbeidzjen;
26 de hiele dei bigeart er bigearlike dingen, mar de rjuchtfeardige scil jaen en net binefterhâlde.
27 It offer fen ’e goddeleazen is in grouwel; hofollestomear net as hja it bringe mei in skandlik foarnimmen!
28 In ljeageneftich tsjûge scil forgean, mar de man dy’t harket scil sprekke for alle ieuwen.
29 In goddeleas man set in ûnbiskamme gesicht, mar de oprjuchte dy makket syn wei fêst.
30 Der is gjin wysheit en der is gjin forstân en der is gjin rie tsjin de Heare.
31 It hynder wirdt optúgd for de dei fen ’e striid, mar de oerwinning is de Heare sines.

HAEDSTIK 22.

1 De namme is bigearliker as greate rykdom, de goede ginst as silver en as goud.
2 Riken en earmen mette elkoar, de Heare hat se allegearre makke.
3 In fornimstich minske sjucht it kwea en jowt him biskûl, mar de ûnforstannigen geane troch en wirde straft.
4 It lean fen ’e nederichheit, de freze des Heare, is rykdom en eare en libben.
5 Toarnen, falstrikken steane bylâns de wei fen ’e forkearde; dy’t syn siel to wacht nimme wol, jowt him der fier fen ôf.
6 Fied de jonge op neffens de eask fen syn wei; hwennear’t er âld wirden is, scil er dêr ek net fen ôfwike.
7 De rike hearsket oer de earmen, en dy to lien hat is slaef fen dy to lien jowt.
8 Dy’t ûnrjucht sieddet, scil ûnheil rispje; en de roede fen syn grammoedichheit scil to’n ein gean.
9 Dy’t in myld each hat, scil seinge [pag. 623] wirde, hwent hy jowt de earme fen syn brea.
10 Jei de spotter foart, den scil it gekreau fordwine, en skeel en skande scille ophâlde.
11 Dy’t it reine herte ljeafhat, hwaens lippen minlik binne — de kening is syn frjeon.
12 De eagen des Heare biwarje de wittenskip; dêrom makket Er de wirden fen ’e trouweleaze to skande.
13 De loaikert seit: Der is in liuw bûten, ik

mocht ris deade wirde midden op ’e strjitte!
14 De mûle fen ’e frjemde frouljue is in djippe dobbe; dyjinge op hwa’t de Heare grammoedich is, scil dêryn falle.
15 As de dwaesheit woartelet yn it hert fen ’e jonge, scil de tuchtroede se mei gewelt út him roegje.
16 De earme binearje is him forrykje, de rike jaen is him earm meitsje.
17 Hâld it ear to hark nei de wirden fen ’e wizen, en set it hert op myn wittenskip;
18 hwent it is ljeaflik, ast se biwarrest yn dyn binnenste; den scille hja meiïnoar ré lizze op dyn lippen.
19 Dat dyn bitrouwen op ’e Heare wêze mei, dêrfor haw ik dy hjoed ûnderrjuchte, ja dy.
20 Haw ik dy gjin útkarde spreuken opskreaun fen allerhanne ried en wittenskip,
21 om dy wierheit to witten to dwaen, bitroubere wirden, datstû wirden fen wierheit antwirdzje meist dyjingen dy’t dy stjûre?
22 Birôvje de earme net, dy’t al earm is, en forwâdzje de ellindige net yn ’e poarte;
23 hwent de Heare scil hjar pleitsaek pleitsje, en Hy scil hjar birôvers de siel rôvje.
24 Jow dy net yn it selskip fen in opljeppen minske, en gean net om mei in hjithollich man,
25 datstû net wenne meist oan syn wegen, en dysels in strik oer de siel helje.
26 Wêz net ien fen hjarren dy’t op hântaesten ûnthjitte, fen hjarren dy’t boarch wirde for skild.
27 Byhwennearstû neat hast om to biteljen, hwerom scoene se dyn bêd ûnder dy weihelje?
28 Forset de âlde grinspeallen net, dy’t dyn âffears makke hawwe.
29 Astû in man sjuchst warber yn syn wirk, dy scil foar it oantlit fen ’e keningen steld wirde; foar it oantlit fen ’e ûnoansjenliken scil er net steld wirde.

HAEDSTIK 23.

1 Hwennearstû oansitst om mei in hearsker to iten, tink den goed om itjinge foar dyn oantlit is;
2 en set dysels it mes op ’e kiel, astû hongerich wêze mochtst;
3 haw gjin sin oan syn lekkernijen, hwent it is spize fen bidroch.
4 Mêdzje dy net ôf om ryk to wirden, stean dyn snoadens net.
5 Scoestû de eagen oer soks fleane litte? En it is neat! hwent it scil himsels wjukken meitsje en as in earn nei de himel fleane.
6 Yt it brea net fen dyjinge dy’t kwea fen each is, en haw gjin sin oan syn lekkernijen;
7 hwent lyk as er it liep bitocht hat yn syn siele, sà is er; yt en drink! scil er tsjin dy sizze, mar syn hert is net mei dy.
8 De byt dyst iten hast scilst wer útspije, en dyn frjeonlike wirden scilst om ’e nocht fordien hawwe.
9 Sprek net foar de earen fen in dwaes, hwent hy scil de forstannigens fen dyn wirden forachtsje.
10 Forset de âlde grinspeallen net, en kom net op it lân fen ’e wezen;
11 hwent hjar Losser is sterk, dy scil hjar pleit tsjin dy bisljuchtsje.
12 Jow dyn herte nei de tucht, en dyn earen nei de redenen fen ’e wittenskip..
13 Sparje de jonge de tucht net; astû him mei de roede slachst, scil er net stjerre.
14 Dû scilst him slaen mei de roede en syn siele rêdde fen it grêf.
15 Myn soan, as dyn hert wiis wirdt, scil myn hert bliid wêze, ja ik;
16 en myn nieren scille jubelje, hwennear’t dyn lippen rjuchte dingen sprekke.
17 Lit dyn hert net oerginstich wêze op ’e sûnders, mar binammen op ’e freze des Heare; [pag. 624]
18 hwent den is der takomst, en dyn hope scil net ôfsnien wirde.
19 Harkje dû, myn soan, en wird wiis, en rjuchtsje dyn hert yn ’e wei.
20 Jow dy net yn it boun fen ’e wyndrinkers noch yn dat fen ’e flêskfraten;
21 hwent in drinker en fraet scil earm wirde, en de slûge moat yn skurve klean rinne.
22 Harkje nei dyn heit, dy’t dy woun hat, en forachtsje dyn mem net hwennear’t hja âld wirden is.
23 Keapje wierheit en forkeapje se net, allikemin as wysheit en tucht en forstân.
24 De heit fen ’e rjuchtfeardige scil lûd jubelje, en dy’t in wize soan wint, scil him der oer forbliidzje.
25 Lit dyn heit en dyn mem hjar forbliidzje,

en lit jubelje dy't dy berne hat.
26 Myn soan, jow my dyn hert, en lit dyn eagen altyd op myn wegen wêze.
27 Hwent in hoer is in djippe kûle, en in frjemde frou is in nauwe saed;
28 ek leit hja op 'e loer as in rôver, en hja formannichfâldiget de trouweleazen ûnder de minsken.
29 By hwa is it: och en wé? by hwa gekreau en geklei? by hwa wounen sûnder oarsaek? by hwa de flauwe eagen?
30 By dyjingen dy't let opbliuwe by de wyn, by dyjingen dy't komme om mongen drank to priuwen.
31 Sjuch de wyn net oan hwennear't er út 'en readens skynt, hwennear't er fonkelet yn 'e romer, hwennear't er rjucht omheechbrûst;
32 syn ein scil bite as in slang en stekke as in njirre;
33 dyn eagen scille frjemde dingen sjen, en dyn hert scil ûnwisse wirden sprekke;
34 en dû scilst wêze as immen dy't yn it hert fen 'e sé sliept, en as immen dy't boppe yn 'e mest sliept.
35 Hja hawwe my slein, scilstû sizze, it hat my net sear dien, hja hawwe my bûke, ik haw it net field; honear scil ik wekker wirde? ik scil him noch mear siikje.

HAEDSTIK 24.

1 Wêz net oerginstich op 'e tsjoede ljue, en lit hjar selskip dyn bigearte net wêze;
2 hwent hjar hert bitinkt fornieling, en hjar lippen sprekke misdied.
3 Troch wysheit wirdt in hûs boud, en troch forstannigens wirdt it bifêstige,
4 en troch wittenskip wirde de keamers folle mei allerhanne kostber en nijsgjirrich húsried.
5 In wiis man is sterk, en in man fen wittenskip set krêft.
6 Hwent mei wize rie scilstû dyn oarloch fiere kinne, en de romte fen riedjowers jowt de oerwinning.
7 Alle wysheit is de dwaes to heech, yn 'e poarte docht er de mûle net iepen.
8 Dy't him foarnimt kwea to dwaen, scil in earsten glûpert neamd wirde.
9 It bitinken fen 'e dwaes is sûnde, en de spotter is de minske in ôfgriis.
10 Astû dy slop hâldst en draechst de deis fen
'e binearing, den is dyn krêft lyts.
11 Rêd dyjingen dy't meisleept wirde ta de dea, en dy't wankelje nei de slachtbank, hâld hjar dochs tobek.
12 Astû sizze mochtst: Sjuch, wy wisten dat net, scil Hy dy't de herten weacht it net fornimme, en dy't dyn siele achtslacht, scil Hy it net witte? Hwent Hy forjildt de minske neffens syn dwaen.
13 Yt hunich, myn soan, hwent hja is goed, en hunichseam is swiet for dyn forwilft.
14 Achtsje de wysheit allyksa for dyn siele; astû se fine meist, den is der takomst, en dyn hope scil net ôfsnien wirde.
15 Loer, o goddeleaze, net op 'e wenning fen 'e rjuchtfeardige, forwoastje syn tahâld net;
16 hwent de rjuchtfeardige scil saunris falle en opstean, mar de goddeleazen scille yn it ûngelok stroffelje.
17 Forbliidzje dy net as dyn fijân falt, en as er stroffelet, lit dyn herte net jubelje,
18 dat de Heare it net sjen scil, en it kwea is yn syn eagen, en Hy syn grime fen him ôf keare mocht.
19 Wyn dy net op fenwegen de kweadwaners, wêz net oerginstich op 'e goddeleazen;
20 hwent de tsjoede scil gjin takomst hawwe, de lampe fen 'e goddeleazen scil útdien wirde.
21 Myn soan, freezje de Heare en de kening, jow dy net yn it boun fen 'e oproerige minsken; [pag. 625]
22 hwent mei haesten scil hjar fordjer fen wegen komme, en de útgong fen hjar jierren, hwa wit dy?
23 Dizze spreuken binne ek fen 'e wizen. It oantlit yn it rjucht to kennen is net goed.
24 Dy tsjin de goddeleaze seit: Dû bist rjuchtfeardich, de folken scille him forflokke, de naesjes scille him forwinskje;
25 mar dyjingen dy't bistraffe scil it lokkich gean, en oer sokken scil de seining fen it goede komme.
26 Dy't rjuchte wirden antwirdet, pattet de lippen.
27 Birêd dyn wirk dêr bûten, en meitsje it yn oarder op it fjild, en dêrnei scilstû dyn hûs bouwe.
28 Wêz gjin falsk tsjûge tsjin dyn neiste, en mislied net mei dyn lippen.
29 Siz net: Lyk as er my dien hat, sa scil ik him

dwaen; ik scil de man forjilde nei syn wirken.

30 Ik kaem bylâns de eker fen in loaikert, en bylâns de wyngert fen in minske sûnder forstân;

31 en sjuch, hy wier alhielendal oerwreide fen stikels, syn oansjen wier biditsen mei brânnettels, en syn stiennen mûrre laei brekfallich.

32 Do't ik dat oanskôge, naem ik it my nei, ik seach it en naem der mines út:

33 noch effen sliepe, noch effen slomje, noch effen earmrekke om ta dysels to kommen,

34 sa scil dyn earmoed oer dy komme as in omrinder, en dyn brekme oan fen alles as in wapene skyldwacht.

HAEDSTIK 25.

1 Dit binne ek spreuken fen Salomo, dy't de mannen fen Hiskia, de kening fen Juda, gearfandele hawwe.

2 It is Gods eare in saek to forbergjen, mar de eare fen 'e keningen in saek to trochgrounjen.

3 De hichte fen 'e himel en de djipte fen 'e ierde en it hert fen 'e keningen is gjin trochgrounjen oan.

4 Doch it skom fen it silver, en der scil gerei fen 'e goudsmid út komme.

5 Doch de goddeleaze foar it oantlit fen 'e kening wei, en syn troan scil bifêstige wirde troch gerjuchtichheit.

6 Pronkje net foar it oantlit fen 'e kening, en gean net op it plak fen 'e greaten stean;

7 hwent it is better dat hja tsjin dy sizze: Kom harren, heger oan! as datstû fornedere wirdst foar it oantlit fen in oansjenliken, dy't dyn eagen sjoen hawwe.

8 Jow dy net út 'er haest op 'en paed om to pleitsjen, hwent hwet scilst der by einbislút fen to rjuchte bringe, as dyn neiste dy biskamme makke hat?

9 Pleitsje it pleit mei dyn neiste, mar meitsje oarmans geheim net bûrkindich;

10 dat dyjinge dy't it heart dy net biskimpe mei, en der gjin ein komt oan dyn kwea gewach.

11 In rede spritsen op syn tiid is as gouden apels yn opmakke silveren skealen.

12 In wiis formoanner by in harkjend ear is in gouden earring en in slot om 'e hals fen it fynste goud.

13 Lyk as koele snie de deis fen 'e rispinge, sa is in trouwe boade dyjingen dy t him stjûre, hwent hy forkwikt de siel fen syn hear.

14 Wolken en wyn dêr't dochs gjin rein út komt, sa is in man dy't opsprekt fen in jefte dy't er dochs net jowt.

15 Troch lankmoedichheit wirdt in foarst oerhelle, en in sêfte tonge brekt it biente.

16 Hastû hunich foun, yt der dyn gerak fen, datst der net fen walgje meist en it útspije.

17 Lit dyn foet it hûs fen dyn neiste mije, dat er dy net sêd wirde mei en dy haetsje.

18 Kneppel en swird en skerpe pylk, sa is in man dy't falsk tsjûgenis sprekt tsjin syn neiste.

19 In wrakke tosk en in forswikte foet, sa is it bitrouwen op in trouweleaze de deis fen 'e binearing.

20 Lyk as ien dy't op in kâlde dei de klean úttsjucht en lyk as yettik op leach, sa is immen dy't sit to lietsjesjongen ta in treurich hert.

21 As dyn fijân honger hat, jow him brea to iten, en as er toarst hat, jow him wetter to drinken;

22 hwent dû scilst him gleone koallen op 'e holle stalje, en de Heare scil it dy forjilde.

23 [pag. 626] De noardewyn jowt rein, en de biditsen tonge in grammoedich oantlit.

24 Better is it to wenjen op in hoeke fen it dak as mei in wrokkerige frou midden yn in hûs fol folk.

25 Kâld wetter op in toarstige siele, sa is in goede tynge út in fier lân.

26 In grounige fontein en bidoarne welle, sa is de rjuchtfeardige dy't wifket foar it oantlit fen 'e goddeleaze.

27 Folle hunich to iten is net goed, mar it ûndersiik fen sokke swiere dingen is in eare.

28 In ôfbritsen stêd sûnder mûrre, sa is in man dy't syn geast net ynhâlde kin.

HAEDSTIK 26.

1 Lyk as snie yn 'e simmer en lyk as rein yn 'e rispinge, sa past de eare net by de dwaes.

2 Lyk as in mosk dy't foartfladdert, lyk as in swel dy't omfljucht, sa is in forflokking sûnder reden: hja komt net nei.

3 De swipe is for it hynder, de team for de ezel, en de roede for de rêch fen 'e dwazen.

4 Antwirdzje de dwaes net neffens syn

dwaesheit, datst him sels net allyk wirde meist.
5 Antwirdzje de dwaes neffens syn dwaesheit, dat er net wiis wêze mei yn eigen eagen.
6 Hy kappet himsels de foetten ôf en drinkt gewelt, dy't boadskip stjûrt troch de hân fen in dwaes.
7 Slop hingje de skonken by in lammen ien del; allyksa is in spreuk yn 'e mûle fen 'e dwazen.
8 Lyk as immen dy't in stien bibynt yn 'e slinger, sa is hy dy't in dwaes eare jowt.
9 Lyk as in toarnen tûke in dronken man yn 'e hân giet, sa is in spreuk yn 'e mûle fen 'e dwazen.
10 In sjitter dy't elkenien oansjit is hy dy't in dwaes hiert en dy't foarbygongers hiert.
11 Lyk as in houn dy't him ta syn eigen útspijsel keart, sa is in dwaes dy't syn dwaesheit wer ophellet.
12 Hastû immen sjoen dy't wiis is yn eigen eagen? Fen in dwaes is mear to forwachtsjen as fen him.
13 De loaikert seit: Der is in jonge liuw op 'e wei, in liuw is op 'e strjitten!
14 De doar draeit op hjar knieren, sa ek de loaikert op syn bêd.
15 De loaikert stekt syn hân yn 'e boezem, hy is to wirch om dy wer nei de mûle to bringen.
16 De loaikert is wizer yn eigen eagen as saun dy't forstannich antwirdzje.
17 Dy't in foarbyrinnende houn by de earen grypt, is immen allyk dy't him opwynt oer in skeel dat him net oangiet.
18 Lyk as immen dy't dwilet, dy't lôgjende pylken, deadlike flitsen foartsjit,
19 sà is de man dy't syn neiste bidraecht, en seit: Die ik it net sabeare?
20 As der gjin hout is, giet it fjûr út; en as der gjin earblazer is, bidarret de deilisskip.
21 De dôve koal is der for de gleone koal, en it hout for it fjûr; sa is in wrokkerich man der om skeel oan to setten.
22 De wirden fen 'e earblazer binne as lekkernijen, en hja glide del yn it binnenste fen it liif.
23 In potdiggel dêr't skom fen silver op stiet, sa binne gloeijende lippen en in tsjoed hert.
24 Dy't hatet, is moai mei de lippen, mar yn it binnenste smeit er bidroch.
25 As syn lûd bigjint to flaikjen, leau him net, hwent yn it herte hat er saun grouwels.
26 Al forberget syn haet hjar efter bidroch, syn tsjoedens scil iepenbier wirde yn 'e gemeinte.
27 Dy't in kûle graeft, scil der yn falle, en dy't in stien foartrôllet, op him scil er weromkomme.
28 In falske tonge hatet dyjingen dy't hja forbrizelt, en in glêdde mûle docht ûndergong.

HAEDSTIK 27.

1 Sjong de lof net fen 'e dei fen moarn, hwent dû witst net hwet de dei bernje scil.
2 Lit in oar dy priizgje, en net dyn eigen mûle; in frjemden ien, en net dyn eigen lippen.
3 Stien is swier en sân weacht der yn, mar de grime fen in dwaes is swierder as dy beide.
4 Gleon is de grammoedichheit en siedend de grime, mar hwa scil foar oerginst bistean?
5 [pag. 627] Iepenbiere bistraffing is better as forhoalen ljeafde.
6 Earlik binne de wounen, slein fen immen dy't ljeafhat, mar skynhillich de peaën fen in hater.
7 De sêdde siele forwâddet de fine huning, mar de hongerige siele is alle bitter swiet.
8 Lyk as in fûgel, omdoarmjend bûten syn nêst, sa is de man dy't omdoarmet fier fen it sté fen syn berte.
9 Oalje en reekwirk forbliidzje it hert; allyksa is yens frjeon yen minlik, fen wegen de rie fen 'e siele.
10 Forlit dyn frjeon en dyn heite frjeon net, en kom net by dyn broer oer de hûs de deis fen dyn tsjinspoed; better in bûrman dy tichteby is as in broer dy't fier ôf is.
11 Wêz wiis, myn soan, en forbliidzje myn hert, dat ik hwet hawwe mei om myn huner to reden to stean.
12 De fornimstige sjucht it kwea en forberget him, mar de simpelen geane troch en moatte it biboete.
13 Nim dy man syn klean, hwent hy is boarch wirden for in oar; en nim him ta pân for frjemden.
14 Dy't syn neiste yn 'e iere moarn seinget

mei in útset lûd, it scil him ta in flok rekkene wirde.
15 De stadige drip de deis fen ’e stjalprein en in wrokkerige frou lykje op elkoarren;
16 dy’t hjar tsjinhâlde wol, hâldt de wyn tsjin, en syn rjuchterhân wol de oalje keare.
17 Izer skerpet men mei izer; sa skerpet de minske it oantlit fen syn neiste.
18 Dy’t op ’e figebeam past, scil de frucht dêrfen ite; en dy trou for syn hear opkomt, scil eare wirde.
19 Lyk as yn it wetter it oantlit tsjin it oantlit is, sa is it hert fen ’e minske tsjin de minske.
20 It grêf en it fordjer wirde net sêd, sà wirde de eagen fen ’e minske net sêd.
21 De smeltkroes is for it silver, en de oune for it goud; allyksa is in man neffens de namme dy’t der fen him giet.
22 Al stampstû de dwaes yn in fizel fol nôt mei de stamper, syn dwaesheit scil net fen him wike.
23 Kenne scilstû, ja kenne it oantlit fen dyn skiep, en tige noed stean fen ’e keppels;
24 hwent in skat is net oant yn ivichheit — of scil in kroan fen slachte oant slachte wêze? —
25 it gêrs forwylget en it nijgêrs sprút to foaren, en it krûd fen ’e bergen wirdt byinoarswile;
26 den scille lammen dy ta klaeijing wêze, en bokken de keappriis fen it lân,
27 den scilstû de romte fen geitemolke ta spize hawwe, ta spize fen dyn hûs en ta libbensûnderhâld fen dyn tsjinstfammen.

HAEDSTIK 28.

1 De goddeleazen flechtsje dêr’t gjin forfolger is, mar de rjuchtfeardigen binne moedich as in jonge liuw.
2 Troch de oertrêdding fen in lân wirde syn foarsten manmachtich, mar troch in forstannich, kindich minske is it rjucht dûrsum.
3 In earm man dy’t de earmen binearet, is in foartspielende rein, dêr’t gjin brea fen komt.
4 Dy’t de wet forsaekje, priizgje de goddeleazen; mar dy’t de wet ûnderhâlde, hawwe in tsjinnichheit yn hjar.
5 Tsjoede ljue forsteane it rjucht net; mar dy’t de Heare siikje, forsteane alles.
6 Better de earme dy’t wannelet yn syn oprjuchtens, as immen dy’t forkearde wegen giet, al is er ek ryk.
7 Dy’t de wet ûnderhâldt, is in forstannich soan; mar dy’t mei trochbringers omgiet, makket syn heit biskamme.
8 Dy’t syn goed formearderet mei woeker en mei oerwinst, hy is oan it gearjen for immen dy’t him erbarmet oer de earmen.
9 Dy’t syn ear ôfkeart om net to harkjen nei de wet, syn gebet sels scil in grouwel wêze.
10 Dy’t de oprjuchten oan it dwalen bringt op in forkearde wei, scil yn syn eigen kûle falle; mar de ûnbispritsenen scille it goede ervje.
11 In ryk man is wiis yn eigen eagen, mar de earme dy’t forstannich is hat him troch.
12 As de rjuchtfeardigen jubelje, is it allegearre feestfierend folk; mar as de [pag. 628] goddeleazen opkomme, binne de minsken net to finen.
13 Dy’t syn oertrêddingen bidekt, scil it net meiwierje; mar dy’t se bikent en lit, scil barmhertichheit barre.
14 Loksillich de minske dy’t jimmeroan frezet; mar dy’t it hert bihirdet, scil yn it kweade falle.
15 In âljende liuw en in roppige bear, sa is in goddeleas hearsker oer in earm folk.
16 In foarst, lyts fen forstân, is great yn it binearjen; mar dy’t ûnrjuchtfeardige winst forfijt, scil de dagen forlangje.
17 In minske, bineare troch bloedskild, scil flechtsje oan ’e grêfkûle ta; lit gjinien him wearhâlde.
18 Dy’t oprjucht wannelet, scil bihâlden wirde; mar de forkearde dy’t dûbele wegen giet, scil yn ien dêrfen falle.
19 Dy’t it lân bout, scil sêdde wirde mei brea; mar dy’t idele dingen neijaget, scil sêdde wirde mei earmoed.
20 In bitrouber man scil ryk wêze oan seiningen; mar dy’t him haestet om ryk to wirden, scil net ûnskildich wêze.
21 De persoan oan to sjen is net goed, hwent in man scil oertrêdzje om ’e wille fen in stik brea.
22 In minske, falsk fen each, jachtet nei goed, en hy wit net dat de krapte oer him komme scil.
23 Dy’t in minske straft, scil efternei ginst winne, mear as immen dy’t flaiket mei de

tonge.
24 Dy't syn heit of syn mem birôvet, en seit: Dêr is neat gjin kwea by, dy is maet fen 'e fordjerder.
25 Dy't bigearlik is, set skeel oan; mar dy't op 'e Heare bitrout, scil oerfloed hawwe.
26 Dy't op syn hert bitrout, dat is in dwaes; mar dy't wannelet yn wysheit, dy scil ûntkomme.
27 Dy't de earme jowt, scil gjin krapte hawwe; mar dy't de eagen tichtdocht, scil gâns forwinske wirde.
28 As de goddeleazen opkomme, forberget de minske him; mar as hja omkomme, formannichfâldigje de rjuchtfeardigen.

HAEDSTIK 29.

1 In man dy't, fakentiids to rjuchte set, de nekke bihirdet, scil ûnforsjoens forbritsen wirde dat der gjin genêzen oan is.
2 As de rjuchtfeardigen machtich wirde, forblidet it folk him; mar as de goddeleaze hearsket, suchtet it folk.
3 In man dy't de wysheit ljeafhat, forblidet syn heit; mar dy't mei hoerren omgiet, bringt it goed der troch.
4 In kening hâldt it lân yn steat troch it rjucht, mar in man fen bilêstingen forwoastet it.
5 In man dy't syn neiste flaiket, set in net foar syn foetten út.
6 Yn 'e oertrêdding fen in forkearden ien sit in strik, mar de rjuchtfeardige scil jûchje en bliid wêze.
7 De rjuchtfeardige ken de pleitsaek fen 'e earmen, mar de goddeleaze hat nearne gjin witten fen.
8 Spotters bringe in stêd yn ûnstjûr, mar de wizen keare de grime ôf.
9 Leit in wiis man yn 'e pleit mei in dwaes man, den giet de lêste oan en laket, en der komt gjin ein fen.
10 Bloedtoarstige ljue haetsje de ûnbispritsene, en hja siikje de siele fen 'e oprjuchten.
11 In dwaes lit syn hiele geast út, mar in wize hâldt sines op't lêst yn.
12 In hearsker dy't harket nei ljeagentael, al syn tsjinstfeinten wirde goddeleas.
13 De earme en de útsûger mette elkoar; dy't hjarren beide de eagen forljochtet, is de Heare.
14 In kening dy't de earmen wier rjucht docht, syn troan scil yn ivichheit bifêstige wirde.
15 De roede en de bistraffing jowe wysheit; mar in bern dat oan himsels oerlitten wirdt, makket syn mem to skande.
16 As it allegearre goddeleazen wirdt, wirdt it allegearre oertrêdding; mar de rjuchtfeardigen scille hjar fal oanskôgje.
17 Tuchtigje dyn soan, en hy scil dy rêst jaen en dyn siel ta blydskip wêze.
18 As der gjin iepenbiering is, forwyldert it folk; mar loksillich hy dy't de wet biwarret.
19 Mei wirden lit in tsjinstfeint him net to plak sette; al heart er it wol, dôch scil er net om sizzen jaen.
20 Hastû immen sjoen dy't rap mei de mûle is? Fen in dwaes is mear to forwachtsjen as fen sa'n ien.
21 As men yens tsjinstfeint fen jong ôf [pag. 629] bidjert, scil men op it lêst gâns mei him to stellen hawwe.
22 In grammoedich man set skeel oan, en de opljeppene scil him gauris misgripe.
23 De minske scil fornedere wirde troch syn eigen heechmoed, mar de nederige fen geast scil de eare bihâlde.
24 Dy't mei in dief dielt, hatet syn siele: hy heart de forflokking en jowt it net oan.
25 De freze for de minske set in strik; mar dy't op 'e Heare bitrout, scil forhege wirde.
26 Withofolle siikje it oantlit fen in hearsker, mar allemans rjucht is fen 'e Heare.
27 In man fen ûnrjucht is de rjuchtfeardigen in grouwel; mar dy't rjucht is fen wei, is de goddeleaze in grouwel.

HAEDSTIK 30.

1 De wirden fen Agur, de soan fen Jaké. De lêst. De man sprekt: Ik haw my ôfmêdde, o God, ik haw my ôfmêdde, o God, en bin úttard.
2 Wiswier, ik bin redeleas oft ik gjin minske wier, en ik haw gjin minskeforstân,
3 en ik haw gjin wysheit leard, dat ik wittenskip fen 'e Allerhillichste hawwe scoe.
4 Hwa is opfearn nei de himel, en dêrwei deltein? Hwa hat de wyn yn syn fûsten samle?

Hwa hat de wetters biboun yn in kleed? Hwa
hat al de einen fen it ierdryk steld? Ho is syn
namme, en ho de namme fen syn Soan, astû
it witst?
5 Alle rede Gods is lottere; Hy is in skyld
dyjingen dy't op Him bitrouwe.
6 Doch neat oan syn wirden ta, dat Er dy net
bistraffe mei en dû in ljeagener bifoun wirdst.
7 Twa dingen haw ik fen Jo bigeard; ûnthâld
se my net, ear dat ik rêst bin:
8 hâld falskens en ljeagentael fier fen my;
earmoed of rykdom jow my net, fied my mei
it brea fen myn biskieden diel;
9 dat ik, sêdde, Jo net forljeagenje mei en
sizze: Hwa is de Heare? of dat ik, earm wirden,
net stelle scil en de namme fen myn God
toneikomme.
10 Birabje in tsjinstfeint net by syn hear, dat
er dy net flokke mei en dû it biboete moatst.
11 Der is in slachte dat syn heit forflokt en
syn mem net seinget,
12 in slachte dat rein is yn eigen eagen, en
dochs net wosken fen syn ûnsuverheit,
13 in slachte hwa't de eagen heech sitte en de
eachslidden heech oplitsen,
14 in slachte hwaens tosken swirden en
hwaens hoektosken messen binne, om de
ellindigen fen it lân en de earmen ûnder de
minskebern to forslinen.
15 De bloedsûger hat twa dochters: jow, jow!
Dizze trije dingen binne net to sêdzjen, né
fjouwer sizze nea: It is genôch:
16 it grêf, de sletten memmeskirte, de ierde
dy't net sêdde wirdt fen wetter, en it fjûr dat
nea seit: It is genôch.
17 It each dat de heit bispot en de
hearrichheit oan 'e mem forachtet, de raven
fen 'e delling scille it útpikke, en de jonge
earnen scille it opite.
18 Dizze trije dingen binne my to wûnderlik,
né fjouwer dy't ik net bigryp:
19 de wei fen in earn troch de himel, de wei
fen in slange oer de rots, de wei fen in skip yn
it hert fen 'e sé, en de wei fen in man by in
faem.
20 Sà is de wei fen in oerhoerige frou: hja yt
en faget de mûle ôf, en seit: Ik haw gjin
ûngerjuchtichheit dien.
21 Under dizze trije skoddet de ierde, né
ûnder fjouwer kin hja it net úthâlde:
22 ûnder in tsjinstfeint as er komt to
hearskjen, en ûnder in dwaes as er sêdde is
fen brea,
23 ûnder in haetlike frou as hja oan 'e man
slagget, en ûnder in tsjinstfaem as hja de frou
út it sté kringt.
24 Dizze fjouwer binne fen 'e lytsten fen 'e
ierde, mar mei't al gewikste wizen:
25 de eamelers, net in sterk folk, en dochs
meitsje hja simmerdeis hjar spize ré;
26 de klipdassen, in machteleas folk, en
dochs meitsje hja hjar hûs yn 'e stienrots;
27 de sprinkhoannen, in kening hawwe hja
net, en dochs tsjucht de hiele swarm yn goede
oarder út;
28 de hagedis, men grypt him mei de hân, en
dochs hâldt er ta yn keninklike paleizen.
29 Dizze trije hawwe in nommele gong, [pag.630]
né fjouwer binne der dy't in steatlike stap oer
hjar hawwe:
30 de liuw, dy helt ûnder it djierte, dy't for
gjinien út 'e wei giet,
31 de greatske hoanne, en de bok, en in
kening mei de hearban by him.
32 Astû dwaes dien hast mei dy to biromjen,
of astû neitocht hast: de hân op 'e mûle!
33 Hwent de parsing fen 'e molke bringt
bûter foart, en de parsing fen de noas bringt
bloed foart, en de parsing fen 'e
grammoedichheit bringt skeel foart.

HAEDSTIK 31.

1 De wirden fen 'e kening Lemuël, de lêst
dy't syn mem him ûnderrjuchte.
2 Hwet scil ik dy sizze, o myn soan? Ja hwet,
o soan fen myn skirte? Ja hwet, o soan fen
myn biloften?
3 Jow dyn krêft net oan 'e frouljue, noch dyn
wegen om keningen to fordjerren.
4 It stiet de keningen net frij, o Lemuël, it
stiet de keningen net frij wyn to drinken, noch
de foarsten sterke drank to bigearen;
5 dat hja, drinkende, de ynsetting net forjitte
scille, en it rjucht fen alle ellindigen fordraeije.
6 Jow sterke drank dyjinge dy't forlern giet,
en wyn dyjingen hwa't it bitter to moede is.
7 Lit sa'n ien drinke en syn earmoed forjitte,
en net mear tinke oan syn swierrichheit.
8 Iepenje dyn mûle for de stomme, for de
rjuchtsaek fen allegearre dy't forkwine.

9 Iepenje dyn mûle, oardielje neffens gerjuchtichheit, en doch de bineare en needdriftige rjucht.
10 Alef. Hwa scil in deugdsume frou fine? Hwent hjar weardij giet de pearels fier to boppe.
11 Beth. It hert fen hjar hear bitrout op hjar, en gewin scil it him net oan ûntbrekke.
12 Gitnel. Hja docht him goed en gjin kwea, al de dagen fen hjar libben.
13 Daleth. Hja soarget for wolle en flaeks, en hjar hannen hawwe sin oan 'e arbeid.
14. Hé. Hja is as de skippen fen in keapman; fen fierren hellet hja hjar brea.
15 Wau. En hja giet der ôf hwennear't it yette nacht is, en biskikt hjar hûs spize en hjar tsjinstfammen it biskate diel.
16 Sajin. Hja tinkt oer in eker en keapet him; fen 'e frucht fen hjar hannen plantet hja in wyngert.
17 Cheth. Hja girdet hjar heupen mei krêft, en hja sterket hjar earmen.
18 Teth. Hja fornimt dat hjar hanling goed is; hjar lampe giet to nacht net út.
19 Jod. Hja slacht hjar hannen oan 'e spinpiip, en hjar hânpalmen hâlde de weversspoel.
20 Kaf. Hja spraet hjar hânpalm út nei de ellindige, en hja stekt hjar hannen út ta de needdriftige.
21 Lamed. Hja sit net yn noed oer hjar húsgesin fen wegen de snie, hwent hjar hiele húsgesin rint yn wollen klaeijing.
22 Mem. Hja makket hjarselme tekkens; hjar klaeijing is fyn linnen en poarper.
23 Nun. Hjar man is bikend yn 'e poarten, dêr't er gearsit mei de âldsten fen it lân.
24 Samech. Hja makket fyn linnengûd en forkeapet it, en hja leveret de keapman milriemen.
25 Ajin. Sterkte en hearlikheit binne hjar klaeijing, en hja laket om 'e kommende dei.
26 Pé. Hja docht de mûle iepen mei wysheit, en op hjar tonge is leare fen gefallichheit.
27 Tsade. Hja sjucht ta op 'e wannel fen hjar hûs, en it brea fen 'e loaijens yt hja net.
28 Kof. Hjar soannen geane oerein en loovje hjar loksillich; allyksa hjar man, en hy priizget hjar:
29 Resf. Withofolle dochters hâlde en drage hjar deugdsum, mar dû giest dy allegearre to boppe.
30 Sjin. Oanfallichheit is bidroch en skientme is skyn, mar in frou dy't de Heare frezet, dy scil priizge wirde.
31 Thau. Jow hjar fen 'e frucht fen hjar hannen, en lit hjar arbeid hjar priizgje yn 'e poarten.



# IT BOEK BY NAMME
# DE PREDIKER.

HAEDSTIK 1.

1 De wirden fen 'e Prediker, de soan fen David, de kening to Jeruzalem.
2 Idelheit der idelheden, seit de Prediker, idelheit der idelheden, it is allegearre idelheit.
3 Hwet jowt de minske al syn arbeid, likefolle hwet er biarbeidet ûnder de sinne?
4 It iene slachte giet en it oare slachte komt, mar de ierde stiet yn ivichheit.
5 En de sinne komt op en de sinne giet ûnder, en hja himet nei hjar plak, dêr't hja opkommen is.
6 De wyn giet nei it Suden, en hy giet om nei it Noarden; de wyn giet al omgeande, en hy giet werom yn syn selde omgong.
7 Alle streamen rinne yn 'e sé, en dochs rekket de sé net fol; nei it plak dêr't de streamen hinne rinne, dêrhinne rinne hja aloan werom.
8 Al dy dingen mêdzje sa ôf, dat gjin minske it útsprekke kin; it each wirdt net sêdde fen sjen en it ear wirdt net folle fen hearren.
9 Itjinge dat west hat, itselde scil der wêze, en itjinge dat dien is, itselde scil dien wirde, en der is neat nijs ûnder de sinne.
10 Is der ien ding dêr't men fen sizze kinne scoe: Sjuchdêr, dat is nij? It wier der al yn 'e ieuwen dy't foar ús west hawwe.
11 Der is gjin oantinken fen 'e foarâlden; en de kommende slachten dy't wêze scille, dêr scil ek gjin oantinken fen wêze by dyjingen dy't letter wêze scille.

12 Ik, de Prediker, wier kening oer Israël to Jeruzalem;
13 en ik joech it hert dernei om mei wysheit to ûndersiikjen en nei to gean al hwet der bart ûnder de himel. Soks is moedsum wirk, dat God de bern fen 'e minsken jown hat om hjar dermei to pleagjen.
14 Ik seach al de wirken oan dy't ûnder de sinne dien wirde, en sjuch, it wier allegearre idelheit en in kwelling for de geast.
15 It krûme kin net rjucht makke wirde, en itjinge dat ûntbrekt, kin net teld wirde.
16 Ik spriek mei myn hert, sizzende: Sjuch, ik haw wysheit woun en formannichfâldige, mear as allegearre dy't foar my to Jeruzalem wenne hawwe, en myn hert hat gâns wysheit en wittenskip sjoen.
17 Mar do't ik it hert der nei joech om wysheit en wittenskip, ûnforstân en dwaesheit to witten, do bin ik gewaer wirden dat soks ek in kwelling for de geast is.
18 Hwent gâns wysheit jowt gâns fortriet, en dy't wittenskip formeardert, hy formeardert smert.

HAEDSTIK 2.

1 Ik sei yn myn hert: Nou den, lit my it bisiikje mei de wille, en nim in goed libben for kar. Mar sjuch, dat wier ek idelheit.
2 Tsjin de laits moast ik sizze: Dû bist net wiis! en tsjin 'e wille: Hwet jowt it?
3 Ik lei yn myn hert oer, myn flêsk der boppe op to hâlden mei wyn — wylst myn hert yn wysheit liede scoe — en my to hâlden oan 'e dwaesheit, oant ik sjen mocht hwet goed wier for de minskebern, dat hja dwaen scoene ûnder de himel, al de dagen fen hjar libben.
4 Ik brocht greate wirken ta stân, ik boude my huzen, ik plante my wyngerts;
5 ik lei tunen oan en siertunen, en ik sette dêr allerhanne fruchtbeammen yn;
6 ik makke my wetterfivers, om dêrmei in wâld fen grien beamte wiet to hâlden;
7 ik woun tsjinstfeinten en tsjinstfammen, en hie myn eigen tsjinners yn 'e hûs, ek hâldde ik greate keppels kij en skiep, folle mear as allegearre dy't foar my to Jeruzalem wenne hiene;
8 ik forgearre my ek silver en goud en de skatten fen 'e keningen en fen 'e goaën, ik bistelde my sjongers en sjongsters en de weelderichheden fen 'e minskebern: [pag. 632] it biminde bywiif, ja in mannichte fen bywiven.
9 En ik waerd great, al mar greater, mear as immen dy't foar my to Jeruzalem wenne hie; ek bleau myn wysheit by my.
10 En alles hwet myn eagen bigearden, ûntkearde ik hjarren net, îk hâldde myn hert net werom fen iennige blydskip; hwent it herte wier my bliid fen wegen al myn arbeid, en dat wier myn diel fen al myn arbeid.
11 Do kearde ik my nei al myn wirken, dy't myn eigen hannen makke hiene, en nei myn arbeid, nei itjinge ik al skreppende biarbeide hie — sjuch, it wier allegearre idelheit en in kwelling for de geast, en it joech neat ûnder de sinne.
12 Dêrnei kearde ik my om to sjen wysheit en ûnforstân en dwaesheit; hwent hwet scoe de minske dwaen dy't nei de kening komme mei? Itselde dat al dien is.
13 En ik seach dat de wysheit folle foar hat by de dwaesheit, lyk as it ljocht folle foar hat by de tsjusternis.
14 De wize hat eagen yn 'e holle, mar de dwaes wannelet yn 'e tsjusternis. Mar ik fornaem ek dat ien en itselde lot hjarren allegearre wearfart.
15 Dêrom sei ik yn myn hert: Itselde dat de dwaes wearfart, scil my ek wearfarre, en hwerfor haw ik den sa tige trachte nei wysheit? Do spriek ik yn myn hert: Dat is ek idelheit;
16 hwent der scil op 'en dûr likemin oantinken wêze fen 'e wize as fen 'e dwaes, om't yn 'e takommende dagen alles al lang forgetten is, en och, de wize stjert likegoed as de dwaes.
17 Dêrom hate ik it libben, hwent it wirk dat ûnder de sinne dien wirdt mishage my, hwent it wier allegearre idelheit en in kwelling for de geast.
18 En allyksa hate ik al myn arbeid, al hwet ik biarbeide hie ûnder de sinne, om't ik it efterlitte moast oan 'e minske dy't nei my wêze scil.
19 En hwa wit oft dat in wize wêze scil of in dwaes? Lykwol scil er hearskje oer al myn arbeid, oer alles hwet ik biarbeide hie en dat ik mei wysheit woun hie ûnder de sinne. Dat

is ek idelheit.
20 Dêrom kearde ik my om, om myn herte
oer to jaen oan fortwiveling oangeande al de
arbeid dy't ik biarbeide hie ûnder de sinne.
21 Hwent der is mannich minske dy't syn
wirk docht mei wysheit en mei forstân en mei
bikwaemheit, en dochs moat er it oerjaen ta
in erfdiel dyjinge dy't der neat oan dien hat.
Dat is ek idelheit en in great kwea.
22 Hwet dochs hat sa'n minske oan al syn
arbeid en oan 'e moeite fen syn hert, likefolle
hwet er biarbeidet ûnder de sinne?
23 Al syn dagen binne ommers smerten en
syn bimoeijenis is fortriet; sels by nacht rêst
syn herte net. Dat is ek idelheit.
24 Dêr is oars gjin goed for de minske oan as
dat er yt en drinkt en dat er syn siel it goede
genietsje lit yn syn arbeid. Ik haw sjoen dat
soks ek fen 'e hân Gods komt.
25 Hwent hwa kin ite of hwa genietsje bûten
Him?
26 Hwent de minske dy't goed is foar syn
oantlit, dy jowt Er wysheit en wittenskip en
freugde, mar de sûnder jowt Er de sucht om to
sammeljen en to forgearjen, dat it dêrnei jown
wirde mei dyjinge dy't goed is foar Gods
oantlit. Dat is ek idelheit en in kwelling for de
geast.

HAEDSTIK 3.

1 Alles hat in stelde tiid, en alle foarnimmen
ûnder de himel hat syn ûre:
2 der is in tiid om berne to wirden en in tiid
om to stjerren, in tiid om to plantsjen en in
tiid om it plante út to roegjen;
3 in tiid om to deadzjen en in tiid om to
genêzen, in tiid om ôf to brekken en in tiid om
to bouwen;
4 in tiid om to skriemen en in tiid om to
laitsjen, in tiid om to tsjirmjen en in tiid om to
jubeljen;
5 in tiid om stiennen wei to smiten en in tiid
om stiennen gear to siikjen, in tiid om to
omearmjen en in tiid om fij to wêzen fen
omearmjen;
6 in tiid om to siikjen en in tiid om forlern
gean to litten, in tiid om to biwarjen en in tiid
om wei to smiten;
7 in tiid om to skoerren en in tiid om [pag. 633]
ticht to naeijen, in tiid om to swijen en in tiid
om to sprekken;
8 in tiid om ljeaf to hawwen en in tiid om to
haetsjen, in tiid fen oarloch en in tiid fen
frede.
9 Hwet jowt it him dy't wirket, al itjinge dat
er biarbeidet?
10 Ik haw sjoen de drokte dy't God de
minskebern jown hat om hjarren dêrmei ta in
lêst to wêzen.
11 Alles hat Er moai makke op syn tiid; ek hat
Er hjarren de ivichheit yn ît herte lein, sûnder
dat ien minske it wirk dat God makke hat
útfine kin, fen it bigjin ôf oan 'e ein ta.
12 Ik haw mirken dat der neat better yn hjar
formidden is as yen to forbliidzjen en yensels
goed to dwaen by yens libben.
13 En ek, dat ider minske yt en drinkt en it
goede genietet fen al syn arbeid, dat is in jefte
Gods.
14 Ik wit dat alles hwet God docht yn
ivichheit wêze scil, dêr is neat oan ta to dwaen
en der is neat ôf to dwaen; en God hat soks sa
makke, dat hja freezje scoene foar syn oantlit.
15 Al hwet der is, dat hat al west, en hwet der
wêze scil, dat hat al west, en God siket it
foarbygiene.
16 Fierder haw ik ûnder de sinne ek sjoen it
plak fen it rjucht: dêr wier goddeleasheit, en it
plak fen 'e gerjuchtichheit: dêr wier
goddeleasheit.
17 Ik sei yn myn hert: God scil de
rjuchtfeardige en de goddeleaze oardielje,
hwent dêrre is de tiid for alle foarnimmen en
oer alle wirk.
18 Ik sei yn myn hert: Om 'e wille fen 'e
minskebern bart soks, dat God hjar hifkje mei,
en dat hja ynsjen scille dat hja yn hjarsels fé
binne.
19 Hwent hwet de bern fen 'e minsken
wearfart, datselde wearfart it fé ek, ien en
itselde wearfart hjarren; de iene stjert allyk as
de oare, en hja hawwe allegearre ienerlei
amme, en de minske hat neat foar by it fé,
hwent it is allegearre idelheit.
20 Alles giet nei ien plak, alles is út it stof en
alles keart werom ta it stof.
21 Hwa wit dat de amme fen 'e bern fen 'e
minsken opfart nei boppen, en dat de amme
fen it fé deltsjucht yn 'e ierde?
22 Sa haw ik den sjoen dat der neat better is

as dat de minske him forblidet yn syn wirken, hwent dat is syn diel. Hwent hwa scil him dêrta bringe dat er sjucht itjinge nei him wêze scil?

## HAEDSTIK 4.

1 Dêrnei kearde ik my en seach al de binearingen dy't der barre ûnder de sinne; en sjuch, dêr wierne de triennen fen 'e binearen, en hja hiene gjin treaster, en oan 'e side fen hjar binearders wier macht, hja lykwols hiene gjin treaster.
2 Dêrom priizge ik de deaden, hjar dy't al stoarn binne, boppe de libbenen, dy't noch altyd libje;
3 en boppe hjar beiden priizge ik dyjinge dy't yette net west hat, dy't net sjoen hat it tsjoede wirk dat ûnder de sinne bart.
4 Ek seach ik dat alle arbeid en alle bikwamens by it wirk oerginst is fen 'e iene op 'e oare; dat is ek idelheit en in kwelling for de geast.
5 De dwaes docht de hannen gear en yt syn eigen flêsk.
6 Better is in hânfol rêst as de beide fûsten fol arbeid en kwelling for de geast.
7 Yetris kearde ik my en seach in idelheit ûnder de sinne:
8 sjuchdêr immen alhiel op himsels, sûnder in twaden by him, ek hat er bern noch broer; en dochs is der gjin ein fen al syn arbeid, ek wirdt syn each net sêdde fen 'e rykdom, en hy seit net: For hwa arbeidzje ik dochs en ûntsiz myn siele it goede? Dat is ek idelheit en moedsum wirk.
9 Twa togearre is better as ien, hwent hjar arbeid wirdt goed leanne.
10 Hwent as hja falle, den helpt de iene de oare oerein; mar wé de ienlike dy't falt, sûnder dat der in twaden is om him to helpen.
11 Allyksa as twa byinoar sliepe, den krije hja de waermte; mar ho scil ien allinnich waerm wirde?
12 En as immen ien fen beiden oanfalt, den scille hja togearre him stean; en in trijetrieds snoer wirdt net maklik britsen.
13 Better in earm, mar wiis jongfeint as in âlde en dwaze kening, dy't gjin reden mear forstean wol.
14 Hwent de earste is út it tichthús [pag. 634] kommen om kening to wirden, alhowol 't er earm berne wier yn 'e oare syn keninkryk.
15 Ik seach ho't al de libbenen dy't ûnder de sinne wannelen, it hâldden mei de jongfeint, de twade dy't yn 'e oare syn plak stean scoe.
16 Der kaem gjin ein oan al it folk, foar hwaens oantlit er stie. Dochs scil de neiteam hjar likemin oer him forbliidzje; hwent dat is ek idelheit en in kwelling for de geast.
17 Hoedzje dyn foet, astû ta Gods hûs yngiest; hwent neijer to kommen om to harkjen is better as dat de dwazen slachtoffer bringe, hwent dy witte net hwetfor kwea hja dogge.

## HAEDSTIK 5.

1 Wêz net to rap mei de mûle, en lit dyn hert der net út 'er haest hwet hinne sizze foar it oantlit Gods; hwent God is yn 'e himel en dû bist op 'e ierde; dêrom lit dyn wirden inkeld wêze.
2 Hwent de dream komt hwennear't men yen gâns drok makke hat, en de stim fen 'e dwaes komt mei folle wirden.
3 Astû God in bilofte biloofd hast, stel it net út dy nei to kommen, hwent oan dwazen hat Er gjin bihagen; kom nei itjinge datst ûnthjitten hast.
4 It is better datstû neat ûnthjitst, as datst ûnthjitst en it net neikomst.
5 Lit dyn mûle net ta dat hja dyn flêsk skildich makket, en siz net foar it oantlit fen 'e boade: It wier in forsin. Hwerom scoe God grammoedich wirde om 'e wille fen dyn stim, en it wirk fen dyn hannen fordjerre?
6 Hwent yn 'e mannichte fen 'e dreamen en fen 'e wirden is gâns idelheit; mar freezje dû God.
7 Astû binearing fen 'e earme en bikrinking fen it rjucht en de gerjuchtichheit yn it lân sjuchst, forwûnderje dy den net oer sok in taliz, hwent de hege loert op 'e hege, en de allerheechste wer op beide.
8 Mar dit is yn alle omstannichheden foardiel for it lân: in kening dy't it fjild tsjinnet.
9 Dy't it jild ljeafhat, kriget nea genôch jild, en dy't de rykdom ljeafhat, kriget nea genôch ynkommen; dat is ek idelheit.
10 As it goed formannichfâldiget, formannichfâldigje ek dy't derfen ite; en hwet

jowt it de bisitter, oars net as de weiding fen
syn eagen?
11 De sliep fen ’e arbeider is swiet, likefolle
oft er in bytsje of dat er tige iten hat; mar de
rike kin net sliepe fen wegen syn sêddens.
12 Der is in kwea dat ik sjoen haw ûnder de
sinne om der siik fen to wirden: rykdom, for
de bisitter biwarre ta syn eigen ûnheil.
13 As syn rykdom troch ûngelok forlern giet
en hy hat in soan, den is dy syn hân hielendal
liddich.
14 Lyk as er foartkommen is út ’e
memmeskirte, neaken, sa ek scil er
hinnegean, geande lyk as er kommen is; en hy
scil neat meinimme fen syn arbeid, net ienris
in hânfol.
15 Ja, dat is ek in kwea om der siik fen to
wirden: rjuchtallyk as er kommen is, sà scil er
hinnegean; en hwet jowt it him den dat er
arbeide hat for de wyn?
16 Ek hat er al syn dagen fortard yn ’e
tsjusternis en allerhanne fortriet hawn; en den
noch syn kwael en syn wylde grime.
17 Sjuch hwet ik sjoen haw, in goede, ja, in
treflike saek: dat immen yt en drinkt en it
goede genietet fen al syn arbeid, likefolle hwet
er biarbeidet ûnder de sinne, al de dagen fen
syn libben dy’t God him jowt; hwent dat is syn
diel.
18 En ek, safaken God in minske rykdom en
skatten jown hat, en Hy stiet him ta dêrfen to
iten en syn diel to nimmen en him to
forbliidzjen yn syn arbeid, dat is in jefte Gods.
19 Hwent sa’n ien scil net folle tinke oan ’e
dagen fen syn libben, om’t God him antwirdet
yn ’e blydskip fen syn hert.

HAEDSTIK 6.

1 Der is in kwea dat ik sjoen haw ûnder de
sinne, en it leit as in lêst op ’e minsken:
2 in man hwa’t God rykdom en skatten en
eare jown hat, en syn siel hat gjin ding brek
fen alles hwet er bigeart, mar God stiet him
net ta dêrfen to iten, hwent in frjemden ien yt
it op. Dat is idelheit en in bitter lijen.
3 As in man al hûndert bern woun en gâns
jierren libbe, dat de dagen fen syn [pag. 635]
jierren formannichfâldigen, mar syn siele
waerd net sêdde fen it goede, en hy krige ek
gjin bigraffenis, den siz ik: in misberte is
better as sa’n ien;
4 hwent dy komt mei idelheit, en yn ’e
tsjusternis giet hja foart, en mei tsjusternis
wirdt hjar namme biditsen;
5 ek hat hja de sinne net sjoen noch kend;
hja hat mear rêst as hy.
6 Ja, al libbe er ek twakear tûzen jier, en
seach it goede net — giet it allegearre net nei
ien en itselde plak?
7 Alle arbeid fen ’e minske is for syn mûle,
en dochs wirdt de bigearlikheit net stille.
8 Hwent hwet hat de wize foar by de dwaes?
Hwet de earme dy’t him by de libbenen wit to
rêdden?
9 Better is it oansjen fen ’e eagen as it
swalkjen fen ’e siel. Dat is ek idelheit en in
kwelling for de geast.
10 Hwet der barre mei, it is al lang mei
namme neamd, en it is foarbiskikt hwet der
fen in minske wirde scil, en hy kin net pleitsje
mei Dyjinge dy’t sterker is as hy.
11 Wiswier, ho mear wirden, ho mear
idelheit; hwet hat de minske dêroan?
12 Hwent hwa wit hwet yn dit libben goed is
for de minske, al de dagen fen syn idel libben,
dy’t er trochbringt as in skaed? Hwent hwa kin
de minske to witten dwaen hwet nei him wêze
scil ûnder de sinne?

HAEDSTIK 7.

1 In goede namme is better as goede oalje,
en de dei fen ’e dea as de dei dat immen berne
wirdt.
2 It is better to gean yn it kleihûs as to gean
yn it hûs dêr’t de gastmielen set wirde; hwent
yn it earste is it ein fen alle minsken, en de
libbene leit it efterút yn syn hert.
3 Fortriet is better as laitsjen, hwent fen in
drôvich oantlit wirdt it herte soun.
4 It hert fen ’e wizen is yn it kleihûs, mar it
hert fen ’e dwazen yn it hûs fen ’e wille.
5 It is better to harkjen nei de bistraffing fen
’e wize, as dat in minske harket nei de sang
fen ’e dwazen.
6 Hwent lyk as de toarnen knetterje ûnder in
pôt, sa is it laitsjen fen in dwaes. Dat is ek
idelheit.
7 Wiswier, de binearing makket in wizen ien
suver dwaes, en it geskink fordjert it herte.
8 De ein fen in ding is better as syn bigjin;

lankmoedich is better as heechmoedich.
9 Wêz net wrimpen en opljeppen fen geast, hwent opljeppenheit hâldt yn 'e boezem fen 'e dwazen ta.
10 Siz net: Ho komt it dat de eardere dagen better wierne as de tsjintwirdige? hwent net út wysheit scoestû nei soks freegje.
11 De wysheit is likegoed as in erfenis, en in foarrjucht dyjingen dy't de sinne oanskôgje.
12 Hwent de wysheit is ta in skaed, en it jild is ta in skaed; mar de treflikens fen 'e wittenskip is, dat de wysheit hjar bisitters it libben jowt.
13 Biskôgje it wirk fen God, hwent hwa kin rjucht meitsje hwet Hy krûm makke hat?
14 Wêz wol to moede de deis fen 'e foarspoed, en bitink de deis fen 'e tsjinspoed: it iene sawol as it oare hat God makke, dat de minske hjirneimels neat mear ûnderfine scoe.
15 Dizze dingen beidegearre haw ik sjoen yn myn wiffe dagen: der is in rjuchtfeardige dy't yn syn gerjuchtichheit omkomt, en der is in goddeleaze dy't yn syn tsjoedens lang libbet.
16 Wêz net al to rjuchtfeardich en achtsje dysels net al to wiis; hwerom scoestu forwoasting oer dy helje?
17 Wêz net al to goddeleas en wêz net dwaes; hwerom scoestû stjerre foar dyn tiid?
18 It is saek datstû it iene fêsthâldst en ek fen it oare de hân net ôftsjuchst; hwent hwa't God frezet, dy ûntkomt dat allegearre.
19 De wysheit makket de wize sterker as tsjien machtigen dy't yn 'e stêd binne.
20 Wiswier, der is gjin minske rjuchtfeardich op ierde, dy't goed docht en net sûndiget.
21 Jow dyn hert ek net nei alles hwet der sein wirdt; dû mochtst ris hearre dat dyn tsjinstfeint dy flokte.
22 Hwent it mei dyn eigen hert yet [pag. 636] tinke datstû sels forskate kearen oaren flokt hast.
23 Dat allegearre haw ik hifke mei wysheit; ik sei: Ik wol wysheit opdwaen, mar hja bleau fier fen my.
24 Fen fierren is al hwet bistiet, en djip, ja djip; hwa scil it fine?
25 Ik kearde my en myn hert om to witten en út to finen, en to siikjen wysheit en in einbislút, en om to witten oft goddeleasheit dwaesheit en oft dwaesheit ûnsin is.
26 En ik foun hwet, bitterder as de dea: de frou, hjasels in strik, hjar hert netten, hjar hannen keatlingen; dy't goed is foar Gods oantlit scil fen hjar ûntkomme, mar de sûnder scil hja fange yn hjar strûp.
27 Sjuch, dit haw ik foun, seit de Prediker, it iene mei it oare, om in einbislút to finen,
28 dat myn siel noch altyd siket, mar net foun hat: ien man út tûzen haw ik foun, mar in frou ûnder dy allegearre haw ik net foun.
29 Allinne, sjuch, dit haw ik foun: God hat de minske rjucht makke, mar hja hawwe folle útfynsels socht.

HAEDSTIK 8.

1 Hwa is de wize allyk, en hwa wit de bitsjutting fen 'e dingen? De wysheit forljochtet it oantlit fen 'e minske, dat syn stûf wêzen hielendal foroaret.
2 Ik siz: Tink om it wird fen 'e kening, en dat om 'e wille fen 'e eed Gods.
3 Haestje dy net om foar syn oantlit wei to slagjen, hâld dy net op mei in forkearde saek; hwent al hwet him sinniget, dat docht er.
4 Hwent it wird fen 'e kening is machtich, en hwa scil tsjin him sizze: Hwet dogge jo?
5 Dy't it gebod ûnderhâldt, scil neat gjin kwea oerkomme; en it hert fen in wize scil tiid en oardiel witte.
6 Hwent alle foarnimmen hat syn tiid en oardiel, om't eigen kwea as in lêst op 'e minske leit.
7 Hwent hy wit net hwet der barre scil; hwent hwa scil him to witten dwaen honear it barre scil?
8 Der is gjin minske dy't hearskippij hat oer de wyn, om de wyn tsjin to hâlden, en gjinien hat hearskippij oer de dei fen 'e dea, en gjinien kriget frij fen 'e oarloch, en de goddeleasheit scil hjar master net rêdde.
9 Dat allegearre haw ik sjoen, do't ik myn herte joech nei allerhanne wirk dat ûnder de sinne bart: yn in tiid dat de iene minske hearsket oer de oare minske, him to'n kweade.
10 Allyksa haw ik sjoen dat goddeleazen bigroeven waerden en ta de rêst kamen, wylst dyjingen dy't rjucht dien hiene, fen it hillich sté moasten en yn 'e stêd forgetten waerden; dat is ek idelheit.
11 Om't it oardiel oer it wirk fen 'e kweade

net mei hasten bart, dêrom is it hert fen ’e minskebern fol fen hjarsels om kwea to dwaen.
12 Alhowol’t in sûnder hûndert kear kwea docht en dochs lang libbet, lykwols wit ik dat it goed gean scil dyjingen dy’t God freezje, dy’t freezje foar syn oantlit.
13 Mar de goddeleaze scil it net goed gean, en syn dagen scille net lingje as in skaed, omdat hy foar Gods oantlit net frezet.
14 Der is noch in idelheit dy’t op ierde bart: dat der rjuchtfeardigen binne hwa’t it giet neffens it wirk fen ’e goddeleazen, en dat der goddeleazen binne hwa’t it giet neffens it wirk fen ’e rjuchtfeardigen. Ik siz: soks is ek idelheit.
15 Dêrom priizge ik de wille, hwent de minske hat neat betters ûnder de sinne as to iten en to drinken en wille to meitsjen; en lit him dat meinimme by syn arbeid, al de dagen fen syn libben dy’t God him jowt ûnder de sinne.
16 Do’t ik myn hert der nei joech om wysheit to witten, en om to oanskôgjen de dingen dy’t op ’e ierde dien wirde — hwent by dei noch by nacht komme syn eagen de sliep to sjen —
17 do seach ik dat de minske al dat wirk Gods net útfine kin, it wirk dat ûnder de sinne bart. Hwent ho’t de minske him ek ôfmêddet om to siikjen, hy scil it net útfine; ja al scoe in wize ek sizze dat er it wit, hy scil it net útfine kinne.

HAEDSTIK 9.

1 Dat allegearre den hat myn hert yn him opnommen, en ik bisocht it alle-[pag. 637]gearre to fetsjen: dat de rjuchtfeardigen en de wizen en hjar wirken yn ’e hân Gods binne. Ek ljeafde, ek haet wit de minske net yn it foar; alles leit foar hjar oantlit,
2 alle ding allyk for allegearre, ien en itselde lot for de rjuchtfeardige en for de goddeleaze, for de goede en de reine en for de ûnreine, for him dy’t offeret en for him dy’t net offeret, for de goede sawol as for de sûnder, for him dy’t swart likegoed as for him dy’t skrutel is om to swarren.
3 Dit is in kwea by alles hwet ûnder de sinne bart: dat ien en itselde lot oer allegearre komt, en dat ek it hert fen ’e minskebern fol tsjoedens sit, en dat der dwaesheit yn hjar hert is, hjar libben lang, en dêrnei giet it nei de deaden ta.
4 Hwent salang as immen it foarrjucht hat ta al de libbenen to hearren, salang is der hope; hwent in libbene houn is better as in deade liuw.
5 Hwent de libbenen witte dat hja stjerre scille, mar de deaden witte hielendal neat, en ek hawwe hja gjin lean mear, hwent hjar oantinken rekket yn it forjit.
6 Allyksa is hjar ljeafde en hjar haet en hjar oerginst al lang forgien, en hja hawwe yn ivichheit gjin diel mear oan al itijinge dat ûnder de sinne bart.
7 Gean den hinne, yt dyn brea mei blydskip, en drink dyn wyn fen herten fleurich; hwent God hat al lang gefallichheit oan dyn wirken.
8 Rin altyd yn wite klean, en lit dyn holle gjin oalje brek hawwe.
9 Lêst it libben mei de frou dystû ljeafhast, al de dagen fen dyn idel libben dy’t God dy jown hat ûnder de sinne, al dyn idele dagen; hwent dat is dyn diel yn dit libben en by dyn arbeid, hwetst ek biarbeidest ûnder de sinne.
10 Alles hwet dyn hân fynt om it to dwaen, doch dat mei alle macht; hwent der is gjin wirk, noch oerliz, noch wittenskip, noch wysheit yn it grêf dêrstû hinnegiest.
11 Ik kearde my, en seach ûnder de sinne dat it hirdrinnen net is for de fluggen, noch de oerwinning for de helten, noch ek de spize for de wizen, noch ek de rykdom for de snoaden, noch ek de ginst for de fyn ynleinen; hwent tiid en tafal wearfart hjarren allegearre.
12 Ja, de minske wit syn eigen tjid net ienris, likemin as de fisk dy’t fongen wirdt mei it forriederlike net, en as de fûgels dy’t fongen wirde mei de strik; hjarren rjuchtallyk wirde de bern fen ’e minsken bistrûpt de deis fen it kwea, hwennear’t dy mei hasten oer hjar hinne falt.
13 Ek haw ik ûnder de sinne dizze wysheit sjoen, en it wier great yn myn eagen:
14 der wier in lytse stêd, sûnder folle folk; en in great kening teach tsjin hjar op, en hy bisingele se, en lei sterke skânzen om hjar hinne;
15 mar hy krige dêr in earme, wize man tsjin him, en dy rêdde de stêd troch syn wysheit; gjin minske lykwols tocht do fierders om dy

earme man.
16 Do sei ik: Wysheit is better as krêft, alhowol't de earme syn wysheit forachte wier en hja net harke hiene nei syn wirden.
17 Wirden fen wizen dy't yn stilheit oanheard wirde, binne mear as it geskreau fen in hearsker mids de dwazen.
18 Wysheit is better as wapenark, mar ien dogeneat fordjert gâns goeds.

HAEDSTIK 10.

1 In deade mich makket de salve fen 'e salveminger skerp en rânzich; in bytsje dwaesheit bringt mear to weech as wysheit en eare.
2 De wize hat it hert oan 'e rjuchter, mar in dwaes hat it oan 'e lofter hân.
3 Ja, hwennear't de dwaes oer de wei wannelet, bijowt him it hert sels, en hy seit tsjin elkenien dat er dwaes is.
4 As de grime fen 'e hearsker tsjin dy opwâllet, reitsje den net fen dyn stik; hwent bidaerdheit bidimmet greate sûnden.
5 Der is in kwea dat ik sjoen haw ûnder de sinne — to witten in dwaling dy't útgiet fen it oantlit fen 'e machthawwers:
6 de dwaesheit wirdt heech op 'e troan set, en oansjenliken sitte yn it leech.
7 Ik haw tsjinstfeinten op it hynder sjoen, en foarsten for tsjinstfeint rinnende oer de ierde.
8 Dy't in kûle graeft, kin der sels yn [pag. 638]
falle, en dy't in mûrre ôf brekt, in slang mocht him bite;
9 dy't stien útbrekt, mocht him deroan bisearje; dy't stiet to houtkleauwen, is noedlik.
10 As it izer stomp wirden is en hy slipet de sneed net, den moat er mear krêft bysette; mar de wysheit is gaedlik ta it doel.
11 As de slang biten hat ear't de biswarring dien is, den jowt it de biswarder allegearre neat.
12 De wirden út 'e mûle fen in wize binne ljeaflik, mar de lippen fen in dwaes forsline himsels;
13 it bigjin fen 'e wirden út syn mûle is dwaesheit, en it ein fen syn mûle is kweade razernij.
14 En de dwaes jowt gâns wirden op; mar de minske wit net hwet der barre scil, en hwet der nei him barre mei, hwa scil it him to witten dwaen?
15 Ynspanning makket de iene dwaes al wirger as de oare, dat hja witte de wei nei de stêd net ienris.
16 Wé dy, lân, hwaens kening in bern is en hwaens foarsten moarnsier oan it miel binne.
17 Loksillich bistû, lân, hwaens kening in soan fen ealljue is en hwaens foarsten op 'e tiid oan it miel geane, om krêft op to dwaen en net om dronken to wirden.
18 Greate loaijens jowt forsakjende bynten, en sloppe hannen jowe in lekkend hûs.
19 Men set gastmielen op om wille to hawwen, en de wyn forblidet de libbenen, en it jild makket alles goed.
20 Flok de kening net, sels yn dyn tinzen, en flok de oansjenlike net yn dyn binnenste sliepkeamer; hwent de fûgels fen 'e himel mochten it lûd ris útbringe, en hwet wjukken hat mocht it wird bûrkindich meitsje.

HAEDSTIK 11.

1 Smyt dyn brea út op it wetter, hwent dû scilst it fine nei forskate dagen.
2 Jow in diel oan saun, ja sels oan acht, hwent dû witst net hwetfor kwea der op 'e ierde wêze scil.
3 As de wolken fol binne, stoarte hja stjalprein út oer de ierde: en as de beam nei it Suden of as er nei it Noarden falt, op it plak dêr't de beam falt, dêr bliuwt er lizzen.
4 Dy't om 'e wyn tinkt, scil net siedzje, en dy't de wolken skôget, scil net rispje.
5 Likemin astû witst hokker de wei fen 'e wyn is, of ho't it biente is yn 'e skirte fen in swiere frou, allikemin witstû it wirk fen God, dy't it allegearre makket.
6 Siedzje dyn sied yn 'e moarntyd, en jow dyn hannen gjin rêst oant 'e joune ta; hwent dû witst net hwet bidije scil, it iene of it oare, of dat allebeide goed opbringe scille.
7 Fierders, ljeaflik is it ljocht, en goed is it for de eagen de sinne to oanskôgjen.
8 Mar al libbet de minske noch safolle jierren en al forblidet er him al syn tiden, lit him ek tinke oan 'e dagen fen 'e tsjusternis, dat dy lang wêze scille; alles hwet komme mei is idelheit.
9 Forbliidzje dy, jongfeint, yn dyn jonkheit, en lit dyn hert fleurich wêze yn 'e dagen fen

dyn jongfeintesteat, en wannelje yn ’e wegen fen dyn hert en yn ’e forklearing fen dyn eagen; mar wit dat God om al dy dingen dy foar it rjucht komme litte scil.
10 En hâld de wrevel út dyn hert, en kear it kweade fier fen dyn flêsk, hwent de jonge jierren en it moarntydsrea binne idelheit.

HAEDSTIK 12.

1 En tink oan dyn Skepper yn ’e dagen fen dyn jongfeintesteat, ear’t de kweade dagen komme, en de jierren oanbrekke datstû sizze moatst: Ik haw langer nearne gjin sin oan;
2 ear’t de sinne en it ljocht en de moanne en de stjerren fortsjustere wirde, en de wolken weromkomme nei’t it reind hat;
3 dy deis hwennear’t de wachters fen it hûs beevje scille, en de sterke mannen krûm wirde, en de meallers mei hjar wirk ophâlde, om’t hja minmachtich wirden binne, en dy ta de finsters út sjugge, fortsjustere wirde,
4 en de beide doarren oan ’e strjitte tadien wirde, wylst de mounle suniger bigjint to gean, en de stim fen it fûgeltsje weistjert, en al de toanen fen it liet sakje;
5 hwennear’t hja ek tsjin de hichte oansoargje en op alle wegen skrik sjugge,
[pag. 639] en de amandelbeam yn ’e bloei stiet, en de sprinkhoanne himsels ta in lêst is, en de wille forgiet; hwent de minske giet nei syn ivich hûs, en de roukleijers scille de bûrren oansizze;
6 ear’t de silveren koarde trochsnien wirdt, en de gouden lampe stikken rekket, en de krûk by de welle oan diggels brekt, en de wine tomôge yn ’e saed falt,
7 en it stof weromkeart ta ierde, lyk as it west hat, en de geast weromgiet nei God, dy’t him jown hat.
8 Idelheit der idelheden! seit de Prediker, it is allegearre idelheit!
9 En fierders: de Prediker wier in wize; bûtendien brocht er it folk wittenskip by, en hearde skerp ta, en ûndersocht; hy stalde gâns spreuken op oarder byinoar.
10 De Prediker bisocht haechlike wirden to finen, en hwet er skreaun hat is rjucht, wirden fen ’e wierheit.
11 De wirden fen ’e wizen binne prikels allyk, en de samlingen spreuken binne djip ynsleine spikers allyk; hja binne jown fen ien en deselde Hoeder.
12 En hwet bûten dat is, myn soan, nim dy to wacht: folle boekeskriuwen komt gjin ein fen, en folle lêzen is ôfmêdzjen fen it flêsk.
13 Fen alles hwet wy heard hawwe is dit it einbislút: Freezje God en hâld syn geboaden, hwent dat is de hiele minske.
14 Hwent God scil alle wirk yn it oardiel bringe, dat oer al it forhoalene giet, it mei goed wêze of kwea.

# IT HEECHLIET

## FEN SALOMO.

HAEDSTIK 1.

1 It heechliet dat fen Salomo is.
2 O mocht er my patsje mei dy peaën fen
syn mûle; hwent dyn eale minne is kostliker as
wyn.
3 Dyn salven binne ljeaflik fen rook, dyn
namme is in útstoarte salve; dêrom hawwe de
jongfammen dy ljeaf.
4 Lûk my, lûk my mei, wy wolle fleane! De
kening hat my yn syn binnenkeamers brocht.
Wy wolle jubelje en ús yn dy forbliidzje; wy
wolle dyn eale minne sjonge heger as de wyn.
It is rjucht dat hja dy ljeaf hawwe.
5 Donker bin ik, mar oanfallich, jimme
dochters fen Jeruzalem, lyk as de tinten fen
Kedar, lyk as de tintkleden fen Salomo.
6 Sjuch gjin niget oan my dat ik donker bin,
dat de sinne my forbaernd hat. De soannen
fen ús mem wierne nidich op my, hja stelden
my ta hoedster fen ’e wyngerts; myn eigen
wyngert haw ik net hoede.
7 Fornij my dochs, biminde fen myn siele,
hwerstû weideste, hwerstû mei de keppel
legerste op ’e middei: hwent hwerfor scoe ik,
ôfdoarmjend nei de keppels fen dyn maten,
my bidekke mei de wiele?
8 Byhwennearstû dat net witst, o dû tsjepste
fen ’e frouljue, gean den út op ’e foetprinten
fen ’e skiep, en weidzje dyn geiten by de
wenningen fen ’e hoeders.
9 Myn frjeondinne, ik forlykje dy by in
tugend hynder foar de wein fen Farao.
10 Dyn wangen binne ljeaflik twisken de
hingers, dyn hals yn ’e pearelstringen.
11 Wy scille dy gouden hingers meitsje mei
silveren dopkes.
12 Salang de kening oanlaei by syn tafel, hat
myn nardus syn swietrook jown.
13 In boskje mirre is my myn ljeafste,
fornachtsjende twisken myn boarsten.
14 In paradysblom is my myn ljeafste, yn ’e
wyngerts fen Engédi.
15 Sjuch, dû bist tsjep, myn frjeondinne,
sjuch, dû bist tsjep; dyn eagen binne douwen.
16 Sjuch, dû bist tsjep, myn ljeafste, ja
hearlik; ek grienet ús bêd.
17 De bynten fen ús hûs binne
sederbeammen, ús biskotten binne
cypressen. [pag. 640]

HAEDSTIK 2.

1 Ik bin in roas fen Saron, in leelje fen ’e
lichten.
2 Lyk as in leelje twisken de toarnen, sà is
myn frjeondinne ûnder de dochters.
3 Lyk as in appelbeam ûnder de beammen
fen it wâld, sà is myn ljeafste ûnder de
soannen. Ik siet sa jerne yn syn skaed, en syn
frucht is de swietichheit fen myn forwilft.
4 Hy hat my yn it wynhús brocht, en syn
flage oer my wier de ljeafde.
5 O sterkje my mei druvekoeken, forkwik my
mei apels, hwent ik bin siik fen ljeafde.
6 Mocht syn lofterearm ûnder myn holle
lizze, mocht syn rjuchterearm him flije om
myn hals.
7 Ik biswar jimme, dochters fen Jeruzalem,
by de gazellen of by de jonge harten fen it
fjild, dat jimme de ljeafde net wekje noch
geande meitsje ear’t it hjarsels haget.
8 Hark, de stim fen myn ljeafste! Sjuch, dêr
is er, sjuch, dêr komt er, springende oer de
bergen, dounsjende oer de klingen.
9 Myn ljeafste liket in gazelle of in jong fen ’e
harten. Sjuch, dêr stiet er al efter ús mûrre,
kypjend troch it finster, blinkende troch
traeljes hinne.
10 Myn ljeafste bigjint, en seit tsjin my: Stean
op, myn frjeondinne, myn tsjeppe, en kom;
11 hwent sjuch, de winter is foarby, de
stjalprein is oer, hy is oerbettere;
12 de blommen komme to sjen yn it lân, it
wirdt de tiid fen sjongen, en it koeren fen ’e
toarteldou wirdt wer heard yn ús lân,
13 de figebeam kleuret fen de nije figen, en de
bloeijende wynranken rûke út ’en swietens;
stean op, myn frjeondinne, myn tsjeppe, en
kom.

14 Myn dou yn ’e kleauwen fen ’e rotsen, yn ’e skûl fen ’e klippen, lit my dyn oantlit sjen, lit my dyn stim hearre, hwent dyn stim is swietlûdich en dyn oantlit is ljeaflik.
15 Fang ús de foksen, de lytse foksen, dy’t de wyngerts forniele, en ús wyngerts steane yn ’e bloei.
16 Myn ljeafste is mines, en ik bin sines, dy’t dêr weidet yn ’e leeljes.
17 Ear’t de dei koel wirdt en de skaden flechtsje, kear om, myn ljeafste, wird in gazelle allyk of it jong fen ’e harten op ’e bergen fen ’e skieding.

HAEDSTIK 3.

1 To nacht op myn leger socht ik de biminde fen myn siele; ik socht him, mar koe him net fine.
2 Lit my den oereingean en de stêd trochswalkje, yn ’e strjitten en op ’e merken; ik wol siikje de beminde fen myn siele. Ik socht him, mar koe him net fine.
3 De wachters dy’t de stêd trochgeane troffen my. Hawwe jimme ek sjoen de biminde fen myn siele?
4 Méi wier ik hjarren foarby; dêr foun ik de biminde fen myn siele. Ik hâldde him fêst en wegere him gean to litten, oant ik him brocht hie yn it hûs fen ús mem, yn ’e binnenkeamer fen hjar dy’t my berne hat.
5 Ik biswar jimme, dochters fen Jeruzalem, by de gazellen of by de jonge harten fen it fjild, dat jimme de ljeafde net wekje noch geande meitsje ear’t it hjarsels haget.
6 Hwa is it dy’t dêr opkomt út ’e woastenije, pylders fen reek allyk, yn wolken fen mirre en wiereek, fen allerhanne keapmanne krûden?
7 Sjuch dat bêd, Salomo sines; sechstich helden steane deromhinne út ’e helden Israëls,
8 allegearre girde mei it swird, ûnderrjuchte ta de striid, elk foar oar it swird oan ’e heup, fen wegen de skrik fen de nachten.
9 De kening Salomo hat himsels in draechstoel makke fen it hout fen ’e Libanon;
10 syn stilen makke er fen silver, syn liningen fen goud, syn sit fen poarper, de binnenbiklaeijing fen syn rêch út ’e ljeafde fen ’e dochters fen Jeruzalem.
11 Gean út, jimme dochters fen Sion, en oanskôgje de kening Salomo, mei de kroan der’t syn mem him mei kroande de deis fen syn brilloft, en de deis dat syn herte him forblide. [pag. 641]

HAEDSTIK 4.

1 Sjuch, dû bist tsjep, myn frjeondinne, sjuch, dû bist tsjep; dyn eagen binne douwen, glânzgjend troch de wiele hinne; dyn hier is as in keppel geiten dy’t delweagje fen ’e bergen fen Gileäd.
2 Dyn tosken binne as in keppel skearde skiep dy’t opkomme út ’e waskdobbe, dy’t allegearre twielingen hawwe, en gjinien fen hjarren is geld.
3 Dyn lippen binne as in skarlekken lint, en dyn mûle is ljeaflik; dyn wangen binne as fearnen granaetappel, blierkjend troch de wiele hinne.
4 Dyn hals is as de toer fen David, boud ta in wapenhûs; dêr hingje tûzen greate skylden oan, allegearre skylden fen ’e helden.
5 Dyn beide boarsten binne as twa lammen, twielingen fen in gazelle, dy’t weidzje yn ’e leeljes.
6 Ear’t de dei koel wirdt en de skaden flechtsje, wol ik gean nei de berch fen ’e mirre en nei de hichte fen ’e wiereek.
7 Alles oan dy is tsjep, myn frjeondinne, en der is gjin skeel oan dy.
8 Kom mei my fen ’e Libanon, o breid, nou mei my fen ’e Libanon; sjuch del fen ’e top fen Amana, fen ’e top fen ’e Senir en de Hermon, út ’e wenningen fen ’e liuwen, fen ’e bergen fen ’e panters.
9 Dû hast my it hert ûntstellen, myn sister, o breid, dû hast my it hert ûntstellen mei ien fen dyn eagen, mei dat iene keatling om dyn hals.
10 Hwet is dyn minne hearlik, myn sister, o breid; hwet is dyn minne folle ealer as wyn, en de rook fen dyn salven as alle rûkende balsem.
11 Dyn lippen, o breid, drippe fen ’e hunichseam; hunich en môlke hastû ûnder de tonge, en de rook fen dyn klean is as de rook fen ’e Libanon.
12 Myn sister, o breid, dûbist in bisletten hôf, in bisletten welle, in forsegele fontein.
13 Dyn leaten binne in paradys fen granaetbeammen mei kostlike fruchten,

cyprusblommen mei nardus,

14 nardus en saffraen, kalmus en kaniel, mei allerhanne beammen fen wiereek, mirre en aloë, en alle hearlik rûkende krûderijen.

15 O fontein fen 'e hôven, saed fen libben wetter, dat fen 'e Libanon rint.

16 Wird wekker, Noardewyn, en kom, dû Sudewyn, waei troch myn hôf, dat syn balsemroken útfloeije meije. O mocht myn ljeafste komme ta syn hôf en ite fen syn kostlike fruchten.

HAEDSTIK 5.

1 Ik bin yn myn hôf kommen, myn sister, o breid, ik haw myn mirre plôke en myn krûderijen, ik haw iten fen myn skiven mei hunich, ik haw dronken fen myn wyn en myn môlke. Yt, frjeonen, drink, en wird dronken fen 'e minne.

2 Ik sliepte, mar myn hert wier wekker. Hark, dêr kloppet myn ljeafste: Doch my iepen, myn sister, myn frjeondinne, myn dou, myn forsleine; hwent myn holle sit ûnder de dauwe, myn hierlokken fol fen 'e drippende nacht.

3 Ik haw myn klean útlitsen, ho scoe ik se wer oantsjen? Ik haw myn foetten wosken, ho scoe ik se wer bismodzje?

4 Myn ljeafste stiek de hân troch it finster fen 'e doar, en myn yngewant rekke yn ûnstjûr om 'e wille fen him.

5 Ik gyng oerein om myn ljeafste iepen to dwaen, en myn hannen drôpen fen 'e mirre en myn fingers fen 'e floeijende mirre, delrinnend op 'e skoattels fen it slot.

6 Ik die myn ljeafste iepen; mar myn ljeafste wier der net mear, hy wier weiwirden. Do bijoech hjar myn siele, nei't er sà spritsen hie; ik socht him, mar koe him net fine, ik rôp oan him, mar hy die my gjin biskied.

7 De wachters dy't de stêd trochgeane troffen my, hja sloegen my, hja forwounen my; de wachters op 'e mûrren namen myn mantel fen my.

8 Ik biswar jimme, dochters fen Jeruzalem, as jimme myn ljeafste fine, hwet scille jimme him sizze? Dat ik siik bin fen ljeafde.

9 Hwet is dyn ljeafste mear as alle ljeafsten, o dû tsjepste fen 'e frouljue? Hwet is dyn ljeafste mear as alle ljeafsten, datstû ús sà biswarre moatst?

10 Myn ljeafste is blank en read, útblinkend boppe tsjien tûzen.

11 Syn holle is fen it fynste goud, ja klearebare goud; syn hiertûfen binne waeijende plommen, swart as in raef. [pag. 642]

12 Syn eagen binne as douwen by de wetterstreamen, hjar waskjend yn molke, sittend by in folle fiver.

13 Syn wangen binne in bêd fen balsem, banken fen rûkersgûd; syn lippen binne leeljes,drippend fen floeijende mirre.

14 Syn hannen binne gouden ringen, rounom biset mei chrysolyt; syn lea, it is in kinstwirk fen ivoar, forsiere mei saffieren.

15 Syn skonken binne moarmeren pylders, steande op klippen fen it fynste goud; syn stal is as de Libanon, sa rizich as de sederbeammen.

16 Syn forwilft is kleare swietichheit; en al hwet oan him is, is oer en oer bigearlik. Sa'n ien is myn ljeafste, ja sa'n ien is myn frjeon, o dochters fen Jeruzalem.

HAEDSTIK 6.

1 Hwer is dyn ljeafste hinnegien, o dû tsjepste fen 'e frouljue? Hwerhinne hat dyn ljeafste it oantlit keard, dat wy him mei dy siikje meije?

2 Myn ljeafste is delgien nei syn hôf, nei de balsembêdden, om to weidzjen yn 'e hôven, en om leelies ôf to ploaitsjen.

3 Ik bin myn ljeafste sines, en myn ljeafste is mines, dy't dêr weidet yn 'e leeljes.

4 Dû bist tsjep, myn frjeondinne, lyk as Tirza, ljeaflik as Jeruzalem, forskriklik as in wâld fen flagen.

5 Kear dyn eagen fen my ôf, hwent hja meitsje my oerstjûr; dyn hier is as in keppel geiten dy't by Gileäd delweagje.

6 Dyn tosken binne in keppel skiep mei lammen dy't út 'e waskdobbe opkomme, dy't allegearre twielingen hawwe en gjinien fen hjarren is geld.

7 Dyn wangen binne as fearnen granaetappel, blierkjend troch de wiele hinne.

8 Der binne sechstich keninginnen en tachtich bywiven, en de fammen is gjin tellen oan;

9 mar dy iene, dat is myn dou, myn

folsleine, de iennichste fen hjar mem, de útkarde fen dy't hjar berne hat. De dochters seagen hjar en priizgen hjar loksillich, de keninginnen en de bywiven hja loven hjar.
10 Hwa is it dy't dêr delsjucht as de dage, moai as de moanne, suver as de sinne, forskriklik as in wâld fen flagen?
11 Ik bin delgien nei it nutehôf, om de eagen to forklearjen oan 'e blossumknoppen fen 'e delling, om to sjen oft de wynstok útroun, de granaetappelbeammen útspruten.
12 Ear't ik it sels wist, hiestû my op 'e weinen fen myn folke foarst set.
13 Kom werom, kom werom, o Sulammith! Kom werom, kom werom, dat wy dy sjen meije. Hwet hawwe jimme oan Sulammith to sjen? Hwet fen 'e koardouns faeks fen Mahanaïm?

HAEDSTIK 7.

1 Hwet hastû in steatlike gong yn 'e skoen oan dyn foetten, dû dochter fen prinsen; dyn heupen weagje en weve as kostbere keatlingen, it wirk fen 'e hannen fen in kinstner.
2 Dyn naule is in roune romer, dêr't de wyn nea út ûntbrekt; dyn skirte is in heap weet, bistitsen mei leeljes.
3 Dyn beide boarsten binne as twa lammen, twielingen fen in gazelle.
4 Dyn hals is as de ivoaren toer; dyn eagen binne de fivers fen Hesbon, by de poarte Bath Rabbim; dyn noas is as de toer fen Libanon, dy't útsjucht op Damaskus.
5 Dyn holle op dy is as de Karmel, en de lokken fen dyn holle binne as poarper — in kening, fêstsittend yn strikken.
6 Hwet bistû tsjep, o lieafste, hwet bistû ljeaflik yn 'e wille.
7 Dyn feardich stal is in palmbeam allyk, en dyn boarsten druvetrossen.
8 Ik sei: Lit my yn 'e palmbeam klimme, lit my syn tûken gripe, dat de boarsten my wêze meije as trossen fen 'e wyngert, en de rook fen dyn noas as apels,
9 en dyn forwilft as de ealste wyn, dy't rjucht ta myn biminde giet, laevjende lippen en tonge.
10 Ik bin fen myn ljeafste, en syn forlangen is nei my.
11 Kom, myn ljeafste, lit ús útgean yn it fjild, lit ús fornachtsje op 'e doarpen;
12 lit ús yn 'e iere moarn nei de wynbergen sette, lit ús sjen oft de wynstok útrint, de blossumknoppen iepengeane, [pag. 643] de granaetappelbeammen bloeije. Dêr scil ik dy myn minne jaen.
13 De apels fen 'e minne rûke, en boppe ús doar hingje allerhanne kostlike fruchten, nije en oerjierske; o myn ljeafste, dy haw ik biwarre for dy.

HAEDSTIK 8.

1 Och, datstû my in broer wierst, drinkend oan ús memme boarsten. Foun ik dy bûtendoar, ik scoe dy patsje; den scoene hja my net forhune.
2 Ik scoe dy liede, ik scoe dy bringe yn it hûs fen ús mem, yn 'e binnenkeamer fen hjar dy't my berne hat; ik scoe dy drinke litte fen 'e wyn op krûden, en fen it sop fen myn granaetappels.
3 Mocht syn lofterearm ûnder myn holle lizze, mocht syn rjuchter earm him flije om myn hals.
4 Ik biswar jimme, dochters fen Jeruzalem, dat jimme de ljeafde net wekje noch geande meitsje ear't it hjar sels haget.
5 Hwa is it dy't dêr opkomt út 'e woastenije, lynjend op hjar ljeafste? Under de appelbeam haw ik dy wekker makke; dêr hat dyn mem dy krige yn 'e wéen, dêr hat dy krige yn 'e wéen hja dy't dy berne hat.
6 Set my ta in segel op dyn hert, ta in segel op dyn earm; hwent de ljeafde is sterk as de dea, de oerginst is hird as it grêf, hjar koallen binne gloeijende koallen, lôgen des Heare.
7 Wide wetters kinne dy ljeafde net dwêste, en rivieren hjar net fordrinke; al joech immen al it goed fen syn hûs for sok in ljeafde, forachtsje scoe men him, forachtsje.
8 Wy hawwe in jonge sister, dy't yette sûnder boarsten is; hwet scille wy oan ús sister dwaen de deis hwennear't hja frege wirdt?
9 Is hja in mûrre, wy scille der in silveren omgong op sette; en is hja in doar, wy scille se opklampe mei sederhouten latten.
10 Ik wier in mûrre, en myn boarsten wierne as toerren. Nou bin ik yn syn eagen as ien dy't

frede bringt.
11 Salomo hie in wyngert to Baäl Hamon. Hy forhierde dy wyngert oan ’e hoeders; in elk moast for de frucht dêrfen tûzen sikkel silver opbringe.
12 Myn wyngcrt, myn eigen, is foar myn oantlit; de tûzen sikkels binne for dy, o Salomo, en twahûndert for de hoeders fen syn frucht.
13 O dû dy’t wennest yn ’e hôven, de maten tinke om dyn stim; lit my dy hearre.
14 Kom dochs mei hasten, myn ljeafste, en wêz in gazelle allyk of as in jong fen ’e harten op ’e bergen fen ’e swietrook.

# DE PROFEET JESAJA.

HAEDSTIK 1.

1 It gesicht fen Jesaja, de soan fen Amos, dat er sjoen hat oer Juda en Jeruzalem, yn de dagen fen Uzzia, Jotham, Achas en Hiskia, keningen fen Juda.
2 Harkje, jimme himelen, en hâld it ear dernei, dû ierde, hwent de Heare sprekt: Ik haw bern greatbrocht en forhege, mar hja binne tsjin my opstien.
3 In okse ken syn eigener, en in ezel de krêbbe fen syn hear; mar Israël hat gjin kennis, myn folk bigrypt neat.
4 Wé dû sûndich folk, dû naesje swier fen ûngerjuchtichheit, sied fen kweadwaners, fordoarne bern! Hja hawwe de Heare forlitten, hja hawwe de Hillige Israëls forachte, hja hawwe Him de rêch takeard.
5 Hwerta scoene jimme langer slein wirde? Jimme scoene de ôffal nammersto greater meitsje. De hiele holle is sljucht, en it hiele hert is mêd;
6 fen ’e foetsoal ôf oan ’e holle ta is der neat gjin geefs oan: wounen en strimen en dragende swolmen, dy’t net útknypt binne noch forboun, noch forsêfte mei oalje.
7 Jimme lân, in wyldernis is it, jimme stêdden binne mei fjûr forbaernd, jimme eker, frjemden fortarre him yn jimme eigen bywêzen, in wyldernis is it, in omkearing suver troch frjemden. [pag. 644]
8 En de dochter Sions is oerbleaun as in skûle yn ’e wyngert, as in nachtskûl yn it komkommertún, as in bilegere stêd.
9 Byhwennear’t de Heare der hearskaren ús yette net in foech oerbliuwsel litten hie, as Sodom scoene wy wirden wêze, wy scoene Gomorra allyk west ha.
10 Hear it wird des Heare, jimme oersten fen Sodom; jow it ear nei de wet fen ús God, dû folk fen Gomorra.
11 Hwet haw Ik oan ’e mannichte fen jimme slachtoffers? seit de Heare; Ik bin de brânoffers fen jimme rammen en it fet fen ’e meste keallen mear as sêd, en haw gjin sin oan it bloed fen ’e bollen noch fen ’e lammen noch fen ’e bokken.
12 Hwennear’t jimme komme om myn oantlit to oanskôgjen, hwa hat soks easke fen jimme hân om myn foarhôven to forwâdzjen?
13 Bring net langer ljeagenjeften; it reekwirk is My in grouwel; de nije moannen en sabbatten, it útroppen fen ’e gearkomsten, Ik kin dy ûngerjuchtichheit en heechtiden net fordrage;
14 jimme nije moannen en jimme stelde heechtiden hatet myn siele, hja binne My in lêst, Ik bin der wirch fen se to dragen.
15 En hwennear’t jim jimme hannen útspriede, forbergje Ik myn eagen for jimme; allyksa hwennear’t jimme it gebet formannichfâldigje, hear Ik der net nei; jimme hannen binne fol bloed.
16 Waskje jimme, reinigje jimme, doch it tsjoede fen jimme dieden foar myn eagen wei, hâld op fen kwea to dwaen;
17 lear goed dwaen, siikje it rjucht, help de forwâdde, doch de wees rjucht, bipleitsje de saek fen ’e widdow.
18 Kom den en lit ús togearre rjuchtsje, seit de Heare: al wierne dyn sûnden as skarlekken, hja scille wyt wirde as snie; al wierne hja read as karmozyn, hja scille wirde as wite wol.
19 Byhwennear’t jimme hearre wolle, scille jimme it goede fen dit lân ite;
20 mar as jimme wegerje en tsjinwillich binne, den scille jimme fortard wirde troch it swird; hwent de mûle des Heare hat spritsen.
21 Ho is de trouwe stêd ta in hoer wirden! Hja

wier fol rjucht, gerjuchtichheit fornachte
deryn — en nou moardners.
22 Dyn silver is skom wirden, dyn wyn is
mongen mei wetter.
23 Dyn foarsten binne ôffalligen en maten fen
'e dieven, allegearre hâlde hja fen geskinken
en longerje op bileanningen; de wees dogge
hja gjin rjucht, en de pleitsaek fen 'e widdow
komt net foar hjar.
24 Dêrom sprekt de Heare, de Heare der
hearskaren, de Machtige Israëls: O wé! Ik scil
myn rjucht helje by myn tsjinstanners, Ik scil
My wreke oan myn fijannen.
25 En Ik scil myn hân tsjin dy keare, en Ik scil
dyn skom út 'e leage suverje, en Ik scil al dyn
tin weinimme.
26 En Ik scil dy wer rjuchters jaen as yn it
earstoan, en riedsljue as yn it bigjin. Dêrnei
scilstû neamd wirde stêd fen 'e
gerjuchtichheit, trouwe stêd.
27 Sion scil troch rjucht forlost wirde, en syn
weromkommenden troch gerjuchtichheit.
28 Mar de oertrêdders en de sûnders
allegearre meiinoar scille tobritsen wirde, en
dy't de Heare forlitte scille omkomme.
29 Hwent hja scille to skande wirde om 'e
wille fen 'e ikenbeammen dy't jimme bigeard
hawwe, en jimme scille read fen skamte wirde
om 'e wille fen 'e hôven dy't jimme for kar
nommen hawwe.
30 Hwent jimme scille wêze as in ikenbeam
hwaens blêd ôffalt, en as in hôf dat gjin wetter
hat.
31 En de sterke scil wêze ta flaeks en syn wirk
ta in sprankel, en hja scille togearre opbaerne,
en der scil gjin dwêster wêze.

HAEDSTIK 2.

1 It wird dat Jesaja, de soan fen Amos, sjoen
hat oer Juda en Jeruzalem.
2 En it scil barre yn it lêst oan fen 'e dagen
dat de berch fen it hûs des Heare steld wêze
scil op 'e top fen 'e bergen, en dat er forhege
wirde scil boppe de hichten, en alle heidenen
scille nei him tastreame.
3 En forskate folken scille hinnegean en
sizze: Kom, lit ús optsjen nei de berch des
Heare, nei it hûs fen 'e God Jakobs, dat Er ús
leare mei fen syn wegen en dat wy wannelje
meije yn syn paden; [pag. 645] hwent fen Sion scil
de wet útgean, en des Heare wird fen
Jeruzalem.
4 En Hy scil rjuchtsje ûnder de heidenen en
biskiede twisken forskate folken, en hja scille
hjar swirden smeije ta ploechizers en hjar
spearen ta sichten; gjin folk scil it swird
opheevje tsjin in oar folk, en hja scille de
oarloch net mear leare.
5 Kom, dû hûs fen Jakob, en lit ús wannelje
yn it ljocht des Heare.
6 Hwent Jo hawwe jins folk, it hûs fen Jakob,
forstjitten; hwent hja binne fol fen 'e
wiersizzerij út it Easten en fen 'e tsjoenderij as
by de Filistinen, en mei de bern fen 'e
frjemden dogge hja keapmanskip.
7 En hjar lân is fol silver en goud, en hjar
skatten komt gjin ein fen; hjar lân is ek fol
hynders, en hjar weinen komt gjin ein fen.
8 Ja, hjar lân is fol ôfgoaden, foar it wirk fen
hjar hannen bûge hja hjar del, foar itjinge dat
hjar fingers makke hawwe.
9 Sa bûcht de mindere man him, en
fornederet him de hegerein — forjow it
hjarren net.
10 Gean yn 'e rotsstien en forbergje dy yn it
stof, fen wegen de skrik des Heare en om 'e
hearlikheit fen syn majesteit.
11 De hege eagen fen 'e minsken scille
fornedere wirde, en de heechheit fen 'e
mannen scil delbûgd wirde, en de Heare
allinne scil dy deis forheven wêze.
12 Hwent de dei fen 'e Heare der hearskaren
scil wêze tsjin al it heechmoedige en hege, en
tsjin al it forhevene, dat it fornedere wirde
mei;
13 en tsjin alle hege en forheven
sederbeammen fen 'e Libanon, en tsjin alle
ikenbeammen fen Bazan;
14 en tsjin alle hege bergen, en tsjin alle
forhevene hichten;
15 en tsjin alle hege toer, en tsjin alle fêste
mûrre;
16 en tsjin alle skippen fen Tarsis, en tsjin alle
kostber wirk.
17 En de heechheit fen 'e minske scil bûgd en
de greatskens fen 'e mannen scil fornedere
wirde, en de Heare allinne scil dy deis
forheven wêze.
18 En de ôfgoaden scille elk foar oar to neate
gean.

19 Den scille hja flechtsje yn ’e spelonken fen
’e rotsen en yn ’e hoalen fen ’e ierde, fen
wegen de skrik des Heare en om ’e hearlikheit
fen syn majesteit, hwennear’t Hy Him opjaen
scil om de ierde to ûntheisterjen.
20 Dy deis scil de minske syn silveren
ôfgoaden en syn gouden ôfgoaden, dy’t er
him makke hie om der foar to bûgen,
weismite foar de molwrotten en de
flearmûzen;
21 dat er yn ’e rotsspjalten en yn ’e
stienkleauwen krûpe mei, fen wegen de skrik
des Heare en om ’e hearlikheit fen syn
majesteit, hwennear’t Hy Him opjaen scil om
de ierde to ûntheisterjen.
22 Lit de minske den wêze, hwaens siken yn
syn noas binne; hwent hweryn is er to
achtenearjen?

HAEDSTIK 3.

1 Hwent sjuch, de Heare, de Heare der
hearskaren, scil út Jeruzalem en út Juda
weinimme de stôk en de stêf: alle stôk fen
brea en alle stôk fen wetter;
2 de helt en de kriichsman, de rjuchter en de
profeet en de wiersizzer en de âldste;
3 de oerste fen fyftich en de oansjenlike en
de riedsman, en de kindige wirkmaster, en de
tûke biswarder.
4 En Ik scil jonges stelle ta hjar foarsten, en
bern scille oer hjar hearskje.
5 En it folk scil opkringe, de iene tsjin de
oare en in elk tsjin syn neiste; de jonge scil de
âldman, de forachte de achtbere útdaegje.
6 Immen scil syn broer oantaeste yn it hûs
fen hjar heit, sizzende: Dû hast in mantel, wêz
ús ta in oerste, lit dizze púnheap dochs ûnder
dyn hoede wêze;
7 mar de broer scil dy deis útroppe en sizze:
Ik kin gjin hielmaster wêze, en ik haw gjin
brea en gjin mantel yn ’e hûs; set my net ta in
oerste fen it folk.
8 Ja, Jeruzalem wankelet en Juda falt, hwent
hjar tonge en hjar dieden binne tsjin de
Heare, om de eagen fen syn hearlikheit to
forbitterjen.
9 It wêzen fen hjar oantlit tsjûget tsjin hjar,
en hjar sûnden sprekke hja frijmoedich út lyk
as Sodom, hja hâlde neat binefter. Wé hjar
siele, hwent hja dogge hjarselme kwea. [pag. 646]
10 Siz de rjuchtfeardige dat it him goed gean
scil, hwent hja scille de frucht fen hjar wirken
ite.
11 Wé de goddeleaze! him scil it kwea ôfgean,
hwent hy scil it lean fen syn hannen barre.
12 De driuwers fen myn folk binne bern, en
frouljue hearskje der oer. O myn folk! dyn
lieders binne forlieders, en de wei fen dyn
paden hawwe hja omwrot.
13 De Heare giet oerein om to pleitsjen, en
Hy stiet om de folken to oardieljen.
14 De Heare giet yn ’e pleit mei de âldsten fen
syn folk en hjar foarsten. Ja, jimme hawwe
dizze wyngert ôfweide, de rôf fen ’e earme is
yn jimme huzen.
15 Hwet skeelt jimme, dat jim myn folk sa
forwâdzje en it oantlit fen ’e earmen tomealle?
sprekt de Heare, de Heare der hearskaren.
16 Fierder seit de Heare: Om’t de dochters
fen Sion greatsk binne, en derhinne tuge mei
útritsen hals, en lokje mei de eagen, al geande
en tripkjende derhinne tuge, en rinkelje mei
hjar foetringen,
17 dêrom scil de Heare de hollekrún fen Sions
dochters skurf skeare, en de Heare scil hjarren
de skamte ûntbleatsje.
18 Dy deis scil de Heare weinimme de sierlike
foetringen en de hierbannen en de moantsjes,
19 de earringen en de earmbannen en de
wielen,
20 de holledoeken en de foetkeatlinkjes en de
milbannen, en de rûkersfleskes en de
tsjoendersmiddels,
21 de fingerringen en de noasringen,
22 de pronkklean en de mantels en de
omslachdoeken en de taskes,
23 de hânspegels en it fine linnen en de
mûtsen en de sjalen.
24 Den scil it wêze yn sté fen swietrook stank,
en yn sté fen in girle in tou, en yn sté fen
hierfrissels in keale holle, en yn sté fen
pronkklean in roudoek, ja forskroeide lea yn
sté fen tsjeppens.
25 Dyn mânljue scille troch it swird salle en
dyn helten yn ’e striid.
26 En hjar poarten scille kleije en rouwe, en
útskodde scil hja oer de ierde fitte.

HAEDSTIK 4.

1 En dy deis scille saun frouljue ien man

oantaeste, sizzende: Us eigen brea scille wy ite, en ús eigen klean scille wy drage, lit ús allinne nei jou namme neamd wirde; nim ús skande fen ús.
2 Dyselde deis scil de sprút des Heare ta sieraed en ta hearlikheit wêze, en de frucht fen ’e ierde ta rom en ta forsiering dyjingen dy’t ûntkommen binne yn Israël.
3 En it scil barre dat de oerbleaune yn Sion en de oerlittene yn Jeruzalem hillich neamd wirde scil, in elk dy’t opskreaun is for it libben to Jeruzalem:
4 hwennear’t de Heare de ûnreinheit fen Sions dochters ôfwosken en de bloedskilden fen Jeruzalem út syn formidden spield hawwe scil, troch de Geast fen it oardiel en troch de Geast fen ’e lottering.
5 Den scil de Heare oer alle wenning fen ’e berch Sion en oer syn gearkomsten in wolk skeppe by dei, en reek mei de glâns fen in lôgjend fjûr to nacht; hwent oer alles hwet hearlik is scil in hoede wêze.
6 En der scil in hut wêze ta skaed oerdeis for de hjitte, en ta in taflecht en in skûl for it ûnwaer en for de stjalprein.

HAEDSTIK 5.

1 Nou wol ik sjonge fen myn ljeafste, it liet fen myn ljeafste op syn wyngert. Myn ljeafste hat in wyngert op in fruchtbere hichte.
2 En hy hat him ôffrede, en suvere fen stiennen, en biplante mei eale wynstokken, en hy hat der midden yn in toer set, en der ek in parskûpe yn úthoud; en hy forwachte dat er druven foartbringe scoe, mar hy hat wyldwreid foartbrocht.
3 Nou den, jimme ynwenners fen Jeruzalem en jimme mannen fen Juda, rjuchtsje dochs twisken My en myn wyngert.
4 Hwet is der mear to dwaen oan myn wyngert, dat Ik der net oan dien haw? Hwerom hat er wyldwreid foartbrocht, wylst Ik forwachte dat er druven foartbringe scoe?
5 Nou den, Ik wol jimme forkindigje hwet Ik myn wyngert dwaen scil: Ik scil [pag. 647] syn freding weinimme, dat er ôfweide wirde mei; Ik scil syn mûrre ôfbrekke, dat er platwâdde wirde mei;
6 en Ik scil him ta in wyldernis meitsje, hy scil net snoeid noch omhakke wirde, mar tiksels en toarnen scille him oerwreidzje; en Ik scil de wolken gebiede dat hja der gjin rein op reine.
7 Hwent de wyngert fen ’e Heare der hearskaren is it hûs Israël, en de mannen fen Juda binne syn lusthôf, en Hy hat wachte op rjucht, mar sjuch, it wier ûnrjucht, op goed biwâld, mar sjuch, it wier bloedbiwâld.
8 Wé dyjingen dy’t hûs oan hûs lûke, eker by eker helje, oant der gjin sté mear oer is en jimme it lân allinnich ynhawwe.
9 Yn myn earen hat de Heare der hearskaren spritsen: Wiswier, withofolle huzen scille ta in pûnfal wirde, de greate en de prachtige sûnder biwenner.
10 Hwent tsjien moargen wyngert scil mar ien fet wyn jaen, en in mudde sied scil mar tsjien kop nôt jaen.
11 Wé dyjingen dy’t der bytiid ôfgeande, yn ’e iere moarn de sterke drank neijeije, dy’t opbliuwe oan ’e moarnskimer ta, oant hja hetsich wirden binne fen ’e wyn.
12 Siter en harp, tromme en fluit en wyn hawwe sokken wol op hjar gastmielen, mar de dieden des Heare slane hja gjin acht, en it wirk fen syn hannen sjugge hja net.
13 Dêrom scil myn folk yn ballingskip reitsje fen wegen syn ûnforstân; en syn oansjenliken scille honger lije, en hjar mannichte scil forsmachtsje fen ’e toarst.
14 Dêrom hat de hel de kiel wiid iependien en de mûle iepenspalke bûten roai, en dêr sinkt hjar hearlikheit yn wei, en hjar gewoel en hjar lûdroftichheit en dy’t yn hjar mâltjirget.
15 Den moat de mindere man him bûge, en de hegerein wirdt fornedere, en de eagen fen ’e heechmoedigen wirde fornedere.
16 Mar de Heare der hearskaren scil heech wêze troch it rjucht, en de hillige God scil Himsels hilligje troch gerjuchtichheit.
17 En de lammen scille weidzje neffens âlderwenst, en de omswalkers scille de púnfallen fen ’e riken ôfgerskje.
18 Wé dyjingen dy’t de ûngerjuchtichheit oanlûke mei koarden fen ljeagen, en de sûnde as mei sterke hynstestringen;
19 dy’t dêr sizze: Lit Him oanmeitsje, lit Him syn wirk mei hasten dwaen, dat wy it sjen meije; ja lit de rie fen Israëls Hillige tichtoan

wêze en komme, dat wy him neigean meije.
20 Wé dyjingen dy't it kweade goed neame en
it goede kwea, dy tsjusternis ta ljocht meitsje
en ljocht ta tsjusternis, dy't it bittere ta swiet
meitsje en it swiete ta bitterheit.
21 Wé dyjingen dy't yn eigen eagen wiis
binne en hjarsels forstannich achtsje.
22 Wé dyjingen dy't helten binne om wyn to
drinken, en dy't hiele ljue binne om sterke
drank to mingen;
23 dy't de goddeleaze rjuchtfeardigje om in
geskink, en de rjuchtfeardige syn rjucht
ûntkeare.
24 Dêrom, lyk as de tonge fen it fjûr de
stoppel fortart en it hea toskronfelet yn 'e
lôge, sa scil hjar woartel formôgje en hjar
blossum opstouwe as stof, om't hja de wet fen
'e Heare der hearskaren forwirpen hawwe en
it wird fen Israëls Hillige forachte.
25 Dêrom is de grime des Heare oplôge tsjin
syn folk, en Hy hat syn hân tsjin hjar útstitsen,
en Hy hat se slein, dat de bergen skodden en
hjar deade lichemen dridze allyk wirden
binne midden op 'e strjitten. Mei dat al is syn
grime lykwols net bikommen, mar syn hân
bliuwt yette útstitsen.
26 En Hy scil in flage opstekke for de
heidenen om fierrens, en Hy scil hjar fluitsje
fen 'e einen fen it ierdryk; en sjuch, mei feart,
ja mei foarsje komme hja oan.
27 Gjin wirge en gjin stroffeljende is der
ûnder hjarren, gjinien slommet of sliept, en de
girle om hjar mil giet net los en de fiter fen
hjar skoen skoert net stikken.
28 Hjar pylken binne skerp, en al hjar bôgen
steane to span; de hoegen fen hjar hynders
binne in rotsstien allyk, en hjar tsjillen binne
in twirjende stoarm allyk.
29 Hjar brinzgjen is as it lûd fen in liuwinne,
as jonge liuwen brinzgje hja, en gromjend
gripe hja de bút en tôgje dy foart, en in rêdder
is der net. [pag. 648]
30 Mar it scil dy deis oer hjar bolderje as it
bolderjen fen 'e sé; den scil der nei de ierde
sjoen wirde, en sjuch, it scil tsjusternis en
eangstme wêze, en it ljocht scil fortsjustere
wirde fen wegen de dampen.

HAEDSTIK 6.

1 Yn it jier dat de kening Uzzia stoar, seach
ik de Heare, sittende op in hege en forheven
troan, en syn seamen foljende de timpel.
2 Searafs stiene boppe Him, allegearre hiene
seis wjukken: mei twa biditsen hja it oantlit,
en mei twa biditsen hja de foetten, en mei twa
fleagen hja.
3 En de iene rôp ta de oare, en sei: Hillich,
hillich, hillich is de Heare der hearskaren, de
hiele ierde is fol fen syn hearlikheit.
4 En de grounfêsten fen 'e drompels
skodden fen hjar lûd gerop, en it hûs waerd
folle mei reek.
5 Do sei ik: Wé my, hwent ik forgean, om't ik
in man mei ûnreine lippen bin, en wenje mids
in folk mei ûnreine lippen; hwent myn eagen
hawwe de Kening, de Heare der hearskaren,
oanskôge.
6 Mar ien fen 'e searafs fleach nei my ta, en
hy hie in gleone koal yn 'e hân, dy't er mei de
tange fen it alter nommen hie.
7 En hy roerde myn mûle dêrmei oan, en sei:
Sjuch, dit hat dyn lippen oanroerd; sa is dyn
skild fen dy nommen en dyn sûnde forsoend.
8 Dêrnei hearde ik de stim des Heare,
sizzende: Hwa scil Ik stjûre, en hwa scil ús
boade wêze? En ik sei: Sjuch, hjir bin ik, stjûr
my út.
9 Do sei Er: Gean hinne en siz tsjin dit folk:
Harkje jimme bêst, mar forstean net, en sjuch
op 'en skerpsten, mar merk net op.
10 Meitsje it hert fen dit folk tsjok, en meitsje
hjar earen swier, en slút hjar eagen; dat hja
net sjen meije mei hjar eagen, noch mei hjar
earen hearre, noch mei hjar hert forstean,
noch hjar bikeare en genêzen wirde.
11 Do sei ik: Oant holang ta, Heare? En Hy
sei: Oant de stêdden forwoast wêze scille dat
der gjin biwenner mear yn is, en de huzen dat
der gjin minske mear yn is, en it lân fornield
wêze scil ta in wyldernis,
12 en de Heare de minsken fier foartdien
hawwe scil, en de forlittenheit great wêze scil
yn it tichtste fen it lân.
13 En as der mar in tsjienden mear yn oer is,
den scil dat sels der yette wêze om ôfweide to
wirden; mar lyk as fen de ikenbeam en de
terpentynbeam by it omkapjen yette in stobbe
oerbliuwt, sa scil it hillich sied syn stobbe
wêze.

HAEDSTIK 7.
1 It barde nou yn ’e dagen fen Achas, de soan fen Jotham, de soan fen Uzzia, de kening fen Juda, dat Rezin, de kening fen Aram, mei Pekah, de soan fen Remalia, de kening fen Israël, opteach nei Jeruzalem om der tsjin to oarlogjen; mar hy koe de striid dertsjin net winne.
2 Do’t it hûs fen David de boade krige: De Arameërs binne op Efraïm delstritsen, do trille him it hert en it hert fen syn folk, lyk as de beammen fen it wâld trilje yn ’e wyn.
3 Mar de Heare sei tsjin Jesaja: Tsjuch dochs út, dû en dyn soan Sjeär Jasjoeb, Achas yn ’e miette, nei it ein fen ’e wetterlieding fen de boppeste fiver, oan’e hege wei fen it Blekersfjild;
4 en siz tsjin him: Nim dy to wacht en wêz rêstich, eangje net en lit dyn hert net weak wirde fen wegen dy beide rikjende stikken brânhout, fen wegen de lôgjende grime fen Rezin en de Arameërs en de soan fen Remalia,
5 om’t de Arameër kwea tsjin dy bilein hat mei Efraïm en de soan fen Remalia, sizzende:
6 Lit ús optsjen tsjin Juda, en it lêst oandwaen, en it oermasterje, en de soan fen Tabeël der kening oer meitsje.
7 Sa seit de Heare Heare: It scil net bistean en it scil net barre.
8 Hwent Damaskus is it haed fen Aram, en Rezin it haed fen Damaskus, en binnen fiif en sechstich jier scil Efraïm forbritsen wirde dat it gjin folk mear is;
9 en it haed fen Efraïm is Samaria, en it haed fen Samaria is de soan fen Remalia. Byhwennear’t jimme net leauwe, wiswier, jimme scille net bifêstige wirde.
10 En de Heare spriek fierder ta Achas, sizzende: [pag. 649]
11 Easkje dy in teiken fen ’e Heare, dyn God; easkje ûnder yn ’e djipte of easkje boppe út ’e hichte.
12 Mar Achas sei: Ik scil it net easkje en ik scil de Heare net forsiikje.
13 Do sei er: Hear nou dôch ris oan, dû hûs fen David; is it jimme to min, minsken ôf to mêdzjen, dat jimme myn God ek yette ôfmêdzje?
14 Dêrom scil de Heare jimme sels in teiken jaen: sjuch, de faem scil swier wirde, en hja scil in soan bernje, en syn namme neame Immanuël.
15 Reamme en hunich scil er ite, oant er wit to forwerpen it tsjoede en to kiezen it goede.
16 Hwent ear’t dat jonkje wit to forwerpen it tsjoede en to kiezen it goede, scil it lân, hwaens beide keningen dû eangest, forlitten wêze.
17 De Heare scil oer dy en oer dyn folk en oer dyn heite hûs dagen komme litte, sa’t der gjin kommen binne sûnt de dei dat Efraïm ôffoel fen Juda: de kening fen Assyrië.
18 En dy deis scil it barre dat de Heare de miggen fluitsje scil dy’t oan it ein fen ’e rivieren fen Egypte binne, en de bijen dy’t yn it lân fen Assur binne.
19 En hja scille komme, en hja scille allegearre delstrike yn ’e woaste dellingen, en yn ’e spjalten fen ’e rotsen, en yn alle toarnbosken, en op alle tierige greiden.
20 Dy deis scil de Heare mei in skearmes, hierd oan ’e oare kant de rivier, mei de kening fen Assyrië, ôfskeare de holle en it hier fen ’e foetten, ja it scil it bird ek skjin weinimme.
21 En it scil dy deis barre dat alle man in jonge kou hâlde scil en in pear skiep,
22 en it scil barre dat er fen wegen de oerfloedige môlke dy’t hja jowe, reamme ite scil; ja in elk dy’t oerbleaun is yn it lân scil reamme en hunich ite.
23 En dyselde deis scil it barre dat alle sté dêr tûzen wynstokken stien hawwe fen tûzen silverlingen, for de toarnen en de tisters wêze scil.
24 Mei pylk en bôge scil men dêr yn op moatte, hwent it hiele lân scil toarnen en tisters wêze.
25 En allyksa al it bercheftich lân, dat omhakke wirdt mei houwielen: dêr scil men sels net komme út eangstme for de toarnen en de tisters, mar men scil it brûke om it fé der yn to jeijen en om it forwâdzje to litten fen ’e skiep.

HAEDSTIK 8.
1 Fierder sei de Heare tsjin my: Nim dy in great skriuwboerd, en skriuw dêrop mei minske grif: Hastige rôf rappe bút.
2 En Ik wol My twa bitroude tsjûgen nimme: Uria, de preester, en Sacharia, de soan fen

Jeberechja.
3 En ik kaem ta de profetesse; dy waerd swier en berne in soan, en de Heare sei tsjin my: Neam syn namme Hastige rôf rappe bút.
4 Hwent ear't dit jonkje heit of mem sizze kin, scille hja de rykdom fen Damaskus en de bút fen Samaria foar it oantlit fen 'e kening fen Assur bringe.
5 En de Heare spriek yette fierder ta my, sizzende:
6 Om't dit folk forachtet de wetters fen Siloäh, dy't der sêftkes hinne sljurkje, en hja wiis binne mei Rezin en de soan fen Remalia,
7 dêrom, sjuch, scil de Heare oer hjar komme litte dy sterke en geweldige wetters fen 'e rivier, de kening fen Assyrië en al syn hearlikheit, en hy scil ta al syn bêddingen útsette en oer al syn wâllen hinnegean,
8 en hy scil him op Juda stoarte, hy scil der yn op streame en der oer hinne tsjen; hy scil it oan 'e hals ta komme, en syn wiid spriedende wjukken scille bidekke de breedte fen dyn lân, o Immanuël!
9 Keppelje gear, jimme folken, en wird tobritsen; hâld allegearre it ear der nei, jimme fiere lannen, ris jimme út en wird tobritsen, ris jimme út en wird tobritsen.
10 Biliz in ried en hy scil to neate dien wirde, sprek in wird en it scil net bistean; hwent mei ús is God.
11 Hwent sà hat de Heare tsjin my sein, do't syn hân my griep en do't Er my formoanne net to wanneljen op 'e wei fen dit folk, sizzende:
12 Neam net in gearspanning al hwet dit folk in gearspanning neamt, en freezje net hwet hja freezje en wêz net forfeard.
13 De Heare der hearskaren, dy scille jimme hilligje, en Hy scil jimme freze wêze en Hy jimme forfeardens.
14 Den scil Er ta in hillichdom wêze, [pag. 650] mar ta in stien fen oanstjit en ta in rots fen stroffeling de beide huzen fen Israël, ta in strûp en ta in net de ynwenners fen Jeruzalem.
15 En mannichten fen hjarren scille stroffelje en falle en tobritsen wirde, en mannichten scille bistrûpt en finzen wirde.
16 Byn it tsjûgenis ta, forsegelje de wet yn myn learlingen.
17 En ik scil de Heare forwachtsje, dy't syn oantlit forberget for it hûs fen Jakob, en op Him scil ik hoopje.
18 Sjuch, ik en de bern dy't de Heare my jown hat, wy binne ta teikens en ta wûnders yn Israël, fen 'e Heare der hearskaren dy't wennet op 'e berch Sion.
19 En as hja tsjin jimme sizze: Bifreegje de divelbanners en wiersizzers, dy't dêr piipje en binnenmûls mompelje — scil in folk syn God net bifreegje? Scil men yn it sté fen 'e libbenen de deaden bifreegje?
20 Ta de wet en ta it tsjûgenis! Byhwennear't hja net sprekke neffens dat wird, wiswier hja scille gjin dage hawwe.
21 En hja scille troch it lân swalkje, biswierre en hongerich; en it scil barre hwennear't hja honger hawwe, den scille hja wyld fen grime wirde en flokke op hjar kening en hjar God; en hja scille nei boppen sjen,
22 en allyksa de ierde skôgje, en sjuch, it scil dêr binearing en tsjusternis wêze, foartdreaunen dat hja binne mids neare nacht en donkerheit.
23 Hwent it scil net langer tsjuster wêze, dêr't nou binearing is: yn 'e earste tiid hat Er it lân fen Sebulon en it lân fen Naftali yn 'e forachting brocht, en yn 'e lêste tiid scil Er it hearlik meitsje op 'e wei nei de sé, oan 'e oare kant de Jordaen, yn 'e lânsdouwe fen 'e heidenen.

HAEDSTIK 9.

1 It folk dat yn 'e tsjusternis wannelet, hat in great ljocht sjoen; dyjingen dy't wenje yn it lân fen it skaed fen 'e dea, ljocht glânzget oer hjarren.
2 Jo hawwe dit folk formannichfâldige, Jo hawwe syn blydskip greatmakke; hja binne bliid foar jins oantlit, lyk as men yen forblidet yn 'e rispinge, lyk as men jubelet by it dielen fen 'e bút.
3 Hwent it jok dat hjar kniep en de stôk op hjar skouders en de roede fen hjar driuwer, dy hawwe Jo tobritsen, lyk as de deis fen Midian.
4 Hwent alle kriichsmansskoech dy't droanend oer de ierde stampt, en de klean dy't yn it bloed birôlle binne, ta brânje scille hja wêze, ta spize for it fjûr.
5 Hwent in bern is ús berne, in soan is ús

jown, en de hearskippij is op syn skouder; en hja neame syn namme Wûnderlik, Ried, Sterke God, Heit fen 'e ivichheit, Fredefoarst.
6 Syn hearskippij scil great wêze en syn frede scil gjin ein fen komme op 'e troan fen David en oer syn keninkryk, om it to bifêstigjen en to sterkjen troch oardiel en troch gerjuchtichheit, fen nou ôf oant yn ivichheit ta. De iver fen 'e Heare der hearskaren scil dat dwaen.
7 De Heare stjûrt in wird yn Jakob, en it scil delkomme yn Israël;
8 en it hiele folk scil it gewaerwirde, Efraïm en de biwenner fen Samaria, dy't yn heechmoed en greatskens fen it herte sizze:
9 De tichelstien is stikken fallen, mar mei houde stien scille wy op 'e nij bouwe; de wylde figebeammen binne omkappe, mar sederen beammen scille wy yn hjar plak sette.
10 Hwent de Heare scil de tsjinstanners ûnder Rezin de oerhân oer hjar jaen, en hjar fijannen scil Er opstokelje,
11 de Arameërs fen foaren en de Filistinen fen efteren, dat hja Israël opite kinne mei de folle mûle. Mei dat al is syn grime lykwols net bikommen, mar syn hân bliuwt yette útstitsen.
12 Hwent dit folk keart him net ta dyjinge dy't it slacht, en de Heare der hearskaren siikje hja net.
13 Dêrom scil de Heare fen Israël ôfhouwe de kop en de stirt, de palm en de reid, op ien dei.
14 De âldste en oansjenlike, dat is de kop, en de profeet dy't ljeagen leart, dat is de stirt.
15 En de lieders fen dit folk binne forlieders, en dy't hjar fen hjarren liede litte, rinne yn it fordjer.
16 Dêrom scil de Heare Him net forbliidzje om hjar jongfeinten, en oer hjar wezen en hjar widdowen scil Er Him [pag. 651] net erbarmje, hwent it binne allegearre meiinoar oerdwealskerts en kweadwaners, en in elkums mûle sprekt dwaesheit. Mei dat al is syn grime lykwols net bikommen, mar syn hân bliuwt yette útstitsen.
17 Hwent de goddeleasheit baernt as fjûr, hja fortart toarnen en tisters, en stekt de tichte tûken fen it wâld yn 'e brân, dat hja opgeane yn pylders fen reek.
18 Fen wegen de grammoedichheit fen 'e Heare der hearskaren stiet it lân yn 'e swarte lôge, en it folk is spize for it fjûr allyk; de iene sparret de oare net.
19 Hja gripe to rjuchter hân en hawwe honger, hja bite to lofter hân en wirde dochs net sêd; hja ite in elk it flêsk fen syn earm,
20 Manasse Efraïm en Efraïm Manasse, en dy togearre binne tsjin Juda. Mei dat al is syn grime lykwols net bikommen, mar syn hân bliuwt yette útstitsen.

HAEDSTIK 10.

1 Wé dyjingen dy't ûnrjuchtfeardige ynsettingen ynsette, en de skriuwers dy't iverich moeite foarskriuwe,
2 om de earmen by it rjucht wei to kearen, en om it rjucht fen 'e ellindigen fen myn folk to rôvjen, dat de widdowen hjar bút wirde en dat hja de wezen útplonderje meije.
3 Mar hwet scille jimme dwaen de deis fen 'e bisiking en fen 'e forwoasting, dy't fen fierren komme scil? Ta hwa scille jimme flechtsje om help, en hwer scille jimme jim hearlikheit litte?
4 Hwet scil der den oars oerbliuwe as yen to bûgen ûnder de finzenen en to fallen ûnder de forsleinen? Mei dat al is syn grime lykwols net bikommen, mar syn hân bliuwt yette útstitsen.
5 Wé de Assyriër, de roede fen myn grime en in stôk is er — yn hjar hân leit myn grammoedichheit.
6 Ik scil him stjûre tsjin in oerdwealske naesje, en Ik scil him bistel jaen tsjin it folk fen myn grammoedichheit, om rôf gear to heljen en bút byinoar to plonderjen, en om it forwâdzje to litten lyk as de dridze fen 'e strjitten.
7 Wisse, hy mient it sa net en syn hert tinkt sa net, mar fordylgjen is it hwet er yn it sin hat en it útroegjen fen net to min folken.
8 Hwent hy seit: Binne myn foarsten allegearre gjin keningen?
9 Is it Kalno net gien lyk as Karkemis, Hamath net lyk as Arpad, Samaria net lyk as Damaskus?
10 Lyk as myn hân de keninkriken fen 'e ôfgoaden foun hat, alhowol't hjar sniene bylden sterker wierne as dy fen Jeruzalem en fen Samaria,

11 scoe ik itselde dat ik Samaria en syn ôfgoaden dien haw, net dwaen kinne mei Jeruzalem en mei syn ôfgoaden?
12 Mar it scil barre hwennear't de Heare al syn wirk op 'e berch Sion en to Jeruzalem foltôge hat, dat Ik mei bisiking komme scil oer de frucht fen it greatske hert fen Assyrië's kening, en oer de preal fen syn hege eagen.
13 Hwent hy hat sein: Troch de krêft fen myn hân haw ik it dien en troch myn wysheit, hwent ik bin forstannich; en ik haw de grinsstiennen fen 'e folken meinommen, en hjar foarrieden plondere, en as in geweldige de biwenners yn 'e djipte staet.
14 En myn hân hat de rykdom fen 'e folken foun as in fûgelnêst, en ik haw it hiele ierdryk byinoarfandele lyk as men forlitten aeijen opfandelet, en der wier gjinien dy't in wjuk forweegde of in bek iependie of pipe.
15 Scil de bile hjar biromje tsjin him dy't der mei kappet? Scil de seage opsprekke tsjin him dy't hjar lûkt? Lyk as scoe in stêf swaeije dyjingen dy't him optille! Lyk as scoe in stôk optille hwa't mear is as hout!
16 Dêrom scil de Heare, de Heare der hearskaren, ûnder syn glânzigen in tarring stjûre, en ûnder syn hearlikheit scil Er de brân útslaen litte as in brân fen fjûr.
17 En it ljocht fen Israël scil ta in fjûr wêze, en syn Hillige ta in lôge, en dy scil syn tisters en syn toarnen yn 'e brân stekke en fortarre op ien dei.
18 Ek scil Er fortarre de hearlikheit fen syn wâld en fen syn hôven, fen 'e siel ôf oan it flêsk ta, dat it wêze mei lyk as hwennear't in sike útkwynt.
19 En de oerbleaune beammen fen syn wâld scille to tellen wêze, ja in jonge scoe se opskriuwe kinne. [pag. 652]
20 En it scil dy deis barre dat it oerbliuwsel fen Israël en de ûntkommenen fen it hûs fen Jakob net mear steune scille op him dy't hjar slein hat, mar hja scille steune op 'e Heare, de Hillige Israëls, yn oprjuchtens.
21 It oerbliuwsel scil weromkomme, it oerbliuwsel fen Jakob scil weromkomme ta de sterke God.
22 Hwent al scil dyn folk, o Israël, wêze as it sân fen 'e sé, dochs scil der mar in oerbliuwsel fen weromkomme. De fordylging is fêst bisletten, oerrinnend fen gerjuchtichheit.
23 Hwent dy fordylging, dêr't fêst ta bisletten is, scil de Heare Heare der hearskaren dwaen midden op 'e hiele ierde.
24 Dêrom seit de Heare Heare der hearskaren sà: Eangje net, dû myn folk dat Sion biwennet, fen Assur, hwennear't er dy mei de roede slaen scil, en syn stêf tsjin dy opheevje scil op 'e wize fen Egypte.
25 Hwent yette in koarte tiid en foltôge scil wirde de grammoedichheit en myn grime ta hjar fornieling.
26 En de Heare der hearskaren scil de gisel oer him swaeije, lyk as Midian slachte is by de rots fen Oareb, en syn stêf scil wêze oer de sé, dy't Er opheevje scil op 'e wize fen Egypte.
27 En it scil dy deis barre dat syn lêst fen dyn skouder glide scil en syn jok fen dyn nekke, en it jok scil forgean fen 'e oalje.
28 Hy komt tsjin Ajath, hy tsjucht troch Migron, to Michmas lit er syn gûd binefter.
29 Hja stekke oer de berchpas, lit Geba ús nachtforbliuw wêze, Rama beeft, Gibea-Saul flechtet.
30 Set dyn stim lûd út, dû dochter fen Gallim! jow it ear dernei, dû Lais! Ungelokkich Anathoth!
31 Madména flechtet, de biwenners fen Gebim flechtsje biskûl.
32 Hjoed yette is er to Nob, hy swaeit mei syn hân tsjin de berch fen 'e dochter Sions, tsjin de hichte fen Jeruzalem.
33 Mar sjuch, de Heare Heare der hearskaren slacht mei gewelt de tûken ôf, en dy't heech fen stal binne wirde delhoud, en de forhevenen wirde fornedere,
34 en Hy kappet de tichte tûken fen it wâld mei it izer, en de Libanon falt troch in Oermachtige.

HAEDSTIK 11.

1 Mar der scil in twiichje rinne út 'e stobbe fen Isaï, en in leat út syn woartels scil frucht foartbringe;
2 en op him scil rêste de Geast des Heare, de Geast fen 'e wysheit en fen it forstân, de Geast fen 'e ried en fen 'e sterkte, de Geast fen 'e kennis en fen 'e freze des Heare.
3 En syn rûken scil wêze yn 'e freze des Heare, en hy scil net rjuchtsje neffens hwet

syn eagen sjugge noch oardielje neffens hwet
syn earen hearre,
4 mar hy scil de earmen rjuchtsje mei
gerjuchtichheit, en de sêftmoedigen fen it lân
oardielje mei rjuchtfeardichheit; de ierde
lykwols scil er slaen mei de roede fen syn
mûle, en mei de amme fen syn lippen scil er
de goddeleaze deadzje.
5 En gerjuchtichheit scil de girle fen syn mil
wêze, ek scil de wierheit de girle fen syn mil
wêze.
6 Den scil de wolf forkeare mei it laem, en de
panter him deljaen by it geitebokje, en it keal
en de jonge liuw en it mestfé scille byinoar
lizze, en in lytse jonge scil se hoedzje;
7 de kou en de bearinne scille togearre
weidzje, hjar jongen scille byinoar lizze, en de
liuw scil strie ite mei de okse;
8 en in tatebern scil boartsje by it hoal fen in
njirre, en in ôfwend bern scil syn hân yn ’e
kûle fen ’e basilisk stekke.
9 Hja scille nearne kwea dwaen noch
fordjerre op ’e hiele berch fen myn hillichheit;
hwent de ierde scil fol wêze fen ’e kennisse
des Heare, lyk as de wetters de boaijem fen ’e
sé bidekke.
10 En dy deis scil it barre dat de heidenen
freegje scille nei de woartel fen Isaï, dy’t stean
scil ta in flage oer de folken, en de hearlikheit
scil syn rêst wêze.
11 En dy deis scil it barre dat de Heare for de
twade kear syn hân útstekke scil om it
oerbliuwsel fen syn folk werom to keapjen,
itjinge oerbleaun wêze scil út Assyrië, en út
Egypte, en út Pathros, en út Ethiopië, en út
Elam, en út Sineär, en út Hamath, en fen ’e
eilannen fen ’e sé.
12 En Hy scil in flage opstekke for de
heidenen en Hy scil forsamlje de for-[pag. 653]-
dreaune soannen fen Israël en forgearje de
forsille dochters fen Juda, fen ’e fjouwer einen
fen it ierdryk.
13 Den scil de oerginst fen Efraïm fordwine,
en de tsjinstanners fen Juda scille útroege
wirde. Efraïm scil Juda net binide en Juda scil
Efraïm net binearje.
14 Mar hja scille de Filistinen op it skouder
fleane op it Westen, en togearre scille hja
plonderje de bern fen it Easten; oan Edom en
Moäb scille hja de hannen slaen, en de
Ammoniten scille hjarren hearrich wêze.
15 En de Heare scil it séhop fen Egypte slaen
mei de ban, en mei syn hetsige amme scil Er
de hân swaeije tsjin de rivier, en dy
útinoarslaen yn saun streamen, dat men der
mei de skoen oan trochtsjen kin.
16 En der scil in hearrewei wêze for it
oerbliuwsel fen syn folk dat oerbleaun wêze
scil út Assur, lyk as Israël barre meijen hat de
deis do’t it opteach út Egyptelân.

HAEDSTIK 12.

1 En dyselde deis scilstû sizze: Ik tankje Jo,
Heare, hwent Jo hawwe grammoedich op my
west, mar jins grime is ôfkeard en Jo hawwe
my treastge.
2 Ja, God is myn heil, ik scil bitrouwe en net
eangje; hwent de Heare Heare is myn sterkte
en psalm, en Hy is my ta heil wirden.
3 En jimme scille mei blydskip wetter
skeppe út ’e fonteinen fen it heil.
4 En dy deis scille jimme sizze: Tankje de
Heare, rop syn namme oan, meitsje syn
dieden bikend ûnder de folken, forkindigje
dat syn namme heech forhege is.
5 Psalmsjong de Heare, hwent Hy hat
hearlike dingen dien; dat mei bikend wêze oer
de hiele ierde.
6 Jûchje en jubelje, dû biwenster fen Sion,
hwent de Hillige Israëls is great yn jimme
formidden.

HAEDSTIK 13.

1 It oardiel oer Babel, dat Jesaja, de soan fen
Amos, sjoen hat.
2 Stek in flage op boppe op in hege berch,
rop ta hjarren mei in útset lûd, wiuw mei de
hân omheech, dat hja yntsjen scille troch de
poarten fen ’e ealljue.
3 Iksels haw myn hilligen harren hjitten, ek
haw Ik ta myn grime myn helden roppen, hjar
dy’t my oermoedich tajubelje.
4 Hark, der is in rûzjend lûd op ’e bergen as
fen in greate skare, hark, it brûzjende lûd fen
’e keninkriken, fen ’e gearroppen heidenen:
de Heare der hearskaren munsteret it
kriichsfolk.
5 Hja komme harren út in fier lân, fen it ein
fen ’e himel, de Heare en it ark fen syn
grammoedichheit, om de hiele ierde to

fordylgjen.
6 Tsjirmje! hwent de dei des Heare is neiby;
hy komt as in forwoasting fen ’e Almachtige.
7 Dêrom scille alle hannen slop wirde, en
alle minskene hert scil torane,
8 en hja scille forbjustere wêze, krampen en
wéën scille hjar oangripe, hja scille
yninoarkrimpe as in bernjende frou, de iene
scil de oare forheard oansjen, en hjar
oantlitten scille flamjende read wêze.
9 Sjuch, de dei des Heare komt, grouwelik,
mei grammoedichheit en hetsige grime, om
de ierde ta in woastenij to meitsjen, en hjar
sûnders dêrút to fordwaen.
10 Hwent de stjerren fen ’e himel en syn
stjerrebylden scille hjar ljocht net ljochtsje
litte, de sinne scil yn it opkommen fortsjustere
wirde, en de moanne scil hjar ljocht net skine
litte.
11 En Ik scil oan ’e wrâld hjar tsjoedens
bisiikje, en oan ’e goddeleazen hjar
ûngerjuchtichheit; en Ik scil in ein meitsje oan
’e heechmoed fen ’e oerdwealsken, en
fornederje de hofeardij fen ’e tyrannen.
12 Ik scil de stjerlingen seldsumer meitsje as
fyn goud, en de minsken as it goud fen Ofir.
13 Dêrom scil Ik de himel forwege, en de
ierde scil beevjende wike fen hjar sté, fen
wegen de grammoedichheit fen ’e Heare der
hearskaren, en fen wegen de dei fen syn
hetsige grime.
14 En it scil wêze lyk as in opjage rébok, as
skiep dy’t gjinien byinoarhâldt, sa scille hja
hjar allegearre ta hjar folk bijaen, en allegearre
nei hjar lân flechtsje.
15 Alhwa’t foun wirdt scil trochstitsen wirde,
en alhwa ’t fongen wirdt scil falle troch it
swird. [pag. 654]
16 En hjar berntsjes scille foar hjar eagen
toplettere wirde, hjar huzen scille plondere en
hjar frouljue skeind wirde.
17 Sjuch, Ik scil de Meden tsjin hjar opsette,
dy’t it silver net rekkenje scille en gjin
oanstriid hawwe scille fen it goud.
18 En hjar bôgen scille de jonges delsjitte, en
hja scille hjar net erbarmje oer de frucht fen it
liif, hjar each scil de bern net ûntsjen.
19 Sa scil Babel, de pearel fen ’e keninkriken,
it greatsk en hearlik pronkstik fen ’e
Chaldeërs, Sodom en Gomorra allyk wirde
do’t God dy omkeard hie.
20 Dêr scil gjin wenning wêze yn ivichheit, en
it scil net biwenne wirde fen slachte oant
slachte, en de Arabier scil der gjin tinte
opslaen, en de hoeders scille der net legerje.
21 Mar it djierte fen ’e woastenije scil him dêr
deljaen, en hjar huzen scille fol ûlen sitte, en
de strúsfûgels scille der wenje, en de
fjilddivels scille der omspringe.
22 En de wylde hounen scille gûle yn syn
stinzen, en de jakhalzen yn ’e weelderige
paleizen; en hjar tiid is neiby, ja oan it
kommen ta, en hjar dagen scille net útsteld
wirde.

## HAEDSTIK 14.

1 Hwent de Heare scil Him erbarmje oer
Jakob en Israël op ’e nij útkarre, en Hy scil se
sette yn hjar lân; en de frjemdling scil him by
hjarren jaen, en hja scille Jakobs hûs
oanhingje.
2 En de folken scille hjar nimme en op hjar
plak bringe, en it hûs Israël scil him yn it lân
des Heare dyselde folken winne ta in
eigendom, ta tsjinstfeinten en ta
tsjinstfammen, en hja scille fêsthâlde dyjingen
dy’t hjar fêsthâlden hawwe en hearskje oer
dyjingen dy’t hjar dreaun hawwe.
3 En it scil barre de deis dat de Heare dy rêst
jown hat fen dyn smert en fen dyn ûnrêst en
fen ’e hirde tsjinstberheit dêr’t hja dy yn
tsjinje litten hawwe,
4 den scilstû dit spotliet ophelje op ’e kening
fen Babel, en sizze: Ho is it nou sa ôfroun mei
de driuwer, ôfroun de binearing?
5 De Heare hat de stôk fen ’e goddeleazen
tobritsen, de roede fen ’e hearskers,
6 dy’t de folken sloech yn grammoedichheit,
se slaende sûnder ophâlden, dy’t yn grime
hearske oer de naesjes, se forfolgjend sûnder
to ûntsjen.
7 Nou hat de hiele ierde frede en rêst, nou
barste hja út fen ’e jubel;
8 ek forbliidzje de sipressen hjar oer dy, de
séders fen ’e Libanon, sizzende: Sûntstû dêr
leist, komt gjinien tsjin ús op om ús om to
kapjen.
9 De hel dêrûnder rekket yn ûnstjûr om dy,
dy yn ’e miette geande noustû komst; hja
wekket om dy de deaden op, al de bokken fen

’e ierde; hja lit al de keningen fen ’e naesjes oereingean fen hjar troanen.
10 Dy helje allegearre op en sizze tsjin dy: Dû bist ek machteleas wirden lyk as wy, dû bist ús allyk wirden.
11 Dyn hofeardije is delstaet yn ’e hel, it rûzjen fen dyn harpen; ûnder dy binne de maitsen struid ta in bêd en de wjirmen binne dyn tekken.
12 Ho bistû út ’e himel fallen, o moarnstjer, dû soan fen ’e dage! Ho leistû delslein tsjin ’e groun, dû twinger fen ’e folken,
13 dû dy’t dêr sein hiest yn dyn hert: Ik wol opklimme oan ’e himel ta, ik wol myn troan forheegje boppe de stjerren Gods, en ik wol myn sit hawwe op ’e berch fen ’e gearkomst, djip yn it Noarden,
14 ik wol boppe de hichten fen ’e wolken kliuwe, ik wol de Allerheechste allyk wirde.
15 Jawis, yn ’e hel bistû delstaet, yn ’e djipste hoalen fen ’e kûle.
16 Dy’t dy gewaerwirde, bisjugge dy, hja nimme dy op, en sizze: Is dat de man dy’t de ierde forweegde, dy’t de keninkriken beevje liet,
17 dy’t de wrâld ta in woastenije makke en hjar stêdden forwoastte, dy’t syn finzenen net losliet nei hûs ta?
18 Al de keningen fen ’e folken, hja allegearre lizze mei eare, in ider yn syn hûs;
19 mar dû, dû leist forwirpen fier fen dyn grêf, as in rotsjende tûke, biditsen mei de forsleinen dy trochstitsen binne mei it swird, dy’t weisakje yn in stienkûle, as in towâdde dead lichem.
20 Dû bist net mei hjarren foriene yn [pag. 655] it grêf, hwent dû hast dyn lân fordoarn, dyn folk útmoarde; it sied fen de kweadwaners scil net neamd wirde yn der ivichheit.
21 Meitsje de slachte ré for syn soannen, om de ûngerjuchtichheit fen hjar foarâlden, dat hja net forriizje meije noch de ierde yn bisit nimme noch it oantlit fen ’e wrâld bidekke mei stêdden.
22 Sa scil Ik tsjin hjar opstean, sprekt de Heare der hearskaren, en Ik scil fen Babel útroegje de namme en it oerbliuwsel, de tûke en de leat, sprekt de Heare.
23 En Ik scil it meitsje ta in erfskip for de reiddompen en ta wetterpoellen, en Ik scil it útfeije mei de biezem fen it fordjer, sprekt de Heare der hearskaren.
24 De Heare der hearskaren hat sward, sizzende: Wiswier, lyk as Ik tocht haw, sà mei it barre, en lyk as Ik bisletten haw, sà scil it bistean:
25 Ik scil Assur forbrekke yn myn lân en him forwâdzje op myn bergen, dat syn jok fen hjarren ôfglide en syn lêst fen hjar skouder glide mei.
26 Dat is it bislút dat bisletten is oer it hiele lân, en dit is de hân dy’t útstitsen is oer alle folken.
27 Hwent de Heare der hearskaren hat it bisletten: hwa scil it brekke? En sines is de útstitsen hân: hwa scil dy tsjinhâlde?
28 Yn it jier dat de kening Achas stoar, gyng dit oardiel út:
29 Forbliidzje dy net, dû hiele Filisteä, dat de roede dy’t dy sloech tobritsen is, hwent út ’e woartel fen ’e slang scil in basilisk foartkomme, en hjar frucht scil in fleanende draek wêze.
30 En de earstbernen fen ’e earmen scille weidzje en de needdriftigen scille feilich legerje; mar dyn woartel scil Ik deadzje troch de honger, en dyn oerbliuwsel scil hy fordwaen.
31 Gûl, dû poarte! skreau, dû stêd! beevje, dû hiele Filisteä! hwent út it Noarden wei komt reek, en der is gjin ôfdoarmer ûnder syn skaren.
32 Hwet scil de boaden fen it folk den ta in antwird jown wirde? Dat de Heare Sion grounfêste hat, om in taflecht to wêzen for de ellindigen fen syn folk.

## HAEDSTIK 15.

1 It oardiel oer Moäb. Jawis, yn de nacht is Ar Moäb forwoast, it is útroege; jawis, yn de nacht is Kir Moäb forwoast, it is útroege.
2 Hja geane op nei de timpel, en Dibon nei de hichten om to skriemen; Moäb gûlt op Nebo en yn Medéba. Op al syn hollen is kealheit, elkeniens bird is ôfskeard.
3 Yn syn strjitten hawwe hja sekken omdien, op syn dakken en op syn pleinen gûle hja allegearre, toranend oan triennen.
4 Hesbon en Eleäle skreauwe, hjar lûd wirdt heard oan Jahas ta; dêrom tjirgje Moäbs

taristen, in elkums moed hat him bijown.

5 Myn herte kryt oer Moäb, it is ien flechtsjende skare oan Soär ta, dy twinterrier; hwent hja geane al skriemende op nei de hichte fen Luhith, ja hja gûle it út op ’e wei nei Horonaïm.

6 Hwent de wetters fen Nimrim binne in woastenij wirden, ja it gêrs is fortoarre, it krûd is forgien, der is gjin griene sprút fen oer.

7 Dêrom tôgje hja de oerfloed dy’t hja woun hawwe en de foarrie dy’t hja opslein hawwe oer de beek fen ’e wylgen.

8 Hwent it geskreau giet troch Moäbs hiele gerjuchtichheit, syn gegûl oan Eglaïm ta, ja syn gegûl oan Beër Elim ta.

9 Hwent de wetters fen Dimon binne fol bloed, ja, Ik scil Dimon yette mear taskikke, liuwen oer Moäbs ûntkommenen, en oer it oerbliuwsel fen it lân.

HAEDSTIK 16.

1 Stjûr de lammen fen ’e hearsker fen it lân út Sela wei de woastenije yn, nei de berch fen ’e dochter Sions.

2 En it scil barre, lyk as flechtsjende fûgels, lyk as in forballe nêst, sà scille de dochters fen Moäb swalkje by de fearen fen ’e Arnon.

3 Jow rie, jow útslútsel, meitsje dyn skaed midden op ’e dei de nacht allyk, forbergje de fordreaunen, forried de flechtling net.

4 Lit myn fordreaunen ûnder dy forkeare, o Moäb! wêz hjarren in biskûl for de forwoaster; hwent de binearder is [pag. 656] oan ’e ein, de forwoasting is to neate roun, de forwâdders binne fordylge fen ’e ierde.

5 Den scil der in troan fêstige wirde yn goedginstichheit, en dêr scil oanhâldend ien op sitte yn ’e tinte fen David, in rjuchter, dy’t it rjucht siket en feardich is ta gerjuchtichheit.

6 Wy hawwe heard fen ’e hofeardij fen Moäb, hy is tige hofeardich; syn heechmoed en syn hofeardij en syn grammoedichheit binne idele greatspraek.

7 Dêrom scil Moäb om Moäb gûle, allegearre scille hja gûle; jimme scille suchtsje om ’e druvekoeken fen Kir Harézeth, hielendal forslein.

8 Hwent de fjilden fen Hesbon binne forwylge, de wynstôk fen Sibma — de hearskers fen ’e folken hawwe syn eale ranken forwâdde, dy rikten oan Jaëzer ta, dy rounen yn ’e woastenije, syn útrinders hawwe wreide, hja binne gien oer sé.

9 Dêrom biskriem ik, yn it skriemen om Jaëzer, de wynstôk fen Sibma; ik meitsje dy trochwiet mei myn triennen, o Hesbon en Eleäle! hwent it gejûch oer dyn simmerfruchten en oer dyn rispinge is fallen,

10 dat de blydskip en jubel weinommen wirde mocht út ’e hôven, en yn ’e wyngerts wirdt net songen noch jubele, de druvetraper trapet gjin wyn út yn ’e wynkûpen; Ik haw in ein.oan it gejûch makke.

11 Dêrom rommelet myn yngewant oer Moäb as in siter, en myn binnenst oer Kir Heares.

12 En it scil barre hwennear’t men sjen scil ho’t Moäb him ôfmêdde hat op ’e hichte en yn syn hillichdom gien is om to bidden, dat er neat kin.

13 Dat is it wird dat de Heare foartyd tsjin Moäb spritsen hat.

14 Mar nou sprekt de Heare, sizzende: Binnen trije jier, neffens de jierren fen in deihiersarbeider, den scil Moäbs hearlikheit to skande makke wirde mei dy hiele greate mannichte, en it oerbliuwsel scil lyts, neazich, ûnmachtich wêze.

HAEDSTIK 17.

1 It oardiel oer Damaskus. Sjuch, Damaskus scil weinommen wirde, dat it gjin stêd mear is, mar it scil in forfallen púnheap wêze.

2 De stêdden fen Aroër scille forlitten wirde, for de keppels scille hja wêze, dy scille hjar dêr deljaen, en gjinien scil se oereinjeije.

3 En de fêsting scil fordwine út Efraïm, en it keninkryk út Damaskus; en mei it oerbliuwsel fen Aram scil it wêze as mei de hearlikheit fen ’e bern fen Israël, sprekt de Heare der hearskaren.

4 En it scil dy deis barre dat de hearlikheit fen Jakob fortinne wirde scil, en dat syn glânzich flêsk bistjerre scil.

5 Hwent it scil wêze as hwennear’t in sichter it nôt op stannen ôf hellet en syn earm de strieën ôfsichtet, ja, it scil wêze as hwennear’t immen oan it iersiikjen is yn ’e delling Refaïm.

6 Mar der scil in neirispinge fen oerbliuwe lyk as by it skodzjen fen ’e oliven: twa, trije

fruchten boppe yn ’e top, en fjouwer, fiif oan
’e tûken fen ’e beam, sprekt de Heare, de God
fen Israël.
7 Dy deis scil de minske sjen op syn Makker,
en syn eagen scille op ’e Hillige Israëls sjen.
8 En hy scil net achtslaen de alters, it wirk
fen syn hannen; en hwet syn fingers makke
hawwe, scil er net oansjen, noch de wijde
beammen noch de sinnepylders.
9 Dy deis scille syn sterke stêdden wêze lyk
as de púnfallen yn ’e wâlden en boppe op ’e
bergen, dy’t hja forlitten hawwe om ’e wille
fen ’e bern fen Israël, en it scil in woastenije
wêze.
10 Hwent dû hast de God fen dyn heil
forgetten, en net tocht oan ’e rotsstien fen dyn
sterkte. Dêrom scilstû wol sierlike tunen
oanlizze en dêr útwrydske planten yn sette,
11 en de deis datst se plante hast, scilst se
waechse litte, en yn ’e moarntyd scilst dyn
sied bloeije litte; mar forwirden scil de
rispinge wêze de deis fen ’e sykte en de
pynlike smert.
12 Wé it gebrûs fen ’e machtige folken, dy’t
dêr brûzje lyk as de séën brûzje; en wé it gerûs
fen ’e naesjes, dy’t dêr rûzje lyk as geweldige
wetters rûzje!
13 De naesjes scille wol rûzje lyk as wide
wetters rûzje, mar Hy scil se driigje, en hja
scille fier foartflechtsje en forsille wirde as it
tsjêf fen ’e bergen yn ’e wyn, en lyk as strie yn
in twirjende stoarm.[pag. 657]
14 Yn ’e jountyd, sjuch, dêr fart de skrik; ear’t
it moarn wirdt, is er al net mear. Dat is it diel
fen dyjingen dy’t ús birôvje en it lot fen
dyjingen dy’t ús plonderje.

## HAEDSTIK 18.

1 Wé it lân fen ’e gounzjende wjukken, dat
oan ’e oare kant de rivieren fen Kusj leit,
2 dat boadskippers stjûrt oer de sé, en yn
bizen skippen fart oer de wetters. Gean hinne,
jimme rêdde boaden, nei it heechsteatlike en
glânzgjende folk, nei it folk dat hein ende fier
freze wirdt, it folk dat wend is to gebieden en
to forwâdzjen, hwaens lân oerstreamd wirdt
fen rivieren.
3 Al jimme hússittenden fen ’e wrâld en
jimme biwenners fen ’e ierde, hwennear’t de
flage opstitsen wirde scil op ’e bergen, sjuch
den! en hwennear’t de bazún blaze scil, harkje
dernei!
4 Hwent sà hat de Heare tsjin my sein: Ik
wol stil wêze en tasjen út myn wenning, as de
glinsterjende hjitte boppe it sinneljocht, as in
wolk fen dauwe yn it hjitst fen ’e rispinge.
5 Hwent foar de rispinge, hwennear’t it
allegearre yn ’e folle bloei stiet en de blom ta
drúf ripet, den scil Er de ranken ôfsnije mei it
snoeimes, en de tûken ôfkapje en foartbringe.
6 Hja scille allegearre oerjown wirde oan ’e
rôffûgels fen ’e bergen en oan it djierte fen ’e
ierde, en de rôffûgels scille dêr simmers yn
nestelje, en al it djierte fen ’e ierde scil der
winters yn lizze.
7 Dyselde tiids scil de Heare der hearskaren
in geskink brocht wirde fen it heechsteatlike
en glânzgjende folk, fen it folk dat hein ende
fier freze wirdt, it folk dat wend is to gebieden
en to forwâdzjen, hwaens lân oerstreamd
wirdt fen rivieren: op it plak dêr’t de namme
fen ’e Heare der hearskaren wennet, op ’e
berch fen Sion.

## HAEDSTIK 19.

1 It oardiel oer Egypte.
Sjuch, de Heare rydt op in silende wolk en Hy
scil yn Egypte komme, en de ôfgoaden fen
Egypte scille beevje foar syn oantlit, en it herte
fen ’e Egyptners scil torane yn hjar binnenst.
2 En Ik scil de Egyptners tsjin de Egyptners
opsette, dat hja oarlogje meije in elk tsjin syn
broer en in elk tsjin syn neiste, stêd tsjin stêd,
keninkryk tsjin keninkryk.
3 En de geast fen ’e Egyptners scil
leechgetten wirde yn hjar binnenst, en hjar rie
scil Ik bitiizje; den scille hja hjar ôfgoaden
bifreegje, en de biswarders, en de wiersizzers,
en de divelbanners.
4 En Ik scil de Egyptners bislute yn ’e hân
fen in hirde hear, en in strange kening scil oer
hjar hearskje, sprekt de Heare Heare der
hearskaren.
5 En de wetters fen ’e sé scille fordampe, en
de rivier scil forsige en útdroegje;
6 en de rivieren scille stjonke, de streamen
fen Egypte scille forslykje en opdroegje, it reid
en de bies scille forwylgje.
7 De greiden by de rivier lâns, oan ’e iggen
fen ’e rivier, en alle siedding oan ’e rivier scille

fortoarje, it scil forstouwe en net mear wêze.

8 En de fiskers scille treurje, en allegearre dy’t de angel yn ’e rivier útsmite scille roukleije, en dy’t it net útbringe yn ’e wetters, scille kwine.

9 En de arbeiders yn it flaeks scille biskamme wirde, allyk as de wevers fen wite stof.

10 En hjar skoarstilen scille forbûke stean, alle arbeiders om lean scil it drôf to moede wêze.

11 De foarsten fen Soän binne allegearre dwazen, de ried fen Farao’s wiiste riedjowers is ien en al ûnforstân. Ho kinne jimme tsjin Farao sizze: Ik bin in soan fen ’e wizen, in soan fen ’e âlde keningen?

12 Hwer binne nou dyn wizen? Lit hjar dy den forkindigje en to witten dwaen hwet de Heare der hearskaren oer Egypte bisletten hat.

13 De foarsten fen Soän binne dwaes wirden, de foarsten fen Nof binne bidragen; ja Egypte is op ’e doele brocht troch de haden fen syn stammen.

14 De Heare hat in geast fen bidwelming yn syn binnenst getten, en Egypte is op ’e doele brocht yn al syn dwaen, [pag. 658] lyk as in dronken man him om en omrôllet yn syn útbraeksel.

15 En der scil gjin wirk for de Egyptners wêze, dat de kop of de stirt, de palm of de reid dwaen kin.

16 Dy deis scille de Egyptners wêze as de frouljue, en hja scille beevje en freezje for de opheve hân fen ’e Heare der hearskaren, dy’t Er tsjin hjar opheve hat.

17 En it lân fen Juda scil de Egyptners ta in skrik wêze; as immen dat hjarren yn it oantinken bringt, den scille hja beevje fen wegen de rie fen ’e Heare der hearskaren, dy’t Er oer hjar bisletten hat.

18 Dy deis scille der fiif stêdden yn Egyptelân wêze dy’t de tael fen Kanaän sprekke, en swarre by de Heare der hearskaren; ien scil neamd wirde stêd fen ’e forwoasting.

19 Dy deis scil der in alter for de Heare wêze midden yn Egyptelân, en in wijstien for de Heare op syn grinzen.

20 En dy scille de Heare der hearskaren ta in teiken en ta in tsjûgenis yn Egyptelân wêze; as hja ta de Heare roppe fen wegen de binearders, den scil Hy hjarren in help en strider stjûre, en dy scil hjar forlosse.

21 En de Heare scil Him bikend meitsje oan ’e Egyptners, en de Egyptners scille de Heare dy deis kenne; en hja scille Him tsjinje mei slachtoffer en spiisoffer, en hja scille de Heare biloften bilove en bitelje.

22 En de Heare scil de Egyptners slaen, en genêze; en hja scille hjar ta de Heare bikeare, en Hy scil Him fen hjarren bibidde litte en Hy scil hjar genêze.

23 Dy deis scil der in hearrewei wêze fen Egypte nei Assyrië, en de Assyriërs scille yn Egypte komme en de Egyptners yn Assyrië, en Egypte scil mei Assyrië de Heare tsjinje.

24 Dy deis scil Israël de trêdde wêze njonken Egypte en njonken Assyrië, in seining oer de hiele ierde.

25 Hwent de Heare der hearskaren hat it seinge, sizzende: Seinge is myn folk Egypte, en Assyrië, it wirk fen myn hannen, en Israël, myn erfenis.

HAEDSTIK 20.

1 It jiers dat Tartan nei Asdod tein wier, dêr’t Sargon, de kening fen Assyrië,
him hinne stjûrd hie, do’t er tsjin Asdod oarlogge en dwaende wier it yn to nimmen,

2 datselde jiers spriek de Heare troch de tsjinst fen Jesaja, de soan fen Amos, sizzende: Gean hinne en doch de hierren sek om dyn middel wei, en tsjuch de skoen fen dyn foetten. En hy die it, en roun neaken en bleatfoets.

3 Do sei de Heare: Lyk as myn tsjinstfeint Jesaja der neaken en bleatfoets hinne rint, trije jier oanien, ta in byld en teiken fen Egypte en fen it lân fen Kusj,

4 sa scil de kening fen Assyrië foartfiere de finzenen fen Egypte en de ballingen fen Kusj, de jongen en de âlden: neaken en bleatfoets en mei de bleate skamte, de Egyptners ta in smaed.

5 En hja scille forslein wêze en biskamme stean om ’e Kusjiten dêr’t hja nei útsjoen hiene, en om ’e Egyptners, dêr’t hja fen opjown hiene.

6 En de biwenners fen dat sélân scille dy deis sizze: Sjuch, sa giet it hjarren dêr’t wy nei útsjoen hawwe, dêr’t wy hinneflechte binne

om help, om rêdden to wirden fen it oantlit fen 'e kening fen Assyrië; ho scoene wy den ûntkomme?

HAEDSTIK 21.

1 It oardiel oer de woastenije by de sé. Lyk as de twirjende stoarmen troch it Suderlân tsjugge, sa scil it komme, út 'e woastenije, út in lân fen grousumheit.
2 In hird gesicht is my bikend makke: de rôver rôvet en de forwoaster forwoastet; tsjuch op, o Elam! bilegerje, o Medië! Oan alle suchtsjen scil Ik in ein meitsje.
3 Dêrom binne myn heupen fol kramp, wéen hawwe my oantaest, as de wéen fen immen dy't bernet; ik kromje my fen hwet ik hear, ik bin ûntdien fen hwet ik sjen moat.
4 Myn herte dûzelet, de eangstme fart oer my, hja makket de skimerjoun, dêr't ik fen hâld, ta in forskrikking.
5 Meitsje de tafel ré, spried it tapyt, yt, drink; oerein, jimme foarsten, salvje it skyld!
6 Hwent sà hat de Heare tsjin my sein: Gean hinne, set in wachter út, lit him kindskip jaen fen hwet er sjucht; [pag. 659]
7 en mocht er riderij sjen, ruters twa by twa, biriders fen ezels, biriders fen kamielen, lit him skerp harkje, lit him harkje hwet er kin.
8 En hy rôp as in liuw: Heare, ik stean alle dagen oanienwei op 'e wachttoer, en hiele nachten hâld ik ta op myn post;
9 en sjuch, dêr komt riderij oan, ridend folk, ruters twa by twa. Do antwirde er en sei: Babel is fallen, it is fallen, en al de sniene bylden fen syn goaden hat Er tobritsen tsjin 'e groun.
10 O myn oanleine têrsk, jimme bern fen myn têrskflier, hwet ik heard haw fen 'e Heare der hearskaren, de God fen Israël, dat haw ik jimme oankindige.
11 It oardiel oer Duma. Hja roppe oan my út Seïr: Wachter, ho let is it yn de nacht, wachter, ho let is it yn de nacht?
12 De wachter seit: De moarntyd is kommende weis, mar ek de nacht; hawwe jimme hwet to freegjen, freegje; kear werom, kom.
13 It oardiel tsjin Arabië. Yn it wâld, yn Arabië, scille jimme fornachtsje, jimme karavanen fen Dedan.
14 Gean de toarstige yn 'e miette mei wetter, jimme biwenners fen it lân fen Tema, gean de flechtling yn 'e miette mei brea;
15 hwent hja binne flechte for de swirden, for it útlitsen swird en for de spande bôge en for de biswiering fen 'e oarloch.
16 Hwent sà hat de Heare tsjin my sein: Binnen it jier, neffens de jierren fen in deihierarbeider, den scil al de hearlikheit fen Kedar weiwirde;
17 en de oerbleaune bôgen fen Kedars helden scille minmachtich wêze, hwent de Heare, de God fen Israël, hat spritsen.

HAEDSTIK 22.

1 It oardiel oer de delling fen it gesicht. Hwet skeelt dy dochs, dat alles yn dy op 'e dakken klimt,
2 dû stêd dy't fol wier fen geroft, dû rûzige stêd, oerdwealske festing? Dyn forsleinen binne net forslein mei it swird, noch forstoarn yn 'e striid.
3 Al dyn oersten binne meiinoar foartflechte, sûnder bôge binne hja boun; allegearre dy't yn dy to finen wierne binne meiinoar boun, hja binne fier foartflechte.
4 Dêrom siz ik: Kear it gesicht fen my ôf, lit my bitter skrieme, kom my net oan mei treastreden oer de forwoasting fen 'e docher fen myn folk.
5 Hwent it is in dei fen ûnstjûr en fen forwâdding en fen forbjustering troch de Heare, de Heare der hearskaren, yn 'e delling fen it gesicht, in dei fen mûrreramaeijen en fen geskreau by de bergen op.
6 En Elam hat de pylkkoker nommen, it komt mei weinen, kriichsljue, ruters; en Kir ûntbleatet it skyld.
7 Den scille dyn fruchtberste dellingen fol weinen wêze, en de ruters scille hjar biret opstelle tsjin de poarte,
8 en de bidekking fen Juda scil ûntditsen wirde. En dy deis scilstû sjen om de wapens yn it hûs fen it wâld,
9 en jimme scille de skoerren yn 'e stêd fen David skôgje, sa machtich as hja binne, en jimme scille de wetters fen 'e ûnderste fiver opheine,
10 en jimme scille de huzen fen Jeruzalem telle, en fen dy huzen scille jimme ôfbrekke om de mûrren to forsterkjen,

11 ek scille jimme in grêft meitsje twisken de beide mûrren, for it wetter fen ’e âlde fiver. Mar jimme scille net omheechsjen op Him dy’t dat dien hat, noch tinke om Him dy’t it fen âlde tiden ôf biskikt hat.
12 En dy deis scil de Heare, de Heare der hearskaren, oproppe ta geskriem, en ta rouklachte, en ta kealheit, en ta it omdwaen fen sekken.
13 Mar sjuch, it is yn pleats freugde en blydskip, der wirde kij slachte en skiep de kiel útsnien, der wirdt flêsk iten en wyn dronken, en hja sizze: Lit ús ite en drinke, hwent moarn stjerre wy.
14 Mar de Heare der hearskaren hat Him iepenbiere yn myn earen; wiswier, fen sok in ûngerjuchtichheit scil jimme gjin forsoening barre oan ’e dea ta, seit de Heare, de Heare der hearskaren.
15 Sà seit de Heare, de Heare der hearskaren: Gean hinne, bijow dy nei dy skatmaster, nei Sebna, dy’t oer it paleis stiet, en siz:
16 Hwet hastû hjir en hwa hastû hjir, datstû dy hjir in grêf úthoud hast as immen dy’t syn grêf yn ’e hichte úthout, dy’t him in wenning útset op in rots? [pag. 660]
17 Sjuch, de Heare scil dy foartslingerje lyk as in man mei de slinger smyt, en Hy scil dy ticht yninoarrôlje;
18 Hy scil dy opwine as in kleaune jern, en as in bal scil Er dy foartsmite yn in lân wiid fen bistek; dêr scilstû stjerre en dêr scille dyn hearlike weinen keare, o dû skeinsmet fen it hûs fen dyn hear.
19 En Ik scil dy delstjitte út dyn steat, en fen dyn ampt scil Ik dy ûntsette.
20 En it scil dy deis barre dat Ik roppe scil myn tsjinstfeint Eljakim, de soan fen Hilkia.
21 En Ik scil him dyn liifrok oandwaen en him girdzje mei dyn milriem, en dyn hearskippij scil Ik yn syn hân jaen, en hy scil de ynwenners fen Jeruzalem en it hûs fen Juda ta in heit wêze.
22 En Ik scil de kaei fen it hûs fen David op syn skouder lizze, en hy scil iependwaen en gjinien scil slute, en hy scil slute en gjinien scil iependwaen.
23 En Ik scil him as in spiker yn in geef sté slaen, en hy scil wêze ta in earestoelte yn it hûs fen syn heit.
24 En hja scille oan him ophingje it hiele gewicht fen syn heite hûs, de spruten en de wylde leaten, al it lytse húsrie, fen ’e skealen ôf oan ’e flessen en al soks ta.
25 Dy deis, sprekt de Heare der hearskaren, scil dy spiker, dy’t yn in geef sté slein wier, losreitsje, en hy scil der út skoerd wirde en nei ûnderen komme, en de lêst dy’t deroan hinget scil to pletter falle; hwent de Heare hat spritsen.

HAEDSTIK 23.

1 It oardiel oer Tyrus.
Gûl, jimme skippen fen Tarsis, hwent it is forwoast, der stiet gjin hûs mear om der yn to gean. Ut it lân fen ’e Kittiten wei is de boade ta hjarren kommen.
2 Wêz’ stil, jimme biwenners fen it sélân, dat ienris fol wier fen ’e bûtenfarrende keapljue fen Sidon,
3 en hwaens ynkomst wier it sied fen Sichor, oer wide wetters wei, de rispinge fen ’e rivier, ja it wier de merk fen ’e folken.
4 Stean biskamme, o Sidon! hwent de sé, ja de fêsting fen ’e sé sprekt, sizzende: Ik haw de wéen net hawn, ik haw ek net berne, en ik haw gjin jongfeinten greatmakke noch jongfammen opbrocht.
5 Hwennear’t de tynge yn Egypte komt, scille hja dêr ek beevje fen eangstme by it hearren fen Tyrus.
6 Far oer nei Tarsis, gûl, jimme biwenners fen it sélân!
7 Is dit jimme dertene stêd, hwaens âlderdom fen âlde dagen is, hwaens foetten hjar fier foartbringe scille, om ta to hâlden yn ’e frjemdte?
8 Hwa hat dit bisteld oer Tyrus, dat kroanen omdielde, hwaens keapljue foarsten wierne, hwaens hannelsljue de machtichsten fen ’e ierde wierne?
9 De Heare der hearskaren hat it bisteld, om al dy pronkjende heechmoed to ûntwijen, om al dy machtigen fen ’e ierde yn ’e forachting to bringen.
10 Tsjuch troch dyn lân as de rivier, dû dochter fen Tarsis; der is gjin girle mear oer.
11 Hy hat syn hân útstitsen oer de sé, Hy hat de keninkriken yn ûnstjûr brocht; de Heare hat bistel tsjin Kanaän jown, dat syn fêstingen

forwoast wirde scoene.
12 En Hy hat sein: Dû scilst net langer útlitten dounsje, dû skeinde jongfaem, dû dochter fen Sidon. Jow dy op, far oer nei de Kittiten, dêr scilstû ek gjin rêst hawwe.
13 Sjuch, it lân fen ’e Chaldeërs! dat folk wier der net, Assur hie it de dieren fen ’e woastenije tatocht; hja hawwe hjar stinzen oprjuchte en hjar paleizen boud; mar Hy hat it ta in púnfal makke.
14 Gul, jimme skippen fenTarsis, hwent jimme fêsting is forwoast.
15 En it scil dy deis barre dat Tyrus sauntich jier forgetten wêze scil, salang’t in kening hat to libjen. Op it ein fen dy sauntich jier scil it yn Tyrus ta in hoereliet hjitte:
16 Nim de siter, tsjuch de stêd yn it roun, dû forgetten hoer, spylje tige, sjong allerhanne lieten, datstû wer yn oantinken komme meist.
17 En it scil barre op it ein fen ’e sauntich jier dat de Heare Tyrus bisiikje scil, en dat hja yetris om hjar hoerelean komme scil, en hoerkje mei al de keninkriken fen ’e ierde dy’t op ’e ierdboaijem binne.
18 Lykwols, it gewin fen hjar hannel en hjar hoerelean scille de Heare hillige [pag. 661] wêze; it scil net opgarre noch efterútlein wirde, mar it gewin fen hjar hannel scil wêze for dyjingen dy’t wenje foar it oantlit des Heare, dat hja ite meije en sêdde wirde en djûre klean oanhawwe.

HAEDSTIK 24.

1 Sjuch, de Heare makket de ierde liddich en Hy makket hjar woast, en Hy keart hjar oantlit om en Hy forsillet hjar biwenners.
2 En allyk as it folk, sà scil it de preester gean; allyk as de feint, sà syn hear; allyk as de tsjinstfaem, sà hjar frou; allyk as de keaper, sà de forkeaper; allyk as dy to lien jowt, sà dy to lien kriget; allyk as de skildeasker, sà dyjinge dy’t by him yn ’e skild stiet.
3 De ierde wirdt hielendal liddich makke, hja wirdt hielendal útplondere; hwent de Heare hat dit wird spritsen.
4 De ierde treurt, hja forwylget; it ierdryk kwynt, it forwylget; de heechsten fen it folk fen ’e ierde kwine.
5 Hwent de ierde is ûnthillige troch hjar biwenners, hwent hja oertrêdzje de wetten, hja skeine de ynsetting, hja forbrekke it ivich forboun.
6 Dêrom fortart de flok de ierde, en dy’t derop wenje scille it biboete; dêrom scille de biwenners fen ’e ierde forbaernd wirde, en de oerbleaune minsken scille minmachtich wêze.
7 It druvesop treuret, de wynstôk kwynt, allegearre dy’t blierhertich wierne suchtsje.
8 De jubeljende tromme rêst, it gejûch fen ’e bolbjirkenen is út, de jubeljende siter rêst.
9 Hja sjonge net mear ta de wyn, de sterke drank is bitter hwa ’t him drinke.
10 De lege stêd leit tobritsen, alle huzen sitte ticht, dat der nimmen ynkomme kin;
11 it wéklaget rounom op ’e strjitten om ’e wille fen ’e wyn, alle blydskip is fortsjustere, de freugde fen ’e ierde is hinnetein;
12 forwoasting allinne is yn ’e stêd oerbleaun, en de poarte leit tobrizele ta in púnfal.
13 Hwent oer de hiele ierde, yn it formidden fen alle folken, scil it wêze as mei it skodzjen fen ’e olivebeam, as mei de neirispinge hwennear’t it wynrispjen dien is.
14 Dy dêrjinsen scille it lûd útsette. hja scille jubelje; fen wegen de hearlikheit des Heare scille hja jûchje fen ’e sé ôf:
15 Nou den, earje de Heare yn ’e lannen fen it ljocht, oan ’e iggen bylâns de sé de namme fen ’e Heare, de God fen Israël.
16 Fen it uterste ein fen ’e ierde scille wy de lofsang hearre: Heil de Rjuchtfeardige! Mar ik siz: Ik kwyn wei, ik kwyn wei, wé my; de rôvers rôvje, ja de rôvers rôvje de rôf.
17 Eangstme en de kûle en de strik oer dy, biwenner fen ’e ierde!
18 En it scil barre, hwa’t flechtet for de stim fen ’e eangstme, dy scil yn ’e kûle falle, en hwa’t út ’e kûle opkliuwt, dy scil fêstreitsje yn ’e strik. Hwent de slûzen yn ’e hichte scille iepene wirde, en de grounfêsten fen ’e ierde scille skodzje.
19 De ierde scil hielendal forbritsen wirde, de ierde scil hielendal feninoarskoerd wirde, de ierde scil hielendal út it sté set wirde;
20 de ierde scil wankelje en waggelje as in dronken man, en hja scil hinne en wer slingere wirde as in hingelmatte, en hjar oertrêdding scil swier op hjar lizze, en hja scil falle en net wer oereinkomme.

21 En it scil dy deis barre dat de Heare
bisiking dwaen scil oer de legers fen ’e hichte
yn ’e hichte, en oer de keningen fen ’e
ierdboaijem op ’e ierdboaijem;
22 en hja scille byinoarhelle wirde as de
finzenen yn in kûle, en hja scille opsluten
wirde yn in finzenis, mar nei gâns in tiid scille
hja wer bisocht wirde.
23 En de moanne scil read fen skamte wirde
en de sinne scil biskamme wirde, hwent de
Heare der hearskaren scil kening wêze op ’e
berch Sion en to Jeruzalem, en for syn âldsten
scil it hearlikheit wêze.

HAEDSTIK 25.

1 Heare, Jo binne myn God, Jo scil ik
forheegje, jins namme scil ik loovje, hwent Jo
hawwe wûnders dien, riedsbisluten fen fiere
tiden, wierheit en trou.
2 Hwent Jo hawwe fen ’e stêd in stienheap
makke, de sterke fêsting ta in pún-[pag. 662]-fal, it
paleis fen ’e frjemden ta in stêd dy’t net mear
is; yn ivichheit scil it net wer opboud wirde.
3 Dêrom scil in machtich folk Jo earje, de
stêd fen ’e geweltdwaende folken scil Jo
freezje.
4 Hwent Jo hawwe de earme in stins west, in
stins de needdriftige do’t it him eang wier, in
taflecht for de floed, in skaed for de hjitte;
hwent it blazen fen ’e geweldners is as in floed
tsjin in mûrre oan.
5 Lyk as de hjitte yn in toarre oarde, lyk as de
hjitte yn it skaed fen in lome wolk, sa hawwe
Jo it near lein op it getjirch fen ’e frjemden; de
oerwinningssang fen ’e geweldners is
forstomme.
6 En de Heare der hearskaren scil op dizze
berch in feestmiel oanrjuchtsje for alle folken,
in fet feestmiel, in feestmiel fen eale wyn, fen
fet fol moarch, fen eale, ûnformongen wyn.
7 En Hy scil op dizze berch forsline it
biwynsel fen it oantlit dêr’t alle folken mei
biwoun binne, en de bidekking dêr’t alle
naesjes mei biditsen binne.
8 Hy scil de dea forsline oant yn ivichheit, en
de Heare Heare scil de triennen droegje fen
alle oantlitten, en Hy scil de smaed fen syn
folk weinimme oer de hiele ierde; hwent de
Heare hat spritsen.
9 En hja scille dy deis sizze: Sjuch, dit is ús
God, op hwa’t wy hope hawwe, dat Er ús
forlosse scoe, dit is de Heare, op hwa’t wy
hope hawwe; lit ús jubelje en ús forbliidzje yn
syn forlossing.
10 Hwent de hân des Heare scil op dizze
berch rêste; mar Moäb scil ûnder him
forwâdde wirde, lyk as strie forwâdde wirdt yn
it wetter fen ’e skerndobbe,
11 en mocht er syn earmen dêr midden yn
útslaen lyk as in swimmer dy útslacht om to
swimmen, den scil Hy hjar heechmoed
ûndertriuwe, al ho’t hjar earmen hjar ek
forhâlde.
12 En Hy scil de sterke steilten fen dyn
mûrren bûge, fornederje, ja Hy scil se delhelje
yn it stof fen ’e ierde.

HAEDSTIK 26.

1 Dy deis scil dit liet songen wirde yn it lân
fen Juda: Wy hawwe in sterke stêd, God stelt
heil ta mûrren en foarwirken.
2 Doch de poarten iepen, dat it
rjuchtfeardige folk yngean mei, it folk dat de
trou bihâldt.
3 In fêst foarnimmen hâlde Jo yn greate
frede, hwent it bitrouwen is op Jo.
4 Bitrou op ’e Heare oant yn ivichheit,
hwent yn ’e Heare Heare is in ivige rotsstien.
5 Hwent Hy hat de biwenners fen ’e hichten
delbûgd, de hege fêsting Hy fornederet hjar,
Hy fornederet hjar oan ’e ierde ta, Hy stjit se
del yn it stof.
6 De foet scil se forwâdzje, de foetten fen ’e
ellindige, de trêdden fen ’e needdriftigen.
7 It paed fen ’e rjuchtfeardige is sljucht, it
spoar fen ’e rjuchtfeardige meitsje Jo effen.
8 Ek yn ’e wei fen jins oardielen hawwe wy
Jo forwachte, o Heare; ta jins namme en ta
jins oantinken is de bigearte fen ’e siel.
9 Mei myn siele haw ik Jo bigeard yn de
nacht, ek siikje ik Jo mei myn geast dy’t yn it
binnenst fen my is; hwent hwennear’t jins
oardielen op ’e ierde binne, den leare de
biwenners fen ’e wrâld gerjuchtichheit.
10 Wirdt de goddeleaze genede biwiisd, hy
leart gjin gerjuchtichheit; hy bidriuwt
ûnrjucht yn in rjuchtfeardich lân, en hy sjucht
de heechheit des Heare net.
11 Heare, is jins hân forhege, hja sjugge it net;
meije hja it sjen en biskamme wirde, mei de

iver for it folk en it fjûr oer jins tsjinstanners
hjar fortarre.
12 Heare, Jo scille ús frede biskikke, hwent Jo
hawwe ek al ús wirk for ús foltôge.
13 Heare, ús God, hearen bûten Jo hawwe oer
ús hearske, mar troch Jo allinnich hâlde wy
jins namme yn oantinken.
14 De deaden scille net wer libje, de
forstoarnen scille net opstean; dêrom hawwe
Jo hjar bisocht en fordylge, en alle oantinken
oan hjar fordien.
15 Jo, o Heare, hawwe dit folk
formannichfâldige, Jo hawwe dit folk
formannichfâldige en Josels forhearlike, Jo
hawwe al de grinzen fen it lân fier útset.
16 Heare, yn 'e binearing hawwe hja Jo
opsocht, hja hawwe in stil gebet útgetten, do't
jins kastijing oer hjarren wier. [pag. 663]
17 Lyk as in frou dy't swier is en nei oan it
bernjen ta, yninoarkrimpt en it útgûlt yn hjar
wéën, sa is it ús gien fen wegen jins oantlit, o
Heare!
18 Wy wierne swier, wy hiene de wéën, mar
do't wy bernen kaem der wyn; wy hawwe it
folk net oanset, noch binne bifallen fen
wrâldbiwenners.
19 Jins deaden scille libje, myn dead lichem;
hja scille opstean; weitsje op en jubelje,
jimme dy't yn it stof wenje, hwent jins dauwe
is in dauwe fen it ljocht, en de ierde scil de
forstoarnen wer opjaen.
20 Gean hinne, myn folk, gean yn dyn
binnenkeamers en slút de doarren efter dy;
forbergje dy in koarte stoune, oant dat de
grime oergean mei.
21 Hwent sjuch, de Heare scil útgean fen syn
sté, om de biwenners fen 'e ierde to bisiikjen
mei hjar ûngerjuchtichheit, en de ierde scil
hjar bloed ûntdekke en hjar forsleinen net
langer bidobbe hâlde.

HAEDSTIK 27.

1 Dy deis scil de Heare mei syn hird en great
en sterk swird bisiikje de leviathan, dy
flechtige slange, ja de leviathan, dy
kronkeljende slange, en Hy scil de draek dy't
yn 'e sé is deadzje.
2 Dy deis scille hja ophelje fen 'e ljeaflike
wyngert; sjong dêrfen yn raeijen!
3 Ik, de Heare, bihoedzje him, Ik scil him
oanienwei wetter jaen, Ik scil him dei en
nacht biwarje, dat neat him deare mei.
4 De grime is net by My; hwa, toarn of tister,
kin My stean? Mei oarloch scil Ik dêrop
oanfalle en it allegearre meiinoar forbaerne.
5 Of hja moasten myn sterkte oangripe en
frede mei My meitsje, ja frede mei My meitsje.
6 Yn it takommende scil Jakob woartel sjitte,
Israël groeije en bloeije, en hja scille it oantlit
fen 'e wrâld bidekke mei opbringsten.
7 Hat Hy him slein lyk as Er slein hat dy't
him sloech? Is er deade mei de dea dy't oer
syn deaders kommen is?
8 Jo hawwe miette hâlden as Jo mei him
strieden, do't Jo him forstaetten; Hy hat him
fordreaun mei syn fûle amme de deis fen 'e
Eastewyn.
9 Dêrom scil Jakobs ûngerjuchtichheit
hjirmei forsoene wirde en dit de folle frucht
fen it weidwaen fen syn sûnde wêze: dat Hy al
de stiennen fen it alter meitsje scil as
moarsele kalkstien, en dat der gjin wijde beam
noch sinnepylder oereinbliuwe scil.
10 Hwent de fêste stêd scil iensum wirde, in
wensté forballe en forlitten, de woastenije
allyk; dêr scille de keallen weidzje, en dêr
scille hja hjar deljaen, dêr scille hja de tûken
ôfgnauwe.
11 As hjar twigen fortoarre binne, den scille
dy ôfbritsen wirde; frouljue scille komme en it
fjûr dermei oansette. Hwent dit is in folk
sûnder forstân; dêrom scil Hy dy't it makke
hat Him net oer hjar erbarmje, en dy't it stal
jown hat scil hjarren gjin genede biwize.
12 En it scil dy deis barre dat de Heare de
fruchten ôfslaen scil, fen 'e rivier de Eufraet ôf
oan 'e beek fen Egypte ta, en jimme scille
opsocht wirde, ien foar ien, o bern fen Israël.
13 En it scil dy deis barre dat der blazen wirde
scil op in greate bazún; den scille komme dy't
forlern wierne yn it lân fen Assur, en forballe
yn it lân fen Egypte, en hja scille de Heare
oanbidde op 'e hillige berch to Jeruzalem.

HAEDSTIK 28.

1 Wé de heechmoedige kroan fen 'e
dronkenen fen Efraïm, de wylgjende blom fen
syn bylkjend forsiersel, dy't pronket op 'e
holle fen 'e fette delling fen hjarren hwa't it
dûzelet fen 'e wyn.

2 Sjuch, de Heare hat immen dy’t sterk is en machtich, lyk as in heiljacht, in stoarm fen fordjer, lyk as in stoartfloed fen sterke, oerstreamende wetters, dy’t alles mei gewelt tsjin de ierde slacht.
3 Mei foetten scil hja forwâdde wirde, de heechmoedige kroan fen Efraïms dronkenen,
4 en de wylgjende blom fen syn bylkjend forsiersel, dy’t pronket op ’e holle fen ’e fette delling, scil wêze as in ierripe fiich foar de rispinge, dy’t immen sjucht, dêrnei grypt en ynienen trochslokt.
5 Dy deis scil de Heare der hearskaren ta in hearlike kroan en ta in sierlike krâns wêze it oerbliuwsel fen syn folk,
6 en ta in geast fen oardiel him dy’t sit [pag. 664] om to oardieljen, en ta in sterkte dyjingen dy’t de striid tobekkringe oan ’e poarte ta.
7 Mar dy ek dwale fen ’e wyn en hja binne op ’e doele fen ’e sterke drank, de preester en de profeet, hja dwale fen ’e sterke drank, hja binne forbjustere fen ’e wyn, hja binne op ’e doele fen ’e sterke drank, hja dwale yn it gesicht, hja waggelje deroer yn it rjucht.
8 Hwent alle tafels binne fol walgich útspijsel, dat der gjin plak is om to sitten.
9 Hwa scoe Er den kennisse leare, en hwa seoe Er it hearde to forstean jaen? Dy’t fen ’e môlke ôf binne, dy’t ôfwend binne fen it boarst?
10 Hwent it is gebot op gebot, gebot op gebot, regel op regel, regel op regel, hjir in bytsje, dêr in bytsje.
11 Nou den, troch stammerige lippen en troch in frjemde tonge scil Er ta dit folk sprekke,
12 Hy dy tsjin hjar sein hat: Dit is de rêst, jow de mêdde rêst, en dit is de forkwikking; mar hja hawwe net harkje wollen.
13 Dêrom scil it wird des Heare hjarren wirde: gebot op gebot, gebot op gebot, regel op regel, regel op regel, hjir in bytsje, dêr in bytsje; dat hja tobekskrilje meije en efteroerfalle en forbritsen en bistrûpt en fongen wirde.
14 Nou den, hear des Heare wird, jimme spotters, jimme hearskers oer dit folk dat to Jeruzalem wennet.
15 Om’t jimme sizze: Wy hawwe in forboun makke mei de dea, en mei de hel hawwe wy in fordrach makke; hwennear’t de weagjende gisel lânstsjucht, scil er ús net byneikomme, hwent wy hawwe de ljeagen oer ús boud ta in tek, en ûnder de falskens hawwe wy ús forskûle —
16 dêrom, sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik liz in grounstien yn Sion, in deugdsume stien, in kostbere hoekstien, dy’t hecht grounfêste is; hwa’t leaut dy scil net haestje;
17 en Ik scil de miette nimme mei it rjucht, en it lead bylânshâlde neffens de gerjuchtichheit; en de heil scil it ljeagentek weireagje, en de wetters scille it skûlplak foartspiele;
18 en jimme forboun mei de dea scil to neate rinne, en jimme fordrach mei de hel scil net bistean; hwennear’t de weagjende gisel lânstsjucht, scille jimme dêrtroch delslein wirde,
19 sa faek as er lânstsjucht, scil er jimme meislepe, en moarn oan moarn scil er lânstsjen, by nacht en by dei; en it scil al in forskrikking wêze sok in oankindiging to fornimmen;
20 hwent it bêd scil to koart wêze om yen derop út to strekken, en de tekken scil to smel wêze om yen dermei to dekken.
21 Hwent de Heare scil him opjaen lyk as op ’e berch Pearazim, Hy scil trilje lyk as yn ’e delte fen Gibeon, om syn wirk to dwaen: frjemd scil syn wirk wêze, en om syn die to dwaen: frjemd scil syn die wêze.
22 Nou den, slach de spot net, dat jimme bânnen yette net stiver oanhelle wirde meije; hwent ik haw fen ’e Heare, de Heare der hearskaren, heard in fordylging, ja ien dêr’t fêst ta bisletten is oer de hiele ierde.
23 Hâld it ear dernei en hear myn stim, merk op en hear myn reden.
24 Is de boer dy’t siedzje wol altyd troch oan it ploegjen, it felgjen en it eidzjen fen syn lân?
25 Is it sà net: sagau’t er de boulaech sljuchtmakke hat, struit er dille út, en smyt der komyn yn, en sieddet weet yn rigen en koarn yn fekken en spjelt op ’e kanten lâns?
26 En syn God ûnderrjuchtet him fen ’e wize, Hy leart him.
27 Hwent men têrsket de dille net mei de têrskslide, en men lit it weintsjel net oer de komyn gean; mar de dille slacht men út mei in fleijel en de komyn mei in kneppel.

28 Wirdt it nôt fynstampt, om der brea fen to
krijen? Né! net oanienwei troch têrsket men it,
en al jaget men it tsjel fen yens wein en de
hynders dertroch, men stampt it net fyn.
29 Soks giet ek út fen ’e Heare der hearskaren:
Hy is wûnderlik fen ried, Hy is great fen died.

HAEDSTIK 29.

1 Wé Ariël, Ariël, stêd dêr’t David legere!
doch jier by jier, lit de feesten hjar ring slute.
2 Lykwol scil Ik Ariël binearje, en it [pag. 665]
scil dêr moeilikens en drôfenis wirde, en it scil
My ta in Ariël wêze.
3 En Ik scil in leger yn it roun om dy sette, en
Ik scil dy bilegerje mei kriichsbinden, en Ik
scil skânzen tsjin dy opsmite.
4 Den scilstû djip út ’e groun wei sprekke, en
mei in lyts lûd scil dyn wird út it stof
weikomme, en dyn stim scil út ’e ierde
opkomme as de stim fen in geast, en dyn wird
scil út it stof piipje.
5 Mar de mannichte fen dyn fijannen scil
wêze as fyn stof, en de mannichte fen dyn
oerhearskers as foarbywynderjend tsjef, en it
scil mei haesten, ja op in stuit barre.
6 Dû scilst fen ’e Heare der hearskaren
bisocht wirde mei tonger en mei ierdskodding
en in great lûd, mei stoarm en ûnwaer en de
lôge fen in fortarrend fjûr.
7 En in dream, in nachtgesicht allyk, sà scil
de mannichte fen al de heidenen wêze dy tsjin
Ariël stride, ja allegearre dy tsjin him en syn
fêstingen stride en it binearje.
8 En it scil wêze lyk as immen dreamt dy’t
honger hat, en sjuch, hy yt, mar wirdt wekker
en syn siele is liddich, of lyk as immen dreamt
dy toarst hat, en sjuch, hy drinkt, mar wirdt
wekker en sjuch, hy is wirch en syn siele
forsmachtet: sà scil de mannichte fen al de
heidenen wêze dy’t oarloch fiere tsjin de
berch Sion.
9 Hâld jimme op en stean forsteld! Wêz blyn
en forbline! Hja binne dronken, mar net fen ’e
wyn, hja waggelje, mar net fen ’e sterke drank.
10 Hwent de Heare hat oer jimme útgetten de
geast fen in djippe sliep, en Hy hat jimme
eagen, de profeten, tadien, en jimme hollen,
de sjenders, hat Er biditsen.
11 Sa is it gesicht fen al dy dingen jimme as
de wirden fen in forsegele boek, dat men jowt
oan immen dy’t lêze kin, sizzende: Lêz dit
dochs, mar hy seit: Dat kin ik net, hwent it is
forsegele;
12 of men jowt it boek oan immen dy’t net
lêze kin, sizzende: Lêz dit dochs, mar hy seit:
Ik kin net lêze.
13 En de Heare hat sein: Om’t dit folk ta My
komt mei de mûle en hja My earje mei de
lippen, mar it herte fier fen My hâlde en hjar
freze for My fen bûten leard minskegebot is,
14 dêrom, sjuch, scil Ik foartfarre wûnderlik
mei dit folk to wirk to gean, wûnderlik en
wûnderbaerlik; en de wysheit fen syn wizen
scil forgean, en it forstân fen syn forstannigen
scil him opbergje.
15 Wé hjarren dy’t hjar rie djip forbergje for
de Heare, en hwaens wirken yn it tsjuster
barre, en dy’t sizze: Hwa sjucht ús en hwa ken
ús?
16 O dy forkeardens fen jimme, net liker as
scoe it ienerlei wêze, de pottebakker en it
liem, net liker as scoe it gemaek fen syn
makker sizze kinne: Hy hat my net makke, en
it wirk fen syn foarmer: Hy hat der gjin forstân
fen!
17 Is it yette net in hiel koart rek dat de
Libanon foroare wirde scil yn in lusthôf, en
dat it lusthôf in wâld allyk wirde scil?
18 En dy deis scille de dôven de wirden
hearre fen ’e Skrift, en de eagen fen ’e blinen,
forlost fen ’e donkerheit, ja fen ’e tsjusternis,
hja scille sjen.
19 En de sêftmoedigen scille blydskip op
blydskip hawwe yn ’e Heare, en de
needdriftichsten fen ’e minsken scille jubelje
yn ’e Hillige Israëls.
20 Hwent den scil de oerhearsker in ein
hawwe, en mei de spotter scil it dien wêze, en
fordylge scille wêze allegearre dy’t op
ûnrjucht út binne,
21 dy’t in minske skildich forklearje om in
wird, en strikken sette hwa’t yn ’e poarte for it
rjucht opkomt, en dy’t om idele reden de
rjuchtfeardige forkringe.
22 Dêrom, sà seit de Heare tsjin it hûs fen
Jakob, Hy dy’t Abraham forlost hat: Jakob scil
net langer biskamme wirde, en syn oantlit scil
net langer forblikje;
23 hwent as er syn bern, it wirk fen myn
hannen, om him hinne sjen scil, den scille hja

myn namme hilligje; hja scille hilligje de Hillige Jakobs en freezje de God Israëls;
24 en de dwylsinnigen scille reden forstean, en de tsjinsprekkers scille learing oannimme.

HAEDSTIK 30.

1 Wé de balstjurrige bern, sprekt de Heare, dy't ried bilizze, en it is net út [pag. 666] My, dy't in forboun meitsje, en it is net út myn Geast, om sûnde op sûnde to loegjen,
2 dy't hjar opjowe om del to tsjen nei Egypte, en myn mûle bifreegje hja net, om to flechtsjen yn 'e taflecht fen Farao, en om to skûljen yn it skaed fen Egypte.
3 Mar Farao's taflecht scil jimme ta skande wirde, en de skûl yn it skaed fen Egypte ta in smaed.
4 Hwent al sitte syn foarsten to Soän en fljugge syn boaden oan Hanes ta,
5 allegearre scille hja biskamme makke wirde troch in folk dat hjarren gjin nut dwaen kin en net ta help noch ta foardiel wêze scil, mar ta skande en ta in smaed bûtendien.
6 It oardiel oer it fé fen it Suden. Ut it lân fen 'e eangstme en de binearing, dêr't de liuwinne en de liuw weikomme, de njirre en de fleanende draek, fiere hja hjar rykdommen op 'e rêggen fen 'e ezels en hjar skatten op 'e bulten fen 'e kamielen nei it folk dat gjin nut dwaen scil.
7 En Egypte's help is idel en om 'e nocht; dêrom haw Ik it neamd: Rahab dat stilsit.
8 Nou den, kom yn, skriuw it yn hjar bywêzen op in tafel en teikenje it oan yn in boek, dat it bliuwe mei for letter tiid, ta in ivich tsjûgenis.
9 Hwent it is in balstjûrrich folk, it binne ljeageneftige bern, bern dy't de wet des Heare net hearre wolle,
10 dy tsjin de sjenners sizze: Sjuch net, en tsjin de skôgers: Skôgje ús net hwet rjucht is, sprek ús fen gefallige dingen, skôgje ús bidragerijen,
11 wyk fen 'e wei, jow jim ôf fen it paed, lit de Hillige Israëls by ús weibliuwe!
12 Dêrom, sa seit de Hillige Israëls: Om't jimme dit wird forwerpe, en bitrouwe op falskens en ûndogenskheit en dêrop steune,
13 dêrom scil dizze skild jimme wêze as in losrekke stik út in hege trochbûgende mûrre, dat ynienen, op in stuit, nei ûnderen komt.
14 Ja, Hy scil se stikken slaen lyk as in pottebakkerskrûk stikken slein wirdt en sûnder genede forbrizele, dat der mids de broazels gjin diggel to finen is om der fjûr mei fen 'e hird to nimmen of wetter út 'e saed to skeppen.
15 Hwent sà seit de Heare Heare, de Hillige Israëls: Troch bikearing en rêst scoene jimme bihâlden wirde, yn stilheit en yn bitrouwen scoe jimme sterkte wêze; mar jimme hawwe net wollen,
16 en jimme hawwe sein: Né, mar op hynders scille wy flechtsje — dêrom scille jimme flechtsje! en: Op hirddravers scille wy ride — dêrom scille jimme forfolgers jimme hirddrave litte!
17 Tûzen fen jimme scille flechtsje for it driigjen fen ien, of for it driigjen fen fiif, oant jimme oerbleaun binne as in flagestôk boppe op in berch en as in flage op in hichte.
18 En dêrom wachtet de Heare, om jimme genedich to wêzen, en dêrom forheget Er Himsels, om Him oer jimme to erbarmjen, hwent de Heare is in God fen oardiel: loksillich allegearre dy't Him forwachtsje.
19 Hwent, dû folk fen Sion, dat to Jeruzalem wennet, dû scilst hielendal net skrieme, wiswier, Hy scil dy genedich wêze op 'e stim fen dyn gerop; sagau't Er it heart, scil Er dy antwirdzje.
20 Al scil de Heare jimme it brea fen 'e binearing en it wetter fen 'e mismoedichheit jaen, dochs scille dyn learaers net langer op 'e flecht hoege, mar dyn eagen scille dyn learaers sjen,
21 en dyn earen scille efter dy in stim hearre, sizzende: Dit is de wei, wannelje dêrop, it sij dat jimme rjuchts ôfslagge of lofts.
22 En jimme scille ûnrein achtsje it bislach fen jimme silveren sniene bylden en it biklaeisel fen jimme gouden gettene bylden; dû scilst se weismite as bismoarge rêdding, en tsjin hjar allegearre sizze: Foart mei dy!
23 Den scil Er dyn sied, datstû yn it lân siedde hast, rein jaen, en it brea, de opbringst fen it lân, scil fet en streksum wêze; dyn fé scil dy deis de romte fen weide hawwe,
24 en de oksen en ezels dêrstû it lân mei biarbeidest, scille suver foer ite, foer dat

opskjinne is mei de nôtskeppe en mei de wan.
25 En op alle hege berch en op alle forheven
hichte scille beekjes en slinken [pag. 667]
ûntspringe, de deis fen ’e greate slachting,
hwennear’t de toerren falle scille.
26 En it ljocht fen ’e moanne scil it ljocht fen
’e sinne allyk wêze, en it ljocht fen ’e sinne scil
saunfâldich wêze, as it ljocht fen saun dagen,
de deis dat de Heare de breuk fen syn folk
forbine scil, en de woune dy’t it slein is better
meitsje scil.
27 Sjuch, de Namme des Heare komt fen
fierrens, syn grime baernt, en swiere wolken
skouwe omheech; syn lippen binne fol
grammoedichheit en syn tonge is as in
fortarrend fjûr,
28 en syn amme is as in oerrinnende stream,
dy’t oan ’e hals ta komt, om de heidenen to
wanjen mei de wanne fen ’e ûndergong, en ta
in falsk bytling yn ’e bek fen ’e folken.
29 Jimme scille lofsjonge lyk as yn de nacht
dat it feest hillige wirdt, en fen herten fleurich
wêze as immen dy’t mei de fluit rint om op to
tsjen nei de berch des Heare, nei de rotsstien
Israëls.
30 En de Heare scil syn hearlike stim hearre
litte, en Hy scil sjen litte ho’t syn earm
delkomt mei siedende grammoedichheit en
de lôge fen in fortarrend fjûr, mei stoarm en
stjalprein en heilstiennen.
31 Hwent fen ’e stim des Heare scil Assur
beevje, hwennear’t Er mei de roede slacht.
32 En safaek er de roede oer him kriget, dy’t
de Heare op him delkomme lit, scille de
trommen en de siters ynfalle, en de striidbere
earm swaeijende scil Er mei him oan it
wrakseljen gean.
33 Hwent Tofeth wirdt sûnt jister al
klearhâlden, ek klearhâlden for de kening; Hy
hat syn brânsteapel heech en breed oploege,
mei in macht fen fjûr en hout: de amme des
Heare, in swevelstream allyk, scil der de brân
yn stekke.

HAEDSTIK 31.

1 Wé dyjingen dy’t om help deltsjugge nei
Egypte, en steune op hynders en bitrouwe op
weinen, om’t der gâns binne, en op ruters,
om’t dy sa machtich binne; mar hja sjugge net
op ’e Hillige Israëls en siikje de Heare net.
2 Lykwol is Hy ek wiis, en Hy lit it kwea
komme en nimt syn wirden net werom; Hy
scil Him oereinjaen tsjin it hûs fen ’e
kweadwaners en tsjin de help fen ’e wirkers
fen ’e ûngerjuchtichheit.
3 Hwent de Egyptners binne minsken en
gjin God, en hjar hynders binne flêsk en gjin
geast; as de Heare de hân útstekt, stroffelet de
helper, en dy’t holpen is falt, en togearre
komme hja om.
4 Hwent sà hat de Heare tsjin my sein: Lyk
as in liuw of in jonge liuw grânzget oer syn
bút, hwennear’t in greate kloft hoeders tsjin
him gearroppen wirdt, mar hy skrillet net fen
hjar geskreau noch foroaret him om hjar
gebear, sà scil de Heare der hearskaren
delkomme om to striden op ’e berch Sion en
op syn hichte.
5 Lyk as fleanende fûgels, sà scil de Heare
der hearskaren Jeruzalem biskermje en
forlosse, ûntsjen en útrêdde.
6 Bikear jimme ta Him fen hwa’t de bern fen
Israël sa djip ôffallen binne.
7 Hwent dy deis scille hja weismite in elk
syn silveren ôfgoaden en syn gouden
ôfgoaden, dy’t jimme hannen jimme ta sûnde
makke hawwe.
8 En Assur scil falle troch it swird, net fen in
man, en it swird, net fen in minske, scil him
fortarre, en hy scil flechtsje for it swird, en syn
jongfeinten scille ûnder tsjinst moatte;
9 en syn rotsstien scil forgean fen eangstme,
en syn foarsten scille fen ’e skrik de flage
forlitte, sprekt de Heare, dy’t in fjûr hat op
Sion en in oune to Jeruzalem.

HAEDSTIK 32.

1 Sjuch, in kening scil regearje yn
gerjuchtichheit, en de foarsten scille hearskje
neffens it rjucht.
2 En alle man scil wêze as in taflecht for de
stoarm en in skûlplak for de stjalprein, as
wetterstreamen yn in toarre oarde, as it skaed
fen in swiere rotsstien yn in toarstich lân.
3 Den scille de eagen fen ’e sjenden net
langer tichtsitte, en de earen fen ’e
hearrenden scille forstean.
4 En it hert fen ’e ûnbitochtsumen scil reden
oannimme, en de tonge fen ’e stammerjenden
scil feardich en klear sprekke.

5 De dwaes scil net mear in edelman neamd wirde en de gjirgert scil net for woldedich gean. [pag. 668]
6 Hwent in dwaes sprekt dwaesheit en syn hert docht ûngerjuchtichheit, om goddeleasheit to bidriuwen en om dwaling to sprekken tsjin de Heare, om de siel fen ’e hongerige liddich to litten en de toarstige drinken to ûnthâlden.
7 En de gjirgert nimt alle minne middels to baet: hy bitinkt skandlike optinksels, om de ellindigen to fordjerren mei falske reden, ek al pleitet de earme om syn rjucht.
8 Mar de woldedige bitinkt woldedichheden, en stiet op woldedichheden.
9 Op, jimme gerêste frouljue, hear myn stim! jimme soargeleaze dochters, jow it ear nei myn reden!
10 Mar amper jier en dei en jimme scille ûntdien wêze, jimme soargeleazen! hwent der scil gjin wyn rispe noch hokfor frucht ynhelle wirde.
11 Beevje, jimme gerêsten, wêz ûntdien, jimme soargeleazen! klaei jim út, klaei jim neaken út, en girdzje jimme de mil mei sekken.
12 Hja slagge hjarren op it boarst om de bigearde fjilden, om de fruchtbere wynstokken,
13 om de groun fen myn folk, dêr’t de toarn en de tister opsjitte, ja om al de huzen fen hâldoan yn ’e bolbjirkene stêd.
14 Hwent it paleis scil forlitten wêze, de rûzige stêd scil forkeare yn in iensum sté, de timpelberch en de wachttoer scille ta hoalen wirde oant yn ivichheit, in lustoarde for de wâldezels, in weide for de keppels,
15 oant oer ús útgetten wirde mei de Geast út ’e hichte. Den scil de woastenije ta in lusthôf wirde, en it lusthôf scil in wâld allyk wêze.
16 Den scil it rjucht yn ’e woastenije wenje, en de gerjuchtichheit yn it lusthôf tahâlde.
17 En it wirk fen ’e gerjuchtichheit scil frede wêze, en de wirking fen ’e gerjuchtichheit scil rêst wêze en feilichheit oant yn ivichheit.
18 En myn folk scil wenje op in wensté fen frede, en yn feilige wenten, en yn oarden fen ûnbisoarge rêst.
19 En it scil heilje dat it wâld delkomt, en de stêd forsinkt yn it leech.
20 Loksillich jimme dy’t siedzje oan alle wetters, dy’t de okse en de ezel frij rinne litte, hwer’t hjar foet wol.

HAEDSTIK 33.

1 Wé dy, dû forwoaster, dy’t sels net forwoaste bist, en dû rôver, hwa’t neat ûntrôve is! Sagaustû mei it forwoasten dien hast, scilstû sels forwoaste wirde, sagaustû mei it rôvjen klear bist, scil dy alles ûntrôve wirde.
2 Heare, wêz ús genedich, op Jo hawwe wy wachte; wêz alle moarnen hjar earm, ja ús bihâld de tiids fen ’e binaudheit.
3 Fen it lûd fen jins tonger scille de folken foartflechtsje, troch jins forhevenheit scille de naesjes forsille wirde.
4 En jimme bút scil geartôge wirde lyk as de tûrren geartôgje, hja scille der yn omspringe lyk as de sprinkhoannen omspringe.
5 De Heare is forheven, hwent Hy wennet yn ’e hichte, Hy hat Sion folle mei rjucht en gerjuchtichheit.
6 En Hy scil de fêstichheit fen dyn tiden wêze, in rykdom fen greate forlossing, fen wysheit en kennisse; de freze des Heare scil syn skat wêze.
7 Sjuch, hjar helden skreauwe it út op ’e strjitten, de boaden fen ’e frede skrieme bitter.
8 De hearrewegen binne fornield, hwa’t de paden lâns moat bliuwt wei; hy hat it forboun forbritsen, hy forachtet de stêdden, hy telt de minsken net.
9 It lân treuret, it forkwynt, de Libanon stiet biskamme, hy forwylget; Saron is ta in woastenije wirden, Bazan en Karmel lizze delslein.
10 Nou scil Ik My opjaen, seit de Heare, nou scil Ik oereinkomme, nou scil Ik tille fen heechheit.
11 Swier fen strie, scille jimme tsjef to wrâld bringe; jimme amme is in fjûr, dat jimsels fortarre scil.
12 En de folken scille in kalkwirk allyk wirde, ôfkappe toarnen, dy’t opgeane yn fjûr.
13 Harkje, jimme dy’t om fierrens binne, hwet Ik dien haw, en jimme dy’t neiby binne, biken myn macht.
14 De sûnders to Sion beevje, forheardens hat de goddeleazen oantaest: Hwa fen uzes kin it

úthâlde by in for-[pag. 669]-tarrend fjûr, hwa fen uzes kin tahâlde by in ivige gloed?
15 Dy't yn gerjuchtichheden wannelet en dy't it rjucht sprekt, dy't it gewin fen 'e fordrukking forsmaedt, dy't de hannen útskoddet om gjin geskink to bihâlden, dy't him it ear stoppet om fen gjin bloedskild to hearren, en de eagen tadocht om gjin kwea to sjen —
16 dy scil wenje op 'e hichten, de fêstingen fen 'e rotsen scille syn stins wêze, syn brea wirdt him jown, syn wetter hat er wis.
17 Dyn eagen scille de Kening sjen yn syn hearlikheit, hja scille in lân fen wide fierten sjen.
18 Dyn hert scil neitinke oer de forskrikking, en sizze: Hwer is de skatter bidarre, hwer de weager, hwer de teller fen 'e toerren?
19 Dat stûfe folk, dû scilst it net weromsjen, dat folk mei syn swiere spraek dy't men net forstean kin, mei syn stammerige tongslach dy't men net neikomme kin.
20 Oanskôgje Sion, de stêd fen ús gearkomsten! Dyn eagen scille Jeruzalem sjen, in feilige wenning, in tinte dy't net forreizget, hwaens kilen yn der ivichheit net útlitsen wirde scille, en hwaens touwen gjinien fen allegearre ea stikkenskoerd wirde scille.
21 Né, ien scil dêr hearlik wêze: de Heare for ús; it scil in lansdouwe wêze fen rivieren, fen wide streamen, gjin float fen roeiskippen scil dêr lâns farre en gjin steatlik skip scil deroer glide.
22 Hwent de Heare is ús rjuchter, de Heare is ús wetjower, de Heare is ús Kening, Hy scil ús bihâlde.
23 Dyn touwen komme slop to hingjen, hja scille de mêst net rjuchtoerein hâlde, hja scille de flage net útwaeije litte; den scil de rôf fen in oerfloedige bút fordield wirde en de lamliddigen scille meirôvje.
24 En gjin ynwenner scil sizze: Ik bin siik; it folk dat deryn wennet, scil forjowing fen sûnde hawwe.

HAEDSTIK 34.

1 Kom harren, jimme heidenen, om to harkjen, en jimme folken, hâld it ear dernei; lit de ierde hearre en hjar folheit, de wrâld en al itjinge út hjar foartkomt.
2 Hwent de Heare is grimitich op alle heidenen en grammoedich op al hjar hear; Hy hat se slein mei de ban, Hy hat se oerjown ta de slachting.
3 En hjar forsleinen scille weismiten wirde, en fen hjar deade lichemen scil de stank omheechgean, en de bergen scille torane fen hjar bloed.
4 En it hiele hear fen 'e himelen scil forgean, en de himelen scille oprôlle wirde as in boek, en al hjar hear scil ôffalle lyk as in blêd fen 'e wynstok falt, en lyk as figen falle fen 'e figebeam.
5 Hwent myn swird is dronken wirden yn 'e himel; sjuch, it scil ta in oardiel delkomme op Edom, op it folk dat Ik forband haw.
6 It swird des Heare sit ûnder it bloed, it is bistjurre fen it smoar, fen it bloed fen 'e lammen en de bokken, fen 'e longstâllen fen 'e rammen; hwent de Heare hâldt in offerdei to Bosra, en in greate slachting yn it lân fen 'e Edomiten;
7 en de wâldoksen scille mei hjarren falle, en de interrieren sawol as de bollen, en hjar lân scil drinzge wirde mei it bloed, en hjar moude scil tsjok wirde fen it smoar.
8 Hwent in dei fen wrake hâldt de Heare, in jier fen forjilding om 'e wille fen it pleit fen Sion.
9 En syn beken scille foroare wirde yn pik, en syn moude yn swevel, en syn lân scil ta baernend pik wirde;
10 dat scil by nacht noch by dei net út to krijen wêze, oant yn ivichheit scil de reek derfen omheechgean, fen slachte oant slachte scil it woast lizze, oant yn ivichheit der ivichheden scil der nimmen troch tsjen.
11 Mar de reiddomp en de nachtûle scille it ta in erflik bisit hawwe, en de roek en de raef scille der húzje; en Hy scil der de miette fen 'e wyldernis fen nimme en it lead fen 'e woastenije bylâns hâlde.
12 Syn edelljue, hja scille dêr gjin keninkryk mear útroppe, en al syn foarsten scille neat wêze.
13 En yn syn paleizen scille de toarnen waekse, nettels en stikels scille yn syn fêstingen opsjitte; en it scil in wenning for de draken wêze, in tahâld for de strúsfûgels,
14 en de boskkatten scille dêr de wylde [pag. 670]

hounen treffe en de fjilddivels scille elkoarren
to miette komme, de nachtgeast scil him der
in leger útsiikje en him fredich deljaen,
15 de pylkslang scil dêr nestelje en aeijen
lizze en se útbriede en hjar jongen gearbringe
yn hjar skaed, ek scille de gieren dêr meiinoar
gearboskje.
16 Siikje yn it boek des Heare en lêz! Net ien
fen al dy wêzens scil ûntbrekke, it iene noch it
oare scil men misse. Hwent myn mûle dy hat
it hjitten, en syn Geast dy hat hjar gearbrocht.
17 En Hysels hat it lot for hjar wirpen, en syn
hân hat it hjarren útdield mei it mjitsnoer;
oant yn ivichheit scille hja it erflik bisitte, fen
slachte oant slachte scil it hjarren ta in
wenning wêze.

HAEDSTIK 35.

1 De woastenije en de toarre oarden scille
hjar forbliidzje, en de wyldernis scil jubelje,
hja scil bloeije as in roas.
2 Hja scil weelderich bloeije en jubelje, ja
opspringe fen jubel en gejûch; de hearlikheit
fen ’e Libanon scil hjar jown wêze, it sieraed
fen Karmel en Saron; hja allegearre scille sjen
de hearlikheit des Heare, it sieraed fen ús God.
3 Sterkje de sloppe hannen, en set de
wankeljende knibbels fêst.
4 Siz de twivelriedigen fen hert: Wêz sterk,
eangje net; sjuch, jimme God scil komme mei
de wraek, mei Godlike forjilding, Hysels scil
komme en jimme forlosse.
5 Den scille de eagen fen ’e blinen iependien
wirde, en de earen fen ’e dôven scille iepene
wirde.
6 Den scil de kreupele springe as in hart, en
de tonge fen ’e stomme scil jubelje; hwent yn
’e woastenije scille wetters ûntspringe, en
beken yn ’e wyldernis.
7 En it toarre lân scil ta in mar wirde, en it
toarstige lân ta fonteinen fen wetter; yn ’e
went fen ’e draken, dêr’t dy legere hawwe, scil
gêrs mei reid en snilen waekse.
8 En dêr scil in hearrewei trochrinne, in
paed dat de hillige wei neamd wirde scil; gjin
ûnreine scil him lânstsjen, mar hy scil for syn
folk wêze, en hwa’t dy wei wannelet, de
dwazen sels scille net dwale.
9 Dêr scil gjin liuw komme, en gjin
forskoerrend djierte scil him dêrop jaen noch
dêr to finen wêze; mar de forlosten scille dêr
wannelje.
10 En de frijkochten des Heare scille
weromkomme en optsjen nei Sion mei jubel,
en ivige blydskip scil op hjar holle wêze;
freugde en blydskip scille hja dielhaftich
wirde, mar de drôvenis en it suchtsjen scille
foartflechtsje.

HAEDSTIK 36.

1 En it barde yn it fjirtjinde jier fen ’e kening
Hiskia dat Sanherib, de kening fen Assyrië,
opteach tsjin al de fêste stêdden fen Juda, en
se ynnaem.
2 En de kening fen Assyrië stjûrde Rabsaké
fen Lachis nei Jeruzalem, ta de kening Hiskia,
mei in swiere macht; en hy bijoech him nei de
wetterlieding fen ’e boppeste fiver, oan ’e
hege wei fen it Blekersfjild.
3 Do gyngen ta him út Eljakim, de soan fen
Hilkia, de hofmaster, en Sebna de skriuwer, en
Joäh, de soan fen Asaf, de kânselier.
4 En Rabsaké sei tsjin hjar: Siz mar tsjin
Hiskia: Sà seit de greate kening, de kening fen
Assyrië: Hwet forbyldstû dy wol en hwer
bitroustû op?
5 Mienstû dat in wird fen ’e lippen al genôch
is ta ried en died yn ’e oarloch? Op hwa
bitroustû den, datstû tsjin my yn opstân
komst?
6 Sjuch, dû bitroust op dat tokniesde reid,
op Egypte, dat al hwa’t dêrop linet yn ’e hân
rekket en der dwers trochhinne giet; sa is
Farao, de kening fen Egypte, al dyjingen dy’t
op him bitrouwe.
7 Mar byhwennearstû tsjin my sizze
mochtst: Wy bitrouwe op ’e Heare, ús God —
is Hy dat net hwaens hichten en hwaens alters
Hiskia weinommen hat, wylst er tsjin Juda en
tsjin Jeruzalem sei: Foar dit alter scille jimme
oanbidde?
8 Nou den, wedzje dochs mei myn hear, de
kening fen Assyrië: ik scil dy twatûzen hynders
biskikke, astû fen dyn kant de ruters dêrop
leverje kinst.
9 Ho scoestû den de oanfal fen ien inkele
steedhâlder fen ’e minste tsjinstfeinten fen
myn hear ôfslaen? Mar dû bitroust op Egypte,
om ’e weinen en om ’e ruters. [pag. 671]
10 En bûtendien, bin ik sûnder de Heare tsjin

dit lân optein om it to forwoasten? De Heare hat tsjin my sein: Tsjuch op tsjin dat lân en forwoast it.
11 Do seine Eljakim en Sebna en Joäh tsjin Rabsaké: Sprek dochs Arameesk mei jou tsjinners, hwent dat forsteane wy wol; en sprek net mei ús yn it Joadsk, foar de earen fen it folk dat op ’e mûrre tahâldt.
12 Mar Rabsaké sei: Hat myn hear my altomets ta dyn hear en ta dy stjûrd om dizze wirden to sprekken? Is it net ta de ljue dy’t op ’e mûrre sitte, dêr’t hja allyk as jimme hjar trochgong ite en hjar wetter drinke meije?
13 Sa stie Rabsaké dêr, en rôp mei in útset lûd yn it Joadsk en sei: Hear de wirden fen ’e greate kening, de kening fen Assyrië.
14 Sà seit de kening: Lit Hiskia jimme neat wysmeitsje, hwent hy kin jimme dochs net rêdde.
15 Ek scil Hiskia jimme net bitrouwe litte op ’e Heare, sizzende: De Heare scil ús grif rêdde, dizze stêd scil net yn ’e hân fen ’e kening fen Assyrië jown wirde.
16 Harkje net nei Hiskia, hwent sà seit de kening fen Assyrië: Wêz my to wille mei geskinken, en kom ta my út, en yt in elk fen syn wynstôk en in elk fen syn figebeam, en drink in elk it wetter út syn welsaed;
17 oant ik kom en jimme meinim nei in lân lyk as jimme eigen lân is, in lân fen nôt en fen druvesop, in lân fen brea en fen wynbergen.
18 Lit Hiskia jimme net forliede, sizzende: De Heare scil ús rêdde! Hat ien fen ’e goaden fen ’e folken syn lân rêdde kinnen út ’e hân fen ’e kening fen Assyrië ?
19 Hwer binne de goaden fen Hamath en Arpad bidarre? Of hwer de goaden fen Sefarvaïm? Hawwe hja Samaria soms rêdden fen myn hân?
20 Hwa ûnder al de goaden fen dy lânnen binne it dy’t hjar lân rêdden hawwe út myn hân, en scoe de Heare Jeruzalem út myn hân rêdde?
21 Mar hja sweijen, en antwirden him gjin wird; hwent de kening hie in gebot jown, sizzende: Jimme scille him net antwirdzje.
22 Do kamen Eljakim, de soan fen Hilkia, de hofmaster, en Sebna de skriuwer, en Joäh, de soan fen Asaf, de kânselier, wer ta Hiskia, mei toskoerde klean, en hja diene him de wirden fen Rabsaké to witten.

HAEDSTIK 37.

1 En it barde do’t de kening Hiskia soks to hearren krige, dat er syn klean toskoerde en him bidiek mei in sek, en opgyng nei it hûs des Heare.
2 Dêrnei stjûrde er Eljakim, de hofmaster, en Sebna, de skriuwer, en de âldsten fen ’e preesters, biditsen mei sekken, ta Jesaja, de profeet, de soan fen Amos.
3 En hja seine tsjin him: Sà seit Hiskia: Dit is in dei fen binearing en fen tuchtiging en fen laster; hwent de bern binne oan ’e berte takommen, en nou is der gjin krêft om to bernjen.
4 Misskien scil de Heare, jins God, hearre de wirden fen Rabsaké, dy troch syn hear, de kening fen Assyrië, stjûrd is om de libbene God to hunen, en scil de Heare, jins God, him tuchtigje for syn wirden, dy’t Er wol heard hat; draech den in gebet op for it oerbliuwsel dat yette foun wirde mei.
5 En de tsjinners fen ’e kening Hiskia kamen ta Jesaja.
6 En Jesaja sei tsjin hjar: Sà scille jimme tsjin jimme hear sizze: Sà seit de Heare: Eangje net fen ’e wirden dystû heard hast, dêr’t dy jonges fen ’e kening fen Assyrië My mei lastere hawwe.
7 Sjuch, Ik scil in geast yn him jaen dat er gegrút hearre mei en weromtsjen nei syn lân, en yn syn lân scil Ik him falle litte troch it swird.
8 Sa gyng Rabsaké werom, en hy trof de kening fen Assyrië stridende tsjin Libna; hwent hy hie heard dat er opbritsen wier fen Lachis.
9 Do’t er nou grútsjen hearde fen Tirhaka, de kening fen Kusj: Hy is úttein om tsjin jo to oarlogjen — do’t er dat hearde, stjûrde er yetris boaden ta Hiskia, sizzende:
10 Sà scille jimme sprekke ta Hiskia, de kening fen Juda, en sizze: Lit dyn God, op hwastû bitroust, dy net bidrage, sizzende: Jeruzalem scil net yn ’e hân fen ’e kening fen Assyrië jown wirde.[pag. 672]
11 Sjuch, dû hast sels heard hwet de keningen fen Assyrië alle lannen dien hawwe, ho ‘t hja se slein hawwe mei de ban, en dû, scoestû

allinne rêdden wirde?
12 Hawwe de goaden hjar folken rêdden dy't fen myn foarâlden útroege binne: Gozan, en Haran, en Rezef, en de bern fen Eden dy't yn Telassar wennen?
13 Hwer is de kening fen Hamath keard, en de kening fen Arpad, en de kening fen 'e stêd Sefarvaïm, fen Hena en Ivva?
14 En Hiskia krige de brieven oan út 'e hân fen 'e boaden, en lies se, en hy gyng op nei it hûs des Heare, en Hiskia tearde se út foar it oantlit des Heare;
15 en Hiskia bea ta de Heare, sizzende:
16 O Heare der hearskaren, God fen Israël, Jo dy troanje boppe de cherubim, Jo, ja Jo allinnich binne de God fen al de keninkriken fen 'e ierde, Jo hawwe de himel en de ierde makke.
17 Niigje, o Heare, jins ear en harkje, iepenje, Heare, jins eagen en sjuch, en hear al de wirden fen Sanherib, dy't er stjûrd hat om de libbene God to hunen.
18 It is wier, o Heare, de keningen fen Assyrië hawwe al de keninkriken en hjar fjilden forwoast,
19 en hja hawwe hjar goaden op it fjûr smiten, hwent dat wierne gjin goaden, mar wirk fen minskehannen, hout en stien; dêrom hawwe hja dy forniele kinnen.
20 Mar nou, Heare, ús God, forlos ús út syn hân: den scille al de keninkriken fen 'e ierde witte dat Jo allinnich de Heare binne.
21 Do die Jesaja, de soan fen Amos, Hiskia de boade, sizzende: Sà seit de Heare, de God fen Israël: Hwerstû My om bidden hast oangeande Sanherib, de kening fen Assyrië, dat haw Ik heard.
22 Dit is it wird dat de Heare oer him spritsen hat: De faem, de dochter Sions, forachtet dy, hja bispot dy, de dochter Jeruzalems skoddet de holle efter dy.
23 Hwa hastû húnd en lastere, en tsjin hwa hastû de stimme opset en de eagen opslein nei omhegen? Tsjin de Hillige Israëls.
24 Troch dyn tsjinstfeinten hastû de Heare húnd, sizzende: Ik haw mei de mannichte fen myn weinen biklommen de hichte fen 'e bergen, de úthernen fen 'e Libanon, en ik scil syn hege sederbeammen en syn útsochte sipressebeammen omkapje, en ik scil komme ta syn uterste hichte, it wâld fen syn lusthôf;
25 ik, ik haw groeven en de wetters dronken, en ik lit mei myn foetsoallen al de streamen fen Egypte opdroegje.
26 Hastû net heard dat Ik dat al lang fen to foaren klearmakke hie en fen âlde tiden ôf biskikt haw? Nou haw ik dat komme litten, datstû der wêze scoest om de fêste stêdden to forwoasten ta púnfallen.
27 Dêrom wierne hjar biwenners machteleas, dêrom stiene hja forslein en biskamme, dêrom wierne hja as it krûd fen it fjild en as it jonge grien, as it gêrs op 'e dakken, en as it nôt dat yette net op stannen stiet.
28 Mar Ik wit dyn sitten, en dyn útgean, en dyn ynkommen, en dyn tjirgjen tsjin My.
29 Om dyn tjirgjen tsjin My, en om't dyn razernij opkommen is yn myn earen, dêrom scil Ik dy myn ring op 'e noas sette en myn team twisken de lippen lizze, en Ik scil dy weromtsjen litte troch deselde wei dystû lâns kommen bist.
30 En dit scil dy ta in teiken wêze: Yt fen 't jier hwet út himsels woechsen is, en takomme jier hwet den yette opkomt; mar siedzje it tredde jiers en rispje, en plantsje wyngerts en yt de fruchten dêrfen.
31 En it ûntkommene, hwet der oerbleaun is fen it hûs fen Juda, scil op 'e nij woartel sjitte nei ûnderen, en it scil nei boppen ta frucht drage.
32 Hwent fen Jeruzalem scil in oerbliuwsel útgean, en fen 'e berch Sion hwet ûntkommen is; de iver fen 'e Heare der hearskaren scil dat dwaen.
33 Dêrom, sa seit de Heare fen 'e kening fen Assyrië: Yn dizze stêd scil er net komme, noch dêr in pylk yn sjitte, ek scil er mei gjin skyld stoarm tsjin hjar rinne, en gjin wâl tsjin hjar opsmite.
34 Troch de wei dy't er lâns kommen is, scil er weromtsjen, mar yn dizze stêd scil er net komme, seit de Heare.
35 En Ik scil dizze stêd biskermje, om hjar to forlossen om 'e wille fen Mysels [pag. 673] en om 'e wille fen David, myn tsjinstfeint.
36 Do fear de ingel des Heare út en sloech yn it leger fen Assyrië hûndert en fiif en tachtich tûzen; en do't hja hjar de moarns bytiid oereinjoegen, sjuch, do wier it allegearre

deade lichemen.
37 En Sanherib, de kening fen Assyrië, briek op, en gyng foart, en teach werom; en hy bleau to Ninevé.
38 En it barde do't er oanbea yn it hûs fen Nisroch, syn god, dat Adrammélech en Sarézer, syn soannen, him forsloegen mei it swird, mar hja ûntkamen yn it lân fen Ararat; en syn soan Ezar Haddon waerd kening yn syn plak.

HAEDSTIK 38.

1 Yn dy dagen waerd Hiskia siik, op it stjerren ôf; en de profeet Jesaja, de soan fen Amos, kaem ta him, en sei tsjin him: Sà seit de Heare: Jow bistel oan dyn hûs, hwent dû scilst stjerre en net libje.
2 Do kearde Hiskia it oantlit nei de weach, en hy bea ta de Heare,
3 en sei: Och Heare, bitink dochs dat ik foar jins oantlit wannele haw yn 'e wierheit en mei in folslein herte, en dat ik dien haw hwet goed is yn jins eagen. En Hiskia skriemde tige.
4 Do barde it wird des Heare ta Jesaja, sizzende:
5 Gean hinne en siz tsjin Hiskia: Sà seit de Heare, de God fen dyn âffear David: Ik haw dyn gebet heard, Ik haw dyn triennen sjoen; sjuch, Ik scil yet fyftjin jier by dyn dagen dwaen,
6 en Ik scil dy forlosse út 'e hân fen 'e kening fen Assyrië, dy en dizze stêd, en Ik scil dizze stêd biskermje.
7 En dit scil dy it teiken wêze fen 'e Heare, dat de Heare it wird dat Er spritsen hat, ek dwaen scil:
8 sjuch, Ik scil it skaed fen 'e graedwizer, dat op 'e graedwizer fen Achas mei de sinne om delgien is, tsjien graden efterútgean litte. En de sinne kaem tsjien graden werom, dy't hja neffens de graedwizer delgien wier.
9 Dit is it skrift fen Hiskia, de kening fen Juda, nei't er siik west hie en better wirden wier fen syn sykte.
10 Ik sei: Yn 'e bloei fen myn dagen moat ik hinnetsjen troch de poarten fen it grêf, ik wird birôve fen 'e jierren dy't ik yet to goede hie.
11 Ik sei: Ik scil de Heare net mear sjen, de Heare yn it lân fen 'e libbenen; ik scil de minsken net mear oanskôgje noch de ynwenners fen 'e wrâld.
12 Myn went is opbritsen en boppe my weinommen as de tinte fen in hoeder, ik haw myn libben oprôlle as in wever syn web; Hy skoert my ôf fen it weeftou, fen 'e dei ta de nacht meitsje Jo in ein oan my.
13 Wol ik my deljaen ta de moarn, in liuw allyk sa tobrekt Er my al it biente; fen 'e dei ta de nacht makket Er in ein oan my.
14 Lyk as in swel of in kraenfûgel, sa pipe ik, ik koerde as in dou; myn eagen smachten nei boppen: O Heare, ik wird forfolge, wêz Jo myn boarch.
15 Hwet scil ik sizze en tsjin Him ynbringe, tsjin Him dy't it sels dien hat? Al myn jierren moat ik meitôgje yn 'e bitterheit fen myn siel.
16 Heare, by sokke dingen libbet men, en yn dat allegearre is it libben fen myn geast; lit my den soun wirde en lit my libje.
17 Sjuch, ta heil is my de bitterheit, ja dit bitter lijen wirden; mar Jo, Jo hawwe myn siel yn 'e earmen fen jins ljeafde nommen, en hjar ophelle út 'e ôfgroun fen it fordjer, hwent Jo hawwe al myn sûnden efter jins rêch wirpen.
18 Hwent it grêf scil Jo net loovje, de dea scil Jo net priizgje; dy't deltsjugge yn 'e kûle, scille op jins trou net hoopje.
19 De libbene, de libbene, dy scil Jo loovje, lyk as ik hjoed de dei; de heit scil de bern jins trou forkindigje.
20 De Heare wier ré om my to forlossen; dêrom scille wy myn spylark poene al de dagen fen ús libben yn it hûs des Heare.
21 Jesaja nou hie sein: Lit hjar in figekoeke nimme en dy ta in plaster op 'e swolm lizze, en hy scil better wirde.
22 En Hiskia hie sein: Hwet is it teiken, dat ik opgean scil nei it hûs des Heare?

HAEDSTIK 39.

1 Om 'e selde tiid stjûrde Meródach Baladan, de soan fen Baladan, de kening fen Babel, brieven en in geskink oan [pag. 674] Hiskia; hwent hy hie heard dat er siik west hie en wer soun wirden wier.
2 En Hiskia forblide him dêroer, en hy liet hjarren sjen syn skathûs, it silver, en it goud, en de swietrokige krûden, en de kostbere oalje, en syn hiele wapenhûs, en alles hwet der to finen wier yn syn skatkeamers; der wier

gjin ding yn syn hûs, noch yn syn hiele keninkryk, dat Hiskia hjarren net sjen liet.
3 Do kaem de profeet Jesaja ta de kening Hiskia en hy sei tsjin him: Hwet hawwe dy mannen sein, en hwerfendinne wierne hja ta jo kommen? En Hiskia sei: Hja binne ta my kommen út in fier lân, út Babel.
4 En hy sei: Hwet hawwe hja sjoen yn jins hûs? En Hiskia sei: Hja hawwe alles sjoen dat yn myn hûs is, gjin ding is der yn myn skatkeamers dat ik hjarren net sjen litten haw.
5 Do sei Jesaja tsjin Hiskia: Hear it wird fen 'e Heare der hearskaren.
6 Sjuch, de dagen komme dat al hwet yn dyn hûs is, en hwet dyn foarâlden forgearre hawwe ta in skat oant hjoed de dei ta, nei Babel fierd wirde scil; der scil neat fen oerbliuwe, seit de Heare.
7 En dyn soannen, dy't út dy foartkomme scille, dystû winne scilst, dêr scille hja gûds fen nimme, dat hja hovelingen wêze meije yn it paleis fen 'e kening fen Babel.
8 En Hiskia sei tsjin Jesaja: It wird des Heare, dat jo spritsen hawwe, is goed. Hwent, sei er, it scil frede en fêstichheit wêze yn myn dagen.

HAEDSTIK 40.

1 Treast, treast myn folk, scil jimme God sizze.
2 Sprek nei it hert fen Jeruzalem, en rop hjar ta dat hjar tsjinst folbrocht is, dat hjar skild bitelle is, dat hja út 'e hân des Heare dûbel ûntfongen hat for al hjar sûnden.
3 In stim ropt: Klearje yn 'e woastenije de wei des Heare, sljuchtsje yn 'e wyldernis in hearrewei for ús God.
4 Alle dellingen scille forhege wirde, en alle bergen en hichten scille fornedere wirde; de omkromte scil ta in rjuchte wei en it rotsige lân scil ta in effen fjild makke wirde.
5 En de hearlikheit des Heare scil iepenbiere wirde, en alle flêsk meiinoar scil it sjen; hwent de mûle des Heare hat spritsen.
6 In stim seit: Rop! En hy seit: Hwet scil ik biroppe? Alle flêsk is gêrs, en al syn skientme as in blom fen it fjild.
7 It gêrs fortoarret, de blom forwylget, as de amme des Heare deryn blaest; wiswier, it folk is gêrs.
8 It gêrs fortoarret, de blom forwylget; mar it
wird fen ús God bistiet oant yn ivichheit.
9 O Sion, dû boade fen heil, kliuw op in hege berch; o Jeruzalem, dû boade fen heil, heevje dyn stimme op mei macht; heevje hjar op, eangje net, siz tsjin de stêdden fen Juda: Sjuch, hjir is jimme God!
10 Sjuch, de Heare Heare scil komme as in sterken ien, en syn earm scil hearskje; sjuch, syn lean is by Him, en syn bileanning is foar syn oantlit.
11 Hy scil syn keppel weidzje as in hoeder, Hy scil de lamkes byinoarnimme op 'e earmen en se drage oan syn hert, de eijen scil Er súntsjes liede.
12 Hwa hat de wetters metten mei de fûst, en de himelen de miette nommen mei in span, en yn in trijling it stof fen 'e ierde bifette, en de bergen woegen yn in weach en de hichten op 'e skealjens?
13 Hwa hat de Geast des Heare bistjûrd, en hwa Him ûnderrjuchte as syn riedjower?
14 Mei hwa hat Er rieplachte, dat dy Him forstân jaen scoe, en Him leare oangeande it paed fen it rjucht, en Him wittenskip leare, en Him bikend meitsje de wei fen it folsleine bigryp?
15 Sjuch, de folken binne achte as in drip yn 'e amer en as in túchje oan 'e skealjens; sjuch, Hy tilt de eilannen op as in sânkerl.
16 En de Libanon kin net ta om to brânnen, en syn wyld kin net ta for brânoffer.
17 Alle folken binne as neat foar Him, by Him binne hja minder achte as neat en idelheit.
18 By hwa den scille jimme God forlykje, of hokfor likenis scille jimme Him to pas meitsje?
19 De ambachtsman jit in byld, en de [pag. 675] goudsmid tsjucht it oer mei goud en smelt der silveren keatlingen oan.
20 Hwa to earm is for sa'n offerjefte, sjucht om hout dat net rottet; hy siket in kindich ambachtsman, om in byld to meitsjen dat him net bijowt.
21 Witte jimme it net? Hearre jimme it net? Is it jimme net bikend makke fen it oanbigjin ôf? Hawwe jimme gjin acht slein op 'e grounfêsten fen 'e ierde?
22 Hy is it dy't dêr sit boppe de rounte fen it ierdryk, en hjar biwenners binne as sprinkhoannen; Hy is it dy't de himelen

útteart as in doek, en hjar útspant as in tinte to wenjen;
23 Hy dy’t de foarsten to neate makket, de rjuchters fen ’e ierde idelheit allyk makket.
24 Amper binne hja plante, amper binne hja siedde, amper woartelet hjar stam yn ’e ierde, of Hy blaest op hjar, dat hja fortoarje, en in stoarm fiert hjar foart as tsjêf.
25 By hwa den scille jimme My forlykje, dat Ik him allyk wêze scoe? seit de Hillige.
26 Slaen jimme eagen op nei boppen, en sjuch hwa’t al dy dingen skepen hat: Hy dy’t hjar legerskaren úttsjen lit by mannichten, dy’t hjar allegearre by de namme ropt; fen wegen de greatens fen syn krêften en troch de sterkte fen syn macht wirdt der net ien mist.
27 Hwerom seistû den, o Jakob, en sprekstû, o Israël: Myn wei is de Heare forhoalen, en myn rjucht ûntkomt oan myn God.
28 Witstû it net? Hast it net heard? In ivich God is de Heare, de Skepper fen ’e einen fen it ierdryk; Hy wit fen gjin wirgens noch fen ôfmêdding, syn forstân is gjin trochgrounjen fen.
29 Hy jowt de wirge krêft, en Hy formannichfâldiget de sterkte him dy’t gjin krêften hat.
30 De jongen scille wirch wirde en hjar ôfmêdzje, en de jongfeinten scille wis stroffelje;
31 mar dy’t de Heare forwachtsje scille de krêft fornije, hja scille opfarre mei wjukken lyk as de earnen, hja scille wannelje en net wirch wirde, hja scille rinne en net mêd wirde.

HAEDSTIK 41.

1 Swij hwennear’t Ik sprek, jimme eilannen, en lit de folken de krêft fornije; lit se harren komme en den sprekke, lit ús mei elkoarren foar it rjucht komme.
2 Hwa hat yn it Easten him oproppen, dy’t de oerwinning folge is op syn foet? Hwa hat de folken foar syn oantlit jown, en hat him keningen forwâdzje litten? Ta stof hat hjar makke syn swird, ta wynderjend tsjêf syn bôge.
3 Hy efterfolge hjar, hy teach syn wei yn feilichheit, gjinien weage him yn syn foetleasten.
4 Hwa hat dat dien en biwirke? Hy dy’t de slachten ropt fen it oanbigjin ôf; Ik, de Heare, dy’t de earste bin, en by de lêsten deselde.
5 De eilannen seagen it en hja eangen, de einen fen it ierdryk beven, hja kamen neijer en rounen ta;
6 de iene holp de oare, en sei tsjin syn maet: War dy!
7 Allyksa stiet de ambachtsman de goudsmid to wirk, dy’t mei de hammer effen makket dyjinge dy’t op it ambyld slacht, sizzend fen it soldearsel: Sà is it goed; dêrnei slacht er it fêst mei spikers, dat it net wer losgean scil.
8 Mar dû Israël, myn tsjinstfeint, dû Jakob, dy’t Ik útkard haw, dû sied fen Abraham, myn neiste frjeon,
9 dû dy’t Ik grypt haw fen ’e einen fen it ierdryk en roppen út syn uterste hernen, en tsjin hwa’t Ik sein haw: Dû bist myn tsjinstfeint, dy haw Ik útkard en net forwirpen —
10 eangje net, hwent Ik bin mei dy, wêz net forslein, hwent Ik bin dyn God; Ik sterkje dy, ek help Ik dy, ek hâld Ik dy oerein mei de rjuchterhân fen myn gerjuchtichheit.
11 Sjuch, hja scille biskamme en to skande wirde, allegearre dy’t grammoedich op dy binne; hja scille as neat wirde, en de mannen dy’t mei dy stride scille forgean.
12 Dû scilst om hjar siikje, mar se net fine, de mannen dy’t mei dy stride; hja scille wirde as neat en idelheit, de mannen dy’t mei dy oarlogje.
13 Hwent Ik, de Heare, dyn God, krij [pag. 676] dy by de rjuchterhân, Ik, dy tsjin dy siz: Eangje net, Ik help dy.
14 Eangje net, dû wjirmke Jakobs, dû earmlyts Israël; Ik help dy, sprekt de Heare, en dyn Forlosser is Israëls Hillige.
15 Sjuch, Ik haw dy steld ta in skerpe, nije têrskslide, mei allegearre proppen; dû scilst de bergen têrskje en formealle, en de hichten scilstû tsjêf allyk meitsje.
16 Dû scilst se wanje, en de wyn scil se opnimme en de stoarm scil se forsilje; mar dû, dû scilst jubelje yn ’e Heare, yn ’e Hillige Israëls scilstû romje.
17 De ellindigen en needdriftigen siikje om wetter, mar it is der net, hjar tonge forsmachtet fen ’e toarst; Ik, de Heare, scil

hjar forhearre, Ik, de God fen Israël, scil hjar net forlitte.
18 Ik scil rivieren iepenbrekke op ’e hege stéen, en boarnen midden yn ’e delten; Ik scil de woastenije meitsje ta in mar, en fen it toarste lân ta wetterwellen.
19 Ik scil yn ’e woastenije sederbeammen, accacia’s en myrthen en oleänders sette, Ik scil yn ’e wyldemis allegearre sipressen, platanen en spjirrebeammen plantsje;
20 dat hja sjen en bikenne en opmerke meije en forstean tagelyk, dat de hân des Heare it dien en dat de Hillige Israëls it skepen hat.
21 Bring jimme pleitsaek foar, seit de Heare; kom op mei jimme biwizen, seit de Kening fen Jakob.
22 Lit hjar foarbringe en ús oankindigje de dingen dy’t barre scille; forhelje de dingen fen alearen, ho’t dy west hawwe, dat wy se achtslaen meije en it ein derfen witte, of lit ús de takommende dingen hearre.
23 Kindigje dingen oan dy’t mei der tiid komme scille, dat wy witte meije dat jimme goaden binne; ja doch goed of doch kwea, dat wy ús forwûnderje meije en meiinoar tasjen.
24 Sjuch, jimme binne minder as neat, en jimme wirk is slimmer as forgif; in grouwel is hy dy’t jimme útkart.
25 Ik haw immen oproppen út it Noarden, en hy is kommen; immen fen ’e opgong fen ’e sinne dy’t myn namme oanroppe scil, en hy scil de machtigen towâdzje as liem en sa’t in pottebakker de klaei trapet.
26 Hwa hat dat oankindige fen it bigjin ôf, dat wy it witte koene, of fen to foaren, dat wy sizze kinne: Hy hat gelyk hawn? Né, der is gjinien dy’t it oankindige hat, ek gjinien dy’t hwet hearre litten hat, ek gjinien dy’t in wird fen jimme heard hat.
27 It earst haw Ik tsjin Sion sein: Sjuch, sjuch, dêr binne hja! haw Ik Jeruzalem in boade jown fen heil.
28 Hwent Ik seach ta, mar der wier nimmen, en by hjarren, mar der wier gjin riedsman; gjinien fen hjarren koe Ik freegje noch gjinien My antwird jaen.
29 Sjuch, hja binne allegearre neat, hjar wirken binne neat, hjar getten bylden binne wyn en idelheit.

HAEDSTIK 42.

1 Sjuch, myn tsjinstfeint, dy’t Ik bystean, myn útkarde, yn hwa’t myn siel in wolbihagen hat. Ik haw myn Geast op him jown, hy scil it rjucht útgean litte ta de heidenen.
2 Hy scil net skreauwe, noch syn lûd útsette, noch syn stim hearre litte op ’e strjitten.
3 It kniesde reid scil er net tobrekke, en de faeije flaechspiid scil er net útdwêste; mei wierheit scil er it rjucht útgean litte.
4 Hy scil net dwêst wirde en hy scil net tobritsen wirde, oant er it rjucht fêstige hawwe mei op ’e ierde en de eilannen syn wet forwachtsje.
5 Sa seit God, de Heare, dy’t de himelen skepen en útteard hat, dy’t de ierde útspand hat mei al hwet út hjar foartkomt, dy’t it folk dat dêrop wennet de amme jowt, en de geast dyjingen dy’t dêrop wannelje:
6 Ik, de Heare, haw dy roppen yn gerjuchtichheit, en Ik scil dy by de hân nimme, en dy greatbringe, en dy jaen ta in forboun de folken, ta in ljocht de heidenen,
7 om to iepenjen de bline eagen, om út ’e finzenis to lieden dy’t boun binne, út it tichthús dy’t sitte yn tsjusternis.
8 Ik bin de Heare, dat is myn namme, en myn eare scil Ik net oan in oaren ien jaen noch myn lof de sniene bylden. [pag. 677]
9 Sjuch, de eardere dingen binne kommen, en nije dingen kindigje Ik oan; ear’t hja útsprute, scil Ik se jimme hearre litte.
10 Sjong de Heare in nij liet, syn lof fen it ein fen ’e ierde, jimme dy’t op sé farre, en al hwet dêryn is, jimme eilannen en hjar biwenners.
11 Lit de woastenije en hjar stêdden ophelje, de doarpen dy’t Kedar biwennet; lit se jubelje dy’t yn ’e rotsen wenje, it útjûchje boppe fen ’e bergen ôf.
12 Lit hjar de Heare earje en syn lof forkindigje op ’e eilannen.
13 De Heare scil úttsjen as in held, Hy scil de oarloch oanhise as in kriichsman, Hy scil de striidrop hearre litte, ja Hy scil it útjubelje, Hy scil de oerwinning útroppe oer syn fijannen.
14 Al lange tiden haw Ik swijd, Ik haw My stilhâlden en My bidimme; nou scil Ik it útskreauwe as immen dy’t bernet, nou scil Ik stinne en hymje tagelyk.
15 Bergen en hichten scil Ik woast meitsje, en

al hjar krûd forwylgje litte, en Ik scil de rivieren meitsje ta sompen, en de marren oerjaen om út to droegjen.
16 En de blinen scil Ik liede yn in wei dy't hjarren ûnbikend wier, Ik scil hjar wannelje litte op paden dy't hjarren ûnbikend wierne; de tsjusternis scil Ik foar hjar oantlit ta in ljocht meitsje, en it stienrotsich lân ta in flakte. Sokke dingen scil Ik oan hjar dwaen, en Ik scil se net litte.
17 Den scille tobekwike, biskamme en hjar skamjend, dy't op 'e sniene bylden bitrouwe, dy tsjin 'e getten bylden sizze: Jimme binne ús goaden!
18 Harkje, jimme dôven, en slaen it acht, jimme blinen, dat jimme sjen meije:
19 hwa is blyn bihalven myn tsjinstfeint, en dôf lyk as de boade dy't Ik stjûr? hwa is blyn as dy folsleine, ja blyn as de tsjinstfeint des Heare?
20 Dû hast fen alles sjoen, mar neat derfen ûnthâlden; mei iepen earen heart er dochs net.
21 Om 'e wille fen syn gerjuchtichheit hat it de Heare hage, de wet great en hearlik to meitsjen.
22 En dôch is it in birôve en útplondere folk, hja sitte allegearre opsluten yn 'e hoalen en boun yn 'e finzenissen; hja binne ta in rôf wirden en der is gjinien dy't hjar rêdt, ta in plondering en gjinien seit: Jow werom!
23 Hwa fen jimme hâldt it ear dernei? Hwa tinkt der om, en harket hwet de takomst bringe scil?
24 Hwa is it dy't Jakob oerjown hat ta plondering, en Israël de rôvers? Is it de Heare net, Hy tsjin hwa't wy sûndige hawwe? En hja hawwe net wannelje wollen yn syn wegen, en hja hawwe net harke nei syn wet.
25 Dêrom hat Er oer hjar útgetten de gleonens fen syn grime en it gewelt fen 'e oarloch; en Hy hat hjar fen alle kanten yn 'e lôge set, mar hja fornimme der neat fen, en Hy hat hjar yn 'e brân stitsen, mar hja tsjugge it hjarren net oan.

HAEDSTIK 43.

1 Mar nou, sa seit de Heare, dyn Skepper, o Jakob, en dy't dy stalle hat, o Israël: Eangje net, hwent Ik haw dy forlost, Ik haw dy roppen by dyn namme, dû bist mines.
2 Al giet it mei dy troch it wetter, Ik scil by dy wêze, en troch de streamen, hja scille dy net oerstjalpje; al giet it mei dy troch it fjûr, dû scilst dy net baerne, en de lôge scil dy net oantaeste.
3 Hwent Ik bin de Heare, dyn God, de Hillige Israëls, dyn Heilân; Ik haw Egypte jown ta dyn lospriis, Ethiopië en Seba yn dyn plak.
4 Om reden datstû djûr bist yn myn eagen, en prinshearlik, en Ik dy ljeafhaw, dêrom haw Ik minsken yn dyn plak jown en folken yn it plak fen dyn siele.
5 Eangje net, hwent Ik bin mei dy; fen it Easten scil Ik dyn sied ophelje, en fen it Westen scil Ik dy byinoarsammelje,
6 tsjin it Noarden scil Ik sizze: Jow! en tsjin it Suden: Hâld net binefter! Bring myn soannen fen fierrens en myn dochters fen it ein fen it ierdryk,
7 in elk dy't neamd is nei myn namme, en dy't Ik skepen haw ta myn eare, dy't Ik makke haw, dy't Ik ek stalle haw.
8 Bring út dat folk dat blyn is en lykwols eagen hat, en de dôven dy't dochs earen hawwe.
9 As alle naesjes byinoargyngen en de folken hjar forienigen, hwa fen hjarren [pag. 678] scoe soks oankindigje kinne, of ús de dingen fen alearen hearre litte? Lit se hjar tsjûgen foarbringe, dat hja rjuchtfeardige wirde meije, en dat alle man it hearre mei en sizze: It is de wierheit.
10 Jimme binne myn tsjûgen, sprekt de Heare, en myn tsjinstfeint dy't Ik útkard haw, dat jimme it witte meije, en My leauwe, en forstean dat Ik it bin; foar My is der gjin God stalle, en nei My scil der ek gjin wêze.
11 Ik, Ik bin de Heare, en der is gjin Heilân bûten My.
12 Ik haw forkindige, en Ik haw forlost, en Ik haw it hearre litten, en der hat gjin frjemde God yn jimme formidden west; en jimme binne myn tsjûgen, sprekt de Heare, dat Ik God bin.
13 Ik scil it ek wêze fen hjoed de dei ôf, en der is nimmen dy't rêdde kin út myn hân; Ik scil wirkje, en hwa scil it keare?
14 Sa seit de Heare, dyn Forlosser, de Hillige

Israëls: Om ’e wille fen jimme haw Ik de boade dien nei Babel, en Ik scil hjar allegearre yn ’e flecht wei delslaen, mei de Chaldeërs, op ’e skippen dêr’t hja oer jubele hawwe.
15 Ik bin de Heare, jimme Hillige, de Skepper fen Israël, jimme Kening.
16 Sa seit de Heare, dy’t yn ’e sé in wei en yn’e wylde wetters in paed makke,
17 dy’t hynder en weinen, leger en legermacht úttsjen liet: Meiinoar reitsje hja to fallen, hja scille net wer oereinkomme, hja binne útdwêst, as in flaechspiid binne hja útgien.
18 Tink net oan ’e eardere dingen, en slaen it forline gjin acht.
19 Sjuch, Ik scil hwet nijs meitsje, it bigjint al út to spruten; scoene jimme dat net witte? Ja, Ik scil yn ’e woastenije in wei oanlizze, en rivieren yn ’e wyldernis;
20 it djierte fen it fjild scil My earje, de jakhalzen en de strúsfûgels; hwent Ik scil wetter yn ’e woastenije jaen en rivieren yn ’e wyldernis, om myn folk, myn útkarde, drinken to biskikken.
21 Dat folk haw Ik My stalle, hja scille myn lof forhelje.
22 Mar dû hast My net oanroppen, o Jakob! noch it dy drok om My makke, o Israël!
23 Dû hast My net brocht it lytsfé fen dyn brânoffers, en mei dyn slachtoffers hastû My net eare; Ik haw dy gjin lêsten oplein fen spiisoffer, ek haw Ik dy net lêstich west om wiereek.
24 For dyn silver hastû My gjin kalmus kocht, en it fet fen dyn slachtoffers hastû My net jown to drinken; mar dû hast it My lêstich makke mei dyn sûnden, dû hast My ôfmêdde mei dyn ûngerjuchtichheden.
25 Ik, Ik bin it dy’t dyn oertrêddingen útdylgje om ’e wille fen Mysels, en Ik hâld dyn sûnden net yn oantinken.
26 Bring dû se My yn oantinken; lit ús togearre pleitsje, sprek op, datst rjuchtfeardige wirde meist.
27 Jimme earste heit hat sûndige, en dyn learaers hawwe tsjin My oertrêdde.
28 Dêrom haw Ik de oersten fen it hillichdom ûnthillige, en Jakob oerjown ta de ban en Israël ta biskimping.

HAEDSTIK 44.

1 Mar harkje nou, myn tsjinstfeint Jakob, en Israël, dy’t Ik útkard haw.
2 Sa seit de Heare, dyn Skepper en dyn Staller fen ’e memmeskirte ôf, Hy dy’t dy bystiet: Eangje net, o Jakob, myn tsjinstfeint, en dû Jesjoeroen dy’t Ik útkard haw.
3 Hwent Ik scil wetter jitte op it toarstige en streamen op it droege, Ik scil myn Geast op dyn ied jitte, en myn seining op dyn neiteam;
4 en hja scille útsprute midden yn it gêrs, as de wylgen by de wetterbeken.
5 Den scil de iene sizze: Ik bin de Heare sines, en de oare scil him neame mei de namme Jakob, en in trêdden ien scil mei syn hân skriuwe: De Heare sines, en him neame mei de earenamme Israël.
6 Sa seit de Heare, de kening Israëls en syn Forlosser, de Heare der hearskaren: Ik bin de earste en Ik bin de lêste, en bûten My is der gjin God.
7 En hwa is My allyk, sûnt Ik in ivich folk ynstelde? Lit him it útroppe en forkindigje en it My op oarder foarhâlde; lit se hjarren de takomstige dingen en de dingen dy’t barre scille oankindigje.
8 Wêz net forheard en eangje net; haw Ik datselde dy net hearre litten en forkindige fen âlde tiden ôf? En jimme [pag. 679] binne myn tsjûgen: is der soms in God bûten My? Der is gjin oare rots, Ik scoe gjin witte.
9 Dy’t sniene bylden meitsje binne allegearre idelheit, en hjar dierbere rêdding dooch nearne net ta; it tsjûget allinne fen hjarsels: hja sjugge net en hja witte net, dêrom scille hja biskamme wirde.
10 Hwa makket nou in god, en jit in byld dat nearne net ta dooch?
11 Sjuch, allegearre dy’t oan soks dogge, scille biskamme wirde, hwent de wirkmasters hearre ta de minsken. Lit hjar allegearre gearkomme, lit hjar oereingean: hja scille hjar bisauwe, hja scille allegearre meiinoar biskamme wirde.
12 De izersmid scil in bile meitsje, en hy biarbeidet him yn it fjûr, en slacht derop mei de hammer, en arbeidet der oan mei al de macht fen syn earm; hy lit der honger om oant dat er net mear kin, hy drinkt gjin wetter oant er op is.

13 De timmerman spant de tried, hy skriuwt it ôf mei it potlead, hy giet der oer mei de skaef, en bimjit it mei de passer, en makket in byld neffens it bistek fen in man, neffens it tsjeppe stal fen in minske, dat it it hûs forsiere mei.
14 Dêrfor hat er sederbeammen omkappe, en in sipres of in ikenbeam útsocht út 'e beammen fen it wâld, dy't er ticht set hie, en platanen dy't er plante hie en dy't woechsen wierne troch de rein.
15 Den hat de minske hwet to baernen, den nimt hy derfen en waermet him der by, ek set er it oan en bakt der brea op; bûtendien makket hy der in god fen en bûcht him dêrfoar, hy makket der in snien byld fen en knibbelet dêrfoar.
16 De iene helte hat er opbaernd yn it fjûr; by dy helte yt er flêsk, hy bret it briedflêsk en yt him sêd, ek waermet er him en seit: Ha, ik bin waerm wirden, ik haw fjûr sjoen.
17 En hwet derfen oer is makket er ta in god, ta syn snien byld; hy bûcht him dêrfoar en knibbelet en oanbidt, en seit: Rêd my, hwent jo binne myn god.
18 Hja witte net en forsteane net, hwent hjar eagen binne tichtsmard dat hja net sjen scoene, en hjar herten dat hja net forstean scoene;
19 ek giet gjinien it nei yn syn hert, en der is noch kennis noch forstân, dat immen sizze mocht: De iene helte haw ik opbaernd yn it fjûr, en op 'e koallen haw ik brea bakt, ik haw flêsk bret en it iten; scoe ik it oerskot den ta in grouwel meitsje, scoe ik knibbelje foar in stik hout?
20 Dy't op yeske weidet, in bidragen hert hat him op 'e doele brocht, en hy kin syn siel net rêdde, noch sizze: Is der gjin ljeagen yn myn rjuchterhân?
21 Bitink dat, Jakob, Israël, dû bist myn tsjinstfeint ommers, Ik haw dy stalle; dû bist myn tsjinstfeint, Israël, Ik scil dy net forjitte.
22 Ik dylgje dyn oertrêddingen út as in wolk, en dyn sûnden as in dize; bikear dy ta My, hwent Ik haw dy forlost.
23 Jubelje, jimme himelen, hwent de Heare hat it dien; jûchje, jimme djipten fen 'e ierde; sjong en barst út fen 'e jubel, jimme bergen, jimme bosken en al it beamte dêryn; hwent de Heare hat Jakob forlost en Himsels forhearlike yn Israël.
24 Sà seit de Heare, dyn Forlosser en dy't dy stalle hat fen 'e memmeskirte ôf: Ik bin de Heare dy't alles docht, dy't de himel útspant, Ik allinnich, en dy't de ierde útleit, hwa mei My?;
25 dy't de teikens fen 'e ljeagenprofeten forneatiget, en de wiersizzers sljucht makket, dy't de wizen tobekskrilje lit en hjar wittenskip ta dwaesheit makket;
26 dy't it wird fen syn tsjinstfeint bifêstiget, en it foarnimmen fen syn boaden folbringt; dy tsjin Jeruzalem seit: Dû scilst biwenne wirde, en tsjin de stêdden fen Juda: Jimme scille nij opboud wirde, en Ik scil syn púnfallen wer oprjuchtsje;
27 dy tsjin 'e djipte seit: Droegje út, en dyn rivieren scil Ik forsige litte;
28 dy't fen Cyrus seit: Hy is myn hoeder, en hy scil al myn wolbihagen folbringe, sizzende ek tsjin Jeruzalem: Wird boud, en tsjin de timpel: Wird grounfêste.

HAEDSTIK 45.

1 Sa seit de Heare tsjin syn salvling, tsjin Cyrus, dy't Ik by de rjuchterhân krige haw, om de folken foar syn oantlit del to wâdzjen, wylst Ik de mil fen 'e keningen ûntgirdzje, om foar syn oantlit [pag. 680] de doarren to iepenjen, en de poarten scille net op slot bliuwe:
2 Sels scil Ik foar dyn oantlit gean, en Ik scil de hichten sljuchtsje; de koperen doarren scil Ik forbrizelje, en de izeren skoattels scil Ik stikken slaen.
3 En Ik scil dy jaen de skatten dy't yn 'e tsjusternis binne en de forhoalen rykdommen, datstû witte meist dat Ik de Heare bin, de God fen Israël, dy't dy ropt by dyn namme,
4 om 'e wille fen Jakob, myn tsjinstfeint, en fen Israël, myn útkarde; ja, Ik haw dy roppen by dyn namme, Ik haw dy ek in earenamme jown, howolstû My net koest.
5 Ik bin de Heare, en der is gjin oaren ien, bûten My is der gjin God; Ik girdzje dy, howolstû My net kenst,
6 dat hja witte meije, fen 'e opgong fen 'e sinne en fen hjar ûndergong, dat der bûten My neat bistiet. Ik bin de Heare, en oars

gjinien,
7 Ik dy't it ljocht meitsje en de tsjusternis skep, dy't de frede stalje en it ûnheil skep; Ik, de Heare, doch dy dingen allegearre.
8 Drip, jimme himelen, fen boppen, en lit de wolken floeije fen gerjuchtichheit; lit de ierde hjar iepenje, dat der fruchten fen heil waechse meije en tagelyk gerjuchtichheit útsprute: Ik, de Heare, haw se skepen.
9 Wé him dy't striidt mei syn Skepper — in diggel twisken ierden potdiggels. Scil it liem soms tsjin syn foarmer sizze: Hwet makkestû? of dyn wirk: Hy hat gjin hannen?
10 Wé him dy tsjin syn heit seit: Hwet winne jo? en tsjin de frou: Hwet bernje jo?
11 Sà seit de Heare, de Hillige Israëls en dy't it stalle hat: Bifreegje My oer de takommende dingen, lit myn bern en it wirk fen myn hannen op My stean.
12 Ik bin it dy't de ierde makke haw, en de minske dêrop skepen; Ik bin it hwaens hannen de himelen útspand hawwe, en dy't hjar hiele hear ûntbean haw.
13 Yn gerjuchtichheit haw Ik him roppen, en al syn wegen scil Ik sljucht meitsje; hy scil myn stêd bouwe, en hy scil myn ballingen loslitte, net for jild noch om geskink, seit de Heare der hearskaren.
14 Sà seit de Heare: De Egyptners mei hjar wirken en de Ethiopiërs en de Sabeërs, dy mannen fen greate langte, mei hjar keaphannel scille ta dy oerkomme en dines wêze, hja scille dy folgje, yn bannen scille hja oerkomme, en hja scille hjar foar dy bûge; hja scille dy smeke: Jawis, yn dy is God, en oars is nearne in God mear.
15 Wiswier, Jo binne in God dy't Him forbirgen hâldt, de God fen Israël, de Heilân.
16 Hja scille biskamme en ek to skande makke wirde, hja allegearre; meiinoar scille hja mei skande weikomme dy't de ôfgodsbylden meitsje.
17 Mar Israël scil forlost wirde troch de Heare mei in ivige forlossing; jimme scille net biskamme noch to skande makke wirde oant yn alle ivichheden.
18 Hwent sà seit de Heare dy't de himelen skepen hat — Hy is God! — dy't de ierde foarme en dy't se makke hat — Hy hat se bifêstige; Hy hat se net skepen as in woastenije, mar se foarme om biwenne to wirden — : Ik bin de Heare, en oars gjinien.
19 Ik haw net yn it forhoalene spritsen, op in tsjuster plak fen 'e ierde; Ik haw it sied fen Jakob net sein: Siikje my om 'e nocht. Ik bin de Heare dy't gerjuchtichheit sprekt, dy't rjuchtlike dingen forkindiget.
20 Forsammelje jimme en kom, kom meiinoar harren, jimme dy't frijrekke binne fen 'e heidenen. Hja witte neat dy't mei hjar sniene bylden omtôgje, en in god oanbidde dy't net forlosse kin.
21 Kindigje it pleit oan en bring foar hwet jimme hawwe, ja lit hjar it meiinoar opstelle. Hwa hat soks hearre litten fen âlde tiden ôf, it oankindige yn it foar? Bin Ik it net, de Heare? En bûten My bistiet gjin oare God, in God rjuchtfeardich en in Heilân, bûten My gjinien.
22 Bikear jimme ta My, en wird bihâlden, al jimme einen fen 'e ierde; hwent Ik bin God, en oars gjinien.
23 Ik haw sward by Mysels; gerjuchtichheit is út myn mûle gien, in wird dat net weromkomme scil: Ja, foar My scil [pag. 681] alle knibbel him bûge, by My scil alle tonge swarre.
24 Hja scille fen My sizze: Allinnich yn 'e Heare binne gerjuchtichheden en sterkte; ta Him scille hja komme, mar biskamme scille wirde allegearre dy't grammoedich op Him binne.
25 Yn 'e Heare scil rjuchtfeardige wirde en him biromje it hiele sied fen Israël.

HAEDSTIK 46.

1 Bel is der hinne siigd, Nebo is yninoarsakke; hjar ôfgoaden binne for de beesten en for it fé, jimme opladen bylden binne in lêst for de ôfmêdde dieren.
2 Allegear binne hja yninoarsakke, hja binne der hinne siigd; hja hawwe de lêst net rêdde kinnen, en hja binne sels yn ballingskip gien.
3 Harkje nei My, o hûs fen Jakob, en al it oerbliuwsel fen it hûs fen Israël, jimme dy't op My laden binne fen 'e berte ôf, dy troch My droegen binne fen 'e memmeskirte ôf.
4 En oant de âlderdom scil Ik deselde wêze, ja oant de griisheit scil Ik jimme drage; Ik haw it dien en scil it yetris dwaen: jimme op My lade, en jim drage en rêdde.

5 Hwa scoene jimme My den neibyldzje en allykmeitsje en My forlykje, dat wy elkoarren lykje scoene?
6 Hja skodzje goud út ’e jildpong en weage silver op ’e skealjens, hja hiere in goudsmid, en dy makket der in god fen; hja bûge hjar en knibbelje derfoar,
7 hja tille him op it skouder, hja tôgje mei him om en sette him op syn sté, en dêr stiet er. Hy wykt net fen syn sté; ek al ropt immen him oan, hy antwirdet net, hy forlost him net út syn binearing.
8 Tink der om en wit hwet jimme dogge, gean it yetris nei yn jimme hert, jimme oertrêdders!
9 Hâld yn oantinken de earste dingen, dy’t fen âlds bisteane: dat Ik God bin en oars gjinien, dy God hwa’t neat allyk is;
10 Ik dy’t fen it oanbigjin ôf it ein forkindigje, en fen âlde tiden ôf de dingen dy’t yette net bard binne, dy’t siz: Myn ried scil bistean, en Ik scil al myn wolbihagen dwaen,
11 dy’t de earn rop út it Easten, de man fen myn ried út in fier lân. Hwet Ik sein haw, dat scil Ik ek komme litte; sa’t Ik it bistek makke haw, sa fier Ik it ek út.
12 Harkje nei My, jimme bistjurren fen hert, jimme dy’t fier fen ’e gerjuchtichheit binne.
13 Ik bring myn gerjuchtichheit neiby, hja is net fier ôf, en myn heil scil net weibliuwe; wis, Ik scil heil jaen yn Sion, oan Israël myn hearlikheit.

HAEDSTIK 47.

1 Kom del en sit yn it stof, dû jongfaem, dochter fen Babel; sit oer de ierde sûnder troan, dû dochter fen ’e Chaldeërs, hwent dû scilst net langer neamd wirde de ljeave en de weelderige.
2 Nim de mounlestiennen en meal moal; doch de wiele foarwei, ûntdek de ankels, ûntbleatsje de skonken, wâdzje troch de wetters.
3 Lit dyn skamte ûntbleate wirde, ja, lit dyn skande sjoen wirde; Ik scil wraek nimme, en Ik scil gjin minske ûntsjen.
4 Us Forlosser, syn namme is Heare der hearskaren, de Hillige Israëls.
5 Sit deastil, en doarmje yn ’e tsjusternis, dû dochter fen ’e Chaldeërs, hwent dû scilst net langer neamd wirde lânsfrouwe oer keninkriken.
6 Ik wier grammoedich op myn folk, Ik ûnthillige myn erfdiel, en Ik joech se oer yn dyn hân; mar dû hast gjin barmhertichheit oan hjarren dien, ja, dû hast de âlde man it jok tige swier makke,
7 en dû hast sein: Ik scil yn ivichheit wêze, in lânsfrouwe for altyd; dû hast dy neat fen al dy dingen oanlitsen, dû hast der net oan tocht hwet it ein fen soks wêze scoe.
8 Nou den, harkje, dû weelderige dy’t sa rêstich wennet, dy’t yn hjar herte seit: Ik bin it, ik, en oars gjinien; ik scil net as widdow komme to sitten noch de birôving fen bern kenne.
9 En dôch scille dy beide dingen op in stuit oer dy komme, op ien dei: de birôving fen bern en de widdowsteat; folslein scille hja oer dy komme, nettsjinsteande de mannichte fen dyn tsjoenderijen, nettsjinsteande de bjustere macht fen dyn biswarringen.
10 Hwent dû hast bitroud op dyn ûn-[pag. 682]-dogenskheit, dû hast sein: Gjinien sjucht my; dyn wysheit en dyn wittenskip hat dy oerhearrich makke, en dû hast yn dyn hert sein: Ik bin it, ik, en oars gjinien.
11 Nou scil der in ramp oer dy komme dystû net witst to biswarren, en der scil in ûnheil op dy falle datstû net forsoene kinst, en der scil ûnfoarsjoens in fordjer oer dy farre datstû fen to foaren net witte koest.
12 Stean nou mei dyn biswarringen en mei de mannichte fen dyn tsjoenderijen, dêrstû dy mei ôfmêdde hast fen dyn jonkheit ôf; hwa wit scil dàt dy net hwet jaen, hwa wit scil dat dy net ophelpe!
13 Dû hast dy ôfmêdde mei de mannichte fen dyn foarnimmens; lit nou opkomme en dy rêdde dy’t de himel fordiele, dy’t de stjerren skôgje, dy’t dy alle moannen wytgje hwet der oer dy komme scil.
14 Sjuch, hja binne wirden as de stoppel, it fjûr hat hjar fortard, hja kinne hjar siel net rêdde út ’e macht fen ’e lôge; it hat gjin koal west om der waerm by to wirden, noch fjûr om der foar to sitten.
15 Dat hastû nou fen sokken, fen dyn keapljue, for hwastû dy sa ôfmêdde hast ten dyn jonkheit ôf; hja wankelje, in elk syn eigen

kant oer, gjinien scil dy forlosse.

HAEDSTIK 48.

1 Hear dit, dû hûs fen Jakob, jimme dy't jimsels neame mei de namme Israël, en foartkommen binne út 'e wetters fen Juda; dy't swarre by de namme des Heare, en bilide de God fen Israël, mar net yn wierheit noch yn gerjuchtichheit.
2 Ja, hja neame hjarsels nei de hillige stêd, en geane te foaren op 'e God fen Israël; Heare der hearskaren is syn namme.
3 De foarige dingen haw Ik al lang forkindige, en fen myn mûle binne hja útgien, en Ik haw se hearre litten; Ik haw se ûnfoarsjoens dien en hja binne kommen.
4 Om't it My bikend wier datstû hird bist, en dyn nekke in stielen spier is, en dyn foarholle koper,
5 dêrom haw Ik it dy lang fen ofoaren oankindige; ear't it kaem, haw Ik it dy to hearren dien, datstû net sizze scoest: Myn ôfgod hat dy dingen dien, of myn snien byld of myn getten byld hat se hjitten.
6 Dû hast it heard, merkbyt it allegearre; scille jimme it nou noch net forkindigje? Fen nou ôf doch Ik dy nije dingen to hearren en forbirgene dingen, dystû net witten hast.
7 Nou binne hja skepen en net earder, en foar de dei fen hjoed hastû se ek net heard, datstû net sizze scoest: Sjuch, ik haw se witten.
8 Né, dû hast se net heard, dû hast se ek net witten, dyn earen binne der foartyd ek net for iepene; hwent Ik wist wol datstû tige trouweleas bist, en datstû fen 'e memmeskirte ôf oertrêdder neamd wirdst.
9 Om 'e wille fen myn namme scil Ik myn grammoedichheit útstelle, om myn rom scil Ik My ynhâlde, dy to'n goeden, dat Ik dy net hoech ôf to snijen.
10 Sjuch, Ik haw dy lottere, mar net as silver; Ik haw dy kard yn 'e smeltkroes fen 'e ellinde.
11 Om Mysels, om Mysels scil Ik it dwaen, hwent och, hwet is myn namme al ûnthillige! en myn eare scil Ik gjin oaren ien jaen.
12 Harkje nei My, o Jakob, en dû Israël, dy't Ik roppen haw: Ik bin it; Ik bin de earste, ek bin Ik de lêste.
13 Ek hat myn hân de ierde grounfêste, en myn rjuchterhân hat de himelen útspand; do't Ik se rôp, stiene hja dêr meiinoar.
14 Kom gear, jimme allegearre, en harkje: hwa fen hjarren hat sokke dingen forkindige? Dy't de Heare ljeafhat, scil syn wolbihagen dwaen oan Babel en syn macht oan 'e Chaldeërs.
15 Iksels, Iksels haw it sein, Ik haw him ek roppen; Ik scil him komme litte, en it scil him meirinne op syn wei.
16 Kom harren ta My, hear dit: Nea, fen it oanbigiin ôf, haw Ik yn it forhoalene spritsen; fen 'e tiid ôf dat it bart, bin Ik der. En nou hat de Heare Heare my stjûrd, en syn Geast.
17 Sà seit de Heare, dyn Forlosser, de Hillige Israëls: Ik bin de Heare, dyn God, dy't dy leart ta dyn nut, dy't dy laet op 'e wei dystû gean moatst.[pag. 683]
18 Och, datstû harke hiest nei myn geboaden! den scoe dyn frede west hawwe as in rivier, en dyn gerjuchtichheit as de weagen fen 'e sé,
19 den scoe dyn sied wirden wêze as it sân, en dy't út dyn yngewant foartkomme as de kerlen dêrfen; syn namme scil net útroege noch fordylge wirde fen myn oantlit.
20 Gean wei út Babel, flechtsje fen 'e Chaldeërs! Forkindigje it mei sang en mei klang, doch it to hearren, bring it út oan it ein fen 'e ierde ta, siz: De Heare hat Jakob, syn tsjinstfeint, forlost;
21 en hja hawwe gjin toarst hawn yn 'e toarre oarden dêr't Er hjar trochhinne laette, Hy hat hjarren wetter floeije litten út 'e rots, Hy hat de rots spjalt en it streamde wetter.
22 Der is gjin frede, seit de Heare, for de goddeleazen.

HAEDSTIK 49.

1 Hear nei My, jimme eilannen, en harkje, jimme folken om fierrens. De Heare hat my roppen fen 'e memmeskirte ôf, fen myn memme yngewant ôf hat Er myn namme yn oantinken brocht.
2 En Hy hat myn mûle steld ta in skerp swird, yn it skaed fen syn hân hat Er my forbirgen, en Hy hat my ta in blanke pylk makke, yn syn pylkkoker hat Er my by Him stitsen.
3 En Hy hat tsjin my sein: Dû bist myn tsjinstfeint, Israël, troch hwa't Ik My

forhearlikje scil.
4 Mar ik sei: Ik haw omdôch arbeide, Ik haw
myn krêft ûnnut en om ’e nocht fortard; en
dôch is myn rjucht by de Heare, en it lean fen
myn arbeid by myn God.
5 En nou seit de Heare, dy’t my fen ’e
memmeskirte ôf Himsels ta in tsjinstfeint
stalle hat, dat ik Jakob ta Him werombringe
scoe, en dat Israël ta Him forsamle wirde
mocht — en ik scil forhearlike wirde yn ’e
eagen des Heare, en myn God scil myn sterkte
wêze —
6 Hy den hat sein: It is to min datstû My in
tsjinstfeint wêze scoest om op to rjuchtsjen de
stammen fen Jakob en werom to bringen dy’t
sparre binne yn Israël; Ik haw dy steld ta in
ljocht fen ’e heidenen, om myn heil to wêzen
oan it ein fen ’e ierde ta.
7 Sa seit de Heare, de Forlosser fen Israël,
syn Hillige, tsjin de forachte siel, tsjin him fen
hwa’t it folk in ôfgriis hat, tsjin de tsjinstfeint
fen ’e hearskers: Keningen scille it sjen en
oereinkomme, foarsten en hja scille hjar bûge
om ’e wille fen ’e Heare dy trou is, fen ’e
Hillige Israëls dy’t dy útkard hat.
8 Sà seit de Heare: Yn ’e tiid fen it
wolbihagen haw Ik dy antwirde, en de deis fen
it heil haw Ik dy holpen; en Ik scil dy
bihoedzje, en dy jaen ta in forboun de folken,
om it ierdryk op to rjuchtsjen, om de
forwoaste erfenissen to ervjen;
9 om to sizzen tsjin de finzenen: Gean út,
tsjin dyjingen dy’t yn ’e tsjusternis binne:
Kom tofoaren. Hja scille weidzje bylâns de
wegen, en op alle hege stéën scil hjar weide
wêze;
10 hja scille gjin honger noch toarst hawwe,
en de hjitte en de sinne scille hjar net stekke,
hwent hjar Erbarmer scil hjar liede, Hy scil
hjar súntsjes liede nei fonteinen fen wetter.
11 En Ik scil al myn bergen ta in wei meitsje,
en myn hearrewegen scille forhege wirde.
12 Sjuch, dizzen scille fen fierren komme, en
sjuch, dy dêr fen it Noarden en fen it Westen,
en hja dêrjinsen út it lân fen ’e Siniten.
13 Jubelje, jimme himelen, en jûchje, dû
ierde, en jimme bergen, sjong en barst út fen
’e jubel; hwent de Heare hat syn folk treastge,
en Hy erbarmet Him oer syn ellindigen.
14 Mar Sion seit: De Heare hat my forlitten,
en myn Heare hat my forgetten.
15 Kin in frou den forjitte dy’t hja oan it
boarst hat, en ûnbarmhertich wêze oer it bern
fen hjar skirte? Byhwennear’t hja al forgeaten,
Ik scil dy net forjitte.
16 Sjuch, Ik haw dy yn myn beide hânpalmen
gravearre; dyn mûrren binne aloan foar My.
17 Dyn soannen scille mei haesten komme,
mar dyn fornielers en dyn forwoasters scille
fen dy tsjen.
18 Slaen dyn eagen op yn it roun, en sjuch,
hja forsammelje hjar al, hja komme allegearre
ta dy! Sa wier as Ik libje, [pag. 684] sprekt de
Heare, wis, dû scilst se allegearre oandwaen
as in sieraed, en se ombine as in breid.
19 Hwent dyn púnfallen en dyn forwoaste
stéën en dyn forkommen lân, sikerwier, it scil
dy dêrre yet to nau wirde fen wegen de
biwenners, en dy’t dy forslynd hawwe, scille
hjar fier foartjaen;
20 ja de bern, dêrstû fen birôve wierst, scille
nochris foar dyn earen sizze: It sté is my to
nau, skik hwet op, dat ik wenje mei.
21 Den scilstû sizze yn dyn hert: Hwa hat my
dizzen berne, my dy’t fen bern birôve wier, in
iensume, in balling, in forstjittene? En hwa
hat hjar greatbrocht? Sjuch, ik wier allinnich
oerbleaun; hwer binne hja den weikommen?
22 Sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil myn
hân opheevje ta de heidenen, en ta de folken
scil Ik myn flage omheechstekke; den scille
hja dy de soannen yn ’e earmen bringe, en
dyn dochters scille op it skouder droegen
wirde;
23 en keningen scille dy dyn spize opfoerje,
en hjar foarstinnen dy it boarst jaen; hja scille
hjar foar dy bûge mei it oantlit nei de ierde, en
hja scille dy it stof fen ’e foetten slikje, en dû
scilst witte dat Ik de Heare bin, dat hja net
biskamme wirde dy’t My forwachtsje.
24 Scil in helt de bút soms ôfnommen wirde,
of scille in rjuchtfeardige syn finzenen
ûntkomme?
25 Nou den, sà seit de Heare: Ja, ek de helt
scille syn finzenen ôfnommen wirde, en de
bút fen ’e oerhearsker scil ûntkomme; hwent
Iksels scil stride mei dyn bistriders, en dyn
bern scil Ik forlosse.
26 En Ik scil dyn binearders spizigje mei hjar
eigen flêsk, en fen hjar eigen bloed scille hja

dronken wirde as fen druvesop. Den scil alle flêsk gewaerwirde dat Ik, de Heare, dyn Heilân bin, en dyn Forlosser, de helt fen Jakob.

HAEDSTIK 50.

1 Sà seit de Heare: Hwer is de skiedelbrief fen jimme mem, dêr't Ik hjar mei foartstjûrd haw? Of hwa is der fen myn skildeaskers oan hwa't Ik jimme forkocht haw? Sjuch, om jimme ûngerjuchtichheden binne jimme forkocht, en om jimme oertrêddingen is jimme mem foartstjûrd.
2 Hwerom wier der gjinien do't Ik kaem, en hwerom antwirde gjinien do't Ik rôp? Is myn earm den wier to koart om to forlossen, of is der gjin krêft yn My om to rêdden? Sjuch, troch myn driigjen meitsje Ik de sé droech, Ik stel de rivieren ta in woastenij, dat hjar fisk stjonkt om't der gjin wetter is, en stjert fen 'e toarst.
3 Ik biklaei de himel mei tsjusternis, en bidek him mei in sek.
4 De Heare Heare hat my de tonge fen in learaer jown, dat ik de wirge forkwikke scoe mei treastlike reden; Hy wekket my alle moarnen, Hy wekket my it ear, dat ik hearre mei as dy't ûnderrjuchte binne.
5 De Heare Heare hat my it ear iepene, en ik haw my net forset, ik bin net tobekskrille.
6 Ik haw myn rêch tahâlden dyjingen dy't my sloegen, en myn wangen dyjingen dy't my it hier útplôken; myn oantlit haw ik net forbirgen for bispotting en bispijing.
7 En de Heare Heare helpt my, dêrom reitsje ik net to skande; dêrom haw ik myn oantlit steld as in balstien, hwent ik wit dat ik net biskamme wirde scil.
8 Hy is neiby dy't my rjuchtfeardiget. Hwa wol mei my pleitsje? lit ús togearre foargean. Hwa hat hwet tsjin my yn to bringen? lit him harren komme ta my.
9 Sjuch, de Heare Heare helpt my, hwa is it dy't my foroardielje scil? Sjuch, hja scille allegearre slite as in kleed, de mot scil se fortarre.
10 Hwa't fen jimme de Heare frezet, harket nei de stim fen syn tsjinstfeint, dy't yn 'e tsjusternis wannelet en gjin ljocht hat; hy bitrout op 'e namme des Heare en steunt op syn God.
11 Sjuch, jimme allegearre dy't in fjûr oansette, dy't jimme girdzje mei fakkels, wannelje yn 'e lôge fen jimme fjûr, en twisken de fakkels dy't jimme oanstitsen hawwe. Dat komt jimme oer fen myn hân; yn smert scille jimme komme to lizzen.

HAEDSTIK 51.

1 Harkje nei My, jimme dy't de gerjuchtichheit neijeije, jimme dy't de [pag. 685] Heare siikje; sjuch op 'e rotsstien dêr't jimme út houd binne, en op 'e holle saed dêr't jimme út groeven binne.
2 Sjuch op Abraham, jimme heit, en op Sara dy't jimme berne hat; hwent him allinnich haw Ik roppen, him haw Ik seinge en formannichfâldige.
3 Hwent de Heare scil Sion treaste; Hy scil treaste al hjar púnfallen, en Hy scil hjar woastenije meitsje ta in Eden, en hjar wyldernis ta it hôf des Heare; freugde en blydskip scille dêr to finen wêze, tanksizzing en de jubeljende stim.
4 Harkje nei My, myn folk, en jow My jimme ear, myn lânsljue; hwent de wet scil fen My útgean, en Ik scil myn rjucht bifêstigje ta in ljocht fen 'e folken.
5 Myn gerjuchtichheit is neiby, myn heil tsjucht út, en myn earmen scille de folken rjuchtsje; op My scille de eilannen wachtsje, en op myn earm scille hja hoopje.
6 Slaen jimme eagen op nei de himel, en oanskôgje de ierde dêrûnder! hwent de himel scil fordwine as reek, en de ierde scil forslite as in kleed, en hjar biwenners scille op in stuit stjerre; mar myn heil scil yn ivichheit wêze, en myn gerjuchtichheit scil net biswike.
7 Harkje nei My, jimme dy't de gerjuchtichheit kenne, dû folk yn hwaens herte myn wet is; eangje gjin hún fen minsken, bisau jimme net oer hjar spotske reden.
8 Hwent de mot scil se opite as in kleed, en de myt scil se fortarre as wol; mar myn gerjuchtichheit scil yn ivichheit wêze, en myn heil fen slachte oant slachten.
9 Oerein, oerein, tsjuch sterkte oan, dû earm des Heare, oerein as yn 'e dagen fen alear, as mei de slachten fen 'e foartiid; binne Jo it net dy't Rahab delhoud hawwe, dy't de sédraek

trochstitsen hawwe?
10 Binne Jo it net dy't de sé, de wetters fen 'e greate oseäen, droechmakke hawwe, dy't de djipten fen 'e sé makke hawwe ta in wei, dat de forlosten der trochgean koene?
11 Allyksa scille de frijkochten des Heare weromkomme en jubeljend optsjen nei Sion, en ivige blydskip scil op hjar holle wêze; wille en blydskip scil hjarren tafalle, drôfenis en suchtsjen scille forfleane.
12 Ik bin it, ja Ik bin it, dy't jimme treastgje; hwa bistû datstû eangest fen 'e minske, dy't stjerre scil, en fen it minskebern, dat as gêrs forwylgje scil,
13 datstû forjitst de Heare dy't dy makke hat, dy't de himelen útspand en de ierde grounfêste hat, datstû al den dei oanhâldend bevest for de grimmitichheit fen 'e binearder, hwennear't er op fordjerren út is? Hwer is nou de grimmitichheit fen dy binearder?
14 De finzene scil mei haesten loslitten wirde, en hy scil net stjerre yn 'e kûle, en syn brea scil him net ûntbrekke.
15 Hwent Ik bin de Heare, dyn God, dy't de sé opswypket dat hjar weagen brûzje; Heare der hearskaren is syn namme.
16 En Ik haw myn wirden yn dyn mûle lein, en yn it skaed fen myn hân haw Ik dy forbirgen, om de himel to plantsjen en de ierde to grounfêstjen, en om tsjin Sion to sizzen: Dû bist myn folk.
17 Oerein, oerein, stean op, Jeruzalem, dy't út 'e hân des Heare dronken hast de tsjelk fen syn grammoedichheit; it grounsop fen dy bidwelmjende tsjelk hastû dronken, ja opsûgd.
18 Gjinien fen al de soannen dy't hja berne hie, hat hjar laet, en gjinien fen al dy soannen dy't hja greatbrocht hie, hat hjar by de hân nommen.
19 Twaderlei is oer dy kommen, en hwa hat bigreatsjen mei dy? Der is fornieling en forwoasting, en hongersneed en swird; hwa scil dy treaste?
20 Dyn soannen lizze biswime op alle hoeken fen 'e strjitten, lyk as in wâldokse yn it net; hja binne fol fen 'e grime des Heare, fen it driigjen fen dyn God.
21 Dêrom hear dit dochs, dû ellindige, en dû dronkene, mar net fen wyn!
22 Sà seit dyn Heare, de Heare, en dyn God, dy't de saek fen syn folk bipleitet: Sjuch, Ik scil dy de bidwelmjende tsjelk út 'e hân nimme, it grounsop fen 'e tsjelk fen myn grammoedichheit, dû scilst dy foartoan net mear drinke.
23 Mar Ik scil him yn 'e hân jaen dy't dy fortriet oandien hawwe, dy tsjin dyn siel seine: Bûch dy, dat wy oer dy gean meije; en dû hiest dyn rêch to strekken [pag. 686] oer de ierde, ta in strjitte om deroer to rinnen.

HAEDSTIK 52.

1 Oerein, oerein, tsjuch dyn sterkte oan, o Sion! tsjuch dyn sierlike klean oan, o Jeruzalem, dû hillige stêd! hwent der scil foartoan gjin ûnbisniene noch ûnreine mear yn dy komme.
2 Skodzje dy út it stof, jow dy op, o finzen Jeruzalem! forlos dy fen 'e bânnen om dyn hals, o finzene dochter Sions!
3 Hwent sà seit de Heare: For neat binne jimme forkocht, sûnder jild scille jimme ek lost wirde.
4 Hwent sà seit de Heare Heare: Yn it foarige teach myn folk del nei Egypte, om dêr ta to hâlden as frjemdling, en om neat hat Assur it bineare.
5 Mar nou, hwet haw Ik hjir? sprekt de Heare, hwent om neat is myn folk weinommen, en dy't oer hjar hearskje meitsje gebear, sprekt de Heare, en myn namme wirdt al den dei oanhâldend lastere.
6 Dêrom, ja dêrom scil myn folk myn namme kenne, dy deis dat Iksels sizze scil: Sjuch, hjir bin Ik.
7 Ho ljeaflik binne op 'e bergen de foetten fen him dy't it heil forkindiget, dy't de frede docht to hearren, fen him dy't de blide tiding bringt, dy't forlossing docht to hearren, fen him dy tsjin Sion seit: Dyn God is kening!
8 Hark, it lûd fen dyn wachters, hja sette it lûd út, hja jubelje allegearre; hwent foar hjar eagen meije hja it sjen ho't de Heare weromkomme scil yn Sion.
9 Jûchje it út, jubelje allegearre, jimme púnfallen fen Jeruzalem, hwent de Heare hat syn folk treastge, Hy hat Jeruzalem forlost;
10 de Heare hat syn hillige earm ûntbleate foar de eagen fen alle heidenen, en al de einen

fen ’e ierde scille sjen it heil fen ús God.
11 Gean foart, gean foart, tsjuch út dêrwei, reitsje it ûnreine net oan; tsjuch út hjar formidden, reinigje jimme, jimme dragers fen it gerei des Heare!
12 Mar jimme scille net mei haesten foartreitsje noch flechtsjende hinnetsjen, hwent de Heare scil foar jimme oantlit útgean en de God fen Israël scil jimme efterhoede wêze.
13 Sjuch, myn tsjinstfeint scil foarspoedich wêze; hy scil opkomme, en forhege wirde, en forriizgje boppe allegearre.
14 Lyk as ytliken kjel fen jo wirden binne, om’t er fen wegen de skeindens fen syn oantlit neat minskliks mear hie, en fen wegen de skeindens fen syn stal gjin minskebern allyk wier —
15 sa scil er folle folken yn opskoer bringe, en keningen scille de mûle for him tahâlde; hwent hwet hjarren nea forkindige wier, dat scille hja sjen, en hwet hja neat heard hiene, dat scille hja gewaerwirde.

HAEDSTIK 53.

1 Hwa hat ús iepenbiering leaud, en hwa is de earm des Heare ûntbleate?
2 Hwent as in leat is er foar syn oantlit opsketten, en as in woartel út in toarre ierde; hy hie gjin foarkommen noch hearlikheit; as wy him opnamen, den hied er gjin oansjen dat wy him bigeard hawwe scoene.
3 Hy wier forachte, en forlitten fen ’e minsken, in man fen smerten en bisocht mei kwalen, ja as immen foar hwa’t men it oantlit forberget; hy wier forachte, en wy hawwe him gjin acht slein.
4 Lykwols, hy hat ús kwalen op him nommen, en ús smerten, dy hat hy droegen; mar wy, wy hâldden him for immen dy’t pleage, fen God bineare en slein wier.
5 En dochs, om ús oertrêddingen is hy forwoune, om ús ûngerjuchtichheden is hy forbrizele; de straf dy’t ús de frede oanbringt, wier op him, en troch syn striemen binne wy genêzen.
6 Wy dwaelden allegearre as skiep, wy doarmen om, in elk op syn eigen wei; mar de Heare hat ús aller ûngerjuchtichheit op him oanrinne litten.
7 Hy waerd kastijd, mar fordroech it, en die syn mûle net iepen; as in laem waerd er to slachte laet, en as in skiep, dat stom is foar it oantlit fen syn skearders, sa die er syn mûle net iepen.
8 Hy is út ’e eangstme en út it oardiel weinommen, en hwa hat tocht oan syn lot? Hwent hy is ôfsnien út it lân fen ’e [pag. 687] libbenen; om de oertrêdding fen myn folk hat de pleach op him west.
9 En hja hawwe syn grêf by de goddeleazen bisteld, en hy hat by de rike yn syn dea west, om’t er gjin ûnrjucht dien hie, noch bidroch yn syn mûle west hie.
10 Mar it hage de Heare him to forbrizeljen, Hy hat him bisocht mei kwalen; as syn siel him ta in skildoffer steld hawwe scil, den scil er sied sjen, hy scil de dagen forlingje, en it wolbihagen des Heare scil troch syn hân in foarspoedige foartgong nimme.
11 Fen wegen it lijen fen syn siel scil er it sjen en sêdde wirde; troch syn kennisse scil myn tsjinstfeint, de Rjuchtfeardige, mannichten rjuchtfeardich meitsje, hwent hy scil hjar ûngerjuchtichheden drage.
12 Dêrom scil Ik him it diel jaen fen ’e machtigen, en mei de oansjenliken scil er de bút diele, om’t er syn siel útgetten hat yn ’e dea, en rekkene is mei de oertrêdders, hy dy’t fen safolle de sûnden droegen hat en for de oertrêdders bidden hat.

HAEDSTIK 54.

1 Jubelje, dû ûnfruchtbere dy’t net berne hast, barst út fen ’e jubel en jûchje dy’t de wéën net hawn hast; hwent de bern fen ’e ienbere binne machtiger as de bern fen ’e troude, seit de Heare.
2 Meitsje it sté fen dyn tinte rom, en liz de kleden fen dyn wenningen wiid út, sparje se net; meitsje dyn touwen lang, en set dyn kilen fêst yn ’e ierde.
3 Hwent dû scilst útbrekke to rjuchter en to lofter hân, en dyn sied scil de heidenen ervje, en hja scille de forwoaste stêdden bifolkje.
4 Eangje net, hwent dû scilst net biskamme wirde, en skamje dy net, hwent dû hoechst net rea fen skamte to wirden; mar dû scilst de skande fen dyn jonkheit forjitte, en oan ’e smaed fen dyn widdowsteat scilstû net mear

tinke.
5 Hwent dyn Makker is dyn man, Heare der
hearskaren is syn namme; en de Hillige Israëls
is dyn Forlosser, God fen 'e hiele ierdboaijem
scil Er neamd wirde.
6 Hwent de Heare hat dy roppen as in
forlittene frou, as ien hwa't it moeilik to
moede is; en scoe de frou fen 'e jonkheit
forsmaed wirde? seit dyn God.
7 In lyts eagenblik haw Ik dy forlitten, mar
mei greate erbarmingen scil Ik dy wer nei My
nimme.
8 Yn in opstiging fen grammoedichheit haw
Ik myn oantlit in eagenblik for dy forbirgen,
mar mei ivige goedginstichheit scil Ik My oer
dy erbarmje, seit de Heare, dyn Forlosser.
9 Wiswier, dat scil My wêze as de wetters fen
Noäch, do't Ik swarde dat de wetters fen
Noäch nea wer oer de ierde gean scoene;
allyksa haw Ik sward dat Ik net grammoedich
op dy wêze noch dy driigje scil.
10 Hwent bergen meije wike en hichten
wankelje; mar myn goedginstichheit scil fen
dy net wike en it forboun fen myn frede scil
net wankelje, seit de Heare, dyn Erbarmer.
11 O dû earmelytse, dû swalker yn stoarm en
ûnwaer, dû treasteleaze, sjuch, Ik scil dyn
stiennen ta in sieraed lizze, en Ik scil dy
grounfêstje op saffieren,
12 en dyn trânzen scil Ik fen robyn meitsje,
en dyn poarten fen kristal, en dyn hiele
ringmûrre fen edelstiente.
13 En al dyn bern scille learlingen des Heare
wêze, en de frede fen dyn bern scil great wêze.
14 Troch gerjuchtichheit scilstû bifêstige
wirde; wêz fier fen binearing, hwent dû hast
neat to eangjen, en fier fen forskrikking,
hwent dy scil dy net bineikomme.
15 Al meije hja noch sa gearspanne, it scil net
út My wêze; hwa tsjin dy gearspant, hy scil
falle foar dyn oantlit.
16 Sjuch, Ik haw de smid skepen, dy't it
koalefjûr oanblaest en dy't ark makket neffens
syn ambacht; allyksa haw Ik de fordjerder
skepen om to fornielen.
17 Alle ark dat tsjin dy smeid wirdt scil net
bidije, en alle tonge dy't yn 'e pleit tsjin dy
opstiet, scilstû foroardielje. Dat is de erfenis
fen 'e tsjinstfeinten des Heare, en hjar
gerjuchtichheit dy't út My is, sprekt de Heare.

HAEDSTIK 55.

1 O jimme allegearre dy toarst hawwe, kom
ta de wetters, en jimme dy't gjin jild hawwe,
kom, keapje en yt, ja kom, [pag. 688] keapje
sûnder jild en sûnder priis wyn en môlke.
2 Hwerom weage jimme jild út for itjinge dat
gjin brea is, en jimme arbeid for itjinge dat net
sêdzje kin? Harkje ynmoedich nei My, en yt it
goede, en lit jimme siel hjar formeitsje yn 'e
oerfloed.
3 Niigje it ear en kom ta My, hear en jimme
siel scil libje! Hwent Ik scil in ivich forboun
mei jimme meitsje: de wisse woldedichheden
fen David.
4 Sjuch, Ik haw him ta in tsjûge fen 'e folken
steld, ta in foarst en gebieder fen 'e folken.
5 Sjuch, dû scilst in folk roppe datstû net
koest, en it folk dat dy net koe, scil mei
haesten ta dy komme, om 'e wille fen 'e Heare
dyn God, en fen 'e Hillige Israëls; hwent Hy
hat dy forhearlike.
6 Siikje de Heare wylst Er to finen is, rop
Him oan wylst Er neiby is.
7 Mei de goddeleaze syn wei forlitte, en de
ûnrjuchtfeardige man syn bitinken; en mei er
him bikeare ta de Heare, den scil Er him
barmhertich wêze, en ta ús God, hwent Hy
forjowt mannichfâldich.
8 Hwent myn bitinken is oars as jimme
bitinken, en jimme wegen binne oars as myn
wegen, sprekt de Heare.
9 Hwent lyk as de himelen heger binne as de
ierde, sa binne myn wegen heger as jimme
wegen, en myn bitinken as jimme bitinken.
10 Hwent lyk as de rein en de snie delkomme
fen 'e himel, en dêr net hinne weromgeane,
mar de ierde drinzgje, en hjar foartbringe en
útsprute litte, en sied jowe de siedder en brea
de iter,
11 sà scil it wird wêze dat ta myn mûle útgiet:
it scil net liddich ta My weromkomme, mar it
scil dwaen itjinge My haget, en it scil
foarspoedich wêze yn alles dêr't Ik it for stjûr.
12 Hwent mei blydskip scille jimme úttsjen,
en mei frede laet wirde; de bergen en de
hichten scille foar jimme oantlit útbarste fen
'e jubel, en al de beammen fen it fjild scille yn
'e hannen klappe.
13 Yn sté fen in toarn scil in sipressebeam
opsjitte, yn sté fen in tister scil in mirtebeam

opsjitte; en it scil de Heare wêze ta in namme, ta in ivich teiken, dat net útroege wirde scil.

## HAEDSTIK 56.

1 Sa seit de Heare: Biwarje it rjucht en doch gerjuchtichheit; hwent myn heil is neiby om to kommen, en myn gerjuchtichheit om iepenbiere to wirden.
2 Loksillich is de minske dy't sa docht, en it minskebern dat dêroan fêsthâldt, dy't de sabbat hâldt, dat er dy net ûnthilliget, en dy't syn hân bihoedet for alle mûglik kwea.
3 En lit de útlanner dy't him by de Heare jown hat net sprekke, sizzende: De Heare scil my ôfskiede, ja ôfskiede fen syn folk; en lit de sniene net sizze: Sjuch, ik bin in toarre beam.
4 Hwent sà seit de Heare fen 'e snienen: Hja dy't myn sabbatten hâlde en forkieze hwet My haget en fêsthâlde oan myn forboun,
5 hjarren scil Ik yn myn hûs en binnen myn mûrren ek in pylder en in earenamme jaen, better as dy fen 'e soannen en de dochters; in ivige namme scil Ik in elk fen hjarren jaen, in namme dy't net útroege wirde scil.
6 En de útlanners dy't hjar by de Heare jowe om Him to tsjinjen en om de namme des Heare ljeaf to hawwen, om Him ta tsjinstfeinten to wêzen — al hwa't de sabbat hâldt, dat er dy net ûnthilliget, en allegearre dy't fêsthâlde oan myn forboun,
7 dy scil Ik ek bringe op myn hillige berch, en Ik scil se forbliidzje yn myn hûs fen gebet, hjar brânoffers en hjar slachtoffers scille gefallichheit hawwe op myn alter; hwent myn hûs scil in hûs fen gebet neamd wirde by alle folken.
8 Sà sprekt de Heare Heare, dy't de fordreaunen fen Israël forsamlet: Ik scil yette mear ta him forsamlje, bûten dyjingen dy't al ta him forsamle binne.
9 Alle djierte fen it fjild is kommen om to iten, alle djierte út it wâld.
10 Hjar wachters binne allegearre blyn, hja fornimme neat; it binne allegearre stomme hounen dy't net bylje kinne, dy't der slûch hinne lizze, en neat ljeaver dogge as sliepen.
11 En sokke hounen binne roppich, hja witte net fen sêd; en de hoeders hawwe net it minste bigryp, allegearre geane hja hjar eigen wei, in elk om syn gewin, oan 'e lêste ta.[pag. 689]
12 Kom, sizze hja, ik scil wyn helje, en wy scille sterke drank drinke; en de dei fen moarn scil wêze lyk as dizze, en noch folle moaijer.

## HAEDSTIK 57.

1 De rjuchtfeardige komt om, en der is gjinien dy't it him oantsjucht, en meilydsume minsken wirde weinommen sûnder dat immen der om tinkt; ja, de rjuchtfeardige wirdt weinommen fen wegen it kwea.
2 Hy giet hinne yn frede; hja scille rêste op hjar eigen bêd, in elk dy't wannelet yn syn oprjuchtens.
3 Mar jimme, kom harren, jimme bern fen 'e tsjoenster, oerhoerrich sied en sels forhoerke!
4 Oer hwa formeitsje jim jimme sa, oer hwa skoerre jimme de mûle wiid iepen, en stekke de tonge fier út? Binne jimme gjin bern fen oertrêdding, in slachte fen ljeagen,
5 jimme dy't brânnich binne by de ikebeammen, ûnder alle griene beam, dy't de bern slachtsje yn 'e dellingen, ûnder oan 'e rotskleauwen?
6 Mei de glêdde stiennen fen 'e beek is dyn diel, dy, ja dy binne dyn lot; ek hastû drankoffer for hjar útgetten, hjarren spiisoffer offere. Scoe Ik de frede mei soks hawwe?
7 Op in hege en forheven berch hastû dyn bêd set, ek bistû dêrhinne opkleaun om slachtoffer to offerjen.
8 En efter de doar en de stilen hastû dyn tinkteiken set; hwent ôfkearich fen My, hastû it tek opslein en bist lizzen gien, dû hast it dy rom makke op dyn leger, en dû hast dy lean fen hjarren bitinge, dû hast hjar bysliep bigeard, dû hast de skamte sjoen.
9 En dû bist nei de Melek pylgere mei oalje, en dû hast dyn swietrokige salven formannichfâldige; en dû hast dyn boaden fier foartstjûrd, ja, dû hast se deltsjen litten oan 'e hel ta.
10 Dû bist ôfmêdde fen dyn fiere reizen, mar dû hast net sein: It jowt my neat; dû hast fornijing fen dyn krêft foun, dêrom bist net siik wirden.
11 Mar fen hwa wierstû sa skruten en eang? Dû hiest ommers ljeagene en oan My net tocht; dû hiest der dy neat fen oanlitsen. Is it net om't Ik swei, en dat al lange tiden, datstû My net frezest?

12 Mar nou scil Ik dyn gerjuchtichheit bikend meitsje en dyn wirken, dat hja dy neat jaen scille.
13 Astû ropst, lit dyn skare gearsochte goaden dy den rêdde; lykwols, de wyn scil se allegearre forsilje, in damp scil se weinimme. Mar dy't op My bitrout, dy scil it ierdryk ervje en myn hillige berch erflik bisitte.
14 En hy scil sizze: Forheegje, forheegje de wei, sljuchtsje de baen, romje de oanstjit út 'e wei fen myn folk.
15 Hwent sà seit de Hege en Forhevene, dy't yn 'e ivichheit wennet, en hwaens namme de Hillige is: Ik wenje yn it hege en yn it hillige, en by de forsleine en nederige fen geast, om libben to meitsjen de geast fen 'e nederigen, en om libben to meitsjen it hert fen 'e forsleinen.
16 Hwent Ik scil net ivich stride, en Ik scil net altyd grammoedich wêze; hwent hjar geast en de sielen dy't Ik makke haw scoene forkwine foar myn oantlit.
17 Ik wier grammoedich fen wegen de ûngerjuchtichheit fen hjar bigearlikens en Ik sloech se, wylst Ik My grammoedich forbirch; lykwols gyngen hja ôfkearich troch yn 'e wei fen hjar hert.
18 Ik seach hjar wegen, en Ik scil se genêze; ek scil Ik se liede, en hjarren wer fortreastingen jaen, hjarren en hjar treurjenden.
19 Ik skep de frucht fen 'e lippen; frede, frede dyjingen dy't fierôf binne en dyjingen dy tichteby binne, seit de Heare, en Ik scil se genêze.
20 Mar de goddeleazen binne as de balstjûrige sé, hwent dy kin net rêste, en hjar wetters smite slyk en modder op.
21 Der is gjin frede, seit myn God, for de goddeleazen.

HAEDSTIK 58.

1 Rop mei in foarse stim, sparje de kiel net, set dyn lûd út as in bazún, en forkindigje myn folk hjar oertrêdding, en it hûs fen Jakob hjar sûnden.
2 En dochs bifreegje hja My dei oan dei, en hawwe hjar niget oan 'e kennis fen myn wegen; in folk allyk dat gerjuchtichheit docht en it rjucht [pag. 690] fen syn God net forlit, sa freegje hja My om rjuchtfeardige rjuchten; hja hawwe der hjar niget oan ta God to kommen,
3 sizzende: Hwerom hâlde wy fêsteldagen en Jo sjugge der net nei om, hwerom kwelle wy ús siel en Jo witte it net? — Sjuch, de deis dat jimme fêstje, witte jimme wille to meitsjen, en fergje jimme it uterste fen al jimme arbeiders.
4 Sjuch, ta skeel en striderij fêstje jimme, en om der yn to slaen mei de Godforgetten fûst; sa't it hjoed de dei tagiet, fêstje jimme net om jimme stim hearre to litten yn 'e hichte.
5 Scoe dat it fêstjen wêze nei myn sin, de deis hwennear't de minske syn siel kwelt: dat er de holle hingje lit as in bies, en him deljowt op in sek en yn 'e yeske? Scoestû soks de fêsten neame, en in dei de Heare wolbihaechlik?
6 Is dit net it fêstjen nei myn sin: dat jimme losmeitsje de knopen fen 'e goddeleasheit, dat jimme útstrûpe de beagen fen it jok, en dat jimme frijlitte dy't bineare binne, en alle jok dwerstroch brekke?
7 Is dit it net: datstû dyn brea brekst for dyjinge dy't honger hat, en de earme swalker yn 'e hûs nimst? astû in neakene sjuchst, datstû him klaeist, en datst dy net forbergest for dyn eigen flêsk?
8 Den scil dyn ljocht trochbrekke as de dage, en dyn betterskip scil útrinne as in leat, en dyn gerjuchtichheit scil foar dyn oantlit útgean, en de hearlikheit des Heare scil dyn efterhoede wêze.
9 Den scilstû roppe en de Heare scil antwirdzje; byhwennearstû bidst, scil Er sizze: Sjuch, hjir bin Ik. Astû út dyn formidden weidochst it jok, de wizende finger en de kweasprekkende tonge,
10 en astû dyn hert útgean litst nei de hongerjende, en de bineare siele sêddest, den scil dyn ljocht riizje yn 'e tsjusternis, en dyn donkerheit scil de middei allyk wêze.
11 En de Heare scil dy jimmeroan liede, en Hy scil dyn siele sêdzje yn toarre lânsdouwen, en dyn biente linich meitsje; en dû scilst wêze as in wiethâlden hôf, en as in fontein fen wetter, dy't it nea oan wetter ûntbrekt.
12 En dyn bern scille de âlde púnfallen opbouwe, de grounfêsten fen slachte oant slachte scilstû op 'e nij lizze; en dû scilst

neamd wirde: bouwer fen ynfallen mûrren, fornijer fen wenbere wegen.
13 Byhwennearstû om de sabbat dyn foet mijst, en dyn wille net útfierst op myn hillige dei, en byhwennearstû de sabbat in feest neamst en de hillige dei des Heare earbiedweardich, en byhwennearstû dy earest, yn sté fen dyn eigen wegen to gean en dyn eigen wille to siikjen en idele tael to fieren,
14 den scilstû dy forbliidzje yn 'e Heare, en Ik scil dy ride litte op 'e hichten fen 'e ierde, en Ik scil dy jaen to genietsjen it erfdiel fen jimme foarâlder Jakob; hwent de mûle des Heare hat spritsen.

HAEDSTIK 59.

1 Sjuch, de earm des Heare is net forkoarte dat er net forlosse kinne scoe, en syn ear is net tsjok wirden dat it net hearre kinne scoe.
2 Mar jimme ûngerjuchtichheden binne in skiedelmûrre wirden twisken jimme en jimme God, en jimme sûnden hawwe syn oantlit for jimme forbirgen, dat Er net heart.
3 Hwent jimme hannen binne bismodze mei bloed, en jimme fingers mei ûngerjuchtichheit; jimme lippen sprekke ljeagen, jimme tonge lústeret ûnrjucht.
4 Der is gjinien dy't oproppt ta gerjuchtichheit, en gjinien dy't for de wierheit pleitet; hja bitrouwe op idelheit en sprekke ljeagen; hja binne swier fen moeite, en hja bringe ûngerjuchtichheit to wrâld.
5 Hja briede basiliskeaeijen út, en hja weevje spinnewebben; dy't fen hjar aeijen yt, moat stjerre, en as der ien fen stikken knypt wirdt, krûpt der in njirre út.
6 Hjar webben doge net ta klean, en nimmen kin him dekke fen itjinge dat hja meitsje; hjar dieden binne dieden fen ûngerjuchtichheit, en wirk fen gewelt is yn hjar hannen.
7 Hjar foetten fleane ta it kweade, en hja haestje hjar om ûnskildich bloed to forjitten; hjar foarnimmens binne foarnimmens fen ûngerjuchtichheit, fornieling en forwoasting binne op hjar wegen.
8 De wei fen 'e frede kenne hja net, [pag. 691] en der is gjin rjucht yn hjar gongen; hjar paden meitsje hja krûm om eigen gewin, al hwa't dêrop wannelet ken de frede net.
9 Dêrom is it rjucht fier fen ús, en komt de gerjuchtichheit ús net bynei; wy wachtsje op it ljocht, mar sjuch, it is tsjusternis, op 'e kleare dei, mar wy wannelje yn binearjend donker.
10 Wy taeste nei de mûrre as de blinen, ja, wy taeste as dy't gjin eagen hawwe; wy stroffelje op 'e middei lyk as wier it skimerjoun, yn it formidden fen 'e sounen binne wy as deaden.
11 Wy grânzgje allegearre as de bearen, en wy koere oanienwei as de douwen; wy hoopje op rjucht, mar it is der net, op heil, mar it bliuwt fier fen ús.
12 Hwent ús oertrêddingen binne withofolle foar Jo, en ús sûnden tsjûgje tsjin ús; hwent ús oertrêddingen binne by ús, en ús ûngerjuchtichheden dy kenne wy:
13 oertrêdding en forljeagening fen 'e Heare, en it ôfwiken efter ús God wei; it sprekken oer fordrukking en ôffal, it swier wêzen fen falske reden en it opjaen dêrfen út it hert.
14 Sa wordt it rjucht efterútset, en de gerjuchtichheit stiet fen fierrens; hwent de wierheit stroffelet op 'e strjitte, en de oprjuchtens kin net ynkomme.
15 Ja, de wierheit ûntbrekt, en dy't ôfwykt fen it kweade, jowt him oer ta plondering. En de Heare seach it, en it wier kwea yn syn eagen dat der gjin rjucht wier.
16 En Hy seach dat der gjin man wier, en Hy bisaude Him dat der gjin foarbidder wier; do hat syn eigen earm him holpen, en syn gerjuchtichheit him bystien.
17 En Hy teach gerjuchtichheit oan as in pânser, en de helm fen it heil kaem op 'e holle, en de klaeijing fen 'e wraek teach Er oan ta deiske klean, en de iver sloech Er om as in mantel.
18 Nei de wirken, dêrneffens scil Er forjilde: grammoedichheit syn tsjinstanners, forjilding syn fijannen; de eilannen scil Er lean forjilde.
19 En hja scille de namme des Heare freezje fen sinne ûndergong, en syn hearlikheit fen sinne opgong; hwent Hy scil komme as in opjage stream, dy't swypke wirdt fen 'e amme des Heare.
20 Mar ta Sion scil Er komme as Forlosser, en ta dyjingen dy't hjar bikeare fen 'e oertrêdding yn Jakob, sprekt de Heare.

21 En My oangeande, dit is myn forboun mei hjarren, seit de Heare: myn Geast dy't op dy is, en myn wirden dy't Ik yn dyn mûle lein haw, dy scille fen dyn mûle net wike, noch fen 'e mûle fen dyn sied, noch fen 'e mûle fen it sied fen dyn sied, seit de Heare, fen nou ôf oant yn ivichheit.

HAEDSTIK 60.

1 Jow dy op, wird in ljocht, hwent dyn ljocht komt, en de hearlikheit des Heare giet oer dy op.

2 Hwent sjuch, de tsjusternis scil de ierde bidekke en donkerheit de folken; mar oer dy scil de Heare opgean, en syn hearlikheit scil oer dy sjoen wirde.

3 En de heidenen scille ta dyn ljocht komme, en de keningen ta de glâns dy't oer dy opgien is.

4 Slaen dyn eagen yn it roun en sjuch: hja allegearre forsamlje hjar, hja komme ta dy, dyn soannen komme fen fierrens, en dyn dochters wirde droegen op 'e earmen.

5 Hwennearstû dat sjuchst, scil it dy tille fen blydskip, en dyn hert scil beevje en forromme wirde tagelyk; hwent de skatten fen 'e sé scille dy tafloeije, de rykdom fen 'e heidenen scil ta dy komme.

6 Mannichten kamielen scille dy bidekke, de drommedarissen fen Midian en Efa; dy fen Skeba allegearre scille komme, goud en wiereek scille hja oanfiere, en hja scille de lof des Heare optein forkindigje.

7 Al de keppels fen Kedar scille for dy byinoardreaun wirde, de rammen fen Nebajoth scille dy tsjinje; hja scille mei forlangen by myn alter opgean, en Ik scil it hûs fen myn hearlikheit hearlik meitsje.

8 Hwa binne it dy't dêr oanfleanen komme as in wolk, en as douwen nei hjar tille?

9 Ja, op My hawwe de eilannen wachte, en de skippen fen Tarsis foaroan, om dyn soannen, mei hjar silver en hjar goud by hjarren, om fierrens wei to [pag. 692] bringen ta de namme fen 'e Heare, dyn God, en ta de Hillige Israëls, om't Hy dy hearlik makke hat.

10 En de útlanners scille dyn mûrren bouwe, en hjar keningen scille dy tsjinje; hwent yn myn grammoedichheit haw Ik dy slein, mar yn myn wolbihagen haw Ik My oer dy erbarme.

11 En dyn poarten scille altyd iepenstean; hja scille by dei noch by nacht net tichtdien wirde, dat hja de rykdom fen 'e heidenen ta dy ynbringe meije, en hjar keningen dy't meifierd binne.

12 Hwent it folk en it keninkryk dy't dy net tsjinje wolle, scille forgean, en sokke folken scille folslein forwoast wirde.

13 De hearlikheit fen 'e Libanon scil ta dy komme: de sipres, de plataen en de bûkebeam, hja allegearre, om to forsieren it plak fen myn hillichdom; en sà scil Ik it plak fen myn foetten hearlik meitsje.

14 Den scille, hjar bûgende, ta dy komme de soannen fen dyjingen dy't dy bineare hawwe, en allegearre dy't dy forachte hawwe, scille hjar bûge oan 'e soallen fen dyn foetten ta; en hja scille dy neame: de stêd des Heare, it Sion fen 'e Hillige Israëls.

15 Yn pleats datstû forlitten en forsmaed wierst, dat gjinien troch dy teach, scil Ik dy stelle ta in ivige hearlikheit, in freugde fen slachte oant slachte.

16 En dû scilst de môlke fen 'e heidenen drinke, en dû scilst de keningen to boarst lizze; en dû scilst witte dat Ik de Heare bin, dyn Heilân en dyn Forlosser, de Machtige Jakobs.

17 For koper scil Ik goud bringe, en for izer scil Ik silver bringe, en for hout koper, en for stien izer; en Ik scil de frede ta dyn opsjenner meitsje, en de rjuchtfeardichheit ta dyn lieder.

18 Der scil net mear fen gewelt yn dyn lân heard wirde, noch fen fornieling en forwoasting yn dyn gerjuchtichheit; mar dû scilst dyn mûrren Heil neame en dyn poarten Lof.

19 De sinne scil dy net mear wêze ta in ljocht oer dei, en ta in glâns scil de moanne dy net ljochtsje; mar de Heare scil dy wêze ta in ivich ljocht, en dyn God ta dyn sieraed.

20 Dyn sinne scil nimmer net ûndergean, en dyn moanne scil net ôfnimme; hwent de Heare scil dy ta in ivich ljocht wêze, en de dagen fen dyn rouwe scille in ein hawwe.

21 En dyn folk scille allegearre meiinoar rjuchtfeardigen wêze, hja scille yn ivichheit de ierde erflik bisitte, in leat fen myn planting, it wirk fen myn hannen dat hja binne, ta myn

forhearliking.
22 De lytste scil wirde ta tûzen, en de minste ta in machtich folk; Ik, de Heare, scil dat op syn tiid mei haesten komme litte.

HAEDSTIK 61.

1 De Geast des Heare Heare is op my, om't de Heare my salve hat, om in blide tiding to bringen de sêftmoedigen; Hy hat my útstjûrd om to forbinen de britsenen fen hert, om de finzenen frijheit út to roppen, en dy't boun binne loslitting út 'e finzenis;
2 om út to roppen it jier fen it wolbihagen des Heare, en de dei fen 'e wrake fen ús God; om alle treurjenden to treasten,
3 om Sions treurjenden to biskikken dat hjarren jown wirdt sieraed for yeske, freugdeoalje for treurichheit, it kleed fen 'e jubel for in bineare geast, dat hja neamd wirde meije ikebeammen fen 'e gerjuchtichheit, in planting des Heare ta syn forhearliking.
4 En hja scille de âlde púnfallen wer opbouwe, de forwoastingen fen alearen wer oprjuchtsje, en de forwoaste stêdden dy't ien slachte oant slachte for wyld lein hawwe, fornije.
5 En útlanners scille stean en jimme keppels weidzje, en frjemden scille jimme lân bouwe en jimme wynhofkers wêze.
6 Mar jimsels scille preesters des Heare hjitte, hja scille jimme tsjinners fen ús God neame; jimme scille fortarre de rykdom fen 'e heidenen, en hjar hearlikheit scille jimme greatsk op wêze.
7 For hjar skande scil in dûbel diel komme, en for de smaed scille hja optein wêze oer hjar diel; dêrom scille hja dûbel safolle lân ta in erflik bisit krije, hja scille ivige blydskip hawwe.
8 Hwent Ik, de Heare, haw it rjucht ljeaf, Ik haetsje ûnrjuchtfeardige rôf; en Ik scil hjarren hjar lean trou útbitelje, [pag. 693] en Ik scil in ivich forboun mei hjarren meitsje.
9 En hjar sied scil bikend wirde ûnder de heidenen, en hjar neiteam yn it formidden fen 'e folken; allegearre dy't hjar sjugge, scille hjarren bikenne dat hja it sied binne dat de Heare seinge hat.
10 Ik bin heechlik optein yn 'e Heare, myn siele jubelet yn myn God; hwent Hy hat my klaeid mei de klean fen it heil, de mantel fen 'e gerjuchtichheit hat Er my omdien, lyk as in breidgeman dy't him preesterlik forsiert mei de hollesieraden, en as in breid dy't hjar forsiert mei hjar juwielen.
11 Hwent lyk as de ierde hjar frucht foartbringt, en lyk as in hôf syn leaten útrinne lit, sà scil de Heare Heare gerjuchtichheit en lof útrinne litte foar it each fen alle folken.

HAEDSTIK 62.

1 Om 'e wille fen Sion scil Ik net swije en om 'e wille fen Jeruzalem scil Ik My net stilhâlde, oant hjar gerjuchtichheit opgiet as in glâns, en hjar heil as in fakkel dy't baernt.
2 En de heidenen scille dyn gerjuchtichheit sjen, en alle keningen dyn hearlikheit; en dû scilst mei in nije namme neamd wirde, dêr't de mûle des Heare dy mei bineame scil.
3 En dû scilst in sierlike kroan wêze yn 'e hân des Heare, en in keninklike diadeem yn 'e hân fen dyn God.
4 Tsjin dy scil net mear sein wirde de forlittene, en tsjin dyn lân scil net mear sein wirde de wyldernis; mar dû scilst neamd wirde: myn wolbihagen, en dyn lân: it troude; hwent de Heare hat in wolbihagen oan dy, en dyn lân scil troud wêze.
5 Hwent lyk as in jongfeint in jonge faem trout, sa scil dyn Boumaster dy trouwe; en lyk as in breidgeman him forblidet oer de breid, sa scil dyn God Him oer dy forbliidzje.
6 O Jeruzalem, Ik haw wachters op dyn mûrren bisteld, dy't de hiele dei en de hiele nacht en to ninter tiid net swije scille. O jimme dy't de Heare syn wird yn oantinken bringe, hâld jimme net stil;
7 hâld jimme ek net stil foar Him, oant Er Jeruzalem bifêstige hawwe mei, en |
oant Er it makke hawwe mei ta in lofliet op ierde.
8 De Heare hat sward by syn rjuchterhân en by de earm fen syn sterkte: Wiswier, nea scil Ik dyn nôt wer jaen ta spize for dyn fijannen, en nea scille útlanners dyn druvesop drinke, dêrstû for arbeide hast.
9 Mar dy't it ynhelje, scille it ite, en hja scille de Heare priizgje; en dy't it rispje, scille it drinke yn myn hillige foarhôven.

10 Gean yn, gean yn ta de poarten, sljuchtsje de wei fen it folk, forheegje, forheegje de hearrewei, romje de stien op, stek in flage omheech oer de folken!
11 Sjuch, de Heare hat to hearren dien oan 'e einen fen 'e ierde ta: Siz de dochter Sions: Sjuch, dyn heil komt; sjuch, syn lean is by Him, en it lean fen syn arbeid is foar syn oantlit.
12 En hja scille hjar neame it hillige folk, de forlosten des Heare; en dû scilst neamd wirde de oansochte, de stêd dy't net forlitten is.

HAEDSTIK 63.

1 Hwa is dat dêr dy't fen Edom komt, yn bloedreade klean fen Bosra? hy dêr dy't flammet yn syn mantel, dy't steatlik optsjucht yn syn greate krêft? Ik bin it, dy't yn gerjuchtichheit sprek, dy't machtich bin om to forlossen.
2 Hwerom is jins mantel sa read, en jins klaeijing as fen ien dy't de wynparse trapet?
3 Ik haw de parse allinne trape, en der wier gjinien út 'e folken mei My; en Ik haw hjar trape yn myn grime en hjar fortrape yn myn grammoedichheit, en hjar krêft is op myn klean spat, en myn hiele mantel haw Ik bismodze.
4 Hwent de dei fen 'e wrake wier yn myn hert, en it jier fen myn forlossing wier kommen,
5 En Ik seach om my hinne, en der wier gjinien dy't holp; en Ik bisaude My, en der wier gjinien dy't bystie. Do hat myn eigen earm My holpen, en myn grammoedichheit dy hat My bystien.
6 En Ik haw de folken fortrape yn myn grime, en Ik haw se dronken makke yn myn grammoedichheit; en Ik haw hjar krêft oer de ierde floeije litten. [pag. 694]
7 Ik scil de goedginstichheden des Heare yn oantinken bringe, de loflike dieden des Heare, neffens alles dat de Heare oan ús dien hat, en de greate goedheit dy't Er dien hat oan it hûs fen Israël, neffens syn barmherichheden en neffens de rykdom fen syn goedginstichheden.
8 Hwent Hy sei: Hja binne myn folk ommers, bern dy't net bidrage scille; sa is Er hjarren ta in Heilân wirden.
9 Yn al hjar binearing wier it Him near, en de ingel fen syn oantlit hat hjar bihâlden; yn syn ljeafde en yn syn erbarming hat Er hjar forlost, en hjar opnommen, en hjar droegen al de dagen fen alearen.
10 Mar hja binne oerhearrich wirden, en hja hawwe syn Hillige Geast fortriet oandien; dêrom is Er hjarren foroare yn in fijân, Hysels hat tsjin hjar striden.
11 Do tocht syn folk oan de dagen fen alearen, de dagen fen Mozes: hwer wier Hy dy't hjar opfierd hie út 'e sé, mei de hoeder fen syn keppel? Hwer wier Hy dy't syn Hillige Geast yn hjar formidden steld hie,
12 dy't de earm fen syn hearlikheit gean litten hie oan 'e rjuchterhân fen Mozes, dy't de wetters spjalt hie foar hjar oantlit, dat Er Himsels in ivige namme meitsje mocht,
13 dy't hjar laet hie troch de djipten, lyk as in hynder troch de woastenije, sûnder dat hja stroffelen?
14 Lyk as it fé dat deltsjucht nei de flakte, hie de Geast des Heare hjarren rêst jown. Sà hawwe Jo jins folk laet, dat Jo Josels in hearlike namme meitsje mochten.
15 Sjuch del fen 'e himel, en skôgje út jins hillige en hearlike went: hwer binne jins iver en jins machtige dieden, it gerommel fen jins yngewant en fen jins barmhertichheden? Hja hâlde hjar jin my yn.
16 Jo binne ús Heit ommers, hwent Abraham wit net fen ús, en Israël ken ús net; Jo, o Heare, binne ús Heit, ús Forlosser is jins namme fen âlde tiden ôf.
17 Hwerom, o Heare, hawwe Jo ús ôfdwale litten fen jins wegen? Hwerom hawwe Jo ús it hert bihirde, dat wy Jo net frezen? Kom werom om 'e wille fen jins tsjinstfeinten, de stammen fen jins erfdiel.
18 Mar in koarte tiid hat jins hillich folk dat yn bisit hawn; ús tsjinstanners hawwe jins hillichdom forwâdde.
19 Wy binne wirden as dyjingen dêr't Jo fen âlds net oer hearske hawwe, en dêr't jins namme net oer neamd is.

HAEDSTIK 64.

1 Och, dat Jo de himelen skoerden, dat Jo delkamen, dat de bergen wankelen foar jins oantlit

2 — lyk as fjûr it ryshout yn 'e brân stekt, fjûr
it wetter opwâlje lit — om jins tsjinstanners
jins namme oan to kindigjen, dat de heidenen
foar jins oantlit beevje meije,
3 hwennear't Jo freeslike dingen dogge dy't
wy net forwachte hiene — às Jo mar
delkamen, de bergen wankelen foar jins
oantlit!
4 Fen âlde tiden ôf is it ommers net heard,
en hat gjin ear it fornommen, en hat gjin each
hwet sjoen fen in God bûten Jo, dy't dwaende
is for hwa't op Him wachtet.
5 Jo geane de blide yn 'e miette en dy't
gerjuchtichheit docht, dyjingen dy't oan Jo
tinke op jins wegen. Sjuch, Jo binne
grammoedich, om't wy sûndige hawwe, en it
dûrret in ivichheit — scille wy ea bihâlden
wirde?
6 En wy binne allegearre wirden as in
ûnreine, en al ús gerjuchtichheden binne as
bismoarge rêdding; en wy forwylgje allegearre
as it leaf, en ús misdieden fiere ús mei as de
wyn.
7 En der is gjinien dy't jins namme oanropt,
dy't him opjowt om Jo oan to gripen; hwent Jo
hâlde jins oantlit for ús forbirgen, en Jo litte ús
torane fen 'e ûngerjuchtichheden.
8 Mar nou, Heare, Jo binne ús Heit; wy
binne it liem, en Jo binne ús pottebakker, en
wy allegearre binne it wirk fen jins hannen.
9 Heare, wêz net oermiette grammoedich,
en tink net ivich oan 'e ûngerjuchtichheit;
sjuch, bitink dochs dat wy allegearre jins folk
binne.
10 Jins hillige stêdden binne in woastenije
wirden, Sion is in woastenije wirden,
Jeruzalem in wyldernis. [pag. 695]
11 Us hillich en hearlik hûs, dêr't ús âffears Jo
loven, is mei fjûr forbaernd, en al de dingen
dy't ús djûr wierne binne ta in púnfal wirden.
12 O Heare, scoene Jo oer soks Jo ynhâlde,
scoene Jo swije en ús oermiette binearje?

HAEDSTIK 65.

1 Ik haw My ûnderstean litten fen hjarren
dy't My net bifregen, Ik haw My fine litten fen
dyjingen dy't My net sochten; tsjin it folk dat
myn namme net oanrôp, haw Ik sein: Sjuch,
hjir bin Ik, sjuch, hjir bin Ik.
2 Ik haw myn hannen de hiele dei útstitsen
nei in tsjinstribbich folk, dat wannelet op in
wei dy't net goed is, en syn eigen bitinken
folget;
3 in folk dat My oanienwei yn it oantlit
terget, dat offeret yn hôven en rikket op
tichelstiennen,
4 dat wennet yn 'e grêven, en fornachtet yn
tsjustere hoalen, dat swineflêsk yt, en walgich
sop yn 'e panne hat,
5 dy't sizze: Bliuw dêr, kom my net bynei,
hwent ik scoe dy hilligje. Sokken binne in reek
yn myn noas, in fjûr dat de hiele dei baernt.
6 Sjuch, it stiet foar myn oantlit biskreaun;
Ik scil net swije, mar Ik scil it forjilde, ja yn
hjar boezem scil Ik it forjilde,
7 jimme ûngerjuchtichheden en de
ûngerjuchtichheden fen jimme foarâlden
meiinoar, seit de Heare, dy't rikke hawwe op
'e bergen en My skande oandien hawwe op 'e
hichten; ja, Ik scil hjarren foar alle dingen hjar
lean tamjitte yn 'e boezem.
8 Sà seit de Heare: Lyk as hwennear't der yn
in tros druven sop foun wirdt, men seit:
Fordjer se net, hwent der is in seining yn, sà
scil Ik dwaen om 'e wille fen myn
tsjinstfeinten, dat Ik net alles hoech to
fordjerren.
9 En Ik scil út Jakob sied foartbringe, en út
Juda de erfgenamt fen myn bergen; en myn
útkarden scille it erflik bisitte, en myn
tsjinstfeinten scille dêr wenje.
10 En Saron scil ta in weide wirde for de
skiep, en de delling fen Achor ta in leger for it
hoarnfé, for myn folk, dyjingen dy't My socht
hawwe.
11 Mar jimme dy't de Heare forlitte, dy't de
berch fen myn hillichheit forjitte, jimme dy't
in tafel oanrjuchtsje for it lok, en de mongen
drank ynskinke for it lot,
12 jimme scil Ik opskriuwe for it swird, dat
jimme jim allegearre kromje meije ta de
slachte, om't Ik roppen haw, mar jimme
hawwe net antwirde, Ik spritsen haw, mar
jimme hawwe net harke, mar hawwe dien dat
kwea wier yn myn eagen, en hawwe forkeazen
hwet My net hage.
13 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Sjuch, myn
tsjinstfeinten scille ite, mar jimme scille
honger hawwe; sjuch, myn tsjinstfeinten scille
drinke, mar jimme scille toarst hawwe; sjuch,

myn tsjinstfeinten scille bliid wêze, mar jimme scille biskamme stean;
14 sjuch, myn tsjinstfeinten scille jubelje mei in optein hert, mar jimme scille skreauwe fen hertsear, en fen wroeging scille jimme gûle.
15 En jimme scille jimme namme myn útkarden neilitte, ta in forflokking, en de Heare Heare scil dy deadzje; mar syn tsjinstfeinten scil Er mei in oare namme neame,
16 dat hwa't himsels seine tawinskje scil op ierde, dy seine freegje mei fen 'e God fen 'e wierheit, en hwa't swarre scil op ierde, swarre mei by de God fen 'e wierheit; hwent de foarige binearingen scille forgetten wêze, en hja scille forbirgen wêze for myn eagen.
17 Hwent sjuch, Ik skep nije himelen en in nije ierde, en oan 'e foarige dingen scil net mear tocht wirde, en hja scille yn gjin herte opkomme.
18 Mar jimme, wêz bliid en jubelje oant yn ivichheit oer itjinge dat Ik skep; hwent sjuch, Ik skep Jeruzalem for de jubel, en syn folk for de blydskip.
19 Ja, Iksels scil jubelje oer Jeruzalem, en bliid wêze oer myn folk; en yn hjar formidden scil net mear heard wirde de stim fen it geskriem noch de stim fen it gekryt.
20 Ut hjar formidden scil net mear komme in tatebern fen inkele dagen, noch in âld man dy't syn dagen net fol makket; hwent de jongste dy't stjert scil hûndert jier âld wêze, en dy't de hûndert net hellet scil forflokt wirde.
[pag. 696]
21 En hja scille huzen bouwe en se biwenje, en hja scille wyngerts plantsje en de frucht derfen ite;
22 hja scille net bouwe dat in oar it biwennet, hja scille net plantsje dat in oaren derfen yt, hwent de dagen fen myn folk scille wêze as de dagen fen in beam, en myn útkarden scille it wirk fen hjar hannen sels forbrûke;
23 hja scille net for neat arbeidzje noch bernje ta in iere dea, hwent hja binne it sied fen 'e seinlingen des Heare, en hjar neiteam mei hjarren.
24 En it scil barre ear't hja roppe, dat Ik antwirdzje scil, wylst hja yette sprekke dat Ik hjar forhearre scil.
25 De wolf en it laem scille togearre weidzje, en de liuw scil strie ite as in hoarnbist, en stof scil de spize fen 'e slang wêze; hja scille gjin kwea dwaen noch fordjerre op myn hiele hillige berch, seit de Heare.

HAEDSTIK 66.

1 Sà seit de Heare: De himel is myn troan en de ierde de foetbank fen myn foetten; hwet is dat for in hûs dat jimme My bouwe wolle, en hwer scoe it sté fen myn rêst wêze?
2 Hwent myn hân hat al dy dingen makke en sà binne hja allegearre wirden, sprekt de Heare. Mar op dizzen scil Ik sjen: op 'e earme, en de forsleine fen geast, en dy't bevet for myn wird.
3 Dy't de offerbolle slachtet, forslacht ek in minske; dy't it laem offeret, brekt in houn de nekke; dy't it spiisoffer offert, forjit ek bargebloed; dy't de wiereek baernt ta in tinkofîer, seinget ek in ôfgod. Lyk as sokken hjar eigen wegen forkieze, en hjar siele bihagen fynt yn hjar ôfgrysllkheden,
4 sa scil Ik hjar kastijingen forkieze, en hjar eangstmen scil Ik oer hjar komme litte, om't Ik roppen haw en gjinien antwirde, Ik spritsen haw en hja net hearden, mar diene dat kwea is yn myn eagen, en forkeazen itjinge My net hage.
5 Hear it wird des Heare, jimme dy't beevje for syn wird: Jimme broerren, jimme haters, dy't jimme forstjitte om 'e wille fen myn namme, sizze: Lit de Heare hearlik wirde, dat wy jimme blydskip oanskôgje meije; mar hja scille biskamme weikomme.
6 Hark, in stim fen opskoer út 'e stêd! hark, in stim út 'e timpel! hark, it is de Heare, dy't syn fijannen hjar wirk forjildt.
7 Ear't hja de fleagen krige, hat hja berne; ear't de wéen hjar oankamen, is hja bifallen fen in jonge soan.
8 Hwa hat ea fen soks heard, hwa hat soks ea sjoen? Wirdt in lân op ien en deselde dei berne, wirdt in folk yn ien en deselde reis berne? Hwent Sion hat de fleagen krige en tagelyk soannen to wrâld brocht.
9 Scoe Ik de memmeskirte iepenbrekke en net bernje litte? seit de Heare; scoe Ik, dy't bernje lit, ynienen taslute? seit dyn God.
10 Forbliidzje jimme mei Jeruzalem, en jubelje oer hjar, jimme allegearre dy't hjar ljeafhawwe, wêz bliid oer hjar mei tillende

blydskip, jimme allegearre dy’t fen hjar yn ’e rouwe west hawwe,
11 dat jimme drinke meije en sêd wirde oan ’e boarsten fen hjar fortreastingen, dat jimme tadrinke meije en jimme forkwikke oan ’e stream fen hjar hearlikheit.
12 Hwent sà seit de Heare: Sjuch, Ik scil de frede oer hjar liede as in rivier, en de hearlikheit fen ’e heidenen as in oerrinnende beek; en jimme scille drinke, jimme scille droegen wirde op ’e earmen, en op ’e knibbel scille jimme roeike wirde.
13 Lyk as immen treastge wirdt troch syn mem, sa scil Ik jimme treastgje, sa scille jimme treastge wirde to Jeruzalem.
14 Safaek jimme it sjugge, scil jimme hert him forbliidzje, en jimme biente scil grienje as it nijgêrs; den scil de hân des Heare bikend wirde oan syn tsjinstfeinten, en Hy scil syn fijannen gram wêze.
15 Hwent sjuch, de Heare scil komme yn fjûr, en syn weinen scille de stoarm allyk wêze, om syn grammoedichheit to iepenbierjen yn gleonens en syn driigjen yn fjûrflammen.
16 Hwent mei fjûr en mei syn swird scil de Heare rjuchtsje oer alle flêsk, en de forsleinen des Heare scille formannichfâldige wêze.
17 Dy’t hjarsels hilligje en hjarsels [pag. 697] reinigje yn ’e hôven, nei elkoarren yn ’e midden, dy’t swineflêsk ite en forfijsel en mûzen — allegearre meiinoar scille hja fortard wirde, sprekt de Heare,
18 hwent Ik ken hjar wirken en hjar foarnimmens. De tiid komt dat Ik byinoarroppe scil alle heidenen en tongen, en hja scille komme en myn hearlikheit sjen.
19 En Ik scil in teiken yn hjar formidden jaen, en fen hjar ûntkommenen útstjûre ta de heidenen, nei Tarsis, Pul en Lud, dy’t de bôge spanne, nei Tubal en Javan, nei de eilannen om fierrens, dy’t myn rop net heard en myn hearlikheit net sjoen hawwe; en hja scille de heidenen myn hearlikheit forkindigje.
20 En hja scille al jimme broerren út al de heidenen de Heare bringe ta in spiisoffer, mei hynders en mei weinen en mei tintweinen en mei mûlezels en mei drommedarissen scille hja se bringe op myn hillige berch, to Jeruzalem, seit de Heare, lyk as de bern fen Israël it spiisoffer yn rein gerei nei it hûs des Heare bringe.
21 En Ik scil fen hjarren ek hwa ta preesters en ta Leviten nimme, seit de Heare.
22 Hwent lyk as dy nije himel en dy nije ierde, dy’t Ik meitsje, foar myn oantlit stean scille, sprekt de Heare, sà scil jimme sied en jimme namme ek stean.
23 En it scil barre dat fen ’e iene nije moanne ta de oare, en fen ’e iene sabbat ta de oare, alle flêsk komme scil om to oanbidden foar myn oantlit, seit de Heare.
24 En hja scille útgean en de deade lichemen sjen fen ’e ljue dy tsjin My oertrêdde hawwe; hwent hjar wjirm scil net stjerre en hjar fjûr scil net útdwest wirde, en hja scille alle flêsk ta in ôfgriis wêze.

# DE PROFEET JEREMIA.

HAEDSTIK 1.

1 De wirden fen Jeremia, de soan fen Hilkia, út ’e preesters dy to Anathoth, yn it lân fen Benjamin, wierne,
2 ta hwa’t it wird des Heare barde yn ’e dagen fen Josia, de soan fen Amon, de kening fen Juda, it trettjinde jiers fen syn regearing,
3 en dêrnei yn ’e dagen fen Jojakim, de soan fen Josia, de kening fen Juda, oant it ein fen it alfte jiers fen Sedekia, de soan fen Josia, de kening fen Juda, oant Jeruzalem foartfierd wier as balling, yn ’e fyfte moanne.
4 It wird des Heare den barde ta my, sizzende:
5 Ear’t Ik dy stalle yn ’e memmeskirte, haw Ik dy kend, en earstû foartkaemst út dyn memme liif, haw Ik dy hillige; Ik haw dy de folken ta profeet steld.
6 Mar ik sei: Och, Heare Heare, sjuch, ik kin net sprekke, hwent ik bin jong.
7 De Heare lykwols sei tsjin my: Siz net: Ik bin jong, hwent oeral dêr’t Ik dy hinnestjûre mei, scilstû gean, en alles hwet Ik dy gebiede mei, scilstû sprekke.
8 Eangje net foar hjar oantlit, hwent Ik bin mei dy om dy to rêdden, sprekt de Heare.

9 Do stiek de Heare syn hân út en rekke
myn mûle oan, en de Heare sei tsjin my:
Sjuch, Ik jow myn wirden yn dyn mûle.
10 Sjuch, Ik stel dy hjoed de dei oer de
folken en oer de keninkriken, om út to
skoerren en ôf to brekken en to fordylgjen en
to forwoasten, om to bouwen en to
plantsjen.
11 En it wird des Heare barde ta my,
sizzende: Hwet sjuchstû, Jeremia? En ik sei:
Ik sjuch in amandeltûke.
12 En de Heare sei tsjin my: Dû hast goed
sjoen, hwent Ik scil wekker wêze oer myn
wird, om dat to dwaen.
13 En it wird des Heare barde for de twade
kear ta my, sizzende: Hwet sjuchstû? En ik
sei: Ik sjuch in siedende pôt, dy't it stookgat
op it Noarden hat.
14 En de Heare sei tsjin my: Ut it Noarden
scil it kwea opsetten komme oer al de
biwenners fen it lân. [pag. 698]
15 Hwent sjuch, Ik rop al de slachten fen 'e
keninkriken fen it Noarden, sprekt de Heare;
en hja scille komme en in elk syn troan foar
de doar fen 'e poarten fen Jeruzalem sette,
en tsjin al hjar mûrren yn it rounom, en tsjin
al de stêdden fen Juda.
16 En Ik scil myn oardielen oer hjar
útsprekke fen wegen al hjar tsjoedens, dat
hja My forlitten hawwe, en oare goaden
rikke, en hjar bûgd hawwe foar de wirken fen
hjar hannen.
17 Dû den, girdzje dyn mil, en jow dy
oerein, en sprek ta hjarren alles hwet Ik dy
gebiede scil; wêz net forfeard foar hjar
oantht, dat Ik dy foar hjar oantlit net forfeard
meitsje mei.
18 Hwent sjuch, Iksels stel dy hjoed de dei
ta in sterke stêd en ta in izeren pylder en ta
koperen mûrren tsjin it hiele lân: tsjin de
keningen fen Juda, tsjin syn foarsten, tsjin
syn preesters, en tsjin al it folk fen it lân.
19 En hja scille tsjin dy stride, mar dy net
oankinne; hwent Ik bin mei dy, sprekt de
Heare, om dy út to rêdden.

HAEDSTIK 2.

1 En it wird des Heare barde ta my,
sizzende:
2 Gean hinne en rop yn 'e earen fen
Jeruzalem, en siz: Sa seit de Heare: Ik tink oan
'e oanhinklikens fen dyn jonkheit, oan 'e ljeafde
fen dyn breidsdagen, dostû efter My oan gyngst
yn 'e woastenije, yn in ûnbisiedde lân.
3 Israël wier de Heare in hillichheit, de
earsteling fen syn rispinge; allegearre dy't
dêrfen ite, scille skildich rekkene wirde, kwea
scil oer hjar komme, sprekt de Heare.
4 Hear it wird des Heare, dû hûs fen Jakob en
alle slachten fen it hûs fen Israël;
5 sà seit de Heare: Hokfor ûnrjucht hawwe
jimme foarâlden oan My bifoun, dat hja fier fen
My ôfwykt binne, en efter de idelheit oanroun
hawwe, en sels idel wirden binne?
6 En hja hawwe net sein: Hwer is de Heare,
dy't ús opfierde út Egyptelân, dy't ús laette
troch de woastenije, troch in lân fen
wyldernissen en kûlen, troch in lân fen toarrens
en tsjusternis, troch in lân dêr't gjinien reizgje
kin en dêr't gjin minske wennet?
7 En dochs brocht ik jimme yn in lân fen
hôven, om de frucht en it goede dêrfen to iten;
mar jimme kamen en ûntreinigen myn lân, en
makken fen myn erfenis in grouwel.
8 De preesters seine net: Hwer is de Heare? en
dy't de wet hânhalde koene My net; en de
hoeders foelen fen My ôf, en de profeten
profetearren troch Baäl en rounen efter dingen
oan dy't neat jowe.
9 Dêrom scil Ik trochgean mei jimme to
striden, sprekt de Heare, ja, mei jimme
bernsbern scil Ik stride.
10 Stek dochs oer nei de eilannen fen 'e
Kittiten en sjuch ta, en doch de boade nei
Kedar en nim it dêr tige op, en sjuch oft soks ea
foarfallen is,
11 dat in folk syn goaden forruile hat, dy't net
ienris goaden wierne. Mar myn folk hat syn
eare. forruile oan dingen dy't neat jowe.
12 Stean dêrfen forsteld, jimme himelen, en
huverje, stean stiif fen 'e skrik, sprekt de Heare;
13 hwent myn folk hat twaderlei euvel dien:
My, de fontein fen libben wetter, hawwe hja
forlitten, om hjarsels reinwettersbakken út to
houwen, boarstene bakken dy't gjin wetter
hâlde.
14 Is Israël in tsjinstfeint? Of is it in tsjinner,
berne yn it hûs? Hwerom is er den ta in rôf
wirden?
15 De jonge liuwen hawwe oer him âlle, hja

hawwe hjar lûd útset, en syn lân ta in woastenije makke, syn stêdden forbaernd, dat der nimmen yn wennet.
16 Ek hawwe de bern fen Nof en Tachfanes dy de hollekrún ôfweide.
17 Hat it forlitten fen 'e Heare, dyn God, yn 'e dagen do't Er dy laette op 'e wei, dy dat net oandien?
18 Mar hwet hastû den to meitsjen op 'e wei fen Egypte, om it wetter fen 'e Nyl to drinken? En hwet hastû to meitsjen op 'e wei fen Assur, om it wetter fen 'e Eufraet to drinken?
19 Dyn eigen euvel scil dy kastije, en dyn ôfkearichheden scille dy straffe; wit den en sjuch ho kwea en bitter it is, datstû de Heare, dyn God, forlitst en [pag. 699] dat myn freze net by dy is, sprekt de Heare, de Heare der hearskaren.
20 Hwent fen ålds ôf hastû dyn jok forbritsen, dyn bannen forskoerd, en sein: Ik wol net tsjinje; mar op alle hege heuvel en ûnder alle griene beam jowstû dy del om to hoerkjen.
21 En dochs hie Ik dy sels plante, in eale wynstôk, suver sied allegearre; mar hwet bistû My foroare yn 'e wylde ranken fen in bastere wynstôk.
22 Ja, al scoest dy waskje mei leach en fordiest noch safolle sjippe, dochs bliuwt dyn ûngerjuchtichheit in smet foar myn oandit, sprekt de Heare Heare.
23 Ho kinstû sizze: Ik bin net ûntreinige, ik haw net efter de Baäls oanroun? Sjuch dyn wei yn 'e delling, wit hwetstû dien hast: dû bist in flugge, lichtskonke kamielinne dy't op al hjar wegen kriemt;
24 in wylde ezelinne, wend oan 'e woastenij, dy't yn 'e hjitte bigearte fen hjar siel himet nei de wyn — hwa scil hjar willigens keare? Allegearre dy't hjar siikje, hoege hjarsels net ôf to mêdzjen; yn hjar moanne scille hja hjar fine.
25 Hoedzje dyn foet for bleatens, en dyn kiel for toarst. Mar dû seist: It is om 'e nocht; né, ik hâld it mei de frjemden, en dy scil ik efterneirinne.
26 Lyk as in dief biskamme stiet hwennear't hja him bitraepje, sa scil it hûs fen Israël biskamme stean: hjasels, hjar keningen, hjar foarsten, en hjar preesters, en hjar profeten,
27 dy tsjin in stik hout sizze: Dû bist ús heit, en tsjin in stien: Dû hast my berne; hwent hja keare My de nekke ta, yn sté fen it oantlit, mar de deis dat it ûnheil oer hjar komt sizze hja: Gean oerein en forlos ús.
28 Hwer binne dyn goaden den ynienen dystû dy makke hast? Lit hjar oerein gean, oft hja dy de deis fen dyn ûnheil faeks ek forlosse kinne; hwent neffens it tal fen dyn stêdden binne dyn goaden, o Juda!
29 Hwerom stride jimme mei My? Jimme binne allegearre fen My ôffallen, sprekt de Heare.
30 Om 'e nocht haw Ik jimme bern slein, hja hawwe de tucht net oannommen; jimme swird hat jimme profeten forslynd as in forskoerrende liuw.
31 O skaei! slaen it wird des Heare acht: Bin Ik Israël in woastenije wirden, of in lân fen neare tsjusternis? Hwerom seit myn folk den: Wy binne frij, wy scille net wer ta Jo komme?
32 Forjit in jongfaem hjar sieraed, in breid faeks hjar girle? Mar myn folk hat My forgetten, dagen sûnder tal.
33 Hwet makkestû dyn wei op om ljeafde to finen? Dêrom hastû dyn wegen ek wend ta it forkearde.
34 Ja, it bloed fen 'e sielen fen ûnskildige ellindigen is oan dyn seamen foun; Ik haw it net by in ynbraek ûntditsen, mar oan alle man.
35 En noch seistû: Né, ik bin ûnskildich; wier, syn grammoedichheit hat hjar fen my ôfkeard. Sjuch, Ik scil mei dy rjuchtsje, omdatstû seist: Ik haw net sûndige.
36 Hwerom tsjuchstû sa faek út op oare wegen? Ek fen Egypte scilstû biskamme wirde, lyk astû fen Assur biskamme wirden bist.
37 Ek dêrwei scilstû útgean mei de hannen boppe de holle; hwent de Heare hat hjar forwirpen dêrstû op bitroust, en dû scilst mei hjarren neat bidije.

HAEDSTIK 3.

1 Hy seit: As in man syn frou forstjit, en hja giet fen him en wirdt in oare man sines, scil er den yette ta hjar weromkomme? Scoe sa'n lân net swier ûnthillige wirde? En dû hast hoerke mei withofolle minners, en wolst ta My weromkomme? sprekt de Heare.

2 Slach dyn eagen op nei de hege stéën, en
sjuch: hwer bistû net ûnteare? Dû hast foar
hjarren sitten oan ’e wegen as in Arabier yn
’e woastenije, en dû hast it lân ûnthillige mei
dyn hoerkerijen en mei dyn tsjoedens.
3 En de reinbuijen binne ynhâlden, en der
hat gjin lette rein west; mar dû hast in
foarholle as in hoer, dû wegerest read fen
skamte to wirden.
4 Net wier? tsjintwirdich ropstû ta My:
Myn Heit, Jo binne de liedsman fen myn
jonkheit;
5 scil Hy ivich de grammoedichheit
bihâlde, scil Er dy altyd biwarje? Sjuch, [pag.
700] dat seistû, mar dû dochst it kweade en
sterkest dysels dêryn foart.
6 En de Heare sei tsjin my yn ’e dagen fen
’e kening Josia: Hastû sjoen hwet de
ôfkearige Israël dien hat? Hja is op alle hege
berch en ûnder alle griene beam gien en hat
dêr hoerke.
7 En Ik sei, nei’t hja dat allegearre dien hie:
Bikear dy ta My; mar hja hat hjar net
bikeard. Dat seach de trouweleaze, hjar
sister Juda.
8 En Ik seach, do’t Ik om reden fen al hjar
oerhoer de ôfkearige Israël forstjitten en hjar
hjar skiedelbrief jown hie, dat de
trouweleaze, hjar sister Juda, net freze, mar
hinnegyng en sels ek hoerke.
9 En it barde fen wegen hjar skandlik
hoerkjen dat hja it lân ûnthillige, hwent hja
bidreau oerhoer mei de stien en mei de
beam.
10 En nettsjinsteande dat alles hat de
trouweleaze, hjar sister Juda, hjar net mei
hjar hiele hert ta My bikeard, mar
skynhillich, sprekt de Heare.
11 Do sei de Heare tsjin my: De ôfkearige
Israël hat hjar siel rjuchtfeardige, mear as de
trouweleaze Juda.
12 Gean hinne en rop dizze wirden út tsjin
it Noarden, en siz: Bikear dy, ôfkearige Israël,
sprekt de Heare, Ik scil jimme net yn
grammoedichheit oansjen; hwent Ik bin
goedginstich, sprekt de Heare, Ik scil de
grammoedichheit net ivich bihâlde.
13 Allinne, ken dyn ûngerjuchtichheit,
datstû ôffallen bist fen ’e Heare, dyn God, en
omdoarme hast op ’e wegen nei de
frjemden, ûnder alle griene beam, yn sté fen to
harkjen nei myn stimme, sprekt de Heare.
14 Bikear jimme, o ôfkearige bern, sprekt de
Heare, hwent Ik bin man oer jimme, en Ik scil
jimme nimme, ien út in stêd en twa út in
slachte, en Ik scil jimme bringe to Sion.
15 En Ik scil jimme hoeders jaen nei myn hert,
dy’t jimme hoedzje scille mei wittenskip en
forstân.
16 En it scil barre hwennear’t jimme
formannichfâldigje en fruchtber binne yn it lân,
sa sprekt de Heare, dat hja yn dy dagen net
mear sizze scille: De arke fen it forboun des
Heare! hwent dy scil gjinien yn it sin komme,
en hja scille net mear oan hjar tinke, en hjar net
siikje, en hja scil net wer makke wirde.
17 Yn dyselde tiid scille hja Jeruzalem neame
de troan des Heare, en al de heidenen scille dêr
forsamle wirde, om ’e wille fen de namme des
Heare, to Jeruzalem, en hja scille net mear
wannelje yn ’e bihirding fen hjar tsjoed hert.
18 Yn dyselde dagen scil it hûs fen Juda him
bijaen ta it hûs fen Israël, en hja scille togearre
optsjen út it lân fen it Noarden nei it lân dat Ik
jimme foarâlden jown haw ta in erfenis.
19 Wis, Ik hie sein: O, hwet scil Ik dy ûnder de
bern sette, en dy jaen it bigearde lân, de
allerkostlikste erfenis fen ’e heidenen; ek hie Ik
sein: Dû scilst My neame myn Heit, en dû scilst
net efter My wei wike.
20 Mar lyk as in frou trouweleas skaet fen hjar
frjeon, sa hawwe jimme trouweleas tsjin My
hannele, o hûs fen Israël, sprekt de Heare.
21 Der is in stimme heard op ’e hege stéën:
geskriem, smeekbeaën fen ’e bern fen Israël,
om’t hja hjar wei krom makke hawwe, om’t hja
de Heare, hjar God, forgetten hawwe.
22 Bikear jimme, o ôfkearige bern, Ik scil
jimme ôfkearingen genêze. Sjuch, hjir binne
wy, wy komme ta Jo, hwent Jo binne de Heare,
ús God.
23 It is allegearre ljeagen mei dy hichten, mei
dat gebear fen ’e bergen; allinnich yn ’e Heare,
ús God, is Israëls heil.
24 Mar de skande hat de arbeid fen ús
foarâlden fortard fen ús jonkheit ôf: hjar skiep
en hjar kij, hjar soannen en hjar dochters.
25 Wy lizze yn ús skande, en ús smaed bidekt
ús, hwent wy hawwe sûndige tsjin de Heare, ús
God, wy en ús foarâlden, fen ús jonkheit ôf oant

hjoed de dei ta, en wy hawwe net harke nei
de stim fen ’e Heare, ús God.

HAEDSTIK 4.

1 Astû dy bikeare wolst, o Israël, sprekt de
Heare, bikear dy ta My; en astû dyn forfijsel
foar myn oanlit weidochst, doarmje den net
om.
2 Astû swarst yn wierheit, yn rjucht [pag. 701]
en yn gerjuchtichheit: Sa wier as de Heare
libbet! den scille de heidenen hjarsels
seingje yn Him, en yn Him hjar biromje.
3 Hwent sa seit de Heare tsjin de mannen
fen Juda en tsjin Jeruzalem: Braek jimsels in
braeklân, en siedzje net midden yn ’e
toarnen.
4 Bisnij jimme for de Heare, en doch de
foarhûd fen jimme hert foart, jimme
mannen fen Juda en biwenners fen
Jeruzalem, dat myn grammoedichheit net
útslaen mei as in fjûr, en baerne dat der gjin
dwesten oan is, fen wegen de tsjoedens fen
jimme hanlingen.
5 Forkindigje yn Juda en doch it to hearren
to Jeruzalem, en siz: Blaes de bazún yn it lân;
rop mei in foarse stim en siz: Forsamlje
jimme, en lit ús yngean ta de fêste stêdden.
6 Heevje de flage: op nei Sion! Flechtsje,
bliuw net stean; hwent Ik bring it ûnheil fen
it Noarden, en in greate delbraek.
7 De liuw is al opkommen út syn bosk, en
de fordylger fen ’e folken is optein, hy is
útgien fen syn sté om dyn lân ta in
woastenije to meitsjen; jimme stêdden scille
forwoast wirde, dat der nimmen mear
wennet.
8 Dêrom, girdzje jimme mei sekken,
tsjirmje en gûl; hwent de gleonens fen ’e
grammoedichheit des Heare is net fen ús
ôfkeard.
9 En dy deis scil it barre, sprekt de Heare,
dat it hert fen ’e kening en it hert fen ’e
foarsten him bijaen scil, en de preesters
scille forbjustere wêze en de profeten
forsteld stean,
10 en hja scille sizze: Och Heare, Heare,
wierliken, Jo hawwe dit folk en Jeruzalem
bidragen, ja bidragen, sizzende: Jimme scille
frede hawwe; wylst it swird oan ’e siele ta
giet.
11 Dy deis scil tsjin dit folk en tsjin Jeruzalem
sein wirde: In hetsige wyn fen ’e hege stéën yn
’e woastenije is op wei nei de dochter fen myn
folk, en dat net om to wanjen noch om op to
skjinjen.
12 Der komt My in wyn dy’t hjarren
hirdernôch waeije scil; nou scil Iksels oardielen
tsjin hjar útsprekke.
13 Sjuch, hy jaget as de wolken, en syn weinen
binne de stoarm allyk, syn hynders fleane
hirder as earnen; wé ús! hwent wy wirde
forneatige.
14 Suverje dyn hert fen it kweade, o Jeruzalem,
datstû bihâlden wirde meist; holang scille dyn
idele tinzen fornachtsje yn dyn binnenst?
15 Hwent in stim forkindiget út Dan wei, en lit
ûnheil hearre fen it berchtme fen Efraïm.
16 Doch it de folken to witten, sjuch, lit it
hearre tsjin Jeruzalem: der komme fijannen út
in fier lân, en hja sette hjar stim út tsjin de
stêdden fen Juda.
17 Lyk as de hoeders fen ’e fjilden, sa lizze hja
fen alle kanten tsjin hjar; hwent hja hat hjar
tsjin My forset, sprekt de Heare.
18 Dyn wei en dyn hanlingen hawwe dy dat
oandien; it is dyn eigen kwea, en it is bitter, ja,
it rekket dy it hert.
19 O myn yngewant, myn yngewant! ik krimp
gear fen ’e pine; o biskotten fen myn hert! it
hert jaget my yn it binnenst, ik kin net swije;
hwent dû, myn siele, hearst it lûd fen ’e bazún,
de wapenrop ta de striid.
20 Púnfal ropt oan pûnfal, ja, it hiele lân is
forwoast; ûnfortocht binne myn tinten
forwoast, myn tintkleden yn in eachopslach.
21 Holang scil ik de flage sjen, it lûd fen ’e
bazún hearre?
22 Hwent myn folk is dwaes, My kenne hja net;
it binne healwize bern, en hja hawwe gjin
forstân; wiis binne hja om kwea to dwaen, mar
goeddwaen witte hja net fen.
23 Ik skôge de ierde en sjuch, hja wier wyldens
en woastens; allyksa de himel, en syn ljocht
wier der net.
24 Ik skôge de bergen en sjuch, hja beven, en
alle hichten dy skodden.
25 Ik skôge en sjuch, der wier gjin minske, en al
de fûgels fen ’e himel wierne foartflein.
26 Ik skôge en sjuch, it fruchtbere lân wier in
woastenije, en al syn stêdden wierne ôfbritsen,

fen wegen de Heare, fen wegen de gleonens
fen syn grammoedichheit.
27 Hwent sà seit de Heare: Dit gânske lân
scil in wyldernis wêze, al scil Ik der net
hielendal in ein oan meitsje.
28 Dêrom scil de ierde treurje en de [pag. 702]
himel dêrboppe tsjuster wêze, om't Ik
spritsen haw; Ik haw it foar My nommen, en
it scil My net birouwe, en Ik scil der net fen
weromkomme.
29 For it geskreau fen 'e ruters en de
bôgesjitters flechtsje alle stêdden, hja
forskûlje hjar yn 'e bosken en kliuwe op 'e
rotsen; alle stêdden binne forlitten, en der
wennet nimmen yn.
30 En dû, forwoaste, hwet wolstû dwaen? Al
klaeist dy mei skarlekken, al forsierst dy mei
gouden sieraed, al makkest dy de eagen op
mei hoerresalve, dû scoest dy om 'e nocht
opdwaen; de hoerkers forsmade dy, hja
geane dy op it libben.
31 Hwent ik hear in lûd as fen in frou dy't de
fleagen hat, in eangstskreau as fen immen
dy't yn 'e wéën leit fen hjar earste bern, it
lûd fen 'e dochter Sions; hja himet, hja stekt
de hannen út: O wé my dochs! hwent myn
siele is wirch fen wegen de deaslaggers.

HAEDSTIK 5.

1 Doarmje om troch de strjitten fen
Jeruzalem, en sjuch dochs om jim hinne, en
fornim, en siikje op hjar merken, oft jimme
immen fine, oft der ien is dy't rjucht docht,
dy't de wierheit siket; den scil Ik hjar
forjowing dwaen.
2 En oft hja al sizze: Sa wier as de Heare
libbet, dôch swarre hja falsk.
3 O Heare, sjugge Jins eagen net nei
oprjuchtens? Jo hawwe hjar slein, mar hja
hawwe gjin pine field; Jo hawwe hjar
fordylge, mar hja hawwe wegere de tucht
oan to nimmen; hja hawwe hjar oantlit
hirder makke as in stienrots, hja hawwe
wegere hjar to bikearen.
4 Do sei ik: Och, it binne de lytse ljue, hja
hannelje yn ûnwittendheit, om't hja de wei
des Heare, it rjucht fen hjar God, net kenne;
5 ik scil my bijaen ta de hegerein, en mei
hjarren sprekke, hwent hja kenne de wei des
Heare, it rjucht fen hjar God. Mar dy hiene it
jok allegearre forbritsen, de bannen
stikkenskoerd.
6 Dêrom scil de liuw út it wâld hjar delhouwe,
de wolf fen 'e wyldernissen scil hjar forsline, de
panter scil op 'e loer lizze by hjar stêdden, al
hwa't dêrút komt scil forskoerd wirde; hwent
hjar oertrêddingen binne formannichfâldige,
hjar ôfkearingen binne ûnwittend folle.
7 Ho scoe Ik dy soks forjaen? Dyn bern hawwe
My forlitten, en swarre by itjinge gjin God is; as
Ik hjar sêdde haw, dogge hja oerhoer, en yn it
hoerrehûs lizze hja thús,
8 as weelderige hynsten rinne hja om, hja
wrinzgje in elk nei de frou fen syn neiste.
9 Scoe Ik oer soks gjin bisiking dwaen, sprekt
de Heare, of scoe myn siel hjar net wreke oan
sa'n folk as dit is?
10 Bistoarmje hjar mûrren en brek der oan,
mar meitsje se net to neate; nim hjar ranken
wei, hwent hja binne net fen 'e Heare.
11 Hwent it hûs fen Israël en it hûs fen Juda
hawwe tige trouweleas tsjin My hannele, sprekt
de Heare.
12 Hja forljeagenje de Heare en sizze: Hy is it
net, en der scil gjin kwea oer ús komme, wy
scille noch swird noch honger sjen,
13 en dy profeten scille ta wyn wirde, wis, it
Wird is net by hjarren; mei it hjarren sels sa
gean.
14 Dêrom, sà seit de Heare, de God der
hearskaren: Om't jimme sok in wird spritsen
hawwe, sjuch, Ik scil myn wirden yn dyn mûle
ta fjûr meitsje en dit folk ta hout, en it scil hjar
fortarre.
15 Sjuch, Ik scil in folk om fierrens wei oer
jimme bringe, o hûs fen Israël! sprekt de Heare;
it is in sterk folk, it is in tige âld folk, in folk
hwaens tael dû net kenne en hwaens sprake dû
net forstean scilst.
16 Syn pylkkoker is as in iepen grêf; it binne
allegearre helden.
17 En it scil dyn rispinge en dyn brea forsline,
it scil dyn soannen en dyn dochters forsline, it
scil dyn skiep en dyn kij forsline, it scil dyn
wynstôk en dyn figebeam forsline, it scil dyn
sterke stêdden, dêrstû op bitroust, ûntfolkje
mei it swird.
18 Lykwol scil Ik ek yn dy dagen, sprekt de
Heare, net in ein oan jimme meitsje.
19 En it scil barre as jimme sizze: Hwerom hat

de Heare, ús God, ús al dy dingen oandien? datstû tsjin hjar sizze scilst: Lyk as jimme My forlitten [pag. 703] hawwe en frjemde goaden tsjinne yn jimme eigen lân, sa scille jimme frjemden tsjinje yn in lân dat jimmes net is.
20 Forkindigje dat yn it hûs fen Jakob, doch it to hearren yn Juda, sizzende:
21 Hear dit dochs, o dwaes en ûnforstannich folk, dy't eagen hawwe mar net sjugge, dy't earen hawwe mar net hearre:
22 scoene jimme My net freezje? sprekt de Heare, scoene jimme foar myn oantlit net beevje? dy't de sé hjar grinzen steld haw yn it sân, ta in ivige ynsetting dêr't hja net oer hinne gean scil; al meije hjar weagen rôlje, hja scille dochs neat kinne, al meije hja brûzje, hja scille der dochs net oer hinne gean.
23 Mar dit folk hat in ôffallich en tsjinstribbich hert; hja binne ôffallen en hjar eigen wegen gien,
24 en hja sizze net yn hjar hert: Lit ús de Heare, ús God, dochs freezje, dy't op syn tiid de rein jowt, de iere sawol as de lette rein, dy't ús de stelde wiken fen 'e rispinge yn stân hâldt.
25 Jimme ûngerjuchtichheden hawwe jimme dat ûntkeard, en jimme sûnden hawwe jimme dat goede ûnthâlden.
26 Hwent der wirde goddeleazen ûnder myn folk foun; dy hzze elk foar oar op 'e loer lyk as de fûgelfangers hjar deljowe, hja sette in forriederlike strik út, hja fange de minsken.
27 Lyk as in kouwe fol fûgels is, sa binne hjar huzen fol bidroch; dêrom binne hja great en ryk wirden,
28 hja binne fet, hja binne glânzich; hja geane oer de miette fen alle kwea: de rjuchtsaek rjuchtsje hja net, de rjuchtsaek fen 'e wees — en dochs binne hja foarspoedich — ek hâlde hja it rjucht fen 'e ellindigen net.
29 Scoe Ik oer soks gjin bisiking dwaen, sprekt de Heare, of scoe myn siel him net wreke oan sa'n folk as dit is?
30 In skriklik en ôfgryslik stik bart der yn it lân:
31 de profeten profetearje falsk, en de preesters hawwe de hearskippij yn hannen, en myn folk hat it sa it ljeafste. Mar hwet scille jimme dwaen hwennear't it op in ein rint?

HAEDSTIK 6.

1 Slaen op 'e flecht, jimme bern fen Benjamin, midden út Jeruzalem, en blaes de bazún to Tekoä, en stek in seinfjûr op boppe Beth Kearem; hwent der wankt in ûnheil út it Noarden, en in greate delbraek.
2 Ik scil de dochter Sions, dy moaije en weelderige jongfaem, fordjerre.
3 Der scille hoeders oer hjar komme mei hjar keppels, dy scille fen alle kanten tinten tsjin hjar opslaen, hja scille in elk syn krite ôfweidzje.
4 Hilligje de oarloch tsjin hjar, meitsje jimme ré en lit ús optsjen midden op 'e dei; wé ús! hwent de dei is yn it delgean, hwent de jounskaden falle.
5 Meitsje jimme ré en lit ús optsjen yn de nacht, en hjar paleizen forwoaste.
6 Hwent sà seit de Heare der hearskaren: Kapje hjar beamte om en smyt in wâl op tsjin Jeruzalem; dat is de stêd dy't bisocht wirde scil, yn hwaens formidden it allegearre fordrukking is.
7 Lyk as in wel syn wetter opwâlje lit, sa lit hja hjar kwea opwâlje, it ropt yn hjar mûrren fen gewelt en forwoasting, moard en deaslach is aloan foar myn oantlit.
8 Lit dy tuchtigje, Jeruzalem, dat myn siele hjar net fen dy losskoerre mei, dat Ik dy net ta in wyldernis, in ûnbiwenne oarde hoech to meitsjen.
9 Sa seit de Heare der hearskaren: Hja scille it oerbliuwsel fen Israël skjin neirispje, lyk as in wynstôk; slach dyn hân op 'e nij oan 'e ranken, lyk as in wynhofker.
10 Ta hwa scil ik sprekke en tsjûgje, dat hja harkje meije? Sjuch, hjar ear is ûnbisnien, en hja kinne net hearre; sjuch, it wird des Heare is hjarren ta in smaed, hja fine dêr gjin bihagen yn.
11 Dêrom bin ik fol fen 'e grammoedichheit des Heare, ik bin der wirch fen sa't ik dy ynhâlde moat; stoart hjar út oer de lytse bern op 'e strjitte en oer de rigen fen 'e jongfeinten, oer allegearre, hwent de frou sawol as de man scille finzen wirde, de âlde sawol as dy't heech op jierren is.

12 En hjar huzen scille oan oaren komme,
tagelyk mei de lannen en de frouljue; hwent
Ik scil myn hân útstekke tsjin de biwenners
fen dit lân, sprekt de Heare. [pag. 704]
13 Hwent fen hjar lytste ôf oant hjar greatste
ta binne hja allegearre op ûnrjuchtlik gewin
út, en fen 'e profeet ôf oant de preester ta
geane hja allegearre mei falskens om.
14 En hja genêze de breuk fen 'e dochter fen
myn folk op 'en lichtsten, sizzende: Frede,
frede! mar der is gjin frede.
15 Hja scille biskamme wirde, om't hja
grouwel dien hawwe; lykwols skamje hja
hjar yn it minst net, witte ek net read fen
skamte to wirden. Dêrom scille hja falle
mids de fallenden; de deis dat Ik hjar bisiikje
scil, scille hja stroffelje, seit de Heare.
16 Sà seit de Heare: Stean op 'e wegen en
sjuch út, en freegje nei de âlde paden, hwet
dochs de goede wei wêze mei, en wannelje
dêrop, den scille jimme rêst fine for jimme
siel; mar hja sizze: Wy wolle dêr net op
wannelje.
17 Ik haw ek wachters oer jimme steld,
sizzende: Harkje nei it lûd fen 'e bazún; mar
hja sizze: Wy wolle net harkje.
18 Dêrom hear, jimme heidenen! en wit, o
gemeinte! hwet yn hjarren is.
19 Harkje, o ierde! sjuch, Ik scil in ûnheil oer
dit folk bringe, de frucht fen hjar bitinken;
hwent om myn wirden hawwe hja net tocht,
en myn wet dy forwerpe hja.
20 Hwerta scoe der dochs wiereek for My
komme út Skeba, en de kostbere kalmus út
in fier lân? Jimme brânoffers binne My net
haechlik, en jimme slachtoffers smeitsje My
net.
21 Dêrom, sà seit de Heare: Sjuch, Ik scil dit
folk oanstjitten yn 'e wei lizze dêr't hja hjar
oan stjitte scille, de heiten sawol as de
soannen; de bûrman en syn maet scille
omkomme.
22 Sà seit de Heare: Sjuch, der komt in folk
út it lân fen it Noarden, en in greate naesje
scil roppen wirde fen 'e einen fen it ierdryk.
23 Bôge en spear scille hja fiere, hja binne
wreed en kenne gjin barmhertichheit; hjar
lûd scil brûzje as de sé, en op hynders scille
hja ride; hja binne útrist as in man ta de
oarloch, tsjin dy, o dochter fen Sion!
24 Wy hawwe al fen hjarren heard, ús hannen
binne slop wirden, binaudheit hat ús oantaest,
smert as fen in bernjende.
25 Gean it fjild net yn, noch wannelje op 'e wei,
hwent it swird fen 'e fijân is der, forskrikking
rounom.
26 O dochter fen myn folk, doch in sek om en
rôlje dy yn 'e yeske, rouje as fen in iennichste
soan, klei bitter as om in deade; hwent de
forwoaster scil mei haesten oer ús komme.
27 Ik haw dy mids myn folk steld ta in
wachttoer, ta in fêsting, datstû hjar wei witte
scoest en him hifkje.
28 Hja binne allegearre de ôffallichsten fen 'e
ôffalligen, hja geane om mei kwealaster;
forroastke koper en izer binne hja allegearre.
29 De pûster giet forheftich, út it fjûr komt oars
net as lead; om 'e nocht is alle smelterij, hwent
it ûnsuvere lit him net ôfskiede.
30 Neam hjar forwirpen silver, hwent de Heare
hat hjar forwirpen.

HAEDSTIK 7.

1 It wird dat ta Jeremia bard is fen 'e Heare,
sizzende:
2 Stean yn 'e poarte fen it hûs des Heare, en
rop dêr dit wird út en siz: Hear it wird des
Heare, o hiele Juda, dû dy ta dizze poarten
yngiest om de Heare to oanbidden;
3 sà seit de Heare der hearskaren, de God fen
Israël: Meitsje jimme wegen en jimme
hanlingen goed, den scil Ik jimme wenje litte op
dit sté.
4 Bitrou net op falske wirden, sizzende: Des
Heare timpel, des Heare timpel, des Heare
timpel is dit!
5 Mar as jimme jim wegen en jim hanlingen
yn wierheit goed meitsje, as jimme yn wierheit
rjucht ûnder elkoarren dogge,
6 de frjemdling, de wees en de widdou net
binearje, en gjin ûnskildich bloed op dit sté
forjitte, en gjin oare goaden neirinne, ta jimme
eigen kwea,
7 den scil Ik jimme wenje litte op dit sté, yn it
lân dat Ik jimme foarâlden jown haw, fen ieu ta
ieu.
8 Sjuch, jimme bitrouwe op falske wirden,
dy't neat jowe.
9 Scille jimme stelle, deaslaen en troubrekke
en falsk swarre en de Baäl rikje, [pag. 705] en oare

goaden neirinne dy't jimme net kenne,
10 en den komme en foar myn oantlit stean
yn dit hûs, dêr't myn namme oer útroppen
is, en sizze: Wy binne forlost, om al sokke
grouwels to dwaen?
11 Is dit hûs, dêr't myn namme oer
útroppen is, yn jimme eagen den in
rôvershoale? Wel, Ik sjuch it ek sa, sprekt de
Heare.
12 Hwent gean dochs nei myn sté dat to Silo
wier, dêr't Ik myn namme eartiids wenje
litten haw, en sjuch hwet Ik dêrmei dien haw
fen wegen de tsjoedens fen myn folk Israël.
13 Nou den, om't jimme al sokke wirken
dien hawwe, sprekt de Heare, en Ik ta jimme
spritsen haw bytiid en let, mar jimme net
harke hawwe, en Ik jimme roppen haw, mar
jimme net antwirde hawwe,
14 dêrom scil Ik mei dit hûs, dêr't myn
namme oer útroppen is, dêr't jimme op
bitrouwe, en mei dit sté, dat Ik jimme en
jimme foarâlden jown haw, itselde dwaen
hwet Ik mei Silo dien haw.
15 En Ik scil jimme forwerpe fen myn
oantlit, lyk as Ik al jimme broerren, it hiele
sied fen Efraïm, forwirpen haw.
16 En dû, bid net for dit folk, en draech gjin
smeekbea noch gebet for hjar op, en stean
My net oan; hwent Ik scil dy net forhearre.
17 Sjuchstû net hwet hja dogge yn 'e
stêdden fen Juda en op 'e strjitten fen
Jeruzalem?
18 De bern siikje hout, en de heiten sette it
fjûr oan, en de frouljue minge it daei om
koeken to meitsjen for de keninginne fen 'e
himel, en oare goaden drankoffers to
offerjen, dat hja My fortriet oandwaen meije.
19 Dogge hja My fortriet oan, sprekt de
Heare, of hjarsels ynpleats, ta biskamming
fen hjar eigen oantlit?
20 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Sjuch,
myn grime en myn grammoedichheit scil
útstoart wirde oer dit sté, oer de minsken en
oer de beesten, en oer it beamte fen it fjild
en oer de frucht fen 'e ierde, en it scil baerne
en net útdwest wirde.
21 Sà seit de Heare der hearskaren, de God
fen Israël: Doch jimme brânoffers by jimme
slachtoffers, en yt flêsk.
22 Hwent Ik haw mei jimme foarâlden, de
deis dat Ik hjar út Egyptelân fierde, net spritsen
noch hjarren gebot jown oer saken fen
brânoffer of slachtoffer;
23 mar dizze saek haw Ik hjarren gebean,
sizzende: Harkje nei myn stim, den scil Ik
jimme ta in God wêze en jimme scille My ta in
folk wêze, en wannelje yn alle wei dy't Ik jimme
gebiede scil, dat it jimme goed gean mei.
24 Mar hja hawwe net harke noch it ear der nei
jown, mar wannele yn 'e foarnimmens, yn it
goedtinken fen hjar tsjoed herte; en hja binne
efterút gien yn pleats fen foarút.
25 Fen dy dei ôf dat jimme foarâlden út
Egyptelân tein binne oant hjoed de dei ta, haw
Ik ta jimme stjûrd al myn tsjinstfeinten, de
profeten, alle dagen ier en let.
26 Mar hja hawwe net nei My harke noch it ear
der nei jown; mar hja hawwe de nekke bihirde,
hja hawwe it minder makke as hjar foarâlden.
27 Al sprekstû al dy wirden ta hjar, hja scille
dochs net nei dy harkje; al ropstû noch sa oan
hjar, hja scille dy gjin antwird jaen.
28 Siz den tsjin hjar: Dit is it folk dat net harket
nei de stim fen 'e Heare, syn God, en dat de
tucht net oannimt; de wierheit is forgien en
útroege út hjar mûle.
29 Skear dyn hierlokken ôf en smyt se wei, en
helje in kleiliet op op 'e hege stéën; hwent de
Heare hat it slachte fen syn grammoedichheit
forwirpen en forlitten.
30 Hwent de bern fen Juda hawwe dien dat
kwea is yn myn eagen, sprekt de Heare; hja
hawwe hjar ôfgryslikheden set yn it hûs dêr't
myn namme oer útroppen is, om it to
ûntreinigjen,
31 en hja hawwe boud de hichten fen Tofeth,
dat yn 'e delling fen Ben Hinnom is, om hjar
soannen en hjar dochters to forbaernen mei
fjûr, hwet Ik net gebean hie en dat net
opkommen wier yn myn hert.
32 Dêrom, sjuch, de dagen komme, sprekt de
Heare, dat it net mear neamd wirde scil Tofeth,
noch delling fen Ben Hinnom, mar
Moarddelling; en hja scille [pag. 706] yn Tofeth
bigrave, om't der oars gjin plak is.
33 En de deade lichemen fen dit folk scille it
fûgelt fen 'e himel en it djierte fen 'e ierde ta
spize wêze, en gjinien scil se forjeije.
34 En Ik scil yn 'e stêdden fen Juda en op 'e
strjitten fen Jeruzalem forstomje litte de stim

fen it laitsjen en de stim fen ’e bliidskip, de stim fen ’e breidgeman en de stim fen ’e breid; hwent it lân scil ta in púnfal wirde.

HAEDSTIK 8.

1 Yn dyselde tiid, sprekt de Heare, scille hja it biente fen ’e keningen fen Juda en it biente fen syn foarsten en it biente fen ’e preesters en it biente fen ’e profeten en it biente fen ’e biwenners fen Jeruzalem út hjar grêven helje,

2 en hja scille it útspriede foar de sinne en foar de moanne en foar it hiele hear fen ’e himel, dy’t hja ljeafhawn en tsjinne hawwe, en dy’t hja efterneiroun en socht en oanbidden hawwe; it scil net wer byinoarbrocht noch bigroeven wirde, ta dong oer de ierdboaijem scil it wêze.

3 En de dea scil for kar nommen wirde by it libben, troch it hiele oerbliuwsel, troch alles hwet yette oerbleaun wêze mei fen dit ûndogensk slachte, op alle plakken dêr’t Ik de oerbleaunen hinnedreaun hawwe scil, sprekt de Heare der hearskaren.

4 En dû scilst tsjin hjar sizze: Sà seit de Heare: Scil immen falle en net wer oerein gean? Scil immen him ôfkeare en him net bikeare?

5 Hwerom bliuwt dit folk den ôfkearich, Jeruzalem yn ivige ôfkearichheit? Hja hâlde fêst oan bidroch, hja wegerje hjar to bikearen.

6 Ik haw it ear der nei hâlden en harke; hja sprekke hwet net rjucht is, der is gjinien dy’t birou hat fen syn forkeardens, sizzende: Hwet haw ik dien? Alles strûst derhinne yn syn feart, lyk as in hynder yn ’e striid opstoarmet.

7 In earrebarre ûnder de himel sels wit syn stelde tiden, en de toarteldou en de kraenfûgel en de swel hâlde hjar oan ’e tiid fen hjar weromkommen; mar myn folk wit it rjucht des Heare net.

8 Hwet sizze jimme den: Wy binne wiis, en de wet des Heare is by ús ? Jawis, mar hja is ta ljeagen makke troch de ljeagenpinne fen ’e skriftgelearden.

9 De wizen binne biskamme, forbûke en fortiisd rekke; sjuch, hja hawwe it wird des Heare forwirpen, hwetfor wysheit scoene hja den hawwe?

10 Dêrom scil Ik hjar frouljue oan oaren jaen, hjar lannen oan frjemde bisitters; hwent fen ’e lytste ôf oant de greatste ta binne hja allegearre op ûnrjuchtlik gewin út, fen ’e profeet ôf oant de preester ta geane hja allegearre mei falskens om.

11 En hja genêze de breuk fen ’e dochter fen myn folk op ’en lichtsten, sizzende: Frede, frede! mar der is gjin frede.

12 Hja scille biskamme wirde, hwent hja dogge grouwel; lykwols skamje hja hjar yn it minst net, witte ek net read fen skamte to wirden. Dêrom scille hja falle mids de fallenden; de tiids fen hjar bisiking scille hja stroffelje, seit de Heare.

13 Ik scil se rispje en hjar rispinge ynhelje, sprekt de Heare, der scil gjin drúf oan ’e wynstôk bliuwe en gjin fiich oan ’e figebeam, ja, it leaf scil ôffalle, en Ik scil it oerjaen oan syn forwâdders.

14 Hwerom bliuwe wy stil sitten? Forsamlje jimme, en lit ús yngean ta de fêste stêdden, en dêr omkomme; hwent de Heare, ús God, lit ús omkomme, en Hy jowt ús bitter wetter to drinken, hwent wy hawwe sûndige tsjin de Heare.

15 Hja hoopje op frede, mar der komt neat gjin goeds, op in tiid fen genêzing, mar sjuch, der komt forskrikking.

16 Fen Dan ôf is it snuven fen syn hynders to hearren, fen it lûde wrinzgjen fen syn hynsten bevet it hiele lân, en hja komme dit út en forsline it lân en syn folheit, de stêd en dy’t dêryn wenje.

17 Hwent sjuch, Ik stjûr forgiftige slangen ûnder jimme, dêr’t gjin biswarren oan is, en hja scille jimme bite, sprekt de Heare.

18 Hwer fyn ik treast yn ’e drôfenis? It hert is my wé yn myn binnenst.

19 Sjuch, de stim fen ’e dochter fen myn folk tsjirmet út it fiere lân: Is de Heare den net to Sion, is hjar kening net by hjar? Hwerom hawwe hja My ek grammoedich makke mei hjar sniene [pag. 707] bylden, mei idelheden fen ’e frjemden?

20 De rispinge hat west, de simmer is foarby, en wy, wy binne net forlost.

21 Ik bin britsen fen wegen de breuk fen ’e dochter fen myn folk, ik rin yn ’e rouwe,

ûntsetting hat my oantaest.
22 Is der gjin balsem yn Gileäd? Is dêr gjin genêsmaster? Hwerom wol it den net betterje mei de dochter fen myn folk?

HAEDSTIK 9.

1 Och, dat myn holle wetter wier, en myn each in fontein fen triennen, den scoe ik nacht en dei biskrieme de forsleinen fen 'e dochter fen myn folk.
2 Och, dat ik yn 'e woastenije in ûnderkommen fen 'e reisbere man hie, den scoe ik myn folk forlitte, en fen hjarren, tsjen; hwent it binne allegearre troubrekkers, in binde trouweleazen.
3 En hja spanne hjar tonge, dy ljeagenbôge, hja hearskje yn it lân, mar net mei de wierheit; hwent hja forfalle fen kwea ta kwea, mar My kenne hja net, sprekt de Heare.
4 Nim jimme to wacht in elk for syn frjeon, en bitrou net op hokker broer ek; hwent elke broer docht oars net as bidragen, en elke frjeon giet mei kwealaster om.
5 En hja bidrage in elk syn frjeon, en sprekke de wierheit net; hja leare hjar tonge ljeagen to sprekken, hja mêdzje hjar ôf mei bidraeijerij.
6 Dyn went stiet midden yn it bidroch; fen bidroch wegerje hja My to kennen, sprekt de Heare.
7 Dêrom, sà seit de Heare der hearskaren: Sjuch, Ik scil hjar smelte en lotterje; hwent hwet scoe Ik oars bigjinne mei de dochter fen myn folk?
8 Hjar tonge is in moardzjende pylk, dy sprekt bidroch; in elk hat it mei de mûle tsjin syn neiste oer frede, mar yn it binnenst leit er syn leagen.
9 Scoe Ik hjar om sokke dingen net bisiikje? sprekt de Heare, scoe myn siel hjar net wreke oan sok in folk as dit is?
10 Ik scil in geskriem en in rouklachte ynsette oer de bergen, en in kleiliet oer de fjilden fen 'e woastenije, hwent hja binne forwoaste dat der gjinien troch kin, en bja hearre it lûd fen 'e keppel net mear; de fûgels fen 'e himel binne foartflein, en it djierte is flechte.
11 En Ik scil Jeruzalem ta stienbulten meitsje, in skûl for de jakhalzen; en de stêdden fen Juda scil Ik meitsje ta in woastenije sûnder biwenner.
12 Hwa is de wize man dy't dat forstean mei? En ta hwa hat de mûle des Heare spritsen, dat er it forkindigje mei? Hwerom is it lân forgien en forwoaste as de wyldernis, dat der gjinien troch kin?
13 En de Heare sei: Om't hja myn wet, dy't Ik foar hjar oantlit jown hie, forlitten hawwe, en nei myn stim net harke noch dêrneffens wannele hawwe,
14 mar hawwe wannele neffens it goedtinken fen hjar hert en efter de Baäls oan, lyk as hjar foarâlden it hjarren leard hiene.
15 Dêrom, sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: Sjuch, Ik scil dit folk spizigje mei aelst, en Ik scil hjarren bitter wetter to drinken jaen;
16 en Ik scil hjar forstruije ûnder de heidenen dy't hja net kend hawwe, hja noch hjar foarâlden, en Ik scil it swird efter hjar oan stjûre, oant Ik hjar fordylge haw.
17 Sà seit de Heare der hearskaren: Sjuch om en rop de kleifrouwen dat hja komme scille, ja, doch de boade oan 'e wize frouwen dat hja komme scille
18 en hjar haestje, en in treursang oer ús ophelje, dat ús eachslidden hingje meije fen 'e triennen, en ús eagen rinne fen it wetter.
19 Hwent it lûd fen in treursang is heard út Sion: Ho binne wy dôch sa fornield? wy steane djip biskamme; och, wy moatte it lân forlitte, och, hja smite ús wenten om.
20 Ja, hear it wird des Heare, jimme frouwen, en lit jimme ear opheine it wird fen syn mûle; en lear jimme dochters de treursang en elkoarren it kleiliet:
21 De dead is yn ús finsters kleaun, hy is kommen yn ús paleizen, om de lytse bern út to roegjen ien 'e strjitten, de jongemannen fen 'e merken.
22 Siz: Sà sprekt de Heare: Nou scille de deade lichemen fen 'e minsken as dong oer it romme fjild lizze, en as ieren efter de sichter, dy't gjinien opsiket. [pag. 708]
23 Sà seit de Heare: Lit de wize him net biromje op syn wysheit, en lit de sterke him net biromje op syn sterkens, lit de rike him net biromje op syn rykdom,

24 mar dy't him birommet, lit him hjiryn romje, dat er forstiet en My ken, dat Ik de Heare bin dy't genede, rjucht en gerjuchtichheit op 'e ierde doch; hwent yn dy dingen haw Ik bihagen, sprekt de Heare.
25 Sjuch, de dagen komme, sprekt de Heare, dat Ik bisiking dwaen scil oer alle bisnienen, dy't de foarhûd lykwols hawwe:
26 oer Egypte, en oer Juda, en oer Edom, en oer de bern fen Ammon, en oer Moäb, en oer allegearre dy't hjar sliepen kealskeare, dy't wenje yn 'e woastenije; hwent alle heidenen hawwe de foarhûd, mar it hiele hûs fen Israël hat de foarhûd fen it herte.

HAEDSTIK 10.

1 Hear it wird dat de Heare oer jimme spritsen hat, o hûs fen Israël!
2 Sà seit de Heare: Lear de wei fen 'e heidenen net, en wird net kjel fen 'e teikens oan 'e himel, om't de heidenen dêr kjel fen wirde.
3 Hwent de ynsettingen fen 'e folken binne idelheit; it is ommers hout dat hja út 'e bosk kappe hawwe, in wirk dat de hannen fen 'e ambachtsman makke hawwe mei de bile.
4 Hja pronkje it op mei silver en mei goud; hja slagge it fêst mei spikers en mei hammers, dat it him net bijaen mei.
5 Hja binne as in sjamme yn in komkommertún: hja kinne net prate, hja moatte droegen wirde, hwent hja kinne net gean; eangje hjar net, hwent hja kinne gjin kwea dwaen, alhowol, goed dwaen kinne hja ek net.
6 Gjinien is Jo allyk, o Heare! Jo binne great, en great is de macht fen jins namme.
7 Hwa scoe Jo net freezje, o kening fen 'e heidenen? hwent dat komt Jo ta; ûnder al de wizen fen 'e heidenen en yn hjar hiele keninkryk ommers is nimmen Jo allyk.
8 Hwent op in punt wirde hja ûnforstannich en dwaes: hja litte hjar leare fen idele ôfgoaden, fen hout.
9 Plette silver wirdt út Tarsis helle en goud út Ufas, it wirk fen 'e ambachtsman en fen 'e hannen fen 'e goudsmid; himelsblau en poarper is hjar klaeijing, it wirk fen kinstners binne hja allegearre.
10 Mar de Heare is wierhaftich God, Hy is de libbene God en in ivich kening; fen syn grime bevet de ierde, en de folken kinne syn grammoedichheit net fordrage.
11 Sà scille jimme tsjin hjar sizze: De goaden dy't de himel en de ierde net makke hawwe, scille forgean fen 'e ierde en ûnder dizze himel wei.
12 Hy lykwols hat de ierde makke troch syn krêft, Hy hat de wrâld grounfêste troch syn wysheit, en de himel útspand troch syn forstân.
13 Hwennear't Er lûd jowt, is der in gerûs fen wetter yn 'e himel, en Hy lit de dampen opkomme fen 'e einen fen 'e ierde; Hy makket de wearljocht for de rein, en lit de wyn tofoarenkomme út syn skatkeamers.
14 Den stiet elk minske forstomme, sûnder wittenskip, elke goudsmid stiet biskamme mei syn snien byld, hwent syn getten byld is ljeagen, en der is gjin geast yn hjarren;
15 idelheit binne hja, bispotlik wirk, de deis fen hjar bisiking geane hja to neate.
16 Sa is it diel fen Jakob net, hwent dat is Hy dy't alles skepen hat, en Israël is de stam fen syn erfenis; Heare der hearskaren is syn namme.
17 Nim dyn reisgûd op fen 'e ierde, dû dy't wennest yn in bilegere stêd;
18 hwent sà seit de Heare: Sjuch, dizkear scil Ik de biwenners fen it lân foartslingerje, en Ik scil se binearje dat hja it fiele.
19 O wé my dat ik sa britsen bin, dat myn woune sa pynlik is; en ik, ik moat sizze: Dit is nou de pleach dy't ik to dragen haw.
20 Myn tinte is fornield, en al myn touwen binne stikkenskoerd; myn bern binne fen my tein en hja binne der net; der is gjinien dy't myn tinte wer opset en myn tintkleden wer opspant.
21 Hwent de hoeders binne ûnforstannich wirden, en hja hawwe de Heare net socht; dêrom hawwe hja ûnforstan-[pag. 709]-nich hannele, en hjar hiele keppel is forsille.
22 Sjuch, dêr komt gewach en in lûd gebear út it lân fen it Noarden, dat de stêdden fen Juda ta in woastenije makke wirde scille, ta in skûl for de jakhalzen.
23 Ik wit, o Heare, dat de minske syn wei net oan himsels hat, dat de man dy't wannelet it net oan himsels hat ho't er syn gong rjuchtsje scil.

24 Kastij my, Heare, mar yn gerjuchtichheit;
net yn jins grime, dat Jo my net to neate
meitsje meije.
25 Stoart jins grime út oer de heidenen dy't
Jo net kenne, en oer de slachten dy't jins
namme net oanroppe; hwent hja hawwe
Jakob opiten, ja, hja hawwe him opiten en
him fortard, en syn wenning forwoastge.

HAEDSTIK 11.

1 It wird dat ta Jeremia bard is fen 'e Heare,
sizzende:
2 Hear de wirden fen dit forboun, en sprek
ta de mannen fen Juda en ta de ynwenners
fen Jeruzalem,
3 en siz tsjin hjar: Sà seit de Heare, de God
fen Israël: Forflokt is de man dy't net harket
nei de wirden fen dit forboun,
4 dat Ik jimme foarâlden gebean haw, de
deis do't Ik hjar opfierde út Egyptelân, út 'e
izeroune, sizzende: Harkje nei myn stim, en
doch neffens alles hwet Ik jimme gebied;
den scille jimme My ta in folk wêze en Ik scil
jimme ta in God wêze,
5 om to bifêstigjen de eed dy't Ik jimme
foarâlden sward haw, dat Ik hjarren jaen
scoe in lân oerrinnend fen molke en hunich,
lyk as it hjoed de dei is. Do antwirde ik en
sei: Amen, o Heare!
6 En de Heare sei tsjin my: Rop al dizze
wirden út yn 'e stêdden fen Juda en op 'e
strjitten fen Jeruzalem, sizzende: Hear de
wirden fen dit forboun, en doch se.
7 Hwent Ik haw jimme foarâlden tige
warskôge, de deis dat Ik hjar opfierde út
Egyptelân, oant hjoed de dei ta, fen moarns
ier oant jouns let, sizzende: Harkje nei myn
stim.
8 Mar hja hawwe net harke noch it ear der
nei hâlden, mar hawwe wannele in elk
neffens it goedtinken fen syn tsjoed hert;
dêrom haw Ik oer hjar brocht al de wirden
fen dit forboun, dat Ik gebean hie to dwaen,
mar dat hja net dien hawwe.
9 En de Heare sei tsjin my: Der is in
gearspanning ûntditsen ûnder de mannen
fen Juda en ûnder de ynwenners fen
Jeruzalem:
10 hja binne weromkeard ta de
ûngerjuchtichheden fen hjar foarâlden, dy't
wegere hawwe nei myn wirden to harkjen, en
hja binne oare goaden efterneigien om dy to
tsjinjen; it hûs fen Israël en it hûs fen Juda
hawwe myn forboun forbritsen, dat Ik mei hjar
foarâlden makke hie.
11 Dêrom, sà seit de Heare: Sjuch, Ik scil in
ûnheil oer hjar bringe, dêr't hja net ûnderwei
komme kinne; as hja den ta My roppe mochten,
scil Ik net nei hjarren harkje.
12 Den scille de stêdden fen Juda en de
ynwenners fen Jeruzalem hinnegean en roppe
ta de goaden dêr't hja for rikke hawwe; mar dy
scille hjar alhielendal net forlosse kinne de deis
fen hjar ûnheil.
13 Hwent neffens it tal fen dyn stêdden binne
dyn goaden wirden, o Juda! en neffens it tal fen
'e strjitten fen Jeruzalem hawwe jimme alters
set for de god fen 'e skande, alters om to rikjen
oan Baäl.
14 En dû, bid net for dit folk, en draech gjin
smeekbea noch gebet for hjar op; hwent Ik scil
net hearre dy deis dat hja út oarsaek fen hjar
ûnheil ta My roppe.
15 Hwet hat myn ljeafste yn myn hûs to
meitsjen? Scil hja dêr hjar slûchslimme
foarnimmens útfiere? Scoene biloften en it
hillige flêsk dyn ûnheil fen dy wike litte? Den
scoestû nochris jubelje!
16 De Heare hie dy de namme jown fen in
griene olivebeam, pronkjend mei sierlike
fruchten; mar nou hat Er, it lûd útroppend, dêr
in fjûr om hinne oanset, dat syn tûken knappe.
17 Ja, de Heare der hearskaren, dy't dy plante
hat, hat it ûnheil oer dy útspritsen om 'e wille
fen it kwea fen Israëls hûs en fen Juda's hûs, dat
hja útheevje om My grammoedich to meitsjen
mei hjar rikjen for Baäl.
18 En de Heare hat it my iepenbiere, [pag. 710] dat
ik it witte mocht; do hawwe Jo my hjar
hanlingen ûntditsen.
19 Hwent ik wier as in ûnskildich laem, dat nei
de slachte laet wirdt, en ik wist net dat hja kwea
tsjin my bileine, sizzende: Lit ús de beam oant
yn 'e piid fordjerre, en lit ús him útroegje út it
lân fen 'e libbenen, dat der net mear tocht
wirde mei oan syn namme.
20 Mar, o Heare der hearskaren, Jo
rjuchtfeardige Rjuchter, dy't de nieren en it
herte hifkje, lit my jins wraek oan hjar sjen,
hwent Jo haw ik myn rjuchtsaek tabitroud.

21 Dêrom, sà seit de Heare fen ’e mannen
fen Anathoth, dy’t dyn siel siikje, sizzende:
Profetearje net yn de namme des Heare, astû
net stjerre wolst ûnder ús hannen — .
22 dêrom, sà seit de Heare der hearskaren:
Sjuch, Ik scil bisiking oer hjar dwaen: de
jongemannen scille stjerre troch it swird,
hjar soannen en hjar dochters scille stjerre
fen ’e honger,
23 en der scil neat fen hjarren oerbliuwe;
hwent Ik scil ûnheil bringe oer de mannen
fen Anathoth, it jiers fen hjar bisiking.

HAEDSTIK 12.

1 Jo binne to rjuchtfeardich, o Heare, as
dat ik tsjin Jo pleitsje scoe, en dochs wol ik
mei Jo sprekke oer it rjucht. Hwerom is de
wei fen ’e goddeleazen foarspoedich,
hwerom hawwe hja rêst allegearre dy’t
ûntrou, ja trouweleas binne?
2 Jo hawwe hjar plante, ek binne hja
biwoartele, hja waechse, ek drage hja frucht;
Jo binne tichteby yn hjar mûle, mar fier fen
hjar nieren.
3 Mar Jo, o Heare, kenne my, Jo sjugge my,
en hifkje myn hert by Jo. Sleep hjar foart as
skiep nei de slachte, en hilligje hjar for de dei
fen hjar dea.
4 Ho lang scil it lân kwine en al it gewaechs
fen it fjild forwylgje? Fen wegen de
ûndogenskheit fen syn biwenners wirde de
dieren en it fûgelt wei, hwent hja sizze: Hy
scil ús ein net sjen.
5 Astû mei de foetgongers oprinst, meitsje
hja dy wirch; ho scilst de hynders den
byhâlde? Allinnich yn in lân fen frede fielstû
dy thús; ho scilst it den úthâlde mids it
wylde beamte fen ’e Jordaen?
6 Hwent ek dyn broerren en dyn heite hûs,
ek dy binne dy ûntrou wirden, ek dy roppe
dy lûd efternei; leau hjar net, as hja dy
frjeonlik oansprekke.
7 Ik haw myn hûs forlitten, Ik haw ôfsjoen
fen myn erfenis; Ik haw de biminde fen myn
siel oerjown yn ’e hân fen hjar fijannen.
8 Myn erfenis wier my wirden as in liuw yn
it wâld, hja hie hjar stim tsjin My opset;
dêrom haw Ik in haet yn hjar krige.
9 Myn erfenis is My in bûnte fûgel, dêr’t de
rôffûgels om hinne swermje. Kom, helje al it
djierte fen it fjild byinoar, lit hjar komme om to
iten.
10 Withofolle hoeders hawwe myn wyngert
fordoarn, hja hawwe myn eker forwâdde, hja
hawwe myn kostlike eker ta in woaste
wyldernis makke,
11 hja hawwe him makke ta in woastenij, hy
leit der woast hinne en treuret foar myn oantlit;
it hiele lân is forwoastge, hwent der is gjinien
hwaens hert der nei omsjucht.
12 Oer al de hege stéën fen ’e woastenije binne
fornielers kommen; hwent it swird des Heare
fortart fen it iene ein fen it lân oant it oare ein
fen it lân; der is gjin frede for iennich flêsk.
13 Hja hawwe weet siedde, mar toarnen rispe,
hja hawwe hjar ôfmêdde sûnder to bidijen;
skamje jimme den oer jimme opbringsten, fen
wegen de gleonens fen ’e grammoedichheit des
Heare.
14 Sà seit de Heare fen al myn ûndogenske
bûrljue, dy’t oan it erfskip komme doare dat Ik
myn folk Israël erflik tamakke haw: Sjuch, Ik scil
se út hjar lân skoerre, en it hûs fen Juda scil Ik
út hjar formidden skoerre.
15 Mar it scil barre nei’t Ik se útskoerd haw, dat
Ik weromkomme scil en My oer hjar erbarmje,
en Ik scil se werombringe in elk nei syn erfskip
en in elk yn syn lân.
16 En it scil barre as hja de wegen fen myn folk
flitich leare, swarrende by myn namme: Sa wier
as de Heare libbet! allyk as hja myn folk leard
hiene to swarren by Baäl, dat hja boud wirde
scille yn it formidden fen myn folk. [pag. 711]
17 Mar byhwennear’t hja net harkje, den scil Ik
sok in naesje forgoed útskoerre en fordwaen,
sprekt de Heare.

HAEDSTIK 13.

1 Sà sei de Heare tsjin my: Gean hinne en
keapje dy in linnen girle, en doch him om de
mil; mar lit him net wiet wirde.
2 En ik kocht de girle neffens it wird des
Heare, en ik die him om de mil.
3 Do barde it wird des Heare op ’e nij ta my,
sizzende:
4 Nim de girle dystû kocht hast, dystû om de
mil draechst, en jow dy op, gean nei de Eufraet
en forbergje him dêr yn ’e kleau fen in rotsstien.
5 En ik gyng hinne en forbirch him by de
Eufraet, lyk as de Heare my gebean hie.

6 En it barde mei forrin fen gâns dagen dat de Heare tsjin my sei: Jow dy op, gean nei de Eufraet, en helje de girle dêrwei, dy't Ik dy gebean haw dêr to forbergjen.
7 En ik gyng nei de Eufraet, en groef, en naem de girle fen it plak dêr't ik him forbirgen hie; en sjuch, de girle wier bidoarn en doogde nearne net ta.
8 Do barde it wird des Heare ta my, sizzende:
9 Sà seit de Heare: Allyksa scil Ik fordjerre de heechmoed fen Juda en dy barstende heechmoed fen Jeruzalem.
10 Dit ûndogenske folk, dat wegeret to harkjen nei myn wirden, dat wannelet yn 'e bihirding fen syn hert, en oare goaden efterneirint, om dy to tsjinjen en to oanbidden, dat scil wirde lyk as dizze girle dy't nearne net ta doocht.
11 Hwent lyk as in girle nau om de mil fen in minske sit, sa hie Ik it hiele hûs fen Israël en it hiele hûs fen Juda nau oan My forboun, sprekt de Heare, om My to wêzen ta in folk en ta in namme en ta lof en ta hearlikheit; mar hja hawwe net harke.
12 En siz ek dit wird tsjin hjar: Sà seit de Heare, de God fen Israël: Alle kannen scille folle wirde mei wyn. As hja dêrop tsjin dy sizze: Scoene wy net tige goed witte dat alle kannen mei wyn folle wirde scille?
13 siz den tsjin hjar: Sà seit de Heare:
Sjuch, Ik scil al de biwenners fen dit lân, sels de keningen dy't op 'e troan fen David sitte, en de preesters en de profeten, en al de ynwenners fen Jeruzalem, folje mei dronkenskip,
14 en Ik scil se stikken slaen, de iene tsjin de oare, de heiten en de bern allegearre meiinoar, sprekt de Heare; Ik scil net ûntsjen, noch sparje, noch My erbarmje, dat Ik se net fordylgje scoe.
15 Harkje en jow it ear der nei, kom net yn it forhef, hwent de Heare hat spritsen.
16 Earje de Heare, jimme God, ear't Er it tsjuster makket, en ear't jimme de foetten stjitte oan 'e bergen fen 'e skimer, en wylst jimme wachtsje op it ljocht, Hy dat makket ta in skaed fen 'e dea en it útdompt yn tsjusternis.
17 Mar as jimme dêr net nei harkje, den scil myn siel om sok in heechmoed skrieme yn forhoalene hoeken, en myn each scil bitter skrieme, ja forfloeije fen 'e triennen, om't de keppel des Heare finzen foartfierd is.
18 Siz tsjin de kening en tsjin de keninginne: Fornederje jimme, nim de nederichste sit; hwent de sierlike kroan fen jimme hearlikheit is jimme fen 'e holle fallen.
19 De stêdden fen it Suden sitte ticht, en der is gjinien dy't se iepenet; hiele Juda is foartfierd, it is hielendal foartfierd.
20 Slach dyn eagen op, en tink om hjar dy't fen it Noarden komme: hwer is de keppel dy't dy tabitroud wier, dyn hearlike keppel skiep?
21 Hwet scilstû sizze, as Hy ta in haed oer dy stelt hwastû sels leard hiest dyn bitroude frjeonen to wêzen? Scille de fleagen dy den net oantaeste as in bernjende frou?
22 En astû yn dyn herte seist: Hwerom wearfarre my sokke dingen? — sjuch, om 'e greatens fen dyn ûngerjuchtichheit binne dyn seamen optild, dyn foetten oerweldige.
23 Kin in Moarman syn fel soms foroarje, of in panter syn flekken? Sà scille jimme ek goeddwaen kinne, dy't leard hawwe kwea to dwaen.
24 Dêrom scil Ik hjar forsilje as tsjêf dat forstout op 'e wyn fen 'e woastenije. [pag. 712]
25 Dat scil dyn lot wêze, dat it diel fen My dy tametten, sprekt de Heare, omdatstû My forgetten en op Ijeagen bitroud hast.
26 Ja, Iksels scil dyn seamen optille oant oer de holle hinne, dat dyn skande sjoen wirde mei.
27 Dyn oerhoer en dyn geile bigearten, dyn skandlike hoerkerij, dyn grouwels, Ik haw it allegearre sjoen: op 'e hichten, yn it fjild. Wé dy, Jeruzalem! scilstû net earder rein wirde as dat.... ho lang yette?

HAEDSTIK 14.

1 It wird des Heare dat ta Jeremia bard is fen wegen de greate droechte.
2 Juda treuret en syn poarten kleije; hja bûge hjar yn djippe rouwe oan 'e ierde ta, en Jeruzalems geskriem giet omheech nei de himel.
3 En hjar oansjenliken stjûre de lytse ljue út om wetter, dy komme by de boarnen: hja fine gjin wetter, hja komme werom mei lege krûken; hja steane biskamme, hja wirde read fen

skamte en bidekke de holle.
4 Fen wegen it iepenbarste ierdryk, om’t
der gjin rein op ’e ierde fallen is, steane de
boeren biskamme, hja bidekke de holle.
5 Hwent de réen yn it fjild kealje sels, en
forlitte hjar keal, om’t der gjin gêrs is.
6 En de wâldezels steane op ’e hege stéen,
hja snuve de wyn op as de jakhalzen; hjar
eagen bijowe hjarren, om’t der gjin krûd is.
7 Alhowol’t ús ûngerjuchtichheden tsjin ús
tsjûgje, o Heare! kom fen wegen om ’e wille
fen jins namme; hwent ús ôfdwalingen
binne mannichfâldich, wy hawwe sûndige
tsjin Jo.
8 O forwachting fen Israël, syn Forlosser yn
tiden fen binearing! hwerom scoene Jo wêze
as in frjemdling yn it lân, en as in reizger dy’t
ynkomt om to fornachtsjen?
9 Hwerom scoene Jo wêze as in skruten
man, as in held dy’t net forlosse kin? Jo
binne dochs yn ús formidden, o Heare! en
jins namme is oer ús útroppen; forlit ús net.
10 Sà seit de Heare fen dit folk: Hja hawwe
sok in nocht oan swalkjen hawn dat hja de
foetten net wearhâlde koene; dêrom hat de
Heare gjin gefallichheit yn hjarren, nou scil
Er tinke oan hjar ûngerjuchtichheit en hjar
sûnden bisiikje.
11 En de Heare sei tsjin my: Bid net om it
goede for dit folk.
12 Al fêstje hja ek, Ik scil net nei hjar gekryt
harkje, en al offerje hja ek brânoffer en
spiisoffer, Ik scil gjin gefallichheit yn hjarren
hawwe; mar Ik scil se fortarre troch it swird
en troch de honger en troch de pest.
13 Do sei ik: Och Heare, Heare! sjuch, de
profeten sizze tsjin hjar: Jimme scille gjin
swird sjen en jimme scille gjin honger lije,
mar Ik scil jimme in dûrsume frede jaen op
dit sté.
14 Mar de Heare sei tsjin my: De profeten
profetearje falsk yn myn namme, Ik haw se
net stjûrd, noch hjarren bistel jown, noch ta
hjarren spritsen; hja profetearje jimme in
falsk gesicht, en idele wiersizzerij, en it
bidroch fen hjar eigen hert.
15 Dêrom, sà seit de Heare: Oangeande de
profeten dy’t profetearje yn myn namme,
sûnder dat Ik se stjûrd haw, en dy’t sizze:
Der scil gjin swird noch honger yn dit lân
wêze, dy profeten scille troch it swird en troch
de honger fortard wirde.
16 En it folk dêr’t hja ta profetearje, fen wegen
de honger en it swird scil it, ta weismiten keard,
lizze op ’e strjitten fen Jeruzalem, en der scil
gjinien wêze dy’t se bigraeft, hjarsels, hjar
frouljue en hjar soannen en hjar dochters; sà
scil Ik hjar ûndogenskheit oer hjar útstoarte.
17 Dêrom scilstû dit wird tsjin hjar sizze: Myn
eagen forfloeije fen ’e triennen nacht en dei, en
hâlde net op; hwent de jongfaem, de dochter
fen myn folk, is britsen mei in swiere breuk, in
pleach dy tige pynlik is.
18 As ik it fjild yngean, sjuchdêr de forsleinen
fen it swird; en as ik yn ’e stêd kom, sjuchdêr
dy’t forkwine fen ’e honger. Ja, sawol de
profeten as de preesters rinne om yn it lân, en
witte nearne net fen.
19 Hawwe Jo Juda den hielendal forwirpen, of
hat jins siele in walch yn Sion? Hwerom hawwe
Jo ús slein dat der gjin genêzen mei ús oan is?
Wy [pag. 713] hoopje op frede, mar der komt neat
gjin goeds, en op in tiid fen betterskip, mar
sjuch, der komt forskrikking.
20 Heare, wy kenne ús goddeleasheit, de
ûngerjuchtichheit fen ús foarâlden, hwent wy
hawwe tsjin Jo sûndige.
21 Forsmaed ús net om ’e wille fen jins
namme, meitsje de troan fen jins hearlikheit
net to skande, hâld dochs yn oantinken,
forneatigje jins forboun mei ús net.
22 Binne der by de idele ôfgoaden fen ’e
heidenen gûds dy’t it reine litte, of kin de himel
sels reingoaten jaen? Binne Jo it net, o Heare, ús
God? Dêrom scille wy op Jo hoopje, hwent Jo
dogge dat allegearre.

## HAEDSTIK 15.

1 Mar de Heare sei tsjin my: Al stiene Mozes
en Samuël ek foar myn oantlit, den noch scoe
myn siele dochs net oan dit folk wolle; driuw se
foar myn oantlit wei, lit se úttsjen.
2 En it scil barre as hja tsjin dy sizze:
Hwerhinne scille wy úttsjen? datstû tsjin hjar
sizze scilst: Sà seit de Heare: Hwa’t de dead
sines is, ta de dead, en hwa’t it swird sines is, ta
it swird, en hwa’t de honger sines is, ta de
honger, en hwa’t it tichthús sines is, ta it
tichthús.
3 En Ik scil fjirderlei bisiking oer hjar bringe,

sprekt de Heare: it swird om to deadzjen, en de hounen om foart to slepen, en it fûgelt fen ’e himel en it djierte fen ’e ierde om to forslinen en to fordylgjen.
4 En Ik scil se oerjaen ta in ôfgriis, oan al de keninkriken fen ’e ierde, om reden fen Manasse, de soan fen Hiskia, de kening fen Juda, om itjinge dy dien hat to Jeruzalem.
5 Hwent hwa scoe dy ûntsjen, o Jeruzalem, of hwa scoe meilijen mei dy hawwe, of hwa scoe oankomme om nei dyn wolwêzen to freegjen?
6 Dû hast My forlitten, sprekt de Heare, dû hast dy efterstobek fen My ôfjown; dêrom scil Ik myn hân tsjin dy útstekke en dy fordjerre; Ik bin wirch fen it erbarmjen.
7 En Ik scil se wanje mei de wanne yn ’e poarten fen it lân; Ik scil myn folk birôvje fen bern, it forniele; hja scille fen hjar wegen net weromkomme.
8 Hjar widdowen binne My formannichfâldige as it sân fen ’e séen; oer de memmen fen ’e jongerein haw Ik midden op ’e dei de forwoaster brocht, Ik haw mei hasten skrik en grize oer hjar farre litten.
9 Hja dy’t saunris berne hie, is der hinne fallen,hja hat de lêste sike útblaesd, hjar sinne is ûndergien wylst it yette dei wier, hja is biskamme en read fen skamte wirden; en hjar oerbliuwsel scil Ik oerjaen oan it swird, foar it oantlit fen hjar fijannen, sprekt de Heare.
10 O mem, hwerom dochs hawwe jo my berne, in minske mei hwa’t it hiele lân kreauwe en stride mei? Ik haw hjarren net op woeker jown, ek hawwe hja my net op woeker jown, en dochs flokke hja my allegearre.
11 Ik sei: Heare, och, ik haw gjin goede tsjinstfeint for Jo west; och, yn in tiid fen ûnheil en yn in tiid fen binearing haw ik gjin goede tsjûger fen Jo west by de fijân.
12 Kin izer den izer út it Noarden of koper brekke?
13 Ik scil dyn rykdom en dyn skatten jaen ta in rôf, sûnder forgoeding; en dat fen wegen al dyn sûnden en yn dyn hiele gerjuchtichheit.
14 En Ik scil dy ûnder dyn fijannen bringe, yn in lân datstû net kenst; hwent der is in fjûr oanstitsen yn myn grammoedichheit, dat scil oer jimme baerne.
15 O Heare, Jo witte it, tink oan my en bisiikje my, en wreek my oan myn forfolgers; nim my net wei, lankmoedich dat jo binne, wit dat ik om ’e wille fen Jo smaed drage moat.
16 Safaek der wirden fen Jo kamen, haw ik se opiten, en jins redenen binne my ta blydskip wirden en ta de jubel fen myn hert; hwent Jo hawwe jins namme oer my útroppen, o Heare, God der hearskaren.
17 Ik haw net sitten yn ’e rounte fen ’e lakers noch dounse fen útlittendheit; jins hân hat my allinne sitte litten, hwent Jo hiene my folle mei grammoedigens.
18 Hwerom komt der gjin ein oan myn smert, en piniget myn woune my aloan, en wol hja mar net hielje? Wiswier, Jo binne my wirden as in útdroegjende beek, as wellen dy’t gjin wetter jowe. [pag. 714]
19 Dêrom, sà seit de Heare: Astû weromkomst, den scil Ik dy weromkomme litte en dû scilst foar myn oantlit stean; en astû it suvere en it forkearde útinoarskifst, den scilstû My ta in mûle wêze; lit hjar ta dy weromkomme, mar dû scilst net weromkomme ta hjarren.
20 Den scil Ik dy tsjin dit folk stelle ta in sterke koperen mûrre, en hja scille tsjin dy stride, mar dy net oerweldigje; hwent Ik bin mei dy, om dy to forlossen en om dy út to rêdden, sprekt de Heare.
21 En Ik scil dy rêdde út ’e hân fen ’e goddeleazen, en Ik scil dy forlosse út ’e fûst fen ’e tyrannen.

HAEDSTIK 16.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
2 Dû scilst dy gjin frou nimme, en dû scilst gjin soannen noch dochters hawwe yn dit plak.
3 Hwent sà seit de Heare fen ’e soannen en fen ’e dochters dy’t yn dit plak berne wirde, en allyksa fen ’e memmen dy’t hjar bernje en fen ’e heiten dy’t hjar winne yn dit lân:
4 Hja scille stjerre oan deadlike kwalen, hja scille net biklage noch bigroeven wirde, hja scille ta dong oer de ierdboaijem wêze, en hja scille fortard wirde troch it swird en troch de honger, en hjar deade lichemen scille it fûgelt fen ’e himel en it djierte fen ’e ierde ta spize wêze.

5 Hwent sà seit de Heare: Kom net yn in
hûs dêr't rouwe wirdt, en gean net op
roubiklach, en winskje hjarren gjin sterkte;
hwent Ik haw fen dit folk, sprekt de Heare,
weinommen myn frede, goedginstichheit en
barmhertichheden.
6 Dêrom scil lyts en great yn dit lân stjerre,
hja scille net bigroeven wirde; en gjinien scil
hjar bikleije, noch himsels tokervje, noch om
'e wille fen hjarren him keal skeare.
7 Ek scil gjinien hiarren de leedbôlen
omdiele om immen to treasten oer in deade,
noch hjarren de treasteldrank to drinken
jaen oer immens heit of oer immens mem.
8 Kom ek net yn it hûs fen it gastmiel, om
by hjarren to sitten, om to iten en to
drinken.
9 Hwent sà seit de Heare der hearskaren,
de God fen Israël: Sjuch, Ik scil fen dit plak,
foar jimme eagen en yn jimme dagen,
forstomje litte de stim fen'e blydskip en de
stim fen 'e jubel, de stim fen 'e breidgeman
en de stim fen 'e breid.
10 En it scil barre astû dit folk al dizze
wirden to hâlden jowst en hja tsjin dy sizze:
Hwerom hat de Heare al sokke greate
rampen oer ús útspritsen, en hokker is ús
misdied en hokker is ús sûnde dêr't wy ús
mei bisûndige hawwe scoene tsjin de Heare,
ús God?
11 datstû tsjin hjar sizze scilst: Om't jimme
foarâlden My forlitten hawwe, sprekt de
Heare, en oare goaden efterneigien binne,
en dy tsjinne en oanbidden hawwe, mar My
forlitten en myn wet net hâlden hawwe,
12 en jimme it noch minder makke hawwe
as jimme foarâlden; hwent sjuch, jimme
wannelje in elk neffens it goedtinken fen syn
tsjoed hert, om net nei My to harkjen.
13 Dêrom scil Ik jimme út dit lân werpe yn
in lân dat jimme net kend hawwe, jimme
noch jimme foarâlden; en dêr scille jimme
oare goaden tsjinje, nacht en dei, om't Ik
jimme gjin genede biwize scil.
14 Dêrom, sjuch, de dagen komme, sprekt
de Heare, dat der net mear sein wirde scil: Sa
wier as de Heare libbet, dy't de bern fen
Israël opfierd hat út Egyptelân,
15 mar: Sa wier as de Heare libbet, dy't de
bern fen Israël opfierd hat út it lân fen it
Noarden, en út al de lannen dêr't Er hjar
hinnedreaun hie; hwent Ik scil hjar
werombringe yn hjar eigen lân, dat Ik hjar
foarâlden jown hie.
16 Sjuch, Ik scil forskate fiskerljue ûntbiede,
sprekt de Heare, dy't hjar opfiskje scille; en
dêrnei scil Ik forskate jagersljue ûntbiede, dy't
hjar opjeije scille by alle berch del, en by alle
hichte del, ja út 'e kleauwen fen 'e stienrotsen.
17 Hwent myn eagen binne op al hjar wegen;
hja binne foar myn oantlit net forbirgen, noch
is hjar ûngerjuchtichheit forbirgen foar myn
eagen.
18 Dêrom scil Ik earst hjar ûngerjuchtichheit
en hjar sûnde dûbeld forjilde, om't hja myn lân
ûnthillige hawwe mei [pag. 715] de deade lichemen
fen hjar ôfgryslikheden, en myn erfenis folle
hawwe mei hjar grouwéhchheden.
19 O Heare, Jo binne myn stins en myn sterkte,
ja myn tarlecht de deis fen 'e binearing; ta Jo
scille de heidenen komme fen 'e einen fen 'e
ierde, en sizze: Allegearre ljeagens hawwe ús
foarâlden irven, idele ôfgoaden, dêr't gjin heil
by is.
20 Scil in minske himsels goaden meitsje? Dat
binne ommers gjin goaden.
21 Dêrom, sjuch, dizkear scil Ik it hjarren fiele
litte, fiele scil Ik hjarren litte myn hân en myn
macht; en hja scille witte dat myn namme is
Heare.

### HAEDSTIK 17.

1 De sûnde fen Juda stiet biskreaun mei in
izeren grif, mei de punt fen in diamant, ritst yn
'e tafel fen hjar hert en op 'e hoarnen fen jimme
alters,
2 ta in oantinken tsjin hjar bern op hjar alters
en hjar wijde beammen, by it griene beamte, op
'e hege heuvels.
3 Berchbiwenner yn it fjild! dyn rykdom, al
dyn skatten, scil Ik ta in rôf jaen, allyk as dyn
hichten, fen wegen de sûnde yn dyn hiele
gerjuchtichheit.
4 Den scilstû de erfenis dy't Ik dy jown haw út
hannen jaen moatte, en Ik scil dy dyn fijannen
tsjinje litte yn in lân datstû net kenst; hwent
jimme hawwe in fjûr oanstitsen yn myn
grammoedichheit, dat ivich baerne scil.
5 Sà seit de Heare: Forflokt is de man dy't op
'e minske bitrout en flêsk ta syn earm stelt, en

hwaens herte ôfwykt fen ’e Heare.
6 Hwent hy scil wêze as in tamarisk yn ’e
wyldernis, en hy scil it goede net kommen
sjen, mar toarre oarden yn ’e woastenije
biwenje, in sâlt en ûnbiwenber lân.
7 Seinge is de man dy’t op ’e Heare bitrout,
en hwaens bitrouwen de Heare is.
8 Hwent hy scil wêze as in beam dy’t oan it
wetter plante is, en dy’t syn woartels útrinne
lit oan in rivier, en as de hjitte komt eanget
er net, mar syn blêd bliuwt grien, en yn in
jier fen droechte. hat er gjin noed, en hâldt
net op frucht to dragen.
9 Fyn ynlein is it herte, mear as alle ding, ja
forderflik is it; hwa scil it kenne?
10 Ik, de Heare, bin it dy’t it hert
trochgrounje, de nieren hifkje, en dat, om in
elk to jaen neffens syn wegen, neffens de
frucht fen syn hanlingen.
11 As in patriis dy’t sit to brieden, mar net
lein hat, sa is hy dy’t rykdom forgearret, mar
net mei rjucht; op ’e helte fen syn dagen scil
er alles binefterlitte moatte, en yn syn
stjerren in dwaes wêze.
12 O troan fen ’e hearlikheit, forheven fen it
oanbigjin ôf, sté fen ús hillichdom,
13 o Heare, forwachting Israëls! allegearre
dy’t Jo forlitte scille biskamme wirde, en dy’t
fen My ôfwike scille yn ’e ierde skreaun
wirde; omt hja de Heare, de fontein fen it
libbene wetter, forlitten hawwe.
14 Genêz my, Heare, den scil ik genêzen
wêze, bihâld my, den scil ik bihâlden wêze;
hwent Jo binne myn lof.
15 Sjuch, hja sizze tsjin my: Hwer is it wird
des Heare? Lit it nou ris komme!
16 Ik haw de skiep dochs net efter Jo
oandrifke mear as in hoeder takaem, ek haw
ik de dei fen it oardiel net bigeard, Jo witte it;
hwet oer myn lippen kommen is, hie foar
jins oantlit west.
17 Wêz my net ta in forskrikking; Jo binne
myn taflecht de deis fen it ûnheil.
18 Lit myn forfolgers biskamme wirde, mar
lit my net biskamme wirde, lit hjar
forbjustere wirde, mar lit my net forbjustere
wirde; bring oer hjar de dei fen it ûnheil, en
brek hjar mei in dûbele breuk.
19 Sà hat de Heare tsjin my sein: Gean
hinne en stean yn ’e poarte fen ’e bern fen
dit folk, dêr’t de keningen fen Juda ta yngeane
en dêr’t hja ta útgeane, en yn alle poarten fen
Jeruzalem,
20 en siz tsjin hjar: Hear it wird des Heare,
jimme keningen fen Juda, en hiele Juda, en alle
ynwenners fen Jeruzalem, dy ta dizze poarten
yngeane;
21 sà seit de Heare: Nim jimme sielen to wacht
en draech gjin lêst op ’e sabbatdei, en bring
neat yn ta de poarten fen Jeruzalem,
22 ek scille jimme op ’e sabbatdei gjin lêst út
jimme huzen tôgje noch hokfor wirk ek dwaen,
mar jimme scille de sabbatdei hilligje, lyk as Ik
jimme foarâlden gebean haw; [pag. 716]
23 lykwols, dy hawwe net harke noch it ear der
nei hâlden, mar hja hawwe de nekke bihirde
om net to hearren en om de tucht net oan to
nimmen.
24 It scil den barre as jimme ynmoedich nei
My harkje, sprekt de Heare, en op ’e sabbatdei
gjin lêst ta de poarten fen dizze stêd ynbringe,
en de sabbatdei hilligje en dy deis gjin wirk
dogge,
25 dat ta de poarten fen dizze stêd ynkomme
scille keningen en foarsten, sittende op ’e troan
fen David, ridende op weinen en op hynders,
hja en hjar foarsten, de mannen fen Juda en de
ynwenners fen Jeruzalem; en dizze stêd scil
biwenne wirde yn ivichheit.
26 En hja scille komme út ’e stêdden fen Juda,
en fen ’e plakken om Jeruzalem hinne, en út it
lân fen Benjamin, en út it lege fjild, en fen it
berchtme, en fen it Suden, oanfierende
brânoffer en slachtoffer en spiisoffer en
wiereek, en oanfierende lofoffer for it hûs des
Heare.
27 Mar as jimme net nei My harkje om de
sabbatdei to hilligjen, en op ’e sabbatdei gjin
lêst to dragen noch dêrmei yn to gean ta de
poarten fen Jeruzalem, den scil Ik in fjûr yn syn
poarten oansette, dat de paleizen fen Jeruzalem
fortarre scil en net útdwêst wirde.

HAEDSTIK 18.

1 It wird dat ta Jeremia bard is fen ’e Heare,
sizzende:
2 Jow dy op en gean del nei it hûs fen ’e
pottebakker, en dêr scil Ik dy myn wirden to
hearren dwaen.
3 En ik gyng del nei it hûs fen ’e pottebakker,

en sjuch, hy wier oan it wirk op ’e skiven.
4 Mar it gerei dat er makke mislearre ûnder de hannen fen ’e pottebakker; do makke er fen itselde liem in oar gerei, lyk as it yn ’e eagen fen ’e pottebakker rjucht wier to meitsjen.
5 Do barde it wird des Heare ta my, sizzende:
6 Scoe Ik jimme net dwaen kinne lyk as dizze pottebakker, o hûs fen Israël? sprekt de Heare; sjuch, lyk as liem yn ’e hân fen ’e pottebakker, sa binne jimme yn myn hân, o hûs fen Israël!
7 Op in stuit scil Ik in folk en in keninkryk oankindigje dat Ik it útskoerre en weismite en fordwaen wol;
8 mar as datselde folk, dêr’t Ik soks oer oankindige haw, him bikeart fen syn tsjoedens, den scil Ik birou hawwe fen it ûnheil dat Ik it tocht hie oan to dwaen.
9 En op in stuit scil Ik in folk en in keninkryk oankindigje dat Ik it bouwe en plantsje wol;
10 mar as it docht hwet kwea is yn myn eagen en net harket nei myn stim, den scil Ik birou hawwe fen it goede dat Ik sein hie it dwaen to scillen.
11 Nou den, sprek dochs ta de mannen fen Juda en ta de ynwenners fen Jeruzalem, sizzende: Sà seit de Heare: Sjuch, Ik meitsje jimme in ûnheil ré, en Ik nim My in foarnimmen tsjin jimme foar; bikear jimme den in elk fen syn forkearde wei, en meitsje jimme wegen en jimme hanlingen goed.
12 Mar hja sizze: Dat jowt allegearre neat, hwent wy wolle wannelje neffens ús eigen foarnimmens, en wy wolle dwaen in elk it goedtinken fen syn tsjoed hert.
13 Dêrom, sà seit de Heare: Fornim dochs by de heidenen: hwa hat ea fen sokssahwet heard? De jongfaem fen Israël hat in greate grouwel dien.
14 Scil de snie fen ’e Libanon faeks teije op ’e rotsstien yn it fjild? Scille de stouwende, wâljende, rûzjende wetters faeks útdroegje?
15 En dochs hat myn folk My forgetten, hja rikje oan ’e idele ôfgoaden; en dy hawwe hjar stroffelje litten op hjar wegen, op ’e âlde paden, dat hja hjar bijaen mochten op sydpaden, op in wei dy’t net sljuchte is,
16 om hjar lân to meitsjen ta in ôfgriis, ta ivige útfluitingen; alhwa’t dêr foarbykomt, scil him bisauwe en de holle skodzje.
17 As in Eastewyn scil Ik hjar forsilje foar it oantlit fen ’e fijân; Ik scil hjarren de nekke en net it oantlit sjen litte de deis fen hjar fordjer.
18 Do seine hja: Kom, lit ús kwea tsjin Jeremia bitinke, hwent de wet scil net wike fen ’e preester, noch de rie fen ’e wize, noch it wird fen ’e profeet; kom, lit ús him slaen mei de tonge, en lit ús net harkje nei ien fen syn wirden. [pag. 717]
19 Heare, harkje Jo nei my, en hear hwet myn bileagers sein hawwe.
20 Scil goed den forgouwen wirde mei kwea? hwent hja hawwe myn siel in kûle groeven. Bitink ho’t ik foar jins oantlit stien haw om goede wirden for hjar to sprekken, om jins grammoedichheit fen hjarren ôf to kearen.
21 Jow hjar bern dêrom oer oan ’e honger, en sleep hjarsels mei troch it gewelt fen it swird, en lit hjar frouljue birôve fen bern en widdowen wirde, en lit hjar mânljue omkomme troch de pest, hjar jongfeinten forslein wirde troch it swird fen ’e oarloch.
22 Lit der gekryt út hjar huzen heard wirde, hwennear’t Jo ûnforwachts kriichsfolk oer hjar komme litte; hwent hja hawwe in kûle groeven om my to fangen, en strikken forbirgen for myn foetten.
23 Mar Jo, Heare, witte al hjar oanslaggen tsjin my om my to deadzjen; doch gjin forsoening oer hjar ûngerjuchtichheit, en dylgje hjar sûnde net út foar jins oantlit; mar lit hjar foar jins oantlit ta in fal komme, kom tsjin hjar fen wegen de deis fen jins grammoedichheit.

HAEDSTIK 19.

1 Sà sei de Heare: Gean hinne en keapje dy in pottebakkerskrûk, dû en fen ’e âldsten út it folk en fen ’e âldsten út ’e preesters.
2 En gean út nei de delling fen Ben Hinnom, dy’t foar de yngong fen ’e Diggelpoarte leit, en rop dêr de wirden út dy’t Ik ta dy sprekke scil,
3 en siz: Hear it wird des Heare, jimme keningen fen Juda en jimme ynwenners fen Jeruzalem! Sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: Sjuch, Ik scil in ûnheil oer dit plak bringe, dêr’t elkenien dy’t it heart de earen fen sûzje scille,

4 om’t hja My forlitten, en dit plak forfrjemde, en hjir oare goaden rikke hawwe, dy’t hja net koene, hja noch hjar foarâlden noch de keningen fen Juda, en dit plak folle hawwe mei it bloed fen ûnskildigen,
5 en de hichten fen Baäl boud hawwe, om hjar bern to forbaernen mei fjûr, ta brânoffers for Baäl, itjinge Ik net sein noch gebean hie, en dat net yn myn herte opkommen wier.
6 Dêrom, sjuch, de dagen komme, sprekt de Heare, dat dit plak net mear neamd wirde scil Tofeth en delling fen Ben Hinnom, mar Moarddelling.
7 En Ik scil it foarnimmen fen Juda en Jeruzalem op ditselde plak ta mislearjen keare, en Ik scil hjar foar it oantlit fen hjar fijannen falle litte troch it swird, en troch de hân fen dyjingen dy’t hjar siel siikje, en Ik scil hjar deade lichemen ta spize jaen oan it fûgelt fen ’e himel en oan it djierte fen ’e ierde.
8 En Ik scil dizze stêd stelle ta in ôfgriis en ta in oanfluiting; al hwa’t hjir lâns komt, scil him bisauwe en fluitsje oer al hjar pleagen.
9 En Ik scil hjarren it flêsk fen hjar soannen en it flêsk fen hjar dochters to iten jaen, en hja scille ite in elk it flêsk fen syn neiste, yn ’e binaudheit en yn ’e binearing dêr’t hjar fijannen en dy’t hjar siel siikje hjar mei binearje scille.
10 Den scilstû de krûk tobrekke foar de eagen fen ’e mannen dy’t mei dy gien binne,
11 en dû scilst tsjin hjar sizze: Sà seit de Heare der hearskaren: Sà scil Ik dit folk en dizze stêd tobrekke, lyk as men pottebakkersgerei tobrekt, dat it net wer hiel makke wirde kin; en hja scille bigrave yn Tofeth, om’t der oars gjin plak wêze scil om to bigraven.
12 Sà scil Ik mei dit plak dwaen, sprekt de Heare, en mei syn ynwenners, en dat om dizze stêd to stellen ta in Tofeth.
13 En de huzen fen Jeruzalem en de huzen fen ’e keningen fen Juda scille like ûnrein wirde as de oarde fen Tofeth, al de huzen op ’e dakken hwerfen’t hja rikke hawwe oan it hiele hear fen ’e himel, en drankoffers offere oan frjemde goaden.
14 En do’t Jeremia weromkommen wier fen Tofeth, dêr’t de Heare him hinne stjûrd hie to profetearjen, gyng er stean yn it foarhof fen it hûs des Heare, en sei tsjin al it folk:
15 Sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: Sjuch, Ik scil oer dizze stêd, en oer al hjar stêdden, al it ûnheil bringe dat Ik oer hjar spritsen haw, [pag. 718] om’t hja de nekke bihirde hawwe om myn wirden net to hearren.

HAEDSTIK 20.

1 En Pashur, de soan fen Immer, de preester — dy ta haedopsjenner steld wier yn it hûs des Heare — hearde Jeremia dy wirden profetearjen.
2 Do sloech Pashur de profeet Jeremia, en hy sette him yn ’e stôk, boppe de poarte fen Benjamin, dy’t oan it hûs des Heare is.
3 Mar it barde de oare deis dat Pashur Jeremia út ’e stôk liet. Do sei Jeremia tsjin him: De Heare neamt dy net mear Pashur, mar Skrik yn it rounom.
4 Hwent sà seit de Heare: Sjuch, Ik stel dy ta in skrik for dysels en for al dyn frjeonen; en hja scille falle troch it swird fen hjar fijannen, wylst dyn eagen it oansjen scille; en Ik scil hiele Juda oerjaen yn ’e hân fen ’e kening fen Babel, dy’t hjar as ballingen nei Babel fiere scil, en hjar slaen scil mei it swird.
5 Ek scil Ik oerjaen al de rykdom fen dizze stêd, en al hwet hja byinoargarre hat, en al hjar kostberheden, en al de skatten fen ’e keningen fen Juda, Ik scil it allegearre oerjaen yn ’e hân fen hjar fijannen; dy scille it rôvje, scille it meinimme en scille it to Babel bringe.
6 En dû, Pashur, en alle biwenners fen dyn hûs, jimme scille yn ballingskip reitsje; en dû scilst to Babel komme, en dêr stjerre en dêr bigroeven wirde, dû en al dyn frjeonen, hwastû ljeagen profetearre hast.
7 Heare, Jo hawwe my oerhelle en ik haw my oerhelje litten, Jo hawwe my to sterk west en binne my oermânsk wirden; ik bin de hiele dei ta in spotslach, allegearre laitsje hja my út.
8 Hwent safaek as ik sprek, moat ik it útroppe, moat ik roppe skrik en gewelt, om’t it wird des Heare de hiele dei myn smaed en myn spot is.
9 En as ik sei: Ik wol net oan Him tinke en ik wol net mear sprekke yn syn namme, den waerd it yn myn herte as in baernend fjûr, bisletten yn myn biente, en ik mêdde my ôf om

my yn to hâlden, mar it wier my net mûglik.
10 Ja, ik hear de oanhysjende tael fen 'e
mannichte wol — skrik yn it rounom! —: Jow
it oan! wy scille it oanjaen! en allegearre dy't
mei my yn frede libje tidigje op myn fal,
sizzende: Faeks scil er him oerhelje litte, den
scille wy him oermânsk wêze en ús op him
wreke.
11 Mar de Heare is mei my as in fûleindich
held, dêrom scille myn forfolgers stroffelje
en yn ûnmacht lizze; hja scille tige
biskamme wêze, om't hjarren neat slagge is,
in ivige skande dy't net forgetten wirde scil.
12 En Jo, Heare der hearskaren, dy't
rjuchtfeardich hifkje, dy't de nieren en it
herte skôgje, lit my jins wrake oan hjar sjen;
hwent Jo haw ik myn rjuchtsaek tabitroud.
13 Sjong de Heare, priizgje de Heare; hwent
Hy forlost de siel fen 'e needdriftige út 'e hân
fen 'e kweadwaners.
14 Forflokt mei de dei wêze dat ik berne bin;
de dei dat ús mem my berne hat mei net
seinge wêze.
15 Forflokt mei de man wêze dy't ús heit de
tynge brocht, sizzende: Jo hawwe in jonge
soan krige! him ynlik forbliidzjende.
16 Ja, lit it dy man gean as de stêdden dy't
de Heare omkeard hat en dêr't it Him net
om bigreate; en lit him yn 'e moarntyd
gekryt hearre en op 'e middei
kriichsgeskreau,
17 om't er my net deade hat yn 'e
memmeskirte, dat ús mem myn grêf wirden
wêze mocht, en hjar skirte ivich swier
bleaun.
18 Hwerom bin ik dochs út 'e memmeskirte
foartkommen? Om smert en drôfenis to sjen,
en dat myn dagen forgean scille yn skande.

HAEDSTIK 21.

1 It wird dat fen 'e Heare bard is ta Jeremia,
do't de kening Sedekia Pashur, de soan fen
Malkia, en Sefanja, de soan fen Maäseja, de
preester, ta him stjûrd hie, sizzende:
2 Bifreegje de Heare dochs for ús, hwent
Nebukadnezar, de kening fen Babel,
oarlogget tsjin ús; misskien scil de Heare ús
dwaen neffens al syn wûnders, dat er fen ús
tsjucht.
3 Do sei Jeremia tsjin hjar: Sà scille jimme
tsjin Sedekia sizze:
4 Sà seit de Heare, de God fen Israël: [pag. 719]
Sjuch, it wapenreau dat yn jimme hân is, dêr't
jimme bûten de mûrre mei striden hawwe tsjin
de kening fen Babel en tsjin de Chaldeërs dy't
jimme bilegerje, dat scil Ik omkeare, en Ik scil it
oan heappen sette midden yn dizze stêd.
5 En Iksels scil tsjin jimme stride mei in
útstitsen hân en mei in sterke earm, ja mei
grime en mei grimmitichheit en mei greate
grammoedichheit.
6 En Ik scil de ynwenners fen dizze stêd slaen,
de minsken sawol as de beesten; oan in swiere
pestsykte scille hja stjerre.
7 En dêrnei, sprekt de Heare, scil Ik Sedekia,
de kening fen Juda, en syn tsjinstfeinten en it
folk, en dy't yn dizze stêd oerbleaun binne fen
'e pest, fen it swird en fen 'e honger, oerjaen yn
'e hân fen Nebukadnezar, de kening fen Babel,
en yn 'e hân fen hjar fijannen, en yn 'e hân fen
dyjingen dy't hjar siel siikje; en hy scil se slaen
mei de skerpte fen it swird, hy scil se net sparje
noch ûntsjen noch him erbarmje.
8 En tsjin dit folk scilstû sizze: Sà seit de
Heare: Sjuch, Ik hâld jimme fo foaren de wei
fen it libben en de wei fen 'e dead.
9 Hwa't yn dizze stêd bliuwt, scil stjerre troch
it swird of troch de honger of troch de pest; mar
hwa't der útgiet en oerrint nei de Chaldeërs dy't
jimme bilegerje, hy scil libje, en syn siel scil him
ta in bút wêze.
10 Hwent Ik haw myn oantlit tsjin dizze stêd
steld to'n kweaden en net to'n goeden, sprekt
de Heare; hja scil jown wirde yn 'e hân fen 'e
kening fen Babel, en hy scil se forbaerne mei
fjûr.
11 En oangeande it hûs fen 'e kening fen Juda,
hear it wird des Heare,
12 o hûs fen David! Sà seit de Heare: Rjuchtsje
rjuchtfeardich yn 'e moarntyd, en forlos him
dy't plondere is út 'e hân fen 'e fordrukker, dat
myn grammoedichheit net útslaen mei as in
fjûr, en baerne dat der gjin útmeitsjen oan is,
fen wegen de tsjoedens fen jimme hanlingen.
13 Sjuch, Ik scil dy! dû biwenster fen 'e delling,
dû rots fen 'e flakte, sprekt de Heare, jimme dy't
sizze: Hwa scoe tsjin ús delkomme, of hwa scoe
yn ús skûlhernen slagje?
14 En Ik scil jimme bisiikje neffens de frucht
fen jimme hanlingen, sprekt de Heare; en Ik scil

in fjûr oansette yn hjar wâld, dat scil alles yn it roun fortarre.

HAEDSTIK 22.

1 Sà seit de Heare: Gean del nei it hûs fen
'e kening fen Juda, en sprek dêr dit wird,
2 en siz: Hear it wird des Heare, o kening
fen Juda, dû dy't sitst op 'e troan fen David, dû en dyn tsjinstfeinten en dyn folk, jimme dy ta dizze poarten yngeane!
3 Sà seit de Heare: Doch rjucht en gerjuchtichheit, en rêd dy't plondere is út 'e hân fen 'e fordrukker, en binearje de frjemdling net noch de wees noch de widdow; doch gjin gewelt, en forjit gjin ûnskildich bloed op dit sté.
4 Hwent as jimme dit wird ynmoedich neikomme, den scille troch de poarten fen dit hûs keningen yngean, sittende op 'e troan fen David, ridende op weinen en op hynders, hy en syn tsjinstfeinten en syn folk.
5 Mar as jimme net nei dizze wirden harkje, den swar Ik by Myselme, sprekt de Heare, dat dit hûs ta in púnfal wirde scil.
6 Hwent sà seit de Heare fen it hûs fen 'e kening fen Juda: Dû bist my in Gileäd, de top fen 'e Libanon; wiswier, Ik scil dy stelle ta in woastenij, ta ûnbiwenne stêdden.
7 En Ik scil forwoasters tsjin dy hilligje, in elk mei syn ark; dy scille dyn útsochte sederbeammen omkapje en yn it fjûr smite.
8 Den scille withofolle folken by dizze stêd lâns tsjen, en in elk scil tsjin syn neiste sizze: Hwerom hat de Heare dizze greate stêd soks oandien?
9 En hja scille sizze: Om't hja it forboun fen 'e Heare, hjar God, forlitten hiene, en oare goaden oanbidden en dy tsjinne hawwe.
10 Skriem net oer de deade en biklei him net; skriem ljeaver oer him dy't foartrekke is, hwent hy scil nea nochte nimmer weromkomme om it lân fen syn berte to sjen.
11 Hwent sà seit de Heare fen Sallum, de soan fen Josia, de kening fen Juda, [pag. 720] dy't regearre hat yn it plak fen syn heit Josia, mar fen dat plak ôfrekke is: Hy scil dêr nea nochte nimmer weromkomme;
12 hwent yn it plak dêr't hja him finzen hinnefierd hawwe, scil er stjerre, en dit lân scil er net weromsjen.
13 Wé him dy't syn hûs bout mei ûngerjuchtichheit, en syn boppesealen mei ûnrjucht; dy't syn neiste for neat arbeidzje lit, en him syn lean net útbitellet,
14 dy't dêr seit: Ik scil my in tige heech hûs bouwe mei loftige boppesealen, en hy hout him dêr finsters yn út, en hja dekke it mei sederhout, en strike it oan mei reade meny.
15 Bistû dêrta kening, datstû it siikje moatst yn it sederhout? Jimme heit, hat dy net iten en dronken, en rjucht en gerjuchtichheit dien, en it gyng him goed?
16 Hy hat de ellindige en needdriftige oan syn rjucht holpen, do gyng it goed; is dat itselde net as My to kennen? sprekt de Heare.
17 Mar dyn eagen en dyn hert binne oars nearne op út as op eigen ûnearlik gewin, en op ûnskildich bloed, om dat to forjitten, en op fordrukking en oerlêst, om dy to dwaen.
18 Dêrom, sà seit de Heare fen Jojakim, de soan fen Josia, de kening fen Juda : Hja scille him net bikleije: Och, myn broer! of: Och sister! hja scille him net bikleije: Och hear! of: Och syn majesteit!
19 Mei in ezelsbigraffenis scil er bigroeven wirde, hja scille mei him omslepe en him earne hinne smite, fier bûten de poarten fen Jeruzalem.
20 Klim op 'e Libanon en skreau, en set dyn lûd út op 'e Bazan, ja skreau fen 'e Abarim; hwent al dyn minners binne forbûke.
21 Ik spriek dy oan yn dyn soargeleas lok, mar dû seist: Ik wol net harkje. Dat is dyn wei fen dyn jonkheit ôf, datstû net harke hast nei myn stimme.
22 De wyn scil al dyn hoeders forsilje, en dyn minners scille yn 'e finzenis gean; den scilstû nochris biskamme en to skande wirde fen wegen al dyn tsjoedens.
23 O dû dy troanest op 'e Libanon, dy't nestelest yn 'e sederbeammen, hwet scilstû suchtsje hwennear't de fleagen en de wéen dy oankomme as in bernjende frou.
24 Sa wier as Ik libje, sprekt de Heare, al wier Chonia, de soan fen Jojakim, de kening fen Juda, ek in segelring oan myn rjuchterhân, dôch scil Ik dy dêr ôf skoerre,
25 en Ik scil dy jaen yn 'e hân fen dyjingen dy't

dyn siel siikje, en yn ’e hân fen dyjingen foar
hwaens oantlit dû bevest, en yn ’e hân fen
Nebukadnezar, de kening fen Babel, en yn ’e
hân fen ’e Chaldeërs;
26 en Ik scil dy, en dyn mem dy’t dy berne
hat, forbalje nei in oar lân, dêr’t jimme net
berne binne, en dêr scille jimme stjerre;
27 en it lân dêr’t hjar siele nei forlanget om
dêr werom to kommen, dêr scille hja net
weromkomme.
28 Is dy man, Chonia, den in skeind en
tobrizele byld, of is it in gerei dêr’t gjinien
gefallichheit yn hat? Hwerom binne hy en
syn sied foartballe, ja foartsmiten yn in lân
dat hja net kenne?
29 O lân, lân, lân! hear des Heare wird.
30 Sà seit de Heare: Skriuw dy man op for
sûnder bern, for in minske dy’t fen syn
libbensdagen net foarspoedich wêze scil;
hwent gjinien fen syn sied scil it slagje, to
sitten op ’e troan fen David, en wer to
regearjen yn Juda.

HAEDSTIK 23.

1 Wé de hoeders dy’t de skiep fen myn
weide forkomme litte en forstruije, sprekt de
Heare.
2 Dêrom, sà seit de Heare, de God fen
Israël, fen ’e hoeders dy’t myn folk weidzje:
Jimme hawwe myn skiep forstruid en
forjage, en se net socht; sjuch, Ik scil oan
jimme bisiikje de tsjoedens fen jimme
hanlingen, sprekt de Heare.
3 En Ik scil myn oerbleaune skiep sels
forgearje, út al de lannen dêr’t Ik se
hinnedreaun haw, en Ik scil se weromhelje
yn hjar eigen weide, en hja scille fruchtber
wêze en formannichfâldigje.
4 En Ik scil hjarren hoeders biskikke dy’t
hjar weidzje scille, en hja scille net mear
eangje noch forheard wêze, noch mist wirde,
sprekt de Heare. [pag. 721]
5 Sjuch, de dagen komme, sprekt de Heare,
dat Ik David in rjuchtfeardige sprút útsprute
litte scil; dy scil regearje as kening, en
foarspoedich wêze, en rjucht en
gerjuchtichheit dwaen op ’e ierde.
6 Yn syn dagen scil Juda forlost wirde en
Israël feilîch wenje; en dit is de namme dêr’t
er mei neamd wirde scil: de Heare ús
gerjuchtichheit.
7 Dêrom, sjuch, de dagen komme, sprekt de
Heare, dat hja net mear sizze scille: Sa wier as
de Heare libbet, dy’t de bern fen Israël opfierd
hat út Egyptelân,
8 mar: Sa wier as de Heare libbet, dy’t it sied
fen it hûs Israëls opfierd hat en dy’t it werom
helle hat út it lân fen it Noarden, en út al de
lânnen dêr’t Ik se hinnedreaun hie; en hja scille
wenje yn hjar eigen lân.
9 Oer de profeten. It herte brekt my yn myn
binnenst, alle biente bevet my, ik bin as in
dronken man, en as in man hwa’t de wyn nei de
holle set is, om ’e wille fen ’e Heare en om ’e
wille fen syn hillige wirden.
10 Hwent it lân sit ûnder de troubrekkers,
hwent it lân treuret fen wegen de flok, de
weiden fen’e woastenije fortoarje; hwent hjar
wannel is tsjoed en hjar macht
ûnrjuchtfeardich.
11 Hwent sawol de profeten as de preesters
binne skynhilligen; sels yn myn hûs fyn ik hjar
tsjoedens, sprekt de Heare.
12 Dêrom scille hja wannelje as op in glêdde
wei yn it tsjuster, hja scille dêrop útglide en
falle; hwent Ik scil in ûnheil oer hjar bringe it
jiers fen hjar bisiking, sprekt de Heare.
13 Wis, by de profeten fen Samaria haw Ik
oanstjitlike dingen sjoen: dy profetearren troch
Baäl en brochten myn folk Israël yn it forlied;
14 mar by de profeten fen Jeruzalem sjuch Ik
ôfgryslikheden: hja dogge oerhoer, en geane
mei ljeagen om, en sterkje de hannen fen ’e
kweadwaners, dat dy hjar net bikeare scille in
elk fen syn tsjoedens; hja binne My allegearre
wirden as Sodom, en syn ynwenners as
Gomorra.
15 Dêrom, sà seit de Heare der hearskaren fen
dy profeten: Sjuch, Ik scil hjar spizigje mei aelst
en hjarren bitter wetter jaen to drinken; hwent
fen Jeruzalems profeten is de skynhillichheit
útgien oer it hiele lân.
16 Sà seit de Heare der hearskaren: Harkje net
nei de wirden fen ’e profeten dy’t jimme
profetearje; hja bidwelmje jimme, hja sprekke
it gesicht fen hjar eigen hert, yn pleats fen út ’e
mûle des Heare.
17 Hja sizze aloan wer tsjin myn forachters: De
Heare hat spritsen, jimme scille frede hawwe;
en tsjin al dyjingen dy’t wannelje yn ’e

bihirding fen hjar hert, sizze hja: Oer jimme scil gjin ûnheil komme.
18 Hwent hwa hat stien yn ’e rie des Heare, dat er syn wird sjen en hearre mocht? Hwa hat syn wird forstien en heard?
19 Sjuch, in stoarm des Heare, grammoedichheit is útfearn, ja in twirjende stoarm; op ’e holle fen ’e goddeleazen scil er deltwjirje.
20 Des Heare grime scil hjar net ôfkeare, oant Er útfierd en oant Er forwirklike hawwe scil de foarnimmens fen syn hert; yn it lêstoan fen e’ dagen scille jimme dat klear bigripe.
21 Ik haw dy profeten net stjûrd, en dochs, dochs geane hja; Ik haw ta hjarren net spritsen, en dochs, dochs profetearje hja.
22 Mar as hja yn myn ried stien hiene, hja scoene myn folk myn wirden to hearren dien hawwe, en hja scoene hjar werombrocht hawwe fen hjar tsjoede wei en fen ’e tsjoedens fen hjar hanlingen.
23 Bin Ik in God fen neiby, sprekt de Heare, en net in God fen fierrens?
24 Scoe immen him forbergje kinne yn forbirgene hernen, dat Ik him net sjen scoe? sprekt de Heare; folje Ik de himel en de ierde net? sprekt de Heare.
25 Ik haw wol heard hwet de profeten sizze dy’t yn myn namme ljeagen profetearje, sizzende: Ik haw dreamd, ik haw dreamd.
26 Holang yette? Is soks den yn it hert fen ’e profeten dy’t de ljeagen profetearje, dy’t profeten binne fen hjar eigen, bidragend hert,
27 dy’t fen doel binne myn namme by [pag.722] myn folk yn it forjit to bringen troch de dreamen dy’t hja forhelje, in elk oan syn neiste, lyk as hjar foarâlden myn namme forgetten hawwe troch Baäl?
28 De profeet by hwa’t in dream is, lit dy in dream forhelje; en by hwa’t myn wird is, lit dy myn wird wierhaftich sprekke; hwet scil it strie by it nôt? sprekt de Heare.
29 Is myn wird gjin fjûr allyk? sprekt de Heare, en in hammer dy’t de rots to moarsel slacht?
30 Dêrom, sjuch, Ik scil dy profeten! sprekt de Heare, dy’t myn wirden stelle, in elk fen syn neiste.
31 Sjuch, Ik scil dy profeten! sprekt de Heare, dy’t hjar eigen wird fiere en sizze: Hy hat spritsen.
32 Sjuch, Ik scil dy profeten! dy’t falske dreamen profetearje, sprekt de Heare, en se forhelje, en myn folk forliede mei hjar ljeagens en mei hjar greate wirden, wylst Ik hjar net stjûrd en hjarren neat hjitten hie, en hja dit folk nearne nut ta binne, sprekt de Heare.
33 As den dit folk of in profeet of in preester dy freegje mei, sizzende: Hwet is de lêst des Heare? den scilstû tsjin hjar sizze: Jimme binne de lêst, en Ik scil jimme fen My smite, sprekt de Heare.
34 En de profeet of de preester of it folk dat seit: De lêst des Heare! — Ik scil bisiking oer dy man en oer syn hûs dwaen.
35 Sà scille jimme sizze, in elk tsjin syn neiste, en in elk tsjin syn broer: Hwet hat de Heare antwirde en hwet hat de Heare spritsen?
36 Mar de lêst des Heare scille jimme net mear yn oantinken bringe; hwent alle man scil syn eigen wird ta in lêst wêze: dat jimme fordraeije de wirden fen ’e libbene God, de Heare der hearskaren, ús God.
37 Sà scilstû sizze tsjin de profeet: Hwet hat de Heare dy antwirde en hwet hat de Heare spritsen?
38 Mar om’t jimme sizze: De lêst des Heare, dêrom, sà seit de Heare: Om’t jimme dat wird sizze: De lêst des Heare, alhowol’t Ik jimme de boade dien hie, sizzende: Jimme scille net sizze: De lêst des Heare,
39 dêrom, sjuch, wiswier, Ik scil jimme fen My nimme, en jimme, mei de stêd dy’t Ik jimme en jimme foarâlden jown haw, foar myn oantlit wei smite;
40 en Ik scil in ivige smaed op jimme lizze, en in ivige skande, dy’t net forgetten wirde scil.

HAEDSTIK 24.

1 De Heare joech my in gesicht en sjuch, dêr wierne twa koerren mei figen, delset foar de timpel des Heare, nei’t Nebukadnezar, de kening fen Babel, Jechonia, de soan fen Jojakim, de kening fen Juda, en de foarsten fen Juda, en de smidden en de slotmakkers fen Jeruzalem yn ballingskip fierd en hjar to Babel brocht hie.
2 De iene koer, dat wierne bêste figen, lyk as de ierripe plichtsje to wêzen; mar de oare koer,

dat wierne tige minne figen, to min om iten
to wirden.
3 En de Heare sei tsjin my: Hwet sjuchstû,
Jeremia? En ik sei: Figen; de goede figen
binne bêst, en de minne tige min, to min om
iten to wirden.
4 Do barde it wird des Heare ta my,
sizzende:
5 Sà seit de Heare, de God fen Israël: Lyk as
dy goede figen, sà scil Ik to'n goeden oansjen
de ballingen fen Juda, dy't Ik út dit plak nei
it lân fen 'e Chaldeërs stjûrd haw;
6 en Ik scil myn each oer hjar hâlde to'n
goeden, en Ik scil hjar weromhelje yn dit lân,
en Ik scil hjar bouwe en net ôfbrekke, en hjar
plantsje en net útroegje;
7 en Ik scil hjarren in hert jaen om My to
kennen dat ik de Heare bin; en hja scille My
ta in folk wêze en Ik scil hjarren ta in God
wêze, hwent hja scille hjar mei it hiele hert
ta My bikeare.
8 Mar lyk as de minne figen, to min om
iten to wirden, wsiwier, sa seit de Heare, sa
scil Ik meitsje Sedekia, de kening fen Juda,
en syn foarsten, en it oerbliuwsel fen
Jeruzalem, dy't yn dit lân oerbleaun binne,
en dy't wenje yn Egyptelân,
9 en Ik scil hjar oerjaen ta in ôfgriis to'n
kweaden, oan al de keninkriken fen 'e ierde,
ta in smaed en ta in sprekwird, ta in
spotslach en ta in flok op alle plakken dêr't
Ik hjar hinne driuwe scil; [pag. 723]
10 en Ik scil ûnder hjar stjûre it swird, de
honger en de pestsykte, oant hja fortard
wêze scille út it lân dat Ik hjarren en hjar
foarâlden jown hie.

HAEDSTIK 25.

1 It wird dat ta Jeremia bard is oer it hiele
folk fen Juda, yn it fjirde jier fen Jojakim, de
soan fen Josia, de kening fen Juda — dat wier
it earste jier fen Nebukadnezar, de kening
fen Babel —
2 it wird dat de profeet Jeremia spritsen
hat ta it hiele folk fen Juda en ta al de
ynwenners fen Jeruzalem, sizzende:
3 Fen it trettjinde jier fen Josia, de soan fen
Amon, de kening fen Juda, ôf oant hjoed de
dei ta — nou al trije en tweintich jier oanien
— is it wird des Heare ta my bard, en ik haw
ta jimme spritsen, fen moarns ier oant jouns
let, mar jimme hawwe net harke.
4 Ek hat de Heare ta jimme stjûrd al syn
tsjinstfeinten, de profeten, fen moarns ier oant
jouns let — mar jimme hawwe net harke noch
it ear der nei hâlden om to harkjen —
5 sizzende: Bikear jimme dochs in elk fen syn
tsjoede wei en fen 'e tsjoedens fen jimme
hanlingen, den scille jimme wenje yn it lân dat
de Heare jimme en jimme foarâlden jown hat,
fen ieu ta ieu;
6 en rin gjin oare goaden efternei, om dy to
tsjinjen en to oanbidden, en tergje My net mei
it wirk fen jimme hannen, dat Ik jimme gjin
kwea hoech to dwaen.
7 Mar jimme hawwe net nei My harke, sprekt
de Heare, dat jimme My wol tergje mochten
mei it wirk fen jimme hannen, ta jimme eigen
kwea.
8 Dêrom, sà seit de Heare der hearskaren:
Om't jimme myn wirden net heard hawwe,
9 sjuch, Ik scil de boade dwaen, en ûntbiede
al de slachten fen it Noarden, sprekt de Heare,
en Nebukadnezar, de kening fen Babel, myn
tsjinstfeint, en Ik scil se komme litte oer dit lân
en oer syn biwenners, en oer al de folken hjir
om hinne, en Ik scil se forbanne, en se stelle ta
in ôfgriis en ta in oanfluiting en ta ivige
forwoastingen.
10 En Ik scil út hjar formidden weinimme de
stim fen 'e blydskip en de stim fen 'e jubel, de
stim fen 'e breidgeman en de stim fen 'e breid,
it lûd fen 'e mounle en it ljocht fen 'e lampe.
11 En dit hiele lân scil wirde ta in púnfal, ta in
ôfgriis, en dizze folken scille de kening fen
Babel tsjinje sauntich jier.
12 Mar it scil barre hwennear't de sauntich jier
foltôge binne, den scil Ik oan 'e kening fen
Babel en oan dat folk, sprekt de Heare, hjar
ûngerjuchtichheit bisiikje, allyk as oan it lân fen
'e Chaldéërs, en Ik scil dat stelle ta ivige
wyldernissen.
13 En Ik scil oer dat lân komme litte al de
wirden dy't Ik dêroer spritsen haw, al hwet
biskreaun stiet yn dit boek, hwet Jeremia
profetearre hat oer al dy folken.
14 Hwent hja scille ek machtige folken en
greate keningen tsjinje moatte, en Ik scil
hjarren forjilde neffens hjar dwaen en neffens it
wirk fen hjar hannen.

15 Hwent sà hat de Heare, de God fen Israël,
tsjin my sein: Nim dizze tsjelk mei de wyn
fen ’e grammoedichheit út myn hân, en jow
him to drinken oan al de folken ta hwa’t Ik
dy stjûr,
16 dat hja drinke meije en waggelje en dûm
wirde, fen wegen it swird dat Ik ûnder hjar
stjûre scil.
17 En ik naem de tsjelk út ’e hân des Heare,
en ik liet al de folken drinke ta hwa’t de
Heare my stjûrd hie:
18 Jeruzalem en de stêdden fen Juda, en
hjar keningen en hjar foarsten, om dy to
stellen ta in púnfal, ta in ôfgriis, ta in
oanfluiting en ta in flok, lyk as it hjoed de dei
is;
19 Farao, de kening fen Egypte, en syn
tsjinstfeinten en syn foarsten en syn hiele
folk,
20 en al de bastere stammen, en al de
keningen fen it lân Us; en al de keningen fen
it lân fen ’e Filistinen en Askelon en Gaza en
Ekron en it oerbliuwsel fen Asdod;
21 Edom en Moäb en de bern fen Ammon;
22 en al de keningen fen Tyrus en al de
keningen fen Sidon, en de keningen fen ’e
eilannen oan ’e oare kant de sé;
23 Dedan en Tema en Bus, en allegearre
dy’t hjarsels de sliepen keal skeare;
24 en al de keningen fen Arabië, en al de
keningen fen ’e bastere stammen dy’t yn ’e
woastenije wenje; [pag. 724]
25 en al de keningen fen Simri, en al de
keningen fen Elam, en al de keningen fen
Medië;
26 en al de keningen fen it Noarden, dy
tichte by elkoarren en dy’t fier fen elkoarren
wenje; ja al de keninkriken fen ’e ierde dy’t
op ’e ierdboaijem binne. En de kening fen
Sesach scil nei hjarren drinke.
27 En dû scilst tsjin hjar sizze: Sà seit de
Heare der hearskaren, de God fen Israël:
Drink en wird dronken en jow oer, en fal der
hinne om net wer oerein to kommen, fen
wegen it swird dat Ik ûnder jimme stjûre scil.
28 En it scil barre as hja wegerje de tsjelk út
dyn hân to nimmen om to drinken, datstû
tsjin hjar sizze scilst: Sà seit de Heare der
hearskaren: Drinke scille jimme, drinke!
29 Hwent sjuch, by de stêd dêr’t myn
namme oer útroppen is bin Ik mei myn pleagen
bigoun, en jimme, scoene jimme den yn it
minste frij útgean? Jimme scille net frij útgean;
hwent Ik rop it swird oer al de biwenners fen ’e
ierde, sprekt de Heare der hearskaren.
30 En dû scilst hjarren al dizze wirden
profetearje, en dû scilst tsjin hjar sizze: De
Heare scil brinzgje út ’e hichte, en sjm lûd
útsette út ’e wenning fen syn hillichheit, Hy scil
fûleindich brinzgje oer syn lânsdouwe; Hy scil
al de biwenners fen ’e ierde jubeljend tasjonge
as dyjingen dy’t de druven traepje.
31 It scil weargalmje oan it ein fen it ierdryk ta,
hwent de Heare hat in pleit mei de folken, Hy
scil rjuchtdei hâlde oer alle flêsk; de
goddeleazen hat Er oerjown oan it swird, sprekt
de Heare.
32 Sà seit de Heare der hearskaren: Sjuch, in
ûnheil scil útgean fen folk ta folk, en in hirde
stoarm scil opstekke út ’e hernen fen it ierdryk.
33 En de forsleinen des Heare scille dy deis
lizze fen it iene ein fen ’e ierde ôf oan it oare ein
fen ’e ierde ta; hja scille net biklage noch
opnommen noch bigroeven wirde, ta dong oer
de ierdboaijem scille hja wêze.
34 Gûl, jimme hoeders, en tsjirmje, en rôlje
jimme yn ’e yeske, jimme lieders fen ’e keppel;
hwent de dagen dat jimme slachte wirde scille
binne kommen, en Ik scil jimme forstruije, dat
jimme stikken falle meije as kostber gerei.
35 Den scil der gjin taflecht wêze for de
hoeders, noch ûntkommen for de lieders fen ’e
keppel;
36 en der scil in lûd getsjirm opgean fen ’e
hoeders, en in gegûl fen ’e lieders fen ’e keppel,
om’t de Heare hjar weide forwoast hat,
37 en de lânsdouwen fen ’e frede der deadsk
hinne lizze, fen wegen de gleone
grammoedichheit des Heare.
38 Hy hat Him opjown út syn leger as in jonge
liuw; en hjar lân is in woastenije wirden fen
wegen de gleonens fen ’e fordrukker, ja fen
wegen de gleonens fen syn grammoedichheit.

HAEDSTIK 26.

1 Yn it bigjin fen ’e regearing fen Jojakim, de
soan fen Josia, de kening fen Juda, barde dit
wird fen ’e Heare, sizzende:
2 Sà seit de Heare: Stean yn it foarhôf fen it
hûs des Heare, en sprek ta al de stêdden fen

Juda, dy't komme om to oanbidden yn it hûs des Heare, al de wirden dy't Ik dy gebean haw ta hjarren to sprekken; lit der gjin wird by wei.
3 Misskien scille hja harkje en hjar bikeare, in elk fen syn tsjoede wei; den scil Ik birou hawwe fen it ûnheil dat Ik fen doel bin hjarren to dwaen om reden fen 'e tsjoedens fen hjar hanlingen.
4 Siz den tsjin hjar: Sà seit de Heare: Byhwennear't jimme net nei My harkje, om to wanneljen yn myn wet, dy't Ik foar jimme oantlit jown haw,
5 om to harkjen nei de wirden fen myn tsjinstfeinten, de profeten, dy't Ik ta jimme stjûr fen moarns ier oant jouns let, mar dy't jimme net oanhearre wolle,
6 den scil Ik dit hûs meitsje as Silo, en dizze stêd scil Ik stelle ta in flok for al de folken fen 'e ierde.
7 En de preesters en de profeten en al it folk hearden Jeremia dy wirden sprekken yn it hûs des Heare.
8 En it barde do't Jeremia útspritsen wier en alles sein hie hwet de Heare gebean hie ta it hiele folk to sprekken, dat de preesters en de profeten en al it folk him griepen, sizzende: Dû scilst de dea stjerre. [pag. 725]
9 Hwerom hastû profetearre yn de namme des Heare, sizzende: Dit hûs scil wirde as Silo, en dizze stêd scil forwoast wirde, dat der nimmen yn wenje mei? En al it folk legere tsjin Jeremia gear, yn it hûs des Heare.
10 Mar do't de foarsten fen Juda dy wirden hearden, gyngen hja op út it hûs fen 'e kening nei it hûs des Heare, en hja joegen hjar nei sitten by de doar fen 'e nije poarte des Heare.
11 Do sprieken de preesters en de profeten ta de foarsten en ta al it folk, sizzende: Dizze man is de dea skildich, hwent hy hat profetearre tsjin dizze stêd, lyk as jimsels mei jimme eigen earen heard hawwe.
12 Mar Jeremia spriek ta al de foarsten en ta al it folk, sizzende: De Heare hat my stjûrd om tsjin dit hûs en tsjin dizze stêd to profetearjen al de wirden dy't jimme heard hawwe.
13 Nou den, meitsje jimme wegen en jimme hanlingen goed, en harkje nei de stim fen 'e Heare, jimme God; den scil de Heare birou hawwe fen it ûnheil dat Er tsjin jimme spritsen hat.
14 Mar ik, sjuch, ik bin yn jimme hân; doch my lyk as it goed en lyk as it rjucht is yn jimme eagen.
15 Mar wit wol dat, as jimme my deadzje, jimme ûnskildich bloed bringe scille oer jimsels en oer dizze stêd en oer hjar ynwenners; hwent wiswier, de Heare hat my ta jimme stjûrd om al dy wirden to sprekken foar jimme earen.
16 Do seine de foarsten en al it folk tsjin de preesters en tsjin de profeten: Dizze man is de dea net skildich, hwent hy hat ta ús spritsen yn de namme fen 'e Heare, ús God.
17 Ek stiene der mannen op fen 'e âldsten fen it lân, en sprieken ta de hiele gemeinte fen it folk, sizzende:
18 Micha, de Morastyt, hat yn 'e dagen fen Hiskia, de kening fen Juda, profetearre en ta it folk fen Juda spritsen, sizzende: Sà seit de Heare der hearskaren: Sion scil ploege wirde as in kamp lân, en Jeruzalem scil ta púnfallen wirde, en dizze timpelberch ta hichten fen in wâld.
19 Hawwe Hiskia, de kening fen Juda, en hiele Juda him altomets deade? Hat er de Heare net freze en it oantlit des Heare socht, en hat de Heare do gjin birou hawn fen it ûnheil dat Er tsjin hjar spritsen hie? Dat wy dogge in great kwea tsjin ús eigen sielen.
20 En der wier noch in man dy't profetearre yn de namme des Heare: Uria, de soan fen Semaja, fen Kirjath Jeärim; dy profetearre tsjin dizze stêd en tsjin dit lân, neffens al de wirden fen Jeremia.
21 Mar do't de kening Jojakim en al syn machtigen en al de foarsten syn wirden hearden, socht de kening him to deadzjen. Do't Uria dat hearde, eange er en flechte, en kaem yn Egypte.
22 Do stjûrde de kening Jojakim mannen nei Egypte: Elnathan, de soan fen Achbor, en folk mei him, nei Egypte.
23 Dy hellen Uria út Egypte werom, en brochten him ta de kening Jojakim, en hy sloech him mei it swird, en smiet syn dead lichem yn 'e grêven fen it sljuchte folk.
24 Mar de hân fen Ahikam, de soan fen Safan, wier mei Jeremia, dat hja him net oerjoegen yn

’e hân fen it folk om him to deadzjen.

HAEDSTIK 27.

1 Yn it bigjin fen ’e regearing fen Jojakim,
de soan fen Josia, de kening fen Juda, barde
dit wird fen ’e Heare ta Jeremia, sizzende:
2 Sà hat de Heare tsjin my sein: Meitsje dy
bânnen en jokken, en doch dy om de nekke;
3 en stjûr se oan ’e kening fen Edom, en
oan ’e kening fen Moäb, en oan ’e kening fen
’e bern fen Ammon, en oan ’e kening fen
Tyrus, en oan ’e kening fen Sidon, troch de
hân fen ’e boaden dy to Jeruzalem kommen
binne ta Sedekia, de kening fen Juda;
4 en gebied hjarren tsjin hjar hearen to
sizzen: Sà seit de Heare der hearskaren, de
God fen Israël: Sà scille jimme tsjin jimme
hearen sizze:
5 Ik bin it dy’t de ierde, de minske en it fé
dat op ’e ierdboaijem is, makke haw troch
myn greate krêft en troch myn útstitsen
earm, en Ik jow se oan hwa’t it rjucht is yn
myn eagen.
6 Nou den, Ik haw al dizze lannen jown yn
’e hân fen Nebukadnezar, de [pag. 726] kening
fen Babel, myn tsjinstfeint; ja, ek it wylde
djierte fen it fjild haw Ik him jown om him to
tsjinjen.
7 En alle folken scille him en syn soan en
syn soans soan tsjinje, oant ek for syn lân de
tiid kommen is, dat machtige folken en
greate keningen hjar fen him tsjinje litte
scille.
8 En it scil sa komme: it folk en it
keninkryk dat him, Nebukadnezar, de
kening fen Babel, net tsjinje scil, en dat syn
nekke net jaen scil ûnder it jok fen ’e kening
fen Babel, oer dat folk, sprekt de Heare, scil
Ik bisiking dwaen mei it swird en mei de
honger en mei de pestsykte, oant Ik se
fordylge haw troch syn hân.
9 Jimme den, harkje net nei jimme
profeten, en nei jimme wiersizzers, en nei
jimme dreamers, en nei jimme wytgers, en
nei jimme tsjoenders, dy ta jimme sprekke,
sizzende: Jimme scille de kening fen Babel
net tsjinje.
10 Hwent hja profetearje jimme ljeagen, dat
hja jimme fier bûten jimme lân bringe meije,
en dat Ik jimme fordriuwe en omkomme
litte mei.
11 Mar it folk dat syn nekke ûnder it jok fen ’e
kening fen Babel jowt en him tsjinnet, dat scil
Ik yn syn lân litte, sprekt de Heare, en hja scille
it bouwe en dêryn wenje.
12 Dêrnei spriek ik ta Sedekia, de kening fen
Juda, neffens al dy wirden, sizzende: Jow jimme
nekken ûnder it jok fen ’e kening fen Babel, en
tsjinje him en syn folk, den scille jimme libje.
13 Hwerfor scoene jimme, jo sawol as jins folk,
stjerre troch it swird, troch de honger en troch
de pestsykte, lyk as de Heare oankindige hat oer
it folk dat de kening fen Babel net tsjinje scil?
14 Harkje den net nei de wirden fen ’e profeten
dy ta jimme sprekke, sizzende: Jimme scille de
kening fen Babel net tsjinje; hwent hja
profetearje jimme ljeagen.
15 Hwent Ik haw hjar net stjûrd, sprekt de
Heare, en hja profetearje falsk yn myn namme,
dat Ik jimme fordriuwe mei en jimme
omkomme meije, jimsels en de profeten dy’t
jimme profetearje.
16 Ek spriek ik ta de preesters en ta it hiele folk,
sizzende: Sà seit de Heare: Harkje net nei de
wirden fen ’e profeten dy’t jimme profetearje
en sizze: Sjuch, it gerei fen it hûs des Heare scil
mei koarten út Babel werombrocht wirde;
hwent hja profetearje jimme ljeagen.
17 Harkje net nei hjarren, tsjinje de kening fen
Babel, den scille jimme libje; hwerfor scoe dizze
stêd in púnfal wirde?
18 Mar as hja profeten binne en as it wird des
Heare by hjarren is, lit hjar de Heare der
hearskaren den ynmoedich bidde, dat it gerei
dat yette oer is yn it hûs des Heare en yn it hûs
fen ’e kening fen Juda en to Jeruzalem, dochs
net nei Babel gean mei.
19 Hwent sà seit de Heare der hearskaren fen ’e
pylders en fen ’e sé en fen ’e ûnderstellen en fen
it oare gerei, dat yette yn dizze stêd oer is,
20 dat Nebukadnezar, de kening fen Babel, net
meinommen hat, do’t er Jechonia, de soan fen
Jojakim, de kening fen Juda, as balling fen
Jeruzalem nei Babel fierde, mei al de ealljue fen
Juda en Jeruzalem;
21 ja, sà seit de Heare der hearskaren, de God
fen Israël, fen it gerei dat yn it hûs des Heare en
yn it hûs fen ’e kening fen Juda en to Jeruzalem
yette oer is:
22 Nei Babel scil it brocht wirde, en dêr scil it

bliuwe oant de dei ta dat Ik der nei omsjuch, sprekt de Heare, en it ophelje, en it werombring op dit sté.

HAEDSTIK 28.

1 En itselde jiers, yn it bigjin fen ’e regearing fen Sedekia, de kening fen Juda, yn it fjirde jier, yn ’e fyfte moanne, barde it dat Hananja, de soan fen Assur, de profeet dy’t fen Gibeon wier, ta my spriek yn it hûs des Heare, foar de eagen fen ’e preesters en fen it hiele folk, sizzende:
2 Sà sprekt de Heare der hearskaren, de God fen Israël, sizzende: Ik haw it jok fen ’e kening fen Babel forbritsen,
3 Ear’t der twa jier hielendal om is, scil Ik op dit sté werombringe al it gerei fen it hûs des Heare dat Nebukadnezar, de kening fen Babel, fen dit sté meinommen en nei Babel brocht hat.
4 Ek scil ik Jechonia, de soan fen Jojakim, de kening fen Juda, en alle ballingen fen Juda dy’t nei Babel rekke binne, op [pag. 727] dit sté werombringe, sprekt de Heare; hwent Ik scil it jok fen ’e kening fen Babel forbrekke.
5 Do spriek de profeet Jeremia ta de profeet Hananja, foar de eagen fen ’e preesters en foar de eagen fen it hiele folk, fen allegearre dy’t yn it hûs des Heare stiene,
6 en de profeet Jeremia sei: Amen, mei de Heare sa dwaen, mei de Heare bifêstigje de wirden dy’t jo profetearre hawwe, dat Er it gerei fen it hûs des Heare en al de ballingen fen Babel werombringe scil op dit sté.
7 Mar hear dit wird dochs, dat ik sprek foar jou earen en foar de earen fen it hiele folk:
8 De profeten dy’t foar my en foar jo fen âlde tiden ôf west hawwe, hawwe tsjin forskate lannen en tsjin greate keninkriken profetearre fen oarloch en fen ûnheil en fen pestsykte;
9 de profeet dy’t profetearret fen frede, as it wird fen dy profeet neikomt, den scil dy profeet bikend stean as yn wierheit stjûrd fen ’e Heare.
10 Do naem de profeet Hananja de profeet Jeremia it jok fen de nekke, en hy forbriek it.
11 En Hananja spriek foar de eagen fen it hiele folk, sizzende: Sà seit de Heare: Sà scil Ik forbrekke it jok fen Nebukadnezar, de kening fen Babel, ear’t der twa jier hielendal om is; Ik scil it forbrekke fen de nekke fen alle folken. En de profeet Jeremia gyng syn wegen.
12 Mar it wird des Heare barde ta Jeremia, nei’t de profeet Hananja it jok fen de nekke fen ’e profeet Jeremia forbritsen hie, en it sei:
13 Gean hinne en sprek ta Hananja, sizzende: Sà seit de Heare: Houten jokken hastû forbritsen; nou scilstû yn it plak dêrfen izeren jokken meitsje.
14 Hwent sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: Ik haw al dizze folken in izeren jok om de nekke dien, om Nebukadnezar, de kening fen Babel, to tsjinjen, en hja scille him tsjinje; ja, ek it wylde djierte fen it fjild haw Ik him jown.
15 En de profeet Jeremia sei tsjin de profeet Hananja: Harkje dochs, Hananja! de Heare hat dy net stjûrd, mar dû hast makke dat dit folk op ljeagen bitrout.
16 Dêrom, sà seit de Heare: Sjuch, Ik scil dy foartsmite fen ’e ierdboaijem, fen ‘t jier yette scilstû stjerre; hwent dû hast de ôffal forkindige fen ’e Heare.
17 En de profeet Hananja stoar datselde jiers, yn ’e saunde moanne.

HAEDSTIK 29.

1 En dit binne de wirden fen it brief dat de profeet Jeremia stjûrd hat fen Jeruzalem oan ’e oare âldsten dy’t foartfierd wierne yn ballingskip, en oan ’e preesters, en oan ’e profeten, en oan al it folk dat Nebukadnezar yn ballingskip fierd hie fen Jeruzalem nei Babel,
2 nei de úttocht fen ’e kening Jechonia en de keninginnemem, en de hoftsjinners, de foarsten fen Juda en Jeruzalem, en de smidden en slotmakkers út Jeruzalem,
3 dat er stjûrde troch de hân fen Elasa, de soan fen Safan, en Gemarja, de soan fen Hilkia, dy’t Sedekia, de kening fen Juda,nei Babel stjûrd hie ta Nebukadnezar, de kening fen Babel, en dêr’t dit yn stie:
4 Sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël, tsjin al de ballingen, dy’t Iksels yn ballingskip fierd haw fen Jeruzalem nei Babel:
5 Bou huzen en wenje dêryn, en plantsje hôven en yt de frucht dêrfen.
6 Nim frouljue en win soannen en dochters, en nim frouljue for jimme soannen, en jow

jimme dochters oan mânljue, dat hja
soannen en dochters bernje meije, en wird
dêr formannichfâldige en wird net
minmachtiger.
7 En siikje de frede fen ’e stêd dêr’t Ik
jimme hinnefierd haw yn ballingskip, en bid
for hjar ta de Heare; hwent yn hjar frede
scille jimme frede hawwe.
8 Hwent sà seit de Heare der hearskaren,
de God fen Israël: Lit jimme profeten en
jimme wiersizzers dy’t yn jimme formidden
binne, jimme net bidrage, en harkje net nei
jimme dreamers, dy’t jimme dreame litte;
9 hwent hja profetearje jimme falsk yn
myn namme, Ik haw hjar net stjûrd, sprekt
de Heare.
10 Hwent sà seit de Heare: Hwennear’t de
sauntich jier fen Babel earst ris fol [pag. 728]
binne, den scil Ik jimme bisiikje, en Ik scil
myn goed wird oer jimme komme litte,
jimme werombringend op dit plak.
11 Hwent Ik wit it bitinken dat Ik oer jimme
tink, sprekt de Heare, in bitinken fen frede
en net fen kwea, dat Ik jimme takomst en
hope jaen scil.
12 Den scille jimme My oanroppe en
hinnegean en ta My bidde, en Ik scil jimme
forhearre;
13 en jimme scille My siikje en fine, as
jimme nei My freegje mei jimme hiele hert;
14 ja, Ik scil fen jimme foun wirde, sprekt de
Heare, en Ik scil jimme lot keare, en jimme
forgearje út al de folken en fen al de plakken
dêr’t Ik jimme hinnedreaun haw, sprekt de
Heare, en Ik scil jimme werombringe op it
plak dêr’t Ik jimme weifierd haw yn
ballingskip.
15 As jimme sizze: De Heare hat ús profeten
biskikt to Babel,
16 ja, den hat de Heare dit to sizzen fen ’e
kening dy’t op ’e troan fen David sit, en fen
al it folk dat yn dizze stêd wennet, jimme
broerren dy’t net mei jimme yn ballingskip
rekke binne:
17 Sà seit de Heare der hearskaren: Sjuch, Ik
scil it swird, de honger en de pestsykte ûnder
hjar stjûre, en Ik scil se meitsje as bidoarne
figen dy to min binne om iten to wirden;
18 en Ik scil se efterneisette mei it swird,
mei de honger en mei de pestsykte, en Ik scil
se oerjaen ta in ôfgriis oan al de keninkriken fen
’e ierde, ta in flok en ta in skrik en ta in
oanfluiting en ta in hún ûnder al de folken dêr’t
Ik se hinnedreaun haw,
19 om’t hja net harke hawwe nei myn wirden,
sprekt de Heare, do’t Ik myn tsjinstfeinten, de
profeten, ta hjarren stjûrde, fen moarns ier oant
jouns let, mar jimme hawwe net harke, sprekt
de Heare.
20 Harkje dochs nei it wird des Heare, jimme
allegearre dy’t Ik as balling fen Jeruzalem nei
Babel stjûrd haw.
21 Sà seit de Heare der hearskaren, de God fen
Israël, fen Achab, de soan fen Kolaja, en fen
Sedekia, de soan fen Maäseja, dy’t jimme yn
myn namme ljeagen profetearje: Sjuch, ik scil
hjar jaen yn ’e hân fen Nebukadnezar, de
kening fen Babel, en dy scil hjar foar jimme
eagen slaen.
22 En fen hjarren scil in flok yn ’e wanling
komme by al de ballingen fen Juda dy to Babel
binne, in sprekwird: De Heare mei dy dwaen as
Sedekia en as Achab, dy’t de kening fen Babel
roastere hat boppe it fjûr!
23 om’t hja dwaesheit diene yn Israël en
oerhoer bidreauwen mei de frouljue fen hjar
neisten, en ljeagentael sprieken yn myn
namme, hwet Ik hjarren net gebean hie; en
Iksels wit it en bin tsjûge, sprekt de Heare.
24 En ta Semaja, de Nehelamyt, scilstû
sprekke, en sizze:
25 Sà sprekt de Heare der hearskaren, de God
fen Israël, sizzende: Omdatstû yn dyn eigen
namme brieven stjûrd hast oan al it folk dat to
Jeruzalem wennet, en oan Sefanja, de soan fen
Maäseja, de preester, en oan al de preesters,
sizzende:
26 De Heare hat dy ta preester steld yn pleats
fen ’e preester Jojada, dat der opsjenners wêze
mochten yn it hûs des Heare oer alle man dy’t
dwylsinnich is en him for profeet útjowt, om
sa’n ien yn ’e stôk en yn it halsizer to setten;
27 nou den, hwerom hastû Jeremia, de
Anathothyt, net waernommen, dy’t him to
jimmes for profeet útjowt?
28 hwent dy hat ús hjir to Babel ommers de
boade dien, sizzende: It scil lang dûrje, bou
huzen en wenje dêryn, en plantsje hôven en yt
de frucht dêrfen.
29 En Sefanja, de preester, hie de profeet

Jeremia dat brief to foaren lêzen.
30 Dêrom barde it wird des Heare ta
Jeremia, sizzende:
31 Doch al de ballingen de boade, en siz: Sà
seit de Heare fen Semaja, de Nehelamyt:
Om't Semaja jimme profetearre hat, sûnder
dat Ik him stjûrd hie, en makke hat dat
jimme op ljeagen bitrouwe,
32 dêrom, sà seit de Heare: Sjuch, Ik scil
bisiking dwaen oer Semaja, de Nehelamyt,
en oer syn sied; hy scil gjinien hawwe dy't
wennet yn it formidden fen dit folk, en hy
scil it goede net sjen dat Ik oan myn folk
dwaen scil, sprekt de Heare, hwent hy hat de
ôffal forkindige fen 'e Heare. [pag. 729]

HAEDSTIK 30.

1 It wird dat ta Jeremia bard is fen 'e Heare,
sizzende:
2 Sà sprekt de Heare, de God fen Israël, en
sà seit Er: Skriuw al de wirden dy't Ik ta dy
spritsen haw op yn in boek.
3 Hwent sjuch, de dagen komme, sprekt de
Heare, dat Ik it lot fen myn folk Israël en
Juda keare scil, seit de Heare, en Ik scil hjar
werombringe yn it lân dat Ik hjar foarâlden
jown haw, en hja scille it erflik bisitte.
4 En dit binne de wirden dy't de Heare
spritsen hat oer Israël en oer Juda:
5 Ja, sà seit de Heare: Wy hearre in lûd fen
forheardens, it is allegearre eangstme yn sté
fen frede.
6 Freegje dochs, en sjuch oft in
manminske bernet. Hwerom sjuch Ik alle
mânljue den mei de hannen op 'e heupen,
lyk as in bernjende frou, en is alle oantlit sa
ynwyt wirden?
7 O wé, hwent dy dei is sa great dat er syn
gelikens net hawn hat, en it is in tiid fen
binearing for Jakob; mar hy scil dêrút forlost
wirde.
8 Hwent dy deis scil it barre, sprekt de
Heare der hearskaren, dat Ik dy syn jok fen
de nekke brekke en dyn bannen stikken
skoerre scil, en frjemden scille hjar net mear
fen him tsjinje litte.
9 Mar hja scille de Heare, hjar God, tsjinje,
en hjar kening David, dy't Ik hjarren
opkomme litte scil.
10 Dû den, eangje net, o Jakob, myn
tsjinstfeint! sprekt de Heare, en wêz net
forheard, o Israël! hwent sjuch, Ik scil dy
forlosse út fiere oarden, en dyn sied út it lân fen
hjar ballingskip, en Jakob scil weromkomme en
stil en feilich wenje, en der scil gjinien wêze dy't
him ûntstjûrget.
11 Hwent Ik bin mei dy, sprekt de Heare, om
dy to forlossen, hwent Ik scil in ein meitsje mei
al de heidenen dêr't Ik dy ûnder forsille haw;
mar mei dy scil Ik gjin ein meitsje, alhowol't Ik
dy kastije scil neffens rjucht, en dy net
hielendal frij útgean litte scil.
12 Hwent sà seit de Heare: Dyn breuk is
deadlik, dyn pleach is pynlik;
13 der is gjinien dy't dyn saek bipleitet, for de
swolm hastû gjin plasters.
14 Al dyn minners hawwe dy forgetten, hja
freegje net nei dy; hwent Ik haw dy slein lyk as
in fijân slacht, mei wrede kastijing, om 'e
greatens fen dyn ûngerjuchtichheit, de
formannichfâldiging fen dyn sûnden.
15 Hwet bikrytstû oer dyn breuk, dyn deadlike
smert? Om 'e greatens fen dyn
ûngerjuchtichheit, de formannichfâldiging fen
dyn sûnden, haw Ik dy sokke dingen dien.
16 Dêrom, allegearre dy't dy fortarre scille
fortard wirde, en al dyn tsjinstanners scille
meiïnoar yn 'e ballingskip gean; en dy't dy
birôvje scille birôve wirde, en allegearre dy't dy
plonderje scil Ik oerjaen ta plondering.
17 Hwent Ik scil dy wer soun meitsje en dy
genêze fen dyn pleagen, sprekt de Heare, om't
hja dy neamd hawwe de forskoveling. Dat is
Sion, nimmen freget nei hjar.
18 Sà seit de Heare: Sjuch, Ik scil it lot fen
Jakobs tinten keare en My erbarmje oer syn
wenningen; en de stêd scil wer opboud wirde
op hjar púnfal, en it paleis scil stean op syn
rjuchtlik sté.
19 En dêr scil in tankliet út opriizje en de stim
fen 'e spylders; en Ik scil se formannichfâldigje
en hja scille net minmachtich wirde, en Ik scil
se forhearlikje en hja scille net forachte wirde.
20 En syn soannen scille wêze as alearen, en
syn gemeinte scil bifêstige wirde foar myn
oantlit, en Ik scil bisiking dwaen oer al syn
fordrukkers.
21 En hy scil syn eigenberne foarst hawwe, en
syn hearsker scil foartkomme út syn formidden,
en Ik scil him tichterby komme litte, dat er ta

My komme mei; hwent hwa is it dy’t it hert
deroan weaget om My binei to kommen?
sprekt de Heare.
22 En jimme scille My ta in folk wêze, en Ik
scil jimme ta in God wêze.
23 Sjuch, in stoarm des Heare,
grammoedichheit is útfearn, in gearbaljende
twjirjende stoarm; op ’e holle fen ’e
goddeleazen scil er deltwjirje.
24 De gleonens fen ’e grime des Heare scil
hjar net ôfkeare, oant Er útfierd en oant Er
forwirklike hawwe mei de foarnimmens fen
syn hert; yn it lêstoan fen ’e dagen scille
jimme dat bigripe. [pag. 730]

HAEDSTIK 31.

1 Yn dyselde tiid, sprekt de Heare, scil Ik al
de slachten fen Israël ta in God wêze, en hja
scille My ta in folk wêze.
2 Sà seit de Heare: It folk fen dyjingen dy’t
ûntkommen binne oan it swird hat genede
foun yn ’e woastenije: Israël, optsjende nei
syn rêst.
3 Fen fierren is de Heare my tofoaren
kommen. Ja, Ik haw dy ljeafhawn mei in
ivige ljeafde, dêrom haw Ik dy litsen mei
goedginstichheit.
4 Op ’e nij scil Ik dy bouwe, en dû scilst
boud wirde, o jongfaem fen Israël; op ’e nij
scilst dy forsiere mei dyn rinkelbommen, en
úttsjen yn ’e raeidouns fen ’e spyljenden;
5 op ’e nij scilstû wyngerts plantsje op ’e
bergen fen Samaria, de planters scille
plantsje en de frucht genietsje.
6 Hwent de dei is kommende dat de
hoeders op it berchtme fen Efraïm roppe
scille: Meitsje jimme ré en lit ús optsjen nei
Sion, ta de Heare, ús God.
7 Hwent sà seit de Heare: Jubelje fen
blydskip oer Jakob en jûchje oan it haed fen
’e folken; lit it hearre, loovje, en siz: O Heare!
bihâld jins folk, de oerbleaunen fen Israël.
8 Sjuch, Ik scil hjar opfiere út it lân fen it
Noarden, en hjar forsamlje út ’e hernen fen
’e ierde; blinen en lammen, swieren en
bernjenden, fen alles scil der middenmank
wêze; in greate gemeinte, scille hja hjirhinne
weromkomme.
9 Hja scille komme mei geskriem, mar mei
fortreastingen scil Ik se liede; Ik scil se
bringe by de wetterstreamen, in sljuchte wei
bylâns dêr’t hja net stroffelje; hwent Ik bin
Israël ta in Heit, en Efraïm is myn earstberne.
10 Hear it wird des Heare, jimme heidenen, en
forkindigje it de eilannen dy’t om fierrens
binne, en siz: Hy dy’t Israël forsille hat, scil him
wer forsamlje, en op him passe as in hoeder op
syn keppel.
11 Hwent de Heare hat Jakob loskocht, en Hy
hat him forlost út ’e hân fen dyjinge dy’t sterker
wier as hy.
12 Sa scille hja komme, en jubelje op ’e hichte
fen Sion, en nei it goed des Heare tastreame:
nei it nôt en nei it druvesop en nei de oalje, en
nei de jonge skiep en it hoarnfé; en hjar siel scil
wêze as in wiethâlden hôf, en hja scille nea wer
forkwine.
13 Den scil de jongfaem hjar forbliidzje yn ’e
raeidouns, en allyksa al de jongfeinten en de
âlde ljue; hwent Ik scil hjar rou foroarje yn
blydskip, en hjar treaste, en hjar forbliidzje nei
hjar drôfenis.
14 En Ik scil de siel fen ’e preesters forkwikke
mei moarch, en myn folk scil sêdde wirde mei
myn goed, sprekt de Heare.
15 Sà seit de Heare: Der is in stimme heard to
Rama, in klachte, in tige bitter geskriem: Rachel
skriemt om hjar bern, hja wegeret hjar treaste
to litten om hjar bern, hwent hja binne net
mear.
16 Sà seit de Heare: Bitwing dyn stim fen
geskriem en dyn eagen fen triennen; hwent der
is lean for dyn arbeid, sprekt de Heare, en hja
scille út it lân fen ’e fijân weromkomme.
17 En der is hope for dyn neikommelingen,
sprekt de Heare, en de bern scille
weromkomme yn hjar gerjuchtichheit.
18 Ik haw Efraïm wol kleijen heard: Jo hawwe
my tuchtige en ik bin tuchtige wirden as in
ûnbileard keal. Bikear my, den scil ik my
bikeare litte; hwent Jo binne de Heare, myn
God.
19 Ja, nei’t ik bikeard wier haw ik birou hawn,
en nei’t ik oan mysels ûntditsen wier haw ik my
op ’e heup slein; ik bin biskamme en read fen
skamte wirden, hwent ik moat drage de smaed
fen myn jonkheit.
20 Is Efraïm My net in djûre soan, is it myn
ljeavlingsbern net? Hwent al ho faek Ik him ek
drige haw, dochs moat Ik altyd oan him tinke;

dêrom rommelet myn yngewant oer him, Ik scil My wis oer him erbarmje, sprekt de Heare.
21 Rjuchtsje dy mylpeallen op, set dy paedwizers, tink mei sin om 'e hearrewei, de wei dystû wannele hast; kom werom, o jongfaem fen Israël, kom werom yn dyn stêdden hjirre.
22 Holang scilstû weibliuwe, dû ôfkearige dochter? Hwent de Heare hat hwet nijs op 'e ierde skepen: de frou scil de man omfetsje.
23 Sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: Dit wird scille hja noch-[pag. 731]-ris sizze yn it lân fen Juda en yn syn stêdden, hwennear't Ik hjar lot keard haw: Mei de Heare dy seingje, o wenning fen gerjuchtichheit, o berch fen hillichheit.
24 En Juda en al syn stêdden scille dêr meiïnoar wenje, de bouboeren en dy't omtsjugge mei de keppels.
25 Hwent Ik forkwik de ôfmêdde siel, en Ik folje alle kwinende siel.
26 Dêrnei waerd ik wekker en seach om my hinne, en de sliep hie my swiet west.
27 Sjuch, de dagen komme, sprekt de Heare, dat Ik it hûs fen Israël en it hûs fen Juda siedzje scil mei sied fen minsken en sied fen fé.
28 En it scil barre allyk as Ik oer hjar wekke haw om út to roegjen en ôf to brekken en to fordylgjen en to fordjerren en ûnheil oan to dwaen, allyksa scil Ik oer hjar weitsje om to bouwen en to plantsjen, sprekt de Heare.
29 Yn dy dagen scille hja net mear sizze: De heiten hawwe ûnripe druven iten, en de tosken fen 'e bern binne eang wirden.
30 Mar in elk scil stjerre om syn eigen ûngerjuchtichheit; in ider minske dy't ûnripe druven yt, syn eigen tosken scille eang wirde.
31 Sjuch, de dagen komme, sprekt de Heare, dat Ik mei it hûs fen Israël en mei it hûs fen Juda in nij forboun meitsje scil:
32 net lyk as it forboun wier dat Ik mei hjar foarâlden makke haw de deis do't Ik hjar by de hân naem om hjar út Egyptelân to fieren, hokker forboun mei My hja forbritsen hawwe, alhowol't Ik hjar hear wier, sprekt de Heare.
33 Mar dit is it forboun dat Ik nei dy dagen mei it hûs fen Israël meitsje scil, sprekt de Heare: Ik scil myn wet yn hjar binnenst jaen en dy yn hjar hert skriuwe, en Ik scil hjarren ta in God wêze, en hja scille My ta in folk wêze.
34 En hja scille net mear elkenien syn neiste en elkenien syn broer leare, sizzende: Ken de Heare; hwent hja scille My allegearre kenne, fen hjar lytste ôf oant hjar greatste ta, sprekt de Heare; hwent Ik scil hjar ûngerjuchtichheit forjaen en oan hjar sûnde net mear tinke.
35 Sà seit de Heare, dy't de sinne jowt ta in ljocht oer dei, de ynsettingen fen 'e moanne en fen 'e stjerren ta in ljocht by nacht, dy't de sé yn ûnstjûr bringt dat hjar weagen brûzje, Heare der hearskaren is syn namme:
36 Byhwennear't dy ynsettingen fen myn oantlit wike mochten, sprekt de Heare, den scil ek it sied fen Israël ophâlde in folk to wêzen foar myn oantlit, al de dagen.
37 Sà seit de Heare: Byhwennear't de himelen yn 'e hichte metten en de grounfêsten fen 'e ierde dêrûnder groune wirde kinne, den scil Ik ek it hiele sied fen Israël forwerpe om alles hwet hja dien hawwe, sprekt de Heare.
38 Sjuch, de dagen komme, sprekt de Heare, dat dizze stêd de Heare wer opboud wirde scil, fen 'e toer Hananeël ôf oan 'e Hoekpoarte ta;
39 en de line scil fierder rjuchtút op 'e hichte Gareb oanrinne, en ombûge nei Goä ta.
40 En de hiele delling fen 'e deade lichemen en fen 'e yeske, en al de fjilden oan 'e beek Kidron ta, oant by de hoeke fen 'e Hynstepoarte op it Easten, hja scille hillige wêze oan 'e Heare; dêr scil neat mear fornield noch ôfbritsen wirde yn ivichheit.

## HAEDSTIK 32.

1 It wird dat ta Jeremia bard is fen 'e Heare, yn it tsjiende jier fen Sedekia, de kening fen Juda; dat wier it achttjinde jier fen Nebukadnezar.
2 Dodestiids laei it leger fen 'e kening fen Babel om Jeruzalem, en de profeet Jeremia siet opsletten yn it foarhôf fen biwar, dat yn it hûs fen 'e kening fen Juda is.
3 Hwent Sedekia, de kening fen Juda, hie him opsletten, sizzende: Hwerom profetearrestû en seist: Sà seit de Heare: Sjuch, Ik scil dizze stêd yn 'e hân fen 'e kening fen Babel jaen, en hy scil se ynnimme,

4 en Sedekia, de kening fen Juda, scil fen ’e hân fen ’e Chaldeërs net ûntkomme, mar wis oerlevere wirde yn ’e hân fen ’e kening fen Babel, en hy scil fen mûle ta mûle mei him sprekke en each yn each scil er him sjen, [pag. 732]

5 en hy scil Sedekia nei Babel bringe, en dêr scil er bliuwe oant Ik him bisiikje, sprekt de Heare; al stride jimme noch sa tsjin de Chaldeërs, jimme scille it lok dochs net meihawwe.

6 En Jeremia sei: It wird des Heare is ta my bard, sizzende:

7 Sjuch, Hanameël, de soan fen Sallum, dyn omke, scil ta dy komme en sizze: Keapje dû it stik lân fen mines dat by Anathoth leit, hwent dû hast it rjucht fen lossing om it to keapjen.

8 En Hanameël, myn neef, kaem neffens it wird des Heare ta my yn it foarhôf fen biwar, en hy sei tsjin my: Keapje it stik lân fen mines dochs dat by Anathoth yn it lân fen Benjamin leit; hwent dû hast it erfrjucht en dû hast de lossing, keapje dû it. Do wist ik dat it des Heare wird wier.

9 Dêrom kocht ik fen Hanameël, myn neef, it stik lân dat by Anathoth leit; en ik woech him it jild ta, sauntjin sikkel silver.

10 En ik ûnderteikene de brief en forsegele him, en ik naem der tsjûgen by, en woech it jild op skealjens.

11 En ik naem de keapbrief, dy’t forsegele wier neffens it foarskrift en de ynsettingen, en de iepen brief,

12 en ik joech de keapbrief oan Baruch, de soan fen Neria, de soan fen Machséja, foar de eagen fen Hanameël, myn neef, en foar de eagen fen ’e tsjûgen dy’t de keapbrief ûnderteikene hiene,foar de eagen fen al de Joaden dy’t yn it foarhôf fen biwar sieten.

13 En ik gebea Baruch foar hjar eagen, sizzende:

14 Sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: Nim dizze brieven, dizze keapbrief, sawol dy’t forsegele is as de iepen brief, en doch se yn in ierden pôt, dat hja lang yn steat bliuwe meije.

15 Hwent sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: Der scille yette huzen en fjilden en wyngerts yn dit lân kocht wirde.

16 En nei’t ik Baruch, de soan fen Neria, de keapbrief jown hie, bea ik ta de Heare, sizzende:

17 Och, Heare Heare, sjuch, Jo binne it dy’t de himelen en de ierde makke hawwe troch jins greate krêft en troch jins útstitsen earm; gjin ding is Jo to wûnderlik.

18 Jo dy’t goedginstichheit dogge oan tûzenen, en de ûngerjuchtichheit fen ’e foarâlden forjilde yn ’e boezem fen hjar bern nei hjarren; Jo greate, Jo geweldige God, hwaens namme is Heare der hearskaren,

19 great fen ried en machtich fen died, hwaens eagen iepen binne oer al de wegen fen ’e minskebern, om in elk to jaen neffens syn wegen en neffens de frucht fen syn hanlingen;

20 Jo dy teikens en wûnders steld hawwe yn Egyptelân oant hjoed de dei ta, sawol yn Israël as ûnder it minskdom, en Josels in namme makke hawwe lyk as dy hjoed de dei is;

21 en dy’t jins folk Israël út Egyptelân fierd hawwe troch teikens en troch wûnders en troch in sterke hân en troch in útstitsen earm en troch greate forskrikking;

22 en hjarren dit lân jown hawwe, dat Jo hjar foarâlden sward hiene hjarren jaen to scillen, in lân oerrinnend fen môlke en huning;

23 en hja binne kommen en hawwe it irven, mar hawwe net harke nei jins stim noch wannele yn jins wet, hja hawwe neat dien fen alles dat Jo hjarren gebean hiene to dwaen; dêrom hawwe Jo al dit ûnheil oer hjar komme litten.

24 Sjuch, de wâllen rikke oan ’e stêd ta om dy yn to nimmen, en de stêd is jown yn ’e hân fen ’e Chaldeêrs dy tsjin hjar oarlogje, fen wegen it swird en de honger en de pest; en hwet Jo spritsen hawwe is bard, lyk as jins eigen eagen sjugge.

25 En dochs hawwe Jo tsjin my sein, Heare Heare: Keapje dy dat stik lân for jild, en nim der tsjûgen by; wylst de stêd yn ’e hân fen ’e Chaldeërs jown is.

26 Do barde it wird des Heare ta Jeremia, sizzende:

27 Sjuch, Ik bin de Heare, de God fen alle flêsk; scoe My hokker ding ek to wûnderlik wêze?

28 Dêrom, sà seit de Heare: Sjuch, Ik scil dizze stêd yn ’e hân fen ’e Chaldeërs jaen en yn ’e hân fen Nebukadnezar, de kening fen Babel, en hy scil hjar ynnimme; [pag. 733]

29 en de Chaldeërs dy tsjin dizze stêd oarlogje, scille der yn komme en de stêd yn ’e lôge sette en hjar forbaerne, mei de huzen op ’e dakken hwerfen’t hja rikke hawwe oan Baäl en oare goaden drankoffers offere hawwe, om My grammoedich to meitsjen.
30 Hwent de bern fen Israël en de bern fen Juda hawwe fen jong ôf oars net dien as itjinge dat kwea wier yn myn eagen, ja de bern fen Israël hawwe oars net dien as My grammoedich makke troch it wirk fen hjar hannen, sprekt de Heare.
31 Hwent ta myn grime en ta myn grammoedichheit hat dizze stêd My west, fen ’e dei ôf dat hja se boud hawwe oant hjoed de dei ta, dat Ik se fordwaen mocht fen myn oantlit,
32 om al de tsjoedens fen Israëls bern en fen Juda’s bern, dy’t hja dien hawwe om My grammoedich to meitsjen, hjasels, hjar keningen, hjar foarsten, hjar preesters en hjar profeten, en de mannen fen Juda en de ynwenners fen Jeruzalem,
33 dy’t My de nekke takeard hawwe yn sté fen it oantlit; alhowol’t Ik hjarren learde, fen moarns ier oant jouns let, hawwe hja dochs net harke om tucht oan to nimmen,
34 mar hja hawwe hjar ôfgryslikheden set yn it hûs dêr’t myn namme oer útroppen is, om it to ûntreinigjen,
35 en hja hawwe de hichten for Baäl boud dy’t yn ’e delling fen Ben Hinnom binne, om hjar soannen en hjar dochters troch it fjûr gean to litten for de Molech; itjinge Ik hjarren net gebean hie en hwet yn myn herte net opkommen wier, dat hja sok in grouwel dwaen scoene om Juda sûndigje to litten.
36 Dêrom, nou den, sà seit de Heare, de God fen Israël, fen dizze stêd, dêr’t jimme fen sizze: Hja is jown yn ’e hân fen ’e kening fen Babel, troch it swird en troch de honger en troch de pest:
37 Sjuch, Ik scil hjar byinoarhelje út al de lannen dêr’t Ik hjar hinnedreaun haw yn myn grime en yn myn grimmichheit en yn greate grammoedichheit, en Ik scil hjar werombringe op dit plak, en hjar feilich wenje litte.
38 En hja scille My ta in folk wêze, en Ik scil hjarren ta in God wêze.
39 En Ik scil hjarren ienerlei hert en ienerlei wei jaen, om My to freezjen al de dagen, hjarsels to’n goede en hjar bern nei hjarren.
40 En Ik scil in ivich forboun mei hjarren meitsje, en Ik scil My net ôfkeare efter hjar fendinne, mar Ik scil hjarren goed dwaen; en Ik scil myn freze yn hjar herte jaen, dat hja net fen My ôfwike.
41 En Ik scil My oer hjar forbliidzje, dat Ik hjarren goeddwaen mei; en Ik scil hjar soarchsum yn dit lân plantsje, mei myn hiele hert en mei myn hiele siel.
42 Hwent sà seit de Heare: Lyk as Ik oer dit folk al dizze greate ûnheilen brocht haw, sa scil Ik oer hjar bringe al it goede dat Ik hjarren oankindigje.
43 En der scille fjilden kocht wirde yn dit lân, dêr’t jimme fen sizze: It is in wyldernis, sûnder minsken en sûnder beesten, it is yn ’e hân fen ’e Chaldeërs jown.
44 Fjilden scille kocht wirde for jild, en de brieven ûnderteikene en forsegele, en tsjûgen derby helle, yn it lân fen Benjamin en yn ’e plakken om Jeruzalem hinne en yn ’e stêdden fen Juda, en yn ’e stêdden fen it berchtme en yn ’e stêdden fen ’e delling en yn ’e stêdden fen it Suden; hwent Ik scil de kear jaen yn hjar lot, sprekt de Heare.

HAEDSTIK 33.

1 En it wird des Heare barde for de twade kear ta Jeremia, do’t er yette opsletten siet yn it foarhôf fen biwar, sizzende:
2 Sà seit de Heare dy’t it docht, de Heare dy’t dat makket om it to bifêstigjen, Heare is syn namme:
3 Rop My oan, en Ik scil dy antwirdzje, en dy forkindigje greate en ûntrochgrounbere dingen dystû net witst.
4 Hwent sà seit de Heare, de God fen Israël, oer de huzen fen dizze stêd en oer de huzen fen ’e keningen fen Juda, dy’t ôfbritsen wirde for de wâllen en for it swird:
5 Hja geane der wol yn om to striden tsjin de Chaldeërs, mar it is om de huzen to foljen mei deade lichemen fen minsken dy’t Ik forslein haw yn myn grime en yn myn grammoedichheit, en om hwaens [pag. 734] greate tsjoedens Ik myn oantlit forbirgen haw for dizze stêd.

6 Sjuch, Ik scil hjar oanbetterje en oansterkje litte, en hjar genêze, en hjarren iepenbierje in oerfloed fen frede en fêstichheit.
7 En Ik scil it lot fen Juda en it lot fen Israël keare, en hjar bouwe lyk as yn it earst oan.
8 En Ik scil hjar reinigje fen al hjar ûngerjuchtichheit dêr't hja mei tsjin My sûndige hawwe, en Ik scil forjaen al hjar ûngerjuchtichheden dêr't hja mei tsjin My sûndige en dêr't hja mei tsjin My oertrêdde hawwe.
9 En hja scil My wêze ta in blide namme, ta rom en ta sieraed by alle folken fen 'e ierde, dy't al it goede hearre scille dat Ik hjarren doch; en hja scille beevje en oerstjûr wêze fen al it goede en fen al de frede dy't Ik hjar biskik.
10 Sà seit de Heare: Yn dit plak, dêr't jimme fen sizze: It is in wyldernis, sûnder minsken en sûnder beesten, yn 'e stêdden fen Juda en op 'e strjitten fen Jeruzalem, dy't sa forwoast binne dat der gjin minske en gjin biwenner en gjin beest forkeart, scil op 'e nij heard wirde
11 de stim fen 'e blydskip en de stim fen 'e jubel, de stim fen 'e breidgeman en de stim fen 'e breid, de stim fen dyjingen dy't sizze: Loovje de Heare der hearskaren, hwent de Heare is goed, hwent syn goedginstichheit bistiet yn ivichheit, fen dyjingen dy't lofoffers bringe yn it hûs des Heare; hwent Ik scil it lot fen it lân keare as yn it earst oan, seit de Heare.
12 Sà seit de Heare der hearskaren: Yn dit plak, dat in wyldernis is sûnder minsken en sûnder beesten, en yn al syn stêdden scil wer weide wêze for de hoeders dy't de keppels legerje litte.
13 Yn 'e stêdden fen it berchtme, yn 'e stêdden fen 'e delling en yn 'e stêdden fen it Suden, en yn it lân fen Benjamin, en yn 'e plakken om Jeruzalem hinne, en yn 'e stêdden fen Juda, scille de keppels wer ûnder de hannen fen 'e teller trochgean, seit de Heare.
14 Sjuch, de dagen komme, sprekt de Heare, dat Ik it goede wird foltôgje scil dat Ik ta it hûs fen Israël en oer it hûs fen Juda spritsen haw.
15 Yn dy dagen en om dy tiid scil Ik David in sprút fen gerjuchtichheit útsprute litte, en hy scil rjucht en gerjuchtichheit dwaen op ierde.
16 Yn dy dagen scil Juda forlost wirde, en Jeruzalem feilich wenje; en dit scil syn namme wêze: De Heare ús gerjuchtichheit.
17 Hwent sà seit de Heare: It scil David nea ûntbrekke oan 'e man dy't op 'e troan fen it hûs fen Israël sit;
18 en it scil de Levityske preesters foar myn oantlit nea ûntbrekke oan 'e man dy't alle dagen brânoffer offeret en spiisoffer oanstekt en slachtoffer rémakket.
19 En it wird des Heare barde ta Jeremia, sizzende:
20 Sà seit de Heare: Likemin as jimme myn forboun fen 'e dei en myn forboun fen de nacht brekke kinne, dat dei en nacht net op hjar tiid wêze scoene,
21 allikemin scil forbritsen wirde kinne myn forboun mei myn tsjinstfeint David, dat er gjin soan hawwe scoe om to regearjen op syn troan, en mei de Leviten, de preesters, myn tsjinstfeinten.
22 Lyk as it hear fen 'e himel net teld en it sân fen 'e sé net metten wirde kin, sà scil Ik formannichfaldigje it sied fen myn tsjinstfeint David, en de Leviten dy't My tsjinje.
23 En it wird des Heare barde ta Jeremia, sizzende:
24 Hastû net fornommen hwet dit folk redendielt, sizzende: De beide slachten dy't de Heare útkard hie, dy hat Er nou forwirpen? En hja forachtsje myn folk, it is gjin folk mear yn hjar eagen.
25 Sà seit de Heare: As myn forboun fen dei en nacht to neate giet, as Ik de ynsettingen fen himel en ierde to neate meitsje,
26 den scil Ik ek it sied fen Jakob en fen myn tsjinstfeint David forwerpe, en nim út syn sied gjin hearskers oer it sied fen Abraham, fen Izaäk en fen Jakob; hwent Ik scil hjar lot keare en My oer hjar erbarmje.

HAEDSTIK 34.

1 It wird dat ta Jeremia bard is fen 'e Heare, do't Nebukadnezar, de kening fen Babel, en syn hiele leger, en alle keninkriken fen 'e ierde dêr't syn hân [pag. 735] oer hearske, en al de folken oarloggen tsjin Jeruzalem, en tsjin al hjar

stêdden, sizzende:
2 Sà seit de Heare, de God fen Israël: Gean
hinne en sprek ta Sedekia, de kening fen
Juda, en siz tsjin him: Sà seit de Heare:
Sjuch, Ik scil dizze stêd jaen yn ’e hân fen ’e
kening van Babel, en hy scil se forbaerne mei
fjûr.
3 En dû scilst fen syn hân net ûntkomme,
mar wis fongen en yn syn hân jown wirde;
en dyn eagen scille de eagen fen Babels
kening sjen, en syn mûle scil ta dyn mûle
sprekke, en dû scilst to Babel komme.
4 Mar hear it wird des Heare, o Sedekia,
kening fen Juda! sà seit de Heare fen dy: Dû
scilst net stjerre troch it swird,
5 dû scilst yn frede stjerre, en lyk as hja de
leedfjurren baernd hawwe oer dyn
foarâlden, de foarige keningen, dy’t foar dy
west hawwe, sa scille hja se oer dy baerne,
en dy bikleije: Och hear! hwent Ik haw it
wird spritsen, sprekt de Heare.
6 En de profeet Jeremia spriek al dy wirden
ta Sedekia, de kening fen Juda, to Jeruzalem,
7 do’t it leger fen ’e kening fen Babel
oarlogge tsjin Jeruzalem en tsjin alle stêdden
fen Juda dy’t yette oer wierne, tsjin Lachis en
tsjin Aseka; hwent dat wierne de fêste
stêdden fen Juda dy’t yette oer wierne.
8 It wird dat ta Jeremia bard is fen ’e Heare,
nei’t de kening Sedekia in forboun makke
hie mei it hiele folk dat to Jeruzalem wier,
om hjarren de frijheit út to roppen:
9 dat in elk syn tsjinstfeint en in elk syn
tsjinstfaem dy’t Hebreër of Hebreïnne wier,
frij gean litte scoe, en dat gjinien him tsjinje
litte scoe troch sokken, troch in Joad, syn
broer.
10 En al de foarsten en it hiele folk dy’t it
forboun oangien wierne, hiene der nei
harke, dat hja in elk syn tsjinstfeint en in elk
syn tsjinstfaem frij gean litte scoene, en dat
hja hjar net langer troch sokken tsjinje litte
scoene; hja hiene der nei harke en hjar gean
litten.
11 Mar neityd wierne hja der wer fen
weromkommen, en hiene hja de
tsjinstfeinten en tsjinstfammen dy’t hja frij
gean litten hiene, weromhelle, en hjar mei
gewelt ta tsjinstfeinten en ta tsjinstfammen
makke.
12 Dêrom barde it wird des Heare ta Jeremia
fen ’e Heare, sizzende:
13 Sà seit de Heare, de God fen Israël: Ik haw in
forboun makke mei jimme foarâlden, de deis
dat Ik hjar opfierde út Egyptelân, út it
tsjinsthûs, sizzende:
14 Mei forrin fen saun jier scille jimme gean
litte in elk syn broer, dy’t Hebreër is, dy’t dy
forkocht is en dy seis jier tsjinne hat, den scilstû
him frij fen dy gean litte; mar jimme foarâlden
harken net nei My en joegen it ear der net nei.
15 Jimme lykwols hiene jimme dizzer dagen
bikeard en dien dat rjucht is yn myn eagen, de
frijheit útroppende in elk for syn neiste; en
jimme hiene foar myn oantlit in forboun
makke, yn it hûs dêr’t myn namme oer
útroppen is.
16 Mar jimme binne dêr fen weromkommen
en hawwe myn namme ûnthillige, en
weromheile in elk syn tsjinstfeint en in elk syn
tsjinstfaem, dy’t jimme frij gean litten hiene
neffens hjar bigearte; en jimme hawwe se mei
gewelt twongen jimme ta tsjinstfeinten en ta
tsjinstfammen to wêzen.
17 Dêrom, sà seit de Heare: Jimme hawwe net
nei My harke om de frijheit út to roppen in elk
for syn broer en in elk for syn neiste; sjuch, nou
rop Ik, sprekt de Heare, tsjin jimme út de
frijheit fen it swird, fen ’e pestsykte en fen ’e
honger, en Ik scil jimme oerjaen ta in ôfgriis,
oan al de keninkriken fen ’e ierde.
18 En Ik scil oerjaen de mannen dy’t myn
forboun oertrêdde hawwe, dy’t net bifêstige
hawwe de wirden fen it forboun dat hja foar
myn oantlit makke hiene, mei it keal dat hja yn
twaën houd hiene, en wierne twisken de
stikken dêrfen trochgien:
19 de foarsten fen Juda en de foarsten fen
Jeruzalem, de hovelingen, en de preesters, en al
it folk fen it lân dy twisken de stikken fen it keal
trochgien binne.
20 En Ik scil hjar oerjaen yn ’e hân fen hjar
fijannen en yn ’e hân fen dyjingen dy’t hjar siel
siikje, en hjar deade lichemen scille it fûgelt fen
’e himel en [pag. 736] it wylde djierte fen ’e ierde ta
spize wêze.
21 Sels Sedekia, de kening fen Juda, en syn
foarsten scil Ik oerjaen yn ’e hân fen hjar
fijannen en yn ’e hân fen dyjingen dy’t hjar siel
siikje, yn ’e hân fen it leger fen ’e kening fen

Babel, dat fen jimme tein is.
22 Sjuch, Ik scil gebiede, sprekt de Heare, en hjar werombringe foar dizze stêd, en hja scille tsjin hjar oarlogje, en hjar ynnimme, en hjar forbaerne mei fjûr; en Ik scil de stêdden fen Juda ta in wyldernis meitsje, dat der nimmen mear wenje kin.

HAEDSTIK 35.

1 It wird dat ta Jeremia bard is fen 'e Heare, yn 'e dagen fen Jojakim, de soan fen Josia, de kening fen Juda, sizzende:
2 Gean nei it hûs fen 'e Rechabiten en sprek mei hjarren, en bring hjar yn it hûs des Heare, yn ien fen 'e keamers, en jow hjarren wyn to drinken.
3 Do helle ik Jaäsanja, de soan fen Jeremia, de soan fen Habassinja, en syn broerren en al syn soannen, en it hiele hûs fen 'e Rechabiten,
4 en brocht hjar yn it hûs des Heare, yn 'e keamer fen 'e soannen fen Hanan, de soan fen Jigdalja, de man Gods, dy't njonken de keamer fen 'e foarsten is, boppe de keamer fen Maäseja, de soan fen Sallum, de drompelwarder.
5 En ik sette de bern fen it hûs fen 'e Rechabiten kannen fol wyn en romers foar, en ik sei tsjin hjar: Drink wyn.
6 Mar hja seine: Wy scille gjin wyn drinke; hwent ús heit Jonadab, de soan fen Rechab, hat it ús forbean, sizzende: Jimme scille gjin wyn drinke, jimme noch jimme bern, oant yn ivichheit.
7 Ek scille jimme gjin hûs sette, noch sied siedzje, noch wyngert plantsje of bisitte; mar jimme scille yn tinten wenje al jimme dagen, dat jimme lange dagen libje meije yn it lân dêr't jimme tahâlde as frjemdlingen.
8 En wy hawwe harke nei de stim fen ús heit Jonathan, de soan fen Rechab, yn alles hwet er ús gebean hat; dêrom drinke wy gjin wyn al ús dagen, wy noch ús frouljue, noch ús soannen en ús dochters,
9 en sette gjin huzen om der yn to wenjen, en hawwe gjin wyngert noch lân noch sied;
10 allyksa hawwe wy yn tinten wenne, en harke en dien neffens alles hwet ús heit Jonadab ús gebean hat.
11 Mar it is bard do't Nebukadnezar, de kening fen Babel, tsjin dit lân opteach, dat wy seine: Kom, lit ús nei Jeruzalem gean fen wegen it leger fen 'e Chaldeërs en fen wegen it leger fen 'e Arameërs; sa binne wy yn Jeruzalem bleaun.
12 Do barde it wird des Heare ta Jeremia, sizzende:
13 Sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: Gean hinne en siz tsjin de mannen fen Juda en tsjin de ynwenners fen Jeruzalem: Scille jimme gjin tucht oannimme en harkje nei myn wirden? sprekt de Heare.
14 De wirden fen Jonadab, de soan fen Rechab, dy't er syn bern gebean hat, dat hja gjin wyn drinke scoene, binne bifêstige, hwent hja hawwe gjin wyn dronken oant hjoed de dei ta, mar nei hjar heite gebot harke; en Ik haw ta jimme spritsen, fen moarns ier oant jouns let, mar jimme hawwe nei My net harke.
15 En Ik haw ta jimme stjûrd al myn tsjinstfeinten, de profeten, fen moarns ier oant jouns let, om to sizzen: Bikear jimme dochs in elk fen syn tsjoede wei, en meitsje jimme hanlingen goed, en gean gjin oare goaden efternei om dy to tsjinjen, den scille jimme bliuwe yn it lân dat Ik jimme en jimme foarâlden jown haw; mar jimme hawwe it ear der net nei hâlden noch nei My harke.
16 Ja, de bern fen Jonadab, de soan fen Rechab, hawwe it gebot fen hjar heit, dat er hjarren gebean hie, bifêstige, mar dit folk harket net nei My.
17 Dêrom, sà seit de Heare, de God der hearskaren, de God fen Israël: Sjuch, Ik scil oer Juda en oer al de ynwenners fen Jeruzalem bringe al it ûnheil dat Ik tsjin hjar spritsen haw, om't Ik ta hjarren spritsen haw, mar hja net harke hawwe, en Ik oan hjar roppen haw, mar hja net antwirde hawwe.
18 En tsjin it hûs fen 'e Rechabiten sei Jeremia: Sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: Om't jimme harke hawwe nei it gebot fen jimme heit [pag. 737] Jonadab, en al syn geboaden biwarre hawwe en dien neffens alles hwet er jimme gebean hat,
19 dêrom, sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: It scil Jonadab, de soan fen Rechab, nea ûntbrekke oan in man dy't foar myn oantlit stiet, al de dagen.

HAEDSTIK 36.

1 En yn it fjirde jier fen Jojakim, de soan fen Josia, de kening fen Juda, barde dit wird fen 'e Heare ta Jeremia, sizzende:
2 Nim dy in boekrol, en skriuw dêr al de wirden op dy't Ik ta dy spritsen haw oer Israël en oer Juda en oer alle folken, fen 'e dei ôf dat Ik ta dy spritsen haw, fen 'e dagen fen Josia ôf oant hjoed de dei ta.
3 Misskien scille dy fen it hûs fen Juda harkje nei al it ûnheil dat Ik fen doel bin hjarren to dwaen, dat hja hjar bikeare in elk fen syn tsjoede wei, en Ik hjar ûngerjuchtichheit en hjar sûnde forjaen mei.
4 Do rôp Jeremia Baruch, de soan fen Neria, en Baruch skreau út 'e mûle fen Jeremia al de wirden des Heare dy't Er ta him spritsen hie, op in boekrol.
5 En Jeremia joech Baruch bistel, sizzende: Ik haw bilet, ik kin yn it hûs des Heare net komme;
6 gean jo den hinne en lêz fen 'e rol, dêr't jo út myn mûle opskreaun hawwe, de wirden des Heare foar de earen fen it folk, yn it hûs des Heare, op 'e fêsteldei; en jo scille se ek lêze foar de earen fen hiele Juda, dat optein wêze mei út syn stêdden.
7 Misskien scil hjar smeekbea delfalle foar des Heare oantlit, en scille hja hjar bikeare in elk fen syn tsjoede wei; hwent great is de grime en de grammoedichheit dy't de Heare tsjin dit folk útspritsen hat.
8 En Baruch, de soan fen Neria, die neffens alles dat de profeet Jeremia him gebean hie, lêzende út dat boek de wirden des Heare, yn it hûs des Heare.
9 Hwent it barde yn it fyfte jier fen Jojakim, de soan fen Josia, de kening fen Juda, yn de njoggende moanne, dat hja ta in fêsten foar des Heare oantlit gearrôpen al it folk fen Jeruzalem, en al it folk dat út 'e stêdden fen Juda optein wier nei Jeruzalem.
10 En Baruch lies út it boek de wirden fen Jeremia, yn it hûs des Heare, yn 'e keamer fen Gemarja, de soan fen Safan, de skriuwer, yn it boppeste foarhôf by de doar fen de nije poarte fen it hûs des Heare, foar de earen fen it hiele folk.
11 En do't Michaja, de soan fen Gemarja, de soan fen Safan, al de wirden des Heare út it boek heard hie,
12 gyng er del nei it hûs fen 'e kening, yn 'e keamer fen 'e skriuwer; en sjuch, dêr sieten al de foarsten: Elisama, de skriuwer, en Delaja de soan fen Semaja, en Elnathan de soan fen Achbor, en Gemarja de soan fen Safan, en Sedekia de soan fen Hananja, en al de foarsten.
13 En Michaja die hjarren al de wirden troch dy't er heard hie, do't Baruch foar de earen fen it folk út it boek lies.
14 Do stjûrden al de foarsten Jehudi, de soan fen Nethanja, de soan fen Selemja, de soan fen Kusji, ta Baruch, om to sizzen: De rol dêrstû foar de earen fen it folk út lêzen hast, stek dy by dy en kom hjirhinne. En Baruch, de soan fen Neria, stiek de rol by him en kaem ta hjarren.
15 En hja seine tsjin him: Gean dôch sitten, en lêz it foar ús earen; en Baruch lies foar hjar earen.
16 En it barde do't hja al dy wirden hearden, dat hja elkoar forheard oanseagen, en hja seine tsjin Baruch: It kin net oars, wy moatte al dizze wirden trochdwaen oan 'e kening.
17 En hja fregen der Baruch op yn, sizzende: Forhelje ús dochs, ho hastû al dizze wirden opskreaun út syn mûle?
18 En Baruch sei tsjin hjar: Ut syn eigen mûle hat er my al dizze wirden foarsein, en ik haw se mei inket yn dit boek skreaun.
19 Do seine de foarsten tsjin Baruch: Gean hinne, forbergje dy, dû en Jeremia, en lit gjinien witte hwer't jimme binne.
20 En hja gyngen nei de kening yn it foarhôf, mar de rol hiene hja efterútlein yn 'e keamer fen Elisama, de skriuwer; en hja forhellen al dy wirden foar de earen fen 'e kening.
21 Do stjûrde de kening Jehudi om de [pag.738] rol to heljen, en hy helle him út 'e keamer fen Elisama, de skriuwer; en Jehudi lies derút foar de earen fen 'e kening en foar de earen fen al de foarsten, dy't om 'e kening hinne stiene.
22 En de kening siet yn it winterhûs; it wier de njoggende moanne, en op 'e hird wier foar syn oantlit in fjûr oanset.
23 En it barde hwennear't Jehudi trije of fjouwer stikken to foaren lêzen hie, dat er se forsnie mei in pinnemes, en hy smiet se yn it fjûr dat op 'e hird baernde, oant de hiele rol oan yeske tard wier yn it fjûr dat op 'e hird baernde.
24 En hja waerden net forheard en skoerden

hjar klean net, de kening noch al syn
tsjinstfeinten dy't al dy wirden heard hiene,
25 alhowol't Elnathan en Delaja en Gemarja
der wol by de kening op oanstiene, hy scoe
de rol net forbaerne; mar hy harke net nei
hjarren.
26 Bûtendien gebea de kening Jerahmeël,
de soan fen Hammélech, en Seraja, de soan
fen Asriël, en Selemja, de soan fen Abdeël, de
skriuwer Baruch en de profeet Jeremia
finzen to nimmen. Mar de Heare hie hjar
forbirgen.
27 Do barde it wird des Heare ta Jeremia,
nei't de kening de rol mei de wirden dy't
Baruch opskreaun hie út 'e mûle fen
Jeremia, forbaernd hie, sizzende:
28 Nim .dy wer in oare rol, en skriuw dêr al
de foarige wirden op dy't stien hawwe op 'e
earste rol, dy't Jojakim, de kening fen Juda,
forbaernd hat.
29 En fen Jojakim, de kening fen Juda,
scilstû sizze: Sà seit de Heare: Dû hast dy rol
forbaernd, sizzende: Hwerom hastû dêrop
skreaun en sein: De kening fen Babel scil wis
komme en dit lân forwoaste, en minske en fé
der út wei roegje?
30 Dêrom, sà seit de Heare fen Jojakim, de
kening fen Juda: Hy scil gjinien hawwe dy't
op 'e troan fen David sit; en syn dead lichem
scil der hinnesmiten lizze, oer dei yn 'e hjitte
en nachts yn 'e kjeld.
31 En Ik scil oan him en oan syn sied en oan
syn tsjinstfeinten hjar ûngerjuchtichheit
bisiikje, en Ik scil oer hjar en oer de
ynwenners fen Jeruzalem en oer de mannen
fen Juda al it ûnheil bringe dat Ik hjarren
oankindige haw, sûnder dat hja harke
hawwe.
32 Do naem Jeremia in oare rol, en joech
him oan 'e skriuwer Baruch, de soan fen
Neria; dy skreau dêr út 'e mûle fen Jeremia al
de wirden fen it boek op dat Jojakim, de
kening fen Juda, forbaernd hie yn it fjûr; en
der waerden yette gâns fen sokke wirden oan
tadien.

HAEDSTIK 37.

1 En Sedekia, de soan fen Josia, regearre as
kening yn it plak fen Chonia, de soan fen
Jojakim; hwent Nebukadnezar, de kening
fen Babel, hie him kening makke yn it lân fen
Juda.
2 Mar hy harke net, hysels noch syn
tsjinstfeinten noch it folk fen it lân, nei de
wirden des Heare, dy't Er spriek troch de tsjinst
fen 'e profeet Jeremia.
3 Lykwol stjûrde de kening Sedekia Juchal, de
soan fen Selemja, en Sefanja, de soan fen
Maäseja, de preester, ta de profeet Jeremia, om
to sizzen: Bid dochs for ús ta de Heare, ús God.
4 Hwent Jeremia wier yette útgeande en
yngeande middenmank it folk, en hja hiene
him oant do ta net yn it tichthús set.
5 Mar it leger fen Farao wier út Egypte tein; en
do't de Chaldeërs dy't Jeruzalem bilegeren dêr
gewach fen heard hiene, wierne hja optein fen
Jeruzalem.
6 Do barde it wird des Heare ta de profeet
Jeremia, sizzende:
7 Sà seit de Heare, de God fen Israël: Sà scille
jimme sizze tsjin de kening fen Juda, dy't jimme
ta My stjûrd hat om My to bifreegjen: Sjuch, it
leger fen Farao, dat úttein is om jimme to
helpen, scil weromgean nei syn lân, nei Egypte.
8 En de Chaldeërs scille weromkomme en
tsjin dizze stêd stride, en hja scille se ynnimme
en se forbaerne mei fjûr.
9 Sà seit de Heare: Bidraech jimme sielen net,
sizzende: De Chaldeërs scille grif fen ús tsjen;
hwent hja scille net fen jim tsjen.
10 Hwent al sloegen jimme it hiele leger fen 'e
Chaldeërs dy tsjin jimme stride, dat der mar in
stikmannich swier forwoune mannen
oerbleauwen, den scoene dy oereinkomme, in
elk út syn [pag. 739] tinte, en dizze stêd forbaerne
mei fjûr.
11 En it barde do't it leger fen 'e Chaldeërs
optein wier fen Jeruzalem, om reden fen
Farao's leger,
12 dat Jeremia ta Jeruzalem út woe, om him
nei it lân fen Benjamin to bijaen en dêr in
erfenis oan to gean yn it formidden fen syn folk.
13 Do't er yn 'e Benjaminspoarte kaem, wier
dêr in foarman fen 'e wacht, hwaens namme
wier Jeria, de soan fen Selemja, de soan fen
Hananja; dy griep de profeet Jeremia, sizzende:
Dû wolst oerrinne nei de Chaldeërs.
14 Mar Jeremia sei: Dat is in ljeagen, ik bin net
fen it slach dat nei de Chaldeërs oerrint. Jeria
lykwols harke net nei him, mar taestte Jeremia

oan en brocht him ta de foarsten.
15 En de foarsten waerden tige grimitich op
Jeremia en sloegen him, en setten him yn ’e
finzenis, yn it hûs fen Jonathan, de skriuwer;
hwent dêr hiene hja in finzenis fen makke.
16 Do’t Jeremia to lanne kommen wier yn ’e
kûle en yn ’e kelders, en Jeremia dêr lange
dagen sitten hie,
17 die de kening Sedekia de boade en liet
him helje; en de kening bifrege him yn ’e
hûs, yn stillichheit, en sei: Is der ek in wird
fen ’e Heare? En Jeremia sei: It is der, ditte:
Jo scille yn ’e hân fen ’e kening fen Babel
jown wirde.
18 Fierder sei Jeremia tsjin de kening
Sedekia: Hwet haw ik tsjin jo of tsjin jins
tsjinstfeinten of tsjin dit folk misdien, dat
jimme my yn it tichthús set hawwe?
19 Hwer binne jimme profeten nou, dy’t
jimme profetearre hawwe, sizzende: De
kening fen Babel scil net oer jimme noch oer
dit lân komme?
20 Harkje nou den dochs, myn hear de
kening! lit myn smeekbea dochs foar jins
oantlit falle, en bring my net werom yn it
hûs fen Jonathan, de skriuwer, dat ik dêr net
omkomme mei.
21 Do joech de kening Sedekia bistel, en hja
setten Jeremia yn it foarhôf fen biwar, en hja
bisoargen him alle dagen in bôle ut ’e
Bakkersstrjitte, oant al it brea yn ’e stêd op
wier. En Jeremia bleau yn it foarhôf fen
biwar.

HAEDSTIK 38.

1 Mar Sefatja de soan fen Mattan, en
Gedalja de soan fen Pashur, en Juchal de
soan fen Selemja, en Pashur de soan fen
Malkia, hearden de wirden dy’t Jeremia ta al
it folk spriek, sizzende:
2 Sà seit de Heare: Hwa’t yn dizze stêd
bliuwt, scil stjerre troch it swird, troch de
honger of troch de pestsykte, mar hwa’t der
útgiet nei de Chaldeërs ta, dy scil libje,
hwent hy scil syn siel ta in bút hawwe en
libje;
3 sà seit de Heare: Dizze stêd scil wis yn ’e
hân fen it leger fen ’e kening fen Babel jown
wirde, en hja scille hjar ynnimme.
4 Do seine de foarsten tsjin de kening: Lit
dy man dochs deade wirde, hwent sadwaende
makket er de hannen fen ’e kriichsljue dy’t yn
dizze stêd oerbleaun binne, en de hannen fen it
hiele folk slop, mei sokke wirden ta hjarren to
sprekken; hwent dy man is it net to rêdden om
’e frede fen it folk, mar om it ûnheil.
5 En de kening Sedekia sei: Sjuch, hy is yn
jimme hân, hwent de kening kin neat tsjin
jimme bigjinne.
6 Do namen hja Jeremia, en wirpen him yn ’e
kûle fen Malkia, de soan fen Hammélech, dy’t
yn it foarhôf fen biwar wier, en hja lieten
Jeremia del mei touwen; yn ’e kûle nou stie gjin
wetter, mar slyk, en Jeremia sakke yn dat slyk
wei.
7 Mar do’t Ebed Mélech, de Moarman, in
hoveling dy’t yn it hûs fen ’e kening wier,
hearde dat hja Jeremia yn ’e kûle wirpen hiene,
wylst de kening yn ’e poarte fen Benjamin siet,
8 do gyng Ebed Mélech út it keninklike hûs,
en hy spriek ta de kening, sizzende:
9 Myn hear de kening, dy mannen hawwe
forkeard hannele yn alles hwet hja de profeet
Jeremia dien hawwe mei him yn ’e kûle to
werpen, in plak dêr’t er stjerre moat fen ’e
honger nou’t der gjin brea mear yn ’e stêd is.
10 Do joech de kening de Moarman Ebed
Mélech bistel, sizzende: Nim tritich man
hjirfendinne mei dy, en helje de profeet Jeremia
op út ’e kûle, ear’t er omkomme mei.
11 En Ebed Mélech naem safolle mannen mei
him, en gyng yn it hûs fen ’e [pag. 740] kening
ûnder de skatkeamer, en helle dêr in
stikmannich forskoerde en forslitene âlde lapen
wei, en hy liet se mei touwen del ta Jeremia yn
’e kûle.
12 En Ebed Mélech, de Moarman, sei tsjin
Jeremia: Doch dy forskoerde en forslitene âlde
lapen mar yn ’e holten fen jins earmen, ûnder
de touwen. En Jeremia die it.
13 En hja teagen Jeremia oan ’e touwen
omheech, en hellen him op út ’e kûle. En
Jeremia bleau yn it foarhôf fen biwar.
14 Do die de kening Sedekia de boade en liet
de profeet Jeremia by him bringe, ûnder de
trêdde yngong oan it hûs des Heare; en de
kening sei tsjin Jeremia: Ik wol dy hwet freegje,
hâld my neat binefter.
15 En Jeremia sei tsjin Sedekia: As ik jo
útslútsel jow, scille jo my den ommers net

deadzje? en as ik jo ried, den scille jo dochs
net nei my harkje.
16 Do swarde de kening Sedekia Jeremia yn
it forhoalen, sizzende: Sa wier as de Heare
libbet dy't ús dizze siel makke hat, ik scil dy
net deadzje, noch dy oerjaen yn 'e hân fen 'e
mannen dy't dyn siel siikje.
17 En Jeremia sei tsjin Sedekia: Sà seit de
Heare, de God der hearskaren, de God fen
Israël: Byhwennearstû út eigen biweging
útgiest ta de foarsten fen 'e kening fen Babel,
den scil dyn siel libje, en dizze stêd scil net
forbaernd wirde mei fjûr, en dû scilst libje,
dû en dyn hûs.
18 Mar byhwennearstû net útgiest ta de
foarsten fen 'e kening fen Babel, den scil
dizze stêd yn 'e hân fen 'e Chaldeërs jown
wirde, en hja scille hjar forbaerne mei fjûr;
ek scilstû sels fen hjar hân net ûntkomme.
19 En de kening Sedekia sei tsjin Jeremia: Ik
haw noed dat de Joaden dy't nei de
Chaldeërs oerroun binne, my misskien yn
hjar hân jaen scille, en dat hja de spot mei
my driuwe scille.
20 En Jeremia sei: Hja scille jo net oerjaen,
harkje dochs nei de stim des Heare, dêr't îk
neffens ta jo sprek; den scil it jo goed gean
en jins siel scil libje.
21 Mar byhwennear't jo wegerje út to gean,
den is dit it wird dat de Heare my sjen litten
hat:
22 Sjuch, alle frouljue dy't yn it hûs fen 'e
kening fen Juda oerbleaun binne, scille
útbrocht wirde ta de foarsten fen 'e kening
fen Babel, wylst hja sjonge: Forlaet en
bilêzen hawwe hja dy, de mannen dêrst it
mei hâldste; do't dyn foetten weisakken yn
'e modder, binne hja efter útwykt.
23 Ja, al dyn frouljue en al dyn soannen
scille hja útbringe ta de Chaldeërs, ek scilstû
sels fen hjar hân net ûntkomme, mar dû
scilst fongen wirde troch de hân fen 'e
kening fen Babel, en dizze stêd scil mei fjûr
forbaernd wirde.
24 Do sei Sedekia tsjin Jeremia: Lit gjin
minske fen dizze wirden witte, datstû net
stjerre meist.
25 En as de foarsten hearre dat ik mei dy
spritsen haw, en hja ta dy komme en tsjin dy
sizze: Fornij ús dochs hwetstû mei de kening
bispritsen hast; hâld it ús net binefter, dat wy
dy net hoege to deadzjen; nou, hwet hat de
kening mei dy bispritsen?
26 den scilstû tsjin hjar sizze: Ik wirp myn
smeakbea foar it oantlit fen 'e kening, dat er my
net werombringe litte mocht yn it hûs fen
Jonathan, om dêr to stjerren.
27 Do't den al de foarsten ta Jeremia kamen en
him ûnderstienen, joech er hjarren biskie
neffens al de wirden dy't de kening him gebean
hie; en hja lieten him yn syn wêzen, om't hja
net efter de saek komme koene.
28 En Jeremia bleau yn it foarhôf fen biwar
oant 'e deis ta dat Jeruzalem ynnommen waerd;
en sà gyng it yn syn wirken mei de ynnimming
fen Jeruzalem.

HAEDSTIK 39.

1 Yn it njoggende jier fen Sedekia, de kening
fen Juda, yn 'e tsjiende moanne, kaem
Nebukadnezar, de kening van Babel, mei syn
hiele leger tsjin Jeruzalem, en hja bilegeren it.
2 Yn it alfte jier fen Sedekia, yn 'e fjirde
moanne, op 'e njoggende fen 'e moanne, waerd
der in bres yn 'e stêd slein.
3 En al de foarsten fen 'e kening fen Babel
teagen dêrtroch, en slaggen yn 'e middelste
poarte: Nebuzaradan, de oerste fen 'e liifwacht,
Nebusasban, de opperste keamerhear,
Nergalsarezer, de hege ampt-[pag. 741]-ner, en al
de oare foarsten fen 'e kening fen Babel.
4 En it barde do't Sedekia, de kening fen Juda,
en al de kriichsljue hjar seagen, dat hja flechten
en by nacht ta de stêd út setten troch de wei fen
it keninklike hôf, troch de poarte twisken de
beide mûrren; en hy teach út troch de wei fen it
flakke fjild.
5 Mar it leger fen 'e Chaldeërs jage hjar nei, en
hja efterhellen Sedekia yn 'e flakke fjilden fen
Jericho, en griepen him, en brochten him op ta
Nebukadnezar, de kening fen Babel, to Ribla yn
it lân fen Hamath; dy spriek oardielen oer him
út.
6 En de kening fen Babel slachte de soannen
fen Sedekia to Ribla foar syn eagen, ek slachte
de kening fen Babel al de ealljue fen Juda.
7 En hy forbline de eagen fen Sedekia, en
boun him mei twa koperen keatlingen, om him
nei Babel to bringen.
8 En de Chaldeërs forbaernden it hûs fen 'e

kening en de huzen fen it folk mei fjûr, en hja brieken de mûrren fen Jeruzalem ôf.
9 En it diel fen it folk dat yette yn 'e stêd oer wier, en de oerrinners dy't nei him oerroun wierne, en it diel fen it folk dat yette oer wier, fierde Nebuzaradan, de oerste fen 'e liifwacht, as balling nei Babel.
10 Mar fen it earme folk, dat hielendal neat hie, liet Nebuzaradan, de oerste fen 'e liifwacht, gûdden yn it lân fen Juda binefter, en hy joech hjarren tagelyk wyngerts en lân.
11 Mar oangeande Jeremia hie Nebukadnezar, de kening fen Babel, opdracht jown oan Nebuzaradan, de oerste fen 'e liifwacht, sizzende:
12 Nim him, en hâld it each oer him, en doch him gjin kwea; mar lyk as er dy sels sizze scil, doch sà mei him.
13 Dêrom diene Nebuzaradan de oerste fen 'e liifwacht, en Nebusasban de opperste keamerhear, en Nergalsarezer de hege amptner, en al de oersten fen 'e kening fen Babel de boade,
14 hja diene den de boade en hellen Jeremia út it foarhôf fen biwar, en joegen him oer oan Gedalja, de soan fen Ahikam, de soan fen Safan, dat dy him nei hûs bringe scoe; en sa is er bleaun yn it formidden fen syn folk.
15 It wird des Heare wier ek ta Jeremia bard wylst er yette opsluten siet yn it foarhôf fen biwar, sizzende:
16 Gean hinne en sprek ta Ebed Mélech, de Moarman, en siz: Sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: Sjuch, Ik scil myn wirden oer dizze stêd bringe to'n kweade en net to'n goede, en hja scille dy deis foar dyn oantlit wêze.
17 Mar dy scil Ik dy deis rêdde, sprekt de Heare, en dû scilst net oerjown wirde yn 'e hân fen 'e mannen hwaens oantlit dû eangest.
18 Hwent Ik scil dy wis ûntkomme litte, en dû scilst net falle troch it swird; mar dû scilst dyn siele ta in bút hawwe, omdatst op My bitroud hast, sprekt de Heare.

HAEDSTIK 40.

1 It wird dat fen 'e Heare bard is ta Jeremia, nei't Nebuzaradan, de oerste fen 'e liifwacht, him loslitten hie to Rama, dêr't er him hinnehelje litten hie, do't er boun wier mei keatlingen mids al de finzenen fen Jeruzalem en Juda, dy't as balling nei Babel brocht wirde scoene.
2 Hwent de oerste fen 'e liifwacht liet Jeremia helje, en sei tsjin him: De Heare, jou God, hat dit ûnheil oer dit plak spritsen,
3 en de Heare hat it komme litten en dien lyk as Er spritsen hie; hwent jimme hawwe sûndige tsjin de Heare en net harke nei syn stim, dêrom is sok ding jimme wearfearn.
4 Mar nou, sjuch, ik meitsje jo hjoed yette los fen 'e keatlingen dy't jo om 'e earmen hawwe; mocht it goed yn jou eagen wêze mei my nei Babel to tsjen, tsjuch den mei, en ik scil it each oer jo hâlde; mar mocht it kwea yn jou eagen wêze mei my nei Babel to tsjen, lit it den; sjuch, it hiele lân is foar jou oantlit; hwerhinne it yn jou eagen goed en rjucht is to gean, gean dêrhinne.
5 En do't er him yette net omkeard hie, sei er: Gean den werom nei Gedalja, de soan fen Ahikam, de soan fen Safan, dy't de kening fen Babel oer de stêdden fen Juda steld hat, en set jo by him nei [pag. 742] wenjen yn it formidden fen jou folk; of oeral dêr't it yn jou eagen rjucht is to gean, gean dêrhinne. En de oerste fen 'e liifwacht joech him fortarring for ûnderweis en in geskink en liet him gean.
6 Sa kaem Jeremia ta Gedalja, de soan fen Ahikam, to Mispa, en hy bleau by him to wenjen, yn it formidden fen it folk dat hja yn it lân oerlitten hiene.
7 Do't nou al de legeroersten dy to fjilde wierne, hja en hjar mannen, hearden dat de kening fen Babel Gedalja, de soan fen Ahikam, oer it lân steld hie en dat er op him stean litten hie de mânljue en de frouljue en de bern en fen 'e earmsten fen it lân, fen dyjingen dy't net as balling nei Babel brocht wierne,
8 do kamen hja ta Gedalja to Mispa, to witten Ismaël, de soan fen Nethanja, en Johanan en Jonathan, de soannen fen Karéäh, en Serajah de soan fen Tanhumeth, en de soannen fen Efai de Netofathyt, en Jesanja, de soan fen 'e Maächattyt, hja en hjar mannen.
9 En Gedalja, de soan fen Ahikam, de soan fen Safan, swarde hjarren en hjar mannen, sizzende: Skamje jimme net de Chaldeërs to tsjinjen, bliuw yn it lân en tsjinje de kening fen

Babel, den scil it jimme goed gean.

10 En sjuch, ik sels wenje to Mispa,om to stean foar it oantlit fen ’e Chaldeërs dy ta ús komme meije; jimme den, rispje wyn en simmerfruchten en oalje, en slach it op yn jimme fetten, en set jimme nei wenjen yn ’e stêdden dy’t jimme ynnommen hawwe.

11 En ek al de Joaden dy’t yn Moäb en ûnder de bern fen Ammon en yn Edom en yn al de lannen dêromhinne tahâldden, hearden dat de kening fen Babel gûds yn Juda bliuwe litten hie, en dat er Gedalja, de soan fen Ahikam, de soan fen Safan, oer hjar steld hie.

12 Dêrom gyngen al dy Joaden werom út alle plakken dêr’t hja hinnedreaun wierne, en hja kamen yn it lân fen Juda ta Gedalja to Mispa, en hja rispen in oerfloed fen wyn en simmerfruchten.

13 Mar Johanan, de soan fen Karéäh, en al de legeroersten dy to fjilde wierne, kamen ta Gedalja to Mispa,

14 en seine tsjin him: Witstû wol dat Baälis, de kening fen ’e bern fen Ammon, Ismaël, de soan fen Nethanja, útstjûrd hat om hannen oan dyn libben to slaen? Mar Gedalja, de soan fen Ahikam, leaude hjar net.

15 Do spriek Johanan, de soan fen Karéäh, yn stillichheit mei Gedalja to Mispa, sizzende: Lit my dochs hinnegean en Ismaël de soan fen Nethanja slaen, en gjinien scil it witte; hwerom scoe er hannen oan dyn libben slaen, en hiele Juda dat ta dy forsamle is, forstruid wirde, en it oerbliuwsel fen Juda to neate gean?

16 Mar Gedalja, de soan fen Ahikam, sei tsjin Johanan, de soan fen Karéäh: Dat scilstû net dwaen, hwent dû bitigest Ismaël falsk.

HAEDSTIK 41.

1 Mar it barde yn ’e saunde moanne dat Ismaël, de soan fen Nethanja, de soan fen Elisama, fen keninklik komôf, hy en de oersten fen ’e kening, to witten tsjien mannen, ta Gedalja, de soan fen Ahikam, to Mispa kamen; en hja ieten dêr to Mispa meiïnoar brea.

2 En Ismaël, de soan fen Nethanja, gyng oerein, hy en de tsjien mannen dy’t mei him wierne, en hja sloegen Gedalja, de soan fen Ahikam, de soan fen Safan, mei it swird; sà deade er him, dy’t de kening fen Babel oer it lân steld hie.

3 Ek sloech Ismaël al de Joaden dy’t by him, by Gedalja to Mispa wierne, en allyksa de Chaldeërs, de kriichsljue, dy’t dêr to finen wierne.

4 En it barde de twade deis nei’t er Gedalja deade hie, do’t gjinien der yette fen wist,

5 dat der ljue kamen fen Sichem, fen Silo en fen Samaria, tachtich man, dy’t it bird ôfskeard en de klean toskoerd en hjarsels kerve hiene, en yn hjar hân wier spiisoflfer en wiereek, om dat yn it hûs des Heare to bringen.

6 En Ismaël, de soan fen Nethanja, gyng hjarren út Mispa wei yn ’e miette, al geande en skriemende; en it barde do’t er by hjar wier, dat er sei: Bijow jimme nei Gedalja, de soan fen Ahikam.

7 Mar it barde do’t hja midden yn ’e stêd kommen wierne, dat Ismaël, de soan fen Nethanja, hjarren de hals utsnie en [pag. 743] hjar midden yn ’e kûle smiet, hy en de mannen dy’t mei him wierne.

8 Mar der wierne tsjien mannen mids hjarren dy tsjin Ismaël seine: Deadzje ús net, hwent wy hawwe foarrieden weet en koarn en oalje en huning forbirgen yn it fjild. Do liet er hjar gewirde, en deade se net mei hjar broerren.

9 En de kûle dêr’t Ismaël de deade lichemen fen al de sleine mannen fen Gedalja’s kant yn smiten hie, is deselde dy’t de kening Asa makke hat tsjin Baësa de kening fen Israël; dy folle Ismaël, de soan fen Nethanja, mei de forsleinen.

10 En Ismaël fierde it hiele oerbliuwsel fen it folk dat to Mispa wier finzen foart: de dochters fen ’e kening en al it folk dat to Mispa litten wier, dat Nebuzaradan, de oerste fen ’e liifwacht, stean litten hie op Gedalja, de soan fen Ahikam; Ismaël den, de soan fen Nethanja, fierde se finzen foart, en teach hinne om oer to gean nei de bern fen Ammon.

11 Mar do’t Johanan, de soan fen Karéäh, en al de legeroersten dy’t mei him wierne, hearden fen al it ûnheil dat Ismaël, de soan fen Nethanja, dien hie,

12 do namen hja al de mannen, en teagen hinne om mei Ismaël, de soan fen Nethanja, to

striden; en hja troffen him by it wide wetter
dat by Gibeon is.
13 En it barde do't al it folk dat by Ismaël
wier, Johanan, de soan fen Karéäh, en al de
legeroersten dy't mei him wierne seach, dat
hja bliid waerden;
14 en al it folk dat Ismaël finzen foartfierd
hie út Mispa, kearde him om, en hja gyngen
yn 'e oare wei en rounen oer nei Johanan, de
soan fen Karéäh.
15 Mar Ismaël, de soan fen Nethanja,
ûntkaem fen Johanans oantlit mei acht man,
en hy flechte nei de bern fen Ammon.
16 Do namen Johanan, de soan fen Karéäh,
en al de legeroersten dy't mei him wierne, it
hiele oerbliuwsel fen it folk dat er mei
weromnommen hie fen Ismaël, de soan fen
Nethanja, út Mispa, nei't dy Gedalja, de soan
fen Ahikam, forslein hie: de mannen, de
kriichsljue, en de frouljue en bern, en de
keamerlingen dy't er mei weromnommen
hie fen Gibeon.
17 En hja teagen hinne en hâldden hjar op
to Gearuth Kimham, dat by Bethlehem leit,
om troch to tsjen nei Egypte,
18 om reden fen 'e Chaldeërs, hwaens
oantlit hja eangen, om't Ismaël, de soan fen
Nethanja, Gedalja, de soan fen Ahikam,
forslein hie, dy't de kening fen Babel oer it
lân steld hie.

HAEDSTIK 42.

1 Do kamen al de legeroersten: Johanan,
de soan fen Karéäh, en Jesanja, de soan fen
Hosaja, en al it folk fen 'e lytste ôf oant de
greatste ta,
2 en seine tsjin de profeet Jeremia: Lit ús
smeekbea dochs foar jins oantlit falle, en bid
for ús ta de Heare, jins God, for al dizze
oerbleaunen — hwent wy binne it
minmachtich oerbliuwsel fen in greate
skare, lyk as jins eigen eagen sjen kinne —
3 dat de Heare, ús God, ús bikend meitsje
mei de wei dy't wy to gean hawwe en de saek
dy't wy to dwaen hawwe.
4 En de profeet Jeremia sei tsjin hjar: Ik
haw it heard; sjuch, ik scil ta de Heare,
jimme God, bidde neffens jimme wirden, en
ik ûnthjit jimme: alle wird dat de Heare
jimme antwirdzje mei scil ik jimme to witten
dwaen, gjin wird scil ik jimme binefterhâlde.
5 Do seine hja tsjin Jeremia: Lit de Heare in
wier en wis tsjûge tsjin ús wêze, as wy net
hielendal dogge neffens alle wird dat de Heare,
jins God, troch jo ús stjûre scil.
6 Itsij den goed of kwea biskied, wy scille
harkje nei de stim fen 'e Heare, ús God, ta hwa't
wy jo stjûre, dat it ús goed gean mei, as wy nei
de stim fen 'e Heare, ús God, harkje.
7 En it barde mei forrin fen tsjien dagen dat it
wird des Heare ta Jeremia barde.
8 En hy rôp Johanan, de soan fen Karéäh, en
al de legeroersten dy't mei him wierne, en al it
folk fen 'e lytste ôf oant de greatste ta;
9 en hy sei tsjin hjar: Sà seit de Heare, de God
fen Israël, ta hwa't jimme my stjûrd hawwe om
jimme smeekbea del to werpen foar syn oantlit:
10 Byhwennear't jimme rêstich yn dit lân
bliuwe, scil Ik jimme bouwe en net ôfbrekke, en
jimme plantsje en net útskoerre; hwent Ik haw
birou fen it ûnheil dat Ik jimme oandien haw.
[pag. 744]
11 Eangje net for it oantlit fen'e kening fen
Babel, for hwaens oantlit jimme eangje; eangje
him net, sprekt de Heare, hwent Ik scil mei
jimme wêze, om jimme to bihâlden en jimme
to rêdden fen syn hân.
12 En Ik scil jimme barmhertichheit jaen, dat
er him oer jimme erbarmje mei en jimme wer
yn jimme lân bringe.
13 Mar byhwennear't jimme sizze: Wy wolle yn
dit lân net bliuwe, en sadwaende net nei de
stim fen 'e Heare, jimme God, harkje,
14 sizzende: Né, mar wy wolle nei Egyptelân,
dêr't wy gjin oarloch mear sjen scille, noch it
lûd fen 'e bazún hearre, noch hongerje nei
brea, en dêr wolle wy bliuwe,
15 nou, hear den it wird des Heare, dû
oerbliuwsel fen Juda: Sà seit de Heare der
hearskaren, de God fen Israël: As jimme it
oantlit stiif hâlde, it stiif de kant fen Egypte
úthâlde, en hinnegeane om dêr to forkearen as
frjemdling,
16 den scil it barre dat it swird dat jimme
eangje, jimme dêr yn Egyptelân efterhelje scil,
en de honger dêr't jimme noed om hawwe, scil
jimme dêr yn Egypte efterneisitte, en jimme
scille dêr stjerre.
17 Ja, al de mannen dy't it oantlit stiif de kant
fen Egypte úthâlde om dêr to forkearen as
frjemdling, hja scille stjerre troch it swird, troch

de honger en troch de pestsykte, en hja scille gjinien hawwe dy’t oerbliuwt of ûntkomt fen it ûnheil dat Ik oer hjar bringe scil.
18 Hwent sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: Lyk as myn grime en myn grammoedichheit útstoart is oer de ynwenners fen Jeruzalem, sà scil myn grammoedichheit oer jimme útstoart wirde as jimme yn Egypte komme; en jimme scille wêze ta in flok en ta in ôfgriis en ta in forwinsking en ta in hún, en dit sté scille jimme net weromsjen.
19 De Heare hat tsjin jimme spritsen, dû oerbliuwsel fen Juda: Kom net yn Egypte! Wit den wol dat ik hjoed tsjin jimme tsjûge haw.
20 Wiswier, jimme hawwe jimme sielen bidragen; hwent jimme hawwe my ta de Heare, jimme God, stjûrd, sizzende: Bid for ús ta de Heare, ús God, en neffens alles hwet de Heare, ús God, sizze mei doch ús to witten, en wy scille it dwaen.
21 En nou haw ik it jimme hjoed to witten dien, mar jimme hawwe net harke nei de stim fen ’e Heare, jimme God, noch nei alles hwermei’t Er my ta jimme stjûrd hat.
22 Wit den nou forgoed dat jimme stjerre scille troch it swird, troch de honger en troch de pestsykte, op it plak dêr’t jimme bigeare hinne to gean om dêr to forkearen as frjemdling.

HAEDSTIK 43.

1 En it barde do’t Jeremia dien hie ta it hiele folk to sprekken al de wirden fen ’e Heare, hjar God, hwermei’t de Heare, hjar God, him ta hjarren stjûrd hie, to witten al dy wirden,
2 dat Azarja, de soan fen Hosaja, en Johanan, de soan fen Karéäh, en al dy heechmoedige mannen opsprieken en tsjin Jeremia seine: Dû, dû sprekst ljeagen; de Heare, ús God, hat dy net stjûrd om to sizzen: Jimme scille net nei Egypte tsjen om dêr ta to hâlden as frjemdling.
3 Mar Baruch, de soan fen Neria, stokelet dy tsjin ús op, om ús oer to jaen yn ’e hân fen ’e Chaldeërs, dat dy ús deadzje meije en ús as balling nei Babel bringe.
4 Sa harken Johanan, de soan fen Karéäh, en al de legeroersten en al it folk net nei de stim des Heare dat hja yn it lân fen Juda bliuwe scoene.
5 Mar Johanan, de soan fen Karéäh, en al de legeroersten namen it hiele oerbliuwsel fen Juda, dat út al de folken dêr’t hja hinne dreaun wierne weromkommen wier om him nei wenjen to setten yn it lân fen Juda:
6 de mânljue en de frouljue en de bern, en de dochters fen ’e kening, en alle siel dy’t Nebuzaradan, de oerste fen ’e liifwacht, litten hie by Gedalja, de soan fen Ahikam, de soan fen Safan, ek de profeet Jeremia en Baruch, de soan fen Neria;
7 en hja teagen nei Egyptelân, hwent hja harken net nei de stim des Heare; en hja kamen oan Tachpanhes ta.
8 Do barde it wird des Heare ta Jeremia, to Tachpanhes, sizzende: [pag. 745]
9 Nim greate stiennen en bidobje se ûnder de klaei yn it fjouwerkant dat by de yngong fen it hûs fen Farao to Tachpanhes is, foar de eagen fen ’e Joadske mannen;
10 en siz tsjin hjar: Sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: Sjuch, Ik scil de boade dwaen en Nebukadnezar, de kening fen Babel, myn tsjinstfeint, helje, en Ik scil syn troan sette boppe op dizze stiennen dy’t Ik bidobbe haw; en hy scil syn sierlik tapyt dêr oer útspriede.
11 Ja, hy scil komme en Egyptelân slaen: hwa’t de dea sines is ta de dea, en hwa’t it tichthús sines is ta it tichthús, en hwa’t it swird sines is, ta it swird.
12 En Ik scil in fjûr oansette yn ’e timpels fen ’e goaden fen Egypte, en hy scil se forbaerne en foartfiere, en hy scil Egyptelân suverje fen ûngemak lyk as in hoeder syn klean fen ûngemak suveret; en hy scil der yn frede úttsjen.
13 En hy scil de spitse pylders fen ’e sinnetimpel dy’t yn Egyptelân is tobrekke, en hy scil de timpels fen ’e goaden fen Egypte forbaerne mei fjûr.

HAEDSTIK 44.

1 It wird dat ta Jeremia bard is for al de Joaden dy’t yn Egyptelân wennen, dy to Migdol wennen, en to Tachpanhes en to Nof, en yn it lân fen Pathros, sizzende:

2 Sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: Jimme hawwe al it ûnheil sjoen dat Ik brocht haw oer Jeruzalem en oer al de stêdden fen Juda, en sjuch, hja binne hjoed de dei in púnfal, en gjinien wennet deryn,

3 fen wegen hjar ûndogenskheit, dy't hja dien hawwe om My to tergjen, safaek hja hinnegyngen om to rikjen en oare goaden to tsjinjen dy't hja net koene, hjasels, jimme noch jimme foarâlden.

4 En Ik haw ta jimme stjûrd al myn tsjinstfeinten, de profeten, fen moarns ier oant jouns let, om to sizzen: Doch sokke grouwel dochs net dy't Ik haetsje.

5 Mar hja hawwe net harke noch it ear der nei hâlden om hjar to bikearen fen hjar ûndogenskheit en gjin oare goaden to rikjen.

6 Dêrom is myn grammoedichheit en myn grime útstoart, en hat baernd yn 'e stêdden fen Juda en yn 'e strjitten fen Jeruzalem, dat hja ta in púnfal en ta in wyldernis wirde mochten, lyk as it hjoed de dei is.

7 Nou den, sà seit de Heare, de God der hearskaren, de God fen Israël: Hwerom dogge jimme sok in great kwea tsjin jimme sielen en roegje man en frou, bern en tatebern út it formidden fen Juda, dat der neat fen jimme oerbliuwe mei;

8 hwerom tergje jimme My troch de wirken fen jimme hannen, en rikje oare goaden yn Egyptelân, dêr't jimme kommen binne om dêr ta to hâlden as frjemdling, dat jimme jimsels útroegje meije en dat jimme ta in flok en ta in hún wirde meije al de folken fen 'e ierde?

9 Binne jimme forgetten de euveldieden fen jimme foarâlden, en de euveldieden fen 'e keningen fen Juda, en de euveldieden fen hjar frouljue, en jimme eigen euveldieden, en de euveldieden fen jimme frouljue, dy't hja dien hawwe yn it lân fen Juda en yn 'e strjitten fen Jeruzalem?

10 Oant hjoed de dei ta binne hja noch net tobrizele fen hert, en hja hawwe net freze noch wannele yn myn wet en yn myn ynsettingen, dy't Ik jown haw foar jimme oantlit en foar it oantlit fen jimme foarâlden.

11 Dêrom, sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël : Sjuch, Ik scil myn oantlit tsjin jimme keare to'n kweade en om hiele Juda út to roegjen.

12 En Ik scil it oerbliuwsel fen Juda weinimme, al dyjingen dy't hjar oantlit nei Egyptelân keard hawwe, om dêr ta to hâlden as frjemdling; en hja scille yn Egyptelân allegearre fortard wirde: troch it swird scille hja falle, troch de honger scille hja fortard wirde, fen 'e lytste ôf oant 'e greatste ta, troch it swird en troch de honger scille hja stjerre, en hja scille wirde ta in forflokking, ta in ôfgriis en ta in flok en ta in hún.

13 Ja, Ik scil bisiking dwaen oer dyjingen dy't yn Egyptelân wenje, lyk as Ik bisiking dien haw oer Jeruzalem, troch it swird, troch de honger en troch de pestsykte;

14 en it oerbliuwsel fen Juda, dyjingen dy't yn Egyptelân kommen binne om dêr ta to hâlden as frjemdling, gjinien [pag. 746] dêrfen scil ûntkomme of oer- bliuwe om werom to tsjen nei it lân fen Juda, hwerhinne hjar siel forlanget werom to tsjen om dêr to wenjen; mar hja scille net weromtsjen, bihalven dy't flechtsje meije.

15 Do diene al de mânljue dy't wisten dat hjar frouljue oare goaden rikken en al de frouljue dy't dêr by stiene, in greate kloft, en al it folk dat yn Egyptelân, to Pathros wenne, Jeremia biskie, sizzende:

16 Oangeande it wird datstû ta ús spritsen hast yn de namme des Heare, wy scille net nei dy harkje.

17 Né, wy scille dwaen neffens alle wird dat ta ús mûle útgien is: wy scille rikje oan 'e keninginne fen 'e himel en hjar drankoffers offerje, lyk as wy dien hawwe, wy en ús foarâlden, ús keningen en ús foarsten, yn 'e stêdden fen Juda en yn 'e strjitten fen Jeruzalem; do waerden wy sêdde mei brea, en hiene it goed, en wisten fen gjin ûnheil.

18 Mar sûnt wy ophâlden binne oan 'e keninginne fen 'e himel to rikjen en hjar drankoffers to offerjen, hat ús fen alles ûntbritsen, en binne wy fortard troch it swird en troch de honger.

19 En hwennear't wy oan 'e keninginne fen 'e himel rikje en hjar drankoffers offerje, bart it den sûnder ús mânljue dat wy offerkoeken for hjar meitsje om hjar ôf to byldzjen, en dat wy hjar drankoffers offerje?

20 Do spriek Jeremia ta al it folk, ta de mânljue en ta de frouljue, en ta allegearre dy't him sok

biskied jown hiene, sizzende:
21 Is it net it reekoffer dat jimme rikje litten hawwe yn ’e stêdden fen Juda en yn ’e strjitten fen Jeruzalem, jimme en jimme foarâlden, jimme keningen en jimme foarsten en it folk fen it lân, dêr’t de Heare oan tocht hat en dat opkommen is yn syn hert,
22 en hat de Heare it dêrom faeks net langer forneare kinnen? Om reden fen ’e tsjoedens fen jimme hanlingen, om reden fen ’e grouwels dy’t jimme dien hawwe, dêrom is jimme lân ta in púnfal wirden en ta in ôfgriis en ta in flok, dat der gjinien yn wennet, lyk as it hjoed de dei is.
23 Om’t jimme rikke hawwe, en sûndige tsjin de Heare, en net harke nei de stim des Heare, en net wannele yn syn wet en yn syn ynsettingen en yn syn tsjûgenissen, dêrom is dit ûnheil oer jimme kommen, lyk as it hjoed de dei is.
24 Fierder sei Jeremia tsjin al it folk en tsjin al de frouljue: Hear it wird des Heare, dû hiele Juda dat yn Egyptelân forkeart;
25 sà sprekt de Heare der hearskaren, de God fen Israël, en sà seit Er: Jimme en jimme frouljue, jimme hawwe dos spritsen mei jimme mûle en binne it neikommen mei jimme hannen, sizzende: Wy scille de biloften dy’t wy biloofd hawwe hielendal hâlde, wy scille rikje oan ’e keninginne fen ’e himel en hjar drankoffers offerje; — nou, bifêstigje jimme biloften den mar ris en hâld jimme biloften den mar ris.
26 Dêrom, hear it wird des Heare, dû hiele Juda dat yn Egyptelân forkeart: Sjuch, Ik swar by myn greate namme, seit de Heare: Nea scil myn namme mear neamd wirde troch de mûle fen ien minske út Juda yn hiele Egyptelân, dat er sizze scoe: Sa wier as de Heare Heare libbet!
27 Sjuch, Ik scil oer hjar wekje to’n kweade en net to’n goede; en alle man fen Juda dy’t yn Egyptelân forkeart, scil fortard wirde troch it swird en troch de honger, oant hja allegearre fordylge binne.
28 Mar de inkelden dy’t fen it swird ûntkomme, scille út Egyptelân weromslagje nei it lân fen Juda; en it hiele oerbliuwsel fen Juda, dy’t yn Egyptelân kommen binne om dêr ta to hâlden as frjemdling, hja scille witte hwaens wird bistean scil, mines of hjarres.
29 En dit scil jimme it teiken wêze, sprekt de Heare, dat Ik op dit plak bisiking oer jimme dwaen scil, dat jimme witte meije dat myn wirden oer jimme wis bistean scille to’n kweade:
30 sà seit de Heare: Sjuch, Ik scil Farao Hofra, de kening fen Egypte, jaen yn ’e hân fen syn fijannen en yn ’e hân fen dyjingen dy’t syn siel siikje, allyk as Ik Sedekia, de kening fen Juda, jown haw yn ’e hân fen Nebukadnezar, de kening fen Babel, syn fijân, dy’t syn siel ek socht. [pag. 747]

HAEDSTIK 45.

1 It wird dat de profeet Jeremia spritsen hat ta Baruch, de soan fen Neria, do’t er dy wirden út ’e mûle fen Jeremia yn in boek skreau, yn it fjirde jier fen Jojakim, de soan fen Josia, de kening fen Juda:
2 Sà seit de Heare, de God fen Israël, fen dy, o Baruch!
3 Dû seist: O wé my! hwent de Heare hat fortriet by myn smert dien; ik bin wirch fen myn suchtsjen en fyn gjin rêst.
4 Sà scilstû tsjin him sizze: Sà seit de Heare: Sjuch, hwet Ik boud haw, brek Ik ôf, en hwet Ik plante haw, skoer Ik út, en dat de hiele ierde.
5 En dû, scoestû nei greate dingen trachtsje? Trachtsje der net nei; hwent sjuch, Ik bring ûnheil oer alle flêsk, sprekt de Heare, mar dy scil Ik dyn siele ta in bút jaen, yn alle oarden dêrstû hinnegean meist.

HAEDSTIK 46.

1 It wird des Heare dat ta de profeet Jeremia bard is tsjin de heidenen.
2 Tsjin Egypte; tsjin it leger fen Farao Necho, de kening fen Egypte, dat by de rivier de Eufraet to Karkemis laei, dat Nebukadnezar, de kening fen Babel, forsloech yn it fjirde jier fen Jojakim, de soan fen Josia, de kening fen Juda.
3 Meitsje it lytse en it greate skyld ré, en tsjuch op ta de striid.
4 Slaen de hynders yn, en spring der op, jimme ruters, en set de helmen op, slypje de spearen, doch de pânsers oan.
5 Hwerom moat Ik se sà sjen: forbûkt en efterútdreaun? Hjar helden binne sels forslein

en geane op 'e flecht en sjugge net om; it is skrik yn it rounom, sprekt de Heare.
6 De flugge kin net ûntflechtsje en de held kin net ûntkomme; yn it Noarden, op 'e kant fen 'e rivier de Eufraet binne hja stroffele en fallen.
7 Hwa is it dy't dêr opset as de Nyl, hwaens wetters weagje as rivieren?
8 Egypte set op as de Nyl, en syn wetters weagje as rivieren; en hy seit: Ik scil opsette, ik scil de ierde bidekke, ik scil de stêd en dy't dêryn wenje forwoaste.
9 Foarút, jimme hynders, en bolderje, jimme weinen, en lit de helden úttsjen: de Kussiten en de Putéërs, dy't it skyld hantearje, en de Ludiërs, dy't de bôge hantearje en spanne. `
10 Mar dizze dei is fen 'e Heare, fen 'e Heare der hearskaren, in dei fen wraek, dat Hy Him wreke mei oan syn tsjinstanners, en it swird scil ite en sêd en dronken wirde fen hjar bloed; hwent de Heare, de Heare der hearskaren, hat in slachtoffer yn it lân fen it Noarden, by de rivier de Eufraet.
11 Gean op nei Gileäd en helje balsem, dû jongfaem, dochter fen Egypte; om 'e nocht hellestû dy allegearre medisinen, der is gjin hieljen mei dy oan.
12 De folken hawwe heard fen dyn skande, en it lân is fol fen dyn getsjirm; hwent hja binne stroffele held tsjin held, hja binne togearre oer elkoar fallen.
13 It wird dat de Heare ta de profeet Jeremia spritsen hat oer de komst fen Nebukadnezar, de kening fen Babel, om Egyptelân to slaen.
14 Forkindigje it yn Egypte en lit it hearre to Migdol, lit it ek hearre to Nof en to Tachpanhes; siz: Set der dy nei en meitsje dy ré, hwent it swird hat fortard hwet om dy hinne is.
15 Hwerom is dyn hynstefolk weifage? Hja koene net stean bliuwe, om't de Heare hjar delsloech.
16 Hy hat mannichten stroffelje litten, ja de iene foel oer de oare, dat hja sizze moasten: Kom oerein en lit ús weromgean nei ús folk en nei ús heitelân, fen wegen it binearjende swird.
17 Do rôpen hja: Farao, de kening fen Egypte, is mar kriichsgebear, hy hat de stelde tiid foarbygean litten.
18 Sa wier as Ik libje, sprekt de Kening, hwaens namme is Heare der hearskaren: Wiswier, hy scil komme as in Thabor ûnder de bergen en as de Karmel by de sé.
19 Túch dy rêdding oan for de ballingskip, dû biwenster, dû dochter fen Egypte; hwent Nof scil ta in woastenije wirde, en it scil fordoarn wirde dat der nimmen wenje kin.
20 Egypte is in skoan, ja edel rier; de brims komt, hy komt fen it Noarden.
21 Ek de hierde kriichsljue yn hjar formidden binne meste keallen allyk, mar dy [pag. 748] hawwe hjar allyksa omkeard, hja binne meiinoar flechte, hja binne net stean bleaun; hwent de dei fen hjar fordjer is oer hjar kommen, de tiid fen hjar bisikmg.
22 Hja jowe lûd as in foartglûpende slang; hwent hja tsjugge op mei in macht fen kriichsfolk, en komme op hjar ôf mei bilen lyk as houthakkers.
23 Hja scille hjar wâld omhakje, sprekt de Heare, howol't der gjin neikommen oan is; hwent hja binne machtiger as de sprinkhoannen, dy't nimmen telle kin.
24 De dochter fen Egypte stiet biskamme, hja is jown yn 'e hân fen it folk fen it Noarden.
25 De Heare der hearskaren, de God fen Israël, seit: Sjuch, Ik scil bisiking dwaen oer Amon fen No, en oer Farao, en oer Egypte en oer syn goaden en oer syn keningen, ja oer Farao en oer dyjingen dy't op him bitrouwe;
26 en Ik scil se jaen yn 'e hân fen dyjingen dy't hjar siel siikje, en yn 'e hân fen Nebukadnezar, de kening fen Babel, en yn 'e hân fen syn tsjinstfeinten. Mar dêrnei scil it biwenne wirde Iyk as yn 'e dagen fen âlds, sprekt de Heare.
27 Mar dû, myn tsjinstfeint Jakob, eangje net, noch wêz forfeard, o Israël! hwent sjuch, Ik scil dy forlosse út fiere lânnen en dyn sied út it lân fen hjar ballingskip; en Jakob scil weromkomme en stil en feilich wenje, en gjinien scil him kjelmeitsje.
28 Dû den, myn tsjinstfeint Jakob, eangje net, sprekt de Heare, hwent Ik bin mei dy. Hwent Ik scil in ein meitsje mei al de heidenen dêr't Ik dy hinnedreaun haw, mar mei dy scil Ik gjin ein meitsje; alhowol, Ik scil dy rjuchtfeardich kastije, en dy net hielendal ûnskildich hâlde.

HAEDSTIK 47.
1 It wird des Heare dat ta de profeet Jeremia bard is tsjin de Filistinen, ear't Farao Gaza sloech.
2 Sà seit de Heare: Sjuch, der komme wetters op út it Noarden, en hja scille wirde ta in oerrinnende beek, en oerstreame it lân en syn folheit, de stêd en dy't dêryn wenje; en de minsken scille skreauwe en al de biwenners fen it lân scille gûle.
3 Fen wegen de kletterjende hoefslach fen syn hynsten, fen wegen it gerottel fen syn weinen en it bolderjen fen syn tsjillen, sjugge de heiten net om nei de bern — sa slop binne de hannen wirden —
4 fen wegen de dei dy't kommen is om alle Filistinen to fordylgjen, om Tyrus en Sidon hjar lêst oerbleaune helper út to roegjen; hwent de Heare scil de Filistinen, it oerbliuwsel fen it eilân Kaftor, fordylgje.
5 Kealheit is kommen oer Gaza, Askalon is forwoast, it oerbliuwsel fen hjar delling; holang scilstû dysels yette kervje?
6 Wé, dû swird des Heare, honear scilstû dochs ophâlde? Legerje dy yn dyn skie, bidarje dy en wêz stil.
7 Ho scoestû ophâlde? De Heare hat it ommers ûntbean tsjin Askalon, en tsjin de séwâl, dêr hat Er it bisteld.

HAEDSTIK 48.
1 Tsjin Moäb. Sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: Wé oer Nebo, hwent it is forwoast; Kirjathaïm is biskamme, it is ynnommen; dy hege rotsstins is biskamme en delreage.
2 Mei Moäbs rom is it dien, to Hesbon hawwe hja kwea tsjin him bilein: Kom en lit ús him útroegje, dat er gjin folk mear wêze mei; ek dû, o Madmen, scilst fordylge wirde, it swird scil efter dy oankomme.
3 Hark, der komt gekryt út Horonaïm: Forwoasting en in greate delbraek!
4 Moäb leit tobritsen, hjar gekryt is to hearren oan Soär ta.
5 Ja, mei skriemende skaren geane hja op nei de pas fen Luhith, en op 'e berchskeante fen Horonaïm is in geskreau to hearren fen eangstme oer de forwoasting.
6 Flechtsje, rêd jimme siel, en wird as de heidestrûk yn 'e woastenije.
7 Hwent om dyn bitrouwen op dyn wirken en op dyn skatten scilstû ek ynnommen wirde; en Kamos scil yn ballingskip gean, syn preesters en syn foarsten allegearre meiinoar.
8 En de forwoaster scil komme oer alle stêd, en gjin stêd scil it ûntkomme; en de delling scil fordoarn en it flakke fjild scil forroege wirde, lyk as de Heare sein hat. [pag. 749]
9 Jow Moäb wjukken, dat er fleane mei, ja fleane; en syn stêdden scille in wyldernis wirde, dat der nimmen yn wenje mei.
10 Forflokt scil wêze dy't des Heare wirk neilittich docht, ja, forflokt scil wêze dy't syn swird weromhâldt fen it bloed.
11 Moäb hat fen jong ôf ûnbisoarge west, hy laei stil op syn grounsop, en waerd net lege fen fet yn fet, en teach net yn ballingskip; dêrom hat er syn smaek bihâlden en is syn rook net bidoarn.
12 Dêrom, sjuch, de dagen komme, sprekt de Heare, dat Ik him ôftapers taskikke scil, dy't him ôftaepje scille, en syn fetten leegje, en hjar krûken stikken slaen.
13 En Moäb scil to skande reitsje fen wegen Kamos, lyk as it hûs fen Israël to skande rekke is fen wegen Bethel, dêr't hja op bitrouden.
14 Ho kinne jimme sizze: Wy binne helden, wy binne mannen krigel ta de striid?
15 De forwoaster fen Moäb en syn stêdden tsjucht op, en de blom fen syn jongfeinten is ôftein nei de slachtbank, sprekt de Kening, hwaens namme is Heare der hearskaren.
16 Moäbs fordjer is oan it kommen ta, en syn ûnheil haestet him tige.
17 Biklei him, al syn bûrljue, en jimme allegearre dy't syn namme kenne; siz: Ho is de sterke stôk, de sierlike skepter forbritsen!
18 Kom del út dyn hearlikheit en wenje yn it toarre, dû biwenster, dû dochter fen Dibon; hwent Moäbs forwoaster is tsjin dy optein, hy hat dyn festingen fornield.
19 Gean by de wei stean en sjuch út, dû biwenster fen Aroër; freegje de flechtsjende man en de ûntkommene frou, siz: Hwet is der bard?
20 Moäb is to skande rekke, hwent hy is forslein; tsjirmje en skreau, forkindigje it oan 'e Arnon dat Moäb fornield is.
21 Ja, der is in oardiel kommen oer it flakke lân,

oer Holon en oer Jahsa, en oer Mefaäth,
22 en oer Dibon, en oer Nebo, en oer Beth Diblathaïm,
23 en oer Kirjathaïm, en oer Beth Gamul, en oer Beth Meon,
24 en oer Kearioth, en oer Bosra, ja oer al de stêdden fen it lân fen Moäb, dy't fierôf en dy tichteby binne.
25 De hoarn fen Moäb is ôfkappe en syn earm forbritsen, sprekt de Heare.
26 Meitsje him dronken, om't er him forhege hat tsjin de Heare; den scil Moäb delploffe yn syn eigen útspijsel, en hysels scil ta in spotslach wirde.
27 Hwent hat Israël dy net ta in spotslach west? Wier hy den bitrape mei de dieven, datstû skodholje moast safaken ast it oer him hiest?
28 Forlit de stêdden en wenje yn 'e rotsstien, jimme biwenners fen Moäb, en wird in dou allyk dy't nestelet op 'e rânne fen in gapjende ôfgroun.
29 Wy hawwe heard fen Moäbs heechmoed, ho heechmoedich as er is, fen syn greatskens en syn heechmoed en syn hofeardij en syn heechhertichheit.
30 Ik, Ik ken syn oerdwealskens, sprekt de Heare, en syn ûnfoechsum opsprekken; ûnfoechsum hat hjar wannel west.
31 Dêrom moat ik gûle om Moäb, ja om hiele Moäb moat ik krite; om de mannen fen Kir Heares suchtsje hja.
32 Boppe it geskriem fen Jaëzer út scil ik dy biskrieme, dû wynstok fen Sibma; dyn ranken rounen oer de sé, hja wreiden oant 'e sé fen Jaëzer; de fornieler is op dyn simmerfruchten en op dyn wynrispinge oanfallen.
33 En weinommen is de blydskip en jubel út 'e hôven en út it lân fen Moäb, en Ik hâld de wyn út 'e parskûpen; hja scille gjin druven traepje mei gejûch; it gejûch scil gjin gejûch mear wêze.
34 Fen wegen Hesbons gekryt oan Eleälé ta, oan Jahas ta, hawwe hja hjar lûd útset, fen Soär ôf oant Horonaïm, dat twinterrier; hwent ek de wetters fen Nimrim scille woastenijen wirde.
35 En Ik scil út Moäb fordylgje, sprekt de Heare, hwa't offeret op 'e hichte en hwa't rikket oan syn goaden.
36 Dêrom klaget myn hert oer Moäb as de fluiten, ja myn herte klaget oer de mannen fen Kir Heares as de fluiten, om't forlern gien is hwet hja oergarre hiene.
37 Och, alle hollen binne keal en alle [pag. 750] birden ôfsnien; oer alle hannen rinne sneden, en om 'e heupen is in sek.
38 Op alle dakken fen Moäb en op al syn merken is it rounom gegûl; hwent Ik haw Moäb tobritsen, lyk as ark dêr't gjinien gefallichheit yn hat, sprekt de Heare.
39 Ho is er sa forbûke? hja tsjirmje it út; ho hat Moäb de nekke sa biskamsum ôfkeard? sà scil Moäb al syn bûrljue ta in spotslach en ta in ôfgriis wirde.
40 Hwent sà seit de Heare: Sjuch, hy scil delsjitte as de earn, hy scil syn wjukken útspriede tsjin Moäb.
41 Den scille de stêdden allegearre ynnommen en de festingen elk foar oar oermastere wirde; en it hert fen Moäbs helden scil dy deis wêze as it hert fen in frou dy't yn need is.
42 Ja, Moäb moat fordylge wirde oant it gjin folk mear is, om't er himsels forhege hat tsjin de Heare.
43 Eangstme en de kûle en de strik oer dy, dû biwenner fen Moäb, sprekt de Heare.
44 Hwa't foar de eangstme flechtet, scil yn 'e kûle falle, en hwa't út 'e kûle komt, scil yn 'e strik reitsje; hwent Ik scil oer hjar, oer Moäb, it jier fen hjar bisiking bringe, sprekt de Heare.
45 Yn it skaed fen Hesbon bliuwe machteleaze flechtelingen stean; hwent in fjûr is útgien fen Hesbon en in lôge út it hûs fen Sihon, en hat Moäb de sliepen en de greatsprekkers de krún fen 'e holle fortard.
46 Wé dy, Moäb, forlern is it folk fen Kamos; hwent dyn soannen binne meisleept nei de finzenis, ek binne dyn dochters yn 'e finzenis.
47 Mar yn it lêst oan fen 'e dagen scil Ik in kear jaen yn Moäbs lot, sprekt de Heare. Oant safier is it oardiel oer Moäb.

HAEDSTIK 49.

1 Tsjin de bern fen Ammon. Sà seit de Heare: Hat Israël gjin bern, hat er gjin erfgenamt? Hwerom hat Milkom de erfenis fen Gad den krige en wennet syn folk yn Gads stêdden?
2 Dêrom, sjuch, de dagen komme, sprekt de

Heare, dat Ik tsjin Rabba fen ’e bern fen Ammon kriichsgeskreau hearre litte scil, en it scil ta in woaste púnfal wirde, en syn ûnderhearrige plakken scille forbaernd wirde mei fjûr; den scil Israël ervje dyjingen dy’t him irven hiene, seit de Heare.

3 Tsjirmje, Hesbon, hwent de stêd is fornield; kryt, jimme dochters fen Rabba, girdzje jimme mei sekken, gûl it út en swalkje om twisken de skieppestâllen; hwent Milkom moat yn ballingskip, syn preesters en syn foarsten allegearre.

4 Hwet birommestû op dyn dellingen? Dyn delling is oerstreamd, dû ôfkearige dochter dy’t op hjar skatten bitrout, sizzende: Hwa scoe oan my komme?

5 Sjuch, Ik scil eangstme oer dy bringe, sprekt de Heare, de Heare der hearskaren, for allegearre om dy hinne; den scille jimme allegearre foartdreaun wirde, in elk lyk foar him út, en gjinien scil de omdoarmjenden forgearje.

6 Mar dêrnei scil Ik in kear jaen yn it lot fen ’e bern fen Ammon, sprekt de Heare.

7 Tsjin Edom. Sà seit de Heare der hearskaren: Is der den gjin wysheit mear to Teman? Binne de forstannigen hjar rie to’n ein? Is hjar wysheit to siik rekke?

8 Flechtsje, kear om, skûlje yn djippe hoalen, jimme ynwenners fen Dedan; hwent Ik scil it fordjer fen Ezau oer him bringe de deis dat Ik him bisiikje scil.

9 As der wynrispers ta dy komme, hja scille gjin neirispinge oerlitte; as der to nacht dieven komme, hja scille forniele oant hja hjar nocht hawwe.

10 Ja, Ik scil Ezau ûntbleatsje, Ik scil syn skûlplakken ûntdekke, dat er him nearne forbergje kin; syn sied scil fordoarn wirde, allyk as syn broerren en syn bûrljue, en hysels scil net mear wêze.

11 Lit dyn wezen binefter, en Ik scil se yn it libben hâlde; en lit dyn widdowen op My bitrouwe.

12 Hwent sà seit de Heare: Sjuch, dyjingen dy’t it net fortsjinne hawwe de tsjelk to drinken, hja moatte him leechdrinke; en dû, scoestû hielendal frij útgean? Dû scilst net frij útgean, mar dû scilst drinke oan ’e boaijem ta.

13 Hwent Ik haw sward by Myselme, sprekt de Heare, dat Bosra wirde scil ta in ôfgriis, ta in hún, ta in púnfal en ta in forflokking; en al syn stêdden scille ta ivige púnfallen wirde. [pag. 751]

14 Ik haw tiding hawn fen ’e Heare, en de boade is dien ûnder de folken: Forsamlje jimme en tsjuch tsjin hjar op, en meitsje jimme ré ta de striid.

15 Hwent sjuch, Ik haw dy lyts makke ûnder de folken, forachte ûnder de minsken.

16 De skrik for dy hat dy bidragen, de greatskens fen dyn hert; dû dy’t wennest yn ’e kleauwen fen ’e stienrotsen, dy’t de hichten fen ’e bergen omklammest, al scoestû dyn nêst sa heech meitsje as de earn, Ik scil dy dêrfendinne delstjitte, sprekt de Heare.

17 Sa scil Edom ta in ôfgriis wirde; allegearre dy’t dêrlâns komme scille hjar bisauwe en fluitsje op al syn pleagen.

18 It scil wêze as mei de omkearing fen Sodom en Gomorra en fen hjar bûrljue, seit de Heare: gjin minske scil der wenje en gjin minskebern scil der tahâlde.

19 Sjuch, lyk as in liuw him opjowt út it wylde beamte fen ’e Jordaen nei de altyd griene greiden, sà scil Ik hjar dêr yn in eachwink út fordriuwe en myn útkarde oer hjar stelle. Hwent hwa is My allyk, en hwa scoe My ta forantwirding roppe, en hwer is de hoeder dy’t foar myn oantlit bistean scoe?

20 Dêrom, hear de rie des Heare dy’t Er to riede wirden is oer Edom, en syn foarnimmens dy’t Er foar Him nommen hat oer de ynwenners fen Teman: Wiswier, de lytsten fen ’e keppel scille foartsleept wirde; wiswier, hjar weide scil forsteld oer hjar stean.

21 De ierde scil beevje fen it lûd fen hjar fal, en in gekryt scil opgean hwerfen’t it lûd to hearren is by de Reidsé.

22 Sjuch, hy scil opfleane en der hinne farre as in earn, en hy scil syn wjukken útspriede tsjin Bosra, en it hert fen Edoms helden scil dy deis wêze as it hert fen in frou dy’t yn need is.

23 Tsjin Damaskus. Hamad en Arpad steane biskamme, hwent hja hawwe kweade tiding heard; hja binne oerstjûr as de balstjûrige sé, hja kinne net ta rêst komme.

24 Damaskus is wankelmoedich wirden, hja hat hjar omkeard om to flechtsjen, en skrik is oer hjar fearn, forheardens en smerten hawwe

hjar biset as immen dy't bernet.
25 Ho is de forneamde stêd sa iensum, de fêsting fen myn opteinens?
26 Dêrom scille hjar jongfeinten falle op hjar merken, en alle kriichsljue scille dy deis delslein wirde, sprekt de Heare der heirskaren.
27 En Ik scil in fjûr oansette binnen Damaskus mûrre, en it scil de paleizen fen Benhadad fortarre.
28 Tsjin Kedar en tsjin de keninkriken fen Hazor, dy't Nebukadnezar, de kening fen Babel, slein hat. Sà seit de Heare: Meitsje jimme ré, tsjuch op tsjin Kedar en fordylgje de bern fen it Easten.
29 Hja scille hjar tinten en hjar lytsfé nimme, hjar tintkleden en al hjar húsried en hjar kamielen nei hjar nimme, en hja scille tsjin hjar útroppe: Skrik yn it rounom!
30 Flechtsje, flechtsje mei haesten, skûlje yn djippe hoalen, jimme ynwenners fen Hazor, sprekt de Heare; hwent Nebukadnezar, de kening fen Babel, is in rie tsjin jimme to riede wirden en hat in foarnimmen tsjin jimme foar him nommen.
31 Meitsje jimme ré, tsjuch op tsjin it soargeleaze folk, dat sa feilich wennet, sprekt de Heare, dat gjin poarten noch skoattel hat, dat allinnich wennet.
32 En hjar kamielen scille ta in rôf wirde, en de mannichte fen hjar fé ta in bút, en Ik scil se forsilje op alle winen, dyjingen dy't hjarsels de sliepen keal skeare; en Ik scil hjar fordjer fen alle kanten oer hjar bringe, sprekt de Heare.
33 En Hazor scil wirde ta in went for de jakhalzen, in wyldernis oant yn ivichheit; gjin minske scil dêr wenje en gjin minskebern scil der tahâlde.
34 It wird des Heare dat ta de profeet Jeremia bard is tsjin Elam, yn it bigjin fen it keninkryk fen Sedekia, de kening fen Juda, sizzende:
35 Sà seit de Heare der hearskaren: Sjuch, Ik scil forbrekke Elams bôge, it bigjinsel fen hjar macht.
36 En Ik scil de fjouwer winen út 'e fjouwer hoeken fen 'e himel oer Elam bringe, en Ik scil se forsilje op al dy winen; en der scil gjin folk wêze dêr't Elams fordreaunen net kommen binne. [pag. 752]
37 En Ik scil Elam eang meitsje foar it oantlit fen fijannen en foar it oantlit fen hjar dyjingen dy't hjar siel siikje, en Ik scil ûnheil oer hjar bringe, de gleonens fen myn grammoedichheit, sprekt de Heare; en Ik scil it swird efter hjar oan stjûre, oant Ik se fortard hawwe mei.
38 En Ik scil myn troan yn Elam sette, en Ik scil de kening en de foarsten dêrwei roegje, sprekt de Heare.
39 Mar it scil barre yn it lêstoan fen 'e dagen, dat Ik in kear jaen scil yn Elams lot, sprekt de Heare.

## HAEDSTIK 50.

1 It wird dat de Heare spritsen hat tsjin Babel, tsjin it lân fen 'e Chaldeërs, troch de tsjinst fen 'e profeet Jeremia.
2 Forkindigje it ûnder de folken en lit it wearklinke, en stek de flage op, lit it wearklinke, hâld it net stil, siz: Babel is ynnommen, Bel stiet biskamme, Merodach is forplettere, hjar ôfgoaden steane biskamme, hjar ûnreine goaden binne forplettere.
3 Hwent in folk tsjucht tsjin hjar op fen it Noarden; dat scil hjar lân ta in wyldernis meitsje, dat der nimmen mear wenje kin; de beesten sawol as de minsken hawwe hjar ôfjown, binne flechte.
4 Yn dyselde dagen en yn dyselde tiid, sprekt de Heare, scille de bern fen Israël komme, hja en de bern fen Juda mei hjarren; swalkjende en skriemende scille hja hinnegean en de Heare, har God, siikje.
5 Nei Sion scille hja freegje, op 'e wei dêrhinne scille hjar oantlitten wêze; hja scille komme en hjar by de Heare jaen yn in ivich forboun, dat nimmer net forgetten wirde scil.
6 Myn lânsljue wierne forlerne skiep, hjar hoeders hiene hjar omdoarmje litten, hja hiene hjar nei de bergen dreaun; hja swalken fen berch ta hichte, hjar leger wier hjarren al forgetten.
7 Allegearre dy't hjar founen, mochten hjar opite, en hjar binearders seine: Wy hawwe gjin skild! dêrom dat hja sûndige hiene tsjin de Heare, de wenning fen 'e gerjuchtichheit en hjar âffears hope, de Heare.
8 Flechtsje út it formidden fen Babel, en tsjuch foart út it lân fen 'e Chaldeërs, en rin as

de bokken foar de keppel út.
9 Hwent sjuch, Ik scil in boun fen greate
folken roppe út it lân fen it Noarden, en it
tsjin Babel fiere, dy scille hjar bisingelje, en
sà scil hja ynnommen wirde; hjar pylken
scille wêze as dy fen in krigel helt, gjinien
dêrfen scil liddich weromkomme.
10 En Chaldéä scil ta in bút wêze; allegearre
dy't it plonderje, scille sêdde wirde, sprekt
de Heare.
11 Al forbliidzje jim jimme, en al jubelje
jimme, o rôvers fen myn erfenis, al dúnje
jimme as in rier yn 'e greide en wrinzgje as
de hynsten,
12 dôch scil jimme mem djip biskamme
weikomme, dy't jimme berne hat scil read
fen skamte wirde. Sjuchdêr hwet it foarlân is
fen 'e heidenen: woastenije, toarrens en
wyldernis.
13 Fen wegen de grammoedichheit des
Heare scil hja net biwenne wirde, mar hja
scil in folsleine woastenije wêze; al hwa't by
Babel lâns komt, scil him bisauwe en fluitsje
op al hjar pleagen.
14 Stel jimme oan alle kanten tsjin Babel op,
jimme allegearre dy't de bôge spanne; sjit op
hjar, sparje de pylken net, hwent hja hat
sûndige tsjin de Heare.
15 Helje fen alle kanten de kriichsang tsjin
hjar op, hja hat hjar oerjown, hjar bolwirken
binne fallen, hjar mûrren binne ôf britsen;
hwent dat is de wraek des Heare. Wreek
jimme oan hjar, doch hjar lyk as hjasels dien
hat.
16 Roegje út fen Babel de siedder en him
dy't de sichte hantearret yn 'e risptiid; lit fen
wegen it binearjende swird alle man him
keare ta syn folk, en alle man flechtsje nei
syn lân.
17 Israël is in forbjustere skiep, dat de
liuwen opjage hawwe; earst hat de kening
fen Assur him opiten, en nou to'n lêsten hat
Nebukadnezar, de kening fen Babel, him it
biente forbrizele.
18 Dêrom, sà seit de Heare der hearskaren,
de God fen Israël: Sjuch, Ik scil bisiking
dwaen oer de kening fen Babel en oer syn
lân, lyk as Ik bisiking dien haw oer de kening
fen Assur.
19 En Ik scil Israël werombringe yn syn
weide, en hy scil weidzje op 'e Karmel en op 'e
Bazan, en syn siel scil sêdde [pag. 753] wirde op it
berchtme fen Efraïm en fen Gileäd.
20 Yn dy dagen en yn dy tiid, sprekt de Heare,
scil der socht wirde om Israëls
ûngerjuchtichheit, mar hja scil der net wêze, en
om 'e sûnden fen Juda, mar hja scille net foun
wirde; hwent Ik scil se forjaen dyjinge dy't Ik
oerbliuwe litten haw.
21 Op, tsjuch op tsjin it lân fen Merathaïm, en
tsjin de ynwenners fen Pekod; fordylgje en
forfolgje hjar mei de ban, sprekt de Heare, en
doch neffens alles dat Ik dy hjitten haw.
22 Der is in kriichsgeskreau yn it lân, en in
greate delbraek.
23 Ho is de hammer fen 'e hiele ierde sa
forbritsen en stikkenslein? ho is Babel sok in
ôfgriis for de folken wirden?
24 Ik haw dy in strik set, en dû bist der ek yn
rekke, o Babel, earst it sels wist; dû bist bitrape
en ek fongen, hwent dû hiest de Heare útdage.
25 De Heare hat syn wapenkeamer iepene, en
it ark fen syn grime to foaren helle; hwent der is
wirk for de Heare, de Heare der hearskaren, yn
it lân fen 'e Chaldeëers.
26 Set tsjin hjar út 'e ein, iepenje hjar skûrren,
loegje hjar op as nôtskeaven en forban hjar, lit
hjar neat oerhâlde.
27 Deadzje al hjar interbollen mei it swird, lit
se delgean nei de slachtbank; wé oer hjar,
hwent hjar dei is kommen, de tiid fen hjar
bisiking.
28 Der is in lûd fen flechtelingen en
ûntkommenen út it lân fen Babel, om yn Sion
to forkindigjen de wraek fen 'e Heare, ús God,
de wraek fen syn timpel.
29 Rop mannichten tsjin Babel op, jimme
allegearre dy't de bôge spanne, legerje jimme
tsjin hjar yn it roun, lit gjinien fen hjar
ûntkomme; forjild hjar nei hjar wirk, doch hjar
neffens alles dat hjasels dien hat, hwent hja hat
oerdwealsk west tsjin de Heare, tsjin de Hillige
Israëls.
30 Dêrom scille hjar jongfeinten falle op hjar
merken, en al hjar kriichsljue dy deis útroege
wirde, sprekt de Heare.
31 Sjuch, Ik scil dy, dû oerdwealske! sprekt de
Heare, de Heare der hearskaren, hwent dyn dei
is kommen, de tiid dat Ik dy bisiikje scil.
32 Den scil de oerdwealske stroffelje en falle,

en der scil gjinien wêze dy't him oereinhelpt; ja Ik scil in fjûr oansette yn syn stêdden, dat scil alles yn it roun fortarre.
33 Sà seit de Heare der hearskaren: De bern fen Israël en de bern fen Juda wirde meiinoar bineare, en allegearre dy't hjar finzen foartfierd hawwe hâlde hjar fêst, hja wegerje hjar los to litten.
34 Mar hjar Forlosser is sterk, Heare der hearskaren is syn namme; Hy scil hjar pleit bisljuchtsje, om de ierde rêst to jaen, mar de ynwenners fen Babel ûnrêst.
35 It swird scil wêze oer de Chaldeërs, sprekt de Heare, en oer de ynwenners fen Babel en oer hjar foarsten en oer hjar wizen.
36 It swird scil wêze oer de lûdroppers, dat hja dwaes wirde meije; it swird scil wêze oer hjar helden, dat hja bisauwe meije.
37 It swird scil wêze oer syn hynders en oer syn weinen, en oer al it bastere skaei yn hjar formidden, dat hja ta frouljue wirde meije; it swird scil wêze oer hjar skatten, dat hja plondere wirde meije.
38 Droechte scil der wêze oer syn wetters, dat hja útdroegje meije; hwent it is in lân fen sniene bylden, en hja binne sljucht op hjar ôfgryslike ôfgoaden.
39 Dêrom scille de boskkatten dêr húzje mei de wylde hounen, ek scille de jonge strúsfûgels dêr húzje; en gjin minske scil der mear tahâlde oant yn ivichheit, en hja scil net biwenne wirde fen slachte oant slachte.
40 Lyk as God Sodom en Gomorra en hjar bûrljue omkeard hat, sprekt de Heare, sa scil gjin minske der wenje en gjin minskebern der forkeare.
41 Sjuch, der komt in folk út it Noarden, en in greate naesje en machtige keningen scille oproppen wirde út 'e hernen fen it ierdryk.
42 Bôge en spear scille hja fiere, hja binne wreed en kenne gjin barmhertichheit, hjar lûd scil brûzje as de sé, en op hynders scille hja ride, útrist as in man ta de oarloch, tsjin dy, o dochter fen Babel!
43 De kening fen Babel hat de rop fen [pag. 754] hjarren heard, en syn hannen binne slop wirden; binearing hat him oantaest, de wéen âs fen in bernjende frou.
44 Sjuch, lyk as in liuw him opjowt út it wylde beamte fen 'e Jordaen nei de altyd griene greiden, sà scil Ik hjar dêr yn in eachwink út fordriuwe en myn útkarde oer hjar stelle. Hwent hwa is My allyk, en hwa scoe My ta forantwirding roppe, en hwer is de hoeder dy't foar myn oantlit bistean scoe?
45 Derom, hear de rie des Heare dy't Er to riede wirden is oer Babel, en syn foarnimmens dy't Er foar Him nommen hat oer it lân fen 'e Chaldeërs: Wiswier, de lytsten fen 'e keppel scille foartsleept wirde; wiswier, de weide scil forsteld fen hjar stean.
46 Fen 'e tiding: Babel is ynnommen! scil de ierde beevje, en it gekryt scil heard wirde ûnder de folken.

HAEDSTIK51.

1 Sà seit de Heare: Sjuch, Ik scil in geast fen fordjer opkomme litte tsjin Babel en tsjin de biwenners fen it hert fen myn tsjinstanners.
2 En Ik scil wanners nei Babel stjûre dy't hjar wanje scille en hjar lân leechskodzje; hwent hja scille de deis fen it ûnheil fen alle kanten tsjin hjar wêze.
3 Lit de sjitter de bôge spanne tsjin him dy't spant en tsjin him dy't him opjowt yn it pânser; en sparje hjar jongfeinten net, forban hjar hiele leger.
4 Lit it lân fen 'e Chaldeërs fol forsleinen lizze, en hjar strjitten fol fen dyjingen dy trochstitsen binne.
5 Hwent Israël en Juda scille gjin widdow litten wirde troch hjar God, troch de Heare der hearskaren, al is hjar lân ek fol fen skild foar de Hillige Israëls.
6 Flechtsje út it formidden fen Babel, en lit in elk syn libben rêdde, wird net útroege yn hjar ûngerjuchtichheit; hwent dit is de tiid fen 'e wraek des Heare, dy't hjar it fortsjinne lean útbitellet.
7 Babel wier in goudene tsjelk yn 'e hân des Heare, dy't de hiele ierde dronken makke; de folken hawwe dronken fen hjar wyn, dêrom binne de folken dûm wirden.
8 Unforwachts is Babel fallen en forbritsen; tsjirmje oer hjar, helje balsem for hjar pine, misskien scil hja yette better wirde.
9 Wy woene Babel better meitsje, mar der is gjin betterjen mei hjar oan; forlit hjar, en lit ús in elk nei syn eigen lân tsjen; hwent hjar oardiel rikt oan 'e himel ta en riist oant yn 'e heechste

wolken.
10 De Heare hat ús gerjuchtichheit to foaren brocht; kom en lit ús it wirk fen ’e Heare, ús God, forhelje to Sion.
11 Skerpje de pylken, ris de skylden ta; de Heare hat de geast fen ’e keningen fen Mediië geande makke, hwent syn foarnimmen is tsjin Babel om hjar to fordjerren, hwent dat is de wraek des Heare, de wraek fen syn timpel.
12 Stek de flage op tsjin Babels mûrren, forsterkje de wacht, stel skyldwachten op, set foarposten út; hwent lyk as de Heare it foar Him nommen hie, sa is Er neikomd hwet Er oer de ynwenners fen Babel spritsen hat.
13 O dû dy’t wennest oan wide wetters, dy’t machtich bist troch dyn skatten, dyn ein is kommen, dyn jelne is dy stikkenbritsen.
14 De Heare der hearskaren hat sward by syn siele: Al hie ik dy folle mei minsken sa machtich as de sprinkhoannen, lykwol scille hja elkoarren oer dy tajubelje.
15 Dy’t de ierde makke hat troch syn krêft, dy’t de wrâld grounfêste hat troch syn wysheit, en de himel útspand troch syn forstân,
16 as Hy syn lûd jowt, den is der in gerûs fen wetters yn ’e himel, en Hy lit de dampen opkomme fen it ein fen ’e ierde; Hy makket de wearljocht yn ’e rein, en bringt de wyn to foaren út syn skatkeamers.
17 Den stiet elk minske it forstân stil en syn wittenskip forlit him, alle goudsmid is biskamme fen it sniene byld, hwent syn getten byld is ljeagen, en der is gjin geast yn;
18 idelheit binne hja, bispotlik wirk, de tiids fen hjar bisiking scille hja forgean.
19 Jakobs diel is net lyk as hjarres, hwent dat is Hy dy’t alles skepen hat, dat is de roede fen syn erfenis, Heare der hearskaren is syn namme. [pag. 755]
20 Dû has My ta in foarhammer west, ta in oarlochswapen: mei dy haw Ik folken forbrizele, en mei dy haw Ik keninkriken toslein;
21 en mei dy haw Ik forbrizele it hynder en syn ruter, en mei dy haw Ik forbrizele de wein en syn ruter;
22 en mei dy haw Ik forbrizele de man en de frou, en mei dy haw Ik forbrizele de âlde en de jonge, en mei dy haw Ik forbrizele de jongfeint en de jongfaem;
23 en mei dy haw Ik forbrizele de hoeder en syn keppel, en mei dy haw Ik forbrizele de boer en syn jok oksen, en mei dy haw Ik forbrizele steedhâlders en oerheden.
24 Mar Ik scil Babel en al de biwenners fen Chaldéä forjilde al hjar kwea, dat hja foar jimme eagen dien hawwe oan Sion, sprekt de Heare.
25 Ja, Ik scil dy, dû berch fen fordjer! sprekt de Heare, dû dy’t de hiele ierde bidjerst; en Ik scil myn hân tsjin dy útstekke en dy by de rotsen delrôlje, en Ik scil dy meitsje ta in útbaernde berch.
26 En hja scille gjin stien fen dines nimme ta de hoeke, noch in stien ta grounfêsten; hwent dû scilst ta ivige púnfallen wêze, sprekt de Heare.
27 Lit de flage útwaeije oer de ierde, blaes de bazún yn it formidden fen ’e folken, hilligje de folken tsjin hjar, rop tsjin hjar byinoar de keninkriken fen Ararat, Minni en Askenas, stel kriichsoersten tsjin hjar oan, lit hynders optsjen, hynders as rûge sprinkhoannen.
28 Hilligje de folken tsjin hjar, de keningen fen Mediië, syn steedhâlders en al syn oersten, ja it hiele lân fen syn hearskippij.
29 Den scil de ierde beevje en krimpe fen ’e pine; hwent it bitinken des Heare stiet fêst tsjin Babel, om Babels lân to meitsjen ta in wyldernis, dêr’t nimmen wennet.
30 Babels helden hawwe de striid oerjown, hja sitte yn ’e fêstingen; hjar krêft is útmêdde, hja binne ta frouljue wirden; hja hawwe hjar wenningen yn ’e brân stitsen, hjar skoattels binne stikken slein.
31 De rinner rint de rinner yn ’e miette en de boadskipper de boadskipper yn ’e miette, om de kening fen Babel kindskip to jaen dat syn stêd fen alle kanten ynnommen is,
32 en dat de fearen biset binne, en dat de reidpoelen útbaernd binne fen it fjûr, en dat it kriichsfolk forbjustere is.
33 Hwent sà seit de Heare der hearskaren, de God fen Israël: De dochter fen Babel is in terskflier allyk, hwennear’t dy fêsttrape wirdt; yette in koart rek en de tiid fen ’e rispinge scil oer hjar komme.

34 Nebukadnezar, de kening fen Babel, hat
my opiten, hy hat my forplettere, hy hat my
delset as in lege pot, hy hat my forslynd as in
draek, hy hat him it liif folslein mei myn
swietichheden, hy hat my forswolge.
35 Lit de biwenster fen Sion sizze: Myn
skimp en myn skande mei oer Babel komme;
en lit Jeruzalem sizze: Myn bloed mei oer de
biwenners fen Chaldéä komme.
36 Dêrom, sà seit de Heare: Sjuch, Ik scil
dyn pleit bipleitsje en dyn wraek wreke, en
Ik scil hjar sé droech meitsje en hjar boarne
opdroegje litte.
37 En Babel scil wirde ta stienbulten, in
wenning for de jakhalzen, in ôfgriis en in
oanfluiting, dat der nimmen wenje mei.
38 Hja scille allegearre âlje as liuwinnen,
gromje as jonge liuwen.
39 Hwennear't hja hetsich binne, scil Ik
hjarren drank opsette en se dronken meitsje,
dat hja der hinne falle meije en in ivige sliep
sliepe en net wer wekker wirde, sprekt de
Heare.
40 Ik scil se delfiere as lammen nei de
slachtbank, as rammen en as bokken.
41 Ho is Sesach dochs ynnommen, en de
rom fen 'e hiele ierde oermastere? ho is
Babel dochs ta in ôfgriis ûnder de folken
wirden?
42 De sé is oer Babel hinne gien; troch hjar
brûzjende weagen is hja biditsen.
43 Hjar stêdden binne wirden ta in
woastenije, ta in toarre wyldernis, ta in lân
dêr't gjin minske wennet en dêr't gjin
minskebern troch komt.
44 En Ik scil bisiking dwaen oer Bel to Babel,
en him ta de mûle úthelje hwet er forslynd
hat; en gjin folk scil mear nei him tastreame;
ek Babels mûrre is fallen.
45 Tsjuch út hjar formidden wei, myn [pag.756]
folk, en lit in elk syn siel rêdde fen 'e gleone
grammoedichheit des Heare.
46 En lit jimme hert net weak wirde, en
eangje net fen it gewach dat heard wirde mei
yn it lân, as der it iene jiers gewach komt, en
it jiers dêroan gewach, en der gewelt yn it
lân is, hearsker tsjin hearsker.
47 Dêrom, sjuch, de dagen komme dat Ik
bisiking dwaen scil oer de sniene bylden fen
Babel, en hjar hiele lân scil biskamme wirde,
en al hjar forsleinen scille yn hjar formidden
lizze.
48 Den scille de himel en de ierde, mei al hwet
dêryn is, oer Babel jubelje, hwent fen it
Noarden scille de forwoasters op hjar
ôfkomme, sprekt de Heare.
49 Ek Babel moat falle, jimme forsleinen fen
Israël, lyk as om'e wille fen Babel de forsleinen
fen 'e hiele ierde fallen binne.
50 Jimme dy't ûntkommen binne fen it swird,
jow jimme ôf en bliuw net stean, tink ek om
utens oan 'e Heare, en lit Jeruzalem opkomme
yn jimme hert.
51 Wy binne biskamme wirden, hwent wy
hawwe heard fen smaed, de reade skamte hat
ús oantlit biditsen, om't útlanners kommen
binne oer de hillichdommen fen it hûs des
Heare.
52 Dêrom, sjuch, de dagen komme, sprekt de
Heare, dat Ik bisiking dwaen scil oer hjar sniene
bylden, en de deadlik forwoune scil tsjirmje
rounom yn hjar lân.
53 Al fear Babel op nei de himel, en al makke
hja hjar sterke stins noch steiler, dôch scoene
fen My forwoasters op hjar ôfkomme, sprekt de
Heare.
54 Der komt in lûd gekryt út Babel, en in greate
delbraek wirdt heard yn it lân fen 'e Chaldeërs.
55 Hwent de Heare scil Babel forniele, en scil
hjar oerdwealsk gebear forstomje litte; hwent
hjar weagen brûzje as wide wetters, hjar
brûzjend lûd giet oan 'e wolken ta.
56 Ja, de forwoaster scil oer hjar, oer Babel
komme, en hjar helden scille fongen, hjar
bôgen britsen wirde; hwent de Heare is in God
fen forjilding, Hy scil it folle lean útbitelje.
57 En Ik scil hjar foarsten en hjar wizen, hjar
steedhâlders en hjar oersten en hjar helden
dronken meitsje, en hja scille in ivige sliep
sliepe en net wekker wirde, sprekt de Kening
hwaens namme is Heare der hearskaren.
58 Sà seit de Heare der hearskaren: Babels
brede ringmûrre scil hielendal ûntbleate wirde,
en hjar hege poarten scille yn 'e brân stitsen
wirde, dat de folken om 'e nocht arbeide
hawwe meije en de naesjes hjar ôfmêdde
hawwe meije for it fjûr.
59 It wird dat de profeet Jeremia tabitroude
oan Seraja, de soan fen Neria, de soan fen
Mahséja, do't dy mei Sedekia, de kening fen

Juda, nei Babel teach, yn it fjirde jier fen syn regearing; en Seraja wier legeroerste.
60 En Jeremia skreau al it ûnheil dat oer Babel komme scoe yn in boek: al dizze wirden dy tsjin Babel skreaun binne.
61 En Jeremia sei tsjin Seraja: Hwennear't jo to Babel komme, tink der den om en lêz al dizze wirden,
62 en siz: O Heare! Jo hawwe oer dit plak spritsen dat Jo it útroegje scille, dat it gjin ynwenner mear hawwe mei, fen 'e minske ôf oant it fé ta, mar dat it wirde scil ta ivige forwoastingen.
63 En it scil barre hwennear't jo klear binne mei it lêzen fen dit boek, den scille jo der in stien oan bine, en it midden yn 'e Eufraet smite,
64 en jo scille sizze: Sà scil Babel sinke en net wer boppekomme, fen wegen it ûnheil dat Ik oer hjar bringe scil, en hja scille ôfmêdde wêze.
Hjir oan ta binne de wirden fen Jeremia.

HAEDSTIK52.

1 Sedekia wier ien en tweintich jier âld do't er kening waerd, en hy regearre alve jier to Jeruzalem; en de namme fen syn mem wier Hamutal, in dochter fen Jeremia fen Libna.
2 En hy die dat kwea wier yn 'e eagen des Heare, neffens alles hwet Jojakim dien hie.
3 Hwent dat barde fen wegen de grammoedichheit des Heare tsjin Jeruzalem en Juda, oant Er hjar forwirpen hawwe scoe fen syn oantlit; en Sedekia kaem yn opstân tsjin 'e kening fen Babel.
4 En it barde yn it njoggende jier fen [pag. 757] syn regearing, yn 'e tsjiende moanne, op 'e tsjiende fen 'e moanne, dat Nebukadnezar, de kening fen Babel, tsjin Jeruzalem kaem, hy en syn hiele leger, en hja legeren hjar dêrtsjin en bouden der sterkten tsjin yn it rounom.
5 Sa rekke de stêd yn bilegering, oant yn it alfte jier fen 'e kening Sedekia.
6 Yn 'e fjirde moanne, op 'e njoggende fen 'e moanne, dot't it allegearre honger yn 'e stêd wier en it folk fen it lân gjin brea hie,
7 do waerd der in bres yn 'e stêd slein, en al de kriichsljue flechten en teagen de nachts ta de stêd út, troch de wei fen 'e poarte twisken de beide mûrren dy't by it tún fen 'e kening lâns roun, wylst de Chaldeërs yette om 'e stêd hinne leine, en hja teagen troch de wei fen it flakke fjild.
8 Mar it leger fen 'e Chaldeërs sette de kening nei; en hja efterhellen Sedekia yn 'e flakke fjilden fen Jericho, en syn hiele leger om him hinne waerd útinoarslein.
9 Do griepen hja de kening, en brochten him op ta de kening fen Babel, nei Ribla yn it lân fen Hamath; dy spriek oardielen oer him út.
10 En de kening fen Babel slachte de soannen fen Sedekia foar syn eagen, ek slachte er al de foarsten fen Juda to Ribla,
11 en hy forbline Sedekia's eagen, en boun him mei twa koperen keatlingen; en de kening fen Babel brocht him to Babel, en sette him yn it tichthús oan 'e dei fen syn dea ta.
12 En yn 'e fyfte moanne, op 'e tsjiende fen 'e moanne — it wier it njoggentjinde jier fen 'e kening Nebukadnezar, de kening fen Babel — kaem Nebuzaradan, de oerste fen 'e liifwacht, dy't foar it oantlit fen 'e kening fen Babel stie, to Jeruzalem.
13 En hy forbaernde it hûs des Heare en it hûs fen 'e kening; en alle huzen fen Jeruzalem en al de huzen fen 'e greate ljue forbaernde er mei fjûr.
14 En it hiele leger fen 'e Chaldeërs dat de oerste fen 'e liifwacht by him hie, briek al de mûrren fen Jeruzalem yn it rounom ôf.
15 En fen 'e earmsten fen it folk, en it oerbliuwsel fen it folk, dy't yette yn 'e stêd oer wierne, en de oerrinners dy't nei de kening fen Babel oerroun wierne, en it oerbliuwsel fen 'e ambachtsljue, fierde Nebuzaradan, de oerste fen 'e liifwacht, yn ballingskip.
16 Mar fen 'e earmsten fen it lân liet Nebuzaradan, de oerste fen 'e liifwacht, gûdden binefter ta wynhofker en ta bouboer.
17 En de Chaldeërs brieken de koperen pylders ôf dy't yn it hûs des Heare wierne, en de ûnderstellen, en de koperen sé dy't yn it hûs des Heare wier; en hja fierden al it koper dêroan nei Babel.
18 En hja namen de potten en de skeppen en de messen en de bekkens en de skealen, en al it koperen gerei dêr't de tsjinst mei plichte dien to wirden.
19 En de oerste fen 'e liifwacht naem mei de

skûtels en de wiereekfetten en de bekkens en de potten en de ljochters en de skealen en de kommen, hwet klearebare goud en hwet klearebare silver wier.
20 De beide pylders, de sé en de toalve koperen kij dêrûnder, en de ûnderstellen dy't de kening Salomo makke hie for it hûs des Heare: it koper dêroan, oan al dat gerei, wier gjin gewicht fen.
21 En de pylders: achttjin jelne wier de hichte fen elke pylder, en in tried fen toalve jelne omfieme him, en hy hie de tsjokte fen fjouwer fingers; en hy wier hol.
22 En dêrboppe op stie in kop fen koper, en de hichte fen 'e iene kop wier fiif jelne. en boppe om 'e kop hinne siet flechtwirk en granaetappels, alles fen koper; en allyksa hie de oare pylder it, oan 'e granaetappels ta.
23 En fen 'e granaetappels sieten seis en njoggentich op 'e fjouwer wynstreken; meiinoar wierne it hûndert granaetappels, yn it rounom oer it flechtwirk hinne.
24 En de oerste fen 'e liifwacht naem Seraja, de haedpreester, en Sefanja, de twade preester, en de trije drompelwarders.
25 En út 'e stêd naem er ien hôftsjinner, dy't oer de kriichsljue steld wier, en saun man út dyjingen dy't it oantlit fen 'e kening seagen, safolle der yn 'e stêd to finen wierne, en de skriuwer fen 'e leger-[pag. 758]-oerste, dy't it folk fen it lân oprôp ta de kriichstsjinst, en sechstich man út it folk fen it lân dy't yn it formidden fen 'e stêd to finen wierne.
26 Dy allegearre den naem Nebuzaradan, de oerste fen 'e liifwacht, en hy brocht se ta de kening fen Babel to Ribla,
27 en de kening fen Babel sloech se en deade se to Ribla yn it lân fen Hamath. Sa waerd Juda as balling út syn heitelân fierd.
28 Dit is it folk dat Nebukadnezar yn ballingskip fierde: yn it saunde jier trije tûzen en trije en tweintich Joaden;
29 yn it achttjinde jier fen Nebukadnezar fierde er achthûndert en twa en tritich sielen út Jeruzalem;
30 yn it trije en tweintichste jier fen Nebukadnezar fiefde Nebuzaradan, de oerste fen 'e liifwacht, fen 'e Joaden saunhûndert en fiif en fjirtich sielen yn ballingskip; meiinoar wierne dat fjouwer tûzen en seishûndert sielen.
31 En it barde yn it saun en tritichste jier fen 'e ballingskip fen Jojachin, de kening fen Juda, yn 'e toalfte moanne, op 'e fiif en tweintichste fen 'e moanne, dat Evilmerodach, de kening fen Babel, yn it earste jier fen syn regearing de holle fen Jojachin, de kening fen Juda, forhege en him út it tichthús helle.
32 En hy spriek frjeonlik mei him, en sette syn stoel boppe de stoel fen 'e keningen dy't by him to Babel wierne.
33 En hy teach him oare klean oan as dy fen it tichthús, en hy iet troch 'en dei brea foar syn oantlit, al de dagen fen syn libben.
34 En hwet syn ûnderhâld oanbilanget, in fêst ûnderhâld waerd him fen 'e kening fen Babel talein, safolle der ta stie en hy troch 'en dei nedich hie, oan 'e dei fen syn dea ta, al de dagen fen syn libben.

# DE KLEILIETEN FEN JEREMIA.

## HAEDSTIK 1.

1 *Alef*. Ho sit de stêd sa iensum, dy't fol folk wier? Hja is in widdow allyk wirden, dy't machtich wier ûnder de heidenen; de foarstinne ûnder de lannen is skatplichtich wirden.
2 *Beth*. Hja skriemt aloan to nacht, en de triennen rinne hjar oer de wangen; hja hat gjin treaster ûnder al hjar ljeafhawwers, al hjar frjeonen hawwe hjar trouweleas bihannele, hja binne hjar ta fijannen wirden.
3 *Gimel*. Juda is ûntfolke rekke fen wegen de ellinde en fen wegen de swiere tsjinstberheit; hja wennet ûnder de heidenen, hja kriget gjin rêst, al hjar forfolgers hawwe hjar ynhelle twisken de nauten.
4 *Daleth*. De wegen fen Sion treurje, omt gjinien optsjucht nei it feest, al hjar poarten lizze woast; hjar preesters suchtsje, hjar jongfammen binne moeilik, en hjarsels is it bitter to moede.
5 *Hé*. Hjar tsjinstanners binne oan 'e macht

slagge, hjar fijannen giet it nei it sin, om't de Heare hjar moeilik makke hat fen wegen hjar mannichfâldige oertrêddingen; hjar bern binne yn ballingskip rekke foar it oantlit fen 'e tsjinstanner.

6 *Wau*. En alle sieraed fen 'e dochter Sions is weinommen; hjar foarsten binne wirden as harten dy't gjin weide fine, en hja geane machteleas foar it oantlit fen 'e forfolger.

7 *Sain*. Jeruzalem tinkt oan 'e dagen fen hjar ellinde en fen hjar ballingskippen, oan al de kostberheden dy't hja yn it foarige hie; do't hjar folk foel troch de hân fen 'e tsjinstanner, en hja gjin helper hie, seagen de tsjinstanners niget oan hjar, laken hja om hjar delslaggen.

8 *Cheth*. Jeruzalem hat swier sûndige, dêrom is hja in ûnreine frou allyk wirden, allegearre dy't hjar eartiids earen forachtsje hjar, om't hja hjar skamte sjoen hawwe; en hjasels suchtet, en hat hjar biskamme ôfjown.

9 *Teth*. De ûnreinheit sit hjar yn 'e [pag. 759] seamen, hja hat net tocht om hjar ein; dêrom is hja wûnderbaerlik sonken, hja hat gjin treaster. Heare, sjuch myn ellinde oan, hwent de fijân tilt op fen greatskens.

10 *Jod*. De tsjinstanner hat syn hân útstitsen nei al hjar kostberheden; ja, hja hat it oansjen moatten dat de heidenen yn hjar hillichdom gyngen, dêr't Jo fen gebean hiene, hja scoene net yn jins gemeinte komme.

11 *Kaf*. Al hjar folk suchtet, siikjende brea; hja hawwe hjar kostberheden jown for iten, om de siel yn it libben to hâlden. Sjuch, o Heare, en oanskôgje ho djip ik forachte wird.

12 *Lamed*. Deart it jimme net oan, jimme allegearre dy't de wei lânskomme? Skôgje it oan en sjuch oft der in smert is lyk as myn smert, dy't my oandien is, dêr't de Heare my mei bidrôve hat de deis fen syn lôgjende grammoedichheit.

13 *Mem*. Ut 'e hichte wei hat Er fjûr slingere, en it delkomme litten yn myn biente; Hy hat in net útset for myn foetten, Hy hat my efterútkrongen, Hy hat my forwoaste, my de hiele dei ellindich makke.

14 *Nun*. It jok fen myn oertrêddingen is my opboun troch syn hân, hja binne gearfrissele, hja binne my op 'e nekke klommen, dat myn krêft derfen forgien is; de Heare hat my yn 'e hannen jown fen immen dy't ik net stean kin.

15 *Samech*. De Heare hat al de helden yn myn formidden forwirpen, Hy hat in heechtiid tsjin my gearroppen om myn jongfeinten to forpletterjen; de Heare hat de jongfaem, de dochter fen Juda, de wynparse trape.

16 *Ain*. Om al dy dingen moat ik skrieme, myn each, myn each rint fen it wetter, hwent de treaster, dy't myn siel forkwikke scoe, is fier fen my; myn bern binne forbjustere, hwent de fijân hat de oerhân.

17 *Pé*. Sion stekt hjar hannen út, hja hat gjin treaster; de Heare hat gebean dat Jakobs bûrljue syn tsjinstanners wêze scoene; Jeruzalem is in ûnreine frou mids hjarren wirden.

18 *Tsade*. Hy, de Heare, is rjuchtfeardich, hwent ik haw syn mûle oerhearrich west; harkje dochs, al jimme folken, en sjuch myn smert; myn jongfammen en myn jongfeinten binne yn ballingskip rekke.

19 *Kof*. Ik rôp om myn ljeafhawwers, hja hawwe my bidragen; myn preesters en myn âldsten binne yn 'e stêd omkommen, do't hja hjarsels iten sochten om hjar siel yn it libben to hâlden.

20 *Resj*. Sjuch, Heare, ho eang it my is, myn yngewant is oerstjûr, myn hert keart him om yn myn binnenst, hwent ik haw tige oerhearrich west; bûten rôvet it swird, yn 'e hûs de dea.

21 *Sjin*. Hja hearre dat ik suchtsje, ik haw gjin treaster; al myn fijannen hearre fen myn kwea, hja forbliidzje hjar om't Jo it dien hawwe; lit de dei komme dy't Jo útroppen hawwe, dat hja wirde meije lyk as îk.

22 *Thau*. Lit al hjar kwea foar jins oantlit komme, en doch hjarren lyk as Jo my dien hawwe fen wegen al myn oertrêddingen; hwent myn suchten binne withofolle en myn hert forkwynt.

HAEDSTIK 2.

1 *Alef*. Ho hat de Heare de dochter Sions sa oerditsen mei de wolk fen syn grammoedichheit? Hy hat Israëls hearlikheit fen 'e himel op 'e ierde wirpen, en Hy hat net tocht oan 'e foetbank fen syn foetten de deis fen syn grammoedichheit.

2 *Beth*. De Heare hat al de wenningen fen Jakob forslynd en se net sparre; Hy hat de

fêstingen fen ’e dochter fen Juda ôfbritsen yn syn grimitichheit. Hy hat se tsjin ’e ierde wirpen, Hy hat it keninkryk en syn foarsten ûnthillige.

3 *Gimel*. Hy hat yn oplôgjende grime Israëls hiele hoarn ôfkappe, Hy hat syn rjuchterhân weromlitsen, do’t de fijân kaem, en Hy is tsjin Jakob oplôge as in flamjend fjûr dat alles om him hinne fortart.

4 *Daleth*. Hy hat syn bôge spand as in fijân, Hy hat syn rjuchterearm to war steld as in tsjinstanner, Hy hat deade al hwet yn ’e tinte fen ’e dochter Sions bigearlik wier for de eagen, Hy hat syn grime útstoart as in fjûr.

5 *Hé*. De Heare is wirden as in fijân; Hy hat Israël forslynd, Hy hat al hjar paleizen forslynd, Hy hat hjar fêstingen [pag. 760] forwoast; en Hy hat de dochter fen Juda it kleijen en kriten formannichfâldige.

6 *Wau*. En Hy hat syn hutte omhelle as dy yn in hôf, Hy hat it plak fen syn gearkommen forwoast; de Heare hat to Sion yn it forjit brocht de heechtiid en de sabbat, en yn syn hetsige grime hat Er forwirpen de kening en de preester.

7 *Sain*. De Heare hat syn alter forstaet, Hy hat syn hillichdom ûnthillige, Hy hat de mûrren fen hjar paleizen yn ’e hân fen ’e fijân jown; hja hawwe yn it hûs des Heare beard as op in heechtiid.

8 *Cheth*. De Heare hie Him foarnommen de mûrre fen ’e dochter Sions to fornielen, Hy hat it lead der by lâns hâlden, Hy hat syn hân net ôf keard fen hjar fordjer, en Hy hat de mûrre sawol as de foarskâns yn it leed fierd, beide forkwine hja.

9 *Teth*. Hjar poarten binne yn ’e groun weisakke, Hy hat hjar skoattels fornield en forbritsen; hjar kening en hjar foarsten hâlde ûnder de heidenen ta; der is gjin wet, en hjar profeten krije gjin gesicht fen ’e Heare.

10 *Jod*. De âldsten fen ’e dochter Sions sitte swijend oer de ierde, hja hawwe stof op ’e holle struid, hja hawwe sekken omdien; de jongfammen fen Jeruzalem litte de holle nei de ierde hingje.

11 *Kaf*. Myn eagen binne fortard fen’e triennen, myn yngewant is oerstjûr, myn lever is útstoart oer de ierde om de breuk fen ’e dochter fen myn folk, omdat it bern en it tatebern biswike op ’e strjitten fen ’e stêd.

12 *Lamed*. Hja sizze tsjin hjar mem: Hwer is nôt en wyn? wylst gja op ’e strjitten fen ’e stêd biswike as forsleinen, wylst hja hjar siele útstoarte yn ’e skirte fen hjar mem.

13 *Mem*. Hwet scil ik dy bitsjûgje, of hwer dy mei forlykje, dû dochter fen Jeruzalem? Hwer scil ik dy dochs mei forlykje om dy to treasten, dû jongfaem, dochter fen Sion? Hwent dyn breuk is sa wiid as de sé, hwa scoe him forwine?

14 *Nun*. Dyn profeten hawwe idele en dwaze gesichten oer dy sjoen, en hja hawwe dyn ûngerjuchtichheit net iepenbiere, om dyn lot to kearen, mar hja hawwe oer dy sjoen idele en forliedende godspraken.

15 *Samech*. Allegearre dy’t de wei lâns komme slane de hannen oer dy gear, hja fluitsje en skodzje de holle oer de dochter fen Jeruzalem: Is dat nou de stêd dy’t hja neamden folslein fen skientme, de jubel fen ’e hiele ierde?

16 *Pé*. Al dyn fijannen skoerre de mûle oer dy op, hja fluitsje en knarse op ’e tosken, hja sizze: Wy hawwe hjar forslynd; ja, dit is de dei dêr’t wy nei útsjoen hiene, wy hawwe it krige, wy hawwe it bilibbe.

17 *Ain*. De Heare hat dien hwet Er foar Him nommen hie, Hy is syn wird neikomd dat Er hjitten hie fen âlde dagen ôf, Hy hat ôfbritsen en net sparre; en Hy hat de fijân oer dy forblide, Hy hat de hoarn fen dyn tsjinstanners forhege.

18 *Tsade*. Hjar hert skreaude ta de Heare: Och dû mûrre fen ’e dochter Sions, lit dyn triennen nacht en dei rinne as in stream; gin dysels gjin rêst, mei dyn eachappel net ophâlde.

19 *Kof*. Gean oerein, tsjirmje to nacht, by it bigjin fen ’e nachtwachten, stoart dyn hert út foar it oantlit des Heare as wetter; heevje dyn hannen ta Him op for de siele fen dyn berntsjes, dy’t biswike fen ’e honger op ’e hoeken fen alle strjitten.

20 *Resj*. Sjuch dochs, o Heare, en oanskôgje hwa’t Jo soks oandien hawwe. Scille de frouljue hjar eigen frucht den ite, de berntsjes dy’t hjasels roeike hawwe op ’e earm? Scille de preester en de profeet den deade wirde yn it hillichdom des Heare?

21 *Sjin*. De jongen en de âlden lizze oer de

ierde op 'e strjitten, myn jongfammen en myn jongfeinten binne fallen troch it swird: Jo hawwe hjar deade de deis fen jins grime, Jo hawwe hjar slachte en neat ûntsjoen.
22 *Thau*. Jo hawwe myn forskrikkingen fen alle kanten oproppen, lyk as wier it ta in heechtiidsdei, en gjinien is de deis fen des Heare grime ûntkommen of oerbleaun; dy't ik roeike hie op 'e earmen en dy't ik sels greatbrocht hie, hat myn fijân fen kant makke.
[pag. 761]

HAEDSTIK 3.

1 *Alef*. Ik bin de man dy't ellinde sjoen hat troch de roede fen syn grammoedichheit.
2 Hy hat my laet en wannelje litten yn 'e tsjusternis, en der is gjin ljocht.
3 Ja, jimmeroan keart Er syn hân tsjin my, de hiele dei troch.
4 *Beth*. Hy hat myn flêsk en myn fel fortard, Hy hat myn biente britsen.
5 Hy hat tsjin my boud en in freding makke fen galle en fortriet.
6 Hy hat my tsjustere hernen ta wenning jown, as dy't for ivich dea binne.
7 *Gimel*. Hy hat my opsluten binnen mûrren dat ik nearne hinne kin, Hy hat myn koperen boeijens forswierre.
8 Al ho't ik ek rop en skreau, Hy slút de earen for myn gebet.
9 Hy hat myn wegen tamûrre mei úthoude stien, Hy hat myn paden ûnbigeanber makke.
10 *Daleth*. Hy hat op my loerd as in bear, as in liuw yn forhoalene hernen.
11 Hy hat myn wegen ôfboeije litten en Hy hat my oan stikken skoerd, Hy hat my ta in woastenije makke.
12 Hy hat syn bôge spand, en Hy hat my ta it doel steld fen 'e pylk.
13 *Hé*. Hy hat my de pylken út syn pylkkoker yn de nieren sketten.
14 Ik bin myn hiele folk ta in spotslach wirden, ta in skimpliet al den dei.
15 Hy hat my sêdde mei bittere krûden, Hy hat my dronken makke fen 'e aelst.
16 *Wau*. En Hy hat my de tosken stikken bite litten op stiengrús, Hy hat my deltreaun yn 'e yeske.
17 En Jo hawwe myn siele forstaet, fier fen 'e frede; it goede is my forgetten.
18 Do sei ik: Myn krêft is forgien, en myn hoop is op 'e Heare.
19 *Sain*. Tink oan myn ellinde en oan myn ballingskip, oan 'e aelst en oan 'e galle.
20 As myn siele dêroan tinkt, it hjar yntinkt, den bûcht hja hjar del yn my.
21 Dit scil ik fen herten oannimme, hjirom scil ik hoopje:
22 *Cheth*. dat de goedginstichheden des Heare einleas binne, dat syn barmhertichheden gjin ein hawwe;
23 hja binne alle moarnen nij, jins trou is great.
24 De Heare is myn diel, seit myn siele, dêrom scil ik op Him hoopje.
25 *Teth*. De Heare is goed dyjingen dy't Him forwachtsje, de siel dy't Him sïket.
26 It is goed dat men hopet en stil tidiget op it heil des Heare.
27 It is goed for in minske dat er yn 'e jonge jierren it jok draecht.
28 *Jod*. Lit him de iensumheit siikje en swije, om't Hy it him oplein hat.
29 Lit him de mûle yn it stof hâlde — hwa wit is der gjin hoop.
30 Lit him it wang tahâlde dyjinge dy't him slacht, lit him folle wirde mei smaed.
31 *Kaf*. Hwent de Heare scil net forstjitte yn ivichheit.
32 Mar as Er drôvich makke hat, scil Er Him erbarmje nefiens de greatens fen syn goedginstichheden.
33 Hwent Hy pleaget en bidrôvet de minskebern net fen herten.
34 *Lamed*. Dat hja al de finzenen fen 'e ierde forbrizelje ûnder hjar foetten,
35 dat hja it rjucht fen in minske bûge foar it oantlit fen 'e Allerheechste,
36 dat hja in minske forûngelykje yn syn pleitsaek — scoe de Heare dat net sjoen hawwe?
37 *Mem*. Hwa is it dy't sprekt en it bart? Is it de Heare net, dy't it hjitten hat?
38 Komt út 'e mûle fen 'e Allerheechste net it kweade en it goede?
39 Hwet biklaget den in minske by syn libben? Lit in elk kleije fen wegen syn sûnden.
40 *Nun*. Lit ús ús wegen neigean en ûndersiikje, en lit ús weromkomme ta de Heare.
41 Lit ús hert en hannen opheevje ta God yn

’e himel.
42 Wy, wy hawwe sûndige en oerhearrich west, en Jo hawwe net forjown.
43 *Samech*. Jo hawwe Jo biditsen mei grammoedichheit en ús forfolge; Jo hawwe ús deade, Jo hawwe neat ûntsjoen.
44 Jo hawwe Jo biditsen mei in wolk, dêr’t gjin gebet trochninne gyng.
45 Jo hawwe ús ta útfeisel steld en ta weismiten keard midden ûnder de folken. [pag. 762]
46 *Pé*. Al ús fijannen hawwe de mûle tsjin ús opskoerd.
47 De skrik en de kûle binne oer ús kommen, de forwoasting en it fordjer.
48 Myn eagen rinne as wetterbeken, om de breuk fen ’e dochter fen myn folk.
49 *Ain*. Myn eagen floeije en kinne net ophâlde, om’t der gjin rêst is,
50 oant de Heare fen ’e himel delsjen mei en it oanskôgje.
51 De eagen binne myn siel ta in kwelling fen wegen al dy dochters fen myn stêd.
52 *Tsade*. Dy’t my fijân binne sûnder reden, hawwe my forballe, forballe as in fûgel.
53 Hja hawwe myn libben tognjidde yn in kûle, en hja hawwe stiennen op my smiten.
54 De wetters spielden my oer de holle; ik sei: Ik bin forlern.
55 *Kof*. Ik rôp jins namme oan, o Heare, ûnder út ’e kûle wei.
56 Jo hawwe myn stim heard; forbergje jins ear net for myn suchtsjen, for myn roppen.
57 Jo binne neiby kommen de deis dat ik Jo oanrôp; Jo hawwe sein: Eangje net.
58 *Resj*. Jo hawwe de pleitsaken fen myn siel bipleite, o Heare, Jo hawwe myn libben forlost.
59 Jo hawwe myn binearing sjoen, o Heare, rjuchtsje Jo myn rjuchtsaek.
60 Jo hawwe al hjar wraek sjoen, al hjar foarnimmens tsjin my.
61 *Sjin*. Jo hawwe hjar smaed heard, o Heare, al hjar foarnimmens tsjin my,
62 de lippen fen myn tsjinstanners, en hjar optinksels tsjin my de hiele dei.
63 Oanskôgje hjar sitten en hjar oereingean; ik bin hjar skimpliet.
64 *Thau*. Jo, o Heare, scille hjarren forjilding weromdwaen neffens it wirk fen hjar hannen.
65 Jo scille hjarren it hert forblynje, jins flok scil oer hjar komme.
66 Jo scille hjar forfolgje mei grammoedichheit, en hjar fordylgje ûnder de himel des Heare wei.

HAEDSTIK 4.

1 *Alef*. Ho is it goud sa bislein, it fine goud forware? De hillige stiennen lizze weismiten op ’e hoeken fen alle strjitten.
2 *Beth*. Dy edele bern fen Sion, wirdearre tsjin it fynste goud, ho wirde hja nou likefolle rekkene as ierden krûken, it wirk fen ’e hannen fen in pottebakker?
3 *Gimel*. De draken sels jowe it boarst en litte hjar jongen drinke, mar de dochter fen myn folk is wreed wirden as de strúsfûgels yn ’e woastenije.
4 *Daleth*. It tatebern klibbet de tonge oan it forwilft, sa’n toarst hat it; de lytse bern freegje om brea, der is gjinien dy’t it hjarren brekt.
5 *Hé*. Dy’t swietichheit plichten to iten, forsmachtsje op ’e strjitten; dy’t opbrocht wierne yn poarper, lizze, de earmen wiid út, op ’e skerne.
6 *Wau*. Hwent de ûngerjuchtichheit fen ’e dochter fen myn folk is greater as de sûnde fen Sodom, dat suver op in stuit omkeard waerd, sûnder dat in hân it oanroerde.
7 *Sain*. Hjar foarsten wierne reiner as snie, hja wierne blanker as môlke, hjar lea wier reader as robinen, hjar stal wier in saffier.
8 *Cheth*. Mar hjar skouwing is swarter wirden as roet, men ken hjar net mear op strjitte; it fel klibbet hjarren oan it biente, it is útdroege as hout.
9 *Teth*. De forsleinen fen it swird binne lokkiger as de forsleinen fen ’e honger, dy trochstitsen weitarre, om’t der gjin fruchten op it fjild binne.
10 *Jod*. Weake frouljue hawwe mei eigen hannen hjar berntsjes sean; dy binne hjarren to spize wirden by de delbraek fen ’e dochter fen myn folk.
11 *Kaf*. De Heare hat syn grammoedichheit foltôge, Hy hat de gleonens fen syn grime útstoart, en Hy hat in fjûr oanstitsen yn Sion dat hjar grounfêsten fortard hat.
12 *Lamed*. De keningen fen ’e ierde scoene it net leaud hawwe, noch ien biwenner fen ’e wrâld, dat de tsjinstanner en fijân yngean scoe

ta de poarten fen Jeruzalem.
13 *Mem*. It is om de sûnden fen hjar profeten, de ûngerjuchtichheden fen hjar preesters, dy't midden yn hjar it bloed fen 'e rjuchtfeardigen forgetten hawwe.
14 *Nun*. Hja swalken as blinen op 'e strjitten, hja wierne bismodze mei bloed, dat men koe hjar klean net oanreitsje. [pag. 763]
15 *Samech*. Hja rôpen foar hjar út: Wyk, ûnrein, wyk, wyk, reitsje net oan! Lit hjar flechtsje en omswalkje ûnder de heidenen, waerd der sein, hja scille hjir net langer wenje.
16 *Pé*. It oantlit des Heare hat hjar fordield, Hy wol net langer nei hjar omsjen; hja hawwe it oantlit fen 'e preesters net eare, hja hawwe hjar net erbarme oer de âlde ljue.
17 *Ain*. Noch altyd smachten ús eagen nei idele help; op ús wachtpost seagen wy, fol fen forwachting, út nei in folk dat net forlosse koe.
18 *Tsade*. Hja binne ús gongen neigien, dat wy net komme koene op ús eigen strjitten; ús ein wier neiby, ús dagen wierne fol, ja ús ein wier kommen.
19 *Kof*. Us forfolgers wierne rêdder as de earnen fen 'e himel, hja sieten ús nei op 'e bergen, hja loerden op ús yn 'e woastenij.
20 *Resj*. De amme fen ús noas, de Salvling des Heare, is fongen yn hjar kûlen, hy fen hwa't wy seine: Yn syn skaed scille wy libje ûnder de heidenen.
21 *Sjin*. Wêz optein en forbliidzje dy, dû dochter fen Edom, dy't wennest yn it lân fen Us, de tsjelk scil ek ta dy komme, dû scilst dronken wirde en dysels neaken útklaeije.
22 *Thau*. Dyn ûngerjuchtichheit hat in ein, o dû dochter fen Sion; Hy scil dy net langer yn ballingskip litte. Dyn ûngerjuchtichheit, o dû dochter fen Edom, scil Er bisiikje, dyn sûnden scil Er iepenbier meitsje.

HAEDSTIK 5.

1 Hâld yn oantinken, o Heare, hwet ús wearfearn is, oanskôgje it en sjuch ús smaed oan.
2 Us erfdiel is forfallen oan 'e frjemden, ús huzen oan 'e útlanners.
3 Wy binne weesbern wirden sûnder heit, ús memmen binne widdowen allyk.
4 Us wetter kinne wy bitelje, ús hout komt ús op priis to stean.
5 Us forfolgers sitte ús op 'e nekke, wy binne wirch, gjinien gint ús de rêst.
6 Wy hawwe de hannen útstitsen nei Egypte, nei Assur, om sêdde to wirden mei brea.
7 Us foarâlden hawwe sûndige, hja binne net mear, en wy drage hjar ûngerjuchtichheden.
8 Tsjinstfeinten hearskje oer ús, der is gjinien dy't ús út hjar hân skoert.
9 Mei de faeije siel moatte wy ús brea helje, fen wegen it swird fen 'e woastenije.
10 It fel gloeit ús as in oune, fen wegen de skroeijende honger.
11 Hja hawwe de frouljue to Sion skeind, de jonge fammen yn 'e stêdden fen Juda.
12 Foarsten binne troch hjar hân ophongen, it oantlit fen 'e âldsten is net eare wirden.
13 De jongemannen moatte de mounle drage, en de jonges stroffelje ûnder it hout.
14 De âlde ljue komme net mear yn 'e poarte, de jongemannen sitte sûnder spylark.
15 De blydskip fen ús herte is oer, ús raeidouns is foroare yn in rouklachte.
16 De kroan is ús fen 'e holle fallen; wé ús, dat wy sûndige hawwe!
17 Dêrom is it herte ús mêd, om al dy dingen binne ús eagen tsjuster wirden:
18 om 'e berch Sion, dy't for wyld leit, dêr't de foksen op omrinne.
19 Jo, o Heare, sitte yn ivichheit, jins troan is fen slachte oant slachte.
20 Hwerom scoene Jo ús for altyd forjitte, ús forlitte lange tiden efterien?
21 Bikear ús ta Jo, o Heare, den scille wy bikeard wêze; fornij ús dagen lyk as fen âlds.
22 Of hawwe Jo ús hielendal forwirpen? Is jins grime tsjin ús al to great?

[pag. 764] # DE PROFEET EZECHIËL.

HAEDSTIK 1.
1 En it barde yn it tritichste jier, yn ’e fjirde moanne, op ’e fyfte fen ’e moanne, do’t ik yn it formidden fen ’e ballingen tahâldde, by de rivier de Kebar, dat de himelen iepene waerden en ik gesichten Gods seach.
2 Op ’e fyfte fen dy moanne, dat wier it fyfte jiers fen ’e ballingskip fen ’e kening Jojachin,
3 barde it wird des Heare mei macht ta Ezechiël, de soan fen Busi, de preester, yn it lân fen ’e Chaldeeërs, by de rivier de Kebar; en de hân des Heare wier dêr op him.
4 En ik seach, en sjuch, in stoarm kaem út it Noarden, in greate wolk en wearljochtsjend fjûr, en in glâns dêromhinne, en dêr midden út, midden út it fjûr wei, glinstere it as blinkend metael.
5 En dêr midden út kaem de likenis fen fjouwer dieren; en dit wier hjar oansjen: hja hiene de likenis fen in minske,
6 en in elk hie fjouwer oantlitten, allyksa hie in elk fen hjarren fjouwer wjukken;
7 en hjar foetten wierne rjuchte foetten, en hjar foetsoallen wierne as de foetsoallen fen in keal en glinsteren as de glâns fen glêd koper;
8 en ûnder de wjukken hiene hja minskehannen, oan hjar fjouwer siden; en sà wierne de oantlitten en de wjukken fen alle fjouwer:
9 hjar wjukken sieten oaninoar, de iene oan ’e oare; hja kearden hjar net om hwennear’t hja gyngen, hja gyngen in elk rjucht foar syn oantlit út.
10 En de likenis fen hjar oantlit wier it oantlit fen in minske, en oan ’e rjuchterside hiene hja alle fjouwer it oantlit fen in liuw, en oan ’e lofterside hiene alle fjouwer it oantlit fen in okse, en fen efteren hiene alle fjouwer it oantlit fen in earn.
11 En hjar oantlitten en hjar wjukken wierne nei boppen ta útspraet; in elk hie twa dy’t oan ’e oare sines sieten, en twa dy’t hjar lichem bidieken.
12 En hja gyngen in elk rjucht foar syn oantlit út; hwer’t de Geast hinnegean woe, dêrhinne gyngen hja; hja kearden hjar net om hwennear’t hja gyngen.
13 En twisken de likenis fen ’e dieren wier as it oansjen fen lôgjende koallen fjûr, as it oansjen fen fakkels; dat roun twisken de dieren hinne en wer; en it fjûr hie in glâns en út it fjûr skeat de bliksem.
14 En de dieren rounen en kamen werom as it oansjen fen ’e wearljocht.
15 Do’t ik dy dieren seach, sjuch, do wier der in tsjil op ’e ierde by de dieren, njonken alle fjouwer.
16 En it oansjen fen ’e tsjillen en fen hjar gemaek wier as de glâns fen chrysolyt; en alle fjouwer hiene ienerlei likenis, en hjar oansjen en hjar gemaek wier lyk as siet der in tsjil midden yn in tsjil.
17 Hwennear’t hja rounen, rounen hja nei alle fjouwer kanten; hja kearden net om hwennear’t hja rounen.
18 En hjar fellingen dy wierne heech, ja freeslik fen hegens, en hjar fellingen wierne fol eagen yn it rounom, alle fjouwer.
19 En hwennear’t de dieren gyngen, gyngen de tsjillen njonken hjarren; en hwennear’t de dieren opheve waerden fen ’e ierde, waerden de tsjillen ek opheve.
20 Hwer’t de Geast hinnegean woe, dêr hinne gyngen hja, hwer’t de Geast mar hinne woe; en de tsjillen waerden njonken hjarren opheve, hwent de Geast fen ’e dieren wier yn ’e tsjillen.
21 Hwennear’t dy gyngen, gyngen hja ek, en hwennear’t dy stean bleauwen, bleauwen hja ek stean, en hwennear’t dy opheve waerden fen ’e ierde, waerden de tsjillen njonken hjarren ek opheve, hwent de Geast fen ’e dieren wier yn ’e tsjillen.
22 En boppe de hollen fen ’e dieren wier de likenis fen in forwulft, lyk as de glâns fen it skriklik kristal, fen boppen útspand oer hjar hollen.
23 En ûnder dat forwulft hâldden hja de wjukken rjucht útspraet, de iene tsjin de oare; in elk hie twa dy’t hjar lichem fen foaren bidieken, en in elk hie twa [pag. 765] dy’t hjar lichem fen efteren bidieken.
24 En hwennear’t hja gyngen, hearde ik it gerûs fen hjar wjukken as it gerûs fen wide

wetters, as de stim fen de Almachtige, in brûzjende stim as it droanen fen in leger; mar hwennear't hja stean bleauwen, lieten hja de wjukken sakje.
25 En der barde in stim boppe it forwulft wei dat oer hjar hollen wier, hwennear't hja stean bleauwen en de wjukken sakje lieten.
26 En boppe it forwulft dat oer hjar hollen wier, wier as it oansjen fen in saffierstien, de likenis fen in troan; en op 'e likenis fen 'e troan wier de likenis as it oansjen fen in minske, dêr boppe op sittend.
27 En ik seach as blinkend metael, as it oansjen fen fjûr mei in skerm dêromhinne, fen it oansjen fen syn heupen ôf en heger; en fen it oansjen fen syn heupen ôf en leger seach ik as it oansjen fen fjûr, en in glâns om him hinne yn it rounom.
28 Lyk as it oansjen fen 'e bôge dy't yn 'e wolken is de deis fen 'e stjalprein, sà wier it oansjen fen 'e glâns yn it roun; dat wier it oansjen fen 'e likenis fen 'e hearlikheit des Heare. En do't ik dat seach, foel ik op myn oantlit, en ik hearde de stim fen ien dy't spriek.

HAEDSTIK 2.

1 En Hy sei tsjin my: Minskebern, stean op dyn foetten en Ik scil mei dy sprekke.
2 En de Geast kaem yn my, do't Er ta my spritsen hie, en Hy sette my op myn foetten, en ik hearde Him dy ta my spriek,
3 en Hy sei tsjin my: Minskebern, Ik stjûr dy ta de bern fen Israël, ta de opstannige folken dy tsjin My opstien binne; hja en hjar foarâlden hawwe tsjin My oertrêdde, oant hjoed de dei ta,
4 en de bern binne hird fen oantlit en stiif fen hert; ta sokken den is it dat Ik dy stjûr, en dû scilst tsjin hjar sizze: Sà seit de Heare Heare!
5 En hja, likefolle oft hja it hearre meije of dat hja it litte meije — hwent hja binne in oerhearrich hûs — hja scille witte dat der in profeet yn hjar formidden west hat.
6 En dû, minskebern, eangje net fen hjarren en eangje net fen hjar wirden, alhowolstû yn 'e tisters en de toarnen sitst en wennest by de skorpioenen; eangje net fen hjar wirden, en wêz net forfeard foar hjar oantlit, hwent hja binne in oerhearrich hûs.
7 Mar dû scilst myn wirden ta hjarren sprekke, likefolle oft hja hearre meije of dat hja it litte meije; hwent hja binne oerhearrich.
8 Dû lykwols, minskebern, hear itjinge dat Ik ta dy sprek; wêz dû net oerhearrich lyk as dat oerhearrich hûs, iepenje dyn mûle en yt hwet Ik dy jow.
9 En ik seach, en sjuch, der wier in hân nei my útstitsen, en sjuch, dêryn wier de rol fen in boek.
10 En Hy tearde dy foar myn oantlit iepen, en hja wier biskreaun fen foaren en fen efteren, en der stiene op biskreaun kleilieten en suchten en wé.

HAEDSTIK 3.

1 En Hy sei tsjin my: Minskebern, yt hwetstû fine scilst; yt dizze rol, en gean hinne, sprek ta it hûs fen Israël.
2 Do iepene ik myn mûle, en Hy joech my dy rol to iten.
3 En Hy sei tsjin my: Minskebern, jow dyn liif to iten, en folje dyn yngewant mei dizze rol dy't Ik dy jow. En ik iet en it wier yn myn mûle sa swiet as hunich.
4 En Hy sei tsjin my: Minskebern, gean hinne, kom ta it hûs fen Israël, en forkindigje hjarren myn wirden.
5 Hwent dû wirdst net stjûrd ta in folk tsjuster fen spraek en swier fen tonge, mar ta it hûs fen Israël,
6 net ta allerhanne folken tsjuster fen spraek en swier fen tonge, hwaens wirden dû net forstean kinst; byhwennear't Ik dy ta hjarren stjûrde, hja scoene nei dy harkje.
7 Mar it hûs fen Israël scil net nei dy harkje, om't hja nei My net harkje wolle; hwent it hiele hûs fen Israël is stiif fen foarholle, en hird fen hert binne hja.
8 Sjuch, Ik meitsje dyn oantlit stiif tsjin hjar oantlitten, en dyn foarholle tsjin hjar foarholle.
9 Dyn foarholle meitsje Ik as in diamant, hirder as in rots; dû scilst net fen [pag. 766] hjarren eangje noch forfeard wêze fen hjar oantlitten, om't hja in oerhearrich hûs binne.
10 En Hy sei tsjin my: Minskebern, bigryp al

de wirden dy't Ik ta dy sprekke scil yn dyn
hert, en hear se mei dyn earen.
11 En gean hinne, kom ta de ballingen, ta de
bern fen dyn folk, en sprek ta hjarren en siz
tsjin hjar: Sà seit de Heare Heare! likefolle oft
hja hearre meije of dat hja it litte meije.
12 Do naem de Geast my op, en ik hearde
efter my it lûd fen in great gerûs, mei dat de
hearlikheit des Heare hjar opjoech fen hjar
sté,
13 en it lûd fen'e wjukken fen 'e dieren, dy't
de iene de oare roerden, en it lûd fen 'e tsjillen
njonken hjarren, en it lûd fen in great gerûs.
14 Do tilde de Geast my op en naem my wei,
en ik gyng hinne, bitter to moede troch de
hjittens fen myn geast; mar de hân des Heare
wier sterk op my.
15 En ik kaem ta de ballingen fen Tel Abib,
dy't oan 'e rivier de Kebar wennen, en ik siet
dêr't hja sieten, ja ik siet dêr saun dagen
forstomme yn hjar formidden.
16 En it barde mei forrin fen saun dagen, dat
it wird des Heare ta my kaem, sizzende:
17 Minskebern, Ik haw dy ta in wachter steld
for it hûs fen Israël; harkje den nei it wird út
myn mûle, en warskôgje hjar út myn namme.
18 As Ik tsjin de goddeleaze siz: Dû scilst de
dea stjerre, en dû warskôgest him net, en seist
gjin wird om de goddeleaze for syn
goddeleaze wei to warskôgjen en him yn it
libben to hâlden, den scil dy goddeleaze
stjerre yn syn ûngerjuchtichheit, mar syn
bloed scil Ik fen dyn hân easkje.
19 Mar astû de goddeleaze warskôgest, en hy
bikeart him net fen syn goddeleasheit en fen
syn goddeleaze wei, den scil er stjerre yn syn
ûngerjuchtichheit, mar dû hast dyn siele redt.
20 En as in rjuchtfeardige him ôfkeart fen syn
gerjuchtichheit en ûnrjucht docht, en Ik in
oanstjit foar syn oantlit liz, den scil er stjerre;
omdatstû him net warskôge hast, scil er
stjerre yn syn sûnde, en de gerjuchtichheden
dy't er dien hat scille net yn oantinken bliuwe,
mar syn bloed scil Ik fen dyn hân easkje.
21 Mar astû de rjuchtfeardige warskôgest dat
de rjuchtfeardige net sûndigje scil, en hy
sûndiget net, den scil er wis libje, omdat er
him warskôgje litten hat, en dû hast dyn siele
redt.
22 En de hân des Heare wier dêr op my, en
Hy sei tsjin my: Jow dy op, gean út nei de
delling, en Ik scil dêr mei dy sprekke.
23 En ik joech my op en gyng út nei de
delling, en sjuch, dêr stie de hearlikheit des
Heare, allyk as de hearlikheit dy't ik sjoen hie
by de rivier de Kebar; en ik foel op myn
oantlit.
24 En de Geast kaem yn my en sette my op
myn foetten, en Hy spriek mei my en Hy sei
tsjin my: Gean hinne, slút dy op midden yn
dyn hûs.
25 En dû, minskebern, sjuch, hja scille
touwen oan dy lizze, en hja scille dy dêrmei
bine, datstû net útgean kinst yn hjar
formidden.
26 En Ik scil dy de tonge oan it forwulft klibje
litte, datstû stom wirde en hjarren net ta in
boetprediker wêze meist; hwent hja binne in
oerhearrich hûs.
27 Mar hwennear't Ik mei dy sprek, scil Ik
dyn mûle iependwaen, en dû scilst tsjin hjar
sizze: Sá seit de Heare Heare: Hwa't hearre
wol, dy mei hearre, en hwa't it litte wol, dy
mei it litte; hwent hja binne in oerhearrich
hûs.

HAEDSTIK 4.

1 En dû, minskebern, nim dy in klaeitichel,
en liz him foar dyn oantlit, en teikenje dêr in
stêd op, Jeruzalem.
2 En meitsje in bilegering tsjin hjar, en bou
skânzen tsjin hjar, en smyt in wâl tsjin hjar op,
en stel legers tsjin hjar, en set stoarmbearen
tsjin hjar yn it roun.
3 Nim dy den in izeren bakkersplaet, en set
him ta in izeren mûrre twisken de stêd en dy,
en kear dyn oantlit tsjin hjar, dat hja yn
bilegering reitsje mei, en bilegerje hjar. Lit dat
it hûs fen Israël ta in teiken wêze.
4 Gean ek op dyn lofterside lizzen, en liz dêr
de ûngerjuchtichheit fen it hûs fen Israël op;
safolle dagen astû dêr op [pag. 767] lizze scilst,
scilstû hjar ûngerjuchtichheit drage.
5 En Ik scil dy safolle jierren fen hjar
ûngerjuchtichheit jaen as it dagen binne:
trijehûndert en njoggentich dagen, datstû de
ûngerjuchtichheit fen it hûs fen Israël drage
scilst.

6 En astû se úttsjinne hast, gean den op dyn rjuchterside lizzen, en dû scilst de ûngerjuchtichheit fen it hûs fen Juda drage, fjirtich dagen; for elk jier scil Ik dy in dei jaen.
7 En dû scilst dyn oantlit keare tsjin it bilegere Jeruzalem, en dyn earm scil ûntbleate wêze, en dû scilst tsjin hjar profetearje.
8 En sjuch, Ik scil touwen oan dy lizze, datstû dy net omkeare kinst fen ’e iene side op ’e oare, oantstû de dagen fen dyn bilegering úttsjinne hast.
9 En nim dy weet en koarn en beane en reade earte en swart koarn en spjelt, en doch it allegearre yn ien pôt, en meitsje dy dêr brea fen; safolle dagen astû op dyn side lizze scilst: trijehûndert en njoggentich dagen, scilstû dat ite.
10 En fen dy spize scilstû alle dagen in gewicht fen tweintich sikkel ite; fen tiid ta tiid scilstû it ite.
11 Ek scilstû wetter drinke by de miette, it sechste diel fen in hin; fen tiid ta tiid scilstû it drinke.
12 En dû scilst dêr koarnkoek fen ite, en dy scilstû foar hjar eagen bakke op ’e dong fen minske trochgong.
13 En de Heare sei: Sà scille de bern fen Israël hjar brea ûnrein ite ûnder de heidenen dêr’t Ik hjar hinnedriuwe scil.
14 Do sei ik: Och, Heare Heare, sjuch, myn siel is yette nea ûntreinige wirden, gjin ies noch dat forskoerd wier haw ik iten fen myn jonkheit ôf oan hjoed de dei ta, en gjin bidoarn flêsk is yn myn mûle kommen.
15 En Hy sei tsjin my: Sjuch, Ik jow dy kouwedong yn pleats fen minske trochgong, en dêr scilstû dyn brea op bakke.
16 Dêrnei sei Er tsjin my: Minskebern, sjuch, Ik brek de stêf fen it brea to Jeruzalem, en hja scille it brea ite by it gewicht en mei kommer, en it wetter drinke by de miette en mei skrik,
17 dat hja krapte fen brea en fen wetter hawwe meije, en de iene mei de oare wanhopich wirdt, en hja úttarre yn hjar ûngerjuchtichheit.

HAEDSTIK 5.

1 En dû, minskebern, nim dy in skerp swird, nim it dy ta in skearmes, en lit it oer dyn holle en oer dyn bird gean; nim dy dêrnei skealjens en fordiel it hier.
2 In trêdden dêrfen scilstû midden yn ’e stêd forbaerne mei fjûr, hwennear’t de dagen fen ’e bilegering forroun binne; en in trêdden scilstû nimme en dêr mei it swird om hinne slaen; en in trêdden scilstû yn ’e wyn struije; en Ik scil it swird efter hjarren útlûke.
3 Dû scilst der lykwols ek in stikmennich fen nimme en dy bibine yn ’e slip fen dyn mantel.
4 En dêr scilstû wer inkele fen nimme en se midden yn it fjûr wije, en dû scilst se forbaerne mei fjûr; dêr scil in fjûr fen útgean tsjin it hiele hûs fen Israël.
5 Sà seit de Heare Heare: Dit is Jeruzalem; Ik hie it midden twisken de heidenen set, en dêrom hinne yn it roun de lânnen.
6 Mar it hat myn rjuchten to baet nommen ta goddeleasheit mear as de heidenen, en myn ynsettingen mear as de lannen dy’t der omhinne lizze; hwent hja hawwe myn rjuchten forwirpen, en yn myn ynsettingen hawwe hja net wannele.
7 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Om’t jimme it minder makke hawwe as de heidenen dy’t om jimme hinne wenje, net wannele hawwe yn myn ynsettingen en myn rjuchten net dien hawwe, ja net ienris dien hawwe neffens de rjuchten fen ’e heidenen dy’t om jimme hinne wenje,
8 dêrom, sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik kear my tsjin dy, Iksels; en Ik scil rjuchtdei yn dyn formidden hâlde, foar de eagen fen dy heidenen.
9 En Ik scil ûnder dy dwaen itjinge Ik nea dien haw, en lyk as Ik foartoan ek net wer dwaen scil, om ’e wille fen al dyn grouwel.
10 Dêrom scille de heiten de bern ite midden yn dy, en de bern scille hjar heit ite; en Ik scil rjuchtdei ûnder dy [pag. 768] hâlde, en dyn hiele oerbliuwsel forstruije op alle winen.
11 Dêrom, sa wier as Ik libje, sprekt de Heare Heare, omdatstû myn hillichdom ûntreinige hast mei al dyn ôfgryslikheden en mei al dyn grouwel, dêrom scil Ik dy ynkoartsje, en myn each scil neat ûntsjen, en Ik scil ek neat sparje.
12 In trêdden fen dy scil stjerre oan ’e pest, en yn dyn formidden fen honger to neate rinne;

en in trêdden scil om dy hinne falle troch it swird; en in trêdden scil Ik forstruije op alle winen; en Ik scil it swird efter hjarren útlûke.
13 Sa scil myn grime folbrocht wirde, en Ik scil myn grammoedichheit op hjar útfiere, en Ik scil My wreke; en hja scille witte dat Ik, de Heare, spritsen haw, yn myn iver, hwennear't Ik myn grammoedichheit tsjin hjar folbrocht hawwe scil.
14 En Ik scil dy ta in púnfal en ta in smaed stelle ûnder de heidenen dy't om dy hinne wenje, foar de eagen fen in elk dy't foarbykomt.
15 Sa scil de smaed en hún in warskôging en skriklik foarbyld wêze for de heidenen dy't om dy hinne wenje, hwennear't Ik yn grime en yn grammoedichheit en mei grimitige straffen rjuchtdei oer dy hâlde scil; Ik, de Heare, haw spritsen.
16 Hwennear't Ik de kweade pylken fen 'e honger tsjin hjar útstjûre scil, dy ta fordjer wêze scille, dy't Ik útstjûre scil om jimme to fordjerren, den scil Ik de honger oer jimme forswierje en de stêf fen jimme brea brekke.
17 Ja, de honger en it wylde djierte, dy't jimme birôvje scille fen bern, scil Ik oer jimme komme litte; ek scille de pest en it bloed yn dyn formidden omgean, en it swird scil Ik oer dy bringe; Ik, de Heare, haw spritsen.

## HAEDSTIK 6.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
2 Minskebern, kear dyn oantlit tsjin de bergen fen Israël en profetearje dertsjin,
3 en siz: Jimme bergen fen Israël, hear it wird des Heare Heare: Sa seit de Heare Heare tsjin de bergen en tsjin de kliffen, tsjin de beken en tsjin de dellingen: Sjuch, Ik, Ik bring it swird oer jimme, en Ik scil jimme hichten fordjerre.
4 En jimme alters scille forwoast, en jimme sinnepylders tobritsen wirde, en Ik scil jimme forsleinen delhouwe foar it oantlit fen jimme ûnreine goaden.
5 En Ik scil de deade lichemen fen 'e bern fen Israël foar it oantlit fen hjar ûnreine goaden lizze, en Ik scil jimme biente om jimme alters hinne struije.
6 Yn al jimme wenkriten scille de stêdden forwoast en de hichten ta in wyldernis wirde, dat jimme alters der woast en forlitten hinnelizze meije, en jimme ûnreine goaden tobritsen wirde en fordwine, en jimme sinnepylders omkappe en jimme wirken útdylge wirde.
7 En de forsleinen scille yn jimme formidden lizze, dat jimme witte meije dat Ik de Heare bin.
8 Mar Ik scil gûds fen jimme oerbliuwe litte; dy scille oan it swird ûntkomme ûnder de heidenen, hwennear't jimme forstruid wêze scille oer de lannen.
9 En ûnder de heidenen dêr't hja as ballingen hinnefierd wêze scille, scille jimme ûntkommenen oan My tinke, hwennear't Ik hjar oerhoerich hert, dat fen My ôfwykt is, en hjar eagen, dy't hjar ûnreine goaden neihoerken, forbritsen haw; en hia scille in walch yn hjarsels hawwe, fen wegen de wandieden dy't hja mei al hjar grouwel dien hawwe.
10 En hja scille witte dat Ik de Heare bin; net om 'e nocht haw Ik oankindige dat Ik hjarren dit kwea dwaen scoe.
11 Sà seit de Heare Heare: Slach yn 'e hân en stamp mei de foet, en siz wé oer al de grouwélige wandieden fen it hûs fen Israël; hwent hja scille falle troch it swird, troch de honger en troch de pestsykte.
12 Dy't fier ôf is scil oan 'e pest stjerre, en dy tichteby is scil troch it swird falle, en dy't oerbleaun en ynsluten is scil fen 'e honger stjerre; sa scil Ik myn grammoedichheit oan hjar foltôgje.
13 En jimme scille witte dat Ik de Heare bin, hwennear't hjar forsleinen midden twisken hjar ûnreine goaden om hjar alters hinne lizze scille, op alle hichten, op alle toppen fen 'e bergen, en ûnder alle griene beam en ûnder alle tichte iken, it plak dêr't hja al hjar [pag. 769] ûnreine goaden swietrook brocht hawwe.
14 En Ik scil myn hân tsjin hjar útstekke, en it lân ta in wyldernis meitsje, ja ta in woaste oarde, fen 'e woastenije ôf oan Dibla ta, yn al hjar wenkriten; en hja scille witte dat Ik de Heare bin.

HAEDSTIK 7.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
2 En dû, minskebern, sà seit de Heare Heare tsjin it lân fen Israël: It ein is der, it ein is kommen oer de fjouwer hoeken fen it lân.
3 Nou komt it ein oer dy, en Ik scil myn grime tsjin dy loslitte, en Ik scil dy rjuchtsje neffens dyn wegen, en Ik scil oer dy bringe al dyn grouweldieden.
4 En myn each scil dy net ûntsjen en Ik scil neat sparje, mar Ik scil dyn wegen oer dy bringe, en dyn grouweldieden scille midden yn dy wêze; en jimme scille witte dat Ik de Heare bin.
5 Sà seit de Heare Heare: Unheil, it greate ûnheil, sjuch, it is kommen.
6 It ein is kommen, it faeije ein is kommen, it hat him opjown tsjin dy; sjuch, it is kommen.
7 De omkear is oer dy kommen, o biwenner fen it lân! de tiid is kommen, de dei is neiby, it is ûnstjûr yn sté fen jubel op 'e bergen.
8 Nou scil Ik mei koarten myn grammoedichheit oer dy útjitte, en myn grime oan dy foltôgje, en dy rjuchtsje neffens dyn wegen, en oer dy bringe al dyn grouweldieden.
9 En myn each scil neat ûntsjen en Ik scil neat sparje; Ik scil dy jaen neffens dyn wegen, en dyn grouweldieden scille midden yn dy wêze; en jimme scille witte dat Ik de Heare bin dy't slacht.
10 Sjuch, de dei, sjuch, hy is kommen, de omkear is opsketten, de roede hat bloeid, de hofeardij is yn it blêd roun.
11 It gewelt is opwoeksen ta in roede fen 'e goddeleasheit; der scil neat fen hjarren oerbliuwe, noch fen hjar mannichte, noch fen hjar gebear, en der scil net oer hjar rouklage wirde.
12 De tiid is kommen, de dei is neiby; lit de keaper net bliid wêze noch de forkeaper rouwich, hwent de grammoedichheit lôget oer al hjar gebear.
13 Hwent de forkeaper scil net weromgean om it forkochte, ek al scoe hjar libben yette ûnder de libbenen wêze; om't de grammoedichheit komt oer al hjar gebear en hja giet net werom, en gjinien scil syn libben bihâlde troch syn ûngerjuchtichheit.
14 Hja hawwe op 'e trompet blaesd en alles rémakke, mar gjinien tsjucht yn 'e striid, hwent myn grammoedichheit lôget oer al hjar gebear.
15 It swird is bûten, en de pest en de honger binne binnen; dy't yn it fjild is scil stjerre troch it swird, en dy't yn 'e stêd is, him scille de honger en de pest fortarre.
16 En hjar ûntkommenen scille ûntkomme, mar hja scille op 'e bergen forkeare as douwen yn 'e rotsspjalten, kritende in elk fen wegen syn ûngerjuchtichheit.
17 Alle hannen scille slop wirde en alle knibbels scille forfloeije as wetter.
18 En hja scille sekken omdwaen, ôfgriis scil hjar bidekke, en op alle oantlitten scil skamte wêze, en op al hjar hollen kealheit.
19 Hja scille hjar silver op 'e strjitten smite, en hjar goud scil ta túch wêze, hjar silver en hjar goud scille hjar net rêdde kinne de deis fen 'e grammoedichheit des Heare; hjar siel scille hja net sêdzje noch hjar yngewanden folje, hwent it hat de oanstjit ta hjar ûngerjuchtichheit west.
20 En hjar kostlike sieraden hawwe hja opset ta heechmoedich pronkjende ôfgoaden, en hja hawwe der hjar grouwélige bylden, hjar ôfgryslikheden fen makke; dêrom scil Ik it hjarren ta túch meitsje.
21 En Ik scil it yn 'e hân fen 'e frjemden jaen ta in rôf, en de goddeleazen fen 'e ierde ta in bút, en hja scille it ûnthilligje.
22 En Ik scil myn oantlit fen hjar ôfkeare, en hja scille myn forhoalen sté ûnthilligje; hwent ynbrekkers scille dêr ynkomme en it ûnthilligje.
23 Hja scille it ûntbleatsje en forwoaste, hwent it lân is fol fen bloedrich ûnrjucht en de stêd is fol fen gewelt.
24 Dêrom scil Ik de fûleindichsten fen 'e heidenen komme litte, en dy scille hjar huzen yn erflik bisit nimme; en Ik scil in ein meitsje oan 'e heechmoed fen [pag. 770] 'e machtigen, en hjar hillichdommen scille ûnthillige wirde.
25 De binearing komt, en hja scille de frede siikje, mar dy scil der net wêze.
26 Tsjinramp scil oan tsjinramp folgje en der

scil geroft op geroft wêze; den scille hja it
gesicht fen in profeet siikje, hwent de wet scil
de preester ûntkommen wêze, en de rie de
âldsten.
27 De kening scil roukleije, en de foarst scil
klaeid wêze mei forbjustering, en de hannen
fen it folk fen it lân scille forlamme wêze; Ik
scil hjarren dwaen neffens hjar wei, en neffens
hjar rjuchten scil Ik hjar rjuchtsje, en hja scille
witte dat Ik de Heare bin.

HAEDSTIK 8.

1 En it barde yn it sechste jier, yn ’e sechste
moanne, op ’e fyfte fen ’e moanne, wylst ik yn
’e hûs siet en de âldsten fen Juda foar myn
oantlit sieten, dat de hân des Heare Heare dêr
op my foel.
2 En ik seach, en sjuch, in likenis as it
oansjen fen in man; fen it oansjen fen syn
heupen ôf en leger wier it fjûr, en fen syn
heupen ôf en heger as it oansjen fen in
himelske glâns, as blinkend metael.
3 En hy stiek de likenis fen in hân út en krige
my by it hier fen myn holle; en de Geast fierde
my omheech twisken de ierde en de himel, en
brocht my yn gesichten fen God to Jeruzalem,
by de doar fen ’e binnenste poarte, dy’t op it
Noarden útsjucht, dêr’t de sit wier fen in
hertstochtlike ôfgod, dy’t de hertstocht
geande makke.
4 En sjuch, de hearlikheit fen ’e God fen
Israël wier dêr, neffens it stal dat ik yn ’e
delling sjoen hie.
5 En Hy sei tsjin my: Minskebern, slaen dyn
eagen dochs op nei de wei fen it Noarden. En
ik sloech myn eagen op nei de wei fen it
Noarden, en sjuch, binoarden de poarte fen it
alter siet dy hertstochtlike ôfgod, by de
yngong.
6 En Hy sei tsjin my: Minskebern, sjuchstû
wol hwet hja dogge? Greate grouwels binne it
dy’t it hûs fen Israël hjir docht, om My fier fen
myn hillichdom to driuwen. Mar dû scilst
noch greater grouwels sjen.
7 En Hy brocht my by de doar fen it foarhôf;
do seach ik, en sjuch, dêr wier in gat yn ’e
mûrre.
8 En Hy sei tsjin my: Minskebern, graef
dochs yn dy mûrre. En ik groef yn ’e mûrre, en
sjuch, dêr wier in doar.
9 En Hy sei tsjin my: Gean der yn, en sjuch
de tsjoede grouwels dy’t hja hjir dogge.
10 En ik gyng der yn en seach, en sjuch, dêr
wier allerhanne ôfbylding fen ôfgryslike
krûpende en fjouwerfoettige dieren, en fen
alle ûnreine goaden fen it hûs fen Israël,
hielendal yn it roun op ’e mûrre skildere.
11 En sauntich mannen út ’e âldsten fen it
hûs fen Israël, mei Jaäsanja, de soan fen Safan,
yn it formidden, stiene derfoar, en in elk hie
syn wiereekfet yn ’e hân, en in tsjokke
wiereekwolk walme nei boppen.
12 En Hy sei tsjin my: Hastû sjoen,
minskebern, hwet de âldsten fen it hûs fen
Israël dogge yn it tsjuster, in elk yn syn
biskildere keamer? Hwent hja sizze: De Heare
sjucht ús net, de Heare hat it lân forlitten.
13 En Hy sei tsjin my: Dû scilst noch greater
grouwels sjen, dy’t hja dogge.
14 En Hy brocht my by de doar fen ’e poarte
fen it hûs des Heare dy’t op it Noarden is, en
sjuch, dêr sieten frouljue dy’t de Tammus
biskriemden.
15 En Hy sei tsjin my: Hast it sjoen,
minskebern? Dû scilst noch greater grouwels
sjen as dizze.
16 En Hy brocht my nei it binnenste foarhôf
fen it hûs des Heare; en sjuch, by de doar fen
’e timpel des Heare, twisken de pij en it alter,
wierne sa’n fiif en tweintich mannen, mei it
efterst nei de timpel des Heare keard en mei it
oantlit nei it Easten, en hja bûgden hjar nei it
Easten foar de sinne.
17 En Hy sei tsjin my: Hast it sjoen,
minskebern? Is it it hûs fen Juda yette net
moaijernôch de grouwels to dwaen dy’t hja
hjir dogge, dat hja it lân ek noch folje mei
gewelt en My tergje? Hwent sjuch, hja stekke
de wynrank oan de noas.
18 Mar nou scil Ik ek hannelje yn
grammoedichheit, myn each scil neat ûntsjen
en Ik scil neat sparje; al roppe hja foar myn
earen mei in útset lûd, Ik scil net nei hjarren
harkje. [pag. 771]

HAEDSTIK 9.

1 Do rôp Er mei in útset lûd foar myn earen,
sizzende: De oardielen fen ’e stêd binne

neioan kommen, allegearre mei hjar fordjerrend wapen yn ’e hân.
2 En sjuch, seis mannen kamen fen ’e wei fen ’e hege poarte dy’t nei it Noarden keard is, allegearre mei hjar forpletterjend wapen yn ’e hân, en ien út hjar formidden hie linnenske klean oan en de inketpot fen in skriuwer op ’e side; en hja kamen yn en gyngen neist it koperen alter stean.
3 En de hearlikheit fen ’e God fen Israël joech hjar op, boppe de cherub wei dêr’t hja op rêstte nei de drompel fen it hûs; en Hy rôp ta de man dy’t de linnenske klean oan hie en de inketpot fen in skriuwer op ’e side,
4 en de Heare sei tsjin him: Tsjuch midden troch de stêd, midden troch Jeruzalem, en merk mei in teiken de foarhollen fen ’e ljue dy’t suchtsje en kleije oer al de grouwels dy’t midden yn hjar dien wirde.
5 Mar tsjin de oaren sei Er foar myn earen: Tsjuch efter him oan troch de stêd, en slach del; lit jimme each neat ûntsjen, en sparje neat.
6 Alden, jongemannen en jongfammen, en lytse bern, en frouljue, slach se dea, fordjer se; mar kom gjinien to nei dy’t it teiken oan him hat, en bigjin by myn hillichdom wei. En hja bigounen mei de mânljue, de âldsten, dy’t foar it hûs wierne.
7 En Hy sei tsjin hjar: Untreinigje it hûs, en folje de foarhôven mei forsleinen; tsjuch út — en hja teagen út — en slach del yn ’e stêd.
8 En it barde wylst hja oan it delslaen wierne en ik allinnich oerbleau, dat ik op myn oantlit foel en rôp en sei: Och, Heare Heare, scille Jo it hiele oerbliuwsel fen Israël fordjerre, nou’t Jo jins gram-moedichheit útjitte oer Jeruzalem?
9 En Hy sei tsjin my: De ûngerjuchtichheit fen it hûs fen Israël en Juda is oermiette great, en it lân is folee mei bloed, en de stêd is fol fen forkrêfting; hwent hja sizze: De Heare hat it lân forlitten, en de Heare sjucht neat.
10 Dêrom ek hwet My oangiet, myn each scil neat ûntsjen en Ik scil neat sparje; Ik scil hjar wei weromjaen op hjar holle.
11 En sjuch, de man dy’t de linnenske klean oanhie en de inketpot op ’e side brocht biskied werom, sizzende: Ik haw dien lyk as Jo my hjitten hiene.

HAEDSTIK 10.

1 En ik seach, en sjuch, boppe it forwilft dat oer de holle fen ’e cherubs wier, forskynde oer hjar as in saffierstien, as it oansjen fen ’e likenis fen in troan.
2 En Hy spriek ta de man dy’t de linnenske klean oanhie, en Hy sei: Jow dy twisken de tsjillen, ûnder de cherub, en folje dyn fûsten mei gleone koallen twisken de cherubs fendinne, en strui se oer de stêd. En hy joech him der twisken foar myn eagen.
3 En de cherubs stiene rjuchts fen it hûs, do’t dy man him der twisken joech; en in wolk folle it binnenste foarhôf.
4 Do joech de hearlikheit des Heare hjar op, boppe de cherub wei nei de drompel fen it hûs; en it hûs waerd folle mei de wolk, en it foarhôf wier fol fen ’e glâns fen ’e hearlikheit des Heare.
5 En it gerûs fen ’e wjukken fen ’e cherubs wier to hearren oan it bûtenste foarhôf ta, as de stim fen ’e almachtige God, hwennear’t Hy sprekt.
6 En it barde do’t Er de man mei de linnenske klean oan bistel jown hie, sizzende: Nim fjûr twisken de tsjillen, twisken de cherubs fendinne, dat dy him der twisken joech en njonken it tsjil stean gyng.
7 En de cherub stiek twisken de cherubs wei syn hân út nei it fjûr dat twisken de cherubs wier, en hy naem derfen en joech it yn ’e fûsten fen dyjinge dy’t de linnenske klean oanhie; dy naem it en joech him der twisken wei.
8 Hwent de likenis fen in minskehân wier oan ’e cherubs to sjen kommen, ûnder hjar wjukken.
9 Do seach ik, en sjuch, de cherubs hiene fjouwer tsjillen njonken hjarren, elke cherub ien tsjil; en it oansjen fen ’e tsjillen wier as de glâns fen chrysolytstien.
10 En hwet hjar oansjen oanbilanget, alle fjouwer hiene hja ienerlei likenis, [pag. 772] lyk as siet der in tsjil midden yn in tsjil.
11 Hwennear’t hja rounen, rounen hja nei alle fjouwer kanten; hja kearden net om hwennear’t hja rounen, mar it plak dêr’t it

foarste hinnegyng, kamen hja him efternei; hja kearden net om hwennear't hja rounen.
12 En hjar hiele lea en hjar rêggen en hjar hannen en hjar wjukken, en allyksa de tsjillen, wierne fol eagen yn it rounom, by alle fjouwer tsjillen.
13 Hwet de tsjillen oanbilanget, dy waerden foar myn earen elk foar oar de wiele neamd.
14 En elk foar oar hiene hja fjouwer oantlitten: it earste oantlit wier it oantlit fen in cherub, en it twade oantlit wier it oantlit fen in minske, en it trêdde it oantlit fen in liuw, en it fjirde it oantlit fen in earn.
15 En de cherubs joegen hjar op. Dat wier itselde dier dat ik sjoen hie by de rivier de Kebar.
16 En hwennear't de cherubs gyngen, gyngen de tsjillen njonken hjarren, en hwennear't de cherubs de wjukken útsloegen, om hjar op to jaen fen 'e ierde, den ek kearden de tsjillen net om by hjarren wei.
17 Hwennear't dy stean bleauwen, bleauwen hja stean, en hwennear't dy opheve waerden, waerden hja opheve; hwent de Geast fen 'e dieren wier yn hjarren.
18 Do gyng de hearlikheit des Heare boppe de drompel fen it hûs wei, en bleau stean boppe de cherubs.
19 En de cherubs sloegen de wjukken út en joegen hjar foar myn eagen omheech fen 'e ierde, do't hja foartgyngen, en de tsjillen tagelyk mei hjarren; en hja kamen to stean by de doar fen 'e Easterpoarte fen it hûs des Heare, en de hearlikheit fen 'e God fen Israël wier fen boppen del oer hjarren.
20 Dat wier it dier dat ik ûnder de God fen Israël sjoen hie by de rivier de Kebar, en ik fornaem dat it cherubs wierne.
21 Elk fen hjarren hie fjouwer oantlitten, en elk hie fjouwer wjukken en ûnder de wjukken hiene hja de likenis fen minskehannen.
22 En oangeande de likenis fen hjar oantlitten, dat wierne deselde oantlitten dy't ik sjoen hie by de rivier de Kebar, itselde oansjen en itselde wêzen; hja gyngen in elk rjucht foar syn oantlit út.

## HAEDSTIK 11.

1 En de Geast naem my op en brocht my nei de Easterpoarte fen it hûs des Heare, dy't op it Easten útsjucht; en sjuch, by de doar fen 'e poarte wierne fiif en tweintich mannen, en mids hjarren seach ik Jaäsanja, de soan fen Assur, en Pelatja, de soan fen Benaja, foarsten fen it folk.
2 En Hy sei tsjin my: Minskebern, dat binne de mannen dy't ûngerjuchtichheit bitinke, en dy't it kweade to rieden jowe yn dizze stêd,
3 dy't sizze: It is de tiid yette net om huzen to bouwen; de stêd is de pôt en wy binne it flêsk.
4 Dêrom, profetearje tsjin hjar, profetearje, minskebern!
5 Do foel de Geast des Heare op my, en Hy sei tsjin my: Siz: Sa seit de Heare: Sà hawwe jimme spritsen, o hûs fen Israël, en Ik wit de dingen dy't yn jimme geast opkomme.
6 Jimme hawwe jimme forsleinen formannichfâldige yn dizze stêd, en jimme hawwe hjar strjitten folle mei forsleinen.
7 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Jimme forsleinen dy't jimme midden yn hjar dellein hawwe, dy binne it flêsk, en hjasels is de pôt; mar jimme scil Ik midden út hjar fiere.
8 Jimme hawwe it swird eange, en it swird scil Ik oer jimme bringe, sprekt de Heare Heare.
9 En Ik scil jimme midden út hjar fiere, en Ik scil jimme oerjaen yn 'e hân fen 'e frjemden; en Ik scil rjuchtdei mei jimme hâlde.
10 Jimme scille falle troch it swird; op it plattelân fen Israël scil Ik jimme rjuchtsje, en jimme scille witte dat Ik de Heare bin.
11 Dizze stêd scil jimme net ta in pôt wêze, en jimme scille net ta flêsk wêze yn hjar formidden; op it plattelân fen Israël scil Ik jimme rjuchtsje.
12 En jimme scille witte dat Ik de Heare bin, om't jimme net wannele hawwe yn myn ynsettingen en myn rjuchten net [pag. 773] dien hawwe, mar dien hawwe neffens de rjuchten fen 'e heidenen dy't om jimme hinne wenje.
13 En it barde wylst ik profetearre, dat Pelatja, de soan fen Benaja, stoar. Do foel ik op myn oantlit en rôp mei in útset lûd en sei: Och, Heare Heare, Jo meitsje hielendal in ein oan it oerbliuwsel fen Israël.
14 En it wird des Heare barde ta my,

sizzende:
15 Minskebern, it binne dyn broerren, dyn
broerren, de mannen fen dyn sibbe, en it
hiele, ja it hiele hûs fen Israël, dêr't de
biwenners fen Jeruzalem fen sizze: Hja binne
fier fen 'e Heare; ús is dit lân ta in erflik bisit
jown.
16 Siz dêrom: Sà seit de Heare Heare: Al haw
Ik hjar fier foartdien ûnder de heidenen, en al
haw Ik hjar forstruid oer de lannen, dôch scil
Ik hjarren in koarte tiid ta in hillichdom wêze
yn 'e lannen dêr't hja hinnerekke binne.
17 Siz dêrom: Sà seit de Heare Heare: Ja, Ik
scil jimme forgearje út 'e folken en Ik scil
jimme forsamlje út 'e lannen dêr't jimme
hinne forstruid binne, en Ik scil jimme it lân
fen Israël jaen.
18 En hja scille dêrhinne slagje, en al syn
ôfgryslikheden en al syn grouwels út syn
formidden dwaen.
19 En Ik scil hjarren in oar hert biskikke, en in
nije geast yn jimme binnenst jaen; en Ik scil it
stiennen hert út hjar flêsk weinimme, en
hjarren in flesken hert jaen,
20 dat hja wannelje meije yn myn
ynsettingen, en myn rjuchten biwarje en se
dwaen; en hja scille My ta in folk wêze en Ik
scil hjarren ta in God wêze.
21 Mar hwaens hert it hert fen hjar
ôfgryslikheden en fen hjar grouwels neifolget,
dy hjar wei scil Ik weromjaen op hjar eigen
holle, sprekt de Heare Heare.
22 Do sloegen de cherubs de wjukken út, en
de tsjillen tagelyk mei hjarren; en de
hearlikheit fen 'e God fen Israël wier oer
hjarren fen boppen.
23 En de hearlikheit des Heare joech hjar op
midden út 'e stêd wei, en hja bleau stean op 'e
berch dy't biëasten de stêd is.
24 En de Geast naem my op en brocht my nei
Chaldéä ta de ballingen, yn in gesicht, troch
de Geast Gods; en it gesicht dat ik sjoen hie
fear fen my op.
25 En ik spriek ta de ballingen al de wirden
des Heare, dy't Hy my sjen litten hie.

HAEDSTIK 12.

1 En it wird des Heare barde ta my,
sizzende:
2 Minskebern, dû wennest yn it for-midden
fen in oerhearrich hûs, dy't eagen hawwe om
to sjen, mar net sjugge, earen hawwe om to
hearren, mar net hearre, hwent hja binne in
oerhearrich hûs.
3 Dû den, minskebern, ris dy út for de
ballingskip, en gean de reis by dei foar hjar
eagen oan, en reizgje foar hjar eagen fen dyn
wensté nei in oar plak; misskien scille hja
reden forstean, alhowol't hja in oerhearrich
hûs binne.
4 Ek scilstû dyn rêdding by dei foar hjar
eagen nei bûten bringe, as de rêdding fen
dyjingen dy't yn ballingskip geane; en sels
scilstû de jouns foar hjar eagen foarttsjen, lyk
as ballingen foart-tsjugge.
5 Brek foar hjar eagen troch de mûrre hinne,
en bring dêr dyn rêdding troch nei bûten.
6 Foar hjar eagen scilstû it op it skouder
nimme, by tsjuster scilstû it nei bûten bringe,
dyn oantlit scilstû bidekke, datstû it lân net
sjuchst; hwent Ik haw dy it hûs fen Israêl ta in
wûnderteiken steld.
7 En ik die lyk as my hjitten wier: ik brocht
myn rêdding by dei nei bûten, as de rêdding
fen dyjingen dy't yn ballingskip geane, en de
jouns briek ik mei de hân troch de mûrre
hinne, ik brocht it by tsjuster nei bûten, en
droech it foar hjar eagen op it skouder.
8 En de moarns barde it wird des Heare ta
my, sizzende:
9 Minskebern, hat it hûs fen Israël, dat
oerhearrich hûs, net tsjin dy sein: Hwet dogge
jo?
10 Siz tsjin hjar: Sà seit de Heare Heare: Dizze
lêst is for de foarst to Jeruzalem, en it hiele
hûs fen Israël dat dêr tahâldt.
11 Siz: Ik bin jimme wûnderteiken; lyk as ik
dien haw, sà scil hjarren dien [pag. 774] wirde: hja
scille as ballingen yn 'e finzenskip gean.
12 En de foarst dy't yn hjar formidden is scil
dy rêdding op it skouder nimme, by tsjuster,
en sa scil er foarttsjen; hja scille troch de
mûrre brekke om him dêrtroch nei bûten to
bringen; hy scil it oantlit bidekke, dat syn each
it lân net sjucht.
13 Mar Ik scil him biflappe ûnder myn net, en
hy scil fongen wirde yn myn tiisjern; en Ik scil
him to Babel, yn it lân fen 'e Chaldeërs bringe,

mar dat scil er ek net sjen, alhowol't er dêr stjerre scil.
14 En allegearre dy't er om him hinne hat, syn help en al syn binden, scil Ik forstruije op alle winen; en Ik scil it swird efter hjarren útlûke.
15 Sa scille hja witte dat Ik de Heare bin, hwennear't Ik hjar forsille haw ûnder de heidenen en forstruid oer de lannen.
16 Inkelen fen hjarren lykwol scil Ik oerbliuwe litte fen it swird, fen 'e honger en fen 'e pestsykte; dat dy al hjar grouwels forhelje meije ûnder de heidenen dêr't hja keare scille, en hja scille witte dat Ik de Heare bin.
17 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
18 Minskebern, dû scilst dyn brea ite mei beving, en dyn wetter scilstû drinke mei oerstjûrens en mei kommer.
19 En dû scilst tsjin it folk fen it lân sizze: Sà seit de Heare Heare fen 'e ynwenners fen Jeruzalem yn it lân fen Israël: Hja scille hjar brea ite mei kommer en hjar wetter scille hja drinke mei forheardens, om't hjar lân birôve wirde scil fen syn folheit, fen wegen it gewelt fen al dyjingen dy't dêr wenje.
20 En de biwenne stêdden scille forwoast wirde, en it lân scil in woastenije wêze; en jimme scille witte dat Ik de Heare bin.
21 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
22 Minskebern, hwet is dat for in spotliet, dat jimme hiem hawwe yn it lân fen Israël, sizzende: De dagen komme en geane, en elk gesicht giet oer?
23 Dêrom siz tsjin hjar: Sà seit de Heare Heare: Ik scil in ein meitsje oan dat spotliet, en hja scille net mear spotte yn Israël; en sprek ta hjarren: De dagen binne kommen, mei't wird fen elk gesicht.
24 Hwent gjin idel gesicht scil der mear wêze, noch flaeijende wiersizzing, yn it formidden fen it hûs fen Israël.
25 Hwent Ik, de Heare, Ik scil sprekke; it wird dat Ik sprekke scil, scil dien wirde, it scil net langer útsteld wirde; hwent yn dyn dagen, o oerhearrich hûs! scil Ik in wird sprekke en it dwaen, seit de Heare Heare.
26 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
27 Minskebern, sjuch, dy fen it hûs fen Israël sizze: It gesicht dat er sjucht is for lange dagen, en hy profetearret fen tiden dy't fierôf binne.
28 Dêrom, siz tsjin hjar: Sà seit de Heare Heare: Gjinien fen myn wirden scil langer útsteld wirde; it wird dat Ik spritsen haw, it scil dien wirde, sprekt de Heare Heare.

## HAEDSTIK 13.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
2 Minskebern, profetearje tsjin de profeten fen Israël dy't profetearje, en siz tsjin dyjingen dy't út hjar hert profetearje: Hear it wird des Heare!
3 Sà seit de Heare Heare: Wé de dwaze profeten dy't hjar eigen geast neirinne, en itjinge dat hja net sjoen hawwe.
4 Dyn profeten, o Israël, binne foksen twisken de púnfallen allyk.
5 Jimme binne net yn 'e bres sprongen en jimme hawwe gjin mûrre tamûrre for it hûs fen Israêl, dat it stean mocht yn 'e striid de deis des Heare.
6 Idelheit sjugge hja en falske foarsizzing dy't dêr sizze: De Heare hat spritsen, wylst de Heare hjar net stjûrd hie, en dy't den ek yet tidigje op it neikommen fen it wird.
7 Of is it net in idel gesicht dat jimme sjugge en in falske foarsizzing dy't jimme sprekke, hwennear't jimme sizze: De Heare sprekt, wylst Ik net spritsen haw?
8 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Om't jimme idelheit sprekke en ljeagen sjugge, dêrom, sjuch, Ik scil jimme! sprekt de Heare Heare,
9 en myn hân scil wêze tsjin de pro-[pag. 775]-feten dy't idelheit sjugge en ljeagen foarsizze; hja scille net wêze yn 'e forgearring fen myn folk, en net opskreaun wirde yn it boek fen it hûs fen Israël, en net komme yn it lân fen Israël, en jimme scille witte dat Ik de Heare Heare bin.
10 Dêrom, ja dêrom dat hja myn folk forliede, sizzende: Frede! wylst it gjin frede is, en as it folk in liemen mûrre bout, sjuch, dy kalkje

mei witerskalk —
11 siz tsjin dyjingen dy’t mei witerskalk kalkje dat er omfalle scil; der scil in eazende stjalprein delkomme, en swiere heilstiennen scille falle, en in hirde stoarm scil opstekke.
12 Sjuch, as de mûrre fallen is, scil der den net tsjin jimme sein wirde: Hwer is nou de witerskalk dêr’t jimme mei kalke hawwe?
13 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Ja, Ik scil yn myn grammoedichheit in hirde stoarm opstekke litte, en der scil yn myn grime in eazende stjalprein delkomme en yn myn grammoedichheit swiere, fordjerrende heilstiennen.
14 En Ik scil de mûrre dy’t jimme kalke hawwe mei witerskalk, ôfbrekke en him tsjin ’e ierde smite, dat syn grounfêsten bleatkomme; den scil de stêd falle en jimme scille der midden yn omkomme, en jimme scille witte dat Ik de Heare bin.
15 En Ik scil myn grammoedichheit útfiere op ’e mûrre en op dyjingen dy’t him kalke hawwe mei witerskalk; en Ik scil tsjin jimme sizze: De mûrre is der net mear, en dy’t him kalke hawwe binne der net:
16 Israëls profeten dy’t profetearje fen Jeruzalem en in gesicht fen frede oer hjar sjugge, wylst it gjin frede is, sprekt de Heare Heare.
17 En dû, minskebern, kear it oantlit tsjin de dochters fen dyn folk dy’t profetearje út hjar eigen hert, en profetearje tsjin hjar,
18 en siz: Sà seit de Heare Heare: Wé hjarren dy’t bannen meitsje for alle earmen en wielen for allerhanne bistek fen hollen om sielen to fangen! Scoene jimme de sielen fen myn folk fange, en jimme eigen sielen yn it libben hâlde?
19 En jimme ûnthilligje My by myn folk for hwet hanfollen koarn en for hwet stikken brea, om sielen to deadzjen dy’t net stjerre moasten, en om sielen yn it libben to hâlden dy’t net libje moasten, troch jimme ljeagenjen tsjin myn folk, dat nei de ljeagen harket.
20 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil dy bannen fen jimme, dêr’t jimme de sielen mei fange as fûgels, en Ik scil se jimme om ’e earmen weiskoerre; en de sielen dy’t jimme fongen hiene scil Ik frijlitte as fûgels.
21 En Ik scil jimme wielen forskoerre, en myn folk út jimme hân forlosse, dat hja net mear yn jimme hân wêze scille ta in bút; en jimme scille witte dat Ik de Heare bin.
22 Om’t jimme it hert fen ’e rjuchtfeardige leed dien hawwe mei jimme ljeagen, wylst Ik him gjin leed dien haw, en om’t jimme de hannen fen ’e goddeleaze sterke hawwe, dat er him net bikeare scoe fen syn tsjoede wei om yn it libben to bliuwen,
23 dêrom scille jimme net langer idelheit sjen noch wiersizzerij to baet nimme; mar Ik scil myn folk forlosse út jimme hân, en jimme scille witte dat Ik de Heare bin.

HAEDSTIK 14.

1 En der kamen mannen út ’e âldsten fen Israël ta my, en hja gyngen sitten foar myn antlit.
2 Do barde it wird des Heare ta my, sizzende:
3 Minskebern, dizze mannen hawwe hjar ûnreine goaden opset yn hjar hert, en hja hawwe de oanstjit fen hjar ûngerjuchtichheit lyk foar hjar oantlit steld; scoe Ik My den wier fen hjarren bifreegje litte?
4 Dêrom, sprek mei hjarren en siz tsjin hjar: Sà seit de Heare Heare: Alle man út it hûs fen Israël dy’t de ûnreine goaden opset yn syn hert, en de oanstjit fen syn ûngerjuchtichheit lyk foar syn oantlit stelt, en ta de profeet komt, Ik, de Heare, scil him, hwennear’t er komt, antwirdzje neffens de mannichte fen syn ûnreine goaden,
5 dat Ik it hûs fen Israël yn it hert [pag. 776]
gripe mei, om’t hja troch hjar ûnreine goaden allegearre fen My forfrjemde binne.
6 Dêrom, siz tsjin it hûs fen Israêl: Sà seit de Heare Heare: Bikear jimme en kear jimme ôf fen jimme ûnreine goaden, en kear jimme oantlit ôf fen al jimme grouwels.
7 Hwent alle man út it hûs fen Israël en fen ’e frjemden yn Israël tahâldend, dy’t him efter My wei jowt, en syn ûnreine goaden opset yn syn hert, en de oanstjit fen syn ûngerjuchtichheit lyk foar syn oantlit stelt, en ta de profeet komt om My troch him to bifreegjen — Ik, de Heare, Ik scil him sels antwirdzje.

8 En Ik scil myn oantlit tsjin dy man sette, en him stelle ta in teiken en ta in sprekwird, en him útroegje út it formidden fen myn folk; en jimme scille witte dat Ik de Heare bin.

9 En as in profeet him forliede lit om in wird to sprekken, Ik, de Heare, haw dy profeet forlaet, en Ik scil myn hân tsjin him útstekke, en him fordylgje út it formidden fen myn folk Israël.

10 En hja scille hjar skild drage: lyk as de skild fen 'e bifreger, sa scil ek de skild fen 'e profeet wêze;

11 dat it hûs fen Israël net langer ôfdwale mei efter My fendinne, en hja hjar net langer ûntreinigje mei al hjar oertrêddingen. Den scille hja My ta in folk wêze en Ik scil hjarren ta in God wêze, sprekt de Heare Heare.

12 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:

13 Minskebern, as in lân tsjin My sûndiget mei de trou to brekken, en Ik myn hân dertsjin útstek, en it de stêf brek fen it brea, en de honger der yn stjûr, en minsken en bisten der út roegje,

14 al wierne den dy trije mannen: Noäch, Daniël en Job yn syn formidden, hja scoene troch hjar gerjuchtichheit hjar eigen siel allinne rêdde, sprekt de Heare Heare.

15 Of as Ik it wylde djierte troch it lân swalkje lit, en dat birôvet it fen bern, en it wirdt in woastenije, dêr't gjinien trochtsjucht fen wegen it djierte,

16 al wierne den dy trije mannen yn syn formidden, sa wier as Ik libje, sprekt de Heare Heare, soannen noch dochters scoene hja rêdde; hja scoene sels allinne redt wirde, mar it lân scoe in woastenije bliuwe.

17 Of as Ik it swird oer dat lân bring, en siz: Swird, tsjuch troch dit lân, dat Ik de minsken en de bisten der útroegje mei,

18 al wierne den dy trije mannen yn syn formidden, sa wier as Ik libje, sprekt de Heare Heare, soannen noch dochters scoene hja rêdde; hja scoene sels allinne rêdt wirde.

19 Of as Ik de pestsykte yn dat lân stjûr, en myn grammoedichheit deroer útjit mei bloed, om de minsken en de bisten der út to roegjen,

20 al wierne Noäch, Daniël en Job yn syn formidden, sa wier as Ik libje, sprekt de Heare Heare, soannen noch dochters scoene hja rêdde; hja scoene troch hjar gerjuchtichheit hjar eigen siel allinne rêdde.

21 Hwent sà seit de Heare Heare: As Ik myn fjouwer kweaste oardielen, it swird en de honger en it wylde djierte en de pestsykte tsjin Jeruzalem stjûr, om de minsken en de bisten der út to roegjen —

22 sjuch, dôch scille dêr ûntkommenen oerbliuwe, dy't der soannen en dochters útfiere scille; sjuch, dy scille ta jimme komme, en jimme scille hjar hannel en wannel sjen, en jimme scille treast wirde oer it ûnheil dat Ik oer Jeruzalem brocht haw, ja oer alles hwet Ik dêroer brocht haw.

23 En hja scille jimme treaste, hwennear't jimme hjar hannel en wannel sjen scille, en jimme scille witte dat Ik net sûnder reden dien haw al hwet Ik dêryn dien haw, sprekt de Heare Heare.

## HAEDSTIK 15.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:

2 Minskebern, hwet hat it hout fen 'e wynstok foar by alle oare hout, de wynrank midden twisken it beamte fen it wâld?

3 Wirdt syn hout brûkt om der hwet fen to meitsjen? Of brûkt mei it ta pinnen, om der hwet oan op to hingjen?

4 Sjuch, it wirdt oan it fjûr oerjown, dat it fortarre mei; de beide einen hat it [pag.777] fjûr al fortard, en de midden baernt al: scoe it earne ta doge?

5 Sjuch, do't it geef wier, koe men der neat mei; hofollesto minder net, nou't it fjûr it forbaernd en oan yeske tard hat: scil der nou yette hwet fen makke wirde?

6 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Lyk as it hout fen 'e wynstok is ûnder it beamte fen it wâld, dat Ik oan it fjûr oerjow om fortard to wirden, allyksa scil Ik de ynwenners fen Jeruzalem oerjaen.

7 En Ik scil myn oantlit tsjin hjar keare: út it fjûr binne hja foartkommen, it fjûr scil hjar fortarre; en jimme scille witte dat Ik de Heare bin, hwennear't Ik myn oantlit tsjin hjar keard haw,

8 en it lân ta in woastenije meitsje, om't hja

de trou britsen hawwe, sprekt de Heare Heare.

HAEDSTIK 16.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
2 Minskebern, jow Jeruzalem hjar grouwels to hâlden,
3 en siz: Sà seit de Heare Heare tsjin Jeruzalem: Fen ôfkomst en fen berte bistû út it lân fen ’e Kanaäniten; dyn heit wier in Amoryt en dyn mem in Hethityske.
4 En hwet dyn berte oanbilanget, de deis datstû berne wierst, waerd dyn naulestring net ôfsnien, en dû waerdst net wosken mei wetter om reinige to wirden, allikemin waerdstû ynwreaun mei sâlt, noch biwoelle yn doeken.
5 Gjin each hie bigreatsjen mei dy, om it minste fen soks oan dy to dwaen, om him oer dy to erbarmjen; mar dû waerdst op it iepen fjild wirpen, sa forfijden hja dyn siele, de deis datstû berne wierst.
6 Ik lykwols kaem njonken dy oer foarby en seach dy lizzen, forwâdde, yn dyn bloed, en Ik sei tsjin dy yn dyn bloed: Libje; ja, Ik sei tsjin dy yn dyn bloed: Libje,
7 waechs op! Ik makke dy de blommen fen ’e miede allyk, en dû woechst op en waerdst great, en rounst yn it sierlikst blêd; dyn boarsten tynden en dyn hier groeide, mar dû wierst yet neaken en bleat.
8 Do kaem Ik yetris njonken dy oer foarby en seach dy, en sjuch, it wier dyn tiid, de tiid fen ’e minne; en Ik spraette myn mantel oer dy út en bidiek dyn neakenens, ja Ik swarde dy trou en gyng mei dy yn in forboun, sprekt de Heare Heare, en dû waerdst mines.
9 En Ik wosk dy mei wetter en spielde dyn bloed fen dy ôf, en salve dy mei oalje.
10 En Ik klaeide dy mei sierlik bûnt, en Ik teach dy djûre learene skoen oan, en Ik girde dy mei it fynste linnen, en Ik diek dy mei side.
11 En Ik forsierde dy mei sieraed, en Ik die dy earmbannen om ’e earmen en in keatling om ’e hals.
12 En Ik die dy in juwiel oan ’e foarholle, en ringen yn ’e earen, en Ik sette dy in hearlike kroan op ’e holle.
13 Sa waerdstû forsierd mei goud en mei silver, en dyn klaeijing wier fyn linnen en side en sierlik bûnt; dû ietst blom fen moal en huning en oalje, en dû wierst bûtenwenstige tsjep, en it lok wier dy mei en dû waerdst de keninginne.
14 En der gyng in rop fen dy ûnder de heidenen fen wegen dyn tsjeppens, hwent dy wier folslein troch myn hearlikheit, dy’t Ik op dy lein hie, sprekt de Heare Heare.
15 Mar dû bitrouste op dyn tsjeppens, en hoerkest mei dyn namme, ja dû stoartste dyn hoerkerijen út oer in elk dy’t foarbykaem: Sines scil ik wêze!
16 En dû naemst fen dyn klean en makkest dy bûnte hichten, en hoerkest dêrop — dingen dy’t nea foarkommen wierne en net barre scoene.
17 En dû naemst it kostberste fen dyn sieraed, fen myn goud en fen myn silver, dat Ik dy jown hie, en dû makkest dy bylden fen mânljue, en dêrmei hoerkestû.
18 En dû naemst dyn sierlik bûnt en bidiekst hjar dermei, en dû setste myn oalje en myn wiereek foar hjar oantfit.
19 En myn brea, dat Ik dy joech, de blom fen moal en de oalje en de huning, dêr’t Ik dy mei spizige, dat setstû ek foar hjar oantlit, ta in swiete rook; sa is it gien, sprekt de Heare Heare.
20 En dû naemst dyn soannen en dyn dochters, dystû My berne hiest, en dû hast se offere, hjarren ta spize. Wier dyn hoerkerij noch net moaijernôch,
21 datstû myn bern ek yet slachtsje en [pag. 778]
oerjaen moast, dost se for dy bylden troch it fjûr rinne lietst?
22 En by al dyn grouwels en dyn hoerkerij hastû net tocht oan ’e dagen fen dyn jonkheit, dostû neaken en bleat wierst en der hinne leist, forwâdde, yn dyn bloed.
23 Ja, it is bard nei al dyn kwea — wé, wé dy! sprekt de Heare Heare —
24 datstû dy in forwulft bouste en dy in hichte makkest yn alle strjitten.
25 Op alle sprongen fen ’e wegen boustû dy in hichte en makkeste dyn tsjeppens to skande, en spraetste dyn foetten út for in elk dy’t foarbykaem en formannichfâldichste dyn hoerkerij.

26 Ek hoerkestû mei de bern fen Egypte, dyn bûrljue, dy't great fen lea binne, en dû formannichfâldichste dyn hoerkerij, om myn grammoedichheit geande to meitsjen.
27 Sjuch, dêrom stiek Ik myn hân tsjin dy út en koarte it dy taleine diel yn; en Ik joech dy oer oan 'e bigearte fen dyn fijandinnen, de dochters fen 'e Filistinen, dy't hjar biskammen om dyn skandlike wannel.
28 Ek hoerkestû mei de bern fen Assur, omdatstû net to sêdzjen wierst; ja dû hoerkeste mei hjarren, mar hja koene dy allikemin sêdzje.
29 En dû formannichfâldichste dyn hoerkerij yn it lân fen 'e kreamers, yn Chaldéä, mar dêr koene hja dy likemin sêdzje.
30 Ho is dyn herte sa wif, sprekt de Heare Heare, datstû soks allegearre dwaen koest, it wirk fen in erflike hoer,
31 datstû dyn forwulft boud hast op alle sprongen fen 'e wegen, en dyn hichte makke yn alle strjitten, en net ienris in echte hoer wierst, dû dy't it hoerelean forachteste?
32 O dy oerhoerige frou, dy't yn pleats fen hjar man de frjemden oannommen hat!
33 Alle hoeren krije lean, mar dû hast dyn lean jown oan al dyn hoerkers, en dû hast hjar kocht, dat hja rounom wei ta dy komme scoene om mei dy to hoerkjen.
34 Sa diestû yn dyn hoerkerij rjuchtoarsom as de frouljue: dû hoerkest sûnder dat hja dy neirounen, en dû joechst wol hoerelean, mar der waerd dy gjin hoerelean jown; sa bistû de frou ûneigen wirden.
35 Dêrom, o hoer, hear it wird des Heare!
36 sà seit de Heare Heare: Omdatstû struid hast mei dyn koper en dyn skamte ûntbleate hast, al hoerkjende mei dyn hoerkers en mei al de ûnreine goaden fen dyn grouwels, en om it bloed fen dyn soannen datstû hjarren jown hast,
37 dêrom, sjuch, Ik scil gearbringe al de hoerkers dêrstû mei omgien hast, en allegearre dystû ljeafhawn hast, mei allegearre dystû hate hast, en Ik scil se fen alle kanten tsjin dy gearbringe en hjarren dyn skamte ûntbleatsje, dat hja dyn hiele skamte sjen meije.
38 En Ik scil dy rjuchtsje neffens it rjucht dat oer de troubreksters en oer de bloedforjitsters giet, en Ik scil tsjin dy sette it bloed, de grammoedichheit en de oerginst.
39 En Ik scil dy yn hjar hân jaen, en hja scille dyn forwulft ôfbrekke en dyn hichten sljuchtsje, en hja scille dy de klean úttsjen en de sierlike juwielen ôfnimme, en dy neaken en bleat binefterlitte.
40 En hja scille in mannemacht tsjin dy opkomme litte, en dy stiennigje mei stiennen en dy trochstekke mei hjar swirden.
41 En hja scille dyn huzen forbaerne mei fjûr, en founissen tsjin dy útfiere foar de eagen fen folle frouljue; en Ik scil in ein meitsje oan dyn hoerkjen, en dû scilst net langer hoerelean jaen.
42 Sa scil Ik myn grammoedichheit op dy ôfkoelje litte, en myn iver scil fen dy wike, en Ik scil My bistilje en net mear grammoedich wêze.
43 Omdatstû net tocht hast oan 'e dagen fen dyn jonkheit, mar My mei al sok dwaen oerstjûr makke hast, sjuch, dêrom scil Ik dyn wei weromjaen op dyn holle, sprekt de Heare Heare; hastû boppe al dyn grouwels de greatste skande net bidreaun?
44 Sjuch, alle dichters fen spreuken scille in sprekwird op dy tapasse, sizzende: Sa't de mem is, sa is de dochter.
45 Dû bist de dochter fen in mem dy't in ôfkear hie fen hjar man en fen hjar [pag. 779] bern, en dû bist de sister fen sisters dy't in ôfkear hiene fen hjar mânljue en fen hjar bern; jimme mem wier in Hethityske, en jimme heit in Amoryt.
46 En dyn âldste sister is Samaria, hja mei hjar dochters, dy't wennet oan dyn lofterhân; en dyn sister dy't jonger is as dû, dy't oan dyn rjuchterhân wennet, is Sodom mei hjar dochters.
47 Lykwols, yn dy hjar wegen hastû net wannele noch hjar grouwels dien, dat wier dy fiersten to min; mar dû hast it grousumer bidoarn as hja, yn al dyn wegen.
48 Sa wier as Ik libje, sprekt de Heare Heare, Sodom, dyn sister, hja mei hjar dochters, hat net dien hwetstû dien hast, dû mei dyn dochters.
49 Sjuch, dit wier de ûngerjuchtichheit fen

dyn sister Sodom: in libben fen heechmoed, breadronkenheit en soargeleazens leine hja en hjar dochters, en de hân fen 'e earme en ellindige sterke hja net.
50 En hja kamen yn it forhef en diene grouwel foar myn oantlit; dêrom haw Ik se fordien sagau't Ik it seach.
51 Samaria allyksa hat net heal safolle sûnde bidreaun as dû, en dû hast dyn grouwels formannichfâldige mear as hja; en troch al de grouwels dystû dien hast, hastû dyn sisters rjuchtfeardige.
52 Draech dû den ek dyn skande, dû dy't for dyn sisters pleite hast troch dyn sûnden, grousumer datst dy makke hast as hja; hja binne rjuchtfeardiger as dû: wêz dû den ek biskamme en draech dyn skande, omdatstû dyn sisters rjuchtfeardige hast.
53 As Ik hjar finzenen werombringe scil, de finzenen fen Sodom en hjar dochters, en de finzenen fen Samaria en hjar dochters, den scil Ik mei hjarren ek werombringe de finzenen fen dyn finzenis,
54 datstû dyn skande drage meist en dy biskamje om al itjinge datstû dien hast, hwennearstû hjar treastgje scilst.
55 En dyn sisters, Sodom en hjar dochters, scille weromkomme ta hjar eardere steat, en Samaria en hjar dochters scille weromkomme ta hjar eardere steat, en dû en dyn dochters allyksa scille weromkomme ta jimme eardere steat.
56 Al is de namme fen dyn sister Sodom yn dyn mûle net heard de dei fen dyn greate heechmoed,
57 foar en alear't dyn kwea ûntditsen wier, nou bistû de dochters fen Aram en al de dochters fen 'e Filistinen, hjarren dy't om dy hinne wenje, ta in smaed en ta in forachting wirden, fier yn it roun.
58 Dyn skande en dyn grouwels, dy hastû to dragen, sprekt de Heare Heare.
59 Hwent sà seit de Heare Heare: Haw Ik mei dy dien lyk astû dien hast, dostû de eed forachteste en it forboun briekst?
60 Lykwol scil Ik, ja Iksels, tinke oan myn forboun mei dy yn 'e dagen fen dyn jonkheit, en Ik scil in ivich forboun mei dy oprjuchtsje.
61 Den scilstû oan dyn wegen tinke en dy skamje, hwennear't Ik dyn sisters nim, dy't âlder binne as dû en dy't jonger binne as dû, en se dy ta dochters jow, mar net fen wegen it forboun mei dy.
62 En Ik, Iksels scil myn forboun mei dy oprjuchtsje, en dû scilst witte dat Ik de Heare bin;
63 datst it yn oantinken hâlde meist en dy skamje, en de mûle net wer iependwaen fen wegen dyn skande, hwennear't Ik forsoening for dy dwaen scil oer al itjinge datstû dien hast, sprekt de Heare Heare.

HAEDSTIK 17.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
2 Minskebern, jow it hûs fen Israël in riedsel to rieden en hâld hjarren in likenis foar,
3 en siz: Sà seit de Heare Heare: De greate earn, breed fen wjuk, lang fen flerken, ticht fen bûnte fear, kaem op 'e Libanon, en naem de krún fen 'e seder.
4 Hy briek dêr de boppeste twiich ôf, en brocht dy yn it lân fen 'e kreamers, hy sette him yn 'e stêd fen 'e keapljue.
5 Ek naem er in stekling út dat lân mei, en plante dy yn in fruchtber f jild; hy naem him mei en sette him as in wylch oan wide wetters.
6 En hy roun út en waerd ta in tierich wreidzjende wynstok, nederich fen stam, mei syn ranken nei de earn takeard, om't syn woartels ûnder him wierne. Sa waerd [pag. 780] er ta in wynstok dy't ranken makke en útroun mei twiich.
7 Mar der wier noch in greate earn, breed fen wjuk en ticht fen fear; en sjuch, de wynstok bûgde syn woartels nei him ta en stjûrde syn ranken ta him út, dat hy him wiethâlde mocht mear as de ierde dêr't er plante wier.
8 Hy wier yn in goede lânsdouwe oan wide wetters plante, om ranken to meitsjen en frucht to dragen, dat er ta in hearlike wynstok wirde mocht.
9 Siz sà seit de Heare Heare: Scil er bidije? Scil de earste earn syn woartels net útroegje en syn frucht net ôfskoerre, dat er fortoarret, dat al syn útroun blêd fortoarret? en soks net troch in sterke earm noch mei folle folk, om

him fen syn woartels to brekken.
10 Ja, sjuch, hy is plante, mar scil er bidije? Scil er, sagau’t de Eastewyn him roert, net hielendal fortoarje, fortoarje yn ’e ierde dêr’t er woechsen is?
11 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
12 Siz dochs tsjin dat oerhearrich hûs: Witte jimme hwet dizze likenis bitsjut? Siz: Sjuch, de kening fen Babel is to Jeruzalem kommen, hy hat hjar kening en hjar foarsten meinomd en by him to Babel brocht.
13 Do naem er immen út it keninklike laech, en makke in forboun mei him, en ferge him op in eed, en de machtigen fen it lân naem er mei,
14 dat it keninkryk nederich wêze scoe en net yn it forhef komme, mar it forboun hâldende, bistean mocht.
15 Mar hy stie tsjin him op en stjûrde syn boaden nei Egypte, dat dy him hynders en gâns folk biskikke scoene. Scil er bidije? Scil er ûntkomme dy’t sokke dingen docht? Ja, scil er it forboun brekke en ûntkomme?
16 Sa wier as Ik libje, sprekt de Heare Heare, yn ’e stêd fen ’e kening dy’t him kening makke hat, hwaens eed er forachte en hwaens forboun er britsen hat, by him, midden yn Babel, scil er stjerre.
17 En Farao scil him net mei in great leger en mei folle folk bystean yn ’e striid, hwennear’t hja in wâl opsmite en sterkten bouwe om gâns sielen út to roegjen.
18 Hwent hy hat de eed forachte en it forboun britsen; ja sjuch, alhowol’t er de hân der op jown hie, hat er al sokke dingen dochs dien: hy scil net ûntkomme.
19 Dêrom, sâ seit de Heare Heare: Sa wier as Ik libje, myn eed dy’t er forachte hat, en myn forboun dat er britsen hat, Ik scil se weromjaen op syn eigen holle.
20 En Ik scil him biflappe yn myn net, en hy scil fongen wirde yn myn tiisjern; en Ik scil him to Babel bringe, en dêr scil Ik mei him rjuchtsje oer de sûnde dêr’t er him mei bisûndige hat tsjin My.
21 En al syn útkarden fen al syn legerskaren scille falle troch it swird, en de oerbleaunen scille forstruid wirde op alle winen, en jimme scille witte dat Ik, de Heare, spritsen haw.
22 Sà seit de Heare Heare: Den scil Iksels de hege krún fen ’e seder nimme en dy sette; út syn boppeste twigen scil Ik in farsken ien ploaitsje, en dy plantsje op in hege en forhevene berch.
23 Op ’e hege berch fen Israël scil Ik him plantsje, en hy scil tûken meitsje en frucht drage, en hy scil ta in hearlike seder wirde, dat ûnder him wenje mei alle fûgelt fen allerhanne wjuk; yn it skaed fen syn tûken scille hja wenje.
24 Sa scille al de beammen fen it fjild witte dat Ik, de Heare, de hege beam fornedere haw, de nederige beam forhege haw, de griene beam fortoarje litten en de toarre beam bloeijende makke haw; Ik, de Heare, haw spritsen en scil it dwaen.

HAEDSTIK 18.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
2 Ho komme jimme derby en haw dit sprekwird húsriem op it lân fen Israël: De heiten hawwe ûnripe druven iten, en de tosken fen ’e bern binne eang wirden?
3 Sa wier as Ik libje, sprekt de Heare Heare, it scil jimme net langer barre, dat sprekwird yn Israël húsriem to hawwen.
4 Sjuch, alle sielen binne mines, lyk as de siel fen ’e heit, sa ek de siel fen ’e soan, hja binne mines, de siel dy’t sûndiget, dy scil stjerre.
5 As nou immen rjuchtfeardich is en rjucht en gerjuchtichheit docht,
6 net op ’e bergen yt, en de eagen net opslacht nei de ûnreine goaden fen it hûs [pag. 781] Israëls, noch de frou fen syn neiste ûntreiniget, noch de ûnreine frou byneikomt,
7 en gjinien fordrukt, de skildner syn pân weromjowt, gjin rôf rôvet, de hongerige syn brea jowt en de neakene dekt mei klaeijing,
8 net op woeker jowt noch immen to folle ôfnimt, syn hân weromhâldt fen ûnrjucht, wierhaftich rjucht docht twisken de iene en de oare,
9 wannelet yn myn ynsettingen en myn rjuchten ûnderhâldt, om earlik to hanneljen — sa’n ien is rjuchtfeardicb, hy scil wis libje,

sprekt de Heare Heare.
10 Hat er lykwols in soan woun dat in
geweldner is, in bloedforjitter, dy't syn broer
sokke dingen oandocht,
11 alhowol't dy sokke dingen net dien hat: hy
yt op 'e bergen, en ûntreiniget de frou fen syn
neiste,
12 hy fordrukt de ellindige en de needdriftige,
rôvet allerhanne rôf, jowt gjin pân werom, en
slacht de eagen op nei de ûnreine goaden,
docht grouwel,
13 hy jowt op woeker, en nimt oaren to folle
ôf— scoe sa'n ien libje? Hy scil net libje, al dy
grouwels hat er dien, hy scil wis deade wirde,
syn bloed scil op him wêze.
14 Mar sjuch, hy wint in soan, en dy sjucht de
sûnden dy't syn heit allegearre dien hat, en
sjucht ta dat er sels soks net docht:
15 hy yt net op 'e bergen, slacht de eagen net
op nei de ûnreine goaden fen it hûs Israëls,
ûntreiniget de frou fen syn neiste net,
16 hy fordrukt gjinien, hâldt it pân net, en
rôvet gjin rôf, jowt de hongerige syn brea en
dekt de neakene mei klaeijing,
17 hy hâldt syn hannen fen 'e ellindige ôf,
nimt gjin woeker noch ûnfoechsume winst,
docht myn rjuchten, wannelet yn myn
ynsettingen — sa'n ien scil net stjerre om syn
heite ûngerjuchtichheit, hy scil wis libje.
18 Syn heit, dy't bineare en fordrukt hat, syn
broers goed rôve hat, en dien hat dat net goed
wier yn it formidden fen syn folken, sjuch, dy
scil stjerre yn syn ûngerjuchtichheit.
19 En as jimme den sizze: Hwerom draecht
de soan syn heite ûngerjuchtichheit net? —
wel, de soan hat rjucht en gerjuchtichheit
dien, en al myn ynsettingen ûnderhâlden en
dy dien, hy scil wis libje.
20 De siele dy't sûndiget, dy scil stjerre; de
soan scil net drage de ûngerjuchtichheit fen 'e
heit, en de heit scil net drage de
ûngerjuchtichheit fen 'e soan, de
gerjuchtichheit fen 'e rjuchtfeardige scil op
himselme wêze, en de goddeleasheit fen 'e
goddeleaze scil op himselme wêze.
21 Mar as de goddeleaze him bikeart fen al de
sûnden dy't er dien hat en al myn ynsettingen
ûnderhâldt en rjucht en gerjuchtichheit
docht, hy scil wis libje, hy scil net stjerre;
22 al de oertrêddingen dy't er dien hat scille
him net yn oantinken brocht wirde, yn 'e
gerjuchtichheit dy't er docht scil er libje.
23 Scoe Ik den bihagen hawwe yn 'e dea fen
'e goddeleaze, sprekt de Heare Heare, en net
dêryn, dat er him bikeare mei fen syn wegen
en libje?
24 Mar as de rjuchtfeardige him ôfkeart fen
syn gerjuchtichheit en ûnrjucht docht,
neffens al de grouwels dy't de goddeleaze
docht, scoe er soks dwaen en libje? Al de
gerjuchtichheden dy't er dien hat, scille net
yn oantinken hâlden wirde; yn 'e oertrêdding
dêr't er mei oertrêdde hat, en yn 'e sûnde dy't
er sûndige hat, dêryn scil er stjerre.
25 As jimme lykwols sizze: De wei des Heare
is net rjucht, hear den, o hûs fen Israël: Is myn
wei net rjucht? Binne jimme wegen net
ûnrjucht?
26 As de rjuchtfeardige him ôfkeart fen syn
gerjuchtichheit en ûnrjucht docht, en dêryn
stjert, yn it ûnrjucht dat er dien hat scil er
stjerre.
27 Mar as de goddeleaze him bikeart fen 'e
goddeleasheit dy't er dien hat, en rjucht en
gerjuchtichheit docht, dy scil syn siel yn it
libben hâlde.
28 Hwent hy hat it ynsjoen en him bikeard
fen al de oertrêddingen dy't er dien hat: hy
scil wis libje, hy scil net stjerre.
29 En as it hûs fen Israël dochs seit: De wei
des Heare is net rjucht — scoene myn wegen,
o hûs fen Israël, net rjucht wêze? Binne jimme
wegen net ûnrjucht?
30 Dêrom scil Ik jimme rjuchtsje, o hûs fen
Israël, in elk neffens syn wegen, [pag.782] sprekt
de Heare Heare; kom werom en bikear jimme
fen al jimme oertrêddingen, den scil de
ûngerjuchtichheit jimme net ta in oanstjit
wirde.
31 Werp al de oertrêddingen dêr't jimme mei
oertrêdde hawwe fen jimme, en meitsje
jimme in nij hert en in nije geast; hwent
hwerom scoene jimme stjerre, o hûs fen
Israël?
32 Hwent Ik haw gjin bihagen yn 'e dea fen 'e
stjerrende, sprekt de Heare Heare; dêrom,
bikear jimme en libje.

HAEDSTIK 19.

1 En dû, helje in kleiliet op op 'e foarsten fen Israël,
2 en siz: Hwetfor liuwinne wier jimme mem, lizzende twisken de liuwen? Midden twisken de jonge liuwen brocht hja hjar jongen op.
3 En ien fen dy jongen brocht hja great, dat waerd in jonge liuw, dy learde rôf to rôvjen, hy iet minsken op.
4 Do rôpen hja de folken tsjin him gear, hy waerd fongen yn hjar kûlen; en hja brochten him oan keatlings nei Egyptelân.
5 Hja lykwols, sjende dat er foart wier en dat hjar hope forlern wier, naem in oaren fen hjar jongen, en ornearre dy ta in jonge liuw.
6 Hy roun om ûnder de liuwen, waerd in jonge liuw, en learde rôf to rôvjen, hy iet minsken op.
7 Hy skeinde hjar widdowen, en hy forwoaste hjar stêdden, dat it lân en al hwet dêryn wier ûntdien waerd fen it lûd fen syn brinzgjen.
8 Do teagen de folken út alle omlizzende goaën tsjin him op, en hja biflapten him yn hjar net, yn hjar kûle waerd er fongen,
9 en hja setten him oan keatlingen yn in kouwe, en brochten him nei de kening fen Babel; en hja brochten him yn festingen, dat syn lûd net mear heard wirde scoe op 'e bergen fen Israël.
10 Jimme mem wier as in wynstok yn 'e wyngert, plante oan wetters; hy wier fruchtber en roun fol rank fen wegen de wide wetters.
11 En hy krige sterke tûken ta skepter for de hearskers, en syn stam stiek heech boppe de tichte tûken út, en fen wegen syn hichte toande er gâns mei al syn ranken.
12 Mar yn grammoedichheit waerd er útskoerd en tsjin 'e ierde wirpen, en syn frucht fortoarre yn 'e Eastewyn, syn sterke tûken binne ôfbritsen en fortoarre, it fjûr hat se fortard.
13 En nou is er plante yn 'e woastenije, yn in toar en toarstich lân.
14 En fjûr is útgien fen syn earmfol rarnken, dat hat syn frucht fortard; der is gjin sterke tûke mear oan him noch skepter om to hearskjen. Dit is in kleiliet, en ta in kleiliet is it wirden.

HAEDSTIK 20.

1 En it barde yn it saunde jier, yn 'e fyfte moanne, op 'e tsjiende fen 'e moanne, dat der mannen út 'e âldsten fen Israêl kamen om de Heare to bifreegjen, en hja gyngen sitten foar myn oantlit.
2 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
3 Minskebern, sprek ta de âldsten fen Israël en siz tsjin hjar: Sà seit de Heare Heare: Is it om My to bifreegjen, dat jimme kommen binne? Sa wier as Ik libje, Ik scil My fen jimme net bifreegje litte, sprekt de Heare Heare.
4 Scilstû hjar rjuchtsje, scilstû hjar rjuchtsje, o minskebern? Jow hjarren de grouwels fen hjar âffears den to hâlden,
5 en siz tsjin hjar: Sà seit de Heare Heare: De deis dat Ik Israël útkarde, stiek Ik myn hân op ta it sied fen it hûs Jakobs en makke Mysels oan hjar bikend yn Egyptelân; ja, Ik stiek myn hân ta hjarren op, sizzende: Ik bin de Heare, jimme God.
6 Dyselde deis stiek Ik myn hân ta hjarren op, dat Ik se út Egyptelân liede mocht nei in lân dat Ik hjarren sels útsocht hie, oerrinnend fen môlke en huning, it sieraed fen alle lannen.
7 En Ik sei tsjin hjar: Lit in elk de forfijsels fen syn eagen weismite, en ûntreinigje jimme net mei de ûnreine goaden fen Egypte: Ik bin de Heare, jimme God.
8 Hja lykwols forsetten hjar tsjin My en woene net nei My hearre; gjinien smiet de forfijsels fen syn eagen wei, noch forliet de ûnreine goaden fen Egypte. Do sei Ik dat Ik myn gram-[pag. 783]-moedichheit oer hjar útstoarte scoe, om myn grime op hjar út to fieren midden yn Egyptelân.
9 Mar Ik die it om 'e wille fen myn namme, dat dy net ûnthillige wirde mocht foar de eagen fen 'e heidenen yn hwaens formidden hja wennen, foar hwaens eagen Ik Mysels oan hjar bikend makke hie, om hjar út Egyptelân to lieden.
10 En Ik laette hjar út Egyptelân en brocht hjar yn 'e woastenije.
11 En Ik joech hjarren myn ynsettingen en die hjarren myn rjuchten to witten, dy't de minske hat to dwaen om to libjen.

12 Ek joech Ik hjarren myn sabbatten, ta in teiken twisken My en hjarren, dat hja witte scoene dat Ik de Heare bin dy’t hjar hilliget.

13 Lykwols, it hûs fen Israêl forsette him tsjin My yn ’e woastenije, hja wannelen net yn myn ynsettingen en forwirpen myn rjuchten, dy’t de minske hat to dwaen om to libjen, en hja ûnthilligen myn sabbatten tige; dêrom sei Ik, dat Ik myn grammoedichheit oer hjar útstoarte scoe yn ’e woastenije om hjar to fordwaen.

14 Mar Ik die it om ’e wille fen myn namme, dat dy net ûnthillige wirde mocht foar de eagen fen ’e heidenen foar hwaens eagen Ik hjar útlaet hie.

15 Sa stiek Ik myn hân den ek ta hjarren op yn ’e woastenije, dat Ik hjar net bringe scoe yn it lân dat Ik hjarren jown hie, oerrinnend fen môlke en huning, it sieraed fen alle lannen —

16 om’t hja myn rjuchten forwirpen en yn myn ynsettingen net wannelen en myn sabbatten ûnthilligen; hwent hjar hert gyng hjar ûnreine goaden efternei.

17 Mar myn each ûntskildige hjar; dêrom fordoar Ik hjar net, en makke gjin ein oan hjar yn ’e woastenije.

18 En Ik sei tsjin hjar bern yn ’e woastenije: Wannelje net yn ’e ynsettingen fen jimme âffears, en ûnderhâld hjar rjuchten net, en ûntreinigje jimme net mei hjar ûnreine goaden.

19 Ik bin de Heare, jimme God: wannelje yn myn ynsettingen, en ûnderhâld myn rjuchten en doch dy,

20 en hilligje myn sabbatten, en hja scille ta in teiken wêze twisken My en jimme, dat jimme witte meije dat Ik, de Heare, jimme God bin.

21 Lykwols, dy bern forsetten hjar ek tsjin My: hja wannelen net yn myn ynsettingen, noch tochten der om myn rjuchten to dwaen, dy’t de minske to dwaen hat om to libjen, en hja ûnthilligen myn sabbatten; dêrom sei Ik dat Ik myn grammoedichheit oer hjar útstoarte scoe, om myn grime op hjar út to fieren yn ’e woastenije.

22 Mar Ik loek myn hân tobek, en die dat om ’e wille fen myn namme, dat dy net ûnthillige wirde mocht foar de eagen fen ’e heidenen, foar hwaens eagen Ik hjar útlaet hie.

23 Ik stiek myn hân ek ta hjarren op yn ’e woastenije, dat Ik hjar forstruije scoe ûnder de heidenen en forsilje oer de lannen,

24 om’t hja myn rjuchten net dien hiene, mar myn ynsettingen forwirpen en myn sabbatten ûnthillige hiene, en hjar eagen efter de ûnreine goaden fen hjar âffears oan wierne.

25 Dêrom joech Ik hjarren ek biskikkingen dy’t net goed wierne, en rjuchten, dêr’t hja net by libje koene,

26 en Ik ûntreinige hjar troch hjar offerjeften, om’t hja troch it fjûr gean lieten al hwet de memmeskirte iepenet; dat Ik hjar fordjerre mocht, en hja witte scoene dat Ik de Heare bin.

27 Dêrom, o minskebern, sprek ta it hûs fen Israël, en siz tsjin hjar: Sà seit de Heare Heare: Bûtendien hawwe jimme âffears My hjir yette mei húnd, dat hja My trouweleas forlieten.

28 Hwent do’t Ik hjar yn it lân brocht hie dêr’t Ik myn hân oer opstitsen hie om it hjarren to jaen, do seagen hja nei alle hege hichte en alle tichte beam, en offeren dêr hjar offers, en joegen dêr hjar oanstjitlike jeften, en brochten dêr hjar swietrook, en geaten dêr hjar drankoffers út.

29 En Ik sei tsjin hjar: Hwet is dat for in hichte dêr’t jimme hinnegeane? En dy hat de namme fen ’e Hichte krige, oant hjoed de dei ta.

30 Dêrom, siz tsjin it hûs fen Israël: Sà seit de Heare Heare: Binne jimme ûntreinige yn ’e wei fen jimme âffears, en hoerkje jimme efter hjar forfijsels? [pag. 784]

31 Ja, mei it offerjen fen jimme jeften, mei jimme bern troch it fjûr gean to litten, binne jimme ûntreinige troch al jimme ûnreine goaden oant hjoed de dei ta. En scoe Ik My fen jimme bifreegje litte, o hûs fen Israël? Sa wier as Ik libje, sprekt de Heare Heare, fen jimme scil Ik My net bifreegje litte.

32 En hwet yn jimme geast opkommen is, scil wis net barre, al ho’t jimme sizze: Wy wolle wêze as de heidenen en as de slachten fen ’e folken, hout en stien tsjinjende.

33 Sa wier as Ik libje, sprekt de Heare Heare, mei in sterke hân en mei in útstitsen earm en mei útstoarte grammoedichheit scil Ik oer jimme hearskje.

34 En Ik scil jimme út it formidden fen ’e
folken liede, en jimme forsamlje út ’e lannen
dêr’t jimme hinne forsille binne, mei in sterke
hân en mei in útstitsen earm en mei útstoarte
gram-moedichheit.
35 En Ik scil jimme bringe yn ’e woastenije
fen ’e folken, en dêr scil Ik mei jimme
rjuchtsje, oantlit ta oantlit.
36 Lyk as Ik rjuchte haw mei jimme âffears yn
’e woastenije fen Egyptelân, allyksa scil Ik mei
jimme rjuchtsje, sprekt de Heare Heare.
37 En Ik scil jimme ûnder de roede trochgean
litte, en Ik scil jimme twinge yn ’e bân fen it
forboun.
38 En Ik scil út jimme weilotterje dy’t
oerhearrich en opstannich tsjin My west
hawwe, en Ik scil hjar út it lân fen hjar
frjemdlingskippen fiere, mar hja scille net
komme yn ’e lânsdouwe fen Israël, en jimme
scille witte dat Ik de Heare bin.
39 Mar jimme, o hûs fen Israêl! sà seit de
Heare Heare: Gean hinne, lit in elk syn
ûnreine goaden tsjinje; mar tonei scille jimme
wis nei My harkje, en myn hillige namme net
langer ûnthilligje mei jimme jeften en mei
jimme ûnreine goaden.
40 Hwent op myn hillige berch, op ’e hege
berch fen Israël, sprekt de Heare Heare, dêr
scil Israëls hiele hûs, hja allegearre, My tsjinje
yn it lân; dêr scil Ik in wolbihagen yn hjar
hawwe, en dêr scil Ik jimme heefoffers easkje
en de earstelingen fen jimme opbringst mei al
jimme hillige dingen.
41 Yn dy ljeaflike rook scil Ik in wolbihagen
oan jimme hawwe, hwennear’t Ik jimme út it
formidden fen ’e folken lied en jimme
forsamlje út ’e lannen dêr’t jirnme hinne
forsille binne, en Ik scil yn jimme hillige wirde
foar de eagen fen ’e heidenen.
42 En jimme scille witte dat Ik de Heare bin,
hwennear’t Ik jimme yn ’e lânsdouwe fen
Israël bring, yn it lân dêr’t Ik myn hân oer
opstitsen haw om it jimme âffears to jaen.
43 En dêr scille jimme tinke oan jimme
wegen en oan al jimme hanlingen, dêr’t
jimme jim mei ûntreinige hawwe, en jimme
scille fen jimsels walgje om al de forkearde
dingen dy’t jimme dien hawwe.
44 Den scille jimme witte dat Ik de Heare bin,
hwennear’t Ik sa mei jimme dien haw om ’e
wille fen myn namme, net neffens jimme
forkearde wegen noch neffens jimme
fordoarne hanlingen, o hûs fen Israël! sprekt
de Heare Heare.
45 En it wird des Heare barde ta my,
sizzende:
46 Minskebern, kear dyn oantlit nei de wei
fen it Suden, en stoart dyn hert út tsjin it
Suden, en profetearje tsjin it wâld fen it fjild
yn it Suden,
47 en siz tsjin it Suderwâld: Hear des Heare
wird! Sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil in
fjûr yn dy oansette, dat alle griene beam en
alle deade beam yn dy fortarre scil; dy
lôgjende flam scil net dwest wirde, mar alle
oantlitten, fen it Suden ôf oan it Noarden ta,
scille dêryn forbaerne.
48 En alle flesk scil sjen dat Ik, de Heare, it
oanset haw; it scil net dwest wirde.
49 En ik sei: Och Heare Heare, hja sizze fen
my: Tinkt er net altyd likenissen op?

HAEDSTIK 21.

1 En it wird des Heare barde ta my,
sizzende:
2 Minskebern, kear dyn oantlit tsjin
Jeruzalem, en stoart dyn hert út tsjin de
hillichdommen, en profetearje tsjin it lân fen
Israël,
3 en siz tsjin it lân fen Israël: Sà seit de
Heare: Sjuch, Ik scil dy! en Ik scil myn swird út
’e skie lûke, en Ik scil fen [pag. 785] dy útroegje de
rjuchtfeardige en de goddeleaze.
4 Om’t Ik fen dy útroegje scil de
rjuchtfeardige en de goddeleaze, dêrom scil
myn swird út ’e skie gean tsjin alle flêsk, fen it
Suden nei it Noarden;
5 en alle flêsk scil witte dat Ik, de Heare, myn
swird út ’e skie litsen haw, en it scil der net
wer yn komme.
6 En dû, minskebern, suchtsje, suchtsje foar
hjar eagen, oant de siden dy britsen binne en
it dy bitter to moede is.
7 En it scil barre as hja tsjin dy sizze:
Hwerom suchtsje jo? datstû sizze scilst: Om
de tiding; hwent it komt, en alle hert scil
torane, en alle hannen scille slop wirde, en
alle geast scil yninoarkrimpe, en alle knibbel

forfloeije as wetter; sjuch, it komt en it scil barre, sprekt de Heare Heare.
8 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
9 Minskebern, profetearje en siz: Sà seit de Heare: Siz: It swird, it swird is slipe en ek glêdskjirre.
10 It is slipe om in greate slachting to hâlden, it is glêdskjirre om to glinsterjen. Of moatte wy ús forbliidzje, sizzende: It is de skepter fen myn soan, dy't alle hout forsmaedt?
11 En Hy hat it jown to glêdskjirjen, dat hjar hân it fiere mei; it swird is slipe en it is glêdskjirre, dat it de moardner yn 'e hân jown wirde mei.
12 Skreau en gûl, o minskebern! hwent hja scille it swaeije tsjin myn folk, hja scille it swaeije tsjin al de foarsten fen Israël; oan it swird binne dy oerlevere, hja en myn folk; dêrom, slaen op 'e heup.
13 Hwent it is hifkjen, en ho mocht it komme as de tuchtroede der ek net mear wêze scoe? sprekt de Heare Heare.
14 En dû, minskebern, profetearje, en slaen hân tsjin hân, dat it swird fordûbele, ja trijeris fordûbele wirde mei; it is it moardzjende swird, it is it greate, moardzjende swird, dat fen alle kanten om hjar hinne flikkeret.
15 Den scil it hert torane en de oanstjitten formannichfâldige wirde by al hjar poarten; Ik haw hjar steld ta in slachtbank for it swird, ha! Ik haw it makke ta in bliksem, Ik haw it glêdskjirre for de slachting.
16 Wêz feardich, o swird! kear dy nei rjuchts, doch in útfal, kear dy nei lofts, al hwetst mar foar dy krigest.
17 En Iksels scil myn hân ek tsjin myn hân slaen, en myn grammoedichheit útfiere; Ik, de Heare, haw spritsen.
18 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
19 Dû nou, minskebern, stel dy twa wegen foar dêr't it swird fen 'e kening fen Babel lâns komme kin; út ien en itselde lân moatte hja beide komme; en set in hânwizer, set dy hwer't de wei nei de stêd ta bigjint.
20 Stel dy de wei foar dêr't it swird lâns komme kin tsjin Rabba fen 'e bern fen Ammon, of tsjin Juda, dat út nei de fêste stêd Jeruzalem.
21 Hwent de kening fen Babel scil op 'e twasprong fen 'e wei stean, dêr't de beide wegen bigjinne, om wiersizzerij to baet to nimmen; hy scil de pylken skodzje, hy scil de tearafim bifreegje, hy scil de lever bisjen.
22 Yn syn rjuchterhân scil it lot Jeruzalem wêze, om stoarmbearen op to stellen, om de mûle to iepenjen ta kriichsgeskreau, om de stim út to setten mei jubel, om stoarmbearen op to stellen tsjin de poarten, om in wâl op to smiten, om bolwirken to bouwen.
23 En it scil yn hjar eagen in idele wiersizzing wêze, alhowol't hja op 'en swiersten biëdige binne; mar hy scil de ûngerjuchtichheit yn oantinken bringe, dat hja grypt wirde meije.
24 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Om't jimme ûngerjuchtichheden yn oantinken brocht binne, do't jimme oertrêddingen ûntditsen waerden en yn al jimme hannel en wannel jimme sûnden útkamen — om't dy jimme yn oantinken brocht binne, scille jimme mei de hân grypt wirde.
25 En dû, ûnhillige, goddeleaze, dû foarst fen Israël, hwaens dei kommen is, de tiid fen 'e folsleine ôfrekkening,
26 sà seit de Heare Heare: Doch foart dy hoed en set ôf dy kroan! It scil sa net bhuwe; dy't nederich is scil forhege wirde, en dy't heech is scil fornedere wirde.
27 Ik scil dy kroan fordjerre, fordjerre, fordjerre ja, it scil deselde net [pag. 786] bliuwe — oant hy komt hwa sines it rjucht is, en him scil Ik se jaen.
28 En dû, minskebern, profetearje en siz: Sà seit de Heare Heare fen 'e bern fen Ammon en fen hjar hunen, en siz: It swird, it swird is útlitsen, it is glêdskjirre for de slachting, om to fordylgjen, om to wearljochtsjen —
29 lit hjar ûnderwiles mar idelheit oer dy skôgje, lit hjar ûnderwiles mar ljeagen fen dy foarsizze — om op 'e kiel set to wirden dyjingen fen 'e goddeleazen dy't fordoarn binne, hwaens dei kommen is, de tiid fen 'e folsleine ôfrekkening.
30 Stek it swird wer yn 'e skie; op it plak dêrstû skepen bist, yn it lân fen dyn ôfkomst scil Ik dy rjuchtsje,
31 en Ik scil myn grammoedichheit oer dy

útjitte, Ik scil dy it fjûr fen myn grime oanblaze, en Ik scil dy oerjaen yn ’e hân fen lôgjende minsken, smeijers fen fordjer.
32 It fjûr scilstû ta spize wêze, dyn bloed scil de ierde drinzgje, der scil net mear oan dy tocht wirde, hwent Ik, de Heare, haw spritsen.

HAEDSTIK 22.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
2 En dû, minskebern, scilstû rjuchtsje, scilstû de bloedstêd rjuchtsje? Jow hjar al hjar grouwels den to hâlden,
3 en siz: Sà seit de Heare Heare: O stêd dy’t midden yn hjarsels bloed forjit, dat hjar tiid komme mei, en ûnreine goaden tsjin hjarsels makket om hjar to ûntreinigjen,
4 troch it bloed datstû forgetten hast, bistû skildich wirden, en fen ’e ûnreine goaden dystû makke hast, bistû ûntreinige, en dû hast dyn dagen forhaeste en bist ta dyn jierren kommen; dêrom haw Ik dy de heidenen ta in smaed steld en alle lannen ta in spot.
5 Dy’t neiby en dy’t fier fen dy binne, scille dy bispotte, dû ûnreine fen namme en fol fen ûnrêst.
6 Sjuch, de foarsten fen Israël hawwe yn dy oan it bloedforjitten west, in elk op eigen ban en boet.
7 Heit en mem hawwe hja yn dy forachte, de frjemdling hawwe hja yn dyn formidden gewelt oandien, hja hawwe de wees en de widdow yn dy bineare.
8 Myn hillige dingen hastû forachte, en myn sabbatten hastû ûnthillige.
9 Der hawwe ûnrêststokers yn dy tahâlden om bloed to forjitten, en hja hawwe by dy iten op ’e bergen, hja hawwe skandlike dingen yn dyn formidden dien.
10 Hja hawwe de skamte fen ’e heit yn dy ûntditsen, de ûnreine dy’t it floeijen hie hawwe hja yn dy toneiwest.
11 En de ien hat grouwel dien mei de frou fen syn neiste, en in oar hat syn skoandochter bloedskeinich ûntreinige, en wer in oar hat syn sister, de dochter fen syn heit, yn dy ûnteare.
12 Hja hawwe yn dy geskinken oannommen om bloed to forjitten, woeker en ûnfoechsume winst hastû easke, en dû hast mei dyn fordrukking dyn neiste ûndergong dien; mar My hastû forgetten, sprekt de Heare Heare.
13 Sjuch den, Ik haw myn hannen yninoarslein om ’e ûnrjuchtfeardige winst dystû makke hast, en om dyn bloedskilden, dy’t yn dyn formidden binne.
14 Scil dyn hert it útstean, scille dyn hannen sterk wêze al de dagen dat Ik mei dy dwaende wêze scil? Ik, de Heare, haw spritsen en scil it dwaen;
15 en Ik scil dy forstruije ûnder de heidenen en dy forsilje oer de lannen, en dyn ûnreinheit út dy suverje.
16 Sa scilstû yn dysels ûnthillige wêze foar de eagen fen ’e heidenen, en dû scilst witte dat Ik de Heare bin.
17 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
18 Minskebern, dy fen it hûs fen Israêl binne My ta skom wirden, hja binne allegearre koper of tin of izer of lead midden yn ’e oune allyk, skom fen silver binne hja wirden.
19 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Om’t jimme allegearre ta skom wirden binne, dêrom sjuch, Ik scil jimme gearbringe midden yn Jeruzalem.
20 Lyk as silver of koper of izer of lead of tin gearbrocht wirdt midden yn ’e oune, om it fjûr derûnder op to blazen en it to smelten, sà scil Ik jimme gearbringe yn myn grime en dêr lizze litte to smelten yn myn grammoedichheit.
21 Ja, Ik scil jimme byinoarbringe en [pag. 787] it fjûr fen myn grimitichheit oer jimme blaze, dat jimme der midden yn smolten wirde meije.
22 Lyk as silver midden yn ’e oune smolten wirdt, sa scille jimme dêr midden yn smolten wirde, en jimme scille witte dat Ik, de Heare, myn grammoedichheit oer jimme útgetten haw.
23 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
24 Minskebern, siz tsjin hjar: Dû bist in lân dat net bireind is, noch syn stjalprein hawn hat de deis fen ’e hjitte.
25 De gearspannende profeten yn hjar

formidden binne as in âljende liuw dy't rôf rôvet, hja ite de sielen op, de skatten en de kostberheden nimme hja mei, de widdowen formannichfâldigje hja yn hjar formidden.
26 Hjar preesters dogge myn wet gewelt oan, en hja ûnthilligje myn hillige dingen; yn it hillige en it ûnhillige hawwe hja gjin ûnderskied, en twisken it ûnreine en it reine leare hja gjin forskil, en for myn sabbatten slute hja de eagen — sà wird Ik yn hjar formidden ûnthillige.
27 De foarsten yn hjar formidden binne as wolven dy't rôf rôvje, om bloed to forjitten, om sielen to fordjerren, om ûnrjuchtfeardige winst to meitsjen.
28 En hjar profeten kalkje hjar op mei witerskalk, idelheit skôgjende en hjarren ljeagen foarsizzende mei de wirden: Sà sprekt de Heare Heare! wylst de Heare net spritsen hat.
29 It folk fen it lân docht oars net as binearjen en oars net as rôvjen; sels fordrukke hja de ellindige en needdriftige, en de frjemdling binearje hja sûnder it minste rjucht.
30 En Ik haw ûnder hjarren socht om in man dy't de mûrre tamûrje mocht, en foar myn oantlit yn 'e bres stean for it lân, dat Ik it net hoegde to fordjerren; mar Ik haw gjinien foun.
31 Dêrom haw Ik myn grime oer hjar útgetten, mei it fjûr fen myn grimitichheit haw Ik se fortard; hjar wei haw Ik weromjown op hjar holle, sprekt de Heare Heare.

HAEDSTIK 23.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
2 Minskebern, der wierne twa frouljue, dochters fen ien en deselde mem.
3 En hja hoerken yn Egypte, yn hjar jonkheit hoerken hja; dêr lieten hja hjar boarsten triuwkje, en dêr lieten hja hjar jongfammeboezem bitaeste.
4 Hjar nammen nou wierne Ohola, de âldste, en Oholiba, hjar sister; en hja waerden mines, en bernen soannen en dochters; dit wierne hjar nammen: Samaria is Ohola, en Jeruzalem Oholiba.
5 En Ohola hoerke, alhowol't hja ûnder My stie; en hja wier sljucht om hjar hoerkers, om 'e Assyriërs, mannen fen oansjen
6 dy't klaeid wierne yn poarper, foarsten en oersten, allegearre minlike jongemannen, ruters ridende op hynders.
7 En al hoerkjende forslingere hja hjar oan 'e útkarden fen 'e bern fen Assur, en ûntreinige hjar mei allegearre dêr't hja sljucht om wier, mei al hjar ûnreine goaden.
8 Ek joech hja hjar hoerkerijen skipe yn Egypte net oer; hwent dy hiene al yn hjar jonkheit by hjar lein, en hjar jongfammeboarsten bitaest, en hjar hoerkerij oer hjar útgetten.
9 Dêrom levere Ik hjar yn 'e hân fen hjar hoerkers, yn 'e hân fen 'e bern fen Assur, dêr't hja sa sljucht om wier.
10 Dy ûntbleaten hjar skamte, hjar soannen en hjar dochters namen hja mei, en hjarsels deaden hja mei it swird; sa kaem hja op in kweade namme by de frouljue, nei't der rjuchtdei oer hjar hâlden wier.
11 Dat seach hjar sister Oholiba, mar dy hjar fordoarne bigearte baernde noch fûler, en hja hoerke noch grousumer as hjar sister hoerke hie.
12 Hja waerd ek sljucht om 'e bern fen Assur, de foarsten en oersten, de mannen fen oansjen dy't sa prachtich opklaeid wierne, de ruters ridende op hynders, al dy minlike jongemannen.
13 En Ik seach ho't hja hjar ûntreinige; beide wannelen hja yn ien en deselde wei.
14 Mar dêr oer binne hoerke hja noch mear; hwent do't hja skildere mânljue op 'e mûrre seach, de bylden fen 'e Chaldeêrs, skildere mei reade meny,
15 girde mei in girle om 'e mil, wyldbûnte doeken oer de holle, fen oansjende allegearre haedlingen, sa't de bern fen [pag. 788] Babel, hwaens heitelân Chaldéä is, der útsjugge,
16 do waerd hja mei de earste opslach fen 'e eagen foreale op hjar, en die hjarren de boade yn Chaldeä.
17 En de bern fen Babel kamen ta hjar op it bêd fen 'e minne, en ûntreinigen hjar mei hjar hoerkerij, en hja waerd mei hjarren ûnrein; mar dêrnei forfrjemde hjar siel fen hjarren.
18 Sa hoerke hja yn it iepenbier en ûntbleate hjar skamte; do forfrjemde myn siel fen hjar,

lyk as myn siel forfrjemde wier fen hjar sister.
19 Mar hja formannichfâldige hjar hoerkerijen, tinkende oan ’e dagen fen hjar jonkheit, do’t hja hoerke hie yn it lân fen Egypte.
20 En hja waerd sljucht om hjar willige hoerkers, hwaens flêsk is as it flêsk fen ’e ezels, en hwaens floed is as de floed fen ’e hynsten.
21 Sa hastû dy op ’e nij bisûndige mei de ûnseedlikheit fen dyn jonge jierren, do’t dy fen Egypte dyn boezem bitaesten om ’e wille fen dyn jonge boarsten.
22 Dêrom, o Oholiba, sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil dyn hoerkers, dêr’t dyn siel fen forfrjemde is, tsjin dy opkomme litte, en Ik scil hjar rounom wei tsjin dy oanfiere:
23 de bern fen Babel en al de Chaldeêrs, Pekod en Soä en Koä en al de bern fen Assur mei hjarren, dy minlike jongemannen, al dy foarsten en oersten, haedlingen en oansjenliken, allegearre ridende op hynders.
24 En hja scille tsjin dy komme mei in mannichte weinen en tsjillen, en mei in boun fen folken; helmen en greate en lytse skylden scille hja fen alle kanten tsjin dy keare, en foar hjar oantlit scil Ik it rjucht bistelle, en hja scille dy rjuchtsje neffens hjar wetten.
25 En Ik scil myn iver tsjin dy sette, dat hja ûnbarmhertich oer dy geargean meije ; hja scille dy de noas en de earen ôfsnije, en hwet fen dy oer is scil falle troch it swird; hja scille dyn soannen en dyn dochters meinimme, en hwet fen dy oer is scil fortard wirde troch it fjûr.
26 Ek scille hja dy de klean úttsjen, en de sieraden dêrstû mei túgd hast dy ôfhimme.
27 Sa scil Ik in ein meitsje oan dyn ûnseedlikheit en oan dyn hoerkerij, skipe yn Egyptelân; en dû scilst de eagen net wer nei hjarren opslaen en oan Egypte net mear tinke.
28 Hwent sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil dy oerjaen yn ’e hân fen dyjingen dystû hatest, yn ’e hân fen dyjingen fen hwa’t dyn siel forfrjemde is.
29 En hja scille fen haet oer dy geargean, en dy al dyn gewin ôfnimme, en dy neaken en bleat binefterlitte, dat dyn hoereskamte ûntditsen wirde mei. Om dyn ûnseedlikheit en om dyn hoerkerij
30 scil dat oer dy komme, omdatstû de heidenen neihoerke hast, en omdatst dy ûntreinige hast mei hjar ûnreine goaden.
31 Yn ’e wei fen dyn sister hastû wannele, dêrom scil Ik hjar tsjelk yn dyn hân jaen.
32 Sà seit de Heare Heare: Dû scilst de tsjelk fen dyn sister drinke, sa djip en wiid as er is; dû scilst ta in spot en hún wêze, safolle hâldt dy tsjelk yn.
33 Dû scilst fol wirde fen dronkenskip en ellinde; de tsjelk fen dyn sister Samaria is in tsjelk fen forwoasting en fen walging.
34 Dû scilst him drinke en leechsûge, en dy de tosken stikken bite op syn diggels, en dy de boarsten iepenskoerre; hwent Ik haw spritsen, sprekt de Heare Heare.
35 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Omdatstû My forgetten en My efter dyn rêch wirpen hast, draech den nou ek dyn ûnseedlikheit en dyn hoerkerij.
36 En de Heare sei tsjin my: Minskebern, scilstû Ohola en Oholiba rjuchtsje? Hâld hjarren hjar grouwels den foar.
37 Hwent hja hawwe oerhoer dien, en der is bloed oan hjar hannen; ja, hja hawwe oerhoer dien mei hjar ûnreine goaden, en ek hawwe hja de bern dy’t hja My berne hiene, troch it fjûr gean litten, hjarren ta spize.
38 Bûtendat hawwe hja My dit oandien: hja hawwe myn hillichdom dy deis ûntreinige, en myn sabbatten ûnthillige.
39 Hwent do’t hja hjar bern slachte hiene for hjar ûnreine goaden, do kamen hja dyselde deis yn myn hillichdom om it to ûnthilligjen; en sjuch, soks hawwe hja dien midden yn myn hûs. [pag. 789]
40 En den is dit der yette: hja hawwe mânljue ûntbean, dy’t fen fierren komme moasten; dy hawwe hja de boade dien, en sjuch, hja kamen, en dû woskst dy for hjar, en ferveste dyn eagen, en forsierste dy mei sieraed.
41 En dû sietst op in weelderich bêd, dêr’t in folle tafel foar ré stie, en dêrstû myn wiereek en myn oalje op set hiest,
42 dat de rûzige mannichte der stil fen waerd. En bihalven dy mânljue, al dy mannichte minsken, waerden der ek noch Sabeërs helle út ’e woastenije; dy diene ringen om ’e earmen en in sierlike kroan op ’e holle.

43 Do sei Ik: Scil sa'n ien, forwylge dat hja is, yette oerhoer dwaen? Scille hja yetris mei hjar hoerkje, mei hjar?
44 En hja kamen ta hjar lyk as men ta in hoer komt; sà kamen hja ta Ohola en ta Oholiba, dy ûnseedlike frouljue.
45 Mar rjuchtfeardige mannen, dy scille hjar rjuchtsje neffens it rjucht dat oer de troubreksters en it rjucht dat oer de bloedforjitsters giet; hwent it binne troubreksters, en der is bloed oan hjar hannen.
46 Hwent sà seit de Heare Heare: Ik scil in boun fen folken tsjin hjar opkomme litte, en hjar oerjaen om mishannele en om plondere to wirden.
47 En dat boun scil hjar stiennigje mei stiennen, en hjar delhouwe mei de swirden; hjar soannen en hjar dochters scille hja deadzje, en hjar huzen forbaerne mei fjûr.
48 Sa scil Ik in ein meitsje oan 'e ûnseedlikheit yn it lân; en alle frouljue scille warskôge wêze en doch net neffens jimme ûnseedlikheit.
49 En hja scille jimme ûnseedlikheit op jimme loegje, en jimme scille de sûnden fen jimme ûnreine goaden drage; en jimme scille witte dat Ik de Heare Heare bin.

HAEDSTIK 24.

1 En it wird des Heare barde ta my yn it njoggende jier, yn 'e tsjiende moanne, op 'e tsjiende fen 'e moanne, sizzende:
2 Minskebern, teikenje for dysels oan hwet mannichste it hjoed de dei is: dizze eigenste deis bisingelet de kening fen Babel Jeruzalem.
3 En hâld dat oerhearrich hûs in likenis foar en siz tsjin hjar: Sà seit de Heare Heare: Set de pot op, set him op, en jit der den wetter yn.
4 Doch der stikken flêsk yn, allegearre goede stikken, de efterste en de foarste bouten; folje him mei it fetste fen it biente.
5 Nim it edelste fen it lytsfé, en stook der in steapel hout ûnder for it biente; bring it flêsk tige oan 'e soad, lit ek it biente dêryn siede.
6 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Wé de bloedstêd, dy roastige pot, dêr't de roast net ôf to krijen is! Helje stik foar stik der út: it lot is der net op fallen.
7 Hwent hjar bloed is midden yn hjar, dat hat hja op in keale rotsstien brocht; hja hat it net útgetten op 'e ierde, om it to bidobjen yn 'e groun.
8 Om de grammoedichheit oer hjar komme to litten, om wraek to dwaen, dêrom haw Ik hjar bloed op in keale rotsstien brocht, dat it net bidobbe wirde scoe.
9 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Wé de bloedstêd! Ik scil de brânsteapel ek great meitsje.
10 Tôgje mear hout oan, reakelje it fjûr op, koaitsje it flêsk út, lit it sop forsiede en it biente forbaerne.
11 Set him dêrnei leech op syn koallen, dat er hjit wirde mei en syn koper gleon, dat it ûnreine yn him forgean mei en syn roast fortard wirde.
12 It hat idele moeite west: syn tsjokke roast is der noch net ôfgien; syn roast moat yn it fjûr.
13 Yn dyn ûnreinheit is it ûnseedlike; om't Ik dy reinige haw en dû net rein wirden bist, dêrom scilstû fen dyn ûnreinheit net langer reinige wirde, oant Ik myn grammoedichheit op dy ta bidarren brocht hawwe mei.
14 Ik, de Heare, haw spritsen, it scil komme en Ik scil it dwaen; Ik scil der net ôfwike, en Ik scil neat ûntsjen noch birou hawwe; neffens dyn hannel en neffens dyn wannel scille hja dy rjuchtsje, sprekt de Heare Heare.
15 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
16 Minskebern, sjuch, Ik scil de lust fen dyn eagen fen dy nimme troch in [pag. 790] pleach; mar dû scilst net roukleije noch skrieme, en de triennen scille dy net opkomme.
17 Suchtsje yn stilte, dû scilst fen 'e deade net rouwe; doch de hollesier foar, en tsjuch dyn skoen oan 'e foetten; en de boppeste lippe scilstû net biwine, noch fen it brea ite dat to leed jown wirdt.
18 Dat sei ik yn 'e moarntyd tsjin it folk, en op 'e joune stoar myn frou; en de oare moarns die ik lyk as my gebean wier.
19 En it folk sei tsjin my: Scille jo ús net to witten dwaen hwet dizze dingen bitsjutte, dat jo sa dogge?
20 En ik sei tsjin hjar: It wird des Heare is ta

my bard, sizzende:
21 Siz tsjin it hûs fen Israël: Sà seit de Heare
Heare: Sjuch, Ik scil myn hillichdom
ûnthilligje, de hearlikheit fen jimme sterkte,
de bigearte fen jimme eagen en it sin fen
jimme siel; en jimme soannen en jimme
dochters, dy't jimme binefterlitte moatte,
scille falle troch it swird.
22 Den scille jimme dwaen lyk as ik dien haw:
de boppeste lippe scille jimme net biwine, en
it leedbrea scille jimme net ite,
23 en de hollesier scille jimme foarhawwe, en
de skoen oan 'e foetten; jimme scille net
roukleije noch skrieme, mar jimme scille
forkwine yn jimme ûngerjuchtichheden en elk
foar oar suchtsje om syn broer.
24 Sa scil Ezechiël jimme ta in wûnderteiken
wêze; neffens alles dat hy dien hat scille
jimme dwaen de deis dat it komt; den scille
jimme witte dat Ik de Heare Heare bin.
25 En dû, minskebern, scil it net wêze de deis
hwennear't Ik fen hjarren nimme scil hjar
sterkte, de blydskip fen hjar sieraed, de lust
fen hjar eagen en it sin fen hjar sielen, hjar
soannen en hjar dochters;
26 dat de flechteling dy deis ta dy komme scil,
om it dyn earen to fornijen?
27 Dyselde deis scil dyn mûle iepene wirde
tagelyk mei dy fen 'e flechteling, en dû scilst
sprekke en net langer stom wêze; sa scilstû
hjarren ta in wûnderteiken wêze, en hja scille
witte dat Ik de Heare bin.

HAEDSTIK 25.

1 En it wird des Heare barde ta my,
sizzende:
2 Minskebern, kear dyn oantlit tsjin de bern
fen Ammon en profetearje tsjin hjar,
3 en siz tsjin de bern fen Ammon: Hear des
Heare Heare wird! Sà seit de Heare Heare:
Omdatstû ha! sein hast oer myn hillichdom
do't it ûnthillige waerd, en oer it lân fen Israël
do't it forwoast waerd, en oer it hûs Juda do't
hja yn ballingskip rekken,
4 dêrom, sjuch, Ik scil dy ta in erflike
bisitting oerjaen oan dy fen it Easten, dat hja
hjar kampen yn dy opslaen en hjar wenningen
yn dy sette meije; dy scille dyn fruchten ite en
dy scille dyn môlke drinke.
5 En Ik scil Rabba ta in stâl for de kamielen
meitsje, en de bern fen Ammon ta in weide for
de skiep; en jimme scille witte dat Ik de Heare
bin.
6 Hwent sà seit de Heare Heare: Om-datstû
yn 'e hân klapt en mei de foet stampt hast, en
it hert fol hún dy forblide hast oer it lân fen
Israêl,
7 dêrom, sjuch, Ik scil myn hân tsjin dy
útstekke en dy de heidenen ta in bút jaen, en
Ik scil dy útroegje út 'e folken en dy fordwaen
út 'e lannen; Ik scil dy fordylgje, en dû scilst
witte dat Ik de Heare bin.
8 Sà seit de Heare Heare: Om't Moäb en Seïr
sizze: Sjuch, it hûs Juda is rjuchtallyk as al de
heidenen,
9 dêrom, sjuch, Ik scil de berchskeanten fen
Moäb ûntbleatsje fen stêdden, fen al syn
stêdden fen 'e iene ein oant de oare ein, it
sieraed fen it lân: Beth Jesimoth, Baäl Meon
en Kirjathaïm;
10 en dy fen it Easten scil Ik Moäb mei it lân
fen 'e bern fen Ammon ta in erflike bisitting
jaen, dat der ûnder de heidenen net mear
tocht wirde mei oan Ammons bern.
11 Ek yn Moäb scil Ik rjuchtdei hâlde, en hja
scille witte dat Ik de Heare bin.
12 Sà seit de Heare Heare: Om't Edom bleat
út wraek it hûs fen Juda kwea dien hat, en hja
hjar tige skildich makke [pag. 791] hawwe,
wraeksuchtich dat hja tsjin hjar wierne,
13 dêrom, sà seit de Heare Heare: Ik scil myn
hân ek útstekke tsjin Edom, en Ik scil minske
en beest dêrút weiroegje, en Ik scil it ta in
woastenije meitsje, en fen Teman ôf oan
Dedan ta scille hja falle troch it swird.
14 En Ik scil myn wraek oan Edom dwaen
troch de hân fen myn folk Israël, en hja scille
Edom bihannelje neffens myn grime en
neffens myn grammoedichheit; sa scille hja
myn wraek gewaerwirde, sprekt de Heare
Heare.
15 Sà seit de Heare Heare: Om't de Filistinen
út wraek hannele hawwe, ja it hert fol hún
wraek dien hawwe, om to fordjerren yn ivige
fijânskip,
16 dêrom, sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik
scil myn hân útstekke tsjin de Filistinen, en de
Kerethiten útroegje, en it oerbliuwsel fen it

sélân fordwaen.
17 En Ik scil mei grime straffen greate wraek ûnder hjarren dwaen, en hja scille witte dat Ik de Heare bin, hwennear't Ik myn wraek oan hjar dien hawwe scil.

HAEDSTIK 26.

1 En it barde yn it alfte jier, op 'e earste fen 'e moanne, dat it wird des Heare ta my kaem, sizzende:
2 Minskebern, om't Tyrus fen Jeruzalem sein hat: Ha! hja is forbritsen, de poarte fen 'e folken, hja stiet iepen nei myn kant; ik scil folle wirde, hja is forwoast —
3 dêrom, sâ seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil dy, o Tyrus! Ik scil in mannichte folken tsjin dy oanfiere, lyk as de sé hjar weagen oanfiert.
4 En dy scille Tyrus' mûrren forwoaste en hjar toerren ôfbrekke; en Ik scil hjar pún fen hjar ôf feije, en hjar meitsje ta in keale rots.
5 In pôle om netten to druijen midden op sé scil hja wêze; hwent Ik haw it spritsen, sprekt de Heare Heare; en hja scil de heidenen ta in rôf wirde.
6 En hjar dochters dy't op it lân binne, scille deade wirde mei it swird; en hja scille witte dat Ik de Heare bin.
7 Hwent sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil Nebukadnezar, de kening fen Babel, de kening der keningen, fen it Noarden tsjin Tyrus bringe mei hynders en mei weinen en mei ruters en mei in mannichte fen allerhanne folk.
8 Dy scil dyn dochters op it lân deadzje mei it swird, en hy scil sterkten tsjin dy bouwe en in wâl tsjin dy opsmite, en in dak fen skylden tsjin dy omheechbringe.
9 En hy scil it gewelt fen syn stoarmbearen tsjin dyn mûrren keare, en dyn toerren mei syn houwielen ôf brekke.
10 Fen wegen de mannichte fen syn hynders scil de moude dy bidekke; dyn mûrren scille beevje fen it lûd fen 'e ruters en de tsjillen en de weinen, hwennear't er troch dyn poarten yntsjen scil lyk as men yn in stêd slagget dy trochbritsen is.
11 Mei de hoegen fen syn hynders scil er al dyn strjitten tojeije, dyn folk scil er deadzje mei it swird, en dyn machtige pylders scille tsjin de ierde stoarte.
12 En hja scille dyn rykdom rôvje en dyn hannelswaer plonderje, en dyn mûrren ôf brekke en dyn steatlike huzen omhelje, en dyn stiennen en dyn hout en dyn pún scille hja midden yn it wetter smite.
13 Sa scil Ik in ein meitsje oan it rûzjen fen dyn lieten, en it lûd fen dyn harpen scil net mear heard wirde.
14 En Ik scil dy meitsje ta in keale rots, in pôle om netten to druijen scilstû wêze, dû scilst net wer opboud wirde; hwent Ik, de Heare, haw spritsen, sprekt de Heare Heare.
15 Sà seit de Heare Heare tsjin Tyrus: Scille de eilannen net beevje fen it lûd fen dyn fal, hwennear't de forwounen tsjirmje scille, hwennear't it swird forskriklik yn dy moardzje scil?
16 Den scille al de foarsten fen 'e sé delkomme fen hjar troanen, en de mantel om wei dwaen, en de bûnte klean útlûke, en yn 'e rouwe rinne; oer de ierde scille hja sitte, en oanienwei trilje en ûntdien oer dy wêze.
17 En hja scille in kleiliet fen dy ophelje, en tsjin dy sizze: Ho bistû dochs forgien, fordwoun fen 'e séen, dû wiidforneamde stêd, dy't machtich wier troch de sé, hja en hjar ynwenners, de skrik fen allegearre dy't de sélannen biwenje?
18 Nou scille de eilannen beevje de deis fen dyn fal, ja de eilannen dy't yn 'e [pag. 792] sé lizze, scille forbjustere wêze fen dyn ûndergong.
19 Hwent sâ seit de Heare Heare: Hwennear't Ik dy meitsje ta in forwoaste stêd, lyk as de stêdden dy't net biwenne wirde, hwennear't Ik it springtij oer dy opkomme lit en de wide wetters dy bidekke,
20 den scil Ik dy forsinke litte mei dyjingen dy't yn 'e kûle sonken binne, ta it folk fen 'e foartiid, en Ik scil dy wenje litte yn 'e ûnderste oarden fen 'e ierde, twisken de púnfallen fen 'e foartiid, mei dyjingen dy't yn 'e kûle sonken binne, datstû net wer biwenne wirde meist noch ta eare komme yn it lân fen 'e libbenen.
21 Ta in ôfgriis scil Ik dy stelle, en dû scilst net mear wêze; dû scilst wol socht, mar yn der ivichheit net mear foun wirde, sprekt de Heare Heare.

HAEDSTIK 27.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
2 En dû, minskebern, helje in kleiliet op fen Tyrus,
3 en siz tsjin Tyrus, dat dêr wennet by de yngongen fen ’e sé, dat hannel docht mei de folken fen folle eilannen: Sà seit de Heare Heare: O Tyrus! dû seist: Ik bin in skip folslein fen steatlikheit.
4 Yn it hert fen ’e séen rinne dyn grinzen, dyn bouwers hawwe dyn steatlikens folslein makke.
5 Hja hawwe dyn boarden hielendal boud fen sipressen út Senir, hja hawwe seders fen ’e Libanon helle om dy mêsten to meitsjen.
6 Hja hawwe dyn roeiriemen makke fen iken fen Bazan, dyn dek hawwe hja makke fen spjirrehout fen ’e eilannen fen ’e Kittiten, ynlein mei ivoar.
7 Fyn linnen mei bistikwirk út Egypte wier dyn doek om dy ta seil to tsjinjen, himelsblau en poarper fen ’e eilannen fen Eliza wier de biklaeijing fen dyn hutten.
8 De ynwenners fen Sidon en Arvad wierne dyn roeijers; dû hiest wizen, o Tyrus, yn dyn formidden, dat wierne dyn skippers.
9 De âldsten fen Gebal en hjar wizen hiestû yn dyn formidden om dyn lekken to stopjen; alle skippen fen ’e sé en hjar farrensljue leinen yn dyn haven, om dy hjar hannelswaer oan to ruiljen.
10 Perzen en Luditen en Puteërs tsjinnen yn dyn leger, dyn kriichsljue; skyld en helm hongen hja yn dy op, dy joegen dy dyn glâns.
11 De soannen fen Arvad en Chalki wierne yn it roun op dyn mûrren, en de Gammaditen wierne op dyn toerren; hjar skylden hongen hja yn it roun oan dyn mûrren, dy makken dyn hearlikheit folslein.
12 Tarsis die keaphannel mei dy fen wegen de mannichte fen allerhanne gûd; silver, izer, tin en lead forhannelen hja op dyn merken.
13 Javan, Tubal en Mesech, dat wierne dyn keapljue; minskesielen en kopergûd ruilen hja dy oan.
14 Dy fen it hûs Togarma leveren hynders en ruters en mûlezels op dyn merken.
15 De bern fen Dedan wierne dyn keapljue, withofolle eilannen de krite dêrstû allinne kaemst; hoarnen fen ivoar en ebbenhout brochten hja dy for de priis dystû set hiest.
16 Aram die keaphannel mei dy fen wegen de mannichte fen dyn kinstich wirk; smaragd, bûnte stoffen, poarper en fyn linnen en pearels en jaspis forhannelen hja op dyn merken.
17 Juda en it lân fen Israël, dat wierne dyn keapljue; weet fen Minnith en wiereek en waechs en huning en oalje en balsem ruilen hja dy oan.
18 Damaskus die keaphannel mei dy om de mannichte fen dyn kinstich wirk, fen wegen de mannichte fen allerhanne gûd, yn wyn fen Helbon en wol fen Sachar.
19 Ut Usal leveren Wedan en Javan op dyn merken; smeid izer, kassia en kalmus hiestû yn ’e ruilhannel.
20 Dedan hannele mei dy yn sealdekken for weinen.
21 Arabië en al de foarsten fen Kedar, dat wierne keapljue yn dyn tsjinst; hja hannelen mei dy yn lammen en rammen en bokken.
22 De keapljue fen Skeba en Raêma wierne dyn keapljue; allerhanne djûre krûderijen en allerhanne edelstiente en [pag. 793] goud forhannelen hja op dyn merken.
23 Haran en Kanné en Eden, de keapljue fen Skeba, Assur en Kilmad hannelen mei dy.
24 Hja wierne dyn keapljue yn sierlike klean, yn mantels fen himelsblau en bûnte stof, en yn kostbere kleden, en yn frissele en draeid touwirk, dêr’t hja mei op dyn merk stiene.
25 De skippen fen Tarsis fearen for dy mei dyn ruilwaer; en dû rekkest fol en leist tige ôfladen midden yn ’e séën.
26 Dyn roeijers brochten dy op wide wetters; in stoarm út it Easten scil dy forbrekke midden yn ’e séën.
27 Dyn gûd en dyn keappenskip, dyn ruilwaer, dyn séljue en dyn skippers, dy’t dyn lekken stopje en dy’t ruilhannel mei dy dogge, en al de kriichsljue dy’t yn dy binne, en dy hiele mannichte dy’t yn dyn formidden is, hja scille falle midden yn ’e séên de deis fen dyn fal.
28 Fen it lûde geskreau fen dyn skippers scille floaten beevje.

29 En allegearre dy't oan 'e riemen sitte,
séljue en al de skippers fen 'e sé, hja scille fen
hjar skippen ôf komme, op it lân scille hja
stean,
30 en hja scille hjar stim oer dy hearre litte en
bitter skreauwe, en hja scille stof op 'e holle
struije, hja scille hjar rôlje yn 'e yeske.
31 En hja scille hjar om dy hielendal keal
skeare en sekken oandwaen, en hja scille om
dy skrieme mei in bitter moed en bittere
rouklacht.
32 En hjar soannen scille in kleiliet fen dy
ophelje, en oer dy wékleije: Hwa wier as
Tyrus, sa hearlik midden yn 'e sé?
33 Do't de séën dyn hannelswaer opjoegen,
sêddestû withofolle folken; mei de mannichte
fen dyn gûd en dyn ruilhannel makkestû de
keningen fen 'e ierde ryk.
34 Noustû fen 'e séën delbritsen bist yn 'e
djipten fen 'e wetters, nou binne dyn ruilwaer
en dyn hiele mannichte mei dy forsonken.
35 Al de biwenners fen 'e eilannen binne oer
dy ûntdien, en hjar keningen stiet it hier
rjucht oerein, it oantlit is hjarren forlitsen.
36 De hannelsljue ûnder de folken fluitsje dy
út; dû bist in ôfgriis wirden en scilst der net
mear wêze oant yn ivichheit.

HAEDSTIK 28.

1 En it wird des Heare barde ta my,
sizzende:
2 Minskebern, siz tsjin de foarst fen Tyrus:
Sà seit de Heare Heare: Om't dyn hert
heechmoedich wirden is en dû seist: Ik bin in
god, ik biwenje in goadewenning midden yn
'e séén — wylstû mar in minske en gjin god
bist — en om't dyn hert him forbyldt it hert
fen in god to wêzen:
3 dû bist ommers wizer as Daniël, der is neat
sa forhoalen dat dy to tsjuster is;
4 troch dyn wysheit en troch dyn forstân
hast dysels rykdom forgearre, ja dû hast goud
en silver forgearre yn dyn skatkeamers;
5 troch dyn greate wysheit yn 'e keaphannel
hastû dyn rykdom formannichfâldige, en dyn
hert is heechmoedich wirden op dyn rykdom;
6 dêrom, sà seit de Heare Heare: Om't dyn
hert him forbyldt it hert fen in god to wêzen,
7 dêrom, sjuch, Ik scil frjemden oer dy
bringe, de fûleindichsten fen 'e folken; dy
scille hjar swirden úttsjen oer dyn bylkjende
wysheit, en hja scille dyn eare ûntwije;
8 yn 'e kûle scille hja dy delstjitte, en dû
scilst stjerre de dea fen in forsleine midden yn
'e séën.
9 Scilstû den, foar it oantlit fen dyn
deaslagger, ek yet sizze: Ik bin in god, wylstû
gjin god bist, mar in minske yn 'e hân fen
dyjinge dy't dy forslacht?
10 Dû scilst de dea fen 'e ûnbisnienen stjerre
troch de hân fen 'e frjemden; hwent Ik haw
spritsen, sprekt de Heare Heare.
11 En it wird des Heare barde ta my,
sizzende:
12 Minskebern, helje in kleiliet op fen Tyrus'
kening, en siz tsjin him: Sà seit de Heare
Heare: Dû wierst it segelbyld fol fen wysheit
en folslein fen skientme.
13 Dû wenneste yn Eden, it hôf fen God; dû
wierst bihongen mei allerhanne edelstiente:
robyn, topaes en jaspis, chrysolyt, onyx en
sardonyx, saffier, granaet en smaragd, dy't dy
forsierden [pag. 794] fette en set yn goud; de deis
datstû skepen waerdst, leinen hja al ré.
14 Dû wierst in salve, wiidwjukjende cherub,
en Ik hie dy set op in hillige berch; dû wierst
in god, dû wannelste midden twisken de
flamjende stiennen.
15 Dû wierst folslein yn dyn wegen, fen 'e dei
ôf datstû skepen bist; oant der
ûngerjuchtichheit yn dy foun waerd.
16 Troch dyn machtige keaphannel hawwe
hja dyn formidden folle mei gewelt en hastû
sûndige; dêrom scil Ik dy de berch fen 'e
goaden ôf hilligje, en dy fordwaen midden
twisken de flamjende stiennen wei, o dû
wiidwjukjende cherub.
17 Dyn hert is heechmoedich wirden op dyn
skientme, dû hast dyn wysheit bidoarn mei
dyn gebylk; Ik scil dy oer de ierde wije, Ik scil
dy foar it oantlit fen 'e keningen stelle, dat hja
op dy delsjen meije.
18 Fen wegen dyn ûntelbere
ûngerjuchtichheden, troch it ûnrjucht fen dyn
keaphannel hastû dyn hillichdommen
ûnthillige; dêrom scil Ik in fjûr fen dy útgean
litte dat dysels fortarre scil, en Ik scil dy
meitsje ta yeske oer de ierde, foar de eagen fen

allegearre dy’t dy sjugge.
19 Allegearre dy’t dy koene ûnder de folken, binne oer dy ûntdien, dû bist in ôfgriis wirden, en scilst der net mear wêze oant yn ivichheit.
20 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
21 Minskebern, kear dyn oantlit tsjin Sidon en profetearje tsjin hjar,
22 en siz: Sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil dy, o Sidon! en Ik scil midden yn dy forhearlike wirde; en hja scille witte dat Ik de Heare bin, hwennear’t Ik rjuchtdei yn hjar hâlden haw en yn hjar hillige bin.
23 En Ik scil de pest yn hjar stjûre, en it bloed yn hjar strjitten, en de forsleinen scille falle midden yn hjar, troch it swird dat fen alle kanten tsjin hjar wêze scil; en hja scille witte dat Ik de Heare bin.
24 En it hûs fen Israël scil gjin skrammende toarn noch seardwaende stikel mear stitsen wirde fen al dyjingen dy’t om hjar hinne wenje, dy’t hjar forachtsje; en hja scille witte dat Ik de Heare Heare bin.
25 Sà seit de Heare Heare: Hwennear’t Ik Israëls hûs forgearre haw út ’e folken dêr’t hja ûnder forstruid binne, den scil Ik ûnder hjarren hillige wêze foar de eagen fen ’e heidenen, en hja scille wenje yn hjar eigen lân, dat Ik jown haw oan Jakob, myn tsjinstfeint.
26 En hja scille dêr feilich wenje en huzen sette en wyngerts plantsje, hja scille sels feilich wenje hwennear’t Ik rjuchtdei hâld oer allegearre yn it rounom dy’t hjar forachte hawwe; en hja scille witte dat Ik de Heare, hjar God, bin.

HAEDSTIK 29.

1 Yn it tsjiende jier, yn ’e tsjiende moanne, op ’e toalfte fen ’e moanne, barde it wird des Heare ta my, sizzende:
2 Minskebern, kear dyn oantht tsjin Farao, de kening fen Egypte, en profetearje tsjin him en tsjin hiele Egypte.
3 Sprek en siz: Sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil dy, O Farao, kening fen Egypte, dû greate draek, dy’t midden yn syn rivieren leit, dy’t dêr seit: Myn rivier is mines, en ik haw him makke for mysels.
4 Mar Ik scil dy hoeken yn ’e bek slaen, en de fisk fen dyn rivieren oan dyn skobben klibje litte, en Ik scil dy midden út dyn rivieren ophelje, mei al de fisk fen dyn rivieren, dy’t oan dyn skobben klibbet.
5 En Ik scil dy delslingerje yn ’e woastenije, dy en al de fisk fen dyn rivieren; op it droege lân scilstû falle, dû scilst net opsocht noch opkrige wirde, oan it djierte fen ’e ierde en oan it fûgelt fen ’e himel haw Ik dy ta spize jown.
6 En al de biwenners fen Egypte scille witte dat Ik de Heare bin. Om’t hja it hûs fen Israël ta in reiden stôk west hawwe —
7 as men dy mei de hân oanfettet, kniestû en skoerst allemans hân iepen; en as men op dy linet, brekstû en litst allemans heupen sûnder steun —
8 dêrom, sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil it swird oer dy bringe, en Ik scil minske en beest út dy roegje,
9 en Egyptelân scil ta in wyldernis en woastenije wirde; en hja scille witte dat Ik de Heare bin. Om’t er seit: De rivier is mines en ik haw him makke, [pag. 795]
10 dêrom, sjuch, Ik scll dy en dyn rivier! en Ik scil Egyptelân meitsje ta woastenijen fen it swird en ta in wyldernis, fen Migdol ôf oan Syéne en oan ’e grinzen fen Ethiopië ta.
11 Gjin minskefoet scil dêr trochgean en gjin beestefoet scil der trochgean, en it scil ûnbiwenne wêze, fjirtich jier oanien.
12 En Ik scil Egyptelân meitsje ta in woastenije midden yn ’e forwoaste lannen, en syn stêdden scille in púnfal wêze midden twisken de forwoaste stêdden fjirtich jier oanien; en Ik scil de Egyptners forsilje ûnder de heidenen en se forstruije oer de lannen.
13 Mar sà seit de Heare Heare: Mei forrin fen fjirtich jier scil Ik de Egyptners forgearje út ’e folken dêr’t hja ûnder forsille binne.
14 En Ik scil it lot fen ’e Egyptners keare, en hjar werombringe yn it lân Pathros, it lân fen hjar komôf; mar dêr scille hja in ûnoansjenlik keninkryk wêze.
15 Dat scil ûnoansjenliker bliuwe as de oare keninkriken, en it scil him net wer forheffe boppe de heidenen, en Ik scil hjar lyts hâlde,

dat hja net wer komme to hearskjen oer de heidenen.
16 En it scil it hûs fen Israël net wer wirde ta in bitrouwen, dat de ûngerjuch-tichheit yn oantinken bringt, hwennear't hja nei hjar omsjen mochten; mar hja scille witte dat Ik de Heare Heare bin.
17 En it barde yn it saun en tweintichste jier, yn 'e earste moanne, op 'e earste fen 'e moanne, dat it wird des Heare ta my kaem, sizzende:
18 Minskebern, Nebukadnezar, de ke-ning fen Babel, hat in swiere tsjinst fen syn leger ferge tsjin Tyrus; alle hollen binne keal wirden en alle skouders binne skaefd, mar noch hysels noch syn leger hawwe for dy tsjinst dy't er tsjin Tyrus ferge hat, lean krige.
19 Dêrom, sâ seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil Nebukadnezar, de kening fen Babel, Egyptelân jaen; en hy scil de rykdom dêrfen foartfiere en de bút bútmeitsje en de rôf rôvje; en dat scil it lean wêze for syn leger.
20 Ta syn arbeidslean, dêr't er om tsjinne hat, haw Ik him Egyptelân jown, om't hja for My arbeide hawwe, sprekt de Heare Heare.
21 Dyselde deis scil Ik it hûs fen Israël in hoarn útsprute litte, en dy de mûle iepenje yn hjar formidden; en hja scille witte dat Ik de Heare bin.

HAEDSTIK 30.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
2 Minskebern, profetearje en siz: Sà seit de Heare Heare: Gûl it út: Wé, wé dy dei!
3 Hwent de dei is deunby, ja de dei des Heare is deunby; in dei fen wolken, de tiid fen 'e heidenen scil it wêze.
4 En it swird scil komme yn Egypte, en der scil greate skrik wêze yn Ethiopië, hwennear't de forsleinen falle yn Egypte, en hja syn skatten meinimme, en syn grounfêsten útinoarwrigge wirde.
5 Ethiopiérs, en Putéers, en Luditen, en Lybiërs, al de Arabieren, en de soannen fen it lân fen Kreta, tagelyk mei hjarren scille hja falle troch it swird.
6 Sà seit de Heare: Wis, hja scille falle dy't Egypte ta in steun binne, en syn heechmoedige macht scil forsinke; fen Migdol ôf oan Syene ta scille hja dêr falle troch it swird, sprekt de Heare Heare.
7 En hja scille forwoast wirde midden twisken de forwoaste lannen, en syn stêdden scille lizze midden twisken de forwoaste stêdden.
8 En hja scille witte dat Ik de Heare bin, hwennear't Ik f jûr yn Egypte oan-set, en al syn helpers forplettere wirde.
9 Dy deis scille der boaden fen myn oantlit útfarre mei skippen om it soargeleaze Ethiopië opskrilje to litten, en den scil de greate skrik ûnder hjarren wêze, lyk as de deis fen Egypte; hwent sjuch, it komt.
10 Sà seit de Heare Heare: Ja, Ik scil in ein meitsje oan Egypte's mannichte, troch de hân fen Nebukadnezar, de kening fen Babel.
11 Hy en syn folk mei him, de fûleindichsten fen 'e heidenen, scille oanfierd wirde om it lân to fordjerren, en hja scille hjar swirden tsjin Egypte lûke en it lân folje mei forsleinen.
12 En Ik scil de rivieren droech meitsje, en it lân forkeapje yn 'e hân fen 'e kweadwaners, en Ik scil it lân en syn folheit [pag. 796] forwoaste troch de hân fen 'e frjemden; Ik, de Heare, haw spritsen.
13 Sà seit de Heare Heare: Ik scil de ûnreine goaden ek fordwaen en oan 'e idele goaden fen Nof in ein meitsje, en hja scille út Egyptelân brocht wirde en net mear wêze; en Ik scil eangstme yn Egyptelân jaen.
14 En Ik scil Pathros forwoaste, en fjûr oansette yn Soän, en Ik scil rjuchtdei hâlde yn No.
15 En Ik scil myn grammoedichheit útjitte oer Sin, it bolwirk fen Egypte, en Ik scil de mannichte fen No útroegje.
16 En Ik scil fjûr oansette yn Egypte; Sin scil krimpe fen 'e pine, en No scil iepenbritsen wirde, en Nof scil alle dagen trilje fen eangst.
17 De jongfeinten fen On en Boebastis scille falle troch it swird, en hjar dochters scille yn ballingskip reitsje.
18 En to Tachpanhes scil de dei fortsjustere wirde, hwennear't Ik dêr de skepter fen Egypte forbrek, en der in ein komt oan hjar heechmoedige macht; in wolk scil hjar bidekke, en hjar dochters scille yn ballingskip

reitsje.
19 Sà scil Ik rjuchtdei hâlde yn Egypte, en hja scille witte dat Ik de Heare bin.
20 En it barde yn it alfte jier, yn ’e earste moanne, op ’e saunde fen ’e moanne, dat it wird des Heare ta my kaem, sizzende:
21 Minskebern, Ik haw de earm fen Farao, de kening fen Egypte, britsen, en sjuch, gjinien scil him forbine, dat er hielje mei, noch mei wynsels yn it forbân bringe, dat er wer sterk wirde mei om it swird to hâlden.
22 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil Farao, de kening fen Egypte! Ik scil syn beide earmen brekke, sawol de soune as dy’t al britsen is, en Ik scil him it swird út ’e hân falle litte.
23 En Ik scil de Egyptners forstruije ûnder de heidenen, en hjar forsilje oer de lannen.
24 En Ik scil de earmen fen ’e kening fen Babel sterkje, en myn swird yn syn hân jaen; mar Farao’s earmen scil Ik brekke, dat er foar syn oantlit kreune mei lyk as in deadlik forwoune kreunt.
25 Ja, Ik scil de earmen fen ’e kening fen Babel sterkje, mar Farao’s earmen scille der slop by hingje; en hja scille witte dat Ik de Heare bin, hwennear’t Ik myn swird yn ’e hân fen ’e kening fen Babel jow, en hy dat útstitsen oer Egypte hâldt.
26 En Ik scil de Egyptners forstruije ûnder de heidenen, en hjar forsilje oer de lannen; sà scille hja witte dat Ik de Heare bin.

HAEDSTIK 31.

1 En it barde yn it alfte jier, yn ’e trêdde moanne, op ’e earste fen ’e moanne, dat it wird des Heare ta my kaem, sizzende:
2 Minskebern, siz tsjin Farao, de kening fen Egypte, en tsjin syn mannichte: Hwa bistû allyk yn dyn hearlikheit?
3 Sjuch, der wier in sederbeam op ’e Libanon, sierlik fen tûken, skadich fen leaf en heech fen stamme, en syn kop rikte oant yn ’e wolken.
4 De wetters makken him great, de djipte makke him heech; dy roun mei hjar streamen om syn woartels hinne, en stjûrde hjar wjitteringen út nei al de beammen fen it fjild.
5 Dêrom waerd syn stamme heger as al de beammen fen it fjild, en roun er fol twiich, en skeat er oan ’e wide wetters út mei lange leaten.
6 Al de fûgels fen ’e himel nestelen yn syn twigen, en al de dieren fen it fjild krigen jongen ûnder syn leaten; en alle machtige folken wennen yn syn skaed.
7 Sa wier it mei syn hegens en mei syn machtige tûken in sieraed fen in beam, hwent syn woartel siet oan wide wetters.
8 De sederbeammen yn it hôf fen God kamen lang net oan him ta, de sypressen moasten net lykje by syn tûken, en de platanen koene net munsterje tsjin syn leaten: gjin beam yn Gods hôf kaem him fen sierlikheit bynei.
9 Ik hie him sa sierlik makke mei syn tichte tûken, dat alle beammen fen Eden, dy’t yn Gods hôf stiene, oerginstich op him wierne.
10 Dêrom, sa seit de Heare Heare: Om’t er heech fen stamme wirden wier, en syn kop opstitsen hie oant yn ’e wol-[pag. 797]-ken, en syn hert tille litten hie fen greatskens op syn hichte,
11 dêrom joech Ik him yn ’e hân fen in machtige ûnder de heidenen, dat dy it tige mei him bisiikje mocht; Ik fordreau him om syn goddeleasheit.
12 En frjemden, de fûleindichsten fen ’e heidenen, kappen him om en lieten him lizze; syn tûken foelen op ’e bergen en yn alle dellingen, en syn leaten waerden forbritsen yn alle delten fen it lân, en al de folken fen ’e ierde teagen út syn skaed en lieten him lizze.
13 Al de fûgels fen ’e himel wennen op syn omfallen stam, en al it djierte fen it f jild joech him del op syn twigen,
14 dat gjin beam by it wetter wer heech fen stamme wirde scoe en syn kop opstekke oant yn ’e wolken, en gjin beam dy’t wetter drinkt, him forheffe scoe op syn hegens, hwent hja binne allegearre oerjown oan ’e dea yn it ûnderste fen ’e ierde, midden twisken de minskebern, by dyjingen dy’t deltein binne yn ’e kûle.
15 Sà seit de Heare Heare: De deis dat er delteach yn ’e hel, liet Ik fen him rouje, en bidiek Ik de djipte, en hâldde Ik hjar streamen yn, dat de wide wetters keard waerden, en om

him klaeide Ik de Libanon yn it swart, en om
him forkwynde al it beamte fen ’e fjilden.
16 Fen it lûd fen syn fal liet Ik de heidenen
beevje, do’t Ik him delstaette yn ’e hel, mei
dyjingen dy’t yn ’e kûle deltsjugge; mar al de
beammen fen Eden, de blom en it bêste fen ’e
Libanon, alle beammen dy’t wetter drinke,
treasten hjar yn it ûnderste fen ’e ierde.
17 Dy wierne ek mei him deltein yn ’e hel, ta
de forsleinen troch it swird, allyk as syn
helpers, dy’t midden twisken de heidenen
wenne hiene yn syn skaed.
18 Dat hwa ûnder de beammen fen Eden
bistû allyk yn hearlikheit en greatme? Mar mei
de beammen fen Eden scilstû delstaet wirde
yn it ûnderste fen ’e ierde; midden twisken de
ûnbisnienen scilstû lizze, mei de forsleinen
troch it swird. Dat is Farao en syn hiele
mannichte, sprekt de Heare Heare.

HAEDSTIK 32.

1 En it barde yn it toalfte jier, yn ’e toalfte
moanne, op ’e earste fen ’e moanne, dat it
wird des Heare ta my kaem, sizzende:
2 Minskebern, helje in kleiliet op oer Farao,
de kening fen Egypte, en siz tsjin him: Dû
jonge liuw ûnder de folken, dû bist forlern! Dû
wierst in draek allyk yn ’e séën, en wâllest yn
dyn rivieren, en grommest it wetter mei dyn
foetten en grounest syn rivieren om.
3 Sà seit de Heare Heare: Mar Ik scil myn net
oer dy útspriede ûnder de tarin fen withofolle
folken, en dy scille dy ophelje mei myn gerei.
4 En Ik scil dy delsmite op it lân, Ik scil dy
foartslingerje op it romme fjild; den scil Ik al
it fûgelt fen ’e himel op dy delstrike litte, en it
djierte fen ’e hiele ierde mei dy sêdzje.
5 En Ik scil dyn flêsk op ’e bergen smite, en
de delhngen folje mei dyn ies.
6 En Ik scil de boaijem fen dyn waed
drinzgje mei dyn bloed oant by de bergen op,
en de streamen scille dêrmei folle wirde.
7 En hwennear’t Ik dy útdwest, scil Ik de
himel bidekke en syn stjerren fortsjusterje, Ik
scil de sinne bidekke mei wolken, en de
moanne scil hjar ljocht net ljochtsje litte.
8 Alle ljochtsjende ljochten oan ’e himel, dy
scil Ik fortsjusterje om ’e wille fen dy, en Ik scil
it tsjuster oer dyn lân meitsje, sprekt de Heare
Heare.
9 En Ik scil it hert fen withofolle folken
oerstjûr meitsje, hwennear’t Ik dyn wrak
útstalje foar de heidenen, yn lannen dystû net
kend hast.
10 En Ik scil meitsje dat withofolle folken
ûntdien fen dy binne, en hjar keningen scille
fen dy grize, hwennear’t Ik myn swird swaei
foar hjar oantlitten; en hja scille oanienwei
beevje in elk for syn siele, de deis fen dyn fal.
11 Hwent sà seit de Heare Heare: It swird fen
’e kening fen Babel scil oer dy komme.
12 Ik scil dyn mannichte falle litte troch it
swird fen ’e helden, de fûleindichsten
allegearre fen ’e heidenen; en hja scille
Egypte’s heechmoed forbrekke, en syn hiele
mannichte scil fordylge wirde.
13 En Ik scil al syn fé fordwaen by de wide
wetters, en gjin minskefoet scil se [pag. 798] mear
omgrounje en gjin beestekleijen scille se
omgrounje.
14 Den scil Ik hjar wetters weisakje litte, en Ik
scil hjar rivieren tsjok meitsje as oalje, sprekt
de Heare Heare,
15 hwennear’t Ik Egyptelân ta in woastenije
stel, en it lân ûntliddige wirdt fen syn folheit,
hwennear’t Ik slach allegearre dy’t dêryn
wenje; sa scille hja witte dat Ik de Heare bin.
16 Dat is in kleiliet, en hja scille it kleijend
sjonge, de dochters fen ’e heidenen scille it
kleijend sjonge, hja scille it kleijend sjonge oer
Egypte en oer syn hiele mannichte, sprekt de
Heare Heare.
17 En it barde yn it toalfte jier, op ’e fyftjinde
fen ’e moanne, dat it wird des Heare ta my
kaem, sizzende:
18 Minskebern, rouklei oer de mannichte fen
Egypte, en lit hjar deltsjen, hjar en de dochters
fen ’e hearlikste heidenen, yn ’e ûnderste
oarden fen ’e ierde, by dyjingen dy’t yn ’e kûle
deltein binne.
19 Bistû ljeafliker as oaren? Tsjuch nei
ûnderen en jow dy del by de ûnbisnienen.
20 Midden twisken de forsleinen fen it swird
scille hja falle; hja is oerjown oan it swird: lûk
hjar nei ûnderen mei hjar hiele mannichte.
21 Den scille de oanfierders fen ’e helden en
syn helpers him tasprekke midden út ’e hel:
Tsjuch nei ûnderen en jow dy del by de

ûnbisnienen, de forsleinen fen it swird.

22 Dêr leit Assur, mei syn hiele folk om syn grêf hinne, allegearre forslein, fallen troch it swird,

23 hwaens grêven makke binne oan ’e kanten fen ’e kûle, en syn folk leit om syn grêf hinne, allegearre forsleinen, fallen troch it swird, fen hwa’t skrik útgyng yn it lân fen ’e libbenen.

24 Dêr leit Elam, mei syn hiele folk om syn grêf hinne, allegearre forsleinen, fallen troch it swird, dy’t ûnbisnien deltein binne yn ’e ûnderste oarden fen ’e ierde, fen hwa’t skrik útgien wier yn it lân fen ’e libbenen, en dy’t nou hjar skande drage mei dyjingen dy’t yn ’e kûle deltein binne.

25 Midden twisken de forsleinen hawwe hja him in leger makke ûnder syn hiele folk, mei syn grêven om him hinne, allegearre ûnbisnienen, forsleinen fen it swird, om’t der skrik fen hjarren útgyng yn it lân fen ’e libbenen, en dy’t nou hjar skande drage mei dyjingen dy’t yn ’e kûle deltein binne; midden twisken de forsleinen is er lein.

26 Dêr leit Mesech Tubal, mei syn hiele folk om syn grêf hinne, allegearre ûnbisnienen, forsleinen fen it swird, om’t der skrik fen hjarren útgyng yn it lân fen ’e libbenen.

27 Mar hja lizze net by de helden, de reuzen fen âlds, dy’t yn ’e hel deltein binne mei hjar wapenark, en hwaens swirden ûnder hjar holle lein binne, en hwaens skyld op hjar biente leit, om’t der skrik for dy helden yn it lân fen ’e libbenen wier.

28 Mar dû, midden twisken de ûnbisnienen scilstû biïerdige wirde, en by de forsleinen fen it swird scilstû lizze.

29 Dêr leit Edom, mei syn keningen en al syn foarsten, dy’t nettsjinsteande hjar heldemacht lein binne by de forsleinen fen it swird; hja lizze by de ûnbisnienen en by dyjingen dy’t yn ’e kûle deltein binne.

30 Dêr lizze de foarsten fen it Noarden, hja allegearre, en alle Sidoniërs dy’t deltein binne mei de forsleinen en hwaens skriklike heldemacht biskamme is, en hja lizze ûnbisnien by de forslcinen fen it swird, en drage hjar skande mei dyjingen dy’t yn ’e kûle deltein binne.

31 Farao scil hjar sjen en him treaste oer syn hiele mannichte, de forsleinen fen it swird, Farao en syn hiele legermacht, sprekt de Heare Heare.

32 Hwent der is skrik fen him útgien yn it lân fen ’e libbenen; dêrom scil er lein wirde midden twisken de ûnbisnienen, by de forsleinen fen it swird, Farao en syn hiele mannichte, sprekt de Heare Heare.

HAEDSTIK 33.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:

2 Minskebern, sprek ta de bern fen dyn folk en siz tsjin hjar: As Ik it swird oer in lân bring, en it folk fen dat lân nimt in man út syn formidden, en hja stelle him oer hjar ta in wachter,

3 en dy man sjucht it swird oer it lân [pag. 799] kommen, en blaest op ’e bazún en warskôget it folk,

4 en immen heart it lûd fen ’e bazún wol, mar hy lit him net warskôgje, en it swird komt en nimt him wei, dy syn bloed scil op syn eigen holle wêze.

5 Hy hat it lûd fen ’e bazún wol heard, mar him net warskôgje litten, syn bloed scil op him wêze; mar hy dy’t him warskôgje lit, bihâldt syn siel.

6 As dêrfoaroer de wachter it swird kommen sjucht, mar hy blaest net op ’e bazún noch warskôget it folk, en it swird komt en nimt in siel út hjarren wei, dy wirdt wol weinommen yn syn ûngerjuchtichheit, mar syn bloed scil Ik easkje fen ’e hân fen ’e wachter.

7 Dy nou, o minskebern, haw Ik steld ta in wachter oer it hûs fen Israël; astû in wird út myn mûle hearst, den scilstû hjar út myn namme warskôgje.

8 As Ik tsjin de goddeleaze siz: O goddeleaze, dû scilst de dea stjerre! en dû sprekst net om de goddeleaze ôf to moanjen fen syn wei, den scil dy goddeleaze stjerre yn syn ûngerjuchtichheit, mar syn bloed scil Ik fen dyn hân easkje.

9 Mar astû de goddeleaze fen syn wei ôfmoannest, dat er him dêrfen bikeare scil, en hy bikeart him net fen syn wei, den scil er stjerre yn syn ûngerjuchtichheit, mar dû hast dyn siele rêdden.

10 Dû den, o minskebern, siz tsjin it hûs fen Israël: Jimme sizze al mar oan: Nou't ús oertrêddingen en ús sûnden op ús binne en wy dêryn forkomme, ho scoene wy den libje?
11 Siz tsjin hjar: Sa wier as Ik libje, sprekt de Heare Heare, Ik haw gjin bihagen yn 'e dea fen 'e goddeleaze, mar dêryn dat de goddeleaze him bikeart fen syn wei en libbet. Bikear jimme, bikear jimme fen jimme tsjoede wegen, hwent hwerom scoene jimme stjerre, o hûs fen Israël?
12 Dû den, o minskebern, siz tsjin de bern fen dyn folk: De gerjuchtichheit fen 'e rjuchtfeardige scil him net rêdde de deis fen syn oertrêdding, en hwet de goddeleasheit fen 'e goddeleaze oanbilanget, dy scil dêrom net falle de deis dat er him bikeart fen syn goddeleasheit, en de rjuchtfeardige scil net libje kinne troch syn gerjuchtichheit de deis dat er sûndiget.
13 As Ik tsjin de rjuchtfeardige siz: Dû scilst wis libje, en hy bitrout op syn gerjuchtichheit en docht ûnrjucht, den scil der oan al syn gerjuchtichheden net tocht wirde, mar yn it ûnrjucht dat er docht, dêryn scil er stjerre.
14 En as Ik tsjin de goddeleaze siz: Dû scilst de dea stjerre, en hy bikeart him fen syn sûnde en docht rjucht en gerjuchtichheit,
15 hy jowt de goddeleaze it pân werom, forgoedet hwet er stellen hat, wannelet yn 'e ynsettingen fen it libben, dat er gjin ûnrjucht dwaen mei, den scil er wis libje, hy scil net stjerre.
16 Al de sûnden dy't er sûndige hat, hja scille him net tarekkene wirde; hy hat rjucht en gerjuchtichheit dien, hy scil wis libje.
17 Mar de bern fen dyn folk sizze: De wei des Heare is net rjucht, wylst hjar eigen wei ommers net rjucht is.
18 As de rjuchtfeardige him ôfkeart fen syn gerjuchtichheit en ûnrjucht docht, den scil er dêryn stjerre.
19 En as de goddeleaze him bikeart fen syn goddeleasheit en rjucht en gerjuchtichheit docht, den scil er dêryn libje.
20 Al sizze jimme: De wei des Heare is net rjucht, Ik scil jimme rjuchtsje in elk neffens syn wegen, o hûs fen Israël.
21 En it barde yn it toalfte jier fen ús ballingskip, yn 'e tsjiende moanne, op 'e fyfte fen 'e moanne, dat der in flechteling út Jeruzalem ta my kaem, sizzende: De stêd is slein!
22 Nou hie de jouns ear't dy flechteling kaem de hân des Heare op my west, en hja hie my de mûle iepene tsjin dat er de moarns ta my kaem. Sa waerd myn mûle iepene, en ik wier net langer stom.
23 Do barde it wird des Heare ta my, sizzende:
24 Minskebern, de biwenners fen dy púnfallen yn it lân fen Israël sprekke op, sizzende: Abraham wier mar allinne, en hy erve dit lân; wy lykwols binne manmachtich: it lân is ús jown ta in erflike bisitting.
25 Dêrom siz tsjin hjar: Sà seit de Heare Heare: Jimme ite flêsk mei it bloed, en slagge de eagen op ta jimme [pag. 800] ûnreine goaden, en forjitte bloed; en scoene jimme it lân erflik bisitte?
26 Jimme steune op jimme swird, jimme dogge grouwel en ûntreinigje in elk de frou fen syn neiste; en scoene jimme it lân erflik bisitte?
27 Sa scilstû tsjin hjar sizze: Sà seit de Heare Heare: Sa wier as Ik libje, dy't twisken de púnheappen tahâlde, scille falle troch it swird, en dy't op it romme f jild is, scil it wylde djierte ta spize jown wirde, en dy't yn 'e berchfestingen en yn 'e hoalen binne, scille stjerre oan 'e pest.
28 En Ik scil it lân ta in púnheap en ta in woastenije meitsje, en syn heechmoedige macht scil forgean, en Israëls bergen scille woast lizze, dat der gjinien oer giet.
29 Den scille hja witte dat Ik de Heare bin, hwennear't Ik it lân ta in púnheap en ta in woastenije meitsje, om al de grouwel dy't hja dien hawwe.
30 En dû, o minskebern, de bern fen dyn folk rabje fen dy by de mûrren en yn 'e doarren fen 'e hûzen, en de iene stiet to lústerjen mei de oare, in elk mei syn broer, sizzende: Kom dochs, en hear hokfor wird der útgiet fen 'e Heare.
31 En den komme hja ta dy as wier it in gearkomste, en geane foar dy sitten as myn folk, en hearre dyn wirden, mar hja dogge der

net nei; hwent hja flaeikje mei de mûle, mar hjar hert giet efter hjar gjirrichheit oan.
32 En sjuch, dû bist hjarren ta in minneliet, as immen dy't in moaije stim hat en treftich spilet; en hja hearre dyn wirden, mar hja dogge der net nei.
33 Mar as it komt — en sjuch, it is kommende wei — den scille hja witte dat der in profeet yn hjar formidden west hat.

HAEDSTIK 34.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
2 Minskebern, profetearje tsjin de hoeders fen Israël, profetearje en siz tsjin hjar, tsjin dy hoeders: Sà seit de Heare Heare: Wé de hoeders fen Israêl dy't hjarsels weidzje: hawwe hoeders de skiep net to weidzjen?
3 Jimme hawwe de môlke hâlden, en jimme klaeid mei de wol, jimme hawwe it mestfé slachte; mar de skiep hawwe jimme net weide.
4 It swakke hawwe jimme net sterke, en it sike net genêzen, en it britsene net forboun, en it foartdreaune net weromhelle, en it forlerne net socht, en it sterke hawwe jimme wreed forwâdde.
5 Sa binne hja forsille, om't der gjin hoeder wier, en hja binne al it wylde djierte fen it fjild ta spize wirden en hielendal forsille.
6 Myn skiep doarmje om op alle bergen en op alle hege heuvel, ja myn skiep binne forsille oer de hiele ierdboaijem, en der is gjinien dy't nei hjar fornimt en gjinien dy't se siket.
7 Dêrom, jimme hoeders, hear des Heare wird:
8 Sa wier as Ik libje, sprekt de Heare Heare, om't myn skiep wirden binne ta in rôf, en myn skiep al it wylde djierte fen it fjild ta spize wirden binne, om't der gjin hoeder is en myn hoeders nei myn skiep net fornimme, en de hoeders hjarsels weidzje, yn pleats fen myn skiep,
9 dêrom, jimme hoeders, hear des Heare wird;
10 sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil dy hoeders, en Ik scil myn skiep fen hjar hân easkje, en Ik scil in ein meitsje oan it weidzjen fen 'e skiep, dat de hoeders hjarsels net mear weidzje kinne, en Ik scil myn skiep út hjar mûle skoerre, dat hja hjarren net mear ta spize wêze meije.
11 Hwent sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik, Iksels scil nei myn skiep fornimme en Ik scil se gearbringe.
12 Lyk as in hoeder syn keppel gearbringt, de deis dat er midden twisken syn útinoardreaune skiep forkeart, sà scil Ik myn skiep gearbringe, en Ik scil se rêdde út alle oarden der't se hinne forsille binne de deis fen wolken en fen tsjuster-nis.
13 En Ik scil se útfiere twisken de folken wei en se forgearje út 'e lannen, en se bringe yn hjar eigen lân, en Ik scil se weidzje op 'e bergen fen Israël, yn 'e dellingen en yn alle wenbere lânsdouwen.
14 Yn in goede weide scil Ik se weidzje, en op 'e hege bergen fen Israêl scil hjar koai wêze; dêr scille hja hjar deljaen yn [pag. 801] in smûke koai, cn weidzje yn in fruchtbere weide op 'e bergen fen Israél.
15 Iksels scil myn skiep weidzje, en Iksels scil se legerje, sprekt de Heare Heare.
16 It forlerne scil Ik siikje, en it foartdreaune scil Ik weromhelje, en it britsene scil Ik forbine, en it sike scil Ik sterkje, en it fette en it sterke scil Ik bihoedzje; Ik scil se weidzje mei it rjucht.
17 En jimme, o myn skiep, sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil rjuchtsje twisken lytsfé en lytsfé, twisken de rammen en de bokken.
18 Is it jimme to min dat jimme de goede weide ôfweidzje, en moatte jimme foetten jimme oare weide ek yet towâdzje? En as jimme it heldere wetter drinke, moatte jimme foetten it oerbleaune omgrounje?
19 Kinne myn skiep den mar ôfweidzje hwet jimme foetten towâdde hawwe, en drinke hwet jimme foetten omgroune hawwe?
20 Dêrom, sà seit de Heare Heare tsjin hjar: Sjuch, Ik, Iksels scil rjuchtsje twisken it fette lytsfé en it meagere lytsfé.
21 Om't jimme mei it skoft en mei de side al it swakke oan 'e kant kringe en it mei de hoarnen foartstjitte, oant it forsille bûten de koai omdoarmet,
22 dêrom scil Ik myn skiep forlosse, dat hja net mear ta in rôf hoege to wêzen; en Ik scil

rjuchtsje twisken lytsfé en lytsfé.
23 En Ik scil ien en deselde hoeder oer hjar biskikke, en dy scil se weidzje: myn tsjinstfeint David, dy scil se weidzje en en dy scil hjarren ta in hoeder wêze.
24 En Ik, de Heare, scil hjarren ta in God wêze, en myn tsjinstfeint David scil foarst wêze yn hjar formidden; Ik, de Heare, haw spritsen.
25 En Ik scil in forboun fen frede mei hjarren meitsje, en it wylde djierte út it lân roegje; en hja scille feilich wenje yn ’e woastenije en sliepe yn ’e wâlden.
26 En Ik scil hjarsels en de lânsdouwen om myn hichte hinne ta in seining stelle, en Ik scil de stjalprein delkomme litte op syn tiid, stjalpreinen fen seining scille it wêze.
27 En it beamte fen it fjild scil syn frucht jaen en it lân scil syn opbringst jaen, en hja scille feilich wenje yn hjar lân, en witte dat Ik de Heare bin, hwennear’t Ik it langtiksel fen hjar jok tobritsen haw, en hjar skoerd haw út ’e hân fen dyjingen dy’t se tsjinje litte.
28 En hja scille de heidenen net langer ta in rôf wêze, en it wylde djierte fen ’e ierde scil se net forsline; mar hja scille feilich wenje, en der scil gjinien wêze dy’t se opjaget.
29 En Ik scil hjarren in forneamde plant útsprute litte, dat hja net mear weinommen wirde meije troch honger yn it lân, en de smaed fen ’e heidenen net mear hoege to dragen.
30 Sa scille hja witte dat Ik, de Heare, hjar God, mei hjarren bin, en dat hja myn folk binne, it hûs fen Israël, sprekt de Heare Heare.
31 En jimme binne myn skiep, skiep fen myn weide, minsken binne jimme; Ik bin jimme God, sprekt de Heare Heare.

HAEDSTIK 35.

1 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
2 Minskebern, kear dyn oantlit tsjin it berchtme fen Seïr en profetearje dertsjin,
3 en siz der tsjin: Sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil dy, o berchtme fen Seïr! Ik scil myn hân tsjin dy útstekke en dy meitsje ta in woastenije en ta in wyldernis.
4 Ik scil dyn stêdden meitsje ta in púnfal, en dû scilst in woastenije wirde, en dû scilst witte dat Ik de Heare bin.
5 Omdatstû de ivige fijân bist, en de bern fen Israël oerlevere hast oan it gewelt fen it swird, de deis fen hjar fordjer, de deis fen ’e greate ôfrekkening,
6 dêrom, sa wier as Ik libje, sprekt de Heare Heare, Ik scil dy ta bloed meitsje, en it bloed scil dy forfolgje; omdatstû it bloed net hate hast, scil it bloed dy forfolgje.
7 En Ik scil it berchtme fen Seïr ta in folsleine woastenije meitsje, en Ik scil der útroegje de geande en de kommende man.
8 En Ik scil syn bergen folje mei syn forsleinen; dyn hichten en dyn dellingen en al dyn streamen, de forsleinen fen it swird scille deryn falle. [pag. 802]
9 Ta in ivige woastenije scil Ik dy meitsje, en dyn stêdden scille net biwenne wirde; sa scille jimme witte dat Ik de Heare bin.
10 Omdatstû sein hast: Beide folken en beide lannen scille mines wêze en wy scille se erflik bisitte, lyk as wier de Heare der net,
11 dêrom, sa wier as Ik libje, sprekt de Heare Heare, Ik scil ek dwaen neffens de grammoedichheit en neffens de oerginst hwermeistû út haet tsjin hjar to wirk gien bist, en Ik scil My oan hjar iepenbierje hwennear’t Ik dy rjuchtsje scil.
12 En dû scilst witte dat Ik, de Heare, al de kwealaster heard haw dystû spritsen hast tsjin de bergen fen Israël, sizzende: Hja binne forwoaste, hja binne ús ta spize jown.
13 Ja, jimme hawwe mei in greate mûle tsjin My opspritsen, en jimme wirden tsjin My formannichfâldige; Ik haw it wol heard.
14 Sà seit de Heare Heare: Neffens dyn blydskip oer myn lân, dat woast leit, allyksa scil Ik dy dwaen.
15 Neffens dyn blydskip oer de erfenis fen Israëls hûs, om’t it woast leit, allyksa scil Ik dy dwaen: in woastenije scilstû wirde, o berchtme fen Seïr, en hiele Edom derby; em hja scille witte dat Ik de Heare bin.

HAEDSTIK 36.

1 En dû, minskebern, profetearje oer de bergen fen Israël en siz: Jimme bergen fen Israël, hear des Heare wird.

2 S1a seit de Heare Heare: Om't de fijân fen
jimme sein hat: Ha! de ivige hichten binne ús
yn it bisit fallen,
3 dêrom profetearje en siz: Sà seit de Heare
Heare: Om't hja fen alle kanten nei jimme
hymje en happe, dat jimme yn it bisit falle
scille fen 'e oerbleaune heidenen, en jimme
oer de rabjende tonge geane en by it folk yn
opspraek binne,
4 dêrom, jimme bergen fen Israël, hear it
wird des Heare Heare: Sà seit de Heare Heare
tsjin de bergen en tsjin de hichten, tsjin de
streamen en tsjin de dellingen, tsjin de woaste
púnfallen en tsjin de forlittene stêdden, dy ta
in rôf en ta in spot wirden binne by de
oerbleaune heidenen om jimme hinne;
5 dêrom, sà seit de Heare Heare: Wiswier, yn
it fjûr fen myn iver haw Ik spritsen tsjin de
oerbleaune heidenen en tsjin hiele Edom, dy't
myn lân yn hjar bisit helle hawwe mei in hert
fol fen oerdwealskens en mei grime spot, dat
syn weide ta in rôf wêze scoe.
6 Dêrom, profetearje oer it lân fen Israël, en
siz tsjin de bergen en tsjin de hichten, tsjin de
streamen en tsjin de dellingen: Sà seit de
Heare Heare: Sjuch, yn myn iver en yn myn
grammoedichheit haw Ik spritsen, om't
jimme de smaed fen 'e heidenen droegen
hawwe.
7 Dêrom, sà seit de Heare Heare: Ik haw
myn hân opheve; de heidenen om jimme
hinne scille hjar eigen smaed drage.
8 Mar jimme, o bergen fen Israël, jimme
scille wer tûken meitsje en jimme fruchten
drage for myn folk Israël, en hja scille mei
koarten komme.
9 Hwent sjuch, Ik bin by jimme en Ik scil My
ta jimme keare, en jimme scille boud en
bisiedde wirde.
10 En Ik scil de minsken op jimme
formannichfâldigje, it hiele hûs fen Israël, ja it
hiele; en de stêdden scille biwenne en de
púnfallen wer opboud wirde.
11 Ja, Ik scil minsken en beesten op jimme
formannichfâldigje, en hja scille machtich
wirde en fruchtber wêze; en Ik scil jimme
bifolkje as yn âlde tiden, ja, Ik scil jimme mear
goed dwaen as yn it oanbigjin, en jimme scille
witte dat Ik de Heare bin.
12 En Ik scil de minsken op jimme wannelje
litte, myn folk Israël; dy scille dy erflik bisitte,
en dû scilst hjarren ta in erfenis wêze, en se
net wer birôvje fen bern.
13 Sà seit de Heare Heare: Om't hja tsjin
jimme sizze: Dû bist in minske-iter, en
birôvest eigen folk fen bern,
14 dêrom scilstû net langer minsken ite, en
dyn eigen folk net langer birôvje fen bern,
sprekt de Heare Heare.
15 En Ik scil dy de smaed fen 'e heidenen net
langer hearre litte, en dû scilst de hún fen de
naesjes net langer drage, en dû scilst dyn
eigen folk net langer birôvje fen bern, sprekt
de Heare Heare.
16 En it wird des Heare barde ta my,
sizzende: [pag. 803]
17 Minskebern, do't it hûs fen Israël yn syn
eigen lân wenne, ûntreinigen hja it mei hjar
hannel en hjar wannel; hjar wannel wier foar
myn oantlit as de ûnreinheit fen in ûnreine
frou.
18 Dêrom geat Ik myn grammoedichheit oer
hjar út, om 'e wille fen it bloed dat hja yn it lân
forgetten hiene, en om hjar ûnreine goaden
dêr't hja it mei ûntreinige hiene.
19 En Ik forstruide hjar ûnder de heidenen,
en hja waerden forsille oer de lannen; Ik
oardiele hjar neffens hjar hannel en hjar
wannel.
20 Mar do't hja ta de heidenen kamen dêr't
hja hinne tein wierne, do ûnthilligen hja myn
hillige namme, mei't der fen hjarren sein
waerd: Dat is it folk des Heare, hja binne út
syn lân tein.
21 Do hie Iksels noed to stean fen myn hillige
namme, dy't Israëls hûs ûnthillige hie ûnder
de heidenen dêr't hja hinne rekke wierne.
22 Dêrom, siz tsjin Israëls hûs: Sà seit de
Heare Heare: Ik doch it net om jimme, dû hûs
fen Israël, mar om myn hillige namme, dy't
jimme ûnthillige hawwe ûnder de heidenen
dêr't jimme hinne rekke binne.
23 En Iksels scil myn greate namme hilligje,
dy't ûnder de heidenen ûnthillige is, dy't
jimme yn hjar formidden ûnthillige hawwe;
en de heidenen scille witte dat Ik de Heare
bin, sprekt de Heare Heare, hwennear't Ik foar
hjar eagen oan jimme hillige wêze scil.

24 En Ik scil jimme weromhelje út 'e
heidenen, en jimme forgearje út alle lannen,
en Ik scil jimme yn jimme eigen lân bringe.
25 Den scil Ik rein wetter op jimme sprinkelje
en jimme scille rein wirde; fen al jimme
ûnreinheden en fen al jimme ûnreine goaden
scil Ik jimme reinigje.
26 En Ik scil jimme in nij hert jaen en in nije
geast jaen yn jimme binnenst; en Ik scil it
stiennen hert út jimme flêsk weinimme en
jimme in flêsken hert jaen.
27 En Ik scil myn Geast jaen yn jimme
binnenst, en Ik scil meitsje dat jimme
wannelje yn myn ynsettingen, en myn
rjuchten biwarje en dogge.
28 En jimme scille wenje yn it lân dat Ik
jimme âffears jown haw, en jimme scille My ta
in folk wêze, en Ik scil jimme ta in God wêze.
29 En Ik scil jimme forlosse fen al jimme
ûnreinheden; en Ik scil roppe ta it nôt en dat
formannichfâldigje, en Ik scil gjin
hongersneed oer jimme bringe.
30 En Ik scil de frucht fen it beamte en de
opbringst fen it fjild formannichfâldigje, dat
jimme de smaed fen 'e hongersneed net wer
hoege to dragen ûnder de heidenen.
31 Den scille jimme tinke oan jimme tsjoede
hannel en wannel dy't net goed wier, en
jimme scille in walch yn jimsels hawwe om
jimme ûngerjuchtichheden en om jimme
grouwels.
32 Ik doch it net om jimme, sprekt de Heare
Heare, dat jimme it witte meije. Skamje jimme
en wird read fen skamte om jimme wannel,
dû hûs fen Israël.
33 Sà seit de Heare Heare: De deis dat Ik
jimme reinigje scil fen al jimme
ûngerjuchtichheden, scil Ik de stêdden
bifolkje en scille de púnfallen opboud wirde.
34 En it forwoaste lân scil biboud wirde, yn
pleats dat it in woastenije is foar de eagen fen
in elk dy't der lâns komt.
35 En hja scille sizze: Dit lân dat forwoast
wier, is wirden as it hôf fen Eden, en de
stêdden dy't yn pún leine, dft forwoast en ôf
britsen wierne, binne forsterke en biwenne.
36 En de heidenen dy't om jimme hinne
oerbleaun binne, scille witte dat Ik, de Heare,
it ôf britsene opboud en it for-woaste biplante
haw; Ik, de Heare, haw spritsen en scil it
dwaen.
37 Sà seit de Heare Heare: Ek hjirta scil Ik My
fen Israëls hûs bibidde litte, om it hjarren to
dwaen: Ik scil hjar minsken
formannichfâldigje as de skiep.
38 As de skiep hillige ta it offer, as de skiep fen
Jeruzalem op syn stelde heechtiden, sà scille
de stêdden dy't nou yn pún lizze, fol wêze fen
keppels minsken, en hja scille witte dat Ik de
Heare bin.

HAEDSTIK 37.

1 De hân des Heare wier op my, en de Heare
fierde my út yn 'e Geast, en sette my del
midden yn 'e delling; dy nou wier fol biente.
[pag. 804]
2 En Hy liet my dêr bylâns gean, hielendal
yn it roun, en sjuch, it wier allegearre biente
op 'e boaijem fen 'e delling, en sjuch, it wier
tige toar.
3 En Hy sei tsjin my: Minskebern, scil dit
biente libben wirde? En ik sei: Heare Heare, Jo
witte it.
4 Do sei Er tsjin my: Profetearje oer dit
biente en siz der tsjin: Dû toar biente, hear
des Heare wird!
5 Sà seit de Heare Heare tsjin dit biente:
Sjuch, Ik scil geast yn jimme bringe, dat
jimme libben wirde meije,
6 en Ik scil sine op jimme lizze, en flêsk op
jimme komme litte, en fel oer jimme lûke, en
geast yn jimme jaen, dat jimme libben wirde
meije; en jimme scille witte dat Ik de Heare
bin.
7 Do profetearre ik lyk as my gebean wier,
en wylst ik profetearre bigoun it to rûzjen, en
sjuch, to forwegen; en it biente kaem neiinoar
ta, elk bien nei syn bien.
8 En ik seach, en sjuch, der woechs sine op,
en der kaem flêsk oer, en der waerd fel oer
hinne litsen, mar der wier gjin geast yn.
9 En Hy sei tsjin my: Profetearje tsjin de
geast, profetearje, minskebern, en siz tsjin de
geast: Sà seit de Heare Heare: Dû geast, kom
fen 'e fjouwer wynstreken en blaes yn dizze
deaden, dat hja libben wirde meije.
10 En ik profetearre lyk as Er my gebean hie;
en de geast kaem yn hjar, en hja waerden

libben en stiene op hjar foetten, in tige by tige
great leger.
11 Do sei Er tsjin my: Minskebern, dit biente,
it is it hiele hûs fen Israël. Sjuch, der binne
gûds dy't sizze: Us biente is fortoarre en ús
hope is forlern, wy binne ôfsnien.
12 Dêrom profetearje en siz tsjin hjar: Sà seit
de Heare Heare: Sjuch, Ik scil jimme grêven
iepenje en jimme út jimme grêven forriizgje
litte, o myn folk! en Ik scil jimme bringe yn it
lân fen Israël.
13 En jimme scille witte dat Ik de Heare bin,
hwennear't Ik jimme grêven iepene en jimme
út jimme grêven forriizgje litten haw, o myn
folk!
14 En Ik scil myn Geast yn jimme jaen en
jimme scille libje, en Ik scil jimme yn jimme
lân sette; en jimme scille witte dat Ik, de
Heare, spritsen en it dien haw, sprekt de
Heare.
15 En it wird des Heare barde ta my,
sizzende:
16 En dû, minskebern, nim dy in stik hout en
skriuw dêrop: For Juda, en for de bern fen
Israël, syn bounmaten; en nim in oar stik hout
en skriuw dêrop: For Jozef, it hout fen Efraïm,
en for it hiele hûs fen Israël, syn bounmaten.
17 Set se den tsjin elkoarren oan, ta ien stik
hout, dat hja yn dyn hân ien wirde meije.
18 En as de bern fen dyn folk dy oansprekke
scille, sizzende: Scille jo ús net fornije hwet
sok ding bitsjut?
19 sprek den ta hjarren: Sà seit de Heare
Heare: Sjuch, Ik scil it hout fen Jozef, dat yn
Efraïms hân west hat, en fen 'e stammen fen
Israël, syn bounmaten, nimme, en Ik scil it
gearsette mei it hout fen Juda, en Ik scil se ta
ien hout meitsje, dat hja yn myn hân ien
wirde meije.
20 En hwennear't de stikken hout dêrstû op
skreaun hast, foar hjar eagen yn dyn hân
binne,
21 sprek den ta hjarren: Sà seit de Heare
Heare: Sjuch, Ik scil de bern fen Israël nimme
midden út 'e heidenen wei dêr't hja hinne
rekke binne, en se forgearje fen alle kanten, en
Ik scil se bringe yn hjar eigen lân.
22 En Ik scil se meitsje ta ien en itselde folk yn
it lân op 'e bergen fen Israël, en hja scille
allegearre ien en deselde kening ta kening
hawwe, en hja scille net langer twa folken
wêze noch tonei mear fordield wêze yn twa
keninkriken.
23 En hja scille hjar net mear ûntreinigje mei
hjar ûnreine goaden en mei hjar forfijsels en
mei al hjar oertrêddingen, mar Ik scil se
forlosse fen al de trouweleazens dêr't hja hjar
mei bisûndige hawwe, en Ik scil se reinigje; sa
scille hja My ta in folk wêze en Ik scil hjarren
ta in God wêze.
24 En David, myn tsjinstfeint, scil kening oer
hjarren wêze, en hja scìlle allegearre ien en
deselde hoeder hawwe; en hja scille wannelje
yn myn rjuchten, en myn ynsettingen biwarje
en dy dwaen.
25 En hja scille wenje yn it lân dat Ik Jakob,
myn tsjinstfeint, jown haw, dêr't jimme
âffears wenne hawwe; ja, dêr scille [pag. 805] hja
wenje, hja en hjar bern en hjar bernsbern oant
yn ivichheit, en David, myn tsjinstfeint, scil
hjar foarst wêze oant yn ivichheit.
26 En Ik scil in forboun fen frede mei hjarren
meitsje, dat scil in ivich forboun mei hjarren
wêze; en Ik scil se plantsje en se
formannichfâldigje, en Ik scil myn hillichdom
yn hjar formidden sette oant yn ivichheit.
27 En myn tabernakel scil by hjarren wêze, en
Ik scil hjarren ta in God wêze en hja scille My
ta in folk wêze.
28 En de heidenen scille witte dat Ik de Heare
bin, dy't Israël hilligje, hwennear't myn
hillichdom yn hjar formidden wêze scil oant
yn ivichheit.

## HAEDSTIK 38.

1 En it wird des Heare barde ta my,
sizzende:
2 Minskebern, kear dyn oantlit tsjin Gog, yn
it lân fen Magog, de greatfoarst fen Mesech en
Tubal, en profetearje tsjin him,
3 en siz: Sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil
dy! o Gog, dû greatfoarst fen Mesech en Tubal;
4 ja, Ik scil dy omkeare, en dy heakken yn 'e
kaken dwaen, en Ik scil dy foartfiere, dy en
dyn hiele legermacht, hynders en ruters,
allegearre folslein útrist, in hiele mannichte
mei it greate en it lytse skyld, allegearre de
swirden hantearjend,

5 Perzen, Ethiopiërs en Putéërs mei hjarren, allegearre skyld en helm,
6 Gomer en al syn skaren, it hûs fen Togarma heech út it Noarden en al syn skaren, withofolle folken mei dy.
7 Meitsje dy klear en hâld dy ré, dy en al de folken dy’t hjar ta dy samle hawwe, en wêz hjarren ta in wacht.
8 Nei lange dagen scilstû oproppen wirde, op it ein fen ’e jierren scilstû komme yn in lân dat werombrocht is fen it swird, dat samle is út withofolle folken, op ’e bergen fen Israël, dy’t aloan forwoast lein hawwe; mar it is útfierd twisken de folken wei, en nou wenje hja allegearre feilich.
9 Den scilstû optsjen, dû scilst opkomme as in ûnwaer, dû scilst wêze as in wolk dy’t it lân bidekt, dû en al dyn skaren, en withofolle folken mei dy.
10 Sà seit de Heare Heare: En dy deis scil it barre dat der tinzen yn dyn hert opkomme scille, en dû scilst kweade foarnimmens foar dy nimme,
11 en sizze: Ik scil optsjen, oer dat lân fen doarpen scil ik komme, ta dyjingen dy’t gerêst binne, dy’t feilich wenje, dy’t allegearre wenje sûnder mûrre en gjin skoattel noch doarren hawwe;
12 om bút to bútsjen en om rôf to rôvjen, om dyn hân to kearen tsjin de púnfallen dy’t wer biwenne binne, en tsjin in folk dat gearbrocht is út ’e heidenen, dat fé en have krige hat, wenjende op it middelpunt fen ’e ierde.
13 Skeba en Dedan en de keapljue fen Tarsis en al de mannen fen Cyprus scille tsjin dy sizze: Bistû kommen om bút to bútsjen? Hastû dyn mannichte gearbrocht om rôf to rôvjen, om silver en goud foart te fieren, om fé en have mei to nimmen, om in greate bút to bútsjen?
14 Dêrom profetearje, minskebern, en siz tsjin Gog: Sà seit de Heare Heare: Scilstû dy de deis dat myn folk feilich wennet, net opjaen,
15 en komme fen dyn wenplak, út it hege Noarden, dû en withofolle folken mei dy, allegearre ridende op hynders, in greate mannichte en in hiele legermacht,
16 en optsjen tsjin myn folk Israël, as in wolk dy’t it lân bidekt? Op it ein fen ’e dagen scil it barre, den scil Ik dy oanfiere tsjin myn lân, dat de heidenen My kenne meije, hwennear’t Ik My foar hjar eagen oan dy hilligje, o Gog.
17 Sà seit de Heare Heare: Dû bist it fen hwa’t Ik yn forline dagen spritsen haw troch de tsjinst fen myn tsjinstfeinten, de profeten fen Israêl, dy’t yn dy dagen jierrenlang profetearre hawwe dat Ik dy tsjin hjar oanfiere scoe.
18 Mar it scil barre dy deis, de deis hwennear’t Gog tsjin Israêls lân komt, sprekt de Heare Heare, dat de grimmichheit My yn de noas opstige scil.
19 Hwent yn myn iver, yn it fjûr fen myn grammoedichheit haw Ik spritsen: Wiswier, dy deis scil der in swiere ierdbeving yn Israëls lân wêze,
20 dat foar myn oantlit beevje scille de fisken fen ’e sé, en it fûgelt fen ’e [pag. 806] himel, en it djierte fen it fjild, en al it krûpend djierte dat oer it ierdryk krûpt, en alle minsken dy’t op ’e ierdboaijem binne; en de bergen scille delbritsen wirde, en de steilten scille ynstoarte, en alle mûrren scille oer de ierde falle.
21 Den scil Ik op al myn bergen it swird tsjin him oproppe, sprekt de Heare Heare; allemans swird scil tsjin syn broer keard wêze.
22 En Ik scil him rjuchtsje mei de pest en mei bloed, en Ik scil in eazende stjalprein en greate heilstiennen, fjûr en swevel reine op him en op syn skaren en op ’e folle folken dy’t mei him binne.
23 Sà scil Ik Mysels great meitsje en My hilligje en My iepenbierje foar de eagen fen withofolle heidenen, en hja scille witte dat Ik de Heare bin.

HAEDSTIK 39.

1 En dû, minskebern, profetearje tsjin Gog, en siz: Sà seit de Heare Heare: Sjuch, Ik scil dy! o Gog, dû greatfoarst fen Mesech en Tubal;
2 ja, Ik scil dy omswaeije en dy menne en dy opfiere út it hege Noarden, en Ik scil dy bringe op ’e bergen fen Israël.
3 En Ik scil dy de bôge út ’e lofterhân slaen, en dy de pylken út ’e rjuchterhân falle litte.
4 Op Israëls bergen scilstû falle, dû en al dyn skaren en de folken dy’t mei dy binne; oan de rôffûgels, oan it fûgelt fen allerhanne wjuk en

oan it djierte fen it fjild scil Ik dy ta spize jaen.
5 Op it neakene fjild scilstû falle; hwent Ik
haw spritsen, sprekt de Heare Heare.
6 En Ik scil in fjûr stjûre yn Magog en ûnder
de rêstige biwenners fen ’e eilannen, en hja
scille witte dat Ik de Heare bin.
7 En Ik scil myn hillige namme bikend
meitsje yn it formidden fen myn folk Israël, en
Ik scil myn hillige namme net langer
ûnthilligje litte; en de heidenen scille witte dat
Ik de Heare bin, de Hillige yn Israël.
8 Sjuch, it komt en it scil barre, sprekt de
Heare Heare: dat is de dei dêr’t Ik fen spritsen
haw.
9 Den scille de ynwenners fen Israëls
stêdden nei bûten komme en fjûr oansette en
stoke fen it wapenark: fen ’e lytse en fen ’e
greate skylden, fen ’e bôgen en fen ’e pylken,
fen ’e spearen en fen ’e lânsen; en hja scille
der fjûr fen stoke saun jier oanien.
10 En hja scille gjin hout út it fjild helje noch
kapje yn ’e wâlden, mar fen it wapenark scille
hja stoke; en hja scille birôvje dyjingen dy’t
hjar birôve hiene, en plonderje dy’t hjar
plondere hiene, sprekt de Heare Heare.
11 En it scil dy deis barre dat Ik Gog yn Israël
in forneamd sté ta grêf jaen scil: de delling fen
’e karavanen, biëasten de sé, mar de
karavanen scille dêr gjin tagong hawwe; dêr
nou scille hja Gog en syn hiele mannichte
biïerdigje, en it neame: de delling fen Gogs
mannichte.
12 En om it lân to reinigjen, scil Israëls hûs
hjar saun moanne lang biïerdigje.
13 Ja, al it folk fen it lân scil meihelpe ta de
beïerdiging, en it scil hjarren ta in eare wêze
de deis dat Ik forhearlike wirde scil, sprekt de
Heare Heare.
14 En hja scille fêste mannen oanstelle, dy’t
mei de deagravers it lân ôfreizgje scille en
ophelje hwa’t op ’e ierdboaijem lizzen bleaun
binne, om dy to reinigjen; mei forrin fen saun
moannen scille hja bigjinne op to heljen.
15 En as ien fen hjarren dy’t it lân ôfreizgje
minskebien sjucht, den scil er dêr in merk by
sette, oant de deagravers it biïerdige hawwe
meije yn ’e delling fen Gogs mannichte.
16 En ek scil de namme fen dat sté Hamona
wêze. Sa scille hja it lân reinigje.
17 En dû, minskebern, sà seit de Heare Heare:
Siz tsjin it fûgelt fen allerhanne wjuk en tsjin
al it djierte fen it fjild: Boskje gear en kom,
tsjuch fen alle kanten meiinoar op nei myn
offer, dat Ik for jimme slachtsje, in great
slachtoffer op ’e bergen fen Israël, en yt flêsk
en drink bloed.
18 It flêsk fen ’e helden scille jimme ite en it
bloed fen ’e foarsten fen ’e ierde scille jimme
drinke: rammen, lammen en bokken en
interbollen, allegearre it meste fé fen Bazan.
19 En jimme scille fet ite oant jimme sêdde
binne, en bloed drinke oant jimme dronken
binne, fen myn slachtoffer, dat Ik for jimme
slachte haw. [pag. 807]
20 Ja, jimme scille oan myn tafel sêdde wirde
fen ’e hynders en de ruters, fen ’e helden en
allerhanne kriichsfolk, sprekt de Heare Heare.
21 En Ik scil myn hearlikheit ûnder de
heidenen jaen, en al de heidenen scille it
oardiel sjen dat Ik dien haw, en de hân dy’t Ik
oan hjar slein haw.
22 En it hûs fen Israël scil witte dat Ik de
Heare, hjar God, bin, fen dy dei ôf en
fierdersoan.
23 En de heidenen scille witte dat dy fen
Israëls hûs yn ballingskip rekke binne om hjar
ûngerjuchtichheden, om’t hja My ûntrou
wirden wierne, en dat Ik myn oantlit for hjar
forbirgen hie en se oerjown hie yn ’e hân fen
hjar tsjinstanners, om se allegearre falle to
litten troch it swird.
24 Neffens hjar ûnreinheit en neffens hjar
ûntrou haw Ik hjarren dien, en dêrom hie Ik
myn oantlit for hjar forbirgen.
25 Dêrom, sa seit de Heare Heare: Nou scil Ik
Jakobs ballingen werombringe, en My
erbarmje oer it hiele hûs fen Israël, en Ik scil
iverje for myn hillige namme.
26 En hja scille hjar skande en al hjar ûntrou
en trouweleasheit tsjin My forjitte,
hwennear’t hja wer feilich wenje yn hjar lân,
en der gjinien is dy’t hjar kjelmakket.
27 Hwennear’t Ik hjar werombrocht hawwe
scil út it formidden fen ’e folken, en hjar
forsamle hawwe scil út ’e lannen fen hjar
fijannen, en Ik oan hjar hillige wêze scil foar
de eagen fen folle heidenen,
28 den scille hja witte dat Ik, de Heare, hjar

God wier, do't Ik hjar yn ballingskip fierde ûnder de heidenen, Ik dy't hjar wer gearbringe scil yn hjar lân, sûnder immen fen hjarren binefter to litten.
29 En Ik scil myn oantlit net wer for hjar forbergje, om't Ik myn Geast oer Israëls hûs útstoarte scil, sprekt de Heare Heare.

HAEDSTIK 40.

1 Yn it fiif en tweintichste jier fen ús ballingskip, yn it bigjin fen it jier, op 'e tsjiende fen 'e moanne, yn it fjirtjinde jier nei't de stêd forwoast wier, dy eigenste deis, wier de hân des Heare op my, en Hy brocht my dêrhinne.
2 Yn Godlike gesichten brocht Er my nei it lân fen Israël, en sette my op in tige hege berch, en dêrop, súdlik oan, wier as it gebou fen in stêd.
3 Do't Er my dêr brocht hie, sjuch, do wier dêr in man hwaens oansjen wier as it oansjen fen koper, en yn syn hân hie er in linnen snoer en in mjitroede, en hy stie yn 'e poarte.
4 En dy man spriek ta my: Minskebern, Ut dyn eagen sjen en dyn earen hearre en dyn herte achtslaen alles hwet ik dy sjen litte scil, hwent om dy dat sjen to litten, dêrfor bistû hjirhinne brocht; forkindigje it hûs fen Israël alles hwetstû sjen scilst.
5 En sjuch, der wier in mûrre fen bûten hielendal om it hûs hinne; en yn 'e hân hie de man in mjitroede fen seis jelne — elke jelne wier in jelne en in palm lang — en hy meat de breedte fen it gebou: ien roede, en de hichte: ien roede.
6 Do kaem er by de poarte dy't op it Easten útseach, en hy gyng by hjar treppen op, en meat de drompel fen 'e poarte: ien roede de breedte, en de oare drompel: ien roede de breedte.
7 En elke sydkeamer wier ien roede lang en ien roede breed, en twisken de sydkeamers wier it fiif jelne; en de poartedrompel by de pij fen 'e poarte wier binnenwirks ien roede.
8 Ek meat er de pij fen 'e poarte binnenwirks: ien roede.
9 Do meat er de pij fen 'e poarte: acht jelne, en hjar doarstilen: twa jelne; en de pij wier oan 'e binnenkant fen 'e poarte.
10 En de poarte dy't op it Easten útseach, hie trije sydkeamers oan 'e iene en trije sydkeamers oan 'e oare kant, alle trije hiene hja ien en deselde miette; ek hiene de doarstilen oan 'e iene en oan 'e oare kant deselde miette.
11 Fierder meat er de breedte fen 'e doar fen 'e poarte: tsjien jelne, en de langte fen 'e poarte: trettjin jelne.
12 En foar de sydkeamers wier in romte fen ien jelne oan dizze kant, en in romte fen ien jelne oan dy kant, mar de keamers sels wierne seis jelne oan 'e iene en seis jelne oan 'e oare kant.
13 Do meat er de poarte, fen it dak [pag. 808] fen 'e iene sydkeamer ôf oan it dak fen 'e foaroerlizzende ta: in breedte fen fiif en tweintich jelne, doar rjucht oer doar.
14 Ek meat er de poartepij: tweintich jelne; en it foarhôf, om de pij hinne, roun oan 'e doarstilen ta.
15 En fen 'e foarkant fen 'e yngongspoarte ôf oan 'e foarkant fen 'e pij fen 'e binnenste poarte ta wier it fyftich jelne.
16 En de poarte hie rounom finsters, ljochtskeppingen, dy't nei binnen ta, nei de sydkeamers en nei hjar stilen, skean útrounen, en sa hie ek de poartepij rounom finsters, nei binnen ta skean útrinnend; en op 'e doarstilen siet lofwirk fen palmbeamte.
17 Do brocht er my yn it bûtenste foarhôf, en sjuch, dêr wierne keamers, en fen binnen om it foarhôf hinne wier in stiennen flier makke; tritich keamers wierne der op dy stiennen flier.
18 En de stiennen flier roun bisiden de poarten, lykop mei de langte fen 'e poarten; dat wier de ûnderste stiennen flier.
19 En hy meat de breedte fen 'e binnenfoarside fen 'e ûnderste poarte ôf oan 'e bûtenfoarside fen it binnenste foarhôf ta: hûndert jelne. Sa wier it op it Easten.
20 Do brocht er my op it Noarden; en sjuch, oan it bûtenste foarhôf wier in poarte dy't op it Noarden útseach; hy meat hjar langte en hjar breedte.
21 En hjar sydkeamers, trije oan dizze en trije oan dy kant, en hjar doarstilen en hjar pij wierne neffens de miette fen 'e earste poarte:

fyftich jelne de langte, en de breedte fiif en tweintich jelne.
22 En hjar finsters en dy fen hjar pij en hjar palmbeamte wieme neffens de miette fen ’e poarte dy’t op it Easten útseach; en hja hie saun treppen dêr’t men by opgyng, en hjar pij wier oan ’e foarkant.
23 En de poarte fen it binnenste foarhôf wier foar de poarte op it Noarden en op it Easten oer; en hy meat fen poarte ta poarte hûndert jelne.
24 Do brocht er my op it Suden, en sjuch, dêr wier in poarte dy’t op it Suden útseach; en hy meat hjar sydkeamers en hjar stilen en hjar pij, en it wierne deselde mietten.
25 En hja en hjar pij hiene finsters yn it rounom, lyk as dy oare finsters; de langte wier fyftich jelne, en de breedte fiif en tweintich jelne.
26 En hja hie opgongen fen saun treppen, en hjar pij wier oan ’e foarside, en op hjar doarstilen hie hja lofwirk fen palmbeamte, ien oan dizze en ien oan dy kant.
27 Ek wier der in poarte nei it binnenste foarhôf, op it Suden; en hy meat fen poarte ta poarte súdlik oan hûndert jelne.
28 Do brocht er my troch de Suderpoarte nei it binnenste foarhôf; en hy meat de Suderpoarte, en it wierne deselde mietten.
29 Ek hjar sydkeamers en hjar stilen en hjar pij hiene deselde mietten, en hja en hjar pij hiene finsters yn it rounom; de langte wier fyftich jelne en de breedte fiif en tweintich jelne.
30 En der wierne rounom pijen om hinne; de langte wier fiif en tweintich jelne en de breedte fiif jelne.
31 En hjar pij wier oan it bûtenste foarhôf, ek hie hja lofwirk fen palmbeamte op hjar stilen, en hjar opgongen wierne mei acht treppen.
32 Do brocht er my nei it binnenste foarhôf op it Easten, en hy meat de poarte, en it wierne deselde mietten.
33 Ek hjar sydkeamers en hjar stilen en hjar pij hiene deselde mietten, en hja en hjar pij hiene finsters yn it rounom; de langte wier fyftich jelne, en de breedte fiif en tweintich jelne.
34 En hjar pij wier oan it bûtenste foarhôf, ek hie hja lofwirk fen palmbeamte op hjar stilen oan dizze en oan dy kant, en hjar opgongen wierne mei acht treppen.
35 Do brocht er my nei de Noarder-poarte, en hy meat, en it wierne deselde mietten.
36 Ek hjar sydkeamers, hjar stilen en hjar pij hiene deselde mietten, ek hie hja finsters yn it rounom; de langte wier fyftich jelne, en de breedte fiif en tweintich jelne.
37 En hjar pij wier oan it bûtenste foarhôf, ek hie hja lofwirk fen palmbeamte op hjar stilen oan dizze en oan dy kant, en hjar opgongen wierne mei acht treppen. [pag. 809]
38 En der wier in keamer dêr’t de doar fen útkaem yn ’e pij fen ’e poarten; dêr waerd it brânoffer skjinmakke.
39 En yn ’e poartepij stiene twa tafels oan dizze en twa tafels oan dy kant, om it brânoffer en it sûndoffer en it skildoffer dêr op to slachtsjen.
40 Ek stiene der twa tafels by de iene bûtenmûrre for hwa’t opgyng nei de doar fen ’e Noarderpoarte, en twa tafels by de oare mûrre fen ’e poartepij:
41 fjouwer tafels oan dizze en fjouwer tafels oan dy kant, by de mûrren fen ’e poarte, acht tafels dêr’t op slachte waerd.
42 En de fjouwer tafels for it brânoffer wierne fen houde stien, oardel jelne lang en oarde jelne breed en ien jelne heech; dêr leine hja it gerei op dêr’t it brânoffer en it slachtoffer mei slachte waerden.
43 En dûbele heakken fen in palm langte hongen der yn it roun om hinne, en op ’e tafels laei it offerflêsk.
44 Do brocht er my yn it binnenste foarhôf, en sjuch, der wierne twa keamers yn it binnenste foarhôf: ien oan ’e kant fen ’e Noarderpoarte, dy’t útseach op it Suden, en ien oan ’e kant fen ’e Sude-poarte, dy’t útseach op it Noarden.
45 En hy spriek ta my: Dy keamer dêr, dy’t útsjucht op it Suden, is for de preesters dy’t de tsjinst fen it hûs waernimme.
46 Mar de keamer dy’t útsjucht op it Noarden, is for de preesters dy’t de tsjinst fen it alter waernimme; dat binne de soannen fen Sadok, dy’t út Levi’s soannen nei foaren komme ta de Heare, om Him to tsjinjen.

47 En hy meat it foarhôf: de langte hûndert jelne, en de breedte hûndert jelne, fjouwerkant; en it alter stie foar it hûs.
48 Do brocht er my yn ’e pij fen it hûs, en hy meat de stilen fen ’e pij: fiif jelne oan dizze en fiif jelne oan dy kant; en de breedte fen ’e poarte: fjirtjin jelne, en de sydmûrren fen ’e poarte: trije jelne oan dizze en trije jelne oan dy kant.
49 De langte fen ’e pij wier twein-tich jelne, en de breedte alve jelne, en hja hie treppen dêr’t men by opgyng; ek wierne der pylders njonken de doarstilen, ien oan dizze en ien oan dy kant.

HAEDSTIK 41.

1 Do brocht er my by de timpel, en hy meat de doarstilen, seis jelne de breedte oan dizze en seis jelne de breedte oan dy kant, de breedte fen ’e tinte.
2 En de breedte fen ’e doar wier tsjien jelne, en de sydmûrren fen ’e doar fiif jelne oan dizze en fiif jelne oan dy kant; ek meat er de langte derfen: fjirtich jelne, en de breedte: tweintich jelne.
3 Do gyng er yn it binnenste en meat de stile fen ’e doar: twa jelne, en de doar: seis jelne, en de breedte fen ’e doar: saun jelne.
4 Ek meat er de langte derfen: tweintich jelne, en de breedte: tweintich jelne, foar de timpel lâns; en hy sei tsjin my: Dit is it hillige der hilligen.
5 En hy meat de mûrre fen it hûs: seis jelne, en de breedte fen ’e oanbou: fjouwer jelne, oan alle kanten om it hûs hinne.
6 En der wierne trije sydkeamers opinoar, tritich kear; en der wierne for de sydkeamers hielendal yn it roun ynsprongen oan ’e mûrre ten it hûs makke, dat hja forboun wêze mochten, hwent hja wierne net forboun yn ’e mûrre fen it hûs.
7 En hwet heger men kaem, hwet breder de sydkeamers waerden, hwent der roun in omgong nei boppen ta om it hiele hûs hinne; dêrom hie it hûs in forbreding nei boppen, en sa gyng men fen ’e ûnderste fordjipping op nei de boppeste troch de middelste.
8 En oan it hûs seach ik in plat, der hielendal om hinne. Fen ’e flier ôf metten, op ’e hoeke, wierne de sydkeamers in hiele roede fen seis jelne.
9 De breedte fen ’e mûrre, dy’t de oanbou oan ’e bûtenkant hie, wier fiif jelne; en de liddige romte wier for de sydkeamers oan it hûs.
10 En twisken de keamers wier in breedte fen tweintich jelne, oan alle kanten om it hûs hinne.
11 En de doarren fen ’e sydkeamers kamen út op ’e liddige romte, de iene doar op it Noarden en de oare doar op it Suden, en de breedte fen ’e liddige romte wier fiif jelne yn it roun.
12 En it gebou dat oer de ôfskette [pag. 810] romte op it Westen laei, hie in breedte fen sauntich jelne, en de mûrre fen it gebou hie in breedte fen fiif jelne yn it roun, en de langte wier njoggentich jelne.
13 En hy meat it hûs: de langte hûndert jelne, en de ôfskette romte en it gebou en syn mûrren: de langte hûndert jelne.
14 En de breedte fen it hûs oan ’e foarside en fen ’e ôfskette romte op it Easten wier hûndert jelne.
15 Sa meat er de langte fen it gebou oer de ôfskette romte, dat oan ’e efterside dêrfen laei, en hjar omgongen oan dizze en oan dy kant, hûndert jelne. En de binnenste timpel en de pijen fen it foarhôf
16 wierne bitimmere, en hja hiene allegearre traeljefinsters en listwirk yn it roun; en fen binnen wierne de mûrren rounom bisketten mei hout, fen ’e flier ôf oan ’e finsters ta. En in foarkleed
17 hong hielendal fen boppen ôf oan ûnderen ta foar de yngong fen it hûs, oan ’e bûtenkant; en de hiele mûrre yn it roun, yn it binnenste en yn it bûtenste, wierne
18 machtige cherubs en palmbeammen útsnien, sà dat der in palmbeam wier twisken cherub en cherub, en elke cherub hie twa oantlitten:
19 oan dizkant in minske-oantlit nei de iene palmbeam, en oan dy kant in liuwe-oantlit nei de oare palmbeam, útsnien it hiele hûs yn it roun.
20 Fen ’e flier ôf oant boppe de doar wierne de cherubs en de palmbeammen útsnien, ek

op ’e mûrre fen ’e timpel.
21 En de timpel hie doarstilen yn it fjouwerkant. En foar it hillige wier as it oansjen
22 fen in houten alter, trije jelne heech en twa jelne lang, en it wier fjouwer-kant, en syn foetstik en syn sydkanten wierne fen hout. En hy spriek ta my: Dit is de tafel dy’t foar it oantlit des Heare stean scil.
23 De timpel nou en it hillige hiene beide twa doarren.
24 En de doarren hiene elk twa slaggen, twa iepenslaende slaggen, twa yn ’e iene doar en twa slaggen yn ’e oare.
25 En dêrop, op ’e doarren fen ’e timpel, wierne cherubs en palmbeammen útsnien, lyk as hja op ’e mûrren snien wierne. En der wier oan ’e bûtenkant in houten ôfdak foar de pij.
26 En der wierne oan beide kanten palmbeammen op ’e sydmûrren fen ’e pij, en op ’e sydkeamers fen it hûs, en op ’e ôfdakken.

HAEDSTIK 42.

1 Do brocht er my út nei it bûtenste foarhôf, de wei op nei it Noarden, en hy brocht my by de keamers dy’t oer de ôfskette romte en oer it gebou op it Noarden leine.
2 Oan de noardkant, by de noardlike doar, wier de langte hûndert jelne, en de breedte wier fyftich jelne.
3 Hja leine ek foar de poarten oer dy ta it binnenste foarhôf bihearden, by de stiennen flier lâns dy ta it bútenste foarhôf bihearde, omgong oer omgong, yn trije fordjippingen.
4 En foar de keamers laei oan ’e binnenkant in plein fen tsjien jelne breed en hûndert jelne lang, en de doarren dêrfen wierne op it Noarden.
5 En de boppeste keamers wierne lytser, mei’t hjar omgong mear romte weinaem as dy fen ’e ûnderste en de middelste keamers fen it gebou.
6 Hwent hja leine yn trije fordjippingen, mar hiene gjin pylders lyk as de pylders fen ’e foarhôven; dêrom naem it boppe mear romte as yn ’e midden en ûnder op ’e groun.
7 En oan ’e bûtenkant wier in mûrre, dy’t lyk op mei de keamers nei it bûtenste foarhôf roun; foar de keamers lâns wier dy fyftich jelne lang.
8 Hwent de langte fen ’e keamers dy ta it bûtenste foarhôf bihearden, wier fyftich jelne; en sjuch, foar de timpel lâns wier it hûndert jelne.
9 En ûnder dy keamers wier de yngong fen it Easten, as men dêrta yngyng út it bûtenste foarhôf wei,
10 by it bigjin fen ’e foarhôfsmûrre. Op it Suden, foaroan by de ôfskette romte en by it gebou, wierne ek keamers,
11 mei in gong foar hjarren lâns, en hja liken hielendal op ’e keamers, dy’t op it Noarden leine, yn ’e langte en yn ’e breedte; en hja hiene allegearre deselde útgongen en ynrjuchting en yngongen. [pag. 811]
12 En ûnder de keamers dy’t op it Suden leine, wier in doar oan ’e Eastside, by it bigjin fen ’e mûrre fen it binnenste foarhôf, as men dêrhinne woe út it bûtenste foarhôf wei.
13 En hy sei tsjin my: De keamers oan ’e Noardkant en de keamers oan ’e Súdkant, dy’t oer de ôfskette romte lizze, dat binne de hillige keamers, dêr’t de preesters dy ta de Heare komme de allerhillichste spizen ite scille; dêr scille hja de allerhillichste spizen delsette: it spiisoffer en it sûndoffer en it skildoffer, hwent dat sté is hillich.
14 As de preesters ynkommen binne, scille hja út it hillichdom foart net yn it bûtenste foarhôf gean, mar dêr de klean ophingje dêr’t hja yn tsjinne hawwe, hwent dy binne hillich; en hja scille oare klean oandwaen, en den earst komme hwer’t it folk is.
15 En do’t er dien hie mei it mjitten fen it binnenste hûs, brocht er my út troch de poarte dy’t op it Easten útseach, en hy meat se oan alle kanten.
16 Hy meat de Eastkant mei de mjitroede: fiifhûndert roeden, mei de mjitroede metten.
17 En hy kearde him om en meat de Noardkant: fiifhûndert roeden, mei de mjitroede metten.
18 En hy kearde him om en meat de Súdkant: fiifhûndert roeden, neffens de mjitroede.
19 En hy kearde him om nei de Westkant, en meat fiif hûndert roeden neffens de mjitroede.

20 Hy meat it oan de fjouwer kanten, en it hie
in mûrre hielendal yn it roun, fiifhûndert
roede lang en fiifhûndert roede breed, om
skieding to meitsjen twisken it hillige en it
ûnhillige.

HAEDSTIK 43.

1 Do laette er my nei de poarte, de poarte
dy't op it Easten útseach.
2 En sjuch, de hearlikheit fen 'e God fen
Israël kaem fen it Easten, en hjar gerûs wier as
it rûzjen fen wide wetters, en de ierde waerd
forljochte fen syn hearlikheit.
3 En it oansjen fen it gesicht dat ik seach,
wier it gesicht allyk dat ik sjoen hie do't ik
kaem om de stêd to fordjerren, en it wierne
gesichten as it gesicht dat ik sjoen hie by de
rivier de Kebar, en ik foel op myn oantlit.
4 En de hearlikheit des Heare kaem yn it
hûs, troch de poarte dy't op it Easten útseach.
5 En de Geast naem my op en brocht my yn
it binnenste foarhôf, en sjuch, de hearlikheit
des Heare folle it hûs.
6 En ik hearde ien dy't mei my spriek út it
hûs, en de man stie njonken my.
7 En Hy sei tsjin my: Minskebern, dit is it
plak fen myn troan en it plak fen 'e soallen fen
myn foetten, dêr't Ik oant yn ivichheit wenje
scil yn it formidden fen 'e bern fen Israël; en
dy fen Israëls hûs scille myn hillige namme
net langer ûntreinigje, hja noch hjar
keningen, mei hjar hoerkerij en mei de deade
lichemen fen hjar keningen op hjar
bigraffenis,
8 hwennear't hja hjar drompel oan myn
drompel, en hjar doarstile oan myn doarstile
setten, dat der mar in mûrre twisken My en
hjarren wêze scoe, en myn hillige namme
ûntreinigen mei de grouwels dy't hja diene,
hwerom't Ik hjar yn myn grime fortard haw.
9 Mar nou scille hja hjar hoerkerij en de
deade lichemen fen hjar keningen fier fen My
hâlde, en Ik scil yn hjar formidden wenje oant
yn ivichheit.
10 Dû minskebern, lit it hûs fen Israël dit hûs
sjen, dat hja hjar skamje meije oer hjar
ûngerjuchtichheden, en lit hjar der in
teikening fen meitsje.
11 En as hja hjar skamje oer alles dat hja dien
hawwe, meitsje hjarren den bikend de foarm
fen it hûs en syn ynrjuchting, en syn útgongen
en syn yngongen, en al syn foarmen en al syn
ynsettingen, ja al syn foarmen en al syn
wetten; en skriuw dy foar hjar eagen op, dat
hja syn hiele foarm en al syn ynsettingen
ûnthâlde meije en derneffens dwaen.
12 Dit is de wet fen it hûs: boppe op 'e berch
scil syn hiele gerjuchtichheit oeral yn it roun
heechhillich wêze; sjuch, dat is de wet fen it
hûs.
13 En dit binne de mietten fen it alter yn
jelnen, jelnen fen in jelne en in palm: syn
goate in jelne djip en in jelne breed, en de
opsteande rânne dêrfen bûten om [pag. 812]
metten in span; en dit is de hichte fen it alter:
14 fen 'e goate yn 'e groun ôf oan 'e ûnderste
omgong ta twa jelne, en de breedte ien jelne;
en fen 'e lytse omgong ôf oan 'e greate
omgong ta fjouwer jelne, en de breedte ien
jelne.
15 En de roaster fjouwer jelne; en fen 'e
roaster geane de fjouwer hoarnen omheech.
16 En de roaster toalve jelne lang by toalve
jelne breed, mei syn fjouwer siden yn it
fjouwerkant.
17 En de omgong fjirtjin jelne lang by fjirtjin
jelne breed nei syn fjouwer siden; en de
opsteande rânne dêr omhinne in heal jelne,
en de goate dêroan in jelne yn it roun, en syn
treppen sjugge nei it Easten.
18 En hy sei tsjin my: Minskebern, sà seit de
Heare Heare: Dat binne de ynsettingen fen it
alter. De deis dat it makke wirdt, om der
brânoffer op to offerjen en om der bloed op to
sprin-keljen,
19 scilstû de Levityske preesters dy't út it sied
fen Sadok binne, dy ta My komme, sprekt de
Heare Heare, om My to tsjinjen, biskikke in
jong koubeest, in interbolle, ta in sûndoffer.
20 En dû scilst fen syn bloed nimme en doch
it op 'e f jouwer hoarnen fen it alter, en op 'e
fjouwer hoeken fen 'e om-gong, en op 'e
rânne yn it roun; sa scilstû it ûntsûndigje en
forsoene.
21 En dû scilst de interbolle fen it sûndoffer
nirnme, en hja scille him mei it fjûr fen it hûs
forbaerne bûten it hillichdom.
22 En de twade deis scilstû in geve geitebok

offerje ta in sûndoffer; en hja scille it alter ûntsûndigje, lyk as hja it ûntsûndige hawwe mei de interbolle.
23 En astû ré bist mei it ûntsûndigjen, den scilstû in geef jong koubeest, in interbolle, offerje, en in geve raem fen 'e keppel.
24 En dû scilst se offerje foar it oantlit des Heare, en de preesters scille der sâlt oer struije, en se offerje ta in brânoffer de Heare.
25 Saun dagen oanien scilstû elke dei in bok for it sûndoffer klearmeitsje; ek scille hja in koubeest, in interbolle, en in raem fen 'e keppel, beide geef, klearmeitsje.
26 Saun dagen oanien scille hja it alter forsoene, en it reinigje, en it ynwije.
27 En as hja dy dagen to'n ein hawwe, den sci it de achtste deis en fierders oan barre, dat de preesters jimme brânoffers en jimme tankoffers op it alter klearmeitsje scille; en Ik scil jimme genedich oannimme, sprekt de Heare Heare.

HAEDSTIK 44.

1 Do brocht er my werom nei de bûtenste poarte fen it hillichdom dy't op it Easten útseach; mar hja wier sletten.
2 En de Heare sei tsjin my: Dizze poarte scil sletten bliuwe, hja scil net iepene wirde, en gjinien scil der trochgean, om't de Heare, de God fen Israël, der troch gien is; dêrom scil hja sletten bliuwe.
3 Allinne de foarst, de foarst, dy scil deryn sitte om brea to iten foar des Heare oantlit; troch de wei fen'e poartepij scil er yngean, en troch deselde wei scil er útgean.
4 Do brocht er my op nei de Noarderpoarte, oan 'e foarkant fen it hûs, en ik seach, en sjuch, de hearlikheit des Heare folle it hûs des Heare; do foel ik op myn oantlit.
5 En de Heare sei tsjin my: Minskebern, lit dyn herte achtslaen, en dyn eagen sjen, en dyn earen harkje nei alles hwet Ik dy sizze scil oer al de ynsettingen fen it hûs des Heare, en oer al syn wetten; en lit dyn herte achtslaen de yngong fen it hûs troch al de útgongen fen it hillichdom.
6 En siz tsjin dy oerhearrigen, tsjin it hûs fen Israël: Sà seit de Heare Heare: Sa is it genôch mei al jimme grouwels, o hûs fen Israël!
7 Hwent jimme hawwe frjemden ynbrocht, ûnbisnienen fen hert en ûnbisnienen fen flêsk, om yn myn hillichdom to wêzen, om dat to ûnthilligjen, myn hûs; as jimme myn brea, fet en bloed offeren, hawwe jimme boppe al jimme grouwels myn forboun britsen.
8 En jimme hawwe de tsjinst fen myn hillige dingen sels net waernommen, mar hjar steld om de tsjinst yn myn hillichdom waer to nimmen for jimme. [pag. 813]
9 Sà seit de Heare Heare: Gjin frjemde, ûnbisnien fen hert en ûnbisnien fen flêsk, scil yn myn hillichdom komme, gjinien fen al de frjemden dy tahâlde yn it formidden fen 'e bern fen Israël.
10 En de Leviten, dy't fier fen My ôfwykt binne do't Israël op 'e doele rekke, dy't fen My ôfdoarme binne, hjar ûnreine goaden efternei, scille hjar ûngerjuchtichheit drage.
11 En hja scille yn myn hillichdom tsjinners wêze, om tasjuch to hâlden oer de poarten fen it hûs, en tsjinners fen it hûs sels; hja scille it brânoffer en it slachtoffer for it folk slachtsje, en foar hjar oantlit stean om hjar to tsjinjen.
12 Om't hja hjar tsjinne hawwe foar it oantlit fen hjar ûnreine goaden, en Israëls hûs in oanstjit ta ûngerjuchtichheit west hawwe, dêrom haw Ik myn hân tsjin hjar opstitsen, sprekt de Heare Heare, dat hja hjar ûngerjuchtichheit drage scille.
13 En hja scille net ta My komme om My it preesterampt to bitsjinjen, noch komme ta al myn hillige dingen, ta de allerhillichste dingen, mar hja scille hjar skande drage en de grouwels dy't hja dien hawwe.
14 En Ik scil hjar oanstelle om de tsjinst fen it hûs waer to nimmen, mei al it wirk en de plichten dy't dêrmei mank binne.
15 Mar de Levityske preesters, de soannen fen Sadok, dy't de tsjinst fen myn hillichdom waernommen hawwe do't Israëls bern fen My ôfdoarmen, dy scille ta My komme om My to tsjinjen, en foar myn oantlit stean om My fet en bloed to offerjen, sprekt de Heare Heare.
16 Dy scille yn myn hillichdom gean en dy scille ta myn tafel komme om My to tsjinjen, en hja scille myn tsjinst waernimme.
17 En it scil barre as hja ta de poarten fen it binnenste foarhôf yngeane, dat hja linnenske

klean oanhawwe scille; mar hja scille gjin wol
op hjar hawwe, salang't hja tsjinje yn 'e
poarten fen it binnenste foarhôf en yn it hûs
sels.
18 Linnenske kapen scille hja oer de holle
hawwe, en linnenske broeken scille hja oan 'e
lea hawwe; hja scille hjar net girdzje yn it swit.
19 En as hja útgeane nei it bûtenste foarhôf,
ta it folk yn it bûtenste foarhôf, den scille hja
de klean dêr't hja yn tsjinne hawwe, útdwaen
en se ophingje yn 'e hillige keamers, en oare
klean oandwaen, dat hja it folk net hilligje
meije mei hjar klean.
20 En hja scille de holle net keal skeare, noch
it hier lang waechse litte; foechsum scille hja
hjarren de holle biknippe.
21 Ek scil gjin preester wyn drinke, as hja ta it
binnenste foarhôf yngeane.
22 Ek scille hja gjin widdow of forstjittene ta
frou nimme; mar jongfammen út it sied fen it
hûs fen Israêl, of in widdow dy't de widdow is
fen in preester, scille hja nimme.
23 En hja scille myn folk it ûnderskied leare
twisken it hillige en it ûnhillige, en hjarren
bikend meitsje it ûnderskied twisken it
ûnreine en it reine.
24 En oer in pleitsaek scille hja stean om to
rjuchtsjen, neffens myn rjuchten scille hja
rjuchtsje; en hja scille myn wetten en myn
ynsettingen for al myn stelde heechtiden
hâlde, en myn sabbatten hilligje.
25 Ek scil gjinien fen hjarren by in forstoarn
minske komme, dat er net ûnrein wirde mei;
mar oan heit of oan mem, of oan in soan of
oan in dochter, oan in broer, of oan in sister
dy't gjin man hawn hat, scille hja hjar
ûntreinigje meije.
26 En nei syn reiniging scille der saun dagen
for him rekkene wirde.
27 En de deis dat er yngean scil ta it hillige, yn
it binnenste foarhôf, om yn it hillige to
tsjinjen, scil er syn sûndoffer offerje, sprekt de
Heare Heare.
28 En dit scil hjarren ta in erfenis wêze: Ik bin
hjar erfenis; dêrom scille jimme hjarren gjin
bisit jaen yn Israël: Ik bin hjar bisit.
29 It spiisoffer en it sûndoffer en it skildoffer,
dy scille hja ite; ek scil alles yn Israël dat slein
is mei de ban, for hjar wêze.
30 En it bêste fen alle earstelingen fen alles,
en alle heefoffer fen alles, it scil for de
preesters wêze; ek scille jimme de preester it
bêste fen jimme daei jaen, dat de seining rêste
mei op dyn hûs.
31 Gjin ies noch hwet forskoerd is, itsij fûgelt
of fé, scille de preesters ite. [pag. 814]

HAEDSTIK 45.

1 En as jimme it lân tafalle litte yn erfenis,
den scille jimme de Heare in heefoffer offerje,
in hillich sté fen it lân: de langte scil wêze de
langte fen fiif en tweintich tûzen roeden, en
de breedte tweintich tûzen; it scil syn hiele
gerjuchtichheit yn it roun hillich wêze.
2 Dêrfen scil for it hillichdom wêze fiif
hûndert by fiifhûndert roede, hielendal
fjouwerkant, en in stripe fen fyftich jelne
dêromhinne.
3 En fen dat ôfmetten diel scille jimme
mjitte in langte fen fiif en tweintich tûzen
roede en in breedte fen tsjien tûzen; en dêryn
scil it hillichdom, it hillige der hilligen, lizze.
4 Dat scil it hillige sté fen it lân wêze; it scil
wêze for de preesters dy't it hillichdom
bitsjinje, dy't komme om de Heare to tsjinjen;
en it scil in sté wêze for hjar huzen, en in
hillich sté for it hillichdom.
5 En fiif en tweintich tûzen roede oan 'e
langte en tsjien tûzen oan 'e breedte scil wêze
for de Leviten, de tsjinners fen it hûs, hjarren
ta in bisit, ta stêdden om deryn to wenjen.
6 En ta bisit fen 'e stêd scille jimme jaen fiif
tûzen roede oan 'e breedte en fiif en tweintich
tûzen oan 'e langte, binjonken it hillich
heefoffer; for it hiele hûs fen Israël scil it wêze.
7 En de foarst scil syn diel hawwe oan dizze
en oan dy kant fen it hillich heefoffer en fen it
stêdsbisit, bisiden it hillich heefoffer en
bisiden it stêdsbisit, oan 'e Westkant westlik
oan en oan 'e Eastkant eastlik oan; en de
langte scil wêze neffens dy fen 'e stamdielen,
fen 'e westlike grins fen it lân ôf oan 'e eastlike
grins ta.
8 Dat scil er ta in bisit yn Israël hawwe; en
myn foarsten scille myn folk net langer
fordrukke, mar Israëls hûs it lân litte neffens
hjar stammen.
9 Sà seit de Heare Heare: It is genôch, jimme

foarsten fen Israël; foart mei jimme twang en gewelt, doch rjucht en gerjuchtichheit, hâld dermei op myn folk út syn bisit to stjitten, sprekt de Heare Heare.
10 Suvere skealjen en in suvere efa en in suvere bath scille jimme hawwe.
11 De efa en de bath scille deselde miette hawwe, dat de bath in tsjienden fen in homer hâlde mei, en de efa in tsjienden fen in homer; neffens de homer scille hja beide metten wirde.
12 En de sikkel scil wêze tweintich geara; fiif sikkel is fiif sikkel, en tsjien sikkel is tsjien sikkel, en fyftich sikkel scil by jimme in poun wêze.
13 Dit is it heefoffer dat jimme offerje scille: in sechste efa fen in homer weet, en in sechste efa fen in homer koarn.
14 En de ynsetting for de oalje: in tsjiende bath fen in kor, in homer fen tsjien bath, hwent tsjien bath is in homer.
15 En in laem út in keppel fen twahûndert, fen Israëls lege greiden, ta in spiisoffer en ta in brânoffer en ta tankoffers, om forsoening oer hjar to dwaen, sprekt de Heare Heare.
16 Al it folk fen it lân scil ta dat heefoffer for de foarst yn Israël forplichte wêze.
17 Mar for de foarst scille opkomme de brânoffers en it spiisoffer en it drankoffer op ’e feesten en op ’e nije moannen en op ’e sabbatten, op alle stelde heech-tiden fen Israëls hûs; hy scil it sûndoffer en it spiisoffer en it brânoffer en de tankoffers bringe, om forsoening to dwaen for Israëls hûs.
18 Sà seit de Heare Heare: Yn ’e earste moanne, op ’e earste fen ’e moanne scil-stû in jong koubeest, in geve interbolle, nimme, en it hillichdom ûntsûndigje.
19 En de preester scil fen it bloed fen it sûndoffer nimme, en dat strike op ’e doarstilen fen it hûs, en op ’e fjouwer hoeken fen ’e omgong fen it alter, en op ’e doarstilen fen ’e poarte fen it binnenste foarhôf.
20 Sa scilstû ek dwaen op ’e saunde fen dy moanne, om ’e wille fen ’e dwalende en om ’e wille fen ’e ûnwittende; sa scille jimme it hûs forsoene.
21 Yn ’e earste moanne, de fjirtjinde deis fen ’e moanne, scille jimme it Peaske fiere; saun dagen scil der ûnsûrre brea iten wirde.
22 En de foarst scil dy deis, for himsels en for al it folk fen it lân, in interbolle rémeitsje ta in sûndoffer.
23 En de saun dagen fen it feest scil er de Heare in brânoffer rémeitsje fen [pag. 815] saun interbollen en saun rammen dy’t geef binne, al dy saun dagen dei oan dei, en alle dagen in geitebok ta in sûndoffer.
24 En for spiisoffer scil er rémeitsje in efa ta in interbolle en in efa ta in raem, en in hin oalje ta in efa.
25 En yn ’e saunde moanne, de fyftjinde deis fen ’e moanne, scil er op it feest, saun dagen oanien, allyksa dwaen mei it sûndoffer, allyksa mei it brânoffer, en allyksa mei it spiisoffer, en allyksa mei de oalje.

HAEDSTIK 46.

1 Sà seit de Heare Heare: De poarte fen it binnenste foarhôf dy’t op it Easten útsjucht, scil de seis dagen fen ’e wike sletten wêze, mar op ’e sabbatdei scil hja iepene wirde; ek scil hja iepene wirde de deis fen de nije moanne.
2 Den scil de foarst yngean troch de wei fen ’e poartepij, fen bûten ôf, en by de stile fen ’e poarte scil er stean bliuwe, en de preesters scille syn brânoffer en syn drankoffers rémeitsje, en hy scil oan-bidde foar de drompel fen ’e poarte en dêrnei útgean; mar de poarte scil net earder sletten wirde as de jouns.
3 Ek it folk fen it lân scil oanbidde foar de doar fen dy poarte, op ’e sabbatten en op ’e nije moannen, foar it oantlit des Heare.
4 En it brânoffer dat de foarst de Heare offerje scil, scil op ’e sabbatdei wêze: seis geve lammen en in geve raem;
5 en for spiisoffer in efa ta de raem, en ta de lammen scil it spiisoffer in jefte fen syn hân wêze, en in hin oalje ta de efa.
6 En de deis fen de nije moanne: in geef jong koubeest, to witten in inter-bolle, en seis lammen en in raem; geef scille hja allegearre wêze.
7 En for spiisoffer scil er rémeitsje in efa ta de interbolle en in efa ta de raem, en ta de lammen safolle as syn hân jaen kin, en in hin oalje ta de efa.

8 En as de foarst yngiet, scil er troch de wei fen ’e poartepij yngean, en troch deselde wei wer útgean.
9 Mar as it folk fen it lân op ’e stelde heechtiden foar it oantlit des Heare komt, hwa ta de Noarderpoarte yngien is om to oanbidden, scil wer útgean ta de Suderpoarte, en hwa ta de Suderpoarte yngien is, scil wer útgean ta de Noarderpoarte; hy scil net weromkomme troch de poarte dêr’t er ta yngien is, mar rjucht foar him oer útgean.
10 En de foarst scil yn hjar selskip yngean, hwennear’t hja yngeane; en hwennear’t hja útgeane, scille hja mei elkoarren útgean.
11 En op ’e feesten en op ’e stelde heechtiden scil it spiisoffer wêze in efa ta in interbolle en in efa ta in raem, en ta de lammen in jefte fen syn hân, en in hin oalje ta in efa.
12 En as de foarst in frijwillich offer bringe wol, in brânoffer of tankoffers ta in frijwillich offer de Heare, den scille hja him de poarte iepenje dy’t op it Easten útsjucht, en hy scil syn brânoffer en syn tankoffers bringe lyk as er se brocht hat op ’e sabbatdei; en hwennear’t er wer útgiet, scille hja de poarte efter him slute.
13 Ek scil er alle dagen in geef touke rémeitsje ta in brânoffer de Heare; alle moarnen scil er dat rémeitsje.
14 En ta in spiisoffer scil er dêr alle moarnen bydwaen in sechsten fen in efa, en in trêdden fen in hin oalje, om de blom fen moal oan to mingen; ta in spiisoffer de Heare, in ynsetting, for ivich en altyd.
15 En hja scille it laem en it spiisoffer en de oalje alle moarnen rémeitsje, ta in fêst brânoffer.
16 Sà seit de Heare Heare: As de foarst ien fen syn soannen in geskink jowt út syn erfskip, den scille syn soannen dat hâlde, hja scille it erflik bisitte.
17 Mar as er út syn erfskip in geskink jowt oan ien fen syn tsjinstfeinten, dy scil it hâlde oan it frijheitsjier ta, den scil it wer forfalle oan ’e foarst; hwent syn erfskip scil allinne for syn soannen wêze.
18 En de foarst scil neat nimme fen it erfskip fen syn folk om hjarren hjar bisit to ûntsetten; syn eigen bisit scil er syn soannen neilitte, dat gjinien fen myn folk út syn erfskip stjitten wirde mei.
19 Do brocht er my troch de yngong dy’t bisiden de poarte wier, nei de hillige keamers for de preesters dy’t op it Noarden útseagen; en sjuch, dêrefter wier in romte op it Westen.
[pag. 816]
20 En hy sei tsjin my: Dit is it plak dêr’t de preesters it skildoffer en it sûndoffer siede scille, en dêr’t hja it spiisoffer bakke scille; dat hja it net hoege út to bringen yn it bûtenste foarhôf en hilligje it folk.
21 Do fierde er my út nei it bûtenste foarhôf, en brocht my yn ’e fjouwer hoeken fen it foarhôf, en sjuch, yn al de hoeken fen it foarhôf wier wer in foarhôf.
22 Yn ’e fjouwer hoeken fen it foarhôf wierne lytsere, ôfskette foarhôven, fjirtich jelne Iang en tritich breed; dy fjouwer hoekhôven hiene ien en deselde miette.
23 En der roun fen binnen hielendal in ringmûrre om hinne, by alle fjouwer; en ûnder by dy ringmûrren lâns wierne hirdsteden makke.
24 En hy sei tsjin my: Dit binne de kokens dêr’t de tsjinners fen it hûs it slachtoffer fen it folk siede scille.

HAEDSTIK 47.

1 Do brocht er my werom nei de yngong fen it hûs, en sjuch, ûnder de drompel fen it hûs wei roun wetter nei it Easten, hwent de foarside fen it hûs laei op it Easten; en it delrinnende wetter kaem út ’e rjuchter sydmûrre fen it hûs, súdlik fen it alter.
2 En hy brocht my út troch de Noarderpoarte, en fierde my bûtenom nei de bûtenste poarte dy’t op it Easten útseach; en sjuch, it wetter sprong út ’e rjuchter sydmûrre.
3 Do gyng de man út nei it Easten, en hy hie in mjitsnoer yn ’e hân; en hy meat tûzen jelne, en liet my troch it wetter gean, en it wetter kaem my oan ’e ankels ta.
4 En hy meat wer tûzen jelne, en liet my troch it wetter gean; en it wetter kaem my oan ’e knibbels ta; en hy meat wer tûzen jelne, en liet my troch it wetter gean, en it wetter kaem my oan ’e mil ta.

5 En hy meat wer tûzen jelne, en do wier it in stream dy't ik net bidjipje koe; hwent it wetter wier sa djip dat men der allinne swimmende oer komme koe, in rivier net to bidjipjen.
6 En hy sei tsjin my: Hastû it sjoen, minskebern? Do laette er my en brocht my werom nei de kant fen 'e rivier.
7 Wylst ik weromwâdde, sjuch, dêr wier it op 'e kant fen 'e rivier allegearre beamte, sawol oan 'e iene as oan 'e oare side.
8 En hy sei tsjin my: Dit wetter streamt nei de eastlike lânsdouwen en rint del yn it flakke fjild, en as it yn 'e sé fen it bittersâlte wetter falt, den wirdt it wetter dêrfen farsk.
9 Ja, it scil barre dat alle libbene siel dy't dêr wrimelet, hwerearne dizze dûbele rivier ek komt, libje scil, en it scil dêr fol fisk sitte; hwent as dit wetter yn 'e sé fallen is, scil it wetter dêrfen farsk wirde, en hwerearne dizze rivier ek komt, dêr scil it allegearre libje.
10 Ek scil it barre dat it op 'e kanten fol stean scil fen fiskers, fen Engedi ôf oan Eneglaïm ta scille hja de netten druije; in mannichte fen allerhanne fisk scille hja fange, as de fisk fen 'e Greate Sé.
11 Mar hjar sompen en hjar poellen scille net forfarske wirde; dy binne oerjown oan it sâlt.
12 En bylâns de rivier, op hjar kant sawol oan 'e iene as oan 'e oare side, scil allerhanne fruchtbeamte waechse, hwaens blêd net forwylget en hwaens frucht net forgiet, alle moannen scil it nije fruchten drage; hwent syn wetter rint út it hillichdom, dêrom scil syn frucht ta spize wêze en syn blêd ta genêzing.
13 Sà seit de Heare Heare: Dit is it gebiet dat jimme erflik fordiele scille ûnder de toalve stammen fen Israël: Jozef twa dielen.
14 En jimme, de iene sawol as de oare, scille it ervje om't Ik myn hân der oer opstitsen haw om it jimme âffears to jaen; en datselde lân scil jimme erflik tafalle.
15 Dit nou scille de grinzen fen it lân wêze: de noardlike grins fen 'e Greate Sé ôf, de wei fen Hethlon lâns, oant dêr't men komt to Sedad;
16 Hamath, Berotha, Sibraïm dat twisken it gebiet fen Damaskus en it gebiet fen Hamath leit, Hazer Hattichon dat op 'e grins fen Hauran leit.
17 Sa scil de grins fen 'e sé ôf rinne oant by Hazar Enon, dat it gebiet fen Damaskus en it gebiet fen Hamath der [pag. 817] binoarden bliuwe. Dat scil de noardlike grins wêze.
18 En de eastlike grins scil rinne fen Hazar Enon ôf, dat twisken Hauran en Damaskus leit, en twisken Gileäd en it lân fen Israël scil de Jordaen de grins útmeitsje, oan 'e Eastsé ta, dat út nei Tamar. Dat scil de eastlike grins wêze.
19 En de súdlike grins súdlik oan scil rinne fen Tamar ôf oan 'e wetters fen Meariba by Kades ta, en fierder de kant fen 'e Beek op, nei de Greate Sé. Dat scil de súdlike grins súdlik oan wêze.
20 En de westlike grins scil de Greate Sé wêze, oant dêr't men lyk foar Hamath oer is. Dat scil de westlike grins wêze.
21 Dat lân nou scille jimme ûnder elkoar fordiele neffens de stammen fen Israël.
22 En it scil sà barre, dat jimme it erflik tafalle litte scille oan jimsels en oan 'e frjemdlingen dy't yn jimme formidden tahâlde, dy't yn jimme formidden bern woun hawwe; en jimme scille hjar rekkenje as lânsljue fen Israëls bern; hjarren sawol as jimsels scil de erfenis fen Israëls stammen tafalle.
23 Ek scil it sà barre, yn 'e stam dêr't de frjemdling by ynwennet, dêr scille jimme him syn erfskip jaen, sprekt de Heare Heare.

HAEDSTIK 48.

1 Dit nou binne de nammen fen 'e stammen. Oan de noardlike grins, de wei fen Hethlon lâns oant dêr't men komt to Hamath en to Hazar Enon, dat it gebiet fen Damaskus, op ien hichte mei Hamath, der binoarden bliuwt, fen it Easten ôf oan it Westen ta scil Dan in diel hawwe.
2 En oan Dans gerjuchtichheit swettend, fen it Easten ôf oan it Westen ta, scil Aser in diel hawwe.
3 En oan Asers gerjuchtichheit swettend, fen it Easten ôf oan it Westen ta, scil Naftali in diel hawwe.
4 En oan Naftali's gerjuchtichheit swettend, fen it Easten ôf oan it Westen ta, scil Manasse in diel hawwe.
5 En oan Manasse gerjuchtichheit swettend,

fen it Easten ôf oan it Westen ta, scil Efraïm in
diel hawwe.
6 En oan Efraïms gerjuchtichheit swettend,
fen it Easten ôf oan it Westen ta, scil Ruben in
diel hawwe.
7 En oan Rubens gerjuchtichheit swettend,
fen it Easten ôf oan it Westen ta, scil Juda in
diel hawwe.
8 En oan Juda's gerjuchtichheit swettend,
fen it Easten ôf oan it Westen ta, scil it
heefoffer lizze dat jimme offerje scille, fiif en
tweintich tûzen roede yn 'e breedte, en like
lang as elk fen 'e oare dielen fen it Easten ôf
oan it Westen ta; en it hillichdom scil dêr
midden yn lizze.
9 It heefoffer dat jimme de Heare offerje
scille, scil wêze fiif en tweintich tûzen roede
yn 'e langte en tweintich tûzen yn 'e breedte.
10 En fen dat hillich heefoffer scil for de
preesters wêze: noardlik in langte fen fiif en
tweintich tûzen roede, en westlik in breedte
fen tsjien tûzen, en eastlik in breedte fen
tsjien tûzen, en súdlik in langte fen fiif en
tweintich tûzen; en it hillichdom des Heare
scil dêr midden yn lizze.
11 Dat scil wêze for de preesters dy't hillige
binne út 'e bern fen Sadok, dy't myn tsjinst
waernommen hawwe, dy't net ôfdoarme
binne do't de bern fen Israël ôfdoarmen, lyk
as de Leviten ôfdoarme wierne.
12 En it scil hjarren wêze ta in heefoffer út it
heefoffer fen it lân; heechhillich scil it hjarren
wêze, swettend oan 'e gerjuchtichheit fen 'e
Leviten.
13 Hwent ek de Leviten scille neist de
gerjuchtichheit fen 'e preesters fiif en
tweintich tûzen roede yn 'e langte en tsjien
tûzen yn 'e breedte hawwe. Sa scil yn 't gehiel
de langte fiif en tweintich tûzen roede wêze
en de breedte tweintich tûzen.
14 En hja scille dêr net fen forkeapje noch
forruilje, en it bêste lân net oerdwaen, hwent
it is hillige oan 'e Heare.
15 Mar de fiif tûzen roede yn 'e breedte dy't
oer is by de fiif en tweintich tûzen yn 'e langte,
dat scil it net hillige diel wêze for de stêd, ta
biwenning en ta in mienskar, en de stêd scil
dêr midden yn lizze.
16 En dit scille hjar mietten wêze: de
Noardkant fiif en fjirtich hûndert roede, [pag.818]
en de Súdkant fiif en fjirtich hûndert, en de
Eastkant fiif en f jirtich hûndert, en de
Westkant fiif en fjirtich hûndert.
17 En ta in mienskar scil oan 'e stêd hearre:
noardiik twahûndert en fyftich roede, en
súdlik twahûndert en fyftich, en eastlik
twahûndert en fyftich, en westlik twahûndert
en fyftich.
18 En hwet der oer is yn 'e langte, binjonken
it hillich heefoffer, scil wêze: tsjien tûzen
roede eastlik oan en tsjien tûzen westlik oan,
en it scil binjonken it hillich heefoffer lizze, en
de opbringst dêrfen scil wêze ta ûnderhâld fen
dyjingen dy't de stêd tsjinje.
19 En dy't de stêd tsjinje, scille tsjinners wêze
út al de stammen fen Israël.
20 It hiele heefoffer scil fiif en tweintich tûzen
by fiif en tweintich tûzen wêze; fjouwerkant
scille jimme it hillich heefoffer offerje, it bisit
fen 'e stêd derby rekkene.
21 En it oare scil for de foarst wêze: oan dizze
en oan dy kant fen it hillich heefoffer en fen it
stêdsbisit, binjonken de fiif en tweintich tûzen
roede fen it heefoffer eastlik oan 'e Eastgrins
ta, en binjonken de fiif en tweintich tûzen
roede Westlik oan 'e westgrins ta, lykop
rinnend mei de oare dielen, dat scil de foarst
sines wêze; en it hillich heefoffer en it
hillichdom fen it hûs scille dêr midden yn
lizzc.
22 En fen it bisit fen 'e Leviten en it stêdsbisit
ôf, lizzende midden yn itjinge dat de foarst
sines wêze scil, twisken de gerjuchtichheit fen
Juda en de gerjuchtichheit fen Benjamin, dat
scil de foarst sines wêze.
23 Hwet fierders de oare stammen
oanbilanget: fen it Easten ôf oan it Westen ta
scil Benjamin in diel hawwe.
24 En oan Benjamins gerjuchtichheit
swettend, fen it Easten ôf oan it Westen ta, scil
Simeon in diel hawwe.
25 En oan Simeons gerjuchtichheit swettend,
fen it Easten ôf oan it Westen ta, scil Issaskar
in diel hawwe.
26 En oan Issaskars gerjuchtichheit swettend,
fen it Easten ôf oan it Westen ta, scil Sebulon
in diel hawwe.
27 En oan Sebulons gerjuchtichheit swettend,

fen it Easten ôf oan it Westen ta, scil Gad in diel hawwe.

28 En by Gads gerjuchtichheit lâns, op ’e súdkant súdlik oan, scil de grins rinne, fen Tamar ôf oer de wetters fen Meariba by Kades en dat fierder út nei de Beek, oan ’e Greate Sé ta.

29 Dat is it lân dat jimme erflik tafalle litte scille oan ’e stammen fen Israël, en dat scille hjar dielen wêze, sprekt de Heare Heare.

30 Dit nou scil de stêd hawwe as men derta útgiet: oan de Noardkant fiif en fjirtich hûndert roede;

31 en de poarten fen ’e stêd scille neamd wirde neffens de nammen fen Israëls stammen, trije poarten op it Noarden: de poarte fen Ruben ien, de poarte fen Juda ien, de poarte fen Levi ien.

32 En oan ’e Eastkant fiif en fjirtich hûndert roede, en trije poarten: de poarte fen Jozef ien, de poarte fen Benjamin ien, de poarte fen Dan ien.

33 En oan ’e Súdkant fiif en fjirtich hûndert roede, en trije poarten: de poarte fen Simeon ien, de poarte fen Issaskar ien, de poarte fen Sebulon ien.

34 Oan ’e Westkant fiif en fjirtich hûndert roede, en trije poarten: de poarte fen Gad ien, de poarte fen Aser ien, de poarte fen Naftali ien.

35 Hielendal yn it roun achttjin tûzen roede. En de namme fen ’e stêd scil fen dy dei ôf wêze: De Heare wennet dêr.

# DE PROFEET DANIËL.

## HAEDSTIK 1.

1 Yn it trêdde jier fen it keninkryk fen Jojakim, de kening fen Juda, kaem Nebukadnezar, de kening fen Babel, tsjin Jeruzalem, en bilegere it.

2 En de Heare joech Jojakim, de kening fen Juda, yn syn hân, him en in diel fen it gerei fen it hûs Gods; en hy brocht dat nei it lân Sineär, yn it hûs fen syn god, en it gerei sette er yn it skathûs fen syn god. [pag. 819]

3 En de kening sei tsjin Aspenas, de oerste fen syn hoftsjinners, hy scoe inkelen útsiikje fen ’e bern fen Israël: út it keninklike sied en út ’e ealljue,

4 jongfeinten dêr’t gjin skeel oan wier, mar tsjep fen wêzen, en bileard yn allerhanne wysheit, en ûnderlein yn ’e wittenskip, en mei in klear forstân, en dy’t de bikwaemheit hiene om to stean yn it keninklik paleis, en hy scoe hjarren it skrift en de sprake fen ’e Chaldeërs leare.

5 En de kening bistelde hwet hjarren elke dei foarset wirde scoe fen ’e spize dy’t de kening iet en fen ’e wyn dy’t er dronk, en dat hja trije jier lang sa opbrocht wirde scoene, en dat hja mei forrin dêrfen stean scoene foar it oantlit fen ’e kening.

6 En ûnder oaren waerden dat út ’e bern fen Juda: Daniël, Hananja, Misaël en Asarja.

7 Mar de oerste fen ’e hoftsjinners joech hjarren oare nammen; Daniël neamde er Beltsazar, en Hananja Sadrach, en Misaël Mesach, en Asarja Abednego.

8 En Daniël naem him foar yn syn hert, hy scoe him mei de spize dy’t de kening iet en mei de wyn dy’t er dronk net ûntreinigje; dêrom frege er de oerste fen ’e hoftsjinners, dat dy him biwarje mocht for sok in ûntreiniging.

9 En God joech Daniël ginst en barmhertichheit foar it oantlit fen ’e oerste fen de hoftsjinners.

10 Hwent de oerste fen ’e hoftsjinners sei tsjin Daniël: Dat doar ik net weagje om myn hear, de kening, dy’t jimme spize en jimme drank foarskreaun hat; as hy ris sjen moast dat jimme minder skôging hiene as de oare jongfeinten, mei jimme fen ’e selde âldens, den scoe troch jimme skild myn holle faei wêze by de kening.

11 Do sei Daniël tsjin de keamerhear dy’t de oerste fen ’e hoftsjinners oer Daniël, Hananja, Misaël en Asarja steld hie:

12 Bisiikje it dôch ris mei jins tsjinstfeinten,

tsjien dagen lang, en jow ús griente to iten en wetter to drinken,
13 en lit ús den foar jins oantlit njonken elkoar set wirde, hwa't der better útsjugge: wy of de jongfeinten dy't fen 'e spize fen 'e kening ite; en doch dêrnei mei jins tsjinstfeinten al nei't jo it bifine scille.
14 Do harke er nei hjar foarslach yn dizzen, en bisocht it tsjien dagen mei hjarren.
15 En mei forrin fen dy tsjien dagen bliek it, dat hja tsjepper yn it wêzen en glânziger fen lea wierne as al de jongfeinten dy't fen 'e spize fen 'e kening ieten.
16 Dêrom hâldde de keamerhear de spize en de wyn dy't for hjar ornearre wierne foartoan binefter, en joech hjarren griente.
17 En God joech dy fjouwer jongfeinten wittenskip en forstân fen allerhanne skrift en wysheit, mar Daniël joech Er forstân fen allerhanne gesichten en dreamen.
18 En do't de dei kaem dat hja neffens it bistel fen 'e kening ynbrocht wirde scoene, brocht de oerste fen 'e hoftsjinners hjar yn foar it oantlit fen Nebukadnezar.
19 En de kening spriek mei hjarren, mar ûnder hjar allegearre waerd nimmen foun dy't Daniël, Hananja, Misaël en Asarja bilykje koe; en hja kamen foar it oantlit fen 'e kening to stean.
20 En yn alle saek fen omtinken en wysheit dêr't de kening hjar yn rieplachte, bifoun er hjar tsjienris safolle mânsk as al de mannen fen wittenskip en de biswarders yn syn hiele keninkryk.
21 En Daniël bleau oan it earste jiers fen 'e kening Koares ta.

HAEDSTIK 2.

1 En yn it twade jier fen it keninkryk fen 'e kening Nebukadnezar dreamde Nebukadnezar dreamen; dêrfen waerd syn geast forslein, en it briek syn sliep.
2 Do sei de kening, hja scoene roppe de mannen fen wittenskip en de biswarders en de tsjoenders en de Chaldeërs, dat dy de kening sizze mochten hwet er dreamd hie. En hja kamen en stiene foar it oantlit fen 'e kening.
3 En de kening sei tsjin hjar: Ik haw in dream dreamd, en myn geast is ûntdien en wol dy dream witte.
4 Do sprieken de Chaldeërs yn it Arameesk ta de kening: O kening, libje yn ivichheit! siz jins tsjinstfeinten de dream, en wy scille sizze hwet er bitsjut. [pag. 820]
5 De kening antwirde en sei tsjin de Chaldeërs: De saek is my ûntgien; as jimme my de dream en syn bitsjutting net sizze, den scille jimme yn stikken houd wirde en jimme huzen scille ta in skerne makke wirde;
6 mar as jimme de dream en syn bitsjutting to kennen jowe, den scille jimme geskinken en jeften en greate eare fen my krije; jow my de dream en syn bitsjutting den to kennen.
7 Hja antwirden for de twade kear en seine: Lit de kening syn tsjinstfeinten de dream sizze, en wy scille sizze hwet er bitsjut.
8 De kening antwirde en sei: Ik fornim al dat jimme tiid útwinne wolle, nou't jimme sjugge dat de saek my ûntgien is;
9 as jimme my de dream net to kennen jowe, den is jimme founis ien en itselde, hwent jimme hawwe ôfspritsen my hwet wiis to meitsjen en my foar to ljeagenjen oant de tiid foroarje mei; dêrom, siz my de dream, en ik scil witte oft jimme yn steat binne my de bitsjutting to kennen to jaen.
10 De Chaldeërs antwirden de kening en seine: Der is gjin minske op 'e ierdboaijem dy't yn steat wêze scoe de kening sok in saek to kennen to jaen, dêrom is der gjin kening, ho great of machtich, dy't soks bigeard hat fen hokker man fen wittenskip of biswarder of Chaldeër ek;
11 ja, it is in ûnmûglike saek dy't de kening bigeart, en der is gjinien dy't it de kening fornije kin, oars net as de goaden, hwaens wenning net by it flêsk is.
12 Do waerd de kening lilk en tige grammoedich, en hy sei, hja scoene al de wizen to Babel ombringe.
13 Dy wet den gyng út, en de wizen waerden deade; ek sochten hja Daniël en syn frjeonen, om hjar to deadzjen.
14 Mar Daniël gyng mei forstannige en wize rie nei Arjoch, de oerste fen 'e liifwacht fen 'e kening, dy't úttein wier om de wizen fen Babel to deadzjen.

15 Hy antwirde en sei tsjin Arjoch, de
bifelhawwer fen ’e kening: Hwerom is der
dochs sa’n strange wet fen ’e kening útgien?
Do forhelle Arjoch Daniël de saek.
16 En Daniël gyng yn, en forsocht de kening
him in tiid to stellen, dat er de kening de
bitsjutting to kennen jaen mocht.
17 Do gyng Daniël nei hûs, en hy die de saek
troch oan syn frjeonen Hananja, Misaël en
Asarja,
18 hjarren forsiikjend yn sok in forbirgenheit
de God fen ’e himel om erbarming to bidden,
dat Daniël en syn frjeonen mei de oare wizen
fen Babel net omkomme mochten.
19 Do waerd Daniël yn in nachtgesicht de
forbirgenheit iepenbiere. Dêrom love Daniël
de God fen ’e himel.
20 Daniël antwirde en sei: Love mei wêze de
namme Gods fen ivichheit oant yn ivichheit,
hwent sines binne de wysheit en de krêft.
21 Hwent Hy foroaret de tiden en stounen,
Hy set keningen ôf en stelt keningen oan, Hy
jowt de wizen wysheit en de forstannigen
wittenskip.
22 Hy iepenbieret djippe en forbirgene
dingen, Hy wit hwet yn it tsjuster is, hwent it
ljocht wennet by Him.
23 Ik tankje en ik loovje Jo, o God fen myn
foarâlden, om’t Jo my wysheit en krêft jown
hawwe, en my nou bikend makke hawwe
hwer’t wy Jo om bidden hiene, hwent Jo
hawwe ús de saek fen ’e kening bikend makke.
24 Dêrom gyng Daniël yn ta Arjoch, dy’t de
kening opdroegen hie de wizen fen Babel om
to bringen; hy gyng hinne en sei sà tsjin him:
Bring de wizen fen Babel net om; bring my
foar de kening, en ik scil de kening de
bitsjutting fornije.
25 Do brocht Arjoch Daniël mei haesten foar
de kening, en hy spriek sà ta him: Ik haw in
man foun ûnder de ballingen fen Juda, dy’t de
kening de bitsjutting bikend meitsje scil.
26 De kening antwirde en sei tsjin Daniël,
hwaens namme Beltsazar wier: Bistû yn steat
om my de dream dy’t ik sjoen haw, en syn
bitsjutting bikend to meitsjen?
27 Daniël antwirde yn it bywêzen fen ’e
kening en sei: De forbirgenheit dy’t de kening
easket, kinne de wizen, de biswarders, de
mannen fen wittenskip, de wiersizzers de
kening net fornije;
28 mar der is in God yn ’e himel, dy’t
forbirgenheden iepenbieret, en dy hat de
kening Nebukadnezar bikend makke [pag. 821]
hwet der barre scil yn it lêst oan fen ’e dagen.
Jins dream en de gesichten fen jins holle op
jins bêd wierne sà:
29 wylst jo, o kening, op bêd leine, kamen jins
tinzen op hwet der nei dizzen barre scoe, en
Hy dy’t forbirgenheden iepenbieret, hat jo to
kennen jown hwet der barre scil.
30 En my is dy forbirgenheit iepenbiere, net
troch in wysheit dy’t yn my wêze scoe mear as
yn alle libbenen, mar hjirom dat de kening de
bitsjutting bikend makke wirde scoe, en dat jo
de tinzen fen jins hert witte mochten.
31 Jo den, o kening, krigen in gesicht, en
sjuch, der wier in great byld; dat byld wier
heech en syn glâns gyng alles to boppe, it stie
foar jo oer en syn oansjen wier forskriklik.
32 De holle fen dat byld wier fen suver goud,
it boarst en de earmen fen silver, it liif en de
heupen fen koper,
33 de skonken fen izer, de foetten for in diel
fen izer en for in diel fen liem.
34 Jo seagen dêrnei, oant der sûnder tadwaen
fen minskehannen in stien losbritsen waerd;
dy sloech it byld tsjin syn izeren en liemen
foetten oan, en forbrizele se.
35 Do waerden op ien stuit forbrizele it izer,
it liem, it koper, it silver en it goud, en hja
waerden as tsjêf fen ’e terskflier by’t simmer,
en de wyn fierde se mei, dat der gjin spoar
mear fen to finen wier. Mar de stien dy tsjin it
byld oan slein wier, waerd ta in greate berch,
dy’t de hiele ierde bisloech.
36 Dat wier de dream, en nou scille wy de
kening de bitsjutting derfen sizze.
37 Jo, o kening, in kening der keningen, hwa’t
de God fen ’e himel de hearskippij, macht en
sterkte en eare jown hat,
38 en yn hwaens hân Hy jown hat de
minskebern en it djierte fen it fjild en it fûgelt
fen ’e himel, hwerearne hja ek wenje, en dy’t
Er steld hat ta in hearsker oer hjar allegearre
— jo binne dy gouden holle.
39 Mar nei jo scil in oar keninkryk opkomme,
leger as jowes; dêrnei wer in oar, it trêdde

keninkryk, fen koper, dat hearskje scil oer de hiele ierde.
40 En it f jirde keninkryk scil hird wêze as izer, om't izer alles forbrizelet en togruzet; lyk as nou it izer alles forbrekt, sà scil it hjar allegearre forbrizelje en forbrekke.
41 En dat de foetten en de teannen, lyk as jo sjoen hawwe, for in diel fen pottebakkersliem en for in diel fen izer wierne, dat scil in fordield keninkryk wêze; der scil fen 'e fêstichheit fen it izer yn wêze, lyk as jo it izer sjoen hawwe formongen mei slikerich liem.
42 En dat de teannen fen 'e foetten for in diel fen izer en for in diel fen liem wierne, dat keninkryk scil for in diel hird en for in diel bros wêze.
43 Dat jo sjoen hawwe izer formongen mei slikerich liem — hja scille hjar forminge troch minsklik sied, mar hja scille net oaninoar hâlde, lyk as izer him net formingt mei liem.
44 Mar yn 'e dagen fen dy keningen scil de God fen 'e himel in keninkryk oprjuchtsje dat yn ivichheit net fordien wirde scil, en de hearskippij scil oan gjin oar folk oerlitten wirde; it scil al dy keninkriken forbrizelje en to neate meitsje, mar sels scil it yn alle ivichheit bistean,
45 lyk as jo sjoen hawwe dat sûnder tadwaen fen minskehannen út 'e berch in stien losbritsen waerd, dy't it izer, it koper, it liem, it silver en it goud forbrizele. De greate God hat de kening bikend makke hwet nei dizzen barre scil; de dream nou is wier en syn útlizzing bitrouber.
46 Do foel de kening Nebukadnezar op syn oantlit en oanbea Daniël, en gebea hja scoene him spiisoffer en reekoffers bringe.
47 De kening antwirde Daniël en sei: Wierhaftich, jimme God is de God der goaden en de Heare der keningen, Hy is it dy't de forbirgenheden iepenbieret; hwent jo hawwe dizze forbirgenheit iepenbierje kinnen.
48 Do forhege de kening Daniël, en hy joech him gâns greate geskinken, en hy stelde him ta hearsker oer it hiele goa fen Babel en ta opperste oerste oer al de wizen fen Babel.
49 En op Daniëls forsiik stelde de kening Sadrach, Mesach en Abednego oer it bisjtûr fen it goa fen Babel; mar Daniël bleau oan it hôf fen 'e kening. [pag. 822]

HAEDSTIK 3.

1 De kening Nebukadnezar makke in byld fen goud, dêr't de hichte fen sechstich jelne wier en de breedte seis jelne; hy rjuchte it op yn 'e delling fen Dura, yn it goa fen Babel.
2 En de kening Nebukadnezar stjûrde boaden út om gear to roppen de steedhâlders, de oersten en de lânfâlden, de bifelhawwers, de skatwarders, de riedshearen, de rjuchters, en al de bistjûrders fen 'e goaën, dat hja komme scoene ta de ynwijing fen it byld dat de kening Nebukadnezar oprjuchte hie.
3 Do kamen gear de steedhâlders, de oersten, de lânfâlden, de bifelhawwers, de skatwarders, de riedshearen, de rjuchters, en al de bistjûrders fen 'e goaën, ta ynwijing fen it byld dat de kening Nebukadnezar oprjuchte hie; en hja stiene foar it byld dat Nebukadnezar oprjuchte hie.
4 En in oankindiger rôp mei macht: Der wirdt jimme oansein, jimme folken, naesjes en tongen,
5 op itselde stuit dat jimme hearre scille it lûd fen 'e hoarn, fen 'e fluit, fen 'e siter, fen 'e lút, fen 'e harp, fen 'e liere en fen allerhanne spylark, scille jimme oer de groun falle en oanbidde it gouden byld dat de kening Nebukadnezar oprjuchte hat;
6 en hwa't net oer de groun falt en oanbidt, dy scil op 'e selde ûre midden yn 'e oune fen it lôgjende fjûr wirpen wirde.
7 Dat op itselde stuit dat al de folken hearden it lûd fen 'e hoarn, fen 'e fluit, fen 'e siter, fen 'e lút, fen 'e harp, fen 'e liere en fen allerhanne spylark, oanbeaën alle folken, naesjes en tongen, oer de groun fallende, it gouden byld dat de kening Nebukadnezar oprjuchte hie.
8 Mar foartdêrnei kamen der Chaldieuske mannen op ta, dy't de Joaden forklagen.
9 Hja antwirden en seine tsjin de kening Nebukadnezar: O kening, libje yn ivichheit.
10 Jo, o kening, hawwe gebean, dat alle man dy't hearre scoe it lûd fen 'e hoarn, fen 'e fluit, fen 'e siter, fen 'e lút, fen 'e harp, fen 'e liere en fen allerhanne spylark, oer de groun falle en it gouden byld oanbidde scoe;

11 en hwa't net oer de groun foel en oanbea, dy scoe midden yn 'e oune fen it lôgjende fjûr wirpen wirde.
12 Der binne Joadske mannen, dy't jo steld hawwe oer it bistjûr fen it goa fen Babel, Sadrach, Mesach en Abednego; dy mannen hawwe jo, o kening, net acht slein: jins goaden earje hja net, en hja bidde it gouden byld net oan dat jo oprjuchte hawwe.
13 Do sei Nebukadnezar yn grime en grammoedichheit, hja scoene Sadrach, Mesach en Abednego foarbringe; en dy mannen waerden foar de kening brocht.
14 Nebukadnezar antwirde en sei tsjin hjar: Is it mei opset sin, Sadrach, Mesach en Abednego, dat jimme myn goaden net earje en it gouden byld, dat ik oprjuchte haw, net oanbidde?
15 Nou den, as jimme ré binne om op itselde stuit dat jimme hearre scille it lûd fen 'e hoarn, fen 'e fluit, fen 'e siter, fen 'e lút, fen 'e harp, fen 'e liere en fen allerhanne spylark, oer de groun to fallen en to oanbidden it byld dat ik makke haw, hawar; mar as jimme it net oanbidde, op 'e selde ûre scille jimme wirpen wirde midden yn 'e oune fen it lôgjende fjûr, en hwa is de God dy't jimme út myn hannen forlosse scoe?
16 Sadrach, Mesach en Abednego antwirden en seine tsjin de kening Nebukadnezar: Wy achtsje it net nedich jo dêrop to antwirdzjen.
17 Byhwennear't ús God, dy't wy earje, de macht hat om ús to forlossen, den scil Er ús ek forlosse út 'e oune fen it lôgjende fjûr en út jins hân, O kening.
18 Mar sa net, jo meije witte, o kening, dat wy jins goaden net earje scille, noch it gouden byld dat jo oprjuchte hawwe oanbidde.
19 Do waerd Nebukadnezar fol fen grammoedichheit, en de skouwing fen syn oantlit fortsjustere tsjin Sadrach, Mesach en Abednego; hy antwirde en sei, de oune scoe saunris sa gleon stookt wirde as hja him plichten to stoken.
20 En hy gebea somliken fen 'e sterkste mannen út syn leger, hja scoene Sadrach, Mesach en Abednego bine en se yn 'e oune fen it lôgjende fjûr wije. [pag. 823]
21 Do waerden dy mannen boun mei hjar mantels, hjar broeken en hjar oare klean oan en mei hjar mûtsen op, en hja wirpen hjar midden yn 'e oune fen it lôgjende fjûr.
22 Mar mei't it keninklike wird tige dreau en de oune gleonhjit wier, deade de fjûrlôge de mannen dy't Sadrach, Mesach en Abednego opnommen hiene.
23 En dy trije mannen: Sadrach, Mesach en Abednego, foelen boun midden yn 'e oune fen it lôgjende fjûr.
24 Do waerd de kening Nebukadnezar ûntdien, en hy gyng mei haesten oerein, antwirde en sei tsjin syn riedshearen: Hawwe wy gjin trije mannen boun midden yn it fjûr wirpen? Hja antwirden en seine tsjin de kening: Jawis, o kening!
25 Hy antwirde en sei: Sjuch, ik sjuch fjouwer mannen los wanneljen midden yn it fjûr, en hja hawwe nearne gjin hinder fen; en it oansjen fen 'e f jirde is dat fen in soan fen 'e goaden.
26 Do joech Nebukadnezar him tichter by de doar fen 'e lôgjende fjûroune, antwirde en spriek: Sadrach, Mesach en Abednego, jimme tsjinstfeinten fen 'e allerheechste God, gean út en kom harren. Do gyngen Sadrach, Mesach en Abednego út it lôgjende fjûr.
27 En de steedhâlders, de oersten en de lânfâlden en de riedshearen fen 'e kening rounen gear, en hja seagen oan dy mannen dat it fjûr hjar lichemen net oantaest hie, en dat it hier fen hjar holle net skroeid wier en dat der oan hjar mantels neat to fornimmen wier, ja dat de rook fen it fjûr der net ienris yn litsen wier.
28 Nebukadnezar antwirde en sei: Love mei wêze de God fen Sadrach, Mesach en Abednego, dat Er syn ingel stjûrd en syn tsjinstfeinten forlost hat, dy't op Him bitroud hiene, en it wird fen 'e kening oertrêdde en hjar lichemen oerjown hiene om gjin god to earjen noch to oanbidden as hjar God.
29 Dêrom wirdt der fen my oarder jown, dat alle folk, naesje en tonge dy't hwet misseit tsjin de God fen Sadrach, Mesach en Abednego, oan stikken houd wirde scil, en dat syn hûs ta in skerne makke wirde scil; hwent der is gjin oare god dy't sà forlosse kin.
30 Dêrop bifoardere de kening Sadrach,

Mesach en Abednego yn it goa fen Babel.

HAEDSTIK 4.

1 De kening Nebukadnezar oan alle folken,
naesjes en tongen dy't op 'e hiele ierdboaijem
wenje: Mei jimme frede formannichfâldige
wirde.
2 It haget my to forkindigjen de teikens en
wûnders dy't de allerheechste God oan my
dien hat.
3 Ho great binne syn teikens en ho machtich
syn wûnders! Syn keninkryk is in ivich
keninkryk, en syn hearskippij is fen slachte
oant slachte.
4 Ik, Nebukadnezar, wenne rêstich yn myn
hûs, en dijde yn myn paleis.
5 Do krige ik in dream dy't my forfeard
makke, de dreambylden dy't ik op bêd seach
en de gesichten fen myn holle brochten my yn
ûnstjûr.
6 Dêrom waerd der oarder fen my jown, al
de wizen fen Babel scoene foar my brocht
wirde, dat hja my de bitsjutting fen dy dream
bikend meitsje mochten.
7 Do kamen yn de mannen fen wittenskip,
de biswarders, de Chaldeërs en de wiersizzers,
en ik forhelle hjarren de dream, mar hja koene
my syn bitsjutting net bikend meitsje;
8 oant einlings Daniël foar my kaem,
hwaens namme Beltsazar is, nei de namme
fen myn god, en yn hwa't de geast fen 'e
hillige goaden is; en ik forhelle him de dream,
sizzende:
9 Beltsazar, dû oerste fen 'e mannen fen
wittenskip, oermits ik wit dat de geast fen 'e
hillige goaden yn dy is, en dat gjin
forbirgenheit dy to swier is, siz my de
gesichten fen 'e dream dy't ik sjoen haw, en
de bitsjutting derfen.
10 Dit nou wierne de gesichten fen myn holle
dy't ik op bêd hie: ik seach, en sjuch, der stie
in beam midden op 'e ierde, en syn hichte
wier great.
11 Dy beam waerd great en sterk, en sa heech
dat er oan 'e himel rikte, en hy wier to sjen
oant 'e ein fen 'e hiele ierde.
12 Syn blêd wier sierlik en syn frucht
oerfloedich, en der siet spize oan for
allegearre; ûnder him foun it djierte fen it fjild
skaed en de fûgels fen 'e himel wennen yn syn
tûken, ja alle flêsk bleau der itende fen. [pag. 824]
13 Wylst ik yette seach yn 'e gesichten fen
myn holle dy't ik op bêd bie, sjuch, der kaem
in ingel, in hülige, fen'e himel del,
14 roppende mei macht en dit sizzende:
Kapje dy beam om en slach syn tûken ôf,
strûp syn leaf ôf en forstrui syn fruchten, dat
it djierte ûnder him weiflechtsje mei en de
fûgels út syn tûken.
15 Mar lit syn woartelstobbe yn 'e ierde, en
mei in izeren en koperen bân yn it nijgêrs fen
it fjild; en lit him wiet hâlden wirde troch de
dauwe fen'e himel, en mei er mei it djierte
diel hawwe oan it krûd fen 'e ierde.
16 Mei syn hert foroare wirde, dat it gjin
minskehert mear is, en mei him in beestehert
jown wirde, en lit saun tiden oer him
hinnegean.
17 Sok in oardiel stiet yn it bislút fen'e
ingelen en sok in útspraek yn it wird fen 'e
hilligen; dat de libbenen bikenne meije dat de
Allerheechste hearskippij hat oer it keninkryk
fen 'e minsken, en it jowt oan hwa't Er wol, ja
de leechste ûnder de minsken dêroer set.
18 Dy dream haw ik, kening Nebukadnezar,
sjoen; dû nou, Beltsazar, siz de bitsjutting
derfen, nou't al de wizen fen myn keninkryk
my dy bitsjutting net bikend meitsje kinnen
hawwe, mar dû kinst it, hwent de geast fen 'e
hillige goaden is yn dy.
19 Do stie Daniël, hwaens namme Beltsazar
is, in set forbjustere, en syn tinzen makken
him oerstjûr. De kening antwirde en sei:
Beltsazar, lit de dream en syn bitsjutting dy
net oerstjûr meitsje. Beltsazar antwirde en sei:
Myn hear, de dream mei jins haters en syn
bitsjutting jins tsjinstanners wearfarre.
20 De beam dy't jo sjoen hawwe, dy't great en
sterk wirden wier, en hwaens nichte oan 'e
himel rikte, en dy't oer it hiele ierdryk to sjen
wier,
21 en hwaens blêd sierlik en hwaens frucht
oerfloedich wier, en dêr't spize oan siet for
allegearre, ûnder hwa't it djierte fen it fjild
wenne en yn hwaens tûken it fûgelt fen 'e
himel nestele,
22 dat binne jo, o kening, dy't great en sterk
wirden binne, hwaens greatme woechsen is

en oan ’e himel rikt, en hwaens hearskippij wreidet oant ’e ein fen it ierdryk.
23 En dat de kening in ingel, in hillige, fen ’e himel delkommen sjoen hat, dy’t sei: Kapje dy beam om en fordjer him, mar lit de woartelstobbe yn ’e ierde, en mei in izeren en koperen bân yn it nijgêrs fen it fjild, en lit him wiet hâlden wirde troch de dauwe fen ’e himel, en mei syn diel wêze mei it djierte fen it fjild, oant der saun tiden oer him hinnegien binne —
24 dit is de bitsjutting, o kening, en it is in bislút fen ’e Allerheechste, dat oer myn hear de kening komme scil:
25 hja scille jo forstjitte fen ’e minsken, en by it djierte fen it fjild scil jins wenning wêze, en hja scille jo gêrs jaen to iten as de oksen, en jo scille wiethâlden wirde troch de dauwe fen ’e himel, en der scille saun tiden oer jo hinnegean, oant jo bikenne dat de Allerheechste hearskippij hat oer it keninkryk fen ’e minsken, en it jowt oan hwa’t Er wol.
26 En dat der sein waerd, hja scoene de woartelstobbe fen ’e beam yn it wêzen litte — jins keninkryk scil wer dûrsum oan jo komme, hwennear’t jo bikend hawwe dat de himel hearsket.
27 Dêrom, o kening, lit myn ried jo net mishaegje, en brek jins sûnden ôf troch gerjuchtichheit, en jins ûngerjuchtichheden troch genede to biwizen oan de ellindigen, dat jins frede, hwa wit net, forlinge wirde mocht.
28 Dat is allegearre oer de kening Nebukadnezar kommen.
29 Mei forrin fen toalve moanne, do’t er op in kear wannele op it keninklik paleis fen Babel,
30 spriek de kening op en sei: Is dit net it greate Babel, dat ik boud haw ta in keninklike stins, troch de macht fen myn rykdom en ta eare fen myn hearlikheit?
31 Wylst dat wird yette yn ’e mûle fen ’e kening wier, foel der in stim út ’e himel: Dy, o kening Nebukadnezar, wirdt oansein: It keninkryk is fen dy nommen,
32 en hja scille dy forstjitte út ’e mienskip fen ’e minsken, en dyn wenning scil by it djierte fen it fjild wêze, hja scille dy gêrs jaen to iten as de oksen, en der scille saun tiden oer dy hinnegean; oantstû bikenst dat de Allerheechste hearskippij hat oer it keninkryk fen ’e mins-[pag. 825]-ken, en dat Er it jowt oan hwa’t Er wol.
33 Yn dyselde ûre waerd dat wird wiermakke oan Nebukadnezar; hwent hy waerd forstjitten út ’e mienskip fen ’e minsken, en hy iet gêrs as de oksen, en syn lichem waerd wiet hâlden troch de dauwe fen ’e himel, oant syn hier woechs as de fearren fen ’e earnen en syn neilen as de neilen fen ’e fûgels.
34 En mei forrin fen tiid sloech ik, Nebukadnezar, de eagen op nei de himel, en myn forstân kaem wer yn my, en ik love de Allerheechste, en ik priizge en forhearlike de Ivichlibjende, om’t syn hearskippij in ivige hearskippij is, en syn keninkryk fen slachte oant slachte.
35 En al de biwenners fen ’e ierde wirde for neat rekkene, en Hy docht neffens syn wil mei it hear fen ’e himel en de biwenners fen ’e ierde, en der is gjinien dy’t syn hân keare kin of tsjin him sizze: Hwet dogge Jo?
36 Yn dyselde tiid kaem myn forstân wer yn my, ek kaem de hearlikheit fen myn keninklike steat, myn majesteit en myn glâns wer op my; en myn riedshearen en myn machtigen sochten my wer op, en ik waerd yn myn keninkryk bifêstige, en ik krige greater hearlikheit ta.
37 Nou priizgje ik, Nebukadnezar, en forheegje en forhearlikje de kening fen ’e himel, om’t al syn wirken wierheit en syn wegen oardielen binne, en om’t Er de macht hat om to fornederjen dy’t wannelje yn heechmoed.

## HAEDSTIK 5.

1 De kening Belsazar makke in great feestmiel ré for syn tûzen machtigen, en hy dronk wyn yn it bywêzen fen dy tûzen.
2 Do’t Belsazar gâns fen dy wyn dronken hie, sei er, hja scoene it gouden en it silveren gerei helje dat Nebukadnezar, syn heit, meinommen hie út ’e eardere timpel to JeruzaJem, dat de kening en syn machtigen, syn frouljue en syn bywiven dêrút drinke mochten.
3 Do hellen hja it gouden gerei dat meinommen wier út ’e eardere timpel fen it

hûs Gods to Jeruzalem, en de kening en syn machtigen, syn frouljue en syn bywiven dronken dêrút.
4 Hja dronken de wyn en priizgen de gouden en de silveren, de koperen, de izeren, de houten en de stiennen goaden.
5 Yn dyselde ûre kamen der fingers fen in minskehân tofoaren, dy't foar de ljochter oer skreauwen op 'e kalk fen 'e mûrre fen it keninklik paleis, en de kening seach de rêch fen 'e skriuwende hân.
6 Do bistoar de kening alle glâns yn it wêzen, en syn tinzen forbjusteren bim, en de bannen fen syn mil skeaten los, en syn knibbels skokten tsjininoar oan.
7 De kening rôp mei macht, hja scoene de biswarders, de Chaldeërs en de wiersizzers ynbringe; de kening antwirde en sei tsjin de wizen fen Babel: Alle man dy't dit skrift lêze en it my útlizze kin, dy scil klaeid wirde yn poarper mei in gouden keatling om 'e hals, en hy scil de trêdde hearsker yn it keninkryk wêze.
8 Do kamen al de wizen fen 'e kening yn, mar hja koene it skrift net lêze, noch it de kening útlizze.
9 Do waerd de kening Belsazar tige ûntdien, en alle glâns bistoar him yn it wêzen, en syn machtigen rekken bûten hjarsels.
10 Om de wirden fen 'e kening en fen syn machtigen bijoech de keninginne hjar nei de feestseal; de keninginne spriek en sei: O kening, libje yn ivichheit! lit jins tinzen jo net forbjusterje en jins glâns net bistjerre.
11 Der is in man yn jins keninkryk yn hwa't de geast fen 'e hillige goaden is, hwent yn jins heite dagen is by him foun ljocht en bigryp en wysheit, lyk as de wysheit fen 'e goaden; dêrom hat de kening Nebukadnezar, jins heit, him steld ta oerste fen 'e mannen fen wittenskip, fen 'e biswarders, fen 'e Chaldeérs en fen 'e wiersizzers — jins heit, o kening! —
12 om't der in treflike geast, en wittenskip, en forstân om dreamen út to lizzen en om riedsels ta klearrichheit to bringen en om knopen to ûnttiizjen, yn him foun wier, yn Daniël, hwa't de kening de namme Beltsazar jown hie; lit Daniël den roppen wirde, en hy scil it útlizze.
13 Do waerd Daniël foar de kening brocht; de kening antwirde en sei tsjin Daniël: Bistû dy Daniël, ien fen 'e ballingen fen Juda, dy't de kening, myn heit, út Juda fierd hat? [pag. 826]
14 Ik haw fen dy heard dat de geast fen 'e goaden yn dy is, en dat der ljocht en bigryp en treflike wysheit yn dy foun wirdt.
15 Nou den, foar my binne brocht de wizen, de biswarders, om dit skrift to lêzen en it my út to lizzen; mar hja kinne de útliz fen dizze wirden net jaen.
16 Fen dy lykwols haw ik heard, dû kinst fen alles útlizze en knopen ûnttiizje; nou, astû dit skrift lêze kinst en it my útlizze, den scilstû klaeid wirde yn poarper mei in gouden keatling om 'e hals, en dû scilst de trêdde hearsker yn it keninkryk wêze.
17 Do antwirde Daniël en sei tsjin de kening: Jins jeften meije jo hâlde en jins forearingen in oar tatinke; lykwol scil ik it skrift foar de kening lêze, en ek scil ik him de údizzing jaen.
18 Hwet jo oanbilanget, o kening! de allerheechste God hat Nebukadnezar, jins heit, it keninkryk en greatme en eare en hearlikheit jown;
19 en fen wegen de greatme dy't Er him jown hie, beven en rydbosken alle folken, naesjes en tongen for him: hwa't er woe, dy deade er, en hwa't er woe dy hâldde er yn it libben, en hwa't er woe dy forhege er, en hwa't er woe dy fornedere er.
20 Mar do't syn hert tilde fen greatskens en syn geast him forhirde om heechmoedich to wêzen, do waerd er fen 'e troan fen syn keninkryk ôfstjitten, en hja namen de eare fen him.
21 En hy waerd forstjitten fen 'e minskebern, en syn hert waerd it hert fen 'e beesten allyk makke, en syn wenning wier by de wâldezels; hja joegen him gêrs to iten lyk as de oksen, en syn lichem waerd wiet hâlden troch de dauwe fen 'e himel; oant er bikende dat God, de Allerheechste, hearsker is oer it keninkryk fen 'e minsken, en dêroer oanstelt hwa't Er wol.
22 Jo lykwols, o Belsazar, syn soan, hawwe jins herte net fornedere, alhowol't jo dat allegearre wisten,
23 mar jo hawwe jo forhege tsjin de Heare fen 'e himel, en hja hawwe it gerei fen syn hûs

foar jo brocht, en jo en jins machtigen, jins frouljue en jins bywiven hawwe dêr wyn út dronken; en de goaden fen silver en goud, koper en izer, hout en stien, dy't neat sjugge noch hearre noch witte, hawwe jo priizge, mar de God yn hwaens hân jins amme is en by hwa't al jins wegen binne, hawwe jo net forhearlike.
24 Dêrom binne fen Him dy fingers fen in hân stjûrd en dizze wirden skreaun.
25 Dit nou binne de wirden dy't dêr steane: MENÉ, MENÉ, TEKÉL, UFARSIN.
26 En dit is de bitsjutting fen dy wirden: MENÉ: God hat jins keninkryk teld en Hy hat der in ein oan makke;
27 TEKÉL: jo binne woegen op skealjens en jo binne to licht bifoun;
28 PERÉS : jins keninkryk is fordield en it is de Meden en de Perzen jown.
29 Do joech Belsazar bistel en hja klaeiden Daniël yn poarper, mei in gouden keatling om 'e hals; en hja rôpen him yn it iepenbier út ta de trêdde hearsker fen it keninkryk.
30 Yn dyselde nacht waerd Belsazar, de kening fen 'e Chaldeërs, deade.

HAEDSTIK 6.

1 En Darius de Meder, omtrint twa en sechstich jier âld, krige it keninkryk.
2 It tocht Darius goed oer it keninkryk hûndert en tweintich steedhâlders oan to stellen, dy't oer it hiele keninkryk stean scoene;
3 en boppe hjarren trije foarsten, dêr't Daniël ien fen wier, oan hwa't dy steedhâlders rekkenskip jaen scoene, dat de kening gjin skea hawwe mocht.
4 Dyselde Daniël nou blonk út boppe de foarsten en de steedhâlders, om't der trefliker geast yn him wier; en de kening liet yn him omgean, him oer it hiele keninkryk to stellen.
5 Dêrom sochten de foarsten en de steedhâlders hwet tsjin Daniël dat to meitsjen hie mei it keninkryk; mar hja koene gjin misdied noch neat fine, hwent hy wier trou en der wier gjin ûnrjucht noch mis- died yn him to finen.
6 Do seine dy mannen: Wy scille dy Daniël net krije, of wy moatte hwet tsjin him fine yn 'e wet fen syn God.
7 Dêrom gyngen de foarsten en de steedhâlders manmachtich nei de kening en seine sà tsjin him: O kening Darius, libje yn ivichheit! [pag. 827]
8 Al de foarsten fen it ryk, de oersten en steedhâlders, de riedsheareh en lânfâlden binne to riede wirden, in keninklik bislút út to firdigjen en in gebod to bikrêftigjen, dat alle man dy't binnen tritich dagen in forsiik dwaen mei oan iennich god of minske, bihalven oan jo, o kening! yn 'e liuwekûle wirpen wirde scil.
9 Lit de kening nou in gebod bifêstigje en in steatsstik teikenje dat net foroare wirde mei, neffens de wet fen 'e Meden en fen 'e Perzen, dy't net ynlitsen wirde kin.
10 Dêrom teikene de kening Darius sok in steatsstik en gebod.
11 Mar Daniël, do't er fornaem dat it stik teikene wier, gyng nei hûs; en hy hie yn syn boppeseal iepen finsters nei de kant fen Jeruzalem; en hy foel dy deis trijeris op syn knibbels en bea en sei syn God tank, lyk as er altyd plichte to dwaen.
12 Do kamen dy mannen machtigersom, en hja founen Daniël biddende en smeekjende foar syn God.
13 Dêrop setten hja hinne en sprieken de kening oan oer it keninklik gebod: Hawwe jo net in gebod teikene, dat alle man dy't binnen tritich dagen hwet forsiikje mocht oan iennich god of minske, bihalven oan jo, o kening, yn 'e liuwekûle wirpen wirde scoe? De kening antwirde en sei: Dat is in útmakke saek, neffens de wet fen 'e Meden en de Perzen, dy't net ynlitsen wirde mei.
14 Do antwirden hja en seine tsjin de kening: Daniël, ien fen 'e ballingen út Juda, hat jo, o kening, gjin acht slein noch it gebod dat jo teikene hawwe, mar hy bidt trijeris deis syn gebet.
15 Do't de kening dy rede hearde, waerd it him moeilik to moede, en hy sette it sin der op om Daniël to forlossen, ja, oan sinne ûndergong ta die er alle war om him to rêdden.
16 Do kamen dy mannen machtigersom ta de kening, en hja seine tsjin de kening: Wit wol,

o kening! dat it in wet is fen 'e Meden en fen 'e Perzen, dat gjin gebod of bislút dat de kening útfirdige hat, foroare wirde mei.
17 Do joech de kening bistel en hja brochten Daniël foar, en wirpen him yn 'e liuwekûle; de kening antwirde en sei tsjin Daniël: Mei dyn God, dystû sa trou tsjinnest, dy forlosse!
18 En der waerd in stien helle en op 'e moun fen 'e kûle lein; en de kening forsegele dy mei syn ring en mei de ring fen syn machtigen, dat der neat oangeande Daniël foroare wirde scoe.
19 Do gyng de kening nei syn paleis en brocht de nacht to 'n ein mei fêstjen, en hy liet de bywiven net foar him komme, en de sliep bleau fier fen him.
20 En de oare moarns al ier, mei it earste ljocht, stie de kening op en gyng mei haesten nei de liuwekûle.
21 En do't er tichte by de kûle kommen wier, rôp er oan Daniël mei in drôvich lûd; de kening antwirde en sei tsjin Daniël: O Daniël, dû tsjinstfeint fen 'e libbene God, hat dyn God, dystû sa trou tsjinnest, dy ek forlosse kinnen fen 's liuwen?
22 Do spriek Daniël ta de kening: O kening, libie yn ivichheit!
23 myn God hat syn ingel stjûrd, en Hy hat de mûl fen 'e liuwen tasletten, dat hja my neat dwaen koene, om't ik ûnskildich foar Him bifoun bin; ek haw ik jo, o kening, gjin ûnrjucht dien.
24 Do waerd it de kening tige bliid to moede, en hy sei, hja scoene Daniël út 'e kûle tsjen. En do't Daniël út 'e kûle ophelle wier, wier der skeel noch skea oan blm to finen, om't er bitroud hie op syn God.
25 En de kening joech bistel en hja brochten dy mannen foar, dy't Daniël biskildige hiene, en wirpen hjar yn 'e huwekûle, hjar en hjar bern en hjar frouljue; en hja wierne yette net op 'e boaijem fen 'e kûle of de liuwen hiene hjar al oerweldige, en formoarselen ek al hjar biente.
26 Do skreau de kening Darius oan alle folken, naesjes en tongen dy't op 'e hiele ierde wennen: Mei jimme frede formannichfâldige wirde.
27 Fen my wirdt oarder jown dat yn 'e hiele gerjuchtichheit fen myn keninkryk alle man beevje en rydboskje scil foar it oantlit fen 'e God fen Daniël; hwent Hy is de libbene God, dy't bliuwt yn ivichheden, en syn keninkryk is ûnfordjerlik, en syn hearskippij is oan 'e ein ta. [pag. 828]
28 Hy forlost en rêdt, en docht teikens en wûnders yn 'e himel en op 'e ierde, Hy dy't Daniël forlost hat út 'e macht fen 'e liuwen.
29 Daniël nou hie foarspoed yn it keninkryk fen Darius, en yn it keninkryk fen Koares, de Pers.

HAEDSTIK 7.

1 Yn it earste jier fen Belsazar, de kening fen Babel, seach Daniël op bêd in dream en gesichten fen syn holle. Do skreau er de dream op, forheljend de haedsaek fen 'e dingen.
2 Daniël antwirde en sei: Ik seach yn myn gesicht, to nacht, en sjuch, de fjouwer winen fen 'e himel brieken los oer de greate sé.
3 En fjouwer greate dieren kamen op út 'e sé, it iene ûnderskaet fen it oare.
4 It earste wier in liuw allyk, en it hie de wjukken fen in earn; ik seach ta, oant syn wjukken útplôke wierne, en it fen 'e ierde optild waerd en rjucht op 'e foetten set as in minske, en der in minskehert oan jown waerd.
5 En sjuch, in oar dier, it twade, wier in bear allyk, en it joech him op op 'e iene side, en it hie trije ribben yn 'e mûl twisken de tosken; en der waerd tsjin sein: Gean oerein, yt folle flêsk.
6 Dêrnei seach ik, en sjuch, der wier in oar dier, in panter allyk, en it hie fjouwer fûgelwjukken op 'e rêch, ek hie dat dier fjouwer hollen; en him waerd hearskippij jown.
7 Dêrnei seach ik yn 'e nachtgesichten, en sjuch, it fjirde dier wier forskriklik en groulik en tige sterk, en it hie greate izeren tosken, it iet en forbrizele, en forwâdde it oerbleaune mei syn foetten; en it wier ûnderskaet fen al de dieren dy't foar him west hiene, en it hie tsjien hoarnen.
8 Ik sloech de hoarnen acht, en sjuch, in oare lytse hoarn kaem dêr twisken op, en trije fen 'e foarige hoarnen waerden der for

útbritsen, en sjuch, yn dy hoarn wierne eagen
as minske-eagen, en in mûle dy’t greate
dingen spriek.
9 Ik seach ta oant der troanen set waerden,
en in Alde fen dagen sitten gyng, hwaens
kleed wyt wier as de snie, en it hier fen syn
holle as suvere wol; syn troan wier
fjûrflammen, de tsjillen dêrfen in lôgjend fjûr;
10 in baernende rivier streamde en gyng fen
Him út, tûzenkear tûzenen tsjinnen Him, en
tsjientûzenkear tsjientûzenen stiene foar Him;
it rjucht kaem to sitten en de boeken waerden
iepene.
11 En ik seach ta fen wegen de lûde en greate
wirden dy’t de hoarn spriek; ik seach ta, oant
it dier deade en syn lichem fordien waerd, en
oerjown om forbaernd to wirden troch it fjûr.
12 En ek de oare dieren waerd hjar
hearskippij ûntnommen, en hja krigen
forlinging fen it libben oan ’e tiid en ûre ta.
13 Ik seach fierder yn de nachtgesichten, en
sjuch, dêr kaem ien mei de wolken fen ’e
himel, in minske soan allyk, en hy kaem ta de
Alde fen dagen, en hja brochten him foar
Himl
14 En him waerd jown hearskippij en eare en
it keninkryk, en alle folken, naesjes en tongen
tsjinnen him. Syn hearskippij is in ivige
hearskippij, dy’t net forgean scil, en syn
keninkryk scil net fordoarn wirde.
15 My, Daniël, my waerd de geast trochsnien
midden yn ’e skie, en de gesichten fen myn
holle forbjusteren my.
16 En ik kaem neijer ta ien fen hjarren dy’t
dêr stiene, en frege him om klearrichheit oer
dat allegearre; en hy sei it my, en joech my de
bitsjutting fen dy dingen to kennen.
17 Dy greate dieren, dy fjouwer, binne
fjouwer keningen, dy’t opkomme scille út ’e
ierde;
18 mar de hilligen fen ’e Allerheechste scille
it keninkryk ûntfange, en hja scille it ryk
bisitte oant yn der ivichheit, ja oant yn
ivichheit der ivichheden.
19 Do bigearde ik de wierheit to witten
oangeande it fjirde dier, dat ûnderskaet wier
fen al de oare, tige groulik, hwaens tosken fen
izer wierne, en syn kloeren fen koper, it iet, it
forbrizele, en forwâdde it oerbleaune mei syn
foetten;
20 en oangeande de tsjien hoarnen dy’t op
syn holle wierne, en dy oare dy’t opkaem, en
dêr trije for útfallen wierne, en ek ho’t dy
hoarn eagen hie en in mûle dy’t greate dingen
spriek, en dat syn oansjen greater wier as it
oansjen fen’e oare. [pag. 829]
21 Ik hie sjoen dat dy hoarn oarloch fierde
tsjin de hilligen, en dat er se oerwoun,
22 oant de Alde fen dagen kaem, en der rjucht
dien waerd oan ’e hilligen fen ’e
Allerheechste, en de stelde tiid kaem dat de
hilligen it ryk yn bisit krigen.
23 Hy sei sà: It fjirde dier scil it fjirde ryk op
ierde wêze, dat ûnderskaet wêze scil fen al dy
riken, en it scil de hiele ierde opite en it scil
hjar forwâdzje en it scil hjar forbrizelje.
24 En hwet de tsjien hoarnen oanbilanget: út
dat keninkryk scille tsjien keningen
opkomme, en in oar scil nei hjarren
opkomme, en dy scil ûnderskaet wêze fen ’e
foarige, en hy scil trije keningen fornederje.
25 En hy scil wirden sprekke tsjin de
Allerheechste, en hy scil de hilligen fen ’e
Allerheechste binearje, en hy scil bisiikje de
tiden en de wet to forsetten, en hja scille
oerjown wirde yn syn hân, in tiid en tiden en
in heale tiid.
26 Dêrnei scil it rjucht sitte, en hja scille syn
hearskippij weinimme, om dy to fordwaen en
to fordylgjen oan ’e ein ta.
27 Mar it ryk en de hearskippij en de greatme
fen ’e keninkriken ûnder de hiele himel scil
jown wirde oan it folk fen ’e hilligen fen ’e
Allerheechste, hwaens ryk in ivich ryk is, en
alle hearskippijen scille hjar tsjinje en hjarren
hearrich wêze.
28 Dat is it ein fen ’e dingen. Hwet my,
Daniël, oanbilanget, myn tinzen forbjusteren
my tige, en de glâns fen myn wêzen forfoel,
mar ik biwarre it allegearre yn myn hert.

HAEDSTIK 8.

1 Yn it trêdde jier fen ’e regearing fen ’e
kening Belsazar kaem my, Daniël, in gesicht
foar, nei it gesicht dat my earst foarkommen
wier.
2 En ik seach yn it gesicht — it barde nou
do’t ik it seach, dat ik op ’e stins fen Susan

wier, dy't yn it goa fen Elam is — ik seach den
yn it gesicht dat ik by de stream de Ulai wier.
3 En ik sloech myn eagen op en ik seach, en
sjuch, in raem stie foar de stream; hy hie twa
hoarnen, en dy hoarnen wierne beide heech,
mar de iene wier heger as de oare, en de
heechste kaem it lêst op.
4 Ik seach de raem stjitten nei it Westen, en
nei it Noarden, en nei it Suden, en gjin dier
koe foar syn oantlit bistean, en der wier
gjinien dy't út syn macht forloste, mar hy die
hwet er woe, en hy makke himsels great.
5 Wylst ik dat acht sloech, sjuch, dêr kaem in
geitebok út it Westen oer de hiele breedte fen
'e ierdboaijem, en hy roerde gjin groun; en de
bok hie in oansjenlike hoarn twisken de
eagen.
6 En hy stoarme ta op 'e raem mei de beide
hoarnen, dy't ik stean sjoen hie foar de
stream, en hy fleach op him oan yn 'e
grammoedichheit fen syn krêft.
7 En ik seach him de raem byneikommen,
en hy foel grimmitich op him oan, en hy stjitte
de raem, en hy briek him de beide hoarnen,
en der wier gjin krêft yn 'e raem om foar syn
oantlit to bistean, en hy smiet him oer de
ierde en hy fowâdde him, en der wier gjinien
dy't de raem út syn macht forloste.
8 En de geitebok makke himsels oermiette
great; mar do't er sterk wirden wier, briek de
greate hoarn, en yn it plak dêrfen kamen
fjouwer oansjenlike hoarnen op, neffens de
fjouwer winen fen 'e himel.
9 En út ien dêrfen kaem in hoarn foart dy't
earst lyts wier, mar tige great waerd, tsjin it
Suden, en tsjin it Easten, en tsjin it sierlike lân.
10 En hy waerd great oan it hear fen 'e himel
ta, en fen dat hear, to witten fen 'e stjerren,
smiet er op 'e ierde en forwâdde hjar.
11 Ja, hy makke himsels great oan 'e Foarst
fen dat hear ta, en fen dy Foarst waerd
weinommen it deistige offer, en de wenning
fen syn hillichdom waerd delsmiten.
12 En mei it deistige offer waerd it hear
oerjown ta de ôffal; en it wirp de wierheit tsjin
'e ierde, en wier foarspoedich yn syn dwaen.
13 Dêrnei hearde ik in hillige sprekken, en in
oare hillige sei tsjin dyjinge dy't spritsen hie:
Holang scil dit gesicht fen it deistige offer en
de forwoastende ôffal oanhâlde? Scil sawol it
hillichdom [pag. 830] as it hear oerjown wirde ta
forwâdding?
14 En hy sei tsjin my: Twa tûzen en
trijehûndert jounen en moarnen, den scil der
rjucht dien wirde oan it hillichdom.
15 En it barde do't ik, Daniël, dat gesicht
seach, dat ik bisocht it to forstean, en sjuch,
dêr stie foar my as it stal fen in man.
16 En ik hearde in minskestim út 'e Ulai, dy't
rôp en sei: Gabriël, jow dizze it gesicht to
forstean.
17 En hy kaem njonken my dêr't ik stie, en
do't er kaem, waerd ik kjel en foel op it oantlit.
En hy sei tsjin my: Merk op, dû minskebern,
hwent dit gesicht giet oer de tiid fen it ein.
18 Wylst er yette mei my spriek, foel ik mei it
oantlit nei de groun yn in djippe sliep. Do
rekke er my oan en stelde my op myn sté;
19 en hy sei: Sjuch, ik scil dy to kennen jaen
hwet der barre scil op it ein fen dizze
grammoedichheit; hwent it giet oer de stelde
tiid fen it ein.
20 De raem mei de twa hoarnen dystû sjoen
hast, binne de keningen fen 'e Meden en fen
'e Perzen.
21 En de hierrige bok is de kening fen
Grikelân; en de greate hoarn dy't er twisken
de eagen hie, is de earste kening.
22 En dat dy ôfbriek en der fjouwer yn syn
plak stiene: fjouwer keninkriken scille út syn
folk ûntstean, mar net mei syn krêft.
23 Mar yn it lêstoan fen hjar keninkryk,
hwennear't de ôffalligen de miette fol makke
hawwe scille, scil der in kening opstean hird
fen oantlit en mei glûpskens omgeande.
24 En syn krêft scil sterk wirde, mar net troch
syn eigen krêft; en hy scil in wûnderbaerlik
fordjerder wêze, en foarspoed hawwe yn syn
dwaen; hy scil fordjerre de sterken, en allyksa
it folk fen 'e hilligen.
25 En troch syn slûchslimmens scil er meitsje
dat it bidroch him yn 'e hân dijt, en syn hert
scil greate dingen fen him tinke, en ûnfortocht
scil er mannichten fordjerre, ja, opstean tsjin
de Foarst fen 'e foarsten; mar hy scil sûnder
hân forbritsen wirde.
26 En dat gesicht fen 'e joun en de moarn
dêr't fen spritsen waerd, it is de wierheit; en

dû, forsegelje it gesicht, hwent it giet oer fiere dagen.
27 Do wier ik, Daniël, suver britsen en laei dagen lang siik; dêrnei gyng ik der ôf en die myn wirk for de kening; en ik wier ûntdien fen it gesicht, mar gjinien ergere it.

HAEDSTIK 9.

1 Yn it earste jier fen Darius, de soan fen Ahasfearos, út it sied fen 'e Meden, dy't kening makke wier oer it keninkryk fen 'e Chaldeërs,
2 yn it earste jier fen syn regearing mirk ik, Daniël, út 'e Skriften dat it tal fen 'e jierren, dêr't it wird des Heare oer bard wier ta de profeet Jeremia, oangeande it foltôgjen fen 'e forwoasting fen Jeruzalem, sauntich jier wier.
3 En ik kearde it oantlit ta God, de Heare, om Him to siikjen yn it gebet en yn smekingen, yn fêstjen en yn sek en yeske.
4 En ik bea ta de Heare, myn God, en .die bilidenis en sei: Och Heare, Jo greate en ûntsachlike God, dy't it forboun en de genede hâlde dyjingen dy't Him ljeafhawwe en syn geboaden biwarje,
5 wy hawwe sûndige en forkeard dien, wy hawwe goddeleas west en binne opstannich wirden, mei ôf to wiken fen jins geboaden cn fen jins rjuchten.
6 En wy hawwe net harke nei jins tsjinstfeinten, de profeten, dy't yn jins namme sprieken ta ús keningen, ús foarsten en ús foarâlden, en ta al it folk fen it iân.
7 By Jo, o Heare, is de gerjuchtichheit, mar by ús is de skamte fen it oantlit, lyk as it hjoed de dei stiet mei de mannen fen Juda en de ynwenners fen Jeruzalem en mei hiele Israël, dy't neiby en dy't fierôf binne, yn al de lannen dêr't Jo hjar hinne dreaun hawwe om de oertrêdding dêr't hja mei tsjin Jo oertrêdde hawwe.
8 O Heare, by ús is de skamte fen it oantlit, by ús keningen, by ús foarsten en by ús foarâlden, om't wy tsjin Jo sûndige hawwe.
9 By de Heare, ús God, binne de barmhertichheden en forjowingen, alhowol't wy opstannich tsjin Him west hawwe;
10 en wy hawwe net harke nei de stim fen 'e Heare, ús God, om to wanneljen [pag. 831] yn syn wetten, dy't Er foar ús oantlit jown hat troch de hân fen syn tsjinstfeinten, de profeten.
11 Ja, hiele Israël hat jins wet oertrêdde mei ôf to wiken, dat hja jins stim net hearre mochten; dêrom is oer ús útstoart de flok en eed dy't biskreaun stiet yn 'e wet fen Mozes, Gods tsjinstfeint, om't wy tsjin Him sûndige hawwe.
12 En Hy hat syn wirden bifêstige, dy't Er spritsen hie tsjin ús en tsjin de rjuchters dy't ús rjuchten, mei sok in great ûnheil oer ús to bringen, dat net bard is ûnder de hiele himel hwet oan Jeruzalem bard is.
13 Lyk as yn 'e wet fen Mozes biskreaun stiet, sa is al dat ûnheil oer ús kommen; en wy hawwe it oantlit fen 'e Heare, ús God, net bistille, mei ús to bikearen fen ús ûngerjuchtichheden, en forstannich to wirden yn jins wierheit.
14 Dêrom hat de Heare wekke oer it ûnheil en Hy hat it oer ús brocht, hwent de Heare, ús God, is rjuchtfeardich yn al de wirken dy't Er docht, mar wy hawwe nei syn stim net harke.
15 En nou, o Heare ús God, Jo dy't jins folk út Egyptelân fierd hawwe mei in sterke hân, en Jo in namme makke hawwe lyk as dy hjoed de dei is: wy hawwe sûndige, wy hawwe goddeleas west.
16 O Heare, lit neffens al jins gerjuchtichheden jins grime en jins grammoedichheit dochs ôfkeard wirde fen jins stêd Jeruzalem, jins hillige berch; hwent om ús sûnden en om 'e ûngerjuchtichheden fen ús foarâlden binne Jeruzalem en jins folk ta in smaed by allegearre dy't om ús hinne wenje.
17 En nou, o ús God, harkje nei it gebet fen jins tsjinstfeint en nei syn smekingen, en lit jins oantlit ljochtsje oer jins hillichdom dat forwoast is, om 'e wille fen Josels, o Heare.
18 Niigje jins ear, myn God, en harkje, iepenje jins eagen en sjuch ús forwoastingen, en de stêd dêr't jins namme oer útroppen is; hwent wy werpe ús smekingen foar jins oantlit, net om ús gerjuchtichheden, mar om jins barmhertichheden, dy't great binne.
19 O Heare, harkje; o Heare, forjow; o Heare, merk op en doch it, toevje net, om 'e wille fen Josels, o myn God! hwent oer jins stêd en jins

folk is jins namme útroppen.
20 Wylst ik yette spriek en bea, en myn sûnde
en de sûnde fen myn folk Israël bilied, en myn
smeking delwirp foar it oantlit fen 'e Heare,
myn God, om 'e wille fen 'e hillige berch fen
myn God,
21 wylst ik yette spriek yn it gebet, kaem de
man Gabriël, dy't ik yn in earder gesicht sjoen
hie, mei haesten oanfleanen, en hy kaem ta
my om 'e tiid fen it jounoffer.
22 En hy ûnderrjuchte my en spriek mei my
en sei: Daniël, nou bin ik útgien om dy bigryp
by to bringen.
23 Yn it bigjin fen dyn smekingen is der in
wird útgien, en ik bin kommen om it to
forkindigjen, hwent dû bist in biminde; slaen
dat wird den acht en merk op it gesicht.
24 Sauntich wiken binne steld oer dyn folk en
oer dyn hillige stêd, om de oertrêdding to
foltôgjen en om de sûnden to forsegeljen en
om de ûngerjuchtichheit to forsoenjen, en om
in ivige gerjuchtichheit oan to bringen en om
it gesicht en de profeet to forsegeljen en om it
heechhillige to salvjen.
25 En nou scilstû witte en forstean: fen 'e
útgong fen it wird ôf dat Jeruzalem
werombrocht en opboud wirde scil oant de
foarst Messias ta is it saun wike; en twa en
sechstich wiken lang scil it werombrocht en
opboud wirde mei plein en grêft, howol yn
tiden fen binaudheit.
26 En nei dy twa en sechstich wiken scil
Messias útroege wirde, mar net for himsels.
En it folk fen in foarst, dat komme scil, scil de
stêd en it hillichdom fordjerre, mar syn ein
scil wêze yn 'e floed, en oan 'e ein ta scil it
oarloch wêze, fêst bisletten forwoastingen.
27 En hy scil mannichten it forboun bifêstigje
in wike lang; en de heale wike scil er it
slachtoffer en it spiisoffer ophâlde litte; en op
'e trâns fen 'e timpel scil in ûntsettende
grouwel stean, oan 'e foltôging ta, en itjinge
fêst bisletten is scil útstoart wirde oer it
woaste. [pag. 832]

HAEDSTIK 10.

1 Yn it trêdde jier fen Koares, de kening fen
'e Perzen, waerd Daniël, hwaens namme
Beltsazar wier, in wird iepenbiere, en dat wird
wier de wierheit, mar in swiere biskikking; en
hy forstie it wird en hie bigryp fen it gesicht.
2 Yn dy dagen treure ik, Daniël, trije wike,
dei oan dei;
3 smaeksume spize iet ik net en flêsk of wyn
kaem net yn myn mûle, ek salve ik my
hielendal net, oant dy trije wiken, dei nei dei,
om wierne.
4 En op 'e fjouwer en tweintichste dei fen 'e
earste moanne wier ik oan 'e igge fen 'e greate
rivier,de rivier Hiddékel.
5 En ik sloech de eagen op en seach, en
sjuch, dêr wier in man biklaeid mei linnen, en
de mil hie er girde mei suver goud fen Ufas;
6 en syn lichem wier as in topaes, en syn
oantlit as it oansjen fen 'e wearljocht, en syn
eagen as lôgjende fakkels, en syn earmen en
syn foetten as de glâns fen glêdskjirre koper,
en it lûd fen syn wirden as it lûd fen in
mannichte.
7 En ik, Daniël, allinne seach dat gesicht,
mar de mannen dy't by my wierne, seagen it
gesicht net; lykwols foel der greate eangstme
op hjar, en hja flechten om hjar to forbergjen.
8 En ik waerd allinnich oerlitten en seach
dat great gesicht, en der bleau gjin krêft yn my
oer, en de glâns bistoar my deadlik op it
wêzen, dat ik hielendal ûnmachtich wier.
9 En ik hearde it lûd fen syn wirden, en do't
ik it lûd fen syn wirden hearde, foel ik yn in
djippe sliep, wylst ik op it oantlit laei, mei it
oantlit nei de ierde.
10 En sjuch, in hân roerde my oan, en holp
my op 'e knibbels en op 'e palmen fen 'e
hannen.
11 En hy sei tsjin my: Daniël, biminde man,
tink om 'e wirden dy't ik ta dy sprekke scil, en
gean oerein op dyn sté, hwent op dizze ûre
bin ik ta dy stjûrd. En do't er dat wird ta my
spriek, gyng ik beevjende oerein.
12 Do sei er tsjin my: Eangje net, Daniël,
hwent fen 'e earste dei ôf datstû dyn hert
dernei jown hast om to forstean en om dysels
to fornederjen foar it oantlit fen dyn God,
binne dyn wirden heard, en om 'e wille fen
dyn wirden bin ik kommen.
13 Mar de forst fen it Perzyske keninkryk hat
foar my oer stien, ien en tweintich dagen; en
sjuch, Michaël, ien fen 'e earste foarsten,

kaem om my to helpen, en ik waerd dêr litten
by de keningen fen Perzië.
14 Nou bin ik kommen om dy kindskip to
jaen fen itjinge dat dyn folk wearfarre scil yn
it lêst oan fen ’e dagen, hwent it gesicht giet
yette oer fiere tiden.
15 En do’t er dy wirden ta my spriek, sloech ik
de eagen nei de ierde en waerd stom.
16 En sjuch, ien, fen oansjen de minskebern
allyk, roerde myn lippen oan; do die ik myn
mûle iepen, en ik koe sprekke en sei tsjin him
dy’t foar my oer stie: Myn hear, fen wegen it
gesicht binne de wéën op ’e nij oer my gien,
en ik bin hielendal ûnmachtich wirden.
17 En ho kin de tsjinstfeint fen dizze myn
hear sprekke mei myn hear? Hwent hwet my
oanbilanget, der is gjin krêft mear yn my, en
gjin amme is yn my oerbleaun.
18 Do waerd ik yetris oanrekke troch ien as
yn it stal fen in minske, en hy forsterke my.
19 En hy sei :Eangje net, dû biminde man,
frede sij dy, wêz sterk, ja wêz sterk. En wylst er
mei my spriek, waerd ik forsterke, en sei: Lit
myn hear sprekke, hwent jo hawwe my
forsterke.
20 Do sei er: Witstû hwerom ik ta dy kommen
bin? Nou scil ik yetris stride tsjin de foarst fen
’e Perzen; en hwennear’t ik foarttein bin,
sjuch, den scil de foarst fen Grikelân komme.
21 Mar ik scil dy forkindigje hwet opteikene
stiet yn it boek fen ’e wierheit; en der is gjinien
dy’t hjarren manlik mei my stiet as jimme
foarst Michaël.

HAEDSTIK 11.

1 En yn it earste jier fen Darius, de Meder,
haw ik stien om him to stypjen en to
forsterkjen.
2 En nou scil ik dy de wierheit to kennen
jaen. Sjuch, der scille noch trije keningen oer
de Perzen opstean, en de fjirde scil forrike
wirde mei greate ryk-[pag.833]-dom, mear as
allegearre; ea hwennear’t er troch syn rykdom
sterk wirden is, scil er alles yn biweging sette
tsjin it keninkryk fen Grikelân.
3 Dêrnei scil der in helthaftich kening
opstean, dy’t hearskje scil mei greate macht,
en hy scil dwaen hwet him goedtinkt.
4 Mar nauwerneed scil er opstien wêze of
syn ryk scil forbritsen wirde en fordield nei de
fjouwer wynstreken fen ’e himel, mar net for
syn neikommelingen en ek net mei de macht
dêr’t hysels mei hearske; hwent syn ryk scil
útinoarskoerd wirde, en dat for oaren as hjar.
5 Den scil de kening fen it Suden sterk
wirde, mar ien fen syn foarsten scil sterker
wirde as hy, en dy scil hearskje; syn
hearskippij scil in greate hearskippij wêze.
6 En mei forrin fen jierren scille hja hjar mei
elkoarren bifrjeonje, en de dochter fen ’e
kening fen it Suden scil komme ta de kening
fen it Noarden om in billik fordrach to
meitsjen; mar hja scil de macht fen ’e earm
net bihâlde, en syn sied scil gjin stân hâlde, en
hja scil oerlevere wirde mei dyjingen dy’t hjar
brocht hawwe, en dy’t hjar woun hat, en dy’t
hjar yn dy tiden stipe hat.
7 Den scil der út ’e sprút fen hjar woartels
immen opkomme op syn sté, dy scil him nei
de legermacht bijaen, en hy scil optsjen tsjin
de fêstingen fen ’e kening fen it Noarden, en
hy scil him der tige tsjin warre en se
oermasterje.
8 Ja, hjar goaden en hjar gettene bylden, en
hjar kostber gerei fen silver en goud, scil er as
bút nei Egypte fiere; en hy scil de kening fen it
Noarden jiermannich stean.
9 Den scil dy in ynfal dwaen yn it keninkryk
fen ’e kening fen it Suden, mar hy scil werom
moatte nei syn eigen lân.
10 En syn soannen scille hjar yn ’e oarloch
jaen, en hja scille forskate greate legers
byinoarbringe; en it scil komme, komme scil
it en ynrinne en oer alles hinnegean en
weromrinne, en hja scille oarlogje oant by syn
fêsting.
11 Den scil de kening fen it Suden forbittere
wirde, en hy scil úttsjen en en tsjin him, tsjin
de kening fen it Noarden, stride; mar dy scil in
greate mannichte opstelle, lykwol scil dy
mannichte yn syn hân jown wirde.
12 En as dy mannichte weireage is, scil syn
hert tille fen greatskens, en hy scil
tsjientûzenen delslaen; lykwol scil er net sterk
bliuwe.
13 Hwent de kening fen it Noarden scil
weromkomme, en hy scil in greater
mannichte opstelle as de foarige kear, en mei

forrin fen tiid, fen jierren, scil er komme, komme scil er mei in great leger en mei machtich wapenark.
14 En yn dy tiden scille der mannichten opstean tsjin de kening fen it Suden; en oproermakkers ûnder dyn folk scille hjar heechmoedich opjaen om it gesicht to bifêstigjen, mar hja scille stroffelje.
15 En de kening fen it Noarden scil komme en in wâl opsmite en in forsterke stêd ynnimme, en de striidmachten fen it Suden scille gjin stân hâlde likemin as syn útsochte kriichsljue, ja der scil gjin krêft wêze om stân to hâlden.
16 En hy dy't út it Noarden tsjin him opkomt, scil dwaen hwet er wol, en gjinien scil foar syn oantlit bistean; ek scil er stean yn it lân fen it sieraed, en it fordjer scil yn syn hân wêze.
17 Den scil er it oantlit der ta sette om oan 'e macht to slagjen yn it hiele ryk, mar hy scil billike bitingsten útstelle; en hy scil him in jonge dochter biskikke om it lân to fordjerren, mar it scil gjin stân hâlde en it scil him neat jaen.
18 Dêrnei scil er it oantlit nei de eilannen keare, en hy scil forskate ynnimme; mar in oerste scil oan syn gesmaed in ein meitsje, ja hy scil syn smaed op himsels weromkomme litte.
19 Dêrnei scil er it oantlit tsjin de fêstingen fen syn lân keare, en hy scil stroffelje en falle en net mear foun wirde.
20 En yn syn plak scil immen opstean dy't in jildeasker troch de hearlikheit fen it keninkryk stjûre scil; mar mei in deimannich scil er forbritsen wirde, lykwols net troch grime noch troch oarloch.
21 En yn syn plak scil in forachteling opstean, hwa't hja de weardichheit fen it keninkryk net tatocht hiene; mar hy scil tomûk komme en it keninkryk bimachtigje mei mûklisten.
22 En de oerstreamende striidmachten [pag. 834] scille fen syn oantlit út sels oerstreamd wirde, en hja scille forbritsen wirde, ja ek de foarst fen it forboun.
23 En sa gau't der in fordrach mei him makke is, scil er oan it bidragen gean, en hy scil optsjen, en mei minmachtich folk scil er sterk wirde.
24 Unforhoeds scil er yn 'e fruchtberste dielen fen it goa komme, en hy scil dwaen hwet syn âlden en syn âldene âlden net dien hawwe; rôf en bút en have scil er ûnder hjar útstruije, en tsjin de fêstingen scil er plannen bilizze, mar oan in tiid ta.
25 En hy scil syn krêft en syn hert opsette tsjin de kening fen it Suden, mei in greate legermacht; en de kening fen it Suden scil him yn 'e striid jaen mei in greate en tige sterke legermacht, mar hy scil net bistean, hwent hja scille plannen tsjin him bilizze.
26 En dy't ite fen syn spizen, scille him ûndergong dwaen, en syn leger scil foartspiele, en gâns forsleinen scille falle.
27 En dy beide keningen scille kwea yn it sin hawwe, en oan ien en deselde tafel scille hja ljeagen sprekke; mar it scil hjarren net slagje, hwent de ein scil earst wêze op 'e stelde tiid.
28 Den scil er nei syn lân weromtsjen mei in greate skat, en syn hert scil wêze tsjin it hillich forboun, en hy scil fen wegen komme en weromtsjen nei syn lân.
29 Op 'e stelde tiid scil er weromkomme en yetris tsjin it Suden optsjen, mar it scil de lêste reis net ôfrinne lyk as de earste.
30 Hwent der scille skippen fen 'e Kittiten tsjin him komme, en hy scil moedeleas wirde en weromgean en grammoedich wirde en fen wegen komme tsjin it hillich forboun; en weromgeande, scil er tinke om dyjingen dy't it hillich forboun forsaekje.
31 En der scille legers fen him útgean, en hja scille it hillichdom, de festing, ûnthilligje, en hja scille it deistich offer weinimme en de ûntsettende grouwel opstelle.
32 En dy't hjar misdrage tsjin it forboun, scil er mei fluenskens ôffallich meitsje; mar it folk dat syn God ken, scil sterk wêze en fen wegen komme.
33 En de froeden fen it folk scille mannichten ûnderrjuchtsje; mar hja scille falle troch it swird en troch de lôge, yn it tichthús en troch birôving, dagen lang.
34 En as hja falle, scille hja holpen wirde mei in lytse help, en mannichten scille hjar sabeare by hjarren jaen.
35 En fen 'e froeden scille der somliken falle, dat hja lottere en reinige en wyt makke wirde

meije, oan ’e tiid fen it ein ta, hwent it scil yette for in stelde tiid wêze.
36 En dy kening scil dwaen neffens syn goedtinken, en hy scil himsels heech meitsje en great boppe alle god, en hy scil ûneigene dingen sprekke tsjin de God der goaden, en hy scil foarspoedich wêze, oant de grammoedichheit foltôge is; hwent it bislút scil fêst útfierd wirde.
37 En hy scil de goaden fen syn foarâlden gjin acht slaen, ek scil er de biminde fen ’e frouljue of hokker god gjin acht slaen; mar hy scil himsels greatmeitsje tsjin allegearre.
38 En yn hjar plak scil er de god fen ’e festingen forearje; de god dy’t syn foarâlden net kend hawwe, scil er forearje mei goud en mei silver en mei edelstiente en mei kostberheden.
39 En hy scil fen wegen komme tsjin de sterke festingen, mei help fen in frjemde god; hwa’t dy bilide scille, scil er oerfloedige eare oandwaen, en hy scil hjar hearskje litte oer mannichten, en ta bileanning scil er lân útdiele.
40 Mar yn ’e tiid fen it ein scil de kening fen it Suden tsjin him oanstjitte, en de kening fen it Noarden scil op him oanstoarmje mei weinen en mei ruters en mei in mannichte skippen; en hy scil dêrmei yn ’e lannen komme, en hy scil se oerstreame en der troch hinnetsjen.
41 Hy scil ek komme yn it lân fen it sieraed, en forskate lannen scille delwâdde wirde; dizze lykwol scille syn hân ûntkomme: Edom en Moäb en de útkarden fen ’e bern fen Ammon.
42 En hy scil syn hân útstekke nei de lannen, en it lân fen Egypte sels scil net ûntkomme.
43 En hy scil hearskje oer de skatten fen goud en fen silver en oer al de kostberheden fen Egypte; en de Libyërs en de Kusjiten scille him oeral folgje.
44 Mar geroften út it Easten en út it [pag. 835] Noarden scille him ûngerêst meitsje; dêrom scil er úttsjen mei greate grammoedichheit, om mannichten to fordylgjen en to forbannen.
45 En hy scil de tinten fen syn paleis opsette twisken de sé en de berch fen it hillich sieraed; mar hy scil oan syn ein komme en gjin helper hawwe.

HAEDSTIK 12.

1 En yn dy tiid scil Michaël him opjaen, dy greate foarst dy’t oer de bern fen dyn folk stiet; en it scil in tiid fen binearing wêze, lyk as der net west hat sûnt der in folk bistien hat oant dy tiid ta; mar yn dy tiid scil dyn folk forlost wirde, al hwa’t bifoun wirde mei opskreaun to wêzen yn it boek.
2 En folle fen dyjingen dy’t sliepe yn it stof fen ’e ierde, scille wekker wirde, dizzen ta it ivige libben, en jingen ta smaedheden en ta ivige ôfgriis.
3 Mar dy’t forsteane scille blinke as de glâns fen it forwulft, en dy’t folle rjuchtfeardigje as de stjerren, yn ivichheit en altyd.
4 En dû, Daniël, slút dizze wirden ta en forsegelje dit boek oant ’e tiid fen it ein; mannichten scille it ûndersiikje, en de wittenskip scil formannichfâldige wirde.
5 En ik, Daniël, seach, en sjuch, dêr stiene twa oaren, de iene op ’e kant fen ’e rivier oan dizze side, en de oare op ’e kant fen ’e rivier oan dy side.
6 En de iene sei tsjin de man biklaeid mei linnen, dy’t boppe op it wetter fen ’e rivier stie: Holang scil it oanhâlde dat it ein fen dizze wûnders komt?
7 Do hearde ik de man biklaeid mei linnen, dy’t boppe op it wetter fen ’e rivier stie, en hy stiek syn rjuchter en syn lofter hân op nei de himel, en swarde by Him dy’t ivich libbet: In tiid, tiden en in heale tiid; en as de macht fen it hillige folk alhiel forsille is, den scille al dizze dingen foltôge wirde.
8 Dat hearde ik, mar ik fette it net, en ik sei: Myn hear, hwet scil it lêste fen dizze dingen wêze?
9 En hy sei: Gean hinne, Daniël, hwent dizze wirden binne tasletten en forsegele oan ’e tiid fen it ein ta.
10 Folle scille reinige en wyt makke en lottere wirde, mar de goddeleazen scille goddeleas hannelje; en gjinien fen ’e goddeleazen scil it forstean, mar de forstannigen scille it forstean.
11 En fen ’e tiid ôf dat it deistich offer weinommen en de ûntsettende grouwel

opsteld wirde scil, scil it tûzen twahûndert en njoggentich dagen wêze.
12 Loksillich is hy dy’t wachtet en oan de tûzen en trijehûndert en fiif en tritich dagen ta komt.
13 Mar dû, gean hinne nei de ein, en dû scilst rêste, en opstean ta dyn lot, op it ein fen ’e dagen.

# DE PROFEET HOSEA.

HAEDSTIK 1.

1 It wird des Heare dat bard is ta Hoseä, de soan fen Beëari, yn ’e dagen fen Uzzia, Jotham, Achas, Hiskia, keningen fen Juda, en yn ’e dagen fen Jerobeäm, de soan fen Joäs, kening fen Israël.
2 It bigjin fen des Heare sprekken troch Hoseä. De Heare den sei tsjin Hoseä: Gean hinne, nim dy in hoer ta frou en bern dy’t yn hoerkerij woun wirde; hwent it lân hoerket, it hoerket efter de Heare wei.
3 En hy gyng hinne en naem Gomer, de dochter fen Diblaïm; en hja waerd swier en berne him in soan.
4 En de Heare sei tsjin him: Neam syn namme Jisreël, hwent mei koarten scil Ik de bloedskild fen Jisreël bisiikje oan it hûs fen Jehu, en in ein meitsje oan it keninkryk fen it hûs fen Israël.
5 En it scil dy deis barre, dat Ik Israëls bôge tobrekke scil yn ’e delling fen Jisreël.
6 En hja waerd op ’e nij swier, en krige in dochter; en Hy sei tsjin him: Neam hjar namme Unbimind, hwent Ik scil it hûs fen Israël foartoan net mear biminne noch hjarren folsleine forjeffenis jaen. [pag. 836]
7 Mar it hûs fen Juda scil Ik biminne en hjar scil Ik forlosse troch de Heare, hjar God: alhowol, Ik scil hjar net forlosse troch bôge noch troch swird noch troch oarloch, troch hynders noch troch ruters.
8 En do’t hja Unbimind ôfwoun hie fen it boarst, waerd hja swier en krige in soan.
9 En Hy sei: Neam syn namme: Myn folk net; hwent likemin as jimme myn folk binne, scil Ik jimmes wêze.
10 Mar ienris scil it tal fen Israëls bern wêze as it sân fen ’e sé, dat net metten noch teld wirde kin; en it scil barre dat der op itselde sté dêr tsjin hjar sein wirden is: Jimme binne myn folk net, tsjin hjar sein wirde scil: Bern fen ’e libbene God.
11 En de bern fen Juda en de bern fen Israël scille foriene wirde, en ien en itselde haed oer hjar stelle, en meiïnoar optsjen út it lân; hwent de dei fen Jizreël scil great wêze.
12 Siz tsjin jimme broerren: Myn folk, en tsjin jimme sisters: De biminde.

HAEDSTIK 2.

1 Striid mei jimme mem, striid, om’t hja myn frou net is en Ik hjar man net bin; en lit se hjar hoerkerijen foar hjar oantlit en hjar oerhoer twisken hjar boarsten weidwaen.
2 Oars scil Ik hjar neaken útstrûpe, en hjar stelle as de deis dat hja berne waerd, en hjar meitsje as de woastenije, en hjar stelle ta in toar lân, en hjar omkomme litte fen ’e toarst.
3 En hjar bern scil Ik net biminne, om’t it bern binne woun yn hoerkerij.
4 Hwent hjar mem hat hoerke, dy’t ienris swier fen hjarren wier hat hjarsels to skande makke; hwent hja hat sein: Ik scil myn hoerkers neirinne, dy’t my myn brea en myn wetter, myn wol en myn flaeks, myn oalje en myn drank jowe.
5 Dêrom, sjuch, Ik scil dyn wei ôfslute mei toarnen, en der in mûrre foar mitselje, dat hja hjar paden net weromfine kin.
6 En hja scil hjar hoerkers neirinne, mar se net treffe, en hja scil om hjar siikje, mar se net fine; den scil hja sizze: Lit my omkeare en weromgean nei myn eardere man, hwent do hie ik it better as nou.

7 Mar hja wit yette net dat Ik hjar it nôt en it
druvesop en de oalje jown haw en hjar it silver
en goud formannichfâldige haw, dêr't hja in
Baäl fen makke hawwe.
8 Dêrom scil Ik myn nôt weromnimme yn 'e
risptiid en myn druvesop op syn stelde tiid, en
Ik scil hjar ûntskoerre myn wol en myn flaeks,
dêr't hja hjar neakenens mei bidekt.
9 Ja, nou scil Ik hjar skamte ûntbleatsje foar
de eagen fen hjar hoerkers, en gjinien scil hjar
út myn hân forlosse.
10 En Ik scil in ein meitsje oan al hjar
opteinens, hjar feesten, hjar nije moannen en
hjar sabbatten, ja oan al hjar stelde
heechtiden.
11 En Ik scil forwoaste hjar wynstok en hjar
figebeam, dêr't hja fen seit: Hja binne in
geskink dat myn hoerkers my jown hawwe;
mar Ik scil se meitsje ta in wâld, en it wylde
djierte fen it fjild scil se ôfweidzje.
12 En Ik scil oan hjar bisiikje de dagen fen 'e
Baäls, oan hwa't hja reekoffers brocht, en for
hwa't hja hjar forsierde mei hjar ring en hjar
halskeatling, wylst hja hjar hoerkers
efterneiroun en My forgeat, sprekt de Heare.
13 Dêrom, sjuch, Ik scil hjar lokje en hjar fiere
yn 'e woastenije, en Ik scil sprekke nei hjar
hert;
14 en Ik scil hjar hjar wynbergen weromjaen,
en de delling fen Achor meitsje ta in doar fen
'e hope; en dêr scil hja sjonge as yn 'e dagen
fen hjar jonkheit, en as de deis do't hja
opteach út Egyptelân.
15 En it scil dy deis barre, sprekt de Heare,
datstû My neame scilst: myn man, en My net
mear neamc scilst: myn Baäl.
16 En Ik scil de nammen fen 'e Baäls út hjar
mûle weidwaen, dat hja net mear bitocht
wirde meije mei hjar namme.
17 En Ik scil dy deis in forboun for hjar
meitsje mei it wylde djierte fen it fjild en mei
it fûgelt fen 'e himel en it krûpend djierte fen
'e ierdboaijem; en Ik scil de bôge en it swird
en de oarloch fen 'e ierde forbrekke, en hjar
wenje litte yn feilichheit. [pag. 837]
18 En Ik scil My mei dy forlove oant yn
ivichheit, ja Ik scil My mei dy forlove yn
gerjuchtichheit en yn rjucht en yn
goedginstichheit en yn barmhertichheden,
19 en Ik scil My mei dy forlove yn trou; en dû
scilst de Heare kenne.
20 En it scil dy deis barre dat Ik forhearre scil,
sprekt de Heare: Ik scil de himelen forhearre,
en dy scille de ierde forhearre,
21 en de ierde scil it nôt en it druvesop en de
oalje forhearre, en dy scille Jisreël forhearre.
22 En Ik scil se My siedzje yn it lân, en
Unbimind scil Ik biminne, en tsjin Myn folk
net scil Ik sizze: Dû bist myn folk, en dat scil
sizze: O myn God!

HAEDSTIK 3.

1 En de Heare sei tsjin my: Gean yetris hinne
en bimin in frou dy't, bimind fen hjar neiste,
lykwols oerhoer docht; lyk as de Heare de
bern fen Israël bimint, mar dy keare hjar ta
oare goaden en binne sljucht op druvekoeken.
2 En ik kocht se my for fyftjin silverlingen en
in homer koarn en in heale homer koarn.
3 En ik sei tsjin hjar: Dû scilst dagen lang
foar my sitte sûnder to hoerkjen en sûnder in
man sines to wirden; en allyksa scil ik sitte
foar dy.
4 Hwent de bern fen Israël scille dagen lang
sûnder kening en sûnder foarst, en sûnder
offer en sûnder wijstien, en sûnder efod en
tearafim sitte.
5 Dêrnei scille Israëls bern hjar bikeare en
siikje de Heare, hjar God, en David, hjar
kening, en hja scille eangjende ta de Heare en
ta syn goedheit komme, yn it lêstoan fen 'e
dagen.

HAEDSTIK 4.

1 Hear des Heare wird, jimme bern fen
Israël, hwent de Heare hat in skeel mei de
biwenners fen it lân, om't der gjin trou noch
ljeafde noch kennisse Gods yn it lân is.
2 Hja swarre en ljeagenje en slagge dea en
stelle en dogge oerhoer, it binne ynbrekkers,
en bloedskild komt by bloedskild.
3 Dêrom scil it lân treurje en alle man dy't
dêr wennet scil forkwine, mei it djierte fen it
fjild en mei it fûgelt fen 'e himel, ja ek de fisk
yn 'e sé scil weislingere wirde.
4 Mar lit gjinien pleitsje noch immen
bistraffe; hwent mei dy, o preester, bin Ik yn 'e
pleit.

5 Dêrom scilstû falle oer dei, en de profeet
scil mei dy falle to nacht; dyn dei scil Ik de
nacht allyk meitsje.
6 Myn folk wirdt útroege, om’t it sûnder
kennis is; omdatstû de kennis forwirpen hast,
haw Ik dy ek forwirpen, datstû My it
preesterampt net waernimme scilst; omdatstû
de wet fen dyn God forgetten hast, scil Ik dyn
soannen ek forjitte.
7 Hwet machtiger hja waerden, hwet mear
hja tsjin My sûndige hawwe; hjar eare scil Ik
foroarje yn skande.
8 Hja ite de sûnde fen myn folk, op hwaens
ûngerjuchtichheit hjar siele longeret.
9 Dêrom lyk as it folk, sà scil it de preester
gean, en Ik scil syn wegen oan him bisiikje en
syn hanlingen him forjilde.
10 En hja scille ite mar net sêdde wirde, hja
scille hoerkje mar net formannichfâldigje;
hwent hja hawwe neilitten om ’e Heare to
tinken.
11 Hoerkerij en wyn en druvesop nimme it
hert wei.
12 Myn folk bifreget syn stik hout, en syn stôk
moat him antwirdzje; hwent in geast fen
hoerkerij hat hjar op ’e doele brocht, dat hja
ûnder hjar God weihoerkje.
13 Op ’e toppen fen ’e bergen offerje hja, en
op ’e hichten rikje hja, ûnder iken en
abeeljebeammen en terabinten, om’t it yn dy
hjar skaed smûk sitten is; dêrom hoerkje
jimme dochters, en dogge jimme breiden
oerhoer.
14 Ik scil it net bisiikje oan jimme dochters
dat hja hoerkje, noch oan jimme breiden dat
hja oerhoer dogge; hwent hjasels sûnderje
hjar ôf mei de hoeren en offerje mei de wijde
hoeren; sa komt it folk dat gjin forstân hat ta
in fal.
15 Astû, o Israël, den hoerkje wolst, lit Juda
him tominsten net skildich meitsje; kom
dochs net to Gilgal, en gean net op nei Beth
Aven, en swar net: Sa wier as de Heare libbet!
[pag. 838]
16 Hwent Israël is ûnbistjûrsum as in
ûnbistjûrsume kou; nou scil de Heare hjar
weidzje as in laem op ’e romte.
17 Efraïm is keppele oan ’e ôfgoaden — lit
him syn wegen gean.
18 Hja drinke yn it ûnbiroaide, hja jowe bod
oan ’e hoerkerij; hjar skylden hawwe nocht
oan skande.
19 In stoarm hat hjar biwoelle yn syn
wjukken, en hja scille to skande reitsje, hjasels
en hjar offers.

HAEDSTIK 5.

1 Hear dit, jimme preesters, en harkje, dû
hûs fen Israël, en jow it ear dernei, dû hûs fen
’e kening; hwent jimme giet dit oardiel oan,
om’t jimme in strik wirden binne to Mispa en
in útset net op ’e Tabor.
2 En de kûle fen Sittim hawwe jimme djip
makke; mar Ik scil hjarren allegearre in
tuchtroede wêze.
3 Ik ken Efraïm, en Israël is for My net
forbirgen; hwent jawisse, dû hast hoerke, o
Efraïm, en Israël hat himsels ûntreinige.
4 Hjar hanlingen binne der net nei dat hja
hjar bikeare scoene ta hjar God; hwent in
geast fen hoerkerij hearsket yn hjar
formidden, en de Heare kenne hja net.
5 Israëls heechmoed tsjûget yn syn oantlit
tsjin him, en Israël en Efraïm scille falle troch
hjar ûngerjuchtichheit; ek scil Juda mei
hjarren falle.
6 Mei hjar skiep en mei hjar kij scille hja
hinnegean om de Heare to siikjen, mar hja
scille Him net fine; Hy hat Him fen hjarren
ûnttein.
7 Hja binne de Heare ûntrou wirden, hwent
hja hawwe bastere bern woun; nou scil it
fordjer hjar fortarre, hjarsels en hjar ikkers.
8 Blaes de bazûn to Gibeä, de trompet to
Rama, meitsje gebear to Beth Aven; efter dy
oan komt it, o Benjamin!
9 Efraïm scil ta in woastenije wirde de deis
fen it oardiel; ûnder de stammen fen Israël
forkindigje Ik hwet fêststiet.
10 De foarsten fen Juda binne wirden as dy’t
de grinspeallen forsette; Ik scil myn
grammoedichheit oer hjar útjitte as wetter.
11 Yn Efraïm wirdt it rjucht skeind en
fortrape, hwent it hat him hage idele
geboaden efternei to rinnen.
12 Dêrom scil Ik Efraïm wêze as de mot, en it
hûs fen Juda as de bieniter.
13 Do’t Efraïm syn kwael ûntdiek en Juda syn

swolm, do teach Efraïm nei Assur en stjûrde om ’e kening Jareb; mar dy scil jimme net genêze en jimme swolm net hielje.
14 Hwent Ik scil Efraïm wêze as in liuw, en it hûs fen Juda as in jonge liuw; Ik, Ik scil forskoerre en My ôfjaen, Ik scil foarttôgje en der scil gjin helper wêze.
15 Ik scil My ôfjaen en weromtsjen nei myn sté, oant hja hjar skild bikenne en myn oantlit siikje; as it hjarren eang wirdt, scille hja ynlik nei My forlangje.

HAEDSTIK 6.

1 Kom en lit ús weromgean ta de Heare, hwent Hy hat forskoerd en Hy scil ús genêze, Hy hat slein en Hy scil ús forbine.
2 Nei twa dagen scil Er ús libben meitsje, de trêdde deis scil Er ús forriizgje litte, dat wy libje meije foar syn oantlit.
3 Ja, wy wolle kenne, wy wolle der nei jeije de Heare to kennen; syn opgong scil wêze as de ljochte dage, en Hy scil ta ús komme as de rein, as de lette rein dy’t it ierdryk drinzget.
4 Hwet scil Ik dy dwaen, o Efraïm? hwet scil Ik dy dwaen, o Juda? hwent jimme ljeafde is as in moarnswolk, en as de dauwe dy’t moarns ier al wer oplûkt.
5 Dêrom haw Ik op hjar ynhoud troch de profeten, Ik haw hjar deade mei de reden fen myn mûle; en myn rjucht scil riizgje as it ljocht.
6 Hwent Ik haw bihagen yn ljeafde en net yn slachtoffer, yn ’e kennis fen God mear as yn brânoffers.
7 Mar hja hawwe as Adam it forboun oertrêdde, dêr binne hja My ûntrou wirden.
8 Gileäd is in stêd fen kweadoggers, it wâddet dêr troch it bloed.
9 Lyk as in binde rôvers dy’t op ’e loer lizze, sa is it boun fen ’e preesters; hja moardzje op ’e wei nei Sichem, sikerwier, hja bidriuwe gewelt. [pag. 839]
10 Yn it hûs fen Israël haw Ik grousume dingen sjoen; dêr hoerket Efraïm, dêr hat Israël himsels ûntreinige.
11 Ek for dy, o Juda, haw Ik in rispinge weilein, hwennear’t Ik it lot fen myn folk kear, hwennear’t Ik Israël genêz.

HAEDSTIK 7.

1 De ûngerjuchtichheit fen Efraïm is iepenbier wirden, allyk as de ûndogenskheden fen Samaria; hwent hja geane mei bidroch om, en de dief brekt yn, en in binde rôvers plonderet op ’e strjitten.
2 En hja sizze net yn hjar hert, dat Ik al hjar ûndogenskheit yn oantinken hâld; sa wirde hja bisingele fen hjar eigen wirken, dy binne foar myn oantlit.
3 Mei hjar ûndogenskheit forbliidzje hja de kening, en mei hjar glûpskens de foarsten.
4 Hja binne allegear sa gleon as in oune, hjit makke troch de bakker, dy’t fen stoken ophâldt, nei’t er it daei mongen hat oant it riisd wêze scil.
5 It is de dei fen ús kening; de foarsten boarne him siik mei swiere wyn, hy stekt syn hân op mei de spotters.
6 Hwent hjar binnenst is as in oune, hjar hert leit op ’e loer; de hiele nacht sliept hjar grammoedichheit, de moarns flammet hja as in baernend fjûr.
7 Hja gloeije allegearre as in oune, en hja fortarre hjar rjuchters; al hjar keningen falle, gjinien fen hjarren ropt ta My.
8 Efraïm, hy formingt him mei de folken; Efraïm is in pankoek dy’t net keard is.
9 Frjemden fortarre syn krêft, mar hy wit it net; ek bidekt de grysheit syn hiele holle, mar hy wit it net.
10 Ja, de heechmoed fen Israël tsjûget yn syn oantlit tsjin him, en dochs hawwe hja hjar net bikeard ta de Heare, hjar God, noch Him socht yn dat allegearre.
11 Sa is Efraïm wirden as in simpele dou sûnder forstân; hja roppe om Egypte, hja geane nei Assur.
12 As hja dêrhinne geane scil Ik hjar biflappe ûnder myn net, Ik scil hjar delhelje as de fûgels fen ’e himel, Ik scil hjar tuchtigje neffens de rop fen hjar kwea.
13 Wé hjarren, hwent hja binne fen My ôfswalke; fordjer oer hjar, hwent hja binne fen My ôffallen. Ik scoe hjar wol forlosse, mar hja sprekke ljeagen tsjin My.
14 Hja roppe ek net ta My mei hjar hert, hwennear’t hja gûle op hjar legers; om it nôt en it druvesop kervje hja hjarselme, mar hja

wike ôf fen My.
15 Ik wier it dochs dy’t hjar ûnderrjuchte en hjar earmen sterke, mar hja bitinke kwea tsjin My.
16 Hja keare hjar net ta My, hja binne as in ûnbitroubere bôge, hjar foarsten scille falle troch it swird fen wegen de grimitichheit fen hjar tonge; dat scil hjar smaed wêze yn Egyptelân.

HAEDSTIK 8.

1 De bazún oan ’e mûle! As in earn boppe it hûs des Heare! Om’t hja myn forboun oertrêdde hawwe en ôffallich wirden binne fen myn wet,
2 dêrom seillc hja ta My roppe: Myn God, wy, Israël, kenne Jo.
3 Israël hat it goede forwirpen, de fijân scil him efterfolgje.
4 Hja hawwe keningen oansteld mar net út My, hja hawwe foarsten keazen, mar Ik mocht it net witte; fen hjar silver en hjar goud hawwe hja hjarselme ôfgoaden makke, dy’t útroege wirde scille.
5 Dyn keal, o Samaria, is in ôfgriis, myn grime baernt der tsjin; holang scille hja de reiniging net fordrage?
6 Hwent dat is ek út Israël; in ambachtsman hat it makke en it is gjin God, mar it scil oan splinters reitsje, dat keal fen Samaria.
7 Hwent hja hawwe wyn siedde en scille stoarm rispje; hja scille it nôt net op stannen krije, itjinge útsprút scil gjin moal fen komme, en hwet der al fen komme mocht scille de frjemden opite.
8 Israel is opiten; nou geane hja by de heidenen for rêdding dêr’t gjinien hwet mei kin.
9 Hwent hja binne sels optein nei Assur, de wâldezel swalket ienkennich om, dy fen Efraïm wolle hannel dwaen yn ljeafde.
10 Mar al keapje hja dy ûnder de heidenen, Ik scil hjar nou gearbringe; lykwol scille hja in toarn ophâlde mei it [pag. 840] salvjen fen in kening en fen foarsten.
11 Hwent Efraïm hat in mannichte alters set om to sûndigjen, en hja binne him ta sûnde wirden.
12 Al skriuw Ik him ek noch sa folle fen myn wet foar, hy merkt it oan for frjemde lear.
13 Hja biede My slachtoffers oan en offerje se, flêsk en ite it; mar de Heare hat der gjin gefallichheit yn. Nou scil Er hjar ûngerjuchtichheit bitinke en hjar sûnden bisiikje; hja scille werom moatte nei Egypte.
14 Hwent Israël hat syn Makker forgetten en timpels boud, en Juda hat de fêste stêdden formannichfâldige; mar Ik scil fjûr yn syn stêdden wije, dat scil syn paleizen fortarre.

HAEDSTIK 9.

1 Forbliidzje dy net, o Israël! om to jubeljen lyk as de folken; hwent dû hoerkest fen dyn God ôf, dû bigearst it hoerelean op alle terskflieren fen it nôt.
2 De terskflier en de wynkûpe scille hjar net fiede, en it druvesop scil hjar bidrage.
3 Hja scille net bliuwe yn it lân des Heare, mar Efraïm scil werom moatte nei Egypte, en hja scille it ûnreine ite yn Assur.
4 Hja scille de Heare gjin drankoffers bringe fen wyn, noch Him hjar slachtoffers klearmeitsje; leedbrea scil hjarren ta spize wêze, dy’t der fen ite scille allegearre ûnrein wirde; hwent hjar brea scil for hjar eigen siele wêze, it scil net komme yn it hûs des Heare.
5 Hwet hawwe jimme to meitsjen op ’e heechtiidsdei, en op ’e dei fen it feest des Heare?
6 Hwent sjuch, hja moatte foart fen wegen de forwoasting, Egypte scil hjar gearhelje, Mof hjar biierdigje; for hjar skatten fen silver scille tisters yn it sté komme, toarnen scille yn hjar tinten waechse.
7 De dagen fen ’e bisiking binne kommen, de dagen fen ’e forjilding binne kommen, Israël scil it ûnderfine! De profeet is in dwaes, de man fen ’e Geast is útsinnich, om de greatens fen dyn ûngerjuchtichheit en om’t de fijanskip great is.
8 Efraïm strúnt en loert op myn God; de profeet — de strik fen ’e fûgelfanger is op al syn wegen, fijanskip yn it hûs fen syn God.
9 Hja hawwe it djip bidoarn as yn ’e dagen fen Gibeä; Hy scil hjar ûngerjuchtichheit bitinke, Hy scil hjar sûnden bisiikje.
10 Ik foun Israël as druven yn ’e woastenije, Ik seach jimme foarâlden as de earste frucht

fen ’e figebeam yn it bigjin fen ’e rispinge; mar hja gyngen nei Baäl Peor en wijden hjar oan ’e skande, en waerden in ôfgriis, hja en hjar biminde.
11 Efraïm — syn hearlikheit scil forfleane as in fûgel; gjin bern, gjin bernjende mem, gjin swiere skirte mear.
12 Ja, al scoene hja ek bern greatbringe, Ik scil se hjarren ûntnimme, dat hja gjin minske oerhâlde; mar ek wé oer hjarsels, hwennear’t Ik fen hjar wike scil!
13 Efraïm, lyk as Ik it lizzen sjuch dat op nei Tyrus, is plante yn in ljeaflike lânsdouwe; mar Efraïm scil syn bern útleverje moatte for de slachtbank.
14 Jow hjarren, o Heare, hwet Jo hjarren jaen scille! Jow hjar in ûnfruchtbsre skirte en droege boarsten.
15 Al hjar tsjoedens is oploege to Gilgal, dêr haw Ik in haet yn hjar krige om de tsjoedens fen hjar hanlingen; Ik scil hjar fordriuwe út myn hûs, Ik scil hjar foartoan net mear ljeafhawwe, al hjar foarsten binne oproerlingen.
16 Efraïm is slein, hjar woartel is fortoarre, hja scille gjin frucht mear drage; ek al scoene hja bern winne, Ik scil de ljeafste fruchten fen hjar skirte deadzje.
17 Myn God scil hjar forwerpe, om’t hja Him oerhearrich binne, en hja scille omdoarmje ûnder de heidenen.

HAEDSTIK 10.

1 Israël wier in weelderich wreidzjende wynstok, der’t oerfloedich frucht fen kaem; hwet mear frucht er droech, nammersto mear alters dat er boude, hwet better syn lân der foarlaei, nammersto sierliker wijstiennen dat er opsette.
2 Hjar hert is dûbelfâldich, nou scille hja boete; Hy scil hjar alters forbrekke, Hy scil hjar wijstiennen forbrizelje.
3 Ja, nou scille hja sizze: Wy hawwe gjin kening, hwent wy hawwe de Heare [pag. 841] net freze, en de kening, hwet scoe dy for ús dwaen?
4 Wirden sprekke, falske eden swarre, forbounen meitsje — dêrom scil it oardiel opsjitte as in forgiftige plant yn ’e siedfûrgen fen ’e lannen.
5 De ynwenners fen Samaria scille yn noed sitte oer it keal fen Beth Aven, en syn folk scil der om rouje, en syn preesters scille jammerje fen wegen syn hearlikheit, dat dy foartfierd is.
6 En it keal sels scil nei Assur fierd wirde, ta in geskink for de kening Jareb; Efraïm scil skande bihelje, en Israël scil biskamme stean om hwet er foar him nommen hie.
7 De kening fen Samaria scil forslaen as skom op it wetter.
8 En de hichten fen Aven, Israëls sûnde, scille forwoast wirde, toarnen en tisters scille opsjitte op hjar alters; en hja scille sizze tsjin de bergen: Bidek ús! en tsjin de klingen: Fal op ús!
9 Sûnt de dagen fen Gibeä hastû sûndige, o Israël! Dêr binne hja stean bleaun; scil de striid fen Gibeä hjar net oanfleane?
10 Ik scil komme tsjin de bern fen ’e ûndogenskheit en hjar tuchtigje, en folken scille tsjin hjar gearbrocht wirde, hwennear’t Ik hjar tuchtigje om hjar dûbele sûnde.
11 Efraïm is in goed bileard rier dat jerne terskje mei, dêrom scil Ik it oer de sierlike nekke farre; Ik scil Efraïm biride, Juda scil ploegje, Jakob scil eidzje.
12 Siedzje jimsels gerjuchtichheit, rispje ljeafde, braek jimme in braeklân; hwent it is tiid om de Heare to siikjen, oant Er komme en gerjuchtichheit oer jimme reine mei.
13 Jimme hawwe goddeleasheit ploege, ûndogenskheit rispe, de frucht fen ’e ljeagen iten; hwent jimme hawwe bitroud op jimme weinen, op ’e mannichte fen jimme helden.
14 Dêrom scil it kriichsgeskreau opgean ûnder dyn folken, en al dyn festingen scille forwoast wirde, lyk as Salman Beth Arbel forwoastte de deis fen ’e striid, do’t de mem forplettere waerd mei de soannen.
15 Sa scil Hy jimme dwaen, o hûs fen Israël, om jimme goddeleaze ûndogenskheit; Israëls kening scil útroege wirde, útroege yn ’e iere moarn.

HAEDSTIK 11.

1 Do’t Israël in bern wier, hie Ik him ljeaf, en Ik haw myn soan út Egypte roppen.
2 Mar sa gau’t immen oars hjar rôp, gyngen

hja foar myn oantlit wei; hja offeren oan ’e Baäls, en rikken oan ’e sniene bylden.
3 En Ik, Ik learde Efraïm sels gean, Ik naem him op myn earmen; mar hja bikenden net dat Ik it wier dy’t hjar genies.
4 Ik loek hjar mei minsklike bannen, mei koarden fen ljeafde; Ik wier hjarren as immen dy’t in beest it helter útstrûpt; Ik bûgde my nei him ta en joech him to iten.
5 Hy scil werom moatte nei Egyptelân, en Assur scil syn kening wêze, om’t hja wegerje hjar to bikearen.
6 En it swird scil woedzje yn syn stêdden, en it scil syn skoattels fortarre en forsline, om hwet hja foar hjar nommen hiene.
7 Hwent myn folk hinget der nei oer, him fen My ôf to kearen; en al roppe hja nei boppen, gjinien forheget My.
8 Ho scoe Ik dy oerjaen, o Efraïm! dy oerleverje, o Israël? Ho scoe Ik dy meitsje as Adama, dy stelle as Seboïm? Myn hert keart him om yn myn binnenst, al myn barmhertichheit baernt der oer.
9 Ik scil de gleonens fen myn grammoedichheit net útfiere, Ik scil net weromkomme om Efraïm to fordjerren; hwent Ik bin God en gjin minske, de Hillige yn jimme formidden, dat Ik scil net komme yn gleonens.
10 Hja scille optsjen efter de Heare, Hy scil brinzgje as in liuw; hwennear’t Er brinzget, scille de soannen fen ’e sé al beeyjende oankomme.
11 Hja scille beevjende oankomme as in fûgel út Egypte en as in dou út it lân fen Assur, en Ik scil se wenje litte yn hjar huzen, sprekt de Heare.

HAEDSTIK 12.

1 Dy fen Efraïm hawwe My bisingele mei ljeagen, en it hûs fen Israël mei [pag.842] bidroch, en Juda is twariedich mei God en hâldt it mei skandjonges.
2 Efraïm himet nei wyn, en jaget de Eastewyn nei; de hiele dei formannichfâldiget er ljeagen en forwoasting, en hja meitsje in forboun mei Assur, en de oalje wirdt nei Egypte fierd.
3 Ek hat de Heare in skeel mei Juda, en Hy scil bisiking dwaen oer Jakob neffens syn wegen, en him forjilde neffens syn hanlingen.
4 Yn ’e memmeskirte hâldde er syn broer by de haksine, en yn syn manlike krêft wraksele er mei God.
5 Hy wraksele mei de Ingel en oerwoun Him, hy skriemde en smeekte Him; to Bethel foun er Him, en dêr hat Er mei ús spritsen:
6 de Heare, de God der hearskaren, Heare is syn namme.
7 En dû, bikear dy ta dyn God, doch barmhertichheit en rjucht, en hoopje aloan op dyn God.
8 Kanaän — yn syn hân binne skealjens fen bidroch, hy libbet fen ôfsetten.
9 Efraïm lykwol seit: Ik bin dochs mar ryk wirden, ik haw my greate skatten woun; al myn gewin biswierret my net mei skild dy’t sûnde is.
10 Mar Ik bin de Heare, dyn God, fen Egyptelân ôf; Ik scil dy op ’e nij yn tinten wenje litte, as op dagen fen ’e gearkomst.
11 En Ik scil sprekke ta de profeten en it gesicht formannichfâldigje, en troch de tsjinst fen ’e profeten scil Ik sprekke yn likenissen.
12 Jawisse, Gileäd is ûngerjuchtichheit, hja binne kleare idelheit; to Gilgal offerje hja oksen, dêrom scille hjar alters wirde as stienheapen yn ’e fûrgen fen ’e lannen.
13 Jakob flechte nei it lân fen Aram, en Israël tsjinne om in frou en hoede om in frou.
14 Mar de Heare fierde Israël op út Egypte troch in profeet, en troch in profeet waerd er hoede.
15 Efraïm hat de Heare bloedich terge; dêrom scil de Heare syn bloed op him weromkomme litte, ja Hy scil him syn smaed forjilde.

HAEDSTIK 13.

1 As Efraïm spriek, beve men, hy stie heech yn oansjen yn Israël; mar hy hat him bisûndige mei de Baäl en is it bistoarn.
2 En noch geane hja troch mei sûndigjen, en hawwe hjarren fen hjar silver in getten byld makke, ôfgoaden neffens hjar bigryp, allegearre smidswirk! En dêr dogge hja it wird tsjin; offerjende minsken patsje keallen.
3 Dêrom scille hja wêze as in moarnswolk, en as de dauwe dy’t moarns ier al wer oplûkt,

as tsjêf dat forwaeit fen 'e terskflier, en as reek út 'e skoarstien.
4 En dochs bin Ik de Heare, dyn God, fen Egyptelân ôf, en in God bûten My hastû net kennen, en der is gjin oare Heilân as Ik.
5 Ik koe dy al yn 'e woastenije, yn in forskroeijend hjit lân.
6 Do't hja dêr weiden, waerden hja sêdde; do't hja sêdde wierne, waerd hjar hert heechmoedich; dêrom hawwe hja My forgetten.
7 Sa scil Ik hjarren wirde as in liuw, as in panter scil Ik loere op 'e wei.
8 Ik scil hjarren yn 'e miette komme as in bearinne dy't de jongen ûntset binne, en it pânser fen hjar hert iepenskoerre; en Ik scil hjar dêr forsline as in jonge liuw, it wylde djierte fen it fjild scil hjar forskoerre.
9 It wirdt dyn fordjer, o Israël! datstû tsjin My, dyn helper, stiest.
10 Hwer is dyn kening nou, dy't dy bihâlde scoe yn al dyn stêdden? hwer binne dyn rjuchters, dêrstû fen seist: Jow my in kening en foarsten?
11 Ik joech dy in kening yn myn grime, en naem him wei yn myn grammoedichheit.
12 Efraïms ûngerjuchtichheit is gearboun, syn sûnde wirdt biwarre.
13 De wéën fen in bernjende frou scille him oankomme, mar it is in ûnforstannich bern; hwent hwennear't it tiid is, bliuwt er yn 'e memmeskirte.
14 Scoe Ik hjar forlosse fen it gewelt fen 'e hel, scoe Ik hjar frijmeitsje fen 'e dea? O dea! hwer binne dyn pestilinsjes? Hel, hwer is dyn fordjer? It birou is for myn eagen forbirgen.
15 Hwent al scoe er ek frucht sette ûnder de broerren, de Eastewyn scil komme, in wyn des Heare, opstekkend yn 'e woastenije; en syn welle scil út-{pag. 843]-droegje en syn fontein scil droech wirde, hy scil de skat fen alle kostberheden rôvje.

HAEDSTIK 14.

1 Samaria scil woast wirde, hwent it is opstien tsjin syn God; hja scille falle troch it swird, hjar bern scille forplettere en hjar swiere frouljue iepensnien wirde.
2 Bikear dy, o Israël, ta de Heare, dyn God, hwent dû bist fallen troch dyn ûngerjuchtichheit.
3 Nim wirden mei, en bikear dy ta de Heare; siz tsjin Him: Forjow alle ûngerjuchtichheit en nim it goede oan; den scille wy bitelje de offers fen ús lippen.
4 Assur scil ús net bihâlde, wy scille net ride op hynders, en tsjin it wirk fen ús hannen scille wy net sizze: ús God; hwent by Jo mei de wees barmhertichheit barre.
5 Ik scil hjar ôffal forjaen, Ik scil hjar út eigen biweging ljeafhawwe; hwent myn grime hat hjar fen him keard.
6 Ik scil Israël wêze as de dauwe, hy scil bloeije as in leelje, en hy scil syn woartels útslaen as de Libanon.
7 Syn leaten scille wiid wreidzje, en syn hearlikheit scil wêze as dy fen 'e olivebeam, en hy scil in rook fen him jaen as de Libanon.
8 Hja scille wer sitte yn syn skaed; hja scille nôt bouwe, en bloeije as de wynstok, hja scille forneamd wirde as de wyn fen 'e Libanon.
9 Efraïm, hwet haw Ik langer mei de ôfgoaden to meitsjen? Ik haw antwirde en scil op him sjen, Ik scil wêze as in griene sypressebeam, oan My scil dyn frucht foun wirde.
10 Hwa't wiis is, lit dy dat forstean; hwa't forstannich is, lit dy it bikenne. Hwent de wegen des Heare binne rjucht, en de rjuchtfeardigen scille dêrop wannelje, mar de kweadwaners scille dêrop falle.

# DE PROFEET JOËL.

HAEDSTIK 1.

1 It wird des Heare dat bard is ta Joël, de soan fen Pethuël.
2 Hear dit, jimme âldsten, en hâld it ear dernei, alle biwenners fen it lân! Is soks ea bard yn jimme dagen, of misskien yn 'e dagen

fen jimme foarâlden?
3 Forhelje jimme bern derfen, en lit jimme
bern it hjar bern forhelje, en dy hjar bern oan
in oar slachte.
4 Hwet de rûp oerlitten hat, hat dc
sprinkhoanne ôfiten, en hwet de
sprinkhoanne oeriitten hat, hat de maits
ôfiten, en hwet de maits oerlitten hat, hat de
toerre ôfiten.
5 Wird wekker, jimme dronkenen, en skriem
en tsjirmje allegearre, jimme wyndrinkers,
om't it druvesop foar jimme mûle
weinommen is.
6 Hwent in folk is opkommen oer myn lân,
machtich en net to tellen; syn tosken binne
liuwetosken, en it hat de hoektosken fen in
liuwinne.
7 It hat myn wynstok in woastenije allyk
makke, en myn figebeam in tognaud stik
hout; it hat him hielendal skyld en fornield, it
blanke spyn fen syn tûken leit bleat.
8 Tsjirmje as in jongfaem dy't girde is mei in
sek, om de breidgeman fen hjar jonkheit.
9 It spiisoffer en it drankoffer binne
weinommen fen it hûs des Heare; de
preesters, des Heare tsjinstfeinten, treurje.
10 It fjild is forwoast, it lân treuret; hwent it
nôt is fordoarn, it druvesop is fordroege, de
oalje is slûch.
11 De boeren binne biskamme, de
wynhofkers tsjirmje om 'e weet en om it
koarn; hwent de rispinge fen it fjild is
forkommen.
12 De wynstok is fortoarre, de figebeam is
forwylge, de granaetappelbeam, ek de
palmbeam en de appelbeam; al de beammen
fen it fjild binne fortoarre, ja, fortoarre is de
blydskip fen 'e minskebern.
13 Girdzje jimme en rouklei, jimme [pag. 844]
preesters; gûl, jimme tsjinners fen it alter;
gean yn, fornachtsje yn sekken, jimme
tsjinners fen myn God; hwent it spiisoffer en
it drankoffer binne it hûs fen jimme God
ûntkeard.
14 Hilligje in fêsten, rop in hjeldei út,
forsamlje de âldsten, al de biwenners fen it lân
yn it hûs fen 'e Heare, jimme God, en rop ta
de Heare.
15 Wé, dy dei! hwent de dei des Heare is
neiby, en hy scil komme as in forwoasting fen
'e Almachtige.
16 Is de spize net foar ús eagen weinommen,
de blydskip en jubel fen it hûs fen ús God?
17 De nôten binne forrotte yn 'e groun, de
pakhuzen binne ynfallen, de skûrren binne
ôfbritsen, hwent it nôt is forskroeid.
18 O hwet himet it fé! De keppels kij binne
flau fen 'e honger, hwent hja hawwe gjin
weide; ek lizze de keppels skiep to smachtsjen
fen 'e toarst.
19 Ta Jo, o Heare! rop ik; hwent in fjûr hat de
weiden fen 'e woastenije fortard, en in lôge
hat al de beammen fen it fjild yn 'e brân
stitsen.
20 Ek skreaut it djierte fen it fjild ta Jo; hwent
de wetterstreamen binne útdroege, en in fjûr
hat de weiden fen 'e woastenije fortard.

HAEDSTIK 2.

1 Blaes de bazún op Sion, en slaen alarm op
myn hillige berch, dat al de biwenners fen it
lân oerstjûr wêze meije; hwent de dei des
Heare komt, ja hy is oan it kommen ta:
2 in dei fen donkerheit en tsjusternis, in dei
fen wolken en deadlik skaed, as de
moarnskimer útspraet oer de bergen; in great
en machtich folk, hwaens gelikens fen âlds net
west hat, noch yn't forfolch ea wêze scil oant
de jierren fen slachte nei slachte.
3 Foar hjar út fret in fjûr, efter hjarren
baernt in lôge; foar hjar út is it lân as it hôf fen
Eden, mar efter hjarren in deadske wyldernis,
en nimmen noch neat scil hjarren ûntkomme.
4 Hjar oansjen is as it oansjen fen hynders,
en as ruters sa scille hja rinne.
5 Hja scille derhinne springe oer de hichten
fen 'e bergen as rotteljende weinen, as in
knetterjende fjûrlôge dy't de stoppel fortart,
as in machtich folk dat opsteld is yn
slachoarder.
6 Fcn hjar oansjen scille de folken
yninoarkrimpe fen pine, alle oantlitten scille
gloeijend wêze fen eangst.
7 As helden scille hja rinne, as kriichsljue
scille hja de mûrren bikliuwe; en hja scille
streekrjucht optsjen in elk yn syn wegen, en
net krieme op hjar paden.
8 Ek scille hja de iene de oare net kringe, hja

scille streekrjucht optsjen in elk yn syn baen; dwers troch de spearen hinne scille hja fierderstoarmje yn ûnforbritsen rige.
9 Hja scille de stêd oanfalle, hja scille op 'e mûrre rinne, hja scille yn 'e huzen kliuwe, hja scille troch de finsters slagje as in dief.
10 De ierde scil oerstjûr wêze foar hjar oantlit, de himel scil beevje; de sinne en de moanne scille tsjuster wirde, en de stjerren scille hjar glâns ynlûke.
11 En de Heare scil syn lûd útsette foar syn kriichsmacht út, hwent syn leger is tige great, en machtich is hy dy't syn wird folbringt; ja great is de dei des Heare en tige to freezjen, en hwa scil him fordrage?
12 Mar nou sels yette, sprekt de Heare, bikear jimme ta My mei jimme hiele hert, en mei fêstjen en mei skriemen en mei rouklachte,
13 en skoer jimme hert yn sté fen jimme klean, en bikear jimme ta de Heare, jimme God; hwent Hy is genedich en barmhertich, lankmoedich en great fen goedginstichheit, en birou hawwende fen it kweade.
14 Hwa wit, Hy mocht Him keare en birou hawwe, en Hy mocht in seining efter Him litte, spiisoffer en drankoffer for de Heare, jimme God.
15 Blaes de bazún op Sion, hilligje in fêsten, rop in hjeldei út,
16 forsamlje it folk, hilligje de gemeinte, helje de âldsten byinoar, forsamlje de berntsjes en dy't oan it boarst binne; lit de breidgeman út syn binnenkeamer komme, en de breid út hjar sliepkeamer.
17 Lit de preesters, de tsjinstfeinten des Heare, skrieme twisken de pij en it alter, en lit hjar sizze: Sparje jins folk, o Heare! en jow jins erfenis net oer ta [pag. 845] in smaed, dat de heidenen oer hjar hearskje scoene; hwerom scoe der ûnder de folken sein wirde: Hwer is hjar God?
18 Den scil de Heare iverje oer syn lân, en Hy scil syn folk ûntsjen.
19 En de Heare scil antwirdzje en tsjin syn folk sizze: Sjuch, Ik biskik jimme it nôt en it druvesop en de oalje, dat jimme dêrfen sêdde wirde meije, en Ik scil jimme net wer oerjaen ta in smaed ûnder de heidenen.
20 En Ik scil dy út it Noarden fier fen jimme hâlde, en him forbalje nei in toarre en woaste oarde, syn foarhoede nei de Eastlike sé en syn efterhoede nei de Westlike sé, en syn stank scil omheechgean, ja syn bidoarne stank scil omheechgean; hwent hy hat greate dingen dien.
21 Eangje net, o lân! jubelje en forbliidzje dy, hwent de Heare hat greate dingen dien.
22 Eangje net, jimme djierte fen it fjild, hwent de weiden fen 'e woastenije scille wer grien wirde, hwent it beamte scil syn frucht wer jaen, de wynstok en de figebeam scille hjar skatten wer leverje.
23 En jimme, bern fen Sion, jubelje en forbliidzje jimme yn 'e Heare, jimme God; hwent Hy scil jimme de foarjiersrein by de rjuchtlike miette jaen, en jimme de winterrein delkomme litte, de iere rein en de lette rein as yn it foarige.
24 Den scille de terskhuzen fol nôt sitte, en de parskûpen oerrinne fen druvesop en oalje.
25 Sa scil Ik jimme goedmeitsje de jierren dy't de sprinkhoanne, de maits en de toerre en de rûp ôfiten hawwe, myn greate legermacht dy't Ik ûnder jimme stjûrd haw.
26 En jimme scille oerfloedich ite en sêdde wirde, en priizgje de namme fen 'e Heare, jimme God, dy't wûnderlik mei jimme hannele hat; en myn folk scil net biskamme wirde oant yn ivichheit.
27 En jimme scille witte dat Ik yn Israëls formidden bin, en dat Ik de Heare, jimme God, bin, Ik en oars gjinien; en myn folk scil net biskamme wirde yn der ivichheit.
28 En dêrnei scil it barre dat Ik myn Geast útstoarte scil oer alle flêsk, en jimme soannen en jimme dochters scille profetearje, jimme âlden scille dreamen dreame, jimme jongfeinten scille gesichten sjen;
29 ja, ek oer de tsjinstfeinten en oer de tsjinstfammen scil Ik yn dy dagen myn Geast útstoarte.
30 En Ik scil wûnderteikens jaen yn 'e hïmel en op 'e ierde, bloed en fjûr en pylders fen reek.
31 De sinne scil foroare wirde yn tsjusternis, en de moanne yn bloed, eardat dy greate en freeslike dei des Heare komt.
32 En it scil barre, al hwa't de namme des

Heare oanroppe scil, dy scil bihâlden wirde; hwent op ’e berch Sion en to Jeruzalem scil ûntkomming wêze, lyk as de Heare sein hat, en dat for de oerbleaunen dy’t de Heare roppe scil.

HAEDSTIK 3.

1 Hwent sjuch, yn dy dagen en om dy tiid, hwennear’t Ik it lot fen Juda en Jeruzalem keare scil,

2 scil Ik alle heidenen gearhelje en se delbringe nei de delte fen Josafat, en Ik scil dêr mei hjar rjuchtsje om de wille fen myn folk en erfdiel Israël, dat hja forsille hawwe ûnder de heidenen, en fen myn lân, dat hja fordield hawwe.

3 Hwent hja hawwe it lot oer myn folk wirpen, en in jonkje jown for in hoer, en in famke forkocht for wyn, dat hja drinke mochten.

4 En ek jimme, Tyrus en Sidon en alle dielen fen Filisteä, hwet hawwe jimme mei My to meitsjen? Scoene jimme My forjilding dwaen, ja forjilding dwaen, jimme oan My? Mei feart, ja mei hasten scil Ik jimme forjilding werombringe op jimme holle.

5 Hwent jimme hawwe myn silver en myn goud meinommen, en myn kostberste skatten yn jimme timpels brocht.

6 En jimme hawwe de bern fen Juda en de bern fen Jeruzalem forkocht oan ’e bern fen Grikelân, om se fier bûten hjar heitelân to bringen.

7 Sjuch, Ik scil se roppe fen it plak hwerhinne jimme se forkocht hawwe, en Ik scil jimme forjilding werombringe op jimme holle.

8 En Ik scil jimme soannen en jimme dochters forkeapje yn ’e hân fen ’e bern fen Juda, en dy scille se forkeapje oan ’e [pag. 846] Sabeërs, oan in fierôf wenjend folk; hwent de Heare hat spritsen.

9 Rop dat út ûnder de heidenen, hilligje in oarloch; rop de helden gear, lit opkomme, lit optsjen alle kriichsljue.

10 Smei jimme ploechizers ta swirden en jimme sichten ta spearen; lit de swakke sizze: Ik bin in held!

11 Kloftsje gear en kom oan, al jimme folken yn it roun, en forsamlje jimme; o Heare, lit jins helden dêrhinne delkomme!

12 Lit de heidenen hjar opjaen, en optsjen nei de delte fen Josafat; hwent dêr scil Ik sitte om alle heidenen rounom wei to rjuchtsjen.

13 Slach de sichte oan, hwent de rispinge is ryp; kom en wâdzje del, hwent de parse is fol en de parskûpen rinne oer; hwent hjar kwea is great.

14 Mannichten, mannichten yn ’e delte fen it einbislút, hwent de dei des Heare is neiby yn ’e delte fen it einbislút.

15 De sinne en de moanne scille tsjuster wirde, en de stjerren scille hjar glâns ynlûke.

16 En de Heare scil brinzgje út Sion en lûd jaen út Jeruzalem, en himel en ierde scille dêrfen beevje; mar de Heare scil in taflecht wêze for syn folk en in stins for de bern fen Israël.

17 En jimme scille witte dat Ik de Heare, jimme God, bin, wenjende op Sion, de berch fen myn hillichheit; en Jeruzalem scil in hillichdom wêze, en frjemden scille dêr net langer trochtsjen.

18 En it scil dy deis barre dat de bergen drippe scille fen it druvesop, en dat de hichten floeije scille fen ’e môlke, en dat alle beken fen Juda weagje scille fen it wetter; en der scil in fontein ûntspringe yn it hûs des Heare, en dy scil de delte fen Sittim biwetterje.

19 Egypte scil ta in woastenije wirde en Edom ta in deadske wyldernis, fen wegen it gewelt de bern fen Juda oandien, yn hwaens lân hja ûnskildich bloed forgetten hawwe.

20 Mar Juda scil wenje yn ivichheit, en Jeruzalem fen slachte oant slachte.

21 En Ik scil hjar bloed wreke, dat Ik net wreekt hie, en de Heare scil wenje to Sion.

# DE PROFEET AMOS.

HAEDSTIK 1.

1 De wirden dy’t Amos, ien fen ’e

skieppehoeders fen Tekóä, sjoen hat oer Israël
yn ’e dagen fen Uzzia, kening fen Juda, en yn
’e dagen fen Jerobeäm, de soan fen Joäs,
kening fen Israël, twa jier foar de
ierdskodding.
2 En hy sei: De Heare scil brinzgje út Sion en
syn lûd útsette to Jeruzalem; den scille de
weiden fen ’e hoeders treurje, en de hichte fen
’e Karmel scil fortoarje.
3 Sà seit de Heare: Om trije misdieden fen
Damaskus, ja om fjouwer scil Ik it net ôfkeare:
om’t hja Gileäd tirsken hawwe mei izeren
terskskliden.
4 Dêrom scil Ik fjûr wije yn it hûs fen Hazaël,
dat scil de paleizen fen Benhadad fortarre.
5 En Ik scil de skoattel fen Damaskus
forbrekke, en fordylgje de ynwenner út Bikath
Aven, en him dy’t de skepter fiert út Beth
Eden; en it folk fen Aram scil yn ballingskip
fierd wirde nei Kir, seit de Heare.
6 Sà seit de Heare: Om trije misdieden fen
Gaza, ja om fjouwer scil Ik it net ôfkeare: om’t
hja in hiel folk yn ballingskip fierd hawwe, om
it oer to leverjen oan Edom.
7 Dêrom scil Ik fjûr wije binnen de mûrre
fen Gaza, dat scil syn paleizen fortarre.
8 En Ik scil de ynwenner fordylgje út Asdod,
en him dy’t de skepter fiert út Askelon, en Ik
scil myn hân keare tsjin Ekron, en it
oerbliuwsel fen ’e Filistinen scil forgean, seit
de Heare Heare.
9 Sà seit de Heare: Om trije misdieden fen
Tyrus, ja om fjouwer scil Ik it net ôfkeare: om’t
hja in hiel folk yn ballingskip fierd hawwe en
it oerlevere hawwe oan Edom, en net tocht
hawwe om it forboun fen ’e broerren. [pag. 847]
10 Dêrom scil Ik fjûr wîje binnen de mûrre
fen Tyrus, dat scil syn paleizen fortarre.
11 Sà seit de Heare: Om trije misdieden fen
Edom, ja om fjouwer scil Ik it net ôfkeare,
om’t er syn broer forfolge hat mei it swird en
syn meilydsumens forsmoard hat; om’t er syn
grime altyd bihâldt en syn grammoedichheit
ivich biwarret.
12 Dêrom scil Ik fjûr wije yn Teman, dat scil
de paleizen fen Bosra fortarre.
13 Sà seit de Heare: Om trije misdieden fen ’e
bern fen Ammon, ja om fjouwer scil Ik it net
ôfkeare: om’t hja de swiere frouljue fen Gileäd
iepensnien hawwe, om hjar gerjuchtichheit to
forgreatsjen.
14 Dêrom scil Ik in fjûr oansette binnen de
mûrre fen Rabba, dat scil syn paleizen
fortarre, ûnder gejubel de deis fen ’e striid,
mei swier waer de deis fen ’e stoarm.
15 En hjar kening scil yn ballingskip gean, hy
en syn foarsten meiinoar, seit de Heare.

HAEDSTIK 2.

1 Sà seit de Heare: Om trije misdieden fen
Moäb, ja om fjouwer scil Ik it net ôfkeare,
om’t er it biente fen ’e kening fen Edom
forbaernd hat ta kalk.
2 Dêrom scil Ik fjûr yn Moäb wije, dat scil de
paleizen fen Kearioth fortarre; en Moäb scil
stjerre yn it kriichsgewoel, ûnder gejubel,
ûnder it blazen fen bazunen.
3 En Ik scil de rjuchter fordylgje út syn
formidden, en al syn foarsten scil Ik mei bim
deadzje, seit de Heare.
4 Sà seit de Heare: Om trije misdieden fen
Juda, ja om fjouwer scil Ik it net ôfkeare: om’t
hja de wet des Heare forwirpen en syn
ynsettingen net biwarre hawwe, en om’t hja
hjar op ’e doele bringe litten hawwe fen hjar
falske goaden, dy’t hjar foarâlden al neiroun
wierne.
5 Dêrom scil Ik fjûr yn Juda wije, dat scil de
paleizen fen Jeruzalem fortarre.
6 Sà seit de Heare: Om trije misdieden fen
Israël, ja om fjouwer scil Ik it net ôfkeare: om’t
hja de rjuchtfeardige forkeapje for jild, en de
needdriftige for in pear skoen.
7 Hja wâdzje de holle fen ’e earmen yn it
stof fen ’e ierde, en bûge de wei fen ’e
ellindigen; de heit en de soan hawwe hjar
kommen by deselde jongfaem, om myn hillige
namme to ûnthilligjen,
8 en hja geane by elk alter op ’e forpânne
klean lizzen, en drinke de wyn fen ’e biboeten
yn it hûs fen hjar god.
9 Ik lykwols, Ik haw de Amoryt fordylge foar
hjar oantlit, hwaens hichte wier as de hichte
fen ’e sederbeammen, en hy wier sterk as de
ikebeammen; mar Ik haw syn frucht fen
boppen en syn woartels fen ûnderen fordylge.
10 En ik haw jimme opfierd út Egyptelân, en
jimme fjirtich jier troch de woastenije laet, dat

jimme it lân fen ’e Amoryt yn erflik bisit nimme scoene.
11 En fen jimme soannen haw Ik roppen ta profeten, en fen jimme jongfeinten ta nazireëers: is it sa net, jimme bern fen Israël? sprekt de Heare.
12 Mar jimme hawwe de nazireëers wyn to drinken jown, en jimme hawwe de profeten gebean en sein: Jimme scille net profetearje.
13 Sjuch, Ik scil it ûnder jimme kreakje litte, lyk as in wein kreaket dy’t heech oploege is mei skeaven.
14 Dat de flugge scil net ûntflechtsje, en de sterke scil gjin krêft sette, en de held scil syn libben net bihâlde;
15 en dy’t de bôge spant, scil net bistean, en dy’t licht op ’e foetten is, scil net ûntkomme, ek scil de hynsterider syn libben net bihâlde;
16 ja, de manhaftichste sels fen ’e helden scil dy deis neaken foartflechtsje, sprekt de Heare.

HAEDSTIK 3.

1 Hear dit wird dat de Heare oer jimme spritsen hat, jimme bern fen Israël, oer it hiele slachte dat Ik opfierd haw út Egyptelân, sizzende:
2 Ut alle slachten fen ’e ierdboaijem haw Ik jimme allinne kend; dêrom scil Ik al jimme ûngerjuchtichheden oan jimme bisiikje.
3 Scille twa mei elkoarren wannelje, as hja net gearkommen binne?
4 Scil in liuw brinzgje yn it wâld, as er gjin bút hat? Scil in jonge liuw lûd [pag. 848] jaen yn syn hoale, as er neat fongen hat?
5 Scil in fûgel yn it flapnet reitsje, as der him gjin flapnet lein is? Scil men sok in net oerflappe, as der neat to flappen is?
6 Scil de bazún yn ’e stêd blaesd wirde, dat it folk net bevet? Scil der in ûnheil yn ’e stêd wêze, dat de Heare net docht?
7 Wis, de Heare Heare scil gjin ding dwaen, as Er syn forbirgenheit earst net iepenbiere hat oan syn tsjinstfeinten, de profeten.
8 De liuw hat brinzge, hwa scoe net eangje? De Heare Heare hat spritsen, hwa scoe net profetearje?
9 Lit it hearre oer de paleizen fen Asdod en oer de paleizen yn Egyptelân, en siz: Forsamlje jimme op ’e bergen fen Samaria, en sjuch de greate opskoer yn ’e stêd en de fordrukking yn hjar formidden.
10 Hwent hja witte net fen rjuchtdwaen, sprekt de Heare, dyjingen dy’t yn hjar paleizen ûnrjucht en gewelt oploegje.
11 Dêrom, sà seit de Heare Heare: De fijân scil it lân bisingelje, en hy scil dyn sterkte ûnder dy delstoarte, en dyn paleizen scille leechplondere wirde.
12 Sà seit de Heare: Lyk as in hoeder twa skrinkels of it lapke fen in ear út ’e bek fen ’e liuw rêdt, sa scille de bern fen Israël rêdden wirde, dy’t dêr to Samaria sitte yn ’e hoeke fen it bêd en op it kessen fen ’e rêstbank.
13 Harkje, en warskôgje it hûs fen Jakob, sprekt de Heare Heare, de God der hearskaren.
14 Wiswier, de deis dat Ik Israëls misdieden oan him bisiikje scil, scil Ik ek bisiking dwaen oer de alters fen Bethel, en de hoarnen fen it alter scille ôf kappe wirde en oer de ierde falle;
15 en Ik scil it winterhûs slaen tagelyk mei it simmerhûs, en de ivoarene huzen scille forfalle en withofolle huzen in púnfal wirde, sprekt de Heare.

HAEDSTIK 4.

1 Hear dit wird, jimme kij fen Bazan, dy’t dêr weidzje op ’e berch fen Samaria, jimme dy’t de ellindigen fordrukke, dy’t de earmen forwâdzje, dy tsjin hjar hearen sizze: Bring oan, dat wy drinke meije.
2 De Heare Heare hat sward by syn hillichheit: Sjuch, der scille dagen oer jimme komme, dat hja jimme ophelje scille mei hoeken, en jimme neiteam mei fiskangels.
3 En jimme scille úttsjen troch de bressen, in elk op himsels, en jimme scille foartslingere wirde oer de Hermon, sprekt de Heare.
4 Set nei Bethel en bisûndigje jimme, nei Gilgal en bisûndigje jimme op ’en swiersten, en bring jimme offers yn ’e moarn, jimme tsjienden om ’e trije dagen.
5 En rikje in lofoffer fen sûrdaei, en rop frijwillige offers út, doch it to hearren; hwent sà hawwe jimme it ljeafst, jimme bern fen Israël, sprekt de Heare Heare.
6 Dêrom haw Ik jimme ek skjinne tosken jown yn al jimme stêdden, en krapte fen brea

op al jimme wenplakken; lykwols hawwe jimme jim net bikeard ta My, sprekt de Heare.
7 Dêrnei haw Ik jimme ek de rein ûnthâlden, do't it yette in fearnsjier foar de rispinge wier, en Ik liet it reine op 'e iene stêd, mar op 'e oare stêd liet Ik it net reine; it iene stik lân krige syn wetter, mar it oare stik lân, dat syn wetter net krige, fortoarstge.
8 En twa, trije stêdden reizgen nei ien en deselde stêd om wetter to drinken, mar waerden net lave; lykwols hawwe jimme jim net bikeard ta My, sprekt de Heare.
9 Ik haw jimme slein mei brân yn de nôten en mei hunichdauwe; Ik forwoastge jimme hôven en jimme wynbergen, en jimme figebeammen en jimme olivebeammen iet de rûp op; lykwols hawwe jimme jim net bikeard ta My, sprekt de Heare.
10 Ik haw de pest ûnder jimme stjûrd, allyk as do yn Egypte; Ik haw jimme jongfeinten deade troch it swird en jimme hynders foartfiere litten om utens, en Ik haw de stank fen jimme legerskaren opgean litten yn jimme eigen noas; lykwols hawwe jimme jim net bikeard ta My, sprekt de Heare.
11 Ik haw ûnder jimme oan it omkearen west, lyk as do't God Sodom en Gomorra omkearde, dat jimme in brân-[pag. 849]-hout allyk wirde mochten dat út it fjûr skoerd is; lykwols hawwe jimme jim net bikeard ta My, sprekt de Heare.
12 Dêrom scil Ik foartfarre sa mei dy to dwaen, o Israël! en om't Ik dy sa fierder dwaen scil, hâld dy ré, o Israël! om dyn God to miette to kommen.
13 Hwent sjuch, Hy is it dy't de bergen foarmet en de wyn skept, en de minske bikend makket hwet syn bitinken is, dy't de dage tsjusternis makket, en wannelet op 'e hichten fen 'e ierde; Heare, God der hearskaren, is syn namme.

HAEDSTIK 5.

1 Harkje nei dit wird dat ik oer jimme ophelje, in kleiliet, o hûs fen Israël!
2 De jongfaem fen Israël is fallen, hja scil net wer oereinkomme; hja leit forwirpen op hjar lân, der is gjinien dy't hjar oereinhelpe scil.
3 Hwent sà seit de Heare Heare: De stêd dy't úttsjucht mei tûzen, scil hûndert oerhâlde, en dy't úttsjucht mei hûndert, scil tsjien oerhâlde, yn it hûs fen Israël.
4 Hwent sà seit de Heare tsjin Israëls hûs: Siikje My en libje.
5 Mar siikje Bethel net, en kom net to Gilgal, en stek net troch nei Berséba; hwent Gilgal scil wis yn ballingskip fierd wirde, en Bethel scil to neate gean.
6 Siikje de Heare en libje, dat Er net útslaen mei yn it hûs fen Jozef as in fortarrende brân, dy't gjinien dweste kin to Bethel.
7 Hja foroarje dêr it rjucht yn wylde aelst, en wâdzje de gerjuchtichheit tsjin de ierde.
8 Hy dy't de Saunstjerre en de Reus makke hat, en it skaed fen 'e dea foroaret yn in ljochtsjende dage, en de dei fortsjusteret ta nacht, dy't de wetters fen 'e sé ropt en hjar útjit oer it oantlit fen 'e ierde: Heare is syn namme.
9 Hy is it dy't forwoasting oplôgje lit oer de sterke, en de forwoasting fart oer de festing.
10 Hja haetsje yn 'e poarte dyjinge dy't bistraft, en forspuije him dy't rjuchtút sprekt.
11 Dêrom, om't jimme de earme fortraepje en in lêst nôt fen him nimme, dêrom hawwe jimme wol huzen boud fen houde stien, mar jimme scille der net yn wenje; jimme hawwe wol sierlike wyngerts plante, mar jimme scil de wyn derfen net drinke.
12 Hwent Ik wit dat jimme misdieden mannichfâldich en jimme sûnden machtich folle binne; jimme binearje de rjuchtfeardige, nimme soenjild, en forstjitte de ellindigen yn 'e poarte.
13 Dêrom scil de forstannige yn sok in tiid swije, hwent it scil in kweade tiid wêze.
14 Siïkje it goede en net it tsjoede, dat jimme libje meije; den scil de Heare, de God der hearskaren, mei jimme wêze, lyk as jimme romje.
15 Haetsje it tsjoede en haw it goede ljeaf, en bistel it rjucht yn 'e poarte; misskien scil de Heare, de God der hearskaren, Jozefs oerbliuwsel genedich wêze.
16 Dêrom, sà seit de Heare, de God der hearskaren, de Heare: Op alle merken scille hja roukleije, en op alle strjitten scille hja sizze: Wé, wé! en hja scille de boer roppe om

to treurjen en to roukleijen, mei dyjingen dy't forstân fen skriemen hawwe,
17 en yn alle wyngerts scille hja roukleije, hwennear't Ik midden twisken jimme trochtsjen scil, seit de Heare.
18 Wé dyjingen dy't forlangje nei de dei des Heare! Hwent hwet scil de dei des Heare jimme wêze? Hy scil tsjusternis wêze en gjin ljocht.
19 It scil wêze lyk as immen flechtet for in liuw, en him komt in bear to miette; of hy giet yn 'e hûs, en linet mei de hân tsjin de mûrre, en him byt in slang.
20 Scil de dei des Heare den gjin tsjusternis wêze yn sté fen ljocht, en neare nacht yn sté fen klearens?
21 Ik haetsje, Ik forsmaed jimme feesten, en jimme hjeldagen mei Ik net rûke.
22 Hwent al offerje jimme My brânoffers, en spiisoffers ta, Ik haw der gjin bihagen yn; en it tankoffer fen jimme mestfé mei Ik net sjen.
23 Hâld it gebear fen dyn lieten fier fen My; ek mei Ik it rûzjen fen dyn harpen net hearre.
24 Mar lit it oardiel oanrôlje as wetterweagen, en de gerjuchtichheit as in fûl streamende rivier.
25 Hawwe jimme de fjirtich jier yn 'e [pag. 850] woastenije My slachtoffers en spiisoffers brocht, o hûs fen Israël?
26 Né, jimme hawwe de hut fen jimme kening droegen, en it foetstik fen jimme bylden, de stjer fen jimme god, dy't jimme jimsels makke hiene.
27 Dêrom scil Ik jimme yn ballingskip liede, fier boppe Damaskus, seit de Heare, hwaens namme is God der hearskaren.

HAEDSTIK 6.

1 Wé jimme, gerêsten to Sion en soargeleazen op 'e berch fen Samaria; jimme oansjenliken ûnder de earsteling fen 'e folken, en ta hwa't it hûs fen Israël him bijowt.
2 Gean nei Kalné en nim it op, en set dêrwei nei it greate Hamath, en tsjuch den del nei Gath fen 'e Filistinen, oft hja better binne as dizze keninkriken, oft hjar gerjuchtichheit greater is as jimme gerjuchtichheit —
3 jimme dy't de kweade dei fierôf stelle, en de stoel fen it gewelt deunby sette;
4 dy't dêr omhingje op ivoarene rêstbanken en der weelderich hinne lizze op jimme bêdden, en ite de lammen fen 'e keppel en de meste keallen fen 'e stâl;
5 dy tsjureljúrkje by it rûzjen fen 'e harp, en jimme spylark úttinke lyk as wierne jimme David;
6 dy't wyn drinke út offerskealen, en jimme salvje mei de treflikste oalje, mar net yn noed sitte oer de breuk fen Jozef.
7 Dêrom scille hja nou, foaroan twisken de ballingen, yn ballingskip gean, en den scil it út wêze mei de wille fen dy bolbjirkenen.
8 De Heare Heare hat sward by Himselme: Sà sprekt de Heare, de God der hearskaren: Ik forfij Jakobs heechmoed, en Ik haetsje syn paleizen, en Ik scil de stêd en al hwet dêryn is oerleverje.
9 En it scil barre as der tsjien mânljue oerbleaun binne yn ien hûs, dat hja stjerre scille;
10 en as de bloedfrjeon en forbaerner hjar ien foar ien opnimt om it biente út it hûs to bringen, en hy seit tsjin him dy't binnen yn it hûs is: Binne dêr efter noch mear? en dy antwirdet: Né! den scil er sizze: Swij! hwent men mei de namme des Heare net útsprekke.
11 Hwent sjuch, de Heare jowt bistel, en hja scille it hege hûs to gruzel slaen en it nederige hûs oan splinters.
12 Scille hynders soms drave op stienrotsen, of ploeget men de sé mei oksen? Mar jimme foroarje it rjucht yn galle, en de frucht fen 'e gerjuchtichheit yn wylde aelst —
13 jimme dy't bliid binne mei in idel ding, jimme dy't sizze: Hawwe wy troch eigen krêft gjin hoarnen krige?
14 Dêrom, sjuch, Ik scil in folk tsjin jimme opkomme litte, o hûs fen Israël, sprekt de Heare, de God der hearskaren, dy scille jimme fordrukke fen 'e yngong fen Hamath ôf oan 'e beek fen 'e wyldernis ta.

HAEDSTIK 7.

1 Dit hat de Heare Heare my sjen litten: sjuch, Hy foarme sprinkhoannen tsjin dat it nijgêrs bigoun op to grienjen, en sjuch, it wier it nijgêrs nei it keningsmeanen.
2 En it barde do't hja it krûd fen it fjild ôfite

scoene, dat ik sei: Heare, Heare, forjow dochs! Ho scoe Jakob yn it wêzen bliuwe? hwent hy is lyts.
3 Do bigreate it de Heare; it scil net barre, sei de Heare.
4 Dit hat de Heare Heare my sjen litten: sjuch, de Heare Heare rôp út, Hy woe pleitsje mei fjûr; en it fortarde de wide wetterfloed, en it wier der oan ta it boulân to fortarren.
5 Do sei ik: Heare, Heare, hâld dochs op! Ho scoe Jakob yn it wêzen bliuwe? hwent hy is lyts.
6 Do bigreate it de Heare; ek dit scil net barre, sei de Heare Heare.
7 Dit hat Er my sjen litten: sjuch, de Heare stie op in mûrre dy to lead makke wier, en Hy hie in sjitlead yn 'e hân.
8 En de Heare sei tsjin my: Hwet sjuchstû, Amos? En ik sei: In sjitlead. Do sei de Heare: Sjuch, Ik scil it sjitlead der bylânshâlde, midden yn myn folk Israël, Ik scil it foartoan net mear foarbygean.
9 Mar Izaäks hichten scille forwoast en Israëls hillichdommen sloopt wirde, en Ik scil mei it swird opstean tsjin it hûs fen Jerobeäm.
10 Do die Amazia, de preester fen [pag. 851] Bethel, de boade oan Jerobeäm, Israëls kening, sizzende: Amos hat in gearspanning tsjin jo makke midden yn it hûs fen Israël; it lân scil al syn wirden net fordrage kinne.
11 Hwent sà seit Amos: Jerobeäm scil stjerre troch it swird, en Israël scil wis as balling foartfierd wirde út syn lân.
12 En tsjin Amos sei Amazia: Dû sjenner, gean foart, flechtsje nei it lân fen Juda, en yt dêr brea en profetearje dêr.
13 Mar to Bethel scilstû foartoan net mear profetearje, hwent dat is it hillichdom fen 'e kening en dat is de timpel fen it keninkryk.
14 Do antwirde Amos en sei tsjin Amazia: Ik wier gjin profeet noch in profetesoan, mar ik wier in oksehoeder en in kweker fen moerbeijen.
15 De Heare lykwols naem my efter de keppel wei, en de Heare sei tsjin my: Gean hinne, profetearje tsjin myn folk Israël.
16 Nou den, hear des Heare wird! Dû seist: Dû scilst net profetearje tsjin Israël, noch dyn hert útstoarte tsjin it hûs fen Izaäk.
17 Dêrom seit de Heare sà: Dyn frou scil de hoer fen 'e stêd wêze, en dyn soannen en dyn dochters scille falle troch it swird, en dyn lân scil fordield wirde mei it mjitsnoer; en sels scilstû stjerre op ûnreine groun, en Israël scil wis as balling út syn lân fierd wirde.

HAEDSTIK 8.

1 Dit hat de Heare Heare my sjen litten: sjuch, in koer mei ripe fruchten.
2 En Hy sei: Hwet sjuchstû, Amos? En ik sei: In koer mei ripe fruchten. Do sei de Heare tsjin my: It ein is oanripe oer myn folk Israël, Ik scil it foartoan net mear foarbygean.
3 Mar de sangen fen 'e timpel scille dy deis gûle, sprekt de Heare Heare; it scil allegearre deade lichemen wêze, op alle plakken scille hja se stil foartsmite.
4 Hear dat, jimme dy't de needdriftige fortraepje, en de ellindigen fen it lân fordjerre,
5 sizzende: Honear komt der dochs in ein oan de nije moanne, dat wy nôt forkeapje meije, en oan 'e sabbat, dat wy de nôtskûrre iepen hawwe meije, om to mjitten mei in lytse efa, en om de prizen op to slaen, en om to bidragen mei falske skealjens,
6 dat wy de earmen keapje kinne for jild en de needdriftige for in pear skoen, en dat wy it tsjef fen it nôt forkeapje kinne?
7 De Heare hat sward by de hearlikheit fen Jakob: Wiswier, Ik scil al hjar wirken yn der ivichheit net forjitte!
8 Scoe de ierde fen soks net beevje, en al hwa't hjar biwennet net roukleije? Scil hja fen alle kanten net opsette as in rivier, en wyld opskomje en wer tobekwike as de rivier fen Egypte?
9 En it scil dy deis barre, sprekt de Heare Heare, dat Ik de sinne ûndergean litte scil op 'e middei, en de ierde fortsjusterje scil op ljochtskyndei.
10 En Ik scil jimme feesten foroarje yn rouwe en al jimme lieten yn kleisang, en om alle mil scil Ik in sek dwaen en op alle hollen kealheit; en Ik scil in rouwe biskikke as om in iennichste soan, en de ein dêrfen as in dei fen bitterheit.
11 Sjuch, de dagen komme, sprekt de Heare Heare, dat Ik in honger yn it lân stjûre scil,

gjin honger nei brea, noch toarst nei wetter, mar om to hearren de wirden des Heare.
12 Den scille hja swalkje fen sé ta sé, en omdoarmje fen it Noarden nei it Easten, om it wird des Heare to siikjen; mar hja scille it net fine.
13 Dy deis scille de tsjeppe jongfammen en de jongemannen forsmachtsje fen ’e toarst,
14 hja dy’t dêr swarre by de skild fen Samaria, en sizze: Sa wier as dyn god libbet, o Dan! en sa wier as dyn godstsjinst libbet, o Berséba! en hja scille falle en net wer oereinkomme.

HAEDSTIK 9.

1 Ik seach de Heare steande by it alter, en Hy sei: Slaen de kop fen dy pylder, dat de stilen beevje, en tospjalt hjarren allegearre de holle; en hwa’t fen hjarren oerbliuwt scil Ik deadzje mei it swird, de flechteling ûnder hjarren scil net ûntflechtsje, noch de ûntkommende ûnder hjarren bihâlden wirde.
2 Al krongen hja troch oant yn ’e hel, [pag. 852] myn hân scil hjar dêr weihelje; en al klommen hja op yn ’e himel, Ik scil hjar dêrfendinne delbringe.
3 En al forbirgen hja hjar boppe op ’e Karmel, Ik scil hjar efterneigean en dêr weihelje; en al forstieken hja hjar fen myn eagen op ’e boaijem fen ’e sé, Ik scil de slange dêr gebiede hjar to biten.
4 En al gyngen hja yn ballingskip foar it oantlit fen hjar fijannen, Ik scil it swird dêr gebiede hjar to deadzjen, en Ik scil myn each tsjin hjar keare to’n kweade en net to’n goede.
5 Hwent de Heare, de Heare der hearskaren, is it dy’t de ierde oanroert dat hja wankelet, en dat al hjar biwenners treurje, en dat hja fen alle kanten opset as in rivier en wer tobekwykt as de rivier fen Egypte —
6 Hy dy’t syn boppesealen bout yn ’e himel, en syn forwulft groûnfêstet op ’e ierde; dy’t de wetters fen ’e sé ropt en se útjit oer de ierdboaijem; Heare is syn namme.
7 Binne jimme My net like nei as de bern fen Kusj, jimme bern fen Israël? sprekt de Heare; haw Ik Israël net opfierd út Egyptelân, en de Filistinen út Kaftor, en Aram út Kir?
8 Sjuch, de eagen des Heare Heare binne tsjin dit sûndich keninkryk, dat Ik it fordylgje mei fen ’e ierdboaijem; lykwol scil Ik it hûs fen Jakob net hielendal fordylgje, sprekt de Heare.
9 Hwent sjuch, Ik jow bistel en Ik scil Israëls hûs silje ûnder alle heidenen, lyk as it nôt sille wirdt op in sou, en gjin kerl scil op ’e ierde falle.
10 Al de sûnders fen myn folk scille stjerre troch it swird, dy’t dêr sizze: It ûnheil scil ús net byneikomme, noch ús oanreitsje.
11 Dy deis scil Ik de forfallen hut fen David wer oprjuchtsje en Ik scil hjar skoerren tichtmeitsje, en hwet oan hjar ôfbritsen is opbouwe, en hjar bouwe as yn ’e dagen fen âlds;
12 dat hja yn erflik bisit nimme meije it oerbliuwsel fen Edom, en al de heidenen dêr’t myn namme oer útroppen is, sprekt de Heare, dy’t dat ek dwaen scil.
13 Sjuch, de dagen komme, sprekt de Heare, dat de sichter flak efter de ploeger en de siedsiedder flak efter de druvetraper oan komme scil; en de bergen scille drippe fen it druvesop, en alle hichten scille torinne fen ’e môlke.
14 En Ik scil it lot fen myn folk Israël keare, en hja scille de forwoaste stêdden wer opbouwe en biwenje, en wynbergen plantsje en de wyn derfen drinke, en hja scille hôven oanlizze en de frucht derfen ite.
15 En Ik scil hjar yn hjar eigen lân plantsje, en hja scille net wer forroege wirde út it lân dat Ik hjarren jown haw, seit de Heare, dyn God.

# DE PROFEET OBADJA.

1 It gesicht fen Obadja. Sà seit de Heare Heare fen Edom: Wy hawwe tiding krige fen ’e Heare, en der is in boade stjûrd ûnder de folkcn: Jow jimme op, en lit ús tsjin him opstean ta de striid.
2 Sjuch, Ik haw dy lyts makke ûnder de

heidenen, dû bist djip forachte.
3 De greatskens fen dyn hert hat dy
bidragen, dû dy’t wennest yn ’e kleauwen fen
’e stienrotsen, hwaen’s wenning de hichte is,
dy’t seist yn dyn hert: Hwa scoe my delstjitte
op ’e ierde?
4 Al nestelstû sa heech as de earn, en al
makkestû dyn nêst twisken de stjerren, Ik scil
dy dêrfendinne delstjitte, sprekt de Heare.
5 As der dieven, as der nachtravers oer dy
kommen wierne — hwet bistû al toroppe! —
scoene hja net stellen hawwe safolle as hjar
gading wier? As der wynrispers oer dy
kommen wierne, scoene hja de neirispinge
allinne net oerlitten hawwe?
6 Hwet is Ezau al net neigien, hwet binne
syn skûlhernen al net ôfsocht!
7 Al dyn bounmaten hawwe dy fordreaun
oan ’e grinzen ta, dyn freedsume frjeonen
hawwe dy bidragen, hja hawwe dy oerweldige;
dy’t dyn brea ite, hawwe [pag. 853] dy strikken set
— en hy fornaem der neat fen.
8 Scil it dy deis net wêze, sprekt de Heare,
dat Ik de wizen fen Edom en it forstân yn it
berchtme fen Ezau forgean litte scil?
9 Scille dyn helden, o Teman, den net
forfeard wêze, dat alle man yn Ezau’s
berchtme útroege wirde mei troch de moard?
10 Om it gewelt, bigien oan dyn broer Jakob,
scil de skande dy bidekke, en dû scilst útroege
wirde yn ivichheit.
11 De deis datstû der by stiest, de deis dat de
útlanners syn rykdom foartfierden, en de
frjemden ta syn poarten ynteagen en it lot oer
Jeruzalem wirpen, do wierstû ien en mien mei
hjarren.
12 Forklearje de eagen net oan dyn broers
dei, de dei fen syn ûnheil, en forbliidzje dy net
oer Juda’s bern de deis fen hjar ûndergong, en
set gjin greate mûle op fen wegen de dei fen
hjar binearing.
13 Kom net yn ’e poarte fen myn folk de deis
fen hjar fordjer, forklearje de eagen ek net oan
syn kwea de deis fen syn fordjer, en slach gjin
hannen oan syn rykdom de deis fen syn
fordjer.
14 Stean net op ’e twasprong fen ’e wegen om
syn flechtelingen út to roegjen, en leverje syn
oerbleaunen net út de deis fen ’e binearing.
15 Hwent de dei des Heare is neiby oer al de
heidenen; lyk astû sels dien hast, scil dy
weromdien wirde, dyn lean scil
weromkomme op dyn holle.
16 Hwent lyk as jimme dronken hawwe op ’e
berch fen myn hillichheit, sa scille al de
heidenen ûnophâldlik drinke, hja scille drinke
en swolgje, en hja scille wirde as hiene hja nea
bistien.
17 Mar op ’e berch Sion scil ûntkomming
wêze en hy scil in hillichdom wêze, en it hûs
fen Jakob scil syn erfenis erflik bisitte.
18 En Jakobs hûs scil in fjûr wêze en Jozefs
hûs in lôge, en it hûs fen Ezau scil ta tsjef
wirde, en hja scille it oanstekke en fortarre,
dat der fen Ezau’s hûs gjinien oerbliuwe scil;
hwent de Heare hat spritsen.
19 En dy fen it Suden scille Ezau’s berchtme
en dy fen it lege fjild de Filistinen erflik bisitte,
hja scille it fjild fen Efraïm en it fjild fen
Samaria erflik bisitte, allyk as Benjamin
Gileäd,
20 en de ballingen fen dit leger fen Israëls
bern it Kanaänityske lân oan Sarfath ta; en
Jeruzalems ballingen, dy’t yn Sefarad wenje,
scille de stêdden fen it Suden erflik bisitte.
21 En der scille heilannen op ’e berch Sion
klimme om it berchtme fen Ezau to
oardieljen, en it keninkryk scil de Heare sines
wêze.

# DE PROFEET JONA.

HAEDSTIK 1.

1 En it wird des Heare barde ta Jona, de soan
fen Amittai, sizzende:
2 Jow dy op, gean nei de greate stêd Ninevé
en kindigje hjar it oardiel oan; hwent hjar
tsjoedens is opkommen foar myn oantlit.
3 Mar Jona joech him op om to flechtsjen
nei Tarsis, foar it oantlit des Heare wei; en hy

sette nei Jafo, en foun in skip dat nei Tarsis scoe, en hy bitelle de fracht en gyng der yn del, om mei hjarren nei Tarsis to reizgjen. foar it oantlit des Heare wei.

4 Mar de Heare wirp in felle wyn op ’e sé, en der wâllen hege weagen yn ’e sé, dat it skip stie to brekken.

5 Do eangen de séljue, en rôpen in elk oan syn god, en smieten de fracht dy’t it skip ynhie yn sé, om it dêrmei to lichten; mar Jona wier delgien ûnder yn it skip, en hie him dêr deljown en wier bifongen mei in djippe sliep.

6 En de skipper gyng nei him ta en sei tsjin him: Hwet skeelt jo dôch, sa to sliepen? Kom oerein, rop oan jou God; misskien scil dy God oan ús tinke, dat wy net forgeane.

7 En hja seine in elk tsjin syn neiste: Kom, lit ús it lot werpe, dat wy witte meije om hwa dit ûnheil oer ús komt. [pag. 854] En hja wirpen it lot, en it lot foel op Jona.

8 Do seine hja tsjin him: Forklearje ús dochs om hwa’t dit ûnheil oer ús komt. Hwet dogge jo, en hwer komme jo wei? Ut hokker lân komme jo en fen hokker folk binne jo?

9 En hy sei tsjin hjar: Ik bin in Hebreër; en ik freezje de Heare, de God fen ’e himel, dy’t de sé en it droege makke hat.

10 Do eangen dy mannen mei greate eangstme, en seine tsjin him: Hwet hawwe jo dien? Hwent de mannen wisten dat er flechte fen it oantlit des Heare, hwent hy hie it hjarren to kennen jown.

11 En hja seine tsjin him: Hwet scille wy jo dwaen, dat de sé ús net mear tsjin wêze mei? Hwent de sé waerd hwet langer hwet balstjurriger.

12 En hy sei tsjin hjar: Nim my op en smyt my yn ’e sé, den scil de sé jimme net mear tsjin wêze; hwent ik wit dat dizze felle stoarm oer jimme kommen is om my.

13 De mannen lykwols roeiden, om it skip wer oan it droege to bringen, mar hja koene net; hwent de sé waerd hwet langer hwet balstjurriger tsjin hjar.

14 Do rôpen hja oan ’e Heare en seine: Och Heare, lit ús dochs net forgean om ’e siel fen dizze man, en bring gjin ûnskildich bloed oer ús; hwent Jo, Heare, hawwe dien lyk as it Jo hage.

15 En hja namen Jona op en smieten him yn sé. Do bikaem de sé fen hjar forbolgenheit.

16 Dêrom frezen dy mannen de Heare mei greate freze, en hja slachten de Heare slachtoffer en biloofden biloften.

17 En de Heare biskikte in greate fisk om Jona op to slokken; en Jona wier yn it yngewant fen ’e fisk trije dagen en trije nachten.

HAEDSTIK 2.

1 En Jona bea ta de Heare, syn God, út it yngewant fen ’e fisk,

2 en hy sei: Ik rôp yn myn binaudheit ta de Heare, en Hy antwirde my; út ’e skirte fen it grêf kriet ik om help, en Jo hearden myn stimme.

3 Hwent Jo hiene my yn ’e djipte, yn it hert fen ’e séën wirpen, en de stream omwâlle my, al jins baren en jins weagen gyngen oer my hinne.

4 En ik sei: Ik bin forstjitten út jins eagen; scil ik ea de timpel fen jins hillichheit wer oanskôgje?

5 De wetters omwâllen my oan ’e siel ta, de ôfgroun hâldde my bisletten, myn holle siet bitize yn it wier.

6 Ik wier delsonken oant de grounfêsten fen ’e bergen, de skoattels fen ’e ierde hâldden my for ivich bisletten; mar Jo hawwe myn libben út it fordjer ophelle, o Heare, myn God!

7 Do’t myn siel hjar bijoech yn myn binnenst, tocht ik oan de Heare, en myn gebet kaem ta Jo yn ’e timpel fen jins hillichheit.

8 Dy’t de idele ôfgoaden forearje, forlitte hjar woldwaner.

9 Mar ik scil Jo offerje mei in stim fen tanksizzing; hwet ik ûnthjitten haw, scil ik bitelje. It heil is fen ’e Heare.

10 En de Heare spriek ta de fisk, en hy spei Jona út op it droege.

HAEDSTIK 3.

1 En it wird des Heare barde op ’e nij ta Jona, sizzende:

2 Jow dy op, gean nei de greate stêd Ninevé, en kindigje hjar it oardiel oan dat Ik dy sizze scil.

3 Do joech Jona him op en gyng nei Ninevé, neffens it wird des Heare. Ninevé nou wier in

greate stêd Gods, fen trije deireizen.
4 En Jona gyng de stêd to ‘n earsten ien deireis yn, en hy forkindige en sei: Yette fjirtich dagen, den scil Ninevé omkeard wirde.
5 Mar de ljue fen Ninevé leauden God, en hja rôpen in fêste út, en diene sekken om, fen hjar greatste ôf oant hjar lytste ta.
6 En do’t de tynge ta de kening fen Ninevé kaem, stie er op fen syn troan, en die syn mantel út, en hy bidiek him mei in sek en gyng sitten yn ’e yeske.
7 En hy liet útroppe, en hja sprieken to Ninevé út namme fen ’e kening en fen syn greaten, sizzende: Lit minske noch beest, kou noch skiep hwet priuwe, lit se weidzje noch wetter drinke;
8 mar minske en beest scille biditsen wêze mei sekken, en hja scille ynfieren ta God roppe, en hja scille hjar bikeare, [pag. 855] in elk fen syn tsjoede wei en fen it gewelt dat yn hjar hannen is.
9 Hwa wit, God mocht Him keare en birou hawwe, en Hy mocht weromkomme fen ’e gleonens fen syn grammoedichheit, dat wy net forgeane.
10 En God seach hjar wirken, dat hja hjar bikearden fen hjar tsjoede wei, en it biroude God fen it kwea dat Er sein hie hjarren dwaen to scillen, en Hy die it net.

HAEDSTIK 4.

1 Dat fortrette Jona mei great fortriet, en syn grime lôge op.
2 En hy bea ta de Heare en sei: Och Heare, wier dat myn sizzen net, do’t ik yette yn myn heitelân wier? Dêrom kaem ik it foar troch nei Tarsis to flechtsjen; hwent ik wist dat Jo in genedich en barmhertich God binne, lankmoedich en great fen goedginstichheit en birou hawwende fen it kwea.
3 Nou den, Heare, nim myn siel dochs fen my, hwent de dea is my better as it libben.
4 En de Heare sei: Is dyn grime mei reden oplôge?
5 Mar Jona gyng ta de stêd út, en socht in plak to sitten biëasten de stêd; en hy makke him dêr in skûle, en siet dêrûnder yn it skaed, oant er sjen mocht hwet der fen ’e stêd wirde scoe.
6 En God, de Heare, biskikte in wûnderbeam, en liet dy opsjitte boppe Jona, dat er skaed hawwe mocht for syn holle, om him to forlossen fen syn fortriet. En Jona forblide him oer de wûnderbeam mei greate blydskip.
7 Mar de oare deis, do’t de dage oan de loft kaem, biskikte God in wjirm; dy stiek de wûnderbeam, dat er fortoarre.
8 En it barde do’t de sinne opkaem, dat God in hetsige Eastewyn biskikte, en de sinne stiek Jona op ’e holle dat er ûnmachtich waerd; do winske er dat syn siele stjerre mocht, en hy sei: De dea is my better as it libben.
9 Mar God sei tsjin Jona: Is dyn grime mei reden oplôge om dy wûnderbeam? En hy sei: Mei reden is myn grime oplôge oan ’e dea ta.
10 Do sei de Heare: It bigreatet dy om de wûnderbeam, dêrstû neat oan dien hast en dystû net greatbrocbt hast, dy’t yn ien nacht kaem en yn ien nacht forgyng.
11 En it scoe My net bigreatsje om dy greate stêd Ninevé, dêr’t mear as hûndert en tweintich tûzen minsken binne dy’t gjin ûnderskied witte twisken hjar rjuchterhân en hjar lofterhân, en bûtendien gâns fé?

# DE PROFEET MICHA.

HAEDSTIK 1.

1 It wird des Heare dat bard is ta Micha de Morastyt, yn ’e dagen fen Jotham, Achas en Hiskia, keningen fen Juda, dat er sjoen hat oer Samaria en Jeruzalem.
2 Hear, jimme folken allegearre, harkje, dû ierde en al hwet dêrop is: de Heare Heare scil ta in tsjûge tsjin jimme wêze, de Heare út ’e timpel fen syn hillichheit.
3 Hwent sjuch, de Heare giet út fen syn sté, en Hy scil delkomme en trêdzje oer de hichten fen ’e ierde.

4 Under him scille de bergen torane, de dellingen iepenspjalte, lyk as waeks for it fjûr, lyk as wetters dy't útgetten wirde by de skeante del.
5 En it is allegearre om 'e oertrêdding fen Jakob en om 'e sûnden fen it hûs fen Israël. Hwa is de oertrêdding fen Jakob? Is it Samaria net? En hwa dy fen 'e hichten fen Juda? Is it Jeruzalem net?
6 Dêrom scil Ik Samaria stelle ta in stienheap yn it fjild, ta kâlde stéën for wynbou; en Ik scil hjar stiennen yn 'e delling stoarte en hjar grounfêsten bleat lizze.
7 En al hjar sniene bylden scille to moarsel slein wirde, en al hjar hoerelean scil forbaernd wirde mei fjûr, en al hjar ôfgoaden scil Ik oerjaen ta forwoasting; hwent hja hat se gearbrocht fen hoerelean, en hoerelean scille hja ek wer wirde.
8 Dêrom moat ik tsjirmje en gûle, ik moat biroaid en neaken gean, ik moat [pag. 856] kleije as de jakhalzen en skrieme as de strústfûgels.
9 Hwent hjar pleagen binne deadlik; ja dy binne oan Juda ta kommen, hja geane oan 'e poarte fen myn folk, oan Jeruzalem ta.
10 Forkindigje it net to Gath, skriem, skriem sa bitter net; rôlje jimme yn it stof to Beth Leäfra.
11 Tsjuch foart, dû biwenster fen Safir, mei de bleate skamte; de biwenster fen Saänan tsjucht net út; de wéklachten fen Beth Haëzel scille it jimme ûnmûglik meitsje dêr to wêzen.
12 Hwent de biwenster fen Maroth is oerstjûr om hjar goed, om't der ûnheil fen 'e Heare delkommen is oan Jeruzalems poarte ta.
13 Slach de hirddravers foar de wein, dû biwenster fen Lachis; dit is de oarspronklike sûnde fen 'e dochter Sions, dat yn dy Israëls oertrêddingen foun binne.
14 Dêrom scilstû it skiedelbrief jaen oan Moréseth Gath; de huzen fen Achsib scille de keningen fen Israël ta in ljeagen wêze.
15 Op 'e nij scil Ik in geweldner oer dy bringe, dû biwenster fen Marésa; oan Adullam ta scil de hearlikheit fen Israël gean.
16 Meitsje dy keal en skear dy om'e wille fen dyn ljeavlingsbern, ja meitsje dy gâns keal as de earnfûgel, om't hja as balling by dy weifierd binne.

HAEDSTIK 2.

1 Wé harren dy't ûnrjucht bitinke en kwea bilizze op hjar leger; yn it ljocht fen 'e iere moarn fiere hja it út, om't it yn 'e macht fen hjar hân is.
2 Hja bigeare ekers en rôvje se, huzen en nimme se nei hjar; hja dogge gewelt oan 'e alle man en syn erfenis.
3 Dêrom, sà seit de Heare: Sjuch, ik tink in kwea oer dit slachte dêr't jimme de nekke net útlûke scille, en jimme scille net rjuchtop rinne; hwent it scil in kweade tiid wêze.
4 Dy deis scille hja in spotfers op jimme ophelje, en hja scille in kriterich kleiliet sjonge, en sizze: Forwoastge binne wy, forwoastge; Hy forwikselet it diel myn folk, och, Hy ûntset it my. Hy dielt ús ekers om ûnder de ôfkearigen.
5 Dêrom scil der gjinien wêze dy't dy mei it mjitsnoer dyn diel tafalle lit yn 'e gemeinte des Heare.
6 Profetearje net, smeule hja, sokke dingen scil men net profetearje! Der komt gjin ein oan 'e smaed.
7 Mei dat wol sein wirde, o hûs fen Jakob: Is de Geast des Heare forkoarte? Binne dat syn wirken? Dogge myn wirden gjin goed oan dyjinge dy't oprjucht wannelet?
8 Mar jister yette hat myn folk himsels to fijân steld om in stik klaeijing; dyjingen dy't goedsmoeds foarbykomme, dy't in ôfkear hawwe fen oarlogjen, strûpe jimme de mantel út.
9 De frouljue fen myn folk fordriuwe jimme út it hûs fen hjar minne; fen hjar berntsjes nimme jimme myn sieraed yn ivichheit.
10 Jow jimme oerein en gean hinne, hwent hjir scil it de rêst net wêze; fen wegen de ûntreiniging scille jimme fordoarn wirde, ja folslein fordoarn.
11 As immen, omgeande mei wyn en mei falskens, jimme foarljeagenet: Ik scil dy profetearje by wyn en by sterke drank — dat scoe in profeet for dit folk wêze.
12 Wiswier, Ik scil dy hielendal forsamlje, o Jakob! wiswier, Ik scil Israëls oerbleaunen byinoarbringe, Ik scil hjar geardriuwe as skiep yn 'e koai, as in keppel midden yn hjar weide; it scil dêr gounzje fen minsken.

13 De trochbrekker scil foar hjar oantlit optsjen, hja scille trochbrekke en ta de poarte yngean en derta úttsjen; en hjar kening scil foar hjar oantlit útgean en de Heare hielendal foarop.

HAEDSTIK 3.

1 En ik sei: Harkje dochs, jimme haedlingen fen Jakob en jimme oersten fen it hûs fen Israël! past it jimme net it rjucht to witten,
2 jimme dy't it goede haetsje en it tsjoede ljeafhawwe, dy't alle man it fel en it flêsk fen it biente helje;
3 dy't it flêsk fen myn folk ite en hjarren it fel ôfstrûpe, en hjar biente stikken houwe, en it útinoar lizze as yn in pot en as flêsk yn 'e tsjettel? [pag. 857]
4 Ienris scille hja roppe ta de Heare, mar Hy scil hjar net antwirdzje, en it oantlit for hjar forbergje dy deis, om't hja kwea dien hawwe.
5 Sà seit de Heare tsjin de profeten dy't myn folk forliede, dy't salang hjar tosken hwet to biten hawwe, frede forkindigje; mar hwa't hjarren neat yn'e mûle bringt, tsjin him hilligje hja de oarloch.
6 Dêrom scil it nacht for jimme wirde sûnder gesicht, en tsjusternis sûnder wiersizzing; en de sinne scil oer sokke profeten ûndergean, en de dei scil tsjuster oer hjar wirde.
7 En de sjenners scille biskamme en de wiersizzers read fen skamte wirde, en hja scille allegearre de boppeste lippe biwine, hwent der scil gjin antwird fen God wêze.
8 Ik lykwols, ik bin fol krêft troch de Geast des Heare, en fol fen moed en oardiel, om Jakob syn oertrêdding to forkindigjen en Israël syn sûnde.
9 Harkje hjir dochs nei, jimme haedlingen fen it hûs fen Jakob en jimme oersten fen it hûs fen Israël, dy't in ôfgriis hawwe fen it oardiel en fordraeije al itjinge rjucht is,
10 bouwende Sion mei bloed en Jeruzalem mei ûnrjucht.
11 Hjar haedlingen sprekke rjucht for geskinken, en hjar preesters leare for lean, en hjar profeten wiersizze for jild; en dôch steune hja op 'e Heare, sizzende: Is de Heare net yn ús formidden? Der scil gjin ûnheil oer ús komme.
12 Dêrom, om 'e wille fen jimme scil Sion omploege wirde as in eker, en Jeruzalem scil ta stienheappen wirde, en de berch fen dit hûs ta bôskige hichten.

HAEDSTIK 4.

1 Mar yn it lêstoan fen 'e dagen scil it barre dat de berch fen it hûs des Heare steld wêze scil op 'e top fen 'e bergen, en hy scil forhege wêze boppe de hichten, en de folken scille nei him tastreame.
2 En gâns heidenen scille hinnegean en sizze: Kom, lit ús optsjen nei de berch des Heare en nei it hûs fen 'e God Jakobs, dat Hy ús leare mei fen syn wegen en wy wannelje yn syn paden; hwent fen Sion scil de wet útgean en des Heare wird fen Jeruzalem.
3 En Hy scil rjuchtsje ûnder gâns folken en biskiede twisken machtige heidenen, fier om utens; en hja scille hjar swirden smeije ta ploechizers en hjar spearen ta sichten, gjin folk scil it swird opheevje tsjin in oar folk, en hja scille de oarloch net mear leare.
4 Mar hja scille sitte in elk ûnder syn wynstok en ûnder syn figebeam, en der scil gjinien wêze dy't hjar opskrillet; hwent de mûle fen 'e Heare der hearskaren hat spritsen.
5 Hwent meije alle folken wannelje in elk yn de namme fen syn god, wy scille wannelje yn de namme fen 'e Heare, ús God, for ivich en altyd.
6 Dy deis, sprekt de Heare, scil Ik hjar dy't hinkjende wier forsamlje, en hjar dy't forstjitten wier en dy't Ik kastijd hie forgearje.
7 En Ik scil hjar dy't hinkjende wier meitsje ta in oerbliuwsel, en hjar dy't fier forstjitten wier ta in machtich folk; en de Heare scil kening oer hjarren wêze op 'e berch Sion, fen nou ôf oant yn ivichheit.
8 En dû Skieppetoer, dû hichte fen 'e dochter Sions, oan dy scil komme, ja komme scil oan dy de hearskippij fen alearen, it keninkryk fen 'e dochter Jeruzalems.
9 Hwerom krytstû nou sa lûd? Is der gjin kening by dy, is dyn riedjower forgien, dat de wéën dy oankommen binne as in bernjende frou?
10 Krimp yninoar, en war dy om foart to

bringen, o dochter Sions, as in bernjende frou; hwent nou scilstû ta de stêd útgean en yn it fjild tahâlde en nei Babel reitsje — dêr scilstû bihâlden wirde, dêr scil de Heare dy forlosse út 'e hân fen dyn fijannen.
11 Der binne wol gâns folken tsjin dy forsamle, dy't dêr sizze: Lit Sion ûnthillige wirde, dat ús eagen op hjar delsjen meije.
12 Mar hja witte de tinzen des Heare net en bigripe syn foarnimmen net, dat Er hjar gearbrocht hat as skeaven oer de terskflier.
13 Jow dy op en terskje, o dochter Sions! hwent Ik scil dy izeren hoarnen en koperen hoeven meitsje, en dû scilst gâns folken forpletterje; en dû scilst hjar [pag. 858] gewin oan 'e Heare wije, en hjar rykdom oan 'e Heare fen 'e gânske ierde.
14 Op! ris binden út, dû dochter fen 'e kriichsbinde; hja wolle in wâl tsjin ús opsmite, hja scille de rjuchter fen Israël mei de roede op it kakebien slaen.

HAEDSTIK 5.

1 En dû Bethlehem Efratha, al bistû lytsernôch om to wêzen ûnder de slachten fen Juda, út dy scil My foartkomme dy't in hearsker wêze scil yn Israël, en hwaens útgongen binne fen âlds, fen 'e dagen der ivichheit.
2 Dêrom scil Er hjar oerjaen, oan 'e tiid ta dat de bernjende berne hat; den scille syn oerbleaune broerren weromkomme, mei de bern fen Israël.
3 En hy scil stean en weidzje yn 'e krêft des Heare, yn 'e hege namme fen 'e Heare, syn God; en hja scille wenje, hwent den scil er great wêze oan de einen fen 'e ierde ta.
4 En hy scil frede wêze; hwennear't Assur yn ús lân komme scil en yn ús paleizen kringe wol, den scille wy saun hoeders tsjin him stelle, ja acht foarsten út 'e minsken.
5 Dy scille it lân fen Assur ôfweidzje mei it swird en Nimrods lân yn syn poarten; sa scil er ús forlossing jaen fen Assur, hwennear't dy yn ús lân komme scil en ús gerjuchtichheit forwâdzje wol.
6 En Jakobs oerbliuwsel scil tahâlde midden twisken forskate folken, as in dauwe fen 'e Heare, as reindrippen op it krûd, dat op gjin minske hopet noch it forwachtet fen minskebern.
7 Ja, Jakobs oerbliuwsel scil tahâlde ûnder de heidenen, midden twisken forskate folken, as in liuw mids it djierte fen it wâld, as in jonge liuw midden twisken de keppels skiep, dy't as er dêr trochgiet, forwâddet en forskoert dat der gjin rêdden oan is.
8 Dyn hân scil forhege wêze boppe dyn tsjinstanners, en al dyn fijannen scille útroege wirde.
9 En it scil dy deis barre, sprekt de Heare, dat Ik de hynders yn dyn formidden útroegje scil en Ik scil dyn weinen fordwaen.
10 En Ik scil de stêdden fen dyn lân útroegje, en Ik scil al dyn festingen ôfbrekke.
11 En Ik scil de tsjoenderijen yn dyn hân útroegje, en dû scilst gjin wiersizzers hawwe.
12 En Ik scil de sniene bylden en de wijstiennen yn dyn formidden útroegje, datstû dy net mear delbûge meist foar it wirk fen dyn hannen.
13 En Ik scil de wijde beammen yn dyn formidden útroegje, en Ik scil dyn stêdden forwoaste.
14 En Ik scil yn grime en yn grammoedichheit wraek dwaen oan de heidenen dy't net harke hawwe.

HAEDSTIK 6.

1 Hear dochs hwet de Heare seit: Jow dy op, pleitsje mei de bergen en lit de hichten dyn stim hearre.
2 Hear, jimme bergen, it pleit des Heare, allyk as jimme, sterke grounfêsten fen 'e ierde; hwent de Heare wol yn 'e pleit mei syn folk, en Hy scil Him mei Israël yn rjuchten bijaen.
3 O myn folk! hwet haw Ik dy dien en hwer haw Ik dy lêstich mei west? Antwirdzje My!
4 Haw Ik dy net opfierd út Egyptelân en dy forlost út it tsjinsthûs, en haw Ik Mozes, Aäron en Mirjam net foar jimme oantlit útstjûrd?
5 Myn folk, bitink dochs hwet Balak, de kening fen Moäb, fen doel wier, en hwet Bileäm, de soan fen Beör, him antwirde, fen Sittim ôf oan Gilgal ta, datstû de gerjuchtichheden des Heare kenne meist.
6 Hwermei scil ik de Heare yn 'e miette gean, my bûge foar de hege God? Scil ik Him

yn ’e miette gean mei brânoffers, mei interrieren?
7 Scil de Heare bihagen hawwe oan tûzenen rammen, oan tsjientûzenen oaljestreamen? Scil ik myn earstberne jaen for myn oertrêdding, de frucht fen myn heupen for de sûnde fen myn siel?
8 Hy hat dy bikend makke, o minske! hwet goed is; en hwet easket de Heare mear fen dy as rjucht to dwaen en it goede ljeaf to hawwen en nederich to wanneljen mei dyn God?
9 De stim des Heare ropt ta de stêd, en it is wysheit Jins namme to freezjen; [pag. 859]
harkje nei de roede, en nei Him dy’t hjar bisteld hat!
10 Binne der yn it hûs fen ’e goddeleaze noch altyd skatten fen ‘e goddeleasheit, en in krappe efa, dy’t forflokt wêze mei?
11 Scoe Ik goddeleaze skealjen en in sek mei falske weachstiennen goedkrije kinne?
12 Om’t hjar rike ljue fol binne fen gewelt, en hjar biwenners ljeagen sprekke, en hja in falske tonge yn ’e mûle hawwe,
13 dêrom bin Ik ek bigoun om dy to slaen, forwoasting oer dy bringend om dyn sûnden.
14 Dû scilst ite, mar net sêdde wirde, en mei de honger yn it binnenst rinne; en dû scilst nei dy nimme, mar net opbergje, en hwetstû opbergest, scil Ik oerjaen oan it swird.
15 Dû scilst siedzje, mar net rispje; dû scilst oliven traepje, mar dy net salvje mei de oalje, en druvesop, mar gjin wyn drinke.
16 Hwent jimme hâlde de ynsettingen fen Omri en al de wirken fen it hûs fen Achab, en jimme wannelje yn hjar rie, dat Ik dy oerjaen mei ta forwoasting, en hjar biwenners ta in spot; ja, de smaed fen myn folk scille jimme drage.

HAEDSTIK 7.

1 Wé my, hwent it is my to moede as hwennear’t de simmerfruchten fen it lân binne, as hwennear’t de neirispinge fen ’e wyngerts dien is: der is gjin drúf mear to iten, en myn siele bigeart ierripe frucht.
2 De frommen binne fordwoun út it lân, en der is gjinien oprjucht ûnder de minsken; hja geane allegearre op bloed, hja jeije elk foar oar syn broer mei it jachtnet.
3 De hannen steane nei it kweade, om dat ûnbiskamme to dwaen; de foarst easket, en de rjuchter oardielet for bileanning, en de greate sprekt neflfens de bigearte fen syn siel, en sa fordraeije hja alles.
4 De bêste fen hjarren is as in toarn, de earlikste as in toarnhage. De dei fen dyn wachters, dyn bisiking is kommen; nou scille hja forbjustere wêze.
5 Leau gjin frjeon, bitrou gjin sibbe frjeon, hoedzje de doarren fen dyn mûle for hjar dy’t sliept yn dyn earmen.
6 Hwent de soan forachtet de heit, de dochter stiet op tsjin hjar mem, de skoandochter tsjin hjar skoanmem; de minske fijannen wenje yn syn hûs.
7 Mar ik scil útsjen nei de Heare, ik wol wachtsje op ’e God fen myn heil; myn God scil my hearre.
8 Forbliidzje dy net om my, o myn fijandinne! hwennear’t ik fallen bin, scil ik dochs wer opstean; hwennear’t ik yn it tsjuster sit, scil de Heare myn ljocht wêze.
9 Ik scil des Heare grammoedichheit drage, hwent ik haw tsjin Him sûndige, oant Er myn pleit pleitet en my rjucht biskikt; Hy scil my útliede yn it ljocht, ik scil oanskôgje syn gerjuchtichheit.
10 En myn fijandinne scil it sjen, en skamte scil hjar bidekke dy tsjin my sei: Hwer is de Heare, dyn God? Myn eagen scille op hjar delsjen; den scil hja towâdde wirde as slyk fen ’e strjitten.
11 De deis dat hja dyn mûrren wer opbouwe scille, dy deis scille de grinzen wiid útlein wirde.
12 Dy deis ek scille hja ta dy komme, út Assur en út ’e stêdden fen Egypte, en fen Egypte oan ’e rivier ta, en fen sé oant sé en fen berchtme oant berchtme.
13 Mar de ierde scil ta in woastenije wirde om hjar biwenners, fen wegen de frucht fen hjar hanlingen.
14 Weidzje jins folk mei jins stêf, de keppel fen jins erfenis, dy’t iensum wennet yn it wâld, midden yn ’e hôvingen; lit hjar weidzje yn Bazan en Gileäd, as yn ’e dagen fen alearen.
15 Ik scil hjarren wûnders sjen litte, as yn ’e

dagen dostû útteachst út Egyptelân.
16 De heidenen scille it sjen, en biskamme weze mei al hjar macht; hja scille de hân op 'e mûle lizze, hjar earen scille dôf wirde.
17 Hja scille it stof slikje as de slangen, as it krûpend djierte fen 'e ierde scille hja beevjende út hjar stinzen komme; mei forfeardens scille hja hjar ta de Heare, ús God, bijaen, en hja scille foar Jo freezje.
18 Hwa is in God as Jo, dy't de ûnge-[pag. 860]-rjuchtichheit forjowt en de oertrêdding fen it oerbliuwssl fen syn erfdiel foarbygiet? Hy scil net yn der ivichheit grammoedich bliuwe, hwent Hy hat bihagen yn genede.
19 Hy scil Him op 'e nij oer ús erbarmje, Hy scil ús ûngerjuchtichheden towâdzje, ja, Jo scille al hjar sûnden yn 'e djipten fen 'e sé werpe.
20 Jo scille Jakob de trou, Abraham de genede biwiizgje dy't Jo ús foarâlden sward hawwe sûnt de dagen fen ' alearen.

# DE PROFEET NAHUM.

HAEDSTIK 1.

1 It oardiel oer Ninevé. It boek fen it gesicht fen Nahum, de Elkosyt.
2 In iverjend God en in wreker is de Heare; in wreker is de Heare, en fol fen grammoedichheit; in wreker is de Heare for syn tsjinstanners, en Hy hâldt de grime tsjin syn fijannen.
3 De Heare is lankmoedich, mar great fen krêft, en Hy achtet nimmen noch neat ûnskildich; de wei des Heare is yn stoarm en ûnwaer, en de wolken binne it stof fen syn foetten.
4 Hy driget de sé en makket hjar droech, en Hy lit al de rivieren forsige; de Bazan en de Karmel forwylgje, ek forwylget de bloei fen 'e Libanon.
5 De bergen beevje for Him, en de hichten torane, en de ierde tilt op foar syn oantlit, de wrâld en al hwet dêrop wennet.
6 Hwa scoe yn wêzen bliuwe foar syn grammoedichheit en hwa scoe bistean foar de gleonens fen syn grime? Syn grimmitichheit is útgetten as fjûr, en de stienrotsen wirde fen Him formoarsele.
7 De Heare is goed, Hy is in sterkte de deis fen 'e binearing, en Hy ken dyjingen dy't op Him bitrouwe.
8 Mar mei in oerstjalpjende floed scil Er to neate dwaen dy tsjin Him opsteane, en tsjusternis scil syn fijannen forfolgje.
9 Hwet bitinke jimme tsjin de Heare? Hy scil der dochs in ein oan meitsje; de binearing scil net twaris opkomme.
10 Hwent al binne hja gearrrissele as de toarnen en glânzich fen it sop as hjar drank, hja scille folslein fortard wirde as de droege stoppel.
11 Fen dy is immen útgien dy't kwea bitinkt tsjin de Heare,in heilleas riedjower.
12 Sà seit de Heare: Al binne hja ek noch sa foarspoedich en manmachtich, dôch scille hja weimeand wirde en forgean. Ik haw dy wol fornedere, mar Ik scil dy net wer fornederje;
13 né, dizkear scil Ik syn jok fen dy brekke en dyn bannen forskoerre.
14 Mar hwet dy oanbilanget, hat de Heare gebean: Der scil fen dyn namme neat mear siedde wirde; út it hûs fen dyn god scil Ik útroegje de sniene en de gettene bylden; Ik scil dy in grêf meitsje, hwent dû bist to licht bifoun.
15 Sjuch op 'e bergen de foetten fen him dy't it heil forkindiget, dy't frede docht to hearren: Fier dyn feestdagen, o Juda! bitelje dyn biloften! Hwent de heilleaze scil net langer troch dy tsjen, hy is hielendal útroege.

HAEDSTIK 2.

1 De forsiller tsjucht tsjin dy op: biwekje de fêsting, forken de wei, sterkje de heupen, forsterkje de krêft gâns.
2 Hwent de Heare fornijt de hearlikheit fen Jakob, lyk as ek de hearlikheit fen Israël; hwent de plonderders hiene hjar plondere en hjar wynranken fornield.

3 It skyld fen syn helden is read opferve, de
striidbere mannen binne klaeid yn skarlekken,
de weinen komme mei metalen glâns út it fjûr
de deis dat er him útrist, en de spearen wirde
swaeid.
4 De weinen raze troch de strjitten, hja
fleane hinne en wer oer de flakten; hjar
oansjen is as dat fen fakkels, hja sjitte
trochinoar as wearljochtslaggen.
5 Hy scil oan syn machtigen tinke, mar dy
scille stroffelje yn hjar feart; hja scille hjar nei
hjar mûrre haestje, dêr't it stoarmdak
omheechbrocht is.
6 De poarten fen 'e rivieren scille iepene
wirde, en it paleis scil torane. [pag. 861]
7 It is in fêst bislút: de stêd scil ûntbleate en
foartfierd wirde, wylst hjar tsjinstfammen
kleije scille as in koerende dou, hjarren
slaende op 'e boarsten.
8 En Ninevé scil in wetterfiver allyk wirde,
dêr't it wetter fen weirind; en hja scille
flechtsje. Stean, stean! scil der roppen wirde,
mar gjinien scil omsjen.
9 Rôvje silver, rôvje goud, hwent der is gjin
ein fen 'e foarrie, fen al dy kostbere
rykdommen.
10 Hja is leechhelle, leechplondere, forwoast,
en it hert toraent hjar, en de knibbels knikke,
en alle heup forgiet fen 'e kramp, en alle
oantlit bilûkt.
11 Hwer is nou de wenning fen 'e liuwen,
hwer de weide fen 'e jonge liuwen, dêr't de
liuw, de liuwinne en it liuwejong omrounen
en gjinien hjar opjage —
12 de liuw dy't rôve for syn jongen, en
moarde for syn liuwinnen, dy't syn hoalen
folle mei rôf en syn weijiningen mei bút?
13 Sjuch, Ik scil dy! sprekt de Heare der
hearskaren, ja Ik scil hjar weinen opgean litte
yn reek, en it swird scil dyn jonge liuwen
forsline, en Ik scil dyn rôf fordylgje fen 'e
ierde, en de stim fen dyn boaden scil net
mear heard wirde.

HAEDSTIK 3.

1 Wé de bloedstêd, dy't fol is fen ljeagen en
binearing, en fen rôverij sûnder ein.
2 Hark! it klappen fen 'e swipe, en it
bolderjen fen tsjillen, en de hynders stampe
en de weinen dinderje;
3 de ruter stekt it lôgjende swird en de
flikkerjende spear omheech, en it binne
allegearre forsleinen en in hiele mannichte
deaden, ja der komt gjin ein oan 'e deade
lichemen, men stroffelet der suver oer.
4 Dat is om 'e greate hoerkerij fen dy tige
oanfallige hoer, dy masteresse yn
tsjoenderijen, dy't folken bitiisd hat mei hjar
hoerkerijen, en slachten mei hjar
tsjoenderijen.
5 Sjuch, Ik scil dy! sprekt de Heare der
hearskaren, ja Ik scil dy de seamen opslaen
oer de holle hinne, en Ik scil de naesjes dyn
neakenens wize en de keninkriken dyn
skande.
6 En Ik scil ûnrant op dy werpe en dy to
skande meitsje, en Ik scil dy ta in spegel stelle.
7 En it scil barre dat allegearre dy't dy
sjugge, by dy weiflechtsje scille, en sizze:
Ninevé is forwoast, hwa scoe meilijen mei hjar
hawwe? Hwerwei scoe Ik dy treasters siikje?
8 Bistû better as No Amon, dat twisken de
rivieren laei, midden yn it wetter, dat de sé ta
in bolwirk hie, en mûrren fen sé?
9 Kusjiten en ûntelbere Egyptners wierne
hjar macht, Put en Lybië wierne dyn helpen.
10 En dôch is hja forballe en yn ballingskip
rekke, ek binne hjar bern forplettere op 'e
hoeken fen alle strjitten, en oer hjar
oansjenliken hawwe hja it lot wirpen, en al
hjar greaten binne boun mei bannen.
11 Dû ek scilst dronken wirde, it scil nacht
om dy wêze; dû ek scilst in taflecht siikje for
de fijân.
12 Al dyn fêstingen binne figebeammen dêr't
iere fruchten oan sitte: as hja skodde wirde,
falle hja yn 'e mûle al hwa't mar ite wol.
13 Sjuch, it folk yn dyn formidden, it binne
frouljue wirden, de poarten fen dyn lân steane
wiid iepen for dyn fijannen, it fjûr hat dyn
skoattels fortard.
14 Dip dy wetter op for de bilegering;
forsterkje dyn fêstingen; gean yn 'e klaei en
traepje it liem, meitsje swiere tichelstien.
15 It fjûr scil dy dêr fortarre, it swird scil dy
útroegje, it scil dy ôfite as de tûrren;
formannichfâldigje dy as tûrren,
formannichfâldigje dy as sprinkhoannen —

16 dû hast nou al mear keapljue as de stjerren oan ’e himel — de tûrren scille forfelje en foartfleane.
17 Dyn ealljue binne as de sprinkhoannen, en dyn hege amptners as de tûrren, dy’t op in kâlde dei yn ’e hagen delstrike: sadré’t de sinne der troch komt, fleane hja foart, en gjinien wit it plak dêr’t hja tahâlden hawwe.
18 Dyn hoeders scille sliepe, o kening fen Assur! dyn oansjenliken scille hjar deljaen, dyn folk scil forsille wirde [pag. 862] op ’e bergen, en gjinien scil se forsamlje.
19 Der is gjin genêzing for dyn breuk, dyn pleach is pynlik; allegearre dy’t sok in tiding fen dy hearre, scille om dy yn ’e hannen klappe; hwent hwa hat al den dei dyn ûndogenskheit net ûnderfoun?

# DE PROFEET HABAKUK.

## HAEDSTIK 1.

1 It oardiel dat Habakuk, de profeet, sjoen hat.
2 Ho lang, o Heare, kryt ik en Jo hearre net? rop ik ta Jo: Gewelt! en Jo forlosse net?
3 Hwerom litte Jo my ûnrjucht oanskôgje, en sjugge al dy ellinde oan? Hwent forwoasting en gewelt binne foar myn eagen, en it is allegearre skeel, en it tilt fen ûnfrede.
4 Dêrom wirdt de wet neilitten, en komt it rjucht nea noch nimmer net to foare; hwent de goddeleaze bisingelet de rjuchtfeardige, dêrom komt it rjucht fordraeid to foare.
5 Sjuch ûnder de heidenen en oanskôgje, en stean forbjustere, ja stean forbjustere; hwent Ik wirkje in wirk yn jimme dagen, dat jimme net leauwe scille hwennear’t it forhelle wirdt.
6 Hwent sjuch, Ik rop de Chaldeërs, dat grime en balstjurrige folk, dat optsjucht oer de breedten fen ’e ierde, om wenningen yn bisit to nimmen dy’t sines net binne.
7 In freeslik en forskriklik folk is it; syn rjucht en syn heechheit geane fen himsels út.
8 Hwent syn hynders rinne hirder as panters en binne fûleindiger as jounwolven, syn hirddravers en syn ruters fjouwerje; hja scille fen fierrens oanfleanen komme, in earn allyk dy’t delsjit op syn bút.
9 It scil suver en allinne komme om gewelt to dwaen; hwet hja opslokke mei hjar oantlit scille hja nei it Easten bringe, en it scil de finzenen forsamlje as sân.
10 En op ’e keningen scil it skimpe en de foarsten scil it weihune; it scil laitsje om alle festing, it scil der in ierden wâl tsjin opsmite en hjar ynnimme.
11 Den scil it fierderstrûze as de wyn en trochtsjen: sa scil it himsels skildich meitsje, hawwende syn krêft ta syn god.
12 Binne Jo fen âlds ôf net de Heare, myn God, myn Hillige? Wy scille net stjerre; o Heare! ta in oardiel hawwe Jo it steld, en o Rots! om to straffen hawwe Jo it grounfêste.
13 Jo binne to rein fen eagen om it kweade to sjen, en ellinde kinne Jo net oanskôgje; hwerom oanskôgje Jo den dy trouweleas hannelje? hwerom swije Jo hwennear’t de goddeleaze forslynt dy’t rjuchtfeardiger is as hy?
14 Ja, hwerom meitsje Jo de minsken as de fisk fen ’e sé, as it krûpend djierte, dat gjin hearsker hat?
15 Hy hellet se allegearre op oan ’e angel, hy tôget se gear mei syn seine en forgearret se yn syn fûken; dêrom forblidet er him en is optein,
16 dêrom offeret er oan syn net en wierikket oan syn fûken, hwent dy hawwe syn diel ryk en syn spize fet makke.
17 Scil er den syn netten fandelje, en hieltyd weroan folken deadzje sûnder immen to ûntsjen?

## HAEDSTIK 2.

1 Ik wol my bijaen nei myn wachttoer en stean gean op ’e wâl om út to sjen, om to fornimmen hwet Hy yn my sprekke scil en hwet Er antwirdzje mei op myn klachte.
2 Do antwirde de Heare my en sei: Skriuw it gesicht op, en rits it skerp yn tafels, dat alle

man dy’t foarbykomt it lêze mei.
3 Hwent al is it in gesicht for in stelde tiid,
dochs himet it nei de ein en scil net ljeagenje;
byhwennear’t it tôvje mocht, forwachtsje it,
hwent it scil wis komme, it scil net
binefterbliuwe.
4 Sjuch dy oerdwealske! syn siele is net
rjucht yn him; mar de rjuchtfeardige scil libje
troch syn leauwe.
5 Wé de trouweleaze, de heechmoedige
minske, dy’t net yn wêzen bliuwt, dy’t [pag. 863]
de mûle wiid opspalket as it grêf en likemin to
sêdzjen is as de dea, dy’t al de folken ta him
forgearret en al de naesjes om him hinne
samlet.
6 Scille dy net allegearre in spotliet op him
ophelje, in spreuk en riedlingen op him
meitsje, sizzende: Wé him dy’t opheappet
itjinge sines net is — ho lang yette? — en him
biswierret mei oarmans goed?
7 Scille ûnforhoeds net opstean dy’t dy bite
scille, en wekker wirde dy’t dy binearje scille,
en scilstû hjarren net ta in bút wirde?
8 Omdatstû withofolle folken birôve hast,
scil al hwet fen de naesjes oerbleaun is dy ek
birôvje, om it bloed fen ’e minsken en it
gewelt oan it lân, de stêd en al hjar biwenners.
9 Wé him dy’t ûnfoechsum gewin bigeart for
syn hûs, om syn nêst yn ’e hichte to bouwen,
om him to forbergjen for de hân fen it kwea.
10 Dû hast skande bitocht for dyn hûs: de
útroeging fen withofolle folken; sa hastû
sûndige tsjin dyn eigen siel.
11 Hwent de stien yn ’e mûrre ropt, en de
balke yn it hûs antwirdet him.
12 Wé him dy’t de stêd bout mei bloed en de
stins grounfêstet yn ûnrjucht.
13 Sjuch, is it net fen ’e Heare der hearskaren,
dat de folken arbeidzje for it fjûr, en de
naesjes hjar om ’e nocht ôfmêdzje?
14 Hwent de ierde scil fol wirde fen ’e kennis
fen ’e hearlikheit des Heare, lyk as de wetters
de boaijem fen ’e sé bidekke.
15 Wé him dy’t syn neiste jowt to drinken út
’e skeal fen syn grammoedichheit, ja him
dronken makket om syn skamte to sjen.
16 Dû hast dy sêd sjoen oan skande yn pleats
fen oan eare; drink nou sels ek en ûntbleatsje
dyn skamte: de tsjelk yn ’e rjuchterhân des
Heare scil ek by dy lâns komme, en dû scilst
skandlik oerjaen op dyn hearlikheit.
17 Hwent it gewelt, de Libanon oandien, scil
dy bidekke, en de fordylging fen it djierte scil
dy kjel meitsje, om it bloed fen ’e minsken en
it gewelt oan it lân, de stêd en al hjar
biwenners.
18 Hwet scil it it sniene byld jaen, dat syn
makker it snien hat? of it gettene byld, dy
learmaster fen ljeagens, dat de makker bitrout
op syn gemaek, de stomme ôfgoaden dy’t er
makke hat?
19 Wé him dy tsjin it hout seit: Oerein! en:
Wird wekker! tsjin de stomme stien. Scoene dy
leare? Sjuch, hja binne oertein mei goud en
mei silver, yn hjar binnenst lykwol is hielendal
gjin geast.
20 Mar de Heare is yn syn hillige timpel; swij
foar syn oantlit, dû gânske ierde.

HAEDSTIK 3.

1 In gebet fen Habakuk, de profeet. In
liersang.
2 Heare, safaek ik jins gewach hear, wirdt it
my eang to moede; Heare, jins wirk, rop dat to
wêzen yn it forrin fen ’e jierren, iepenbierje Jo
yn it forrin fen ’e jierren; tink yn ’e grime om
jins barmhertichheit.
3 God kaem del fen Teman, en de Hillige fen
it berchtme Paran; syn hearlikheit bidiek de
himelen, en it ierdryk wier fol fen syn lof.
4 En der skynde in glâns as it ljocht, út syn
side skeaten strielen, dêr hwer’t syn krêft
forhoalen wier.
5 Foar syn oantlit út teach de pest, en yn syn
foetleasten folge de hjitte koarts.
6 Hy joech Him oerein en de ierde wankele,
Hy seach ta en de heidenen skrillen; de
oerâlde bergen waerden togruzele, en de ivige
hichten bûgden hjar del; syn gongen binne
fen ivichheit.
7 Ik seach de tinten fen Kusjan forwaeijen,
de tintkleden fen it lân Midian stikken
skoerren.
8 Wier it tsjin de rivieren, o Heare, wier it
tsjin de rivieren dat jins grime lôge, of wierne
Jo grammoedich op ’e sé, do’t Jo dêroer
rieden op jins hynders, mei jins oerwinnende
weinen?

9 Jo hellen jins bôge foar it ljocht, Jo sêdden de piis mei pylken; Jo spjaltten de ierde troch rivieren.
10 De bergen seagen Jo en rydbosken, in wetterfloed jage foarby, de ôfgroun joech lûd, hy stiek de hannen yn 'e hichte.
11 De sinne, de moanne bleauwen yn hjar hûs, fen wegen it ljocht fen jins flitsende pylken, fen wegen de glâns fen jins wearljochtsjende spear.
12 Yn grime forwâdden Jo de ierde, yn grammoedichheit tersken Jo de heidenen. [pag. 864]
13 Jo teagen út ta forlossing fen jins folk, ta forlossing fen jins Salvling; Jo forpletteren de goddeleaze it dak fen syn hûs, en ûntbleaten de grounfêsten oan 'e stienrots ta.
14 Jo toboarren mei syn eigen pylken de holle fen syn foarsten, dy't op my tastoarmen om my to forstruijen, jubeljende as scoene hja de ellindige yn it forhoalene forsline.
15 Jo gyngen mei jins hynders op 'e sé, yn 'e hege floed fen 'e weagjende wetters.
16 Do't ik it hearde waerd myn yngewant oerstjûr, by de tiding trillen myn lippen; ik krige de iter yn it biente, en ik waerd oerstjûr op it sté. Stil scil ik ôfwachtsje de dei fen 'e binearing, hwennear't dy oankomme scil oer it folk dat oer ús hinne falt mei syn skaren.
17 Al scoe de figebeam net bloeije en de wynstôk gjin frucht sette, al scoe de arbeid oan 'e olivebeam mislearje en it fjild gjin spize jaen, al scoene de skiep út 'e koai helle wêze en der gjin kou mear op stâl stean,
18 dôch scil ik jubelje yn 'e Heare, ik scil my forbliidzje yn 'e God fen myn heil.
19 De Heare Heare is myn sterkte; Hy scil myn foetten meitsje as dy fen harten, en Hy scil my wannelje litte op myn hichten. For de kapelmaster. By it poenen fen myn snaren.

# DE PROFEET SEFANJA.

HAEDSTIK 1.

1 It wird des Heare dat bard is ta Sefanja, de soan fen Kusji, de soan fen Gedalja, de soan fen Amarja, de soan fen Hiskia, yn 'e dagen fen Josia, de soan fen Amon, de kening fen Juda.
2 Ik scil alles, ja alles fen 'e ierdboaijem reagje, sprekt de Heare.
3 Ik scil weireagje minsken en beesten, Ik scil weireagje it fûgelt fen 'e himel en de fisk fen 'e sé; en Ik scil de goddeleaze stroffelje litte, ja Ik scil de minsken útroegje fen 'e ierdboaijem, sprekt de Heare.
4 En Ik scil myn hân útstekke ts jin Juda en tsjin al de ynwenners fen Jeruzalem, en Ik scil fen dit plak útroegje it oerbliuwsel fen Baäl, de namme fen 'e altertsjinners, en de preesters,
5 en dy't hjar op 'e dakken delbûge foar it hear fen 'e himel, en dy't hjar delbûgende swarre by de Heare en swarre by hjar Molech,
6 en dy't weromgeane efter de Heare wei, en dy't de Heare net siikje noch nei Him freegje.
7 Swij foar it oantlit des Heare Heare, hwent de dei des Heare is neiby; hwent de Heare hat in slachtoffer rémakke, Hy hat syn gasten hillige.
8 En it scil barre de deis fen it slachtoffer des Heare, dat Ik bisiking dwaen scil oer de foarsten, en oer de bern fen 'e kening, en oer allegearre dy't hjar klaeije mei útwrydske klean.
9 Ek scil Ik dy deis bisiking dwaen oer allegearre dy't oer 'e drompel springe, dy't it hûs fen hjar hearen folje mei gewelt en bidroch.
10 En der scil dy deis, sprekt de Heare, in lûd gekryt heard wirde fen 'e Fiskpoarte ôf, en gegûl út 'e Foarstêd wei, en in great gekreak op 'e hichten.
11 Gûl, jimme biwenners fen 'e delte, hwent al it kreamersfolk is delhoud, al de jildweagers binne útroege.
12 En it scil dendestiids barre, dat Ik Jeruzalem ôfsiikje scil mei lantearnen, en Ik scil bisiking dwaen oer de mannen dy't sleau op hjar grounsop driuwe, dy't yn hjar hert sizze: De Heare docht gjin goed en Hy docht gjin kwea.

13 En hjar rykdom scil ta in rôf wirde, en hjar
huzen ta púnfallen; hja bouwe wol huzen,
mar scille se net biwenje, en hja plantsje
wyngerts, mar scille de wyn derfen net drinke.
14 De greate dei des Heare is neiby, hy is
neiby en tige hastich; hark! dêr is de dei des
Heare, en bitter jammeret de held.
15 Dy dei scil in dei fen grammoedichheit
wêze, in dei fen binaudheit en fen [pag. 865]
eangstme, in dei fen fordjer en fen
forwoasting, in dei fen donkerheit en fen
tsjusternis, in dei fen wolken en fen neare
nacht,
16 in dei fen 'e bazún en fen kriichsgeskreau
tsjin de sterke stêdden en tsjin de hege
hoekstinzen.
17 En Ik scil de minsken forbjusterje, dat hja
omrinne as blinen; hwent hja hawwe sûndige
tsjin de Heare, en hjar bloed scil útstoart
wirde as stof en hjar yngewant as dong.
18 Noch hjar silver noch hjar goud scil hjar
bihâlde kinne de deis fen 'e grammoedichheit
des Heare, mar troch it fjûr fen syn iver scil de
hiele ierde fortard wirde; hwent Hy scil der op
ien stuit in ein oan meitsje mei al de
biwenners fen 'e ierde.

HAEDSTIK 2.

1 Bûch dy, bûch dy nei de ierde, o folk! dat
fen gjin skamte wit,
2 ear't jimme wirde as forstouwend tsjef,
ear't de gleonens fen 'e grammoedichheit des
Heare oer jimme komt, ear't de dei fen des
Heare grime oer jimme komt.
3 Siikje de Heare, al jimme sêftmoedigen fen
it lân, dy't syn rjucht wirkje; siikje
gerjuchtichheit, siikje sêftmoedichheit:
misskien scille jimme forbirgen wirde de deis
fen des Heare grime.
4 Hwent Gaza scil forlitten lizze, en Askelon
scil in púnheap wêze; Asdod scille hja
fordriuwe midden op 'e dei, en Ekron scil
ûntwoartele wirde.
5 Wé jimme biwenners fen 'e ségoa, dû folk
fen 'e Krethiërs; it wird des Heare scil tsjin
jimme wêze, o Kanaän, dû lân fen 'e
Filistinen, en Ik scil dy fordwaen, dat it gjin
biwenner mear hawwe mei.
6 En de ségoa scil wirde ta greiden mei
groevene dobben fen 'e hoeders, en ta koaijen
for de keppels skiep.
7 Ja, de ségoa scil wêze for it oerbliuwsel fen
it hûs fen Juda: dy scille dêr weidzje, en to
joune legerje yn 'e huzen fen Askelon; hwent
de Heare, hjar God, scil hjar bisiikje en hjar lot
keare.
8 Ik haw it geskimp fen Moäb wol heard en
de skeldwirden fen 'e bern fen Ammon, dêr't
hja myn folk mei biskimpt hawwe, en hjarsels
opset tsjin syn gerjuchtichheit.
9 Dêrom, sa wier as Ik libje, sprekt de Heare
der hearskaren, de God fen Israël, Moäb scil
wirde as Sodom, en de bern fen Ammon as
Gomorra, in nettelfjild en in sâltkûle en in
woastenije oant yn ivichheit; de oerbleaunen
fen myn folk scille hjar birôvje, en it
oerbliuwsel fen myn folk scil hjar erflik bisitte.
10 Dat scille hja hawwe fen hjar heechmoed,
hwent hja hawwe skimpt en hjarsels opset
tsjin it folk fen 'e Heare der hearskaren.
11 Freeslik scil de Heare tsjin hjar wêze,
hwent Hy scil al de goaden fen 'e ierde úttarre
litte; en in elk scil Him oanbidde op syn sté, al
de eilannen fen 'e heidenen.
12 Ek jimme, o Kusjiten, scille troch myn
swird forslein wirde.
13 Den scil Er syn hân útstekke tsjin it
Noarden, en Hy scil Assur fordwaen en
Ninevé stelle ta in wyldernis, toar as de
woastenije.
14 En midden yn hjar scille de keppels fé
legerje en allerhanne wyld djierte, ek de
reiddomp, ek de nachtûle scille fornachtsje op
hjar pylders; in stim scil yn it finster sjonge,
forwoasting scil op 'e drompel sitte, hwent
alle sederhouten bitimmering scil sloopt
wêze.
15 Dat is de dertene stêd dy't sa wis is fen hjar
wenjen, dy't yn hjar herte seit: Ik bin it, ik en
oars gjinien! Ho is hja wirden ta forwoasting,
in nachtleger for it djierte! In elk dy't dêr lâns
tsjucht, scil hjar útfluitsje, hy scil oan hjar
wiuwe mei de hân.

HAEDSTIK 3.

1 Wé dy oproerige, dy bismodze, dy gewelt
dwaende stêd.
2 Hja harket nei gjin stim, hja nimt de

formoanning net oan; hja bitrout net op ’e Heare, hja komt net neijer ta hjar God.
3 Hjar foarsten binne brinzgjende liuwen midden yn hjar; hjar rjuchters binne jounwolven, dy’t neat oerlitte for de moarn.
4 Hjar profeten binne lichtsinnich, trouweleaze mannen; hjar preesters ûntreinigje it hillige, it binne forbrekkers fen ’e wet. [pag. 866]
5 De Heare is rjuchtfeardich, midden yn hjar, Hy docht gjin ûnrjucht; alle moarnen bringt Er syn rjucht oan it ljocht, sûnder ienkear oer to slaen; mar de forkearde wit fen gjin skamte.
6 Ik haw folken útroege, hjar hoekstinzen binne fornield, Ik haw hjar strjitten iensum makke, dat der nimmen lâns komt; hjar stêdden lizze yn pún, hja binne sûnder minsken, sûnder ynwenners.
7 Ik sei: Och, datstû My dochs freezje woest en de formoanning oannimme! den scoe fen hjar eagen weinommen wirde alles dêr’t Ik hjar mei bisocht haw. Mar sikerwier, hja hawwe ynmoedich war dien om al hjar hanlingen to fordjerren.
8 Dêrom, forwachtsje My, sprekt de Heare, de deis dat Ik fenwegen kom as tsjûge; hwent myn oardiel is, de heidenen to forsamljen, de keninkriken byinoar to bringen, om myn grammoedichheit, al de gleonens fen myn grime oer hjar út to stoarten, hwent troch it fjûr fen myn iver scil de hiele ierde fortard wirde.
9 En den scil Ik de folken reine lippen biskikke, dat hja allegearre de namme des Heare oanroppe meije, en Him tsjinje iendrachtich fen skouder.
10 Fen ’e oare kant de rivieren fen Kusj scille myn oanbidders, myn forsille dochter, My offerjefte bringe.
11 Dy deis scilstû dy net mear hoege to skamjen oer al de hanlingen dêrst mei oertrêdde hast tsjin My; hwent den scil Ik út dyn formidden weinimme dy’t dy oermoedich tajubelje, en dû scilst net langer greatsk wêze op myn hillige berch.
12 Hwent Ik scil yn dyn formidden oerbliuwe litte in ellindich en earm folk; dy scille op ’e namme des Heare bitrouwe.
13 Israëls oerbleaunen scille gjin ûnrjucht dwaen noch ljeagen sprekke, en yn hjar mûle scil gjin falske tonge foun wirde; mar hja scille weidzje en hjar deljaen, en gjinien scil hjar oereinjeije.
14 Jubelje, dû dochter fen Sion! jûchje, Israël! Forbliidzje dy en wêz fen herten optein, dû dochter fen Jeruzalem!
15 De Heare hat dyn oardielen weinommen, Hy hat dyn fijân weifage; de kening fen Israël, de Heare, is yn dyn formidden, dû scilst gjin kwea mear sjen.
16 Dy deis scil tsjin Jeruzalem sein wirde: Eangje net, o Sion! lit dyn hannen net slop wirde.
17 De Heare, dyn God, is yn dyn formidden, in held dy’t forlosse scil; Hy scil Him oer dy forbliidzje mei blydskip, Hy scil swije yn syn ljeafde, Hy scil Him oer dy forbliidzje mei jubel.
18 Dy’t ûnwennich binne fen ’e gemeinte scil Ik gearbringe, hja hearre by dy; it is hjarren swier to moede fen wegen de smaed.
19 Sjuch, yn dy tiid scil Ik ôfdwaen mei al dyn fordrukkers; en Ik scil it hinkjende oereinhelpe en it forstjittene gearbringe, en Ik scil it stelle ta in lof en ta in namme yn alle lân fen hjar skande.
20 Yn dy tiid scil Ik jimme harren helje, yn dy tiid scil Ik jimme gearbringe; ja, Ik scil jimme stelle ta in namme en ta in lof ûnder alle folken fen ’e ierde, hwennear’t Ik foar jimme eagen in kear jaen scil yn jimme lot, seit de Heare.

# DE PROFEET HAGGAÏ.

HAEDSTIK 1.
1 Yn it twade jier fen ’e kening Darius, op ’e earste dei fen ’e sechste moanne, barde it wird des Heare troch de tsjinst fen Haggaï, de

profeet, ta Serubbabel, de soan fen Seältiël, de lânfâld fen Juda, en ta Jozua, de soan fen Jozadak, de hegepreester, sizzende:
2 Sà sprekt de Heare der hearskaren, sizzende: Dit folk seit: De tiid is net kommen, de tiid om it hûs des Heare to bouwen.
3 Mar it wird des Heare barde troch de tsjinst fen ’e profeet Haggaï, sizzende:
4 Is it jimme tiid wol om yn bisketten huzen to wenjen, en scil dit hûs oan pún lizze?
5 Nou den, sà seit de Heare der hearskaren: Gean jimme wegen mei sin nei. [pag. 867]
6 Jimme hawwe gâns siedde, mar net folle ynhelle; jimme hawwe iten, mar binne net sêd wirden; jimme hawwe dronken, mar binne net fleurich wirden; jimme hawwe jimme klaeid, mar binne net waerm wirden; en dy’t forlean arbeidet, kriget syn lean yn in trochsliten pong.
7 Sà seit de Heare der hearskaren: Gean jimme wegen mei sin nei.
8 Klim op it berchtme en fier hout oan, en bou dit hûs, en Ik scil der myn gefallichheit oan hawwe en forhearlike wirde, seit de Heare.
9 Jimme hawwe sjoen om allerhanne dingen, mar sjuch, jimme hawwe net folle opdien, en do’t jimme it yn ’e hûs hiene, haw Ik der yn blaesd. En hwerom? sprekt de Heare der hearskaren. Om ’e wille fen myn hûs, dat oan pún leit, en om’t jimme skreppe in elk for syn eigen hûs.
10 Dêrom hawwe de himelen boppe jimme de dauwe ynhâlden, en de ierde hat hjar fruchten ynhâlden.
11 Hwent Ik haw de droechte roppen oer it lân en oer de bergen, en oer de nôten en oer it druvesop en oer de oalje en oer al itjinge dat de ierdboaijem opbringe scoe, ek oer de minsken en oer de beesten, en oer alle arbeid fen ’e hannen.
12 Do hearden Serubbabel, de soan fen Seältiël, en Jozua, de soan fen Jozadak, de hegepreester, en al it oerbleaune folk nei de stim fen ’e Heare, hjar God, en nei de wirden fen ’e profeet Haggai, lyk as de Heare, hjar God, him stjûrd hie; en it folk freze foar it oantlit des Heare.
13 Do spriek Haggai, de boade des Heare, neffens it boadskip des Heare ta it folk, sizzende: Ik bin mei jimme, sprekt de Heare.
14 En de Heare makke de geast fen Serubbabel, de soan fen Seältiël, de lânfâld fen Juda, en de geast fen Jozua, de soan fen Jozadak, de hegepreester, en de geast fen al it oerbleaune folk geande, en hja kamen en gyngen mei it hûs fen ’e Heare der hearskaren, hjar God, oan it wirk, op ’e fjouwer en tweintichste dei fen ’e sechste moanne.

HAEDSTIK 2.

1 Yn it twade jier fen ’e kening Darius,
2 op ’e ien en tweintichste dei fen ’e saunde moanne barde it wird des Heare troch de tsjinst fen ’e profeet Haggai, sizzende:
3 Sprek dochs ta Serubbabel, de soan fen Seältiël, de lânfâld fen Juda, en ta Jozua, de soan fen Jozadak, de hegepreester, en ta it oerbleaune folk, en siz:
4 Hwa fen jimme is oerbleaun, dy’t dit hûs sjoen hat yn syn earste hearlikheit, en ho sjugge jimme it nou? Is it net as neat yn jimme eagen?
5 En dochs, wêz sterk, dû Serubbabel, sprekt de Heare, en wêz sterk, dû Jozua, soan fen Jozadak, hegepreester, en wêz sterk, al jimme folk fen it lân, sprekt de Heare, en arbeidzje; hwent Ik bin mei jimme, sprekt de Heare der hearskaren,
6 yn it forboun dat Ik mei jimme makke haw, do’t jimme út Egypte teagen, en myn Geast is steande yn jimme formidden, dat eangje net!
7 Hwent sà seit de Heare der hearskaren: Noch mar in koarte tiid, en Ik scil de himelen en de ierde en de sé en it droege beevje litte.
8 Ek scil Ik al de heidenen beevje litte, en de skatten fen al de heidenen scille ynkomme, en Ik scil dit hûs folje mei hearlikheit, seit de Heare der hearskaren.
9 Mines is it silver en mines is it goud, sprekt de Heare der hearskaren.
10 De hearlikheit fen dit lêste hûs scil greater wêze as dy fen it earste, seit de Heare der hearskaren; en op dit sté scil Ik frede jaen, sprekt de Heare der hearskaren.
11 Op ’e fjouwer en tweintichste dei fen de njoggende moanne yn it twade jier fen Darius

barde it wird des Heare troch de tsjinst fen ’e
profeet Haggai, sizzende:
12 Sà seit de Heare der hearskaren: Bifreegje
de preesters dochs oangeande de wet, en siz:
13 Sjuch, immen draecht hillich flêsk yn ’e
flippe fen syn kleed, en hy komt mei dy flippe
oan brea of oan griente of oan wyn of oan
oalje of oan hokfor oare spize, scil dat hillich
wirde? En de preesters antwirden en seine:
Né.
14 En Haggaï sei: Byhwennear’t immen dy’t
him ûntreinige hat oan in dead lichem, fen dy
spizen oanroert, scil it [pag. 868] ûnrein wêze? En
de preesters antwirden en seine: It scil ûnrein
wêze.
15 Do antwirde Haggaï en sei: Sa is dit folk en
sa is dizze naesje foar myn oantlit, sprekt de
Heare, en sa is al it wirk fen hjar hannen, en
hwet hja dêr offerje, it is ûnrein.
16 En nou, gean it dochs mei sin nei, fen
dizze dei ôf en yn it forfolch: ear’t der stien op
stien lein waerd oan ’e timpel des Heare,
17 ho gyng it do? Kaem immen by in nôtbult
fen tweintich miette, den wierne der mar
tsjien; kaem er by de wynparse om fyftich
amerfollen út ’e bak to heljen, den wierne der
mar tweintich.
18 Ik sloech jimme mei brân yn de nôten en
mei hunichdauwe, en al it wirk fen jimme
hannen mei heil; mar jimme bikearden jimme
net ta My, sprekt de Heare.
19 Gean it dochs mei sin nei, fen dizze dei ôf
en yn it forfolch, fen ’e fjouwer en
tweintichste deis fen de njoggende moanne
ôf, hwet der barre scil nou’t op dizze dei de
grounfêsten fen ’e timpel des Heare lein
binne; gean it dochs mei sin nei,
20 oft der yette sied is yn ’e skûrre, en oft de
wynstôk en de figebeam en de
granaetappelbeam en de olivebeam wol
droegen hawwe. Mar fen dizze dei ôf scil Ik
seingje.
21 En it wird des Heare barde for de twade
kear ta Haggaï op ’e fjouwer en tweintichste
fen ’e moanne, sizzende:
22 Sprek ta Serubbabel, de lânfâld fen Juda,
en siz: Ik scil de himelen en de ierde forwrigje,
23 en Ik scil de troan fen ’e keninkriken
omkeare, en fordylgje de macht fen ’e
heidenske keninkriken; en Ik scil de weinen
omkeare en dy’t dêr op ride en de hynders en
dy’t dêr op ride scille delstoarte, allegearre yn
elkoarrens swird.
24 Dy deis, sprekt de Heare der hearskaren,
scil Ik dy nimme, o Serubbabel, dû soan fen
Seältiël, myn tsjinstfeint, sprekt de Heare, en
Ik scil dy stelle ta in segelring; hwent dy haw
Ik útkard, sprekt de Heare der hearskaren.

# DE PROFEET SACHARIA.

HAEDSTIK 1.

1 Yn ’e achtste moanne yn it twade jier fen
Darius barde it wird des Heare ta Sacharia, de
soan fen Berechja, de soan fen Iddo, de
profeet, sizzende:
2 De Heare hat tige grammoedich west op
jimme foarâlden.
3 Mar siz tsjin hjar: Sà seit de Heare der
hearskaren: Kom werom ta My, sprekt de
Heare der hearskaren, den scil Ik wer ta
jimme komme, seit de Heare der hearskaren.
4 Wêz net lyk as jimme foarâlden, oan hwa’t
de foarige profeten rôpen, sizzende: Sà seit de
Heare der hearskaren: Bikear jimme dochs fen
jimme tsjoede wegen en fen jimme tsjoede
hanlingen; mar hja hâldden it ear der net nei
en harken net nei My, sprekt de Heare.
5 Jimme foarâlden, hwer binne dy keard? En
de profeten, scille hja ivich libje?
6 Myn wirden lykwols en myn ynsettingen,
dy’t Ik myn tsjinstfeinten, de profeten, hjitten
hie, hawwe dy jimme foarâlden net rekke, dat
hja weromkommende sizze moasten: Lyk as
de Heare der hearskaren foar Him nommen
hie ús to dwaen neffens ús wegen en neffens
ús hanlingen, sa hat Er mei ús dien?
7 De fjouwer en tweintichste deis fen ’e alfte
moanne, dat is de moanne Sebat, yn it twade
jier fen Darius, barde it wird des Heare ta
Sacharia, de soan fen Berechja, de soan fen

Iddo, de profeet, sizzende:
8 Ik seach to nacht, en sjuch, in man ridende
op in read hynder, en hy stie twisken de
mirtebeammen dy't yn 'e djipte wierne, en
efter him wierne reade, brune en wite
hynders.
9 En ik sei: Hwet binne dat, myn hear? Do
sei de ingel dy't mei my spriek tsjin my: Ik scil
dy sjen litte hwet dat binne. [pag. 869]
10 Do antwirde de man dy twisken de
mirtebeammen stie, en sei: Hja binne it dy't
de Heare útstjûrd hat om oer de ierde to tsjen.
11 En hja antwirden de ingel des Heare dy
twisken de mirtebeammen stie, en seine: Wy
binne oer de ierde tein, en sjuch, de hiele
ierde is rêstich en sit stil.
12 Do antwirde de ingel des Heare en sei:
Heare der hearskaren, holang yette scille Jo Jo
net erbarmje oer Jeruzalem en oer de stêdden
fen Juda, dêr't Jo nou al sauntich jier
grammoedich op binne?
13 En de Heare antwirde de ingel dy't mei my
spriek goede wirden, treastlike wirden.
14 En de ingel dy't my mei spriek, sei tsjin
my: Rop út, sizzende: Sà seit de Heare der
hearskaren: Ik iverje oer Jeruzalem en oer
Sion mei in greate iver;
15 mar mei fûleindige grammoedichheit bin
Ik forgrime op dy eigenfoldiene heidenen, dy't
meiholpen hawwe to'n kweade, do't Ik mar
nauwerneed forgrime wier.
16 Dêrom, sà seit de Heare: Ik bin ta
Jeruzalem weromkommen mei erbarmingen;
myn hûs scil dêr boud wirde, sprekt de Heare
der hearskaren, en de tried scil oer Jeruzalem
spand wirde.
17 Rop troch, sizzende: Sà seit de Heare der
hearskaren: Myn stêdden scille nochris útlein
wirde fen wegen de wolfeart, en de Heare scil
Sion wer treaste en Hy scil Jeruzalem wer
útkarre.
18 En ik sloech de eagen op en seach, en
sjuch, dêr wierne fjouwer hoarnen.
19 En ik sei tsjin de ingel dy't mei my spriek:
Hwet binne dat? En hy sei tsjin my: Dat binne
de hoarnen dy't Juda, Israël en Jeruzalem
forstruid hawwe.
20 En de Heare liet my fjouwer smidden sjen.
21 Do sei ik: Hwet scille dy hjir? En Hy spriek,
sizzende: Dàt dêr wierne de hoarnen dy't Juda
forstruid hawwe, dat gjinien de holle opstekke
doarst; mar dizzen hjirre binne kommen om
hjar kjel to meitsjen, om de hoarnen fen 'e
heidenen del to houwen, dy't de hoarn
opstitsen hawwe tsjin it lân fen Juda, om dat
to forstruijen.

HAEDSTIK 2.

1 En ik sloech de eagen op en ik seach, en
sjuch, dêr wier in man, en yn syn hân wier in
trie to mjitten.
2 En ik sei: Hwer scille jo hinne? En hy sei
tsjin my: Nei Jeruzalem, om it to mjitten, om
to sjen ho great hjar breedte en ho great hjar
lingte wêze moat.
3 En sjuch, de ingel dy't mei my spriek, gyng
út; en in oare ingel gyng út him yn 'e miette,
4 en dy sei tsjin him: Rin, sprek ta de
jongfeint, sizzende: Jeruzalem scil ta alle
mûrren út waechse, fen wegen de mannichte
fen hjar minsken en fen hjar beesten;
5 en Ik, sprekt de Heare, scil hjar oan alle
kanten in mûrre fen fjûr wêze, en Ik scil ta
hearlikheit wêze yn hjar formidden.
6 Hui, hui! flechtsje dochs út it Noarderlân,
sprekt de Heare; hwent Ik haw jimme forsille
nei alle fjouwer wynstreken fen 'e himel,
sprekt de Heare.
7 Hui, Sion! meitsje datst ûntkomst, dû dy't
wennest by de dochter fen Babel.
8 Hwent sà seit de Heare der hearskaren, en
mei hearlikheit hat Er my ta de heidenen
stjûrd dy't jimme birôve hawwe: Hwa't jimme
oanrekket, dy rekket de apel fen myn eagen
oan.
9 Hwent sjuch, Ik scil myn hân oer hjar
swaeije, dat hja hjar tsjinstfeinten ta in rôf
wirde meije; sa scille jimme witte dat de
Heare der hearskaren my stjûrd hat.
10 Jubelje en forbliidzje dy, dû dochter Sions;
hwent sjuch, Ik kom om to wenjen yn dyn
formidden, sprekt de Heare.
11 En withofolle heidenen scille hjar dy deis
by de Heare jaen, en hja scille My ta in folk
wêze; en Ik scil wenje yn dyn formidden, en
dû scilst witte dat de Heare der hearskaren my
ta dy stjûrd hat.
12 Den scil de Heare Juda, syn diel yn it

hillige lân, nei Him nimme ta in erflik bisit, en
Hy scil Jeruzalem wer útkarre.
13 Swij, al jimme flêsk, foar it oantlit des
Heare, hwent Hy hat Him oereinjown út syn
hillige wenning. [pag. 870]

HAEDSTIK 3.

1 Dêrnei liet Er my Jozua de hegepreester
sjen, steande foar it oantlit fen 'e ingel des
Heare, en de satan stie oan syn rjuchterhân
om him oan to kleijen.
2 Mar de ingel des Heare sei tsjin de satan:
De Heare mei dy bistraffe, dû satan! ja de
Heare, dy't Jeruzalem útkard hat, mei dy
bistraffe! is dizze net in brânhout, rêdden út it
fjûr?
3 Jozua nou hie ûnreine klean oan, do't er
foar it oantlit fen 'e ingel stie.
4 Do antwirde Hy en spriek ta dyjingen dy't
foar syn oantlit stiene, sizzende: Tsjuch him
dy ûnreine klean út. Dêrnei spriek Er ta him:
Sjuch, Ik haw dyn ûngerjuchtichheit fen dy
nommen, en Ik scil dy feestklean oantsjen.
5 En ik sei: Lit se him in reine mûts op 'e
holle sette. En hja setten him in reine mûts op
'e holle, en hja teagen him de klean oan; en de
ingel des Heare stie derby.
6 Do bitsjûge de ingel des Heare Jozua,
sizzende:
7 Sà seit de Heare der hearskaren:
Byhwennearstû wannelest yn myn wegen en
myn tsjinst trou neikomst, den scilstû rjuchter
oer myn hûs en teffens warder fen myn
foarhôven wêze, en Ik scil dy omgong jaen
mei dizzen dy't hjir steane.
8 Harkje nou ta, Jozua, dû hegepreester, dû
en dyn frjeonen dy't foar dyn oantlit sitte;
hwent hja binne in wûnderteiken dat Ik,
sjuch, myn tsjinstfeint, de Sprút, komme litte
scil.
9 Hwent sjuch, hjir is de stien dy't Ik foar
Jozua's oantlit lein haw, en dizze iene stien
hat saun eagen; sjuch, Iksels haw it ynskrift
ritst, sprekt de Heare der hearskaren, en Ik scil
de ûngerjuchtichheit fen dit lân op ien dei
weinimme.
10 Dy deis, sprekt de Heare der hearskaren,
scille jimme in elk syn neiste ûnder de
wynstok en ûnder de figebeam biede.

HAEDSTIK 4.

1 En de ingel dy't mei my spritsen hie kaem
werom, en hy makke my wekker lyk as in
minske wekker makke wirdt út 'e sliep.
2 En hy sei tsjin my: Hwet sjuchstû? En ik
sei: Sjuch, ik sjuch in ljochter, hielendal fen
goud, en in oaljehâlder boppe him, en syn
saun lampen yn him; ek rinne der twaris saun
pipen fen 'e lampen nei de oaljehâlder boppe
him.
3 En twa olivebeammen steane der njonken,
ien oan 'e rjuchterside fen 'e oaljehâlder en
ien oan 'e lofterside.
4 En ik antwirde en sei tsjin de ingel dy't mei
my spriek: Hwet binne dat dochs, myn hear?
5 En de ingel dy't mei my spriek, antwirde
en sei tsjin my: Witstû net hwet dat binne? En
ik sei: Né, myn hear.
6 Do antwirde er en spriek ta my, sizzende:
Dat is it wird des Heare ta Serubbabel: Net
troch krêft noch troch gewelt, mar troch myn
Geast scil it barre, seit de Heare der
hearskaren.
7 Hwa bistû, o greate berch? Foar it oantlit
fen Serubbabel scilstû wirde ta in effen fjild;
hwent hy scil de gevelstien ynsette, al
roppende: Haw heil, haw heil!
8 En it wird des Heare barde ta my,
sizzende:
9 De hannen fen Serubbabel hawwe dit hûs
grounfêste, syn hannen scille it ek ôfbouwe,
dat jimme witte meije dat de Heare der
hearskaren my ta jimme stjûrd hat.
10 Hwent hwa forachtet de dei fen 'e lytse
dingen, wylst dy saun — dat binne de eagen
des Heare, dy't oer de hiele ierde geane—hjar
forbliidzje scille hwennear't hja it lead yn
Serubbabels hannen sjen meije?
11 Do antwirde ik en sei tsjin him: Hwet
binne dy beide olivebeammen oan'e
rjuchterside fen 'e ljochter en oan 'e
lofterside?
12 En ik antwirde yetris en sei tsjin him: Hwet
binne dy beide olivetûken yn dy beide
goudene goaten dy't goud fen hjar jitte?
13 En hy spriek ta my, sizzende: Witstû net
hwet dat binne? En ik sei: Né, myn hear.
14 Do sei er: Dat binne de beide oaljespruten,
dy't foar de Heare fen 'e hiele ierde steane.

HAEDSTIK 5.
1 En ik sloech de eagen wer op en ik seach, en sjuch, in fleanende boekrol. [pag. 871]
2 En hy sei tsjin my: Hwet sjuchstû? En ik sei: Ik sjuch in fleanende boekrol, dy tweintich jelne lang en tsjien jelne breed is.
3 Do sei er tsjin my: Dat is de flok, dy't útgiet oer it gânske lân; hwent in elk dy't stelt scil dêrneffens foartoan útroege wirde, en in elk dy't in falske eed swart, scil dêrneffens foartoan útroege wirde.
4 Ik haw him útgean litten, sprekt de Heare der hearskaren, dat er komme mei yn it hûs fen 'e dief, en yn it hûs fen dyjinge dy't by myn namme in falske eed swart, en hy scil midden yn syn hûs fornachtsje, en hy scil it fortarre mei al syn hout en syn stien.
5 En de ingel dy't mei my spriek, gyng út, en sei tsjin my: Slaen de eagen nou op, en sjuch hwet dêr foarkomt.
6 En ik sei: Hwet is dat? En hy sei: Dat is de efa, hwet dêr foarkomt. Fierder sei er: Dat is hjar ûngerjuchtichheit yn it gânske lân.
7 En sjuch, it leaden deksel waerd optild, en der siet in frou midden yn 'e efa.
8 En hy sei: Dat is de goddeleasheit; en hy wirp hjar werom midden yn 'e efa, en hy wirp it leaden gewicht der wer op.
9 En ik sloech de eagen op en ik seach, en sjuch, twa frouljue kamen foar, en de wyn wier yn hjar wjukken, en hja hiene wjukken as de wjukken fen in earrebarre, en hja fierden de efa foart twisken de ierde en de himel.
10 Do sei ik tsjin de ingel dy't mei my spriek: Hwer bringe hja de efa hinne?
11 En hy sei tsjin my: Om der in hûs for to bouwen yn it lân Sineär, dat hja dêr fêstige wirde mei en set op hjar grounfêsten.

HAEDSTIK 6.
1 En ik sloech de eagen wer op en ik seach, en sjuch, fjouwer weinen teagen út twisken twa bergen, en dy bergen wierne bergen fen koper.
2 Foar de earste wein rounen reade hynders, en foar de twade wein rounen swarte hynders,
3 en foar de trêdde wein wite hynders, en foar de fjirde wein flekbûnte hynders dy't sterk wierne.
4 En ik antwirde en sei tsjin de ingel dy't mei my spriek: Hwet binne dat, myn hear?
5 En de ingel antwirde en sei tsjin my: Dat binne de fjouwer winen fen 'e himel, dy't úttsjugge nei't hja stien hawwe foar de Heare fen 'e hiele ierde.
6 Dy mei de swarte hynders derfoar tsjucht út nei it Noarderlân, en de wite tsjugge út nei it Westen, en de flekbûnte tsjugge út nei it Suderlân.
7 En do't de sterke útteagen en hastich wierne om oer de ierde to tsjen, sei er: Gean hinne, tsjuch oer de ierde. En hja teagen oer de ierde.
8 En hy rôp my en spriek ta my, sizzende: Sjuch, dy dêr dy't úttein binne nei it Noarderlân, hja bringe myn Geast ta rêst yn it Noarderlân.
9 En it wird des Heare barde ta my, sizzende:
10 Easkje fen 'e ballingen, fen Heldai, fen Tobia en fen Jedaja, en kom dû deselde deis, en gean yn 'e hûs by Josia, de soan fen Sefanja, dy't út Babel kommen binne;
11 easkje silver en goud fen hjarren en meitsje in kroan, en set dy Jozua, de soan fen Jozadak, de hegepreester, op 'e holle.
12 En sprek dizze wirden ta him: Sà sprekt de Heare der hearskaren, sizzende: Sjuch, in man hwaens namme is Sprút, dy scil útsprute op syn sté, en hy scil de timpel des Heare bouwe.
13 Ja, hy scil de timpel des Heare bouwe, en hy scil hearlikheit drage, en hy scil sitte en hearskje op syn troan, ek scil er preester wêze op syn troan, en de rie fen frede scil twisken hjar beiden wêze.
14 En de kroan scil, Helem en Tobia en Jedaja en Hen, de soan fen Sefanja, ta in oantinken, wêze yn 'e timpel des Heare.
15 En dy't om fierrens binne, scille komme en bouwe oan 'e timpel des Heare, en jimme scille witte dat de Heare der hearskaren my ta jimme stjûrd hat. Dat scil barre byhwennear't jimme trou harkje nei de stim fen 'e Heare, jimme God.

HAEDSTIK 7.
1 En it barde yn it fjirde jier fen 'e kening Darius, dat it wird des Heare [pag. 872] kaem ta

Sacharia, de fjirde deis fen de njoggende moanne, de moanne Kislef.
2 En dy fen Bethel hiene Sarézer en Regem Melech en syn mannen stjûrd om it oantlit des Heare to bistiljen,
3 sizzende tsjin de preesters dy't yn it hûs fen 'e Heare der hearskaren wierne, en sizzende tsjin de profeten: Moat ik yn 'e fyfte moanne skrieme en fêstje, lyk as ik al safolle jierren dien haw?
4 Do barde it wird fen 'e Heare der hearskaren ta my, sizzende:
5 Sprek ta it hiele folk fen dit lân en ta de preesters, en siz: Do't jimme fêsten en rouklagen yn 'e fyfte en yn 'e saunde moanne, nou al sauntich jier oanien, hawwe jimme do soms fêste om My?
6 En as jimme ite en as jimme drinke, binne jimme it den net dy't ite, en jimme dy't drinke?
7 Binne dit de wirden net dy't de Heare útrôp troch de tsjinst fen 'e foarige profeten, do't Jeruzalem en de stêdden dêromhinne yette biwenne waerden en rêst hiene, en it Suden en it lege lân yette biwenne waerden?
8 It wird des Heare den barde ta Sacharia, sizzende:
9 Sà spriek de Heare der hearskaren dodestiids, sizzende: Rjuchtsje rjuchtfeardich, en doch goedginstichheit en barmhertichheden, de ien oan 'e oar;
10 en binearje de widdow noch de wees, de frjemdling noch de ellindige, en tink yn jimme hert de ien de oar syn kwea net.
11 Mar hja wegeren it acht to slaen, en loeken de skouders tobek, en hja forswierren de earen, dat hja neat hearre mochten;
12 en hja makken it hert sa hird as diamant, dat hja neat hearre mochten fen 'e wet en fen 'e wirden dy't de Heare der hearskaren stjûrde troch syn Geast, troch de tsjinst fen 'e foarige profeten. Dêrom kaem der greate grammoedichheit fen wegen de Heare der hearskaren;
13 ja, dêrom is it bard dat lyk as Hy roppen hie, mar hja net hearre woenen, hja allyksa rôpen, mar Ik net hearde, seit de Heare der hearskaren.
14 En Ik haw hjar weistoarme ûnder al de heidenen dy't hja net koene, en it lân is efter hjarren forwoast, dat der nimmen troch tsjen scoe hinne noch werom; sa hawwe hja it ljeaflike lân ta in wyldernis makke.

HAEDSTIK 8.

1 En it wird fen 'e Heare der hearskaren barde, sizzende:
2 Sà seit de Heare der hearskaren: Ik haw ivere oer Sion mei in greate iver, ja mei greate grammoedichheit haw Ik oer hjar ivere.
3 Sà seit de Heare: Ik bin weromkommen ta Sion, en Ik scil wenje midden yn Jeruzalem; en Jeruzalem scil neamd wirde de stêd fen 'e wierheit, en de berch fen 'e Heare der hearskaren de berch fen 'e hillichheit.
4 Sà seit de Heare der hearskaren: Der scille wer âlde mânljue en âlde frouljue sitte op 'e strjitten fen Jeruzalem, in elk mei syn stôk yn 'e hân, fen wegen de hege jierren;
5 ek scil it op 'e strjitten fen 'e stêd allegearre jonges en famkes wêze, boartsjende op hjar strjitten.
6 Sà seit de Heare der hearskaren: Om't dat wûnderlik is yn 'e eagen fen dit oerbleaune folk yn dizze dagen, moat it dêrom yn myn eagen ek wûnderlik wêze? sprekt de Heare der hearskaren.
7 Sà seit de Heare der hearskaren: Sjuch, Ik scil myn folk forlosse út it lân fen sinne opgong en út it lân fen sinne ûndergong,
8 en Ik scil hjar weromhelje, dat hja midden yn Jeruzalem wenje meije; en hja scille My ta in folk wêze, en Ik scil hjarren ta in God wêze, yn wierheit en yn gerjuchtichheit.
9 Sà seit de Heare der hearskaren: Lit jimme hannen sterk wêze, jimme dy't yn dizze dagen dizze wirden heard hawwe út 'e mûle fen 'e tsjintwirdige profeten, de deis do't it hûs fen 'e Heare der hearskaren grounfêste waerd, dat de timpel boud wirde mocht.
10 Hwent foar dizze dagen bidijde de minske neat mei syn arbeid noch mei syn fé; en de geande en kommende man wier net feilich fen wegen de fijân, om't Ik alle minsken loslitten hie in elk op syn neiste.
11 Mar nou scil Ik it oerbluiwsel fen dit folk in oaren ien wêze as yn it foarige, sprekt de Heare der hearskaren. [pag. 873]

12 Hwent it sied scil dije, de wynstôk scil syn
frucht jaen, en de ierde scil hjar gewaechs
jaen, en de himelen scille hjar dauwe jaen, en
Ik scil dat allegearre tameitsje oan it
oerbliuwsel fen dit folk.
13 En it scil barre, lyk as jimme, o hûs fen
Juda, en dû, o hûs fen Israël, in flok west
hawwe ûnder de heidenen, sa scil Ik jimme
bihoedzje, dat jimme in seining wêze meije;
eangje net, lit jimme hannen sterk wêze.
14 Hwent sà seit de Heare der hearskaren:
Lyk as Ik foar My nommen hie jimme kwea to
dwaen, do't jimme foarâlden My
grammoedich makken, seit de Heare der
hearskaren, en it hat My net bigreate,
15 sa haw Ik hjoed de dei rjuchtoarsom foar
My nommen, Jeruzalem en it hûs fen Juda
goed to dwaen; dat eangje net!
16 Dit binne de dingen dy't jimme to dwaen
hawwe: sprek de wierheit in elk mei syn
neiste, oardielje de wierheit en in oardiel fen
frede yn jimme poarten,
17 en tink de ien de oar syn kwea net yn
jimme herte, en haw in falske eed net ljeaf;
hwent dat binne allegearre dingen dy't Ik
haetsje, sprekt de Heare.
18 En it wird fen 'e Heare der hearskaren
barde ta my, sizzende:
19 Sà seit de Heare der hearskaren: It fêstjen
fen 'e fjirde en it fêstjen fen 'e fyfte en it
fêstjen fen 'e saunde en it fêstjen fen 'e
tsjiende moanne scil it hûs fen Juda ta jubel
en ta blydskip en ta opteine heechtiden wêze;
haw de wierheit en de frede den ljeaf.
20 Sà seit de Heare der hearskaren: It scil
nochris barre dat de folken en de ynwenners
fen withofolle stêdden komme scille,
21 en dat de ynwenners fen 'e iene stêd gean
scille nei de ynwenners fen 'e oare, sizzende:
Op! lit ús hinnegean om it oantlit des Heare to
bistiljen en om de Heare der hearskaren to
siikjen; iksels wol ek hinnegean.
22 Sa scille withofolle folken en machtige
heidenen komme, om de Heare der
hearskaren to siikjen to Jeruzalem en om des
Heare oantlit to bistiljen.
23 Sà seit de Heare der hearskaren: Yn dy
dagen scil it barre dat tsjien mannen, út alle
talen fen 'e heidenen, ien Joadske man gripe
scille, ja him gripe scille by de slip, sizzende:
Wy wolle mei jimme gean, hwent wy hawwe
heard dat God mei jimme is.

HAEDSTIK 9.

1 In Godssprake. It wird des Heare tsjin it
lân fen Hadrach, dat syn rêst siket yn
Damaskus; hwent de Heare hâldt it each oer
al de minsken en oer al de stammen fen Israël.
2 En ek tsjin Hamath, dat dêroan grinzget;
tsjin Tyrus en Sidon, hwent hja is tige wiis,
3 en Tyrus hat hjarsels festingen boud, en
silver forgearre as stof en goud as slyk fen 'e
strjitten.
4 Sjuch, de Heare scil hjar oerweldigje, en
Hy scil hjar sterkte yn 'e sé werpe, en hjasels
scil fortard wirde troch it fjûr.
5 Askelon scil it sjen en eangje, allyk as Gaza,
dat yninoarkrimpe scil fen 'e pine, en allyk as
Ekron, hwaens bitrouwen hjar biskamje scil,
en de kening fen Gaza scil omkomme, en
Askelon scil net biwenne wirde,
6 en to Asdod scil de basterd wenje. Sa scil Ik
de heechmoed fen 'e Filistinen fordwaen,
7 en Ik scil him syn bloed ta de mûle úthelje,
en syn forfijsel twisken de tosken wei; sa scil
er den oerbliuwe for ús God, ja hy scil wêze as
in foarst yn Juda, en Ekron as de Jebusyt.
8 En Ik scil My as in leger om myn hûs
legerje tsjin de geande en de kommende
macht, dat gjin geweldner wer oer hjar hinne
falle mei; hwent nou haw Ik it mei myn eigen
eagen sjoen.
9 Forbliidzje dy heechlik, dû dochter Sions,
jubelje, dû dochter fen Jeruzalem; sjuch, dyn
kening scil ta dy komme, rjuchtfeardich en hy
is in Heilân, earm en ridende op in ezel, op in
jonge ezel, de fôle fen in ezelinne.
10 En Ik scil de weinen út Efraïm roegje en de
hynders út Jeruzalem, ek scil de striidbôge
tobritsen wirde, en hy scil de heidenen frede
forkindigje, en syn hearskippij scil wêze fen sé
ta sé en fen 'e rivier oant de einen fen 'e ierde.
11 Ek scil Ik om it bloed fen dyn forboun dyn
finzenen út 'e kûle litte, dy kûle dêr't gjin
wetter yn stiet. [pag. 874]
12 Gean werom nei it fêste ûntwyk, jimme
finzenen op hope; ek hjoed de dei forkindigje
Ik dat Ik jimme dûbel weromjaen scil.

13 Hwent Ik scil My Juda spanne, en Efraïm
de bôge folsette mei pylken, en Ik scil dyn
soannen, o Sion, oproppe tsjin dyn soannen,
o Grikelân, en dy stelle as it swird fen in helt.
14 Den scil de Heare oer hjar forskine, en syn
pylken scille flitse as de wearljocht, en de
Heare Heare scil bazúnje, en Hy scil der hinne
farre yn stoarmen út it Suden.
15 De Heare der hearskaren scil hjar
biskermje mei syn skyld, en hja scille ite en de
slingerstiennen yn ’e groun wâdzje, ek scille
hja drinke en opbrûzje as wyn, en fol wirde as
de offerskeal, as de hoeken fen it alter.
16 En de Heare, hjar God, scil hjar dy deis
bihâlde, as de keppel fen syn folk; hwent hja
scille kroanjuwielen wêze, dêr’t de glâns fen
opflonkeret oer syn lân.
17 O, hwet scil dat foarnaem en hwet scil it
hearlik wêze: jongfeinten dy’t dije fen it nôt,
en jongfammen dy’t glânzgje fen it druvesop.

HAEDSTIK 10.

1 Freegje de Heare om rein yn ’e tiid fen ’e
lette rein; de Heare makket de wearljochten,
en Hy scil hjarren de stjalprein jaen, Hy scil
elkenien krûd op it fjild jaen.
2 Hwent de tearafim hawwe idelheit
spritsen, en de wiersizzers hawwe ljeagen
sjoen en idele dreamen forkindige, hja hawwe
treastge mei idelheit; dêrom binne hja op ’e
swalk rekke as skiep, hja binne yn it leech
rekke, hwent der wier gjin hoeder.
3 Tsjin de hoeders is myn grime oplôge, en
oer de bokken haw Ik bisiking dien; hwent de
Heare der hearskaren scil syn keppel, it hûs
fen Juda, bisiikje, en Hy scil syn majesteit
meitsje as fen it hynder yn ’e striid.
4 Fen Him scil de hoekstien, fen Him de
spiker, fen Him de striidbôge, fen Him scil alle
hearsker komme, hja allegearre meiïnoar.
5 En hja scille wêze as helden dy’t yn ’e striid
it slyk fen ’e strjitten towâdzje, en hja scille
stride, hwent de Heare scil mei hjarren wêze,
dat biskamme wirde meije dy’t op hynders
ride.
6 En Ik scil it hûs fen Juda sterk meitsje en it
hûs fen Jozef scil Ik bihâlde, en Ik scil hjarren
wenning jaen, hwent Ik haw My oer hjar
erbarme, en hja scille wêze as hie Ik hjar nea
forwirpen; hwent Ik bin de Heare, hjar God,
en Ik scil hjar forhearre.
7 En Efraïm scil in helt allyk wêze, en hjar
hert scil optein wêze as fen ’e wyn; en hjar
soannen scille it sjen en hjar forbliidzje, hjar
hert scil jubelje yn ’e Heare.
8 Ik scil hjar harren winke en hjar
byinoarbringe, ja Ik scil hjar forlosse, en hja
scille formannichfâldige wirde, lyk as hja
âldtiids formannichfâldige binne.
9 Al haw Ik hjar útsiedde ûnder de folken,
om fierrens scille hja oan My tinke, en hja
scille libje mei hjar bern en weromkomme.
10 Hwent Ik scil hjar weromhelje út
Egyptelân, en Ik scil hjar forsamlje út Assur,
en Ik scil hjar bringe yn it lân fen Gileäd en
Libanon; mar dêr scille hja gjin romte genôch
hawwe.
11 En Hy scil gean troch de sé fen ’e
eangstme, en Hy scil de weagen fen ’e sé
slaen, en al de djipten fen ’e rivier scille
útdroegje, en it heechmoedige Assur scil
delstjitten wirde, en de hearskersstêf scil wike
fen Egypte.
12 En Ik scil hjar sterkje yn ’e Heare, en yn
syn namme scille hja wannelje, sprekt de
Heare.

HAEDSTIK 11.

1 Doch dyn doarren iepen, o Libanon! dat it
fjûr dyn sederbeammen fortarre mei.
2 Gûl, dû sypres, hwent de sederbeam is
fallen, hwent de hearliken binne forwoast; gûl,
jimme ikebeammen fen Bazan, hwent it âlde
wâld is delkommen.
3 Hark, ho lûd de hoeders gûle, hwent hjar
hearlikheit is forwoast; hark, ho’t de jonge
liuwen brinzgje, hwent it wylde beamte fen ’e
Jordaen is forwoast.
4 Sà seit de Heare, myn God: Weidzje de
skiep for de slachte,
5 hwaens keapers hjar deadzje, en merke it
for gjin sûnde oan, en hwaens forkeapers
sizze: Priizge mei de Hear [pag. 875] wêze, ik bin
ryk wirden! en hwaens hoeders hjar net
sparje.
6 Hwent Ik scil de biwenners fen ’e ierde net
mear sparje, sprekt de Heare; mar sjuch, Ik
scil de minsken oerleverje, in elk yn ’e hân fen

syn neiste en yn 'e hân fen syn kening, en hja
scille de ierde forniele, en Ik scil hjar net
forlosse út hjar hân.
7 Sa weide Ik den de slachtskiep for de
fékeapljue, en Ik naem my twa stokken; de
iene neamde Ik Ljeaflikheit, en de oare
neamde Ik Gearbining, en Ik weide de skiep.
8 En yn ien moanne tiid fordylge Ik trije
hoeders; do waerd myn siele wrantelich op
hjar, en allyksa krige hjar siele in walch yn My.
9 En Ik sei: Ik wol jimme net langer weidzje;
lit stjerre hwet stjert, en lit omkomme hwet
omkomt, en lit de oaren elkoarrens flêsk
forsline.
10 En Ik naem myn stôk Ljeaflikheit en briek
him oan stikken, om to neate to dwaen myn
forboun dat Ik makke hie mei alle folken.
11 En dy eigenste deis waerd it forneatige; do
wisten de fékeapljue, dy't My achtsloegen, dat
it des Heare wird wier.
12 En Ik sei tsjin hjar: As it goed is yn jimme
eagen, jow My myn lean, en sa net, lit it. Do
woegen hja My myn lean ta: tritich
silverlingen.
13 En de Heare sei tsjin My: Smyt se foart, for
de pottebakker: in bysûndere priis dêr't Ik fen
hjarren op wirdearre bin! En Ik naem de
tritich silverlingen en smiet se yn it hûs des
Heare, for de pottebakker.
14 Do briek Ik myn twade stôk, Gearbining,
oan stikken, om it broerreboun twisken Juda
en Israël to neate to dwaen.
15 En de Heare sei fierders tsjin My: Nim dy
nou it ark fen in dwaze hoeder.
16 Hwent sjuch, Ik scil in hoeder opkomme
litte yn it lân; it forlerne scil er net nei omsjen,
it ôfdwaelde scil er net siikje, it britsene scil er
net sette, en it geve scil er net op passe, mar it
flêsk fen it fette scil er ite en hjar kleijen scil er
forskoerre.
17 Wé dy ûnweardige hoeder dy't de keppel
rinne lit! it swird mei komme oer syn earm en
oer syn rjuchtereach; syn earm mei hielendal
fortoarje, en syn rjuchtereach mei hielendal
tsjuster wirde.

HAEDSTIK 12.

1 In Godssprake. It wird des Heare oer
Israël. De Heare sprekt, dy't de himel útspand
hat en de ierde grounfêste, en dy't de geast
fen 'e minske yn syn binnenst foarmet.
2 Sjuch, Ik scil Jeruzalem stelle ta in
bidwelmjende tsjelk for alle folken yn it roun;
en dat scil hja ek wêze for Juda, hwennear't
Jeruzalem bilegere wirdt.
3 En it scil dy deis barre dat Ik Jeruzalem
stelle scil ta in swiere weachstien for alle
folken; allegearre dy't him út it sté weage
wolle, scille hjar der wis oan snije, en al de
folken fen 'e ierde scille meiïnoar tsjin hjar
opkomme.
4 Dy deis, sprekt de Heare, scil Ik alle
hynders slaen mei skoftichheit en hjar ruters
mei forbjustering; oer it hûs ien Juda lykwol
scil Ik myn eagen iepenhâlde, mar alle
hynders fen 'e folken scil Ik mei blinens slaen.
5 Den scille de foarsten fen Juda yn hjar hert
sizze: De ynwenners fen Jeruzalem binne my
ta sterkte yn 'e Heare der hearskaren, hjar
God.
6 Dy deis scil Ik Juda's foarsten stelle ta
rinnend fjûr yn it hout en ta in baernends
fakkel twisken de skeaven, en hja scille to
rjuchter en to lofter side alle folken yn it roun
fortarre; Jeruzalem lykwol yette scil bliuwe op
hjar plak, to Jeruzalem.
7 Mar de Heare scil de tinten fen Juda yn 'e
earste pleats bihâlde, dat de hearlikheit fen it
hûs fen David en de hearlikheit fen 'e
ynwenners fen Jeruzalem hjar neat forbylde
mei boppe Juda.
8 Dy deis scil de Heare Jeruzalems
ynwenners rounom biskermje mei syn skyld,
en de wiffe ûnder hjarren scil dy deis wêze as
David, en Davids hûs scil wêze as God, as de
ingel des Heare foar hjar oantlit.
9 En it scil dy deis barre, dat Ik alle heidenen
dy tsjin Jeruzalem optein binne, siikje scil to
fordylgjen.
10 Mar oer Davids hûs en oer Jeruzalems
ynwenners scil Ik útstoarte de Geast fen
genede en fen gebet, en hja scille My
oanskôgje dy't hja trochstitsen [pag. 876] hawwe,
en hja scille oer him roukleije as mei de
rouklachte oer in iennichste soan, en hja scille
bitter om him skrieme lyk as men bitter
skriemt om in earstberne.
11 Dy deis scil de rouklachte to Jeruzalem

great wêze, lyk as de rouklachte fen Hadad Rimmon yn ’e delling fen Megiddo.
12 En it lân scil roukleije, elk slachte yn it bysûnder: it slachte fen it hûs fen David yn it bysûnder en hjar frouljue yn it bysûnder, en it slachte fen it hûs fen Nathan yn it bysûnder en hjar frouljue yn it bysûnder,
13 it slachte fen it hûs fen Levi yn it bysûnder en hjar frouljue yn it bysûnder, it slachte fen Simeï yn it bysûnder en hjar frouljue yn it bysûnder,
14 al de oare slachten, elk slachte yn it byûnder en hjar frouljue yn it bysûnder.

HAEDSTIK 13.

1 Dy deis scil der in boarne iepene wêze for it hûs fen David en for de ynwenners fen Jeruzalem, tsjin de sûnde en tsjin de ûnreinheit.
2 En it scil dy deis barre, sprekt de Heare der hearskaren, dat Ik de nammen fen ’e ôfgoaden út it lân roegje scil, dat der net mear oan hjar tocht wirde mei; ja, ek de profeten en de ûnreine geast scil k út it lân driuwe.
3 En it scil barre as immen dochs noch profetearret, dat syn heit en mem dy’t him woun hawwe tsjin him sizze scille: Dû scilst net libje, hwent dû hast ljeagen spritsen yn de namme des Heare; en syn heit en mem dy’t him woun hawwe scille him trochstekke, om’t er profetearre hat.
4 En it scil dy deis barre dat de profeten to skande wirde scille, in elk fen wegen syn gesicht safaek as er profetearret, en hja scille gjin hierren mantel mear oandwaen om to ljeagenjen;
5 mar hy scil sizze: Ik bin gjin profeet, ik bin boer, hwent fen bern ôf haw ik lân hawn.
6 En as immen tsjin him seit: Hwet hawwe jo dêr for wounen oan jou hannen? den scil er sizze: Sa bin ik slein yn it hûs fen hjarren dy’t my ljeafhawwe.
7 Swird, wird wekker tsjin myn hoeder, tsjin de man dy’t My sib is, sprekt de Heare der hearskaren; slaen de hoeder, dat de skiep forstruid wirde, en dêrnei scil Ik myn hân tsjin de lytsen keare.
8 En it scil barre, sprekt de Heare, dat yn it gânske lân twa trêdden útroege wirde en de geast jaen scil, mar ien trêdden scil deryn oerbliuwe.
9 En dat trêdde diel scil Ik yn it fjûr fiere, en Ik scil it karre lyk as men silver kart, en Ik scil it lotterje lyk as men goud lotteret; hja scille myn namme oanroppe en Ik scil hjar antwirdzje, Ik scil sizze: Dit is myn folk, en hja scille sizze: De Heare is ús God.

HAEDSTIK 14.

1 Sjuch, der komt in dei for de Heare, dat itjinge fen dy rôve is midden yn dy omdield wirde scil.
2 Hwent Ik scil alle heidenen gearbringe ta de striid tsjin Jeruzalem, en de stêd scil ynnommen, en de huzen scille plondere, en de frouljue scille skeind wirde, en de heale stêd scil úttsjen yn ballingskip; mar it oare diel fen ’e bifolking scil net út ’e stêd roege wirde.
3 En de Heare scil úttsjen, en Hy scil stride tsjin de heidenen, lyk as de deis fen syn striid, de deis fen syn oarloch.
4 En syn foetten scille dy deis stean op ’e Oliveberch, dy’t foar Jeruzalem leit, op it Easten; en de Oliveberch scil middentroch spjalt wirde fen it Easten nei it Westen, dat der in tige greate deiling ûntstean scil, en de iene helte fen ’e berch scil wike nei it Noarden, en de oare helte nei it Suden.
5 Den scille jimme flechtsje yn ’e delling fen myn bergen, hwent de delling fen myn bergen scil oan Azal ta rinne, en jimme scille flechtsje, lyk as jimme flechte binne for de ierdskodding yn ’e dagen fen Uzzia, de kening fen juda; en den scil de Heare, myn God, komme, en al de hilligen mei Jo.
6 En it scil dy deis barre dat der net wêze scil glânsgloarjend ljocht en neare tsjusternis.
7 Mar it scil in ienige dei wêze, dy’t de Heare bikend wêze scil; it scil noch dei noch nacht wêze, en it scil barre yn ’e jountyd dat it ljocht wêze scil.
8 En it scil dy deis barre dat der libben [pag. 877]
wetter út Jeruzalem rinne scil, for de helte nei de Eastlike sé, en for de helte nei de Westlike sé; simmers sawol as winters scil it rinne.
9 En de Heare scil kening wêze oer de hiele ierde; dy deis scil de Heare ien wêze en syn namme ien.

10 It hiele lân scil foroare wirde yn in flakte,
fen Geba ôf oan Rimmon ta, bisuden
Jeruzalem; dat lykwols sels scil heech lizze en
wenje op syn sté, fen ’e poarte fen Benjamin
ôf oan it sté fen ’e eardere poarte, oan ’e
Hoekpoarte ta, en fen ’e toer Hananeël ôf oan
’e keninklike parskûpen ta.
11 En hja scille dêr wenje, en der scil gjin ban
mear wêze, ja Jeruzalem scil feilich wenje.
12 En dit scil de pleach wêze dêr’t de Heare al
de folken mei pleagje scil dy tsjin Jeruzalem to
fjilde tein binne: Hy scil hjar flêsk weitarre
litte, wylst hja yette op ’e foetten steane, en
hjar eagen scille weitarre yn ’e holten, en hjar
tonge scil weitarre yn ’e mûle.
13 En it scil dy deis barre dat de Heare in
greate forbjustering oer hjar komme litte scil,
en hja scille in elk syn neiste by de hân gripe
en in elk tsjin syn neiste de hân opheevje.
14 En ek Juda scil stride to Jeruzalem, en de
rykdom fen alle heidenen yn it roun scil
forsamle wirde: goud en silver en klean yn
greate mannichte.
15 En dyselde pleach scil ek komme oer de
hynders, oer de mûlezels, oer de kamielen en
oer de ezels, ja oer alle beesten dy’t yn dy
legers wêze scille.
16 En it scil barre, dat al hwet oerbleaun is
fen al de heidenen dy tsjin Jeruzalem optein
binne, dy scille fen jier ta jier opgean om oan
to bidden de Kening, de Heare der
hearskaren, en om to fieren it feest fen ’e
leafhutten.
17 En it scil barre, dat hwa’t fen ’e slachten
fen ’e ierde net opgean scil nei Jeruzalem, om
de Kening, de Heare der hearskaren, to
oanbidden, oer dyen scil it net reine.
18 En as it slachte fen ’e Egyptners, oer hwa’t
gjin rein falt, net opgean noch komme wol,
den scil ek oer hjarren de pleach wêze dêr’t de
Heare de heidenen mei pleagje scil, dy’t net
opgean wolle om it leafhuttefeest to fieren.
19 Dat scil de sûnde fen ’e Egyptners wêze, en
de sûnde fen alle heidenen dy’t net opgean
wolle om it leaf huttefeest to fieren.
20 Dy deis scil op ’e skellen fen ’e hynders
stean: De Heare hillige; en de potten yn it hûs
des Heare scille wêze as de offerskealen foar it
alter.
21 Ja, alle potten to Jeruzalem en yn Juda
scille de Heare der hearskaren hillige wêze, en
allegearre dy’t offerje wolle, scille komme en
dêrfen nimme en dêryn siede; en der scil dy
deis gjin Kanaänyt mear wêze yn it hûs fen ’e
Heare der hearskaren.

# DE PROFEET MALEACHI.

HAEDSTIK 1.

1 In Godssprake. It wird des Heare ta Israël
troch de tsjinst fen Maleächi.
2 Ik haw jimme ljeafhawn, seit de Heare,
mar jimme sizze: Hweryn hawwe Jo ús
ljeafhawn? Wier Ezau net de broer fen Jakob?
sprekt de Heare; lykwols haw Ik Jakob
ljeafhawn,
3 mar Ezau haw Ik hate, en Ik haw syn
bergen makke ta in wyldernis en syn erfenis ta
in woastenije.
4 En as Edom sizze mocht: Wy binne
forwoast, mar wy scille de púnfallen wer
opbouwe, den hat de Heare der hearskaren dit
to sizzen: Lit se mar bouwe Ik scil ôfbrekke; en
hja scille neamd wirde lân fen ’e
goddeleasheit, en folk dêr’t de Heare forgrime
op is oant yn ivichheit.
5 En jimme eagen scille it sjen, en jimme
scille sizze: De Heare is great ek bûten de
gerjuchtichheit fen Israël.
6 In soan scil de heit earje en in tsjinstfeint
syn hear. As Ik den in heit bin, hwer is myn
eare? en as Ik in hear bin, hwer is myn freze?
De Heare der hearskaren seit tsjin jimme, o
preesters: Jimme binne [pag. 878] forachters fen
myn namme. Mar jimme sizze: Hwermei
forachtsje wy jins namme?
7 Jimme bringe ûntreinige brea op myn
alter, en sizze: Hwermei ûntreinigje wy Jo?
Mei jimme sizzen: De tafel des Heare is
forachtlik.

8 Hwent as jimme hwet oanfiere to offerjen
dat blyn is, it is by jimme gjin kwea; en as
jimme hwet oanfiere dat kreupel of siik is, it is
gjin kwea. Bring dat jimme lânfâld mar ris:
scoe dy gefallichheit yn jimme hawwe, scoe
dy jimme oantlit oannimme? seit de Heare
der hearskaren.
9 Nou den, siikje it oantlit fen God dochs,
dat Er ús genedich wêze mei: sokke dingen
hat jimme hân dien; scil Hy jimme oantlit
oannimme? seit de Heare der hearskaren.
10 Wier der ûnder jimme mar ien dy't de
doarren tichtdie, dat jimme it fjûr op myn
alter net for neat oansetten; Ik haw gjin
gefallichheit yn jimme, seit de Heare der
hearskaren, en de offerjefte fen jimme hân
mei My net haegje.
11 Hwent fen 'e opgong fen 'e sinne oant hjar
ûndergong scil myn namme great wêze ûnder
dc heidenen, en op alle plakken scil myn
namme reekwirk tabrocht wirde en in rein
spiisoffer; ja, great scil myn namme wêze
ûnder de heidenen, seit de Heare der
hearskaren.
12 Mar jimme ûnthilligje dy mei to sizzen: De
tafel des Heare is ûntreinige, en de spize dy't
dêr op komt, is forachtlik.
13 En as jimme sizze: Och, hwet in wirk altyd!
den forachtsje jimme it, seit de Heare der
hearskaren; en as jimme oanfiere dat stellen is
of dat kreupel of siik is om it to offerjen, scoe
soks My haegje fen jimme hân? seit de Heare.
14 Forflokt is ek de bidrager dy't in mantsje
by de keppel hat, en de Heare bilofte docht,
mar offeret hwet net sûnder skeel is. Hwent Ik
bin in great kening, seit de Heare der
hearskaren, en myn namme is skriklik ûnder
de heidenen.

HAEDSTIK 2.

1 En nou for jimme, preesters, dit gebot.
2 As jimme der net nei harkje en as jimme it
jimme net fen herten oantsjugge, om myn
namme eare to jaen, seit de Heare der
hearskaren, den scil Ik de flok ûnder jimme
stjûre en Ik scil jimme seiningen forflokke; ja,
Ik haw dy al forflokt, om't jimme it jimme net
fen herten oantsjugge.
3 Sjuch, Ik scil jimme it sied fordjerre; en Ik
scil jimme it ûnreine oerbliuwsel fen jimme
feesten yn it oantlit wije, en hja scille jimme
op 'e skerne bringe.
4 Den scille jimme witte dat Ik jimme dit
gebot biskikt haw, om't myn forboun mei Levi
is, seit de Heare der hearskaren.
5 Myn forboun mei him wier it libben en de
frede, en Ik joech him dy dat er freezje mocht;
en hy freze My en hie ûntsach for myn
namme.
6 De suvere lear wier yn syn mûle, en der
waerd gjin ûnrjucht op syn lippen foun; hy
wannele mei My yn frede en yn oprjuchtens,
en hy hâldde etliken werom fen
ûngerjuchtichheit.
7 Hwent de lippen fen 'e preester scille de
wittenskip biwarje, en yn syn mûle scil men
de lear siikje; hwent hy is boade fen 'e Heare
der hearskaren.
8 Mar jimme binne fen 'e wei ôfdoarme,
jimme hawwe etliken ta in oanstjit west mei
jimme lear; jimme hawwe it forboun mei Levi
fordoarn, seit de Heare der hearskaren.
9 Dêrom haw Ik jimme ek forachtlik en
ûnweardich makke foar it hiele folk, om't
jimme myn wegen net hâlde, en it oantlit fen
'e lear ôfkeare.
10 Hawwe wy net allegearre ien Heit? Hat ien
God ús net skepen? Hwerom hannelje wy den
trouweleas, de iene tsjin de oare,
ûnthilligjende it forboun mei ús foarâlden?
11 Juda hannelet trouweleas, en der wirde
grousume dingen dien yn Israël en to
Jeruzalem; hwent Juda ûnthilliget de
hillichheit des Heare, om't er de dochter fen
in frjemde god ljeafhat en dêrmei troud is.
12 Mei de Heare alle man dy't soks docht
útroegje út 'e tinten fen Jakob: him dy't wach
is en him dy't antwirdet, en dy't de Heare der
hearskaren offerjefte bringt.
13 En yn 'e twade pleats dogge jimme [pag. 879]
dit: jimme bidekke it alter des Heare mei
triennen, mei geskriem en mei suchten, om't
Hy de offerjefte net mear oansjen wol noch
der bihagen yn hat se oan to nimmen fen
jimme hân.
14 En jimme sizze: Hwerom? Dêrom dat de
Heare tsjûge west hat twisken dy en de frou
fen dyn jonkheit, hwastû ûntrou wirden bist,

wylst hja dochs dyn oanhâld en de frou fen dyn forboun is.
15 En Ien hat hjar makke, Hy hwa sines flêsk en geast binne. En hwet siket dy Iene den? In slachte Gods. Dêrom, nim jimme geast to wacht, en lit gjinien de frou fen syn jonkheit ûntrou wirde.
16 Hwent de Heare, de God fen Israël, hat dit to sizzen dat Er it forlitten hatet, allyk as it bidekken fen yens klean mei gewelt, seit de Heare der hearskaren; dêrom, nim jimme geast to wacht, en lit gjinien ûntrou wirde.
17 Jimme meitsje de Heare fortrietlik mei jimme wirden, en dôch sizze jimme: Hwermei meitsje wy Him fortrietlik? Mei jimme sizzen: Al hwa't kwea docht, is goed yn 'e eagen des Heare, en yn sokken hat Er bihagen; of: Hwer is de God fen it oardiel?

HAEDSTIK 3.

1 Sjuch, Ik stjûr myn boade, dy't foar myn oantlit de wei klearje scil; en mei haesten scil ta syn timpel komme dy Heare dy't jimme siikje, en de Ingel fen it forboun nei hwa't jimme forlangst hawwe; sjuch, hy komt, seit de Heare der hearskaren.
2 Mar hwa scil de dei fen syn takomst fordrage, en hwa scil bistean hwennear't er forskynt? Hwent hy scil wêze as it fjûr fen 'e goudsmid en as de sjippe fen 'e blikkers.
3 En hy scil sitte, lotterjende en it silver reinigjende; en hy scil de bern fen Levi reinigje, en hy scil hjar skjinlotterje as goud en as silver, dat hja de Heare offerjefte bringe meije yn gerjuchtichheit.
4 Den scil de offerjefte fen Juda en Jeruzalem de Heare swiet wêze, as yn 'e âlde dagen en as yn 'e foarige jierren.
5 En Ik scil ta jimme komme om to oardieljen, en Ik scil in ûnfordildich tsjûge wêze tsjin de tsjoenders, en tsjin de troubrekkers, en tsjin dyjingen dy't in falske eed dogge, en tsjin dyiingen dy't de deihierarbeider mei gewelt bikrinke yn syn lean, dy't de widdow en de wees en de frjemdling binearje en My net freezje, seit de Heare der hearskaren.
6 Hwent Ik, de Heare, bin net foroare; dêrom binne jimme, o bern fen Jakob, net fortard.
7 Fen 'e dagen fen jimme foarâlden ôf binne jimme ôfwykt fen myn ynsettingen en hawwe dy net hâlden; kom werom ta My, en Ik scil wer ta jimme komme, seit de Heare der hearskaren; mar jimme sizze: Hwermei scille wy weromkomme?
8 Mei in minske God bikrinke? Jimme lykwols bikrinke My, en sizze: Hweryn bikrinke wy Jo? Yn 'e tsjienden en it heefoffer.
9 Mei de flok binne jimme forflokt, om't jimme My bikrinke, jimme, it hiele folk.
10 Bring al de tsjienden yn 'e nôtskûrre, dat der spize wêze mei yn myn hûs; en hifkje My dochs, seit de Heare der hearskaren, oft Ik jimme net iependwaen scil de finsters fen 'e himel, en seining oer jimme útstoarte dat der gjin hâlden oan is.
11 En Ik scil om jimme de opiter forjeije, dat er jimme de fruchten op it lân net fordjert, en de wynstôk op it fjild scil jimme gjin misgewaeks jaen, seit de Heare der hearskaren.
12 En al de heidenen scille jimme loksillich priizgje, hwent jimme scille it lân fen it wolbihagen wêze, seit de Heare der hearskaren.
13 Jimme hawwe dryste wirden tsjin My spritsen, seit de Heare; mar jimme sizze: Hwet hawwe wy den tsjin Jo spritsen?
14 Jimme sizze: It is om 'e nocht God to tsjinjen; hwent hwet jowt it dat wy syn tsjinst waernimme, en dat wy foar it oantlit fen 'e Heare der hearskaren yn 'e rouwe rinne?
15 Dat nou priizgje wy de oerdwealsken mar loksillich; ek dy't goddeleasheit dogge wirde boud, en al forsiikje hja God, hja ûntkomme.
16 Dy't de Heare freezje lykwols sprekke, in elk tsjin syn neiste: De Heare heart it wol en Hy nimt it Him nei, en der [pag. 880] wirdt in tinkboek foar syn oantlit skreaun for dyjingen dy't de Heare freezje en for dyjingen dy't syn namme heechhâlde.
17 En op 'e dei dy't Ik skep, seit de Heare der hearskaren, scille hja myn eigendom wêze, en Ik scil My oer hjar erbarmje, lyk as in man him erbarmet oer de soan dy't him tsjinnet.
18 Den scille jimme wer it ûnderskied sjen twisken de rjuchtfeardige en de goddeleaze,

twisken dyjinge dy't God tsjinnet en dyjinge dy't Him net tsjinnet.

HAEDSTIK 4.

1 Hwent sjuch, dy dei komt, baernende as in
oune; den scille alle oerdwealsken en al hwa't
goddeleasheit docht, ta tsjef wirde, en dy
kommende dei scil hjar yn 'e lôge sette, seit de
Heare der hearskaren, en hjarren noch
woartel noch tûke litte.
2 Mar jimme dy't myn namme freezje, scil
de sinne fen 'e gerjuchtichheit opgean, en der
scil genêzing wêze ûnder syn wjukken, en
jimme scille úttsjen, en derten wêze as it
jongfé.
3 En jimme, scille de goddeleazen
forwâdzje, hwent dy scille ta yeske wirde
ûnder de soallen fen jimme foetten, op 'e dei
dy't Ik skeppe scil, seit de Heare der
hearskaren.
4 Tink om 'e wet fen Mozes, myn
tsjinstfeint, dy't Ik him op 'e Hoareb gebean
haw for hiele Israël: ynsettingen en rjuchten.
5 Sjuch, Ik stjûr jimme de profeet Elia, ear't
dy greate en freeslike dei des Heare komt.
6 En hy scil it hert fen 'e foarâlden
werombringe ta de bern, en it hert fen 'e bern
ta hjar foarâlden, dat Ik net hoech to kommen
om de ierde mei de ban to slaen.

[pag. 883]

# IT EVANGEELJE FEN
# MATTHEÜS.

## HAEDSTIK 1.

1 Boek fen ’e skiednis fen Jezus Christus, de soan fen David, de soan fen Abraham.
2 Abraham woun Izaäk, en Izaäk woun Jakob, en Jakob woun Juda en syn broerren;
3 en Juda woun Peares en Sara by Thamar; en Peares woun Esrom, en Esrom woun Aram;
4 en Aram woun Aminadab, en Aminadab woun Naässon, en Naässon woun Salmon;
5 en Salmon woun Boäs by Rachab, en Boaz woun Obed by Ruth, en Obed woun Isaï;
6 en Isaï woun David, de kening. En David, de kening, woun Salomo by Uria syn frou;
7 en Salomo woun Rehabeäm, en Rehabeäm woun Abia, en Abia woun Asa;
8 en Asa woun Josafat, en Josafat woun Joaram, en Joaram woun Uzzia;
9 en Uzzia woun Jotham, en Jotham woun Achas, en Achas woun Hiskia;
10 en Hiskia woun Manasse, en Manasse woun Amon, en Amon woun Josia;
11 en Josia woun Jechonia en syn broerren mei de weifiering nei Babylon.
12 En nei de weifiering nei Babylon woun Jechonia Sealthiël, en Sealthiël woun Serubbabel;
13 en Serubbabel woun Abiud, en Abiud woun Eljakim, en Eljakim woun Azor;
14 en Azor woun Sadok, en Sadok woun Achim, en Achim woun Eliud;
15 en Eliud woun Eleäzar, en Eleäzar woun Matthan, en Matthan woun Jakob;
16 en Jakob woun Jozef, de man fen Maria, dêr’t út berne is Jezus, dy’t neamd wirdt Christus.
17 Mei inoarren binne sa de slachten fen Abraham oant David ta fjirtjin slachten, en fen David oant de weifiering nei Babylon fjirtjin slachten, en fen de weifiering nei Babylon oant Christus ta fjirtjin slachten.
18 Fen Jezus Christus lykwols wier de berte sà. Do’t syn mem Maria mei Jozef op trouwen stie, ear’t hja noch gearkommen wierne, waerd hja bifoun swier to wêzen fen de Hillige Geast.
19 Mar Jozef, hjar man, om’t er rjuchtfeardich wier, en hjar net to skande meitsje woe, naem foar him, stilwei fen hjar to skieden.
20 Wylst er lykwols dy dingen yn him omgean liet, sjuch, dêr kaem him yn ’e dream in ingel fen de Heare foar, sizzende: Jozef, Davids soan, skromje net Maria dyn frou nei dy to nimmen, hwent hwet yn hjar ûntfinzen is, is fen de Hillige Geast.
21 En hja scil in soan krije, en dy scilstû de namme jaen fen Jezus, hwent hy scil syn folk forlosse fen hjar sûnden.
22 En dit is allegearre bard, dat folbrocht wirde scoe hwet fen de Heare spritsen is troch de profeet sizzende:
23 Sjuch, de faem scil swier wirde en in soan krije, en hja scille syn namme neame Emmanuël, hwet oerset sizze wol: Mei ús is God.
24 Jozef nou waerd wekker út ’e sliep en die lyk as de ingel des Heare him hjitten hie, en naem syn frou nei him.
25 Mar hy bikende hjar net, oant hja in soan krige hie; en hy joech him de namme fen Jezus.

## HAEDSTIK 2.

1 Do’t nou Jezus berne wier to Bethlehem yn Judéa, yn ’e dagen fen ’e kening Herodes, sjuch, dêr kamen wizen út it Easten to Jeruzalem,
2 sizzende: Hwer is de kening fen ’e Joaden, dy’t berne is? Hwent wy hawwe yn it Easten syn stjerre sjoen, en binne kommen om him to oanbidden.
3 Do’t nou kening Herodes dat hearde, waerd er oerstjûr, en hiele Jeruzalem mei him.
4 En hy brocht de oerpreesters en skriftgelearden fen it folk allegearre byinoar, en bisocht fen hjarren gewaer to wirden, hwer’t de Christus berne wirde scoe. [pag. 884]
5 Hja nou seine tsjin him: To Bethlehem yn Judéa, hwent sa is skreaun troch de profeet:

6 En dû, Bethlehem, lân fen Juda, lang net
de lytste bistû ûnder de foarsten fen Juda;
hwent út dy scil in Liedsman foartkomme,
dy't myn folk Israël weidzje scil.
7 Do liet Herodes tomûk de wizen roppe, en
hy frege hjarren flitich nei de tiid, dat de
stjerre opkommen wier.
8 Dêrop stjûrde er hjarren nei Bethlehem en
sei: Gean op reis en fornim flitich nei it
berntsje, en as jimme it foun hawwe, doch my
tynge, dat ik ek komme mei en oanbid it.
9 En do't hja de kening heard hiene, gyngen
hja op reis; en sjuch, de stjerre, dy't hja yn it
Easten sjoen hiene, gyng foar hjarren út, oant
hja stean bleau boppe it plak, dêr't it berntsje
wier.
10 Do't hja nou de stjerre seagen, forbliden
hja hjar mei in tige greate blydskip.
11 En hja gyngen yn it hûs en seagen it
berntsje mei Maria, syn mem, en hja foelen
del en beaën it oan; en do't hja hjar skatten
iependien hiene, brochten hja him geskinken:
goud en wiereek en myrrhe.
12 En yn in dream troch godlike iepenbiering
formoanne om net by Herodes werom to
kommen, teagen hja in oare wei lâns wer nei
hjar lân ta.
13 Mar do't hja foarttein wierne, sjuch, dêr
kaem Jozef in ingel des Heare yn 'e dream
foar, sizzende: Wird wekker, en nim it berntsje
en syn mem mei, en ûntwyk nei Egypte, en
bliuw dêr oant ik it dy siz, hwent Herodes scil
it berntsje siikje om it to deadzjen.
14 Hy den waerd wekker en naem it berntsje
en syn mem yn 'e nacht mei en forteach nei
Egypte,
15 en wier dêr oant Herodes syn forstjerren
ta, dat folbrocht wirde scoe hwet de Heare
spritsen hie troch de profeet, sizzende: Ut
Egypte haw Ik myn Soan roppen.
16 Do't Herodes seach, dat er fen de wizen
bidragen wier, waerd er tige grammoedich, en
hy stjûrde der ljue hinne en liet yn Bethlehem
en syn hiele kontreije alle bern fen twa jier en
dêrûnder ombringe, neffens de tiid, dêr't er de
wizen tige oer ûnderstien hie.
17 Do is folbrocht hwet spritsen is troch de
profeet Jeremia, sizzende:
18 In stimme is heard yn Rama, gekryt en
folle geklei: Rachel, skriemende om hjar bern,
en hja woe hjar net treastgje litte, hwent hja
binne wei.
19 Do't nou Herodes forstoarn wier, sjuch,
dêr kaem Jozef yn Egypte in ingel des Heare
foar yn in dream,
20 sizzende: Wird wekker, nim it bern en syn
mem mei, reizgje nei it lân fen Israël, hwent
hja binne forstoarn, dy't de siele fen it
berntsje sochten.
21 En hy gyng oerein, en naem it berntsje en
syn mem mei, en kaem yn it lân fen Israël.
22 Mar do't er fornaem, dat Archelaüs oer
Judéa kening wirden wier for syn heit Herodes
yn it plak, doarst er dêr net hinnegean; mar
do't er yn in dream godlike oanwizing krige
hie, ûntwiek er nei de kontreijen fen Galiléa,
23 en sette him nei wenjen yn in stêd, dy't
Nazareth hjit, dat folbrocht wirde scoe hwet
spritsen is troch de profeten: Nazarener scil er
neamd wirde.

## HAEDSTIK 3.

1 Yn dy dagen nou kaem Johannes de Doper
op, preekjende yn de woastenije fen Judéa,
2 en sizzende: Bikear jimme, hwent neiby is
it keninkryk der himelen.
3 Hwent dizze is it, fen hwa't spritsen is
troch Jesaja de profeet, sizzende: De stimme
fen ien dy't ropt yn de woastenije: klearje de
wei des Heare, meitsje syn paden rjucht.
4 Dyselde Johannes hie syn klaeijing fen
kamielehier, en in learene rime om syn mil, en
syn iten wier sprinkhoannen en wylde hunich.
5 Do roun Jeruzalem en hiele Judéa en de
hiele Jordaenkrite út, nei him ta.
6 En hja waerden fen him doopt yn 'e rivier
de Jordaen, bilidende hjar sûnden.
7 Do't er nou mannichten fen de Farizéën
en Sadducéën ta de doop kommen seach, sei
er tsjin hjarren: Njirrebrod, hwa hat jimme it
paed wiisd om de kommende wrake to
ûntwinen?
8 Jow den frucht, de bikearing weardich. [pag. 885]
9 En mien net, dat jimme sizze meije yn
jimselme: Wy hawwe Abraham ta in heit;
hwent ik siz jimme, God kin út dizze stiennen
Abraham bern winne.

10 De bile leit al oan de woartel fen de beammen. Alle beam den, dy't gjin goede frucht jowt, wirdt útroege en yn it fjûr wirpen.
11 Ik doop jimme wol mei wetter ta bikearing, mar dy't nei my komt, is sterker as ik; ik bin net weardich him de foetskoaijing to bringen. Hy scil jimme dope mei de Hillige Geast en mei fjûr.
12 Hy hat syn wanne yn 'e hân, en hy scil syn terskflier opskjinje, en syn weet yn de skûrre gearbringe, mar it tsjêf mei ûndwestlik fjûr forbaerne.
13 Do kaem Jezus út Galiléa wei nei de Jordaen by Johannes, om fen him doopt to wirden.
14 Mar dy kearde him op, sizzende: Ik haw nedich fen jo doopt to wirden, en komme jo ta my?
15 Mar Jezus antwirde en sei him: Lit my nou; hwent sa foeget it ús alle gerjuchtichheit to folbringen. Do liet er him.
16 Do't Jezus den doopt wier, kaem er foartynienen út it wetter op. En sjuch, de himelen waerden iependien, en hy seach de Geast fen God delsaeijen allyk in dou en op him kommen.
17 En sjuch, in stimme kaem út de himelen, sizzende: Dit is myn ljeave Soan, yn hwa't Ik myn wolbihagen haw.

HAEDSTIK 4.

1 Do waerd Jezus fen de Geast weilaet yn de woastenije om forsocht to wirden fen de divel.
2 En do't er fjirtich dagen en fjirtich nachten fêste hie, krige er yn it lêstoan honger.
3 En de forlieder neijer kommende, sei tsjin him: As jo Gods Soan binne, siz den dat dizze stiennen brea wirde.
4 Mar hy antwirde en sei: Dêr stiet biskreaun: Net fen brea allinne scil de minske libje, mar fen alle wird, dat ta Gods mûle útgiet.
5 Do naem him de divel mei nei de hillige stêd en sette him op de timpeltrâns,
6 en sei tsjin him: As jo Gods Soan binne, werp jo den fen boppen del, hwent der stiet biskreaun: Syn ingelen scil Hy oer dy hjitte en hja scille dy op 'e hannen nimme, datst dy de foet oan gjin stien stjitst.
7 Jezus sei tsjin him: Dêr stiet ek biskreaun: Dû scilste de Heare dyn God net forsiikje.
8 Alwer naem him de divel mei op in tige hege berch, en liet him de keninkriken fen de wrâld allegearre sjen en hjar pracht.
9 En hy sei tsjin him: Dat scil ik jo allegearre jaen, as jo my to foet falle en my oanbidde.
10 Do sei Jezus tsjin him: Foart, satan! hwent dêr stiet biskreaun: De Heare dyn God scilstû oanbidde en Him allinne tsjinje.
11 Do forliet him de divel, en sjuch, ingelen kamen neijer en tsjinnen him.
12 Do't nou Jezus fornaem, dat Johannes oerlevere wier, ûntwiek er nei Galiléa.
13 En hy forliet Nazareth en sette him nei wenjen to Kapérnaüm, oan 'e sé, yn de kontreijen fen Sebulon en Naftali,
14 dat folbrocht wirde scoe hwet troch de profeet Jesaja spritsen is, sizzende:
15 It lân fen Sebulon en it lân fen Naftali, oan 'e wei nei sé, oer 'e Jordaen, it Galiléa fen de heidenen,
16 it folk, dat yn 'e tsjusternis siet, hat in great ljocht sjoen; en dy't sieten yn de oarde fen it deaskaed, hjarren is in ljocht opgien.
17 Sont dy tiid bigoun Jezus to forkindigjen en to sizzen: Bikear jimme, hwent it keninkryk der himelen is neiby.
18 En geande by de sé lâns fen Galiléa, seach er twa broerren, Simon, dy't ek Petrus neamd wirdt, en Andréas, syn broer, it net útbringen yn 'e sé, hwent hja wierne fiskers.
19 En hy sei tsjin hjarren: Folgje my, en ik scil jimme fiskers fen minsken meitsje.
20 Hja den forlieten foartynienen hjar netten, en folgen him.
21 En do't er dêrwei fierder gien wier, seach er twa broerren, Jakobus, Sebedeüs soan, en Johannes syn broer, dy't yn it skip, mei hjar heit Sebedeüs, hjar netten boeten, en hy rôp hjarren.
22 En hja forlieten it skip en hjar heit, en folgen him. [pag. 886]
23 En hy gyng hiele Galiléa troch, en learde yn hjar synagogen en forkindige it Evangeelje fen it keninkryk, en genies alle syktme en alle kwael ûnder it folk.
24 En syn rop gyng hiele Syrië troch; en hja brochten alle siken nei him ta, dy't pleage

wierne mei allerlei sjuchtmen en kwalen, en bisocht mei in kweageast, en moannesiken en lammen, en hy genies hjarren.
25 En hiele skaren folgen him út Galiléa en Dekàpolis, en Jeruzalem, en Judéa, en oer de Jordaen wei.

HAEDSTIK 5.

1 En Jezus de skaren sjende, gyng by de berch op, en do't er sitten gien wier, kamen syn learlingen ta him.
2 En hy, de mûle iepenjende, learde hjarren, sizzende:
3 Sillich de earmen fen geast, hwent hjarres is it keninkryk der himelen.
4 Sillich dy treurje, hwent hja scille treastge wirde.
5 Sillich de sêftmoedigen, hwent hja scille de ierde ervje.
6 Sillich dy't honger en toarst hawwe nei de gerjuchtichheit, hwent hja scille sêdde wirde.
7 Sillich de barmhertigen, hwent hjarren scil barmhertichheit dien wirde.
8 Sillich de reinen fen hert, hwent hja scille God sjen.
9 Sillich dy't frede meitsje, hwent hja scille bern fen God neamd wirde.
10 Sillich dy't forfolge wirde om 'e gerjuchtichheit, hwent hjarres is it keninkryk der himelen.
11 Sillich jimme, as hja om my jimme húnje en forfolgje en ljeagenjende alle kwea fen jimme sizze.
12 Wêz bliid en jubelje, hwent jimme lean is great yn de himelen; hwent sa hawwe hja ek de profeten forfolge, dy't foar jimme west hawwe.
13 Jimme binne it sâlt fen de ierde; mar as it sâlt lef wirden is, hwer scil men den mei sâltsje? It doocht nearne, mear ta, as om weismiten en fen 'e minsken fortrape to wirden.
14 Jimme binne it ljocht fen de wrâld. In stêd, dy't op in berch leit, kin net forhoalen bliuwe.
15 Ek stekt men gjin lampe op om dy ûnder 'e nôtmiette to setten; mar men set hjar op 'e ljochter, en hja skynt for allegearre, dy't yn 'e hûs binne.
16 Sa moat ek jimme ljocht for de minsken skine, dat hja jimme goede wirken sjen meije, en jimme Heit, dy't yn de himelen is, forhearlikje.
17 Mien net dat ik kommen bin om de wet of de profeten to ûntbinen, ik bin net kommen om to ûntbinen, mar om to folbringen.
18 Hwent wiswier siz ik jimme, ear't de himel en de ierde foarbygeane, scil der ek net ien jota of ien heakje fen de wet foarbygean, oant it allegearre bart.
19 Hwa den ien fen dizze minste geboaden to neate makke hat en de minsken ek sa leart, dy scil de minste neamd wirde yn it keninkryk der himelen, mar dy't se dien en leard hawwe scil, dy scil great wirde yn it keninkryk der himelen.
20 Hwent ik siz jimme: As jimme gerjuchtichheit net fier dy fen de skriftgelearden en Farizeën to boppen giet, scille jimme sûnder mis net yngean yn it keninkryk fen de himelen.
21 Jimme hawwe heard, dat de âlden sein is: Dû scilste net deaslaen, en dy't deaslacht, scil skildich wêze foar it rjucht.
22 Mar ik siz jimme, in elk dy't allinne mar lilk wirdt op syn broer, scil skildich wêze foar it rjucht en dy tsjin syn broer seit: Unforstân, scil skildich wêze foar de hege Rie, en dy't seit: Dû dwaes, scil skuldich wêze ta de fjûrhelle.
23 Astû den dyn jefte nei it alter bringst, en dy dêr yn it sin komt, dat dyn broer hwet op dy tsjin hat,
24 lit den dyn jefte dêr foar it alter en gean hinne en formoedsoenje dy earst mei dyn broer, en kom den en offerje dyn jefte.
25 Wêz gau wer goed op dyn tsjinpartij, wylstû noch mei him ûnderweis bist, dat dyn tsjinpartij dy mooglik net oan de rjuchter oerjowt, en de rjuchter dy wer oerjowt oan de tsjinder, en dû yn 'e finzenis treaun wirdste.
26 Wiswier siz ik dy, dû scilste dêr net út komme, earst de lêste peinje bitelle hast.
27 Jimme hawwe heard, dat de âlden sein is: Dû scilste gjin oerhoer dwaen.
28 Mar ik siz jimme: Elk dy't in frou [pag. 887] oansjucht om hjar to bigearen, dy hat yn syn hert al oerhoer mei hjar dien.
29 As den dyn rjuchtereach dy oanstjit jowt, lûk it út en werp it fen dy, hwent it is better,

dat ien fen dyn lidden forlern giet, as dat dyn hiele lichem yn 'e hel wirpen wirdt.
30 En as dyn rjuchterhân dy oanstjit jowt, kapje him ôf en werp him fen dy, hwent it is better, dat ien fen dyn lidden forlern giet, as dat dyn hiele lichem yn 'e hel wirpen wirdt.
31 Der is sein: Dy't syn frou forstjitte wol, lit dy hjar in skiedelbrief jaen.
32 Mar ik siz jimme: Dy't syn frou forstjit, om hwet oars as hoerkjen, dy bringt hjar ta oerhoer, en elk dy de forlittene trout, dy docht oerhoer.
33 Fierders hawwe jimme heard, dat de âlden sein is: Dyn eed scilstû net brekke, mar dû scilst de Heare dyn eden bitelje.
34 Mar ik siz jimme: Swar hielendal net; noch by de himel, hwent it is Gods troan,
35 noch by de ierde, hwent it is de skammel for syn foetten, noch by Jeruzalem, hwent it is de stêd fen de greate Kening.
36 Ek by dyn holle scilstû net swarre, hwent dû kinst net ien hier wyt of swart meitsje.
37 Mar lit jimme wird wêze ja, ja, en né, né, hwet dêr boppe komt, dat is fen 'e kweade.
38 Jimme hawwe heard, dat der sein is: Each om each, en tosk om tosk.
39 Mar ik siz jimme: Doch de kweade gjin tsjinwar; mar dy't dy slacht op it rjuchterwang, hâld him it oare ek ta.
40 En dy't mei dy rjuchtsje wol en dyn liifrok nimme, lit him de mantel ek.
41 En dy't dy twinge wol ien mile, reizgje mei him twa.
42 Dy't dy freget, jow him en dy't fen dy liene wol, kear dy net fen him ôf.
43 Jimme hawwe heard, dat der sein is: Dyn neiste scilst ljeavje en dyn fijân scilst haetsje.
44 Mar ik siz jimme: Ljeavje jimme fijannen, seingje dy't jimme forflokke, doch goed dy't jimme haetsje en bid for dy't jimme leech lizze en forfolgje;
45 dat jimme bern wêze meije fen jimme Heit, dy't yn de himelen is; hwent Hy lit syn sinne opgean oer goeden en tsjoeden, en reint oer rjuchtfeardigen en ûnrjuchtfeardigen.
46 Hwent as jimme ljeavje dy't jimme ljeafhawwe, hwet lean hawwe jimme? Dogge de tolgearders itselde net?
47 En as jimme allinne jimme broerren groetsje, dogge jimme den hwet oars as oaren? Dogge de heidenen itselde net?
48 Wêz jimme den folmakke, lyk as jimme himelske Heit folmakke is.

## HAEDSTIK 6.

1 Tink der om, dat jimme de gerjuchtichheit net dogge foar it each fen 'e minsken, om fen hjarren sjoen to wirden, oars hawwe jimme gjin lean by jimme Heit, dy't yn de himelen is.
2 Dêrom astû in yelmis jowst, trompetsje dat net foar dy út, lyk as de skynhilligen dogge yn 'e synagogen en op 'e strjitten, om fen de minsken priizge to wirden. Wiswier siz ik jimme: Hja hawwe hjar lean al.
3 Mar astû in yelmis jowst, lit dyn lofterhân net witte hwet dyn rjuchter docht,
4 dat dyn yelmis yn it forhoalene bliuwt; en dyn Heit, dy't yn it forhoalene sjucht, scil it dy yn it iepenbier leanje.
5 En as jimme bidde, wêz den net as de skynhilligen, hwent dy meije graech stean to bidden yn 'e synagogen en op 'e hoeken fen de strjitten, dat it each jaen scil by de minsken. Wiswier siz ik jimme: Hja hawwe hjar lean al.
6 Mar dû, astû bidst, gean yn dyn binnekeamer, slút de doar en bid dyn Heit, dy't yn it forhoalene is; en dyn Heit, dy't yn it forhoalene sjucht, scil it dy yn it iepenbier leanje.
7 En as jimme bidde, brûk gjin omhael fen wirden lyk as de heidenen, hwent hja miene troch de floed fen hjar wirden forheard to wirden.
8 Wird hjarren den net allyk; hwent jimme Heit yn de himelen wit hwet jimme brek hawwe, ear't jimme Him freegje.
9 Bidde jimme den sa: Us Heit, dy't yn de himelen binne, Jins namme wirde hillige;
10 Jins keninkryk komme; Jins wollen barre allyk yn 'e himel, sa ek op ierde;
11 jow ús hjoed ús deistich brea; [pag. 888]
12 en forjow ús ús skilden, allyk ek wy forjowe ús skildners;
13 en lied ús net yn forsiking, mar forlos ús fen 'e kweade; hwent Jowes is it keninkryk en de krêft en de hearlikheit oant yn ivichheit. Amen.

14 Hwent as jimme de minsken hjar misdieden forjowe, sa scil jimme himelske Heit ek jimme forjaen.
15 Mar as jimme de minsken hjar misdieden net forjowe, sa scil jimme himelske Heit ek jimme misdieden net forjaen.
16 En as jimme fêstje, sjuch den net drôvich allyk de skynhilligen; hwent hja meitsje hjar oantlit ûneachlik, dat hjar fêstjen by de minsken each jaen scil. Wiswier siz ik jimme, hja hawwe hjar lean al.
17 Mar dû, astû fêstest, salvje dyn holle en waskje dyn oantlit,
18 om mei dyn fêstjen gjin each to jaen by de minsken, mar by dyn Heit, dy't yn it forhoalene is; en dyn Heit, dy't yn it forhoalene sjucht, scil it dy yn it iepenbier leanje.
19 Garje jimme gjin skatten op de ierde, dêr't mot en roast hjar weislynt, en dêr't tsjeaven trochgrave en stelle;
20 Mar garje jimme skatten yn de himel, dêr't hjar gjin mot en gjin roast weislynt, en dêr't gjin tsjeaven trochgrave noch stelle.
21 Hwent hwer't dyn skat is, dêr scil dyn hert ek wêze.
22 It each is de lampe fen it lichem; as nou dyn each goed is, scil dyn hiele lichem forljochte wêze;
23 mar as dyn each min is, scil dyn hiele lichem tsjuster wêze. As den it ljocht, dat yn dy is, tsjusternis is, ho great is den de tsjusternis net.
24 Nimmen kin twa hearen tsjinje, hwent of hy scil de iene haetsje, en de oare ljeaf hawwe, of hy scil de iene oanhingje en de oare forachtsje; jimme kinne God net tsjinje en Mammon.
25 Dêrom siz ik jimme: Haw gjin noed mei jimme libben, hwet jimme ite of hwet jimme drinke scille, noch mei jimme lichem, hwet jimme oantsjen scille. Is net it libben mear as it iten en it lichem as de klaeijinge?
26 Sjuch nei de fûgels fen de himel: hja siedzje net, noch rispje net, noch bringe net gear yn skûrren, en jimme himelske Heit jowt hjarren iten; geane jimme hjarren net fier to boppen?
27 Hwa fen jimme kin, mei noed to hawwen, oan syn langte ien jelne tadwaen?
28 En hwerom hawwe jimme noed mei de klean? Sjuch nei de leeljes, ho't hja waechse: hja bodzje net en spinne net;
29 en ik siz jimme: Salomo yn al syn pracht wier net klaeid lyk as ien fen hjarren.
30 As nou God it krûd, dat der hjoed stiet en moarn yn 'e oun wijd wirdt, sa klaeit, scil Er it jimme net folle earder dwaen, jimme lytsleauwigen?
31 Haw den gjin noed, sizzende: Hwet scille wy ite? of: Hwet scille wy drinke? of: Hwer scille wy ús fen klaeije?
32 Hwent al soks siikje de heidenen; jimme himelske Heit wit dochs, dat jimme al dy dingen brek binne.
33 Mar siikje earst it keninkryk fen God en syn gerjuchtichheit, en al dy dingen scille jimme taskikt wirde.
34 Wêz dêrom net yn noed oer 'e dei fen moarn, hwent de dei fen moarn scil fen himsels noed stean; elke dei hat genôch oan syn eigen kwea.

HAEDSTIK 7.

1 Oardielje net, dat jimme net oardiele wirde.
2 Hwent mei it oardiel, dêr't jimme mei oardielje, scille jimme oardiele wirde; en mei hwet miette jimme miette scil jimme wer tametten wirde.
3 Hwet sjuchstû dochs nei de splinter, dy't yn it each fen dyn broer sit, mar de balke yn dyn eigen each merkstû net?
4 Of ho kinstû tsjin dyn broer sizze: Lit my de splinter út dyn each helje en sjuch, dêr sit in balke yn dyn eigen.
5 Dû skynhillige, lûk earst de balke út dyn eigen each, en den scilstû bisiikje de splinter út dyn broerre each to heljen.
6 Jow de hounen it hillige net; werp likemin jimme pearels foar de bargen, dat hja se faeks net fortraepje en hjar omkearende jimme forskoerre.
7 Bid, en jimme scil jown wirde; siikje en jimme scille fine; klopje oan, en der scil jimme iependien wirde.
8 Hwent elk dy bidt, dy ûntfangt, en [pag. 889] dy't siket, fynt, en dy't oankloppet, dy scil

iependien wirde.
9 Of hwet minske is der ûnder jünme, as syn soan him freget om brea, dy’t him in stien jaen scil?
10 of ek as er him freget om in fisk, dy’t him in slange jaen scil?
11 As jimme den, dy’t forkeard binne, jimme bern goede jeften witte to jaen, hofollestemear scil net jimme Heit yn de himelen goede jeften jaen oan dyjingen, dy’t der him om freegje.
12 Alles den hwet jimme wolle, dat de minsken jimme dwaen, doch ek jimme hjarren allyksa, hwent dat is de wet en de profeten.
13 Gean yn ta de inge poarte, hwent wiid is de poarte en breed is de wei, dy’t nei it fordjer laet, en machtich binne dy dêr ta yngean.
14 En ing is de poarte en smel is de wei, dy’t nei it libben fiert, en minmachtich binne dyjingen, dy’t dy fine.
15 Nim jimme to wacht for de ljeagenprofeten, dy’t jimme yn skieppefluzen oankomme, mar ynwindich binne it roppige wolven.
16 Oan hjar fruchten scille jimme hjarren kenne. Fandelet men fen toarnen ek druven gear, of figen fen stikels?
17 Sa jowt elke goede beam goede fruchten, mar de formôge beam jowt minne fruchten.
18 In goede beam kin gjin minne fruchten jaen en in formôge beam kin gjin goede fruchten jaen.
19 Elke beam dy’t gjin skoandere frucht jowt, wirdt útroege en yn it fjûr wirpen.
20 Sa scille jimme hjarren den oan hjar fruchten kenne.
21 Net in elk dy tsjin my seit: Heare, Heare, scil yngean yn it keninkryk der himelen, mar dy’t it wollen docht fen myn Heit dy’t yn de himelen is.
22 Mannichten scille dy deis tsjin my sizze: Heare, Heare, hawwe wy net yn jins namme profetearre en yn jins namme kweageasten útwirpen, en yn jins namme gâns krêften dien?
23 En den scil ik hjarren iepenbier forklearje: Ik haw jimme nea net kend, gean by my wei, jimme, dy’t de ûngerjuchtigens wirkje.
24 In elk nou dy’t dizze myn wirden heart en dêrnei docht, scil lykje op in hoeden man, dy’t syn hûs boude op in stienrots.
25 En de stjalprein flapte del, en de berchstreamen kamen, en de stoarmen rûsden en sloegen tsjin dat hûs oan en it foel net yn, hwent it wier op de stienrots grounfêste.
26 En in elk, dy’t dizze myn wirden heart en dêr net nei docht, scil lykje op in dwaes man, dy’t syn hûs boude op it sân.
27 En de stjalprein flapte del, en de berchstreamen kamen, en de stoarmen rûsden en sloegen tsjin dat hûs oan, en it foel yn en syn fal wier great.
28 En it barde, do’t Jezus dy wirden einge hie, dat de skaren forslein stiene fen syn leare,
29 hwent hy learde hjarren as ien dy’t macht hat, en net as hjar skriftgelearden.

HAEDSTIK 8.

1 Do’t er nou by de berch delkommen wier, folgen him hiele skaren.
2 En sjuch, dêr kaem in melaetsken oan, dy foar him delfoel en sei: Heare, as jo wolle, kinne jo my rein meitsje.
3 En de hân útstekkende, rekke hy him oan, sizzende: Ik wol, wird rein. En ynienen waerd er reinige fen syn melaetskens.
4 Do sei Jezus tsjin him: Tink derom, datstû it gjinien seiste, mar gean hinne, lit dy fen ’e preester skôgje, en offerje de jefte, dy’t Mozes foarskreaun hat, hjarren ta in tsjûgenis.
5 En do’t er to Kapernaüm ynkommen wier, kaem dêr in haedman oer hûndert ta him mei in forsiik,
6 sizzende: Heare, myn tsjinstfeint leit by my oan hûs forlamme en forneart swiere pinen.
7 Hy sei tsjin him: Ik scil komme en him genêze.
8 Mar de haedman antwirde en sei: Heare, ik bin it net weardich dat jo ûnder myn tek komme scoene; mar sprek allinnich in wird en myn tsjinstfeint scil genêze.
9 Hwent ik bin ek in minske, dy’t stean ûnder in oarmans macht, en wer kriichsfeinten ûnder my haw, en tsjin de iene siz ik: Gean, en hy giet, en tsjin in oaren-[pag.

890]ien: Kom, en hy komt, en tsjin myn tsjinstfeint: Doch dat, en hy docht it.
10 Do’t Jezus dat hearde, forwûndere er him en sei tsjin dy’t him folgen: Wiswier siz ik jimme, by gjinien yn Israël haw ik sa’n great leauwe foun.
11 Mar ik siz jimme: Gâns scille der komme fen Easten en Westen, en scille oansitte mei Abraham en Izaäk en Jakob yn it keninkryk der himelen.
12 Mar de bern fen it keninkryk scille útwirpen wirde yn de bûtenste tsjusternis; dêrre scil it geskriem wêze en it toskegeknars.
13 En tsjin de haedman oer hûndert sei Jezus: Gean; nei datstû leaud haste mei dy barre. En genêzen waerd de tsjinstfeint dyselde ûre.
14 En Jezus gyng yn ’e hûs by Petrus en seach dy syn skoanmem op bêd lizzen mei de koarts.
15 En hy krige hjar by de hân, en de koarts gyng by hjar wei, en hja stie op en bigoun him to bitsjinjen.
16 En do’t de joune kaem, brochten hja forskate, dy’t fen kweageasten biset wierne, ta him, en hy wirp de geasten út mei it wird, en de siken holp er allegearre;
17 dat folbrocht wirde scoe itjinge spritsen is troch Jesaja, de profeet, sizzende: Hy hat ús kwalen op him nommen en ús syktmen hat er droegen.
18 Do’t nou Jezus in skare om him hinne seach, gebea er nei de oare wâl oer to farren.
19 En dêr kaem immen, in skriftgelearde, ta him en sei: Master, ik scil jo folgje, hwer’t jo ek hinnegeane.
20 Mar Jezus sei him: De foksen hawwe hoalen en de fûgels fen ’e himel hawwe nêsten, mar de Minskesoan hat neat dêr’t er de holle op dellizze mei.
21 En in oarenien fen de learlingen sei tsjin him: Heare, stean my ta dat ik earst hinnegean en bigraef myn heit.
22 Mar Jezus sei tsjin him: Folgje my, en lit de deaden hjar deaden bigrave.
23 En do’t er yn it skip gien wier, folgen him syn learlingen.
24 En sjuch, it waerd sa ûnlijich op sé, dat de weagens oer it skip hinne sloegen. Mar hy sliepte.
25 En hja gyngen nei him ta, en makken him wekker, sizzende: Heare, hoedzje ús, wy forgeane!
26 En hy sei tsjin hjarren: Hwerom binne jimme forfeard, lytsleauwigen? Do gyng er oerein en bistrafte de winen en de sé; en it waerd blakstil.
27 En de minsken forwûnderen hjar, sizzende: Hwet is dat for ien, dat ek de winen en de sé for him om sizzen jowe?
28 Do’t er nou oan ’e oare wâl kommen wier, yn it lân fen de Gadarenen, rounen him twa yn ’e miette, dy’t fen kweageasten biset wierne, opkommende út de grêfsteden, sa forwoast, dat gjinien dy wei lâns komme koe.
29 En sjuch, hja bâltten, sizzende: Hwet hawwe jo mei ús to meitsjen, Jezus, Soan fen God? Binne jo kommen om ús to pinigjen foar de tiid?
30 Nou roun dêr gâns in ein fen hjarren ôf in greate keppel bargen to weidzjen.
31 En de kweageasten beaën him, sizzende: As jo ús útwerpe, lit ús den farre yn dy keppel bargen.
32 En hy sei tsjin hjarren: Gean! En hja útgeande fearen yn ’e bargen, en sjuch, de hiele keppel skeat fen de steilte ôf yn sé en hja fordronken yn it wetter.
33 En de hoeders namen de flecht, en kamen yn ’e stêd en forhellen dêr alles, ek fen dyjingen, dy’t de kweageasten hawn hiene.
34 En sjuch, de hiele stêd roun út, Jezus yn ’e miette, en do’t hja him seagen, beaën hja him, dat er hjar kriten forlitte scoe.

## HAEDSTIK 9.

1 En hy gyng yn in skip, en fear oer, en kaem yn syn eigen stêd. En sjuch, dêr brochten hja in man by him, dy’t mei lammens slein wier en op in bêd laei.
2 En Jezus seach hjar leauwe en sei tsjin de lamme: Hâld moed, bern; forjown binne dyn sûnden.
3 En sjuch, inkelde skriftgelearden seine yn hjarsels: Hy lastert God.
4 En Jezus, wittende hjar tinzen, sei: Hwerom tinke jimme kwea yn jimme herten?
5 hwent hwet is lichter, to sizzen: Dyn sûnden binne forjown, ofto sizzen: Kom

oerein en wannelje? [pag. 891]
6 Mar dat jimme witte meije, dat de Minskesoan macht hat om op ierde sûnden to forjaen, sei er tsjin de lamme: Rom oerein, nim dyn bêd op en gean nei hûs.
7 En hy kaem oerein en gyng nei hûs.
8 En do’t de skaren dat seagen, waerd it hjarren eang, en hja forhearliken God, dy’t sa’n macht de minsken jown hie.
9 En Jezus gyng dêrfendinne en seach immen yn it tolhûs sitten, Mattheüs neamd, en hy sei tsjin him: Folgje my. En hy opsteande, folge him.
10 En sjuch, it barde, do’t er yn Mattheüs hûs oansiet, dat gâns tolgearders en sûnders dêr kamen en neist Jezus en syn learlingen mei oansieten.
11 En de Farizeën, dat sjende, seine tsjin syn learlingen: Hwerom yt jimme master mei de tolgearders en sûnders?
12 Mar hy soks hearrende, sei: Dy’t soun binne hawwe gjin genêsmaster fenneden, mar dy’t siik binne.
13 Gean den, en lear hwet it sizze wol: Barmhertichheit wol ik en gjin offer. Hwent ik bin net kommen om to roppen rjuchtfeardigen, mar sûnders.
14 Do kamen de learlingen fen Johannes by him, sizzende: Hwerom fêstje wy en de Farizeêrs wol, mar jins learlingen dogge soks net?
15 En Jezus sei tsjin hjarren: Kinne den de brillofters rouje, salang as de breugeman by hjarren is? Mar der scille dagen komme, dat de breugeman by hjarren weinommen wêze scil, en den scille hja fêstje.
16 Nimmen set in ûnklandere lape yn in âld stik klaeijing, hwent it ynsetsel skoert fen de klaeijing ôf, en der komt in slimmer skoer.
17 Sa docht men ek gjin nije wyn yn âlde sekken; oars boarste de sekken en de wyn rint wei en de sekken binne bidoarn; mar men docht nije wyn yn nije sekken, en beidegearre bliuwe hja bihâlden.
18 Wylst er oer dy dingen mei hjarren spriek, sjuch, dêr kaem in oerste yn, dy foel foar him del, sizzende: Myn dochter is niiskrekt forstoarn, mar kom en liz hjar de hân op en hja scil libje.
19 En Jezus stie op en folge him mei syn learhngen.
20 En sjuch, in frou, dy toalve jier lang oanhelle wier mei bloedfloeijen, kaem him fen efteren binei en rekke de seame fen syn mantel oan.
21 Hwent, tocht hja by hjarsels, as ik syn mantel mar oanreitsje, den scil ik holpen wirde.
22 Mar Jezus kearde him om en do’t er hjar seach, sei er: Hâld moed, dochter! Dyn leauwe hat dy bihâlden. En de frou wier wer soun fen dy ûre ôf.
23 En do’t Jezus by de oerste yn ’e hûs kommen wier en de fluitspylders seach en de skare dy’t hjar tjirge,
24 sei er: Gean jimme hjir wei, hwent it famke is net dea, mar hja sliept. En hja laken him út.
25 Do’t nou de skare útdreaun wier, gyng er yn en griep hjar by de hân, en it famke riisde oerein.
26 En de rop dêrfen gyng húsriem de hiele krite troch.
27 Do’t nou Jezus dêrfendinne fierder gyng, folgen him twa blinen, roppende en sizzende: Erbarmje jo oer ús, Davids soan!
28 En do’t er yn ’e hûs gien wier, kamen de blinen ta him, en Jezus sei tsjin hjarren: Leauwe jimme dat ik dat dwaen kin? Hja seine tsjin him: Ja, Heare.
29 Do rekke hy hjar eagen oan, sizzende: Nei jimme leauwe mei it jimme barre. En hjar eagen gyngen iepen.
30 En Jezus lei it hjarren hird op, sizzende: Tink der om, dat gjinien it to witten komt.
31 Mar hja teagen der op út en broch-ten syn rop dy hiele kontreije troch.
32 Mei’t hja nou foarttein wierne, sjuch, dêr brochten hja in stommen ien ta him, dy’t in kweageast ynhie.
33 En do’t de kweageast útwirpen wier, spriek de stomme. En de skaren forwûnderen hjar, sizzende: Nea net hat him soks yn Israël foardien.
34 Mar de Farizeërs seine: Troch it haed fen ’e kweageasten werpt er de kweageasten út.
35 En Jezus reizge de stêdden en doarpen allegearre ôf, en hy learde yn hjar synagogen en forkindige it Evangeelje fen it keninkryk, en

genies alle sykte en alle kwael ûnder it folk.
36 En as er de skaren seach, waerd er [pag. 892]
ynderlik mei hjarren bigien, hwent hja wierne
ôfmêd en forsille, lyk as skiep, dy't gjin hoeder
hawwe.
37 Do sei er tsjin syn learlingen: De rispinge
is wol great, mar de arbeiders binne
minmachtich.
38 Bid den de Heare fen de rispinge, dat Er
arbeiders yn syn rispinge útstjit.

HAEDSTIK 10.

1 En hy rôp syn toalve learlingen ta him, en
joech hjarren macht oer de kwea-geasten, om
dy út to werpen en om alle sjuchtme en alle
kwael to genêzen.
2 Fen de toalve apostels nou binne dit de
nammen: forearst Simon, dy't ek Petrus
neamd wirdt, en Andréas, syn broer; en
Jakobus, de soan fen Sebedeüs, en Johannes,
syn broer;
3 Filippus en Bartholomeüs, Thomas en
Mattheüs, de tolgearder; Jakobus, de soan fen
Alfeüs, en Lebbeüs, taneamd Thaddeüs,
4 Simon de Kananeër, en Judas Iskariot, dy't
him ek forret hat.
5 Dy toalve stjûrde Jezus der op út en hy sei
hjarren syn bistel, sizzende: Gean net in wei
op nei de heidenen, en gean gjin stêd yn fen
Samaritanen;
6 mar bijow jimme ljeaver nei de forlerne
skiep fen it hûs Israêl.
7 En gean, en forkindigje, sizzende: It
keninkryk der himelen is neiby.
8 Genêz siken, wekje deaden op, reinigje
melaetsken, werp kweageasten út. Omdôch
hawwe jimme it ûntfongen, jow it omdôch.
9 Nim gjin goud, gjin silver, gjin koper mei
yn jimme rimen;
10 noch in reissek for ûnderweis, noch twa
liifrokken, noch skoaijing, noch stêf, hwent de
arbeider is syn lean weardich.
11 En hokfor stêd of doarp jimme ynkomme,
ûndersiikje hwa't it dêr weardich is, en hâld
dêr ta, oant jimme wer foartgeane.
12 As jimme nou ta it hûs yngeane, doch it de
groetenis;
13 en byhwennear it hûs it weardich is, mei
jimme frede dêroer komme; mar
byhwennear't it soks net weardich is, mei
jimme frede wer ta jimme sels keare.
14 En as hwa jimme net ynnimt, noch nei
jimme wirden harket, forlit dat hûs of dy stêd
en skodzje it stof fen jimme foetten.
15 Wiswier siz ik jimme, it scil it lân fen
Sodom en Gomorra draechliker wêze de deis
fen it oardiel as dy stêd.
16 Sjuch, ik stjûr jimme út as skiep mids de
wolven; wêz den hoeden allyk de slangen en
oprjucht allyk de douwen.
17 Wachtsje jimme for de minsken, hwent hja
scille jimme oerleverje oan rjuchtbanken en
yn hjar synagogen scille hja jimme giselje.
18 En foar steedhâlders en keningen scille
jimme brocht wirde om my, hjarren en de
heidenen ta in tsjûgenis.
19 Mar as hja jimme oerleverje, haw den gjin
noed, ho of hwet jimme sprekke scille, hwent
it scil jimme dyselde ûre jown wirde hwet
jimme sprekke moatte,
20 hwent jimme binne it net dy't sprekke,
mar jimme Heite Geast is it, dy't yn jimme
sprekt.
21 En de iene broer scil de oare oerleverje ta
de dea, en de heit it bern, en de bern scille
opstean tsjin hjar âlden, en scille hjarren
deadzje.
22 En jimme scille hate wêze fen alleman om
myn namme. Mar dy't stânfêst bliuwt oan 'e
ein ta, dy scil bihâlden wirde.
23 As hja jimme den forfolgje yn de iene stêd,
nim de wyk nei de oare; hwent wiswier siz ik
jimme, jimme scille de stêdden fen Israêl net
roun west hawwe, ear't de Minskesoan komt.
24 In learling stiet net boppe syn master, en
in tsjinstfeint net boppe syn hear;
25 de learling mei it genôch wêze, dat it him
giet as syn master en de tsjinstfeint as syn
hear. As hja de hear fen it hûs Beëlzebul
neamd hawwe, hofolleste earder syn folk net!
26 Eangje hjarren den net, hwent der is neat
biditsen, dat net iepenbiere wirde scil, en neat
forhoalen, dat net witten wirde scil.
27 Hwet ik jimme siz yn it tsjuster, sprek it út
yn it ljocht; en hwet jimme hearre yn it ear,
forkindigje it op it plat.
28 En eangje net dyjingen, dy't it lichem
deadzje, mar de siele net deadzje kinne; mar

eangje folle earder Him, dy't beide siele en
lichem fordwaen kin yn de hel. [pag. 893]
29 Wirde net twa moskjes for in peinje
forkoft? en net ien dêrfen scil op 'e ierde falle
bûten jimme Heit.
30 En ek de hierren fen jimme holle binne
allegearre teld.
31 Dêrom eangje net; jimme geane de
moskjes fier to boppen.
32 In elk den, dy't my bilide scil foar de
minsken, dy scil ik ek bilide foar myn Heit,
dy't yn de himelen is.
33 Mar al hwa't my forsaekje scil foar de
minsken, dy scil ik ek forsaekje foar myn Heit,
dy't yn de himelen is.
34 Mien net, dat ik kommen bin om frede to
bringen op ierde; ik bin net kommen om frede
to bringen, mar it swird.
35 Hwent ik bin kommen om de minske op to
setten tsjin syn heit, en de dochter tsjin hjar
mem en de skoandochter tsjin hjar
skoanmem;
36 en de minske syn eigen folk scil him
fijannich wêze.
37 Dy't heit of mem ljeaf hat mear as my, is
my net weardich; en dy't soan of dochter ljeaf
hat mear as my, is my net weardich.
38 En dy't syn krús net opnimt en folgje my,
is my net weardich.
39 Dy't syn libben fynt, scil it forlieze; mar
dy't syn libben forliest om my, dy scil it fine.
40 Dy't jimme ynnimt, nimt my yn; en dy't
my ynnimt, nimt Him yn, dy't my stjûrd hat.
41 Dy't in profeet ynnimt, om't it in profeet
is, scil it lean fen in profeet krije; en dy't in
rjuchtfeardige ynnimt as rjuchtfeardige, scil it
lean fen in rjuchtfeardige krije.
42 En dy't ien fen dizze lytsen ek mar in beker
kâld wetter to drinken jowt, om't it in learling
is, wiswier siz ik jimme, syn lean scil him net
ûntgean.

HAEDSTIK 11.

1 En it barde, do't Jezus dien hie mei syn
toalve learlingen bistel to jaen, dat hy dêr wei
reizge, om to learen en to forkindigjen yn hjar
stêdden.
2 En Johannes hearde yn de finzenis de
wirken fen Christus, en stjûrde twa fen syn
learlingen om him to freegjen:
3 Binne jo dyjinge, dy't komme scoe of
moatte wy in oarenien forwachtsje?
4 En Jezus antwirde en sei hjarren: Gean, en
boadskipje Johannes hwet jimme hearre en
sjugge:
5 blinen wirde sjende, lammen geane,
melaetsken wirde reinige en dôven hearre,
deaden wirde opwekke en earmen wirdt it
Evangeelje forkindige;
6 en sillich is hy, dy't oan my gjin oanstjit
nimt.
7 En wylst hja foartgyngen, bigoun Jezus
tsjin de skaren oangeande Johannes to sizzen:
Om hwet to sjen binne jimme nei de
woastenije gien? Reid, dat fen 'e wyn hinne en
wer roeike wirdt?
8 Mar om hwet to sjen binne jimme útgien?
In minske, klaeid yn sêfte klean? Sjuch, dy't
sêfte klsan drage binne yn 'e paleizen fen 'e
keningen.
9 Mar hwerfor binne jimme der den op
útgien? Om in profeet to sjen? Ja, ik siz jimme,
noch folle mear as in profeet.
10 Hy is it, dêr't fen biskreaun stiet: Sjuch, Ik
sels stjûr myn boade foar dyn oantlit út, en hy
scil dyn wei foar dy rémeitsje.
11 Wiswier siz ik jimme: Dêr is ûnder
dyjingen dy't út frouljue berne binne, gjin
greater opstien as Johannes de Doper; mar de
minste yn it keninkryk der himelen is greater
as hy.
12 Fen de dagen fen Johannes de Doper ôf
oant nou ta wirdt it keninkryk der himelen
bistoarme en de bistoarmers gripe der nei.
13 Hwent al de profeten en de wet hawwe
profetearre oan Johannes ta.
14 En as jimme it oannimme wolle, hy is Elia,
dy't komme scoe.
15 Dy't earen hat om to hearren, dy mei
hearre.
16 Mar hwer scil ik dit skaei by forgelykje? It
is de bern allyk, dy't op de merken sitte en
hjar maten taroppe en sizze:
17 Wy hawwe for jimme op de fluite spile, en
jimme hawwe net dounse; wy hawwe
kleilieten for jimme songen, en jimme hawwe
net skriemd.
18 Hwent Johannes is kommen, net itende en

net drinkende; en hja sizze: Hy hat in kweageast.
19 De Minskesoan is kommen, itende [pag. 894]
en drinkende, en hja sizze: Sjuch, in fraet en in wyndrinker, in frjeon fen tolgearders en sûnders. En de wiisheit is rjuchtfeardige út hjar wirken.
20 Do bigoun er de stêdden, dêr't syn measte krêften bard wierne, to forwiten, dat hja hjar net bikeard hiene:
21 Wé dy, Chorazin! wé dy Bethsaïda! Hwent as yn Tyrus en Sidon de krêften bard wierne, dy't yn dy bard binne, hja scoene hjar allang yn sek en yeske bikeard hawwe.
22 Mar ik siz jimme: It scil Tyrus en Sidon draechliker wêze de deis fen it oardiel as jimme.
23 En dû, Kapérnaüm, scoestû oan de himel ta forhege wirde? oan de hel ta scilstû delfarre. Hwent as yn Sodom de krêften bard wierne, dy't yn dy bard binne, it scoe bleaun wêze oant hjoed de dei ta.
24 Mar ik siz jimme: It scil it lân fen Sodom draechliker wêze de deis fen it oardiel as dy.
25 Dotiids naem Jezus it wird op en spriek: Ik loovje Jo, Heit, Heare fen de himel en fen de ierde, dat Jo dy dingen wizen en kindigen forbirgen hâlden en de berntsjes iepenbiere hawwe;
26 ja, Heit, hwent sa hat it foar Jo it wolbihagen west.
27 Alle dingen binne my oerjown fen myn Heit; en nimmen ken de Soan as de Heit, en nimmen ken de Heit as de Soan en dy't de Soan it iepenbierje wol.
28 Kom allegearre harren nei my ta, dy't wirch en bilêstge binne, en ik scil jimme rêst jaen.
29 Nim myn jûk op jimme en lear fen my, hwent ik bin sêftmoedich en dimmen fen herte, en jimme scille rêst fine for jimme sielen;
30 hwent myn jûk is sêft en myn lêst is licht.

HAEDSTIK 12.

1 Dodestiids roun Jezus op 'e sabbat troch it nôtfjild; en syn learlingen hiene honger, en bigounen ieren to ploaitsjen en to iten. Mar do't de Farizeérs dat seagen, seine hja tsjin him:
2 Sjuch, jins learlingen dogge hwet, dat op sabbat gjin foech jowt.
3 Mar hy sei tsjin hjarren: Hawwe jimme net lêzen hwet David die, do't er honger hie, hy en dy't mei him wierne;
4 ho't er yngyng ta Gods hûs, en hja de toanbreaën ieten, dy't hy net ite mocht, noch dy't mei him wierne, mar de preesters allinne?
5 Of hawwe jimme net lêzen yn de Wet, dat op de sabbat de preesters yn de timpel de sabbat skeine en dochs net skildich binne?
6 Mar ik siz jimme: Mear as de timpel is hjir.
7 As jimme witten hiene, hwet it sizze wol: Barmhertichheit wol ik en gjin offer, jimme scoene gjin ûnskildigen foroardiele hawwe.
8 Hwent de Minskesoan is hear ek fen de sabbat.
9 En hy gyng dêrfendinne fierderop, en kaem yn hjar synagoge.
10 En sjuch, dêr wier in minske, dy't in úttarde hân hie. En hja fregen him, sizzende: Jowt it foech, op sabbat to genêzen? om him forkleije to kinnen.
11 Mar hy sei tsjin hjarren: Hwa scil der ûnder jimme wêze, dy't ien skiep hat, en dy, as it op in sabbat yn in dobbe rekket, it net gripe scil en helje it der út?
12 Hofollemear nou is in minske net as in skiep! Dêrom jowt it foech, op sabbat goed to dwaen.
13 Do sei er tsjin dy man: Stek dyn hân út! En hy stiek him út en hy waerd wer better, geef lyk as de oare.
14 En de Farizeêrs gyngen hinne en bileine rie tsjin him, ho't hja him deadzje scoene.
15 Mar do't Jezus dat fornaem, ûntwiek hy dêrwei, en greate skaren folgen him, en hy genies hjarren allegearre;
16 en hy lei hjarren hird op him net iepenbier to meitsjen,
17 dat folbrocht wirde scoe hwet spritsen is troch Jesaja, de profeet, sizzende:
18 Sjuch, myn tsjinstfeint, dy't Ik útkard haw, myn biminde, dêr't myn siele in wolbihagen yn hat. Ik scil myn Geast op him lizze, en Hy scil de heidenen it oardiel oankindigje.
19 Hy scil net tsiere noch roppe, en op de strjitten scil nimmen syn lûd hearre.

20 It kniesde reid scil er net tobrekke en de wâlmjende flaechspiid net dweste, oant er it rjucht ta oerwinning brocht hat. [pag. 895]
21 En op syn namme scille de heidenen hoopje.
22 Do waerd ien by him brocht, dy’t in kweageast hie en beide blyn en stom wier, en hy genies him, sadat de stomme spriek en seach.
23 En de skaren stiene allegearre forsteld en seine: Is dit Davids Soan net?
24 Mar do’t de Farizeërs dat hearden, seine hja: Hy werpt de kweageasten net oars út as troch Beëlzebul, it haed fen de kweageasten.
25 Mar hy wist hjar tinzen en sei tsjin hjarren: Elk keninkryk, dat yn himsels fordield is, wordt forwoaste, en gjin stêd of hûs, dat yn himsels fordield is, scil bistean.
26 En as de satan de satan útwerpt, sa is er yn himsels fordield, ho scil den syn keninkryk bistean?
27 En as ik troch Beëlzebul de kweageasten útwerp, troch hwa werpe jimme soannen se den út? Dêrom scille dy jimme rjuchters wêze.
28 Mar as ik troch Gods Geast de kweageasten útwerp, den is it keninkryk fen God ta jimme kommen.
29 Of ho kin immen by in sterken ien yn ’e hûs komme en ûntstel him syn rêdding, as er net earst dy sterke boun hat? En den kin er syn hûs bistelle.
30 Dy’t net mei my is, dy is tsjin my, en dy’t net mei my forgearret, dy forstruit.
31 Dêrom siz ik jimme: Alle sûnde en laster scil de minsken forjown wirde, mar de laster tsjin de Geast scil de minsken net forjown wirde.
32 En as immen in wird sprekt tsjin de Minskesoan, dat scil him forjown wirde, mar dy’t sprekt tsjin de Hillige Geast, dat scil hem net forjown wirde, noch yn dizze, noch yn de takommende wrâld.
33 Ien fen beiden: neam de beam goed en den ek syn frucht goed, of neam de beam min en ek syn frucht min, hwent oan de frucht wirdt de beam kend.
34 Njirrebrod! ho kinne jimme goede dingen sizze, wylst jimme tsjoed binne? hwent út de oerfloed fen it hert sprekt de mûle.
35 De goede minske hellet goede dingen út de goede skat fen it hert en de forkearde minske hellet forkearde dingen út de forkearde skat.
36 Mar Ik siz jimme: fen elk idel wird, dat de minsken sprekke scille, scille hja rekkenskip dwaen de deis fen it oardiel;
37 hwent út dyn wirden scilstû rjuchtfeardige en út dyn wirden scilstû foroardiele wirde.
38 Do antwirden somliken fen de skriftgeleard en Farizeën, sizzende: Master, wy woene in teiken fen jo sjen.
39 Mar hy antwirde en sei tsjin hjarren: In forkeard en oerhoerich skaei freget in teiken en der scil gjin oan oar teiken jown wirde as it teiken fen Jona de profeet.
40 Hwent lyk as Jona wier yn it yngewant fen de fisk trije dagen en trije nachten, sa scil de Minskesoan wêze yn it hert fen de ierde trije dagen en trije nachten.
41 De mannen fen Ninevé scille opstean yn it oardiel mei dit skaei en hja scille it foroardielje, hwent hja hawwe hjarren bikeard op it boadskip fen Jona, en sjuch, mear as Jona is hjirre.
42 De keninginne fen it Suden scil opstean yn it oardiel mei dit skaei en scil it foroardielje, hwent hja is kommen fen ierdryks úteinen om to hearren Salomo syn wysheit, en sjuch, mear as Salomo is hjirre.
43 As den de ûnreine geast út de minske fearn is, doarmet er troch woaste oarden, siikjende rêst, en dy fynt er net.
44 Den seit er: Ik scil wer nei myn hûs ta gean, dat ik forlitten haw, en as er dêr komt, fynt er it leech, oanfage en opkreaze.
45 Den giet er, en bringt saun oare geasten mei, yette ûndogensker as hysels, en yngeande wenje hja dêrre; en it lêste fen sa’n minske wirdt slimmer as it earste. Sa scil it ek gean mei dit ûndogenske skaei.
46 En wylst er yette spriek tsjin it folk, sjuch, dêr stiene syn mem en syn broerren bûtendoar en woene him to wird.
47 Do sei immen tsjin him: Sjuch, jins mem en broerren steane bûtendoar en bisiikje jo to wird to kommen.
48 Mar hy antwirde en sei tsjin dyjinge, dy’t him dat to witten die: Hwa is myn mem, en

hwa binne myn broerren?
49 En hy de hân útstekkende oer syn [pag. 896]
learlingen, sei: Sjuch, dit binne myn mem en
myn broerren;
50 hwent dy't it wollen docht fen myn Heit,
dy't yn de himelen is, dy is myn broer en myn
sister en myn mem.

HAEDSTIK 13.

1 Jezus gyng dy deis út 'e hûs en kaem to
sitten by de sé.
2 En dêr krong safolle folk om him ta, dat er
op in skip gyng en dêr siet; en de hiele skare
stie op it strân.
3 En hy spriek folle dingen tsjin hjarren
troch likenissen, sizzende: Sjuch, in siedder
gyng út om to siedzjen.
4 En do't er siedde foel it iene diel by it paed
lâns, en de fûgels kamen en pikten it op.
5 En in oar diel foel op de rotsgroun, dêr't it
net folle ierde hie; en ynienen skeat it op, om't
it gjin djipte fen ierde hie.
6 Mar do't de sinne opkommen wier,
forskroeide it en mei't it gjin woartel hie,
fortoarre it.
7 En in oar diel foel yn de stikels, en de
stikels woechsen op en smoarden it.
8 En in oar diel foel yn 'e goede ierde en
joech frucht, it iene hûndertfâld, it oare
sechstichfâld en it oare tritichfâld.
9 Dy't earen hat om to hearren, dy mei
hearre.
10 En syn learlingen kamen by him en seine:
Hwerom sprekke jo tsjin hjarren yn
likenissen?
11 Hy antwirde en sei: Jimme is it jown de
forbirgenheden fen it keninkryk der himelen
to forstean, mar hjarren is it net jown.
12 Hwent dy't hat, scil jown wirde, en hy scil
oerfloed hawwe; mar dy't net hat, scil
ôfnommen wirde hwet er noch hat.
13 Dêrom sprek ik tsjin hjarren yn likenissen,
om't hja sjende net sjugge en hearrende net
hearre noch forstean.
14 En oan hjarren wirdt folbrocht de profesije
fen Jesaja, sizzende: Mei it ear scille jimme
hearre, mar alhiel net for-stean, en sjende
scille jimme sjen en alhiel net opmerke.
15 Hwent it hert fen dit folk is stomp wirden,
en mei de earen hawwe hja biswierlik heard,
en hjar eagen hawwe hja tadien, dat hja mar
net sjen scoene mei de eagen, mei de earen
hearre en mei it hert forstean en hjar bikeare
en Ik hjarren genêze scoe.
16 Mar loksillich binne jimme eagen, om't hja
sjugge, en jimme earen, om't hja hearre.
17 Hwent wiswier siz ik jimme: Gâns profeten
en rjuchtfeardigen hawwe bigeard to sjen de
dingen, dy't jimme sjugge, en hja hawwe se
net sjoen, en to hearren de dingen, dy't jimme
hearre, en hja hawwe dy net heard.
18 Jimme den, harkjs nei de likenis fen de
siedder.
19 As immen it wird fen it keninkryk heart en
it net forstiet, den komt de kweade en skoert
út itjinge yn syn hert siedde wier; dat is hy,
dy't by it paed lâns bisiedde is.
20 En dy't op rotsgroun bisiedde is, dat is hy,
dy't it wird heart en it foartynienen mei
blydskip oannimt;
21 lykwols hat er gjin woartel yn himselme,
en is mar for in tiid; hwent as der binearing of
forfolging komt om it wird, nimt er
foartynienen oanstjit.
22 En dy't yn de stikels bisiedde is, dat is hy,
dy't it wird heart, mar de soarch fen de wrâld
en de forlieding fen de rykdom smoart it wird
en it wirdt geld.
23 En dy't yn de goede ierde bisiedde is, dat is
hy, dy't it wird heart en it for-stiet en ek frucht
draecht en jowt, de iene hûndertfâld, de oare
sechstichfâld en de oare tritichfâld.
24 In oare likenis hâldde er hjarren foar,
sizzende: It keninkryk der himelen is allyk in
minske, dy't goed sied yn syn ikker siedde.
25 Wylst nou de ljue sliepten, kaem syn fijân
en siedde dêr ûnrant yn, mank de weet, en
gyng syn wegen.
26 Do't nou it gewaechs opskeat en frucht
sette, iepenbiere him it ûnrant ek.
27 Do kamen de tsjinstfeinten fen 'e eigener
by him en seine tsjin him: Hear, hawwe jo gjin
goed sied yn jins ikker siedde? Hwer hat er dat
ûnrant wei?
28 Hy sei hjarren: Dat hat in fijannich minske
dien. Hja seine tsjin him: Wolle jo den, dat wy
hinnegeane en it forgearje?
29 Mar hy sei: Né, hwent by it forgearjen fen

it ûnrant scoene jimme teffens de weet útlûke
kinne. [pag. 897]
30 Lit it meiinoar opwaechse oant de
rispinge, en yn de tiid fen ’e rispinge scil ik
sizze tsjin de sichters: Fandelje nou earst it
ûnrant gear, en byn it oan bosken om it to
forbaernen; mar bring de weet gear yn myn
skûrre.
31 In oare likenis hâldde er hjarren foar,
sizzende: It keninkryk der himelen is allyk in
mostersiedtsje, dat immen naem en yn syn
ikker útsiedde.
32 Dat is wol it lytste fen alle sieden, mar as it
folwoechsen is, is it greater as de túnkrûden,
en it wirdt in beam, dat de fûgels fen de himel
komme en nestelje yn syn tûken.
33 In oare likenis spriek er tsjin hjarren: It
keninkryk der himelen is allyk in sûrdaei, dat
in frou naem en forbirch yn trije mietten moal
oant it alhiel sûrre wier.
34 Dy dingen spriek Jezus allegearre yn
likenissen tsjin de skaren, en sûnder likenis
spriek er neat tsjin hjarren,
35 dat folbrocht wirde scoe hwet spritsen is
troch de profeet: Ik scil myn mûle
iependwaen yn likenissen; ik scil uterje
dingen dy’t forbirgen wierne sont de
grounlizzing fen de wrâld.
36 Do liet er de skaren gean en teach nei hûs.
En syn learlingen kamen by him, sizzende: Liz
ús de likenis út fen it ûnrant yn ’e ikker.
37 Hy, antwirdzjende, sei tsjin hjar: Dy’t it
goede sied sieddet is de Minskesoan;
38 de ikker is de wrâld; it goede sied, dat
binne de bern fen it keninkryk; it ûnrant, dat
binne de bern fen de kweade;
39 en de fijân, dy’t it siedde hat, is de divel; de
rispinge is de foltôging fen de wrâld; en de
sichters binne de ingelen.
40 Lyk as nou it ûnrant forgearre wirdt en mei
fjûr forbaernd, sa scil it wêze by de foltôging
fen de wrâld.
41 De Minskesoan scil syn ingelen útstjûre en
hja scille út syn keninkryk forgearje alle
oanstjitten en dy’t de ûngerjuchtichheit
dogge,
42 en hja scille hjarren werpe yn de fjûrlôge;
dêr scil it geskriem wêze en it toskegeknars.
43 Den scille de rjuchtfeardigen allyk de
sinne útblinke yn it keninkryk fen hjar Heit.
Dy’t earen hat om to hearren, dy mei hearre.
44 Alwer is it keninkryk der himelen allyk in
skat, forhoalen yn in ikker. Do’t immen dy
foun hie, forbirch er him, en yn syn blydskip
giet er hinne en forkeapet alles hwet er hat en
keapet dy ikker.
45 Alwer is it keninkryk der himelen allyk in
keapman, dy’t moaije pearels socht.
46 Do’t er nou ien pearel foun hie fen hege
weardije, gyng er hinne en forkoft alles hwet
er hie en koft dy pearel.
47 Alwer is it keninkryk der himelen allyk in
seine, dy, dellitten yn ’e sé, alderlei slach
gearhellet.
48 As er den folroun is, wirdt er op it strân
litsen; en men giet sitten, en skiftet it goede út
en docht it yn koerren, mar hwet net doocht
smyt men wei.
49 Sa scil it wêze by de wrâlds-foltôging: de
ingelen scille útgean, en skiftsje de kweaden
út ’e midden fen de rjuchtfeardigen wei;
50 en werpe hjarren yn de fjûrlôge; dêr scil it
geskriem wêze en it toskegeknars.
51 En Jezus sei tsjin hjar: Hawwe jimme al
dizze dingen forstien? Hja seine tsjin him fen
ja, Heare.
52 En hy sei tsjin hjarren: Dêrom is elke
skriftgelearde, dy’t ûnderrjuchte is yn it
keninkryk der bimelen, allyk in húshear, dy’t
út syn skat nije en âlde dingen foar it ljocht
bringt.
53 En it barde, do’t Jezus mei dy likenissen
oan ’e ein wier, dat hy dêr weigyng.
54 En hy kaem yn syn heitelân, en
ûnderrjuchte hjarren yn hjar synagoge, dat
hja stiene forsteld en seine: Hwer hat er dy
wysheit en dy krêften wei?
55 Is dit net de timmermanssoan? Hjit syn
mem net Maria, en syn broerren Jakobus en
Jozes en Simon en Judas?
56 En syn sisters, binne dy net allegearre hjir
by ús? Hwer hat er it den allegearre wei?
57 En hja namen oanstjit oan him. Mar Jezus
sei tsjin hjarren: In profeet is net sûnder eare,
bihalven yn syn heitelân en yn syn hûs.
58 En hy die dêr net folle wûnderkrêften fen
wegen hjar ûnleauwe. [pag. 898]

HAEDSTIK 14.

1 Yn dy tiid hearde Herodes, de fjouwerfoarst, de rop fen Jezus;

2 en hy sei tsjin syn feinten: Dat is Johannes de Doper! hy is opwekke út de deaden en dêrom wirkje dy wûnder-krêften yn him.

3 Hwent Herodes hie Johannes opbringe en boeije en yn de finzenis sette litten om Herodias, de frou fen syn broer Filippus.

4 Hwent Johannes hie tsjin him sein: It stiet jo net frij hjar to hawwen.

5 En alhowol hy him graech deadzje woe, wier er bang fen it folk, hwent dat hâldde him for in profeet.

6 Mar do't it Herodes syn jierdei wier, dounse de dochter fen Herodias yn it formidden; en hja wist Herodes sa to haegjen,

7 dat hy hjar mei in eed tasei, hy scoe hjar alles jaen hwer't hja mar om freegje mocht.

8 Do sei hja op hjar memme oanstean: Jow my hjir op in skûtel de holle fen Johannes de Doper.

9 De kening nou bisaude, mar om de eden en om hwa't mei him oansieten hiet er, dat it hjar jown wirde scoe.

10 En hy stjûrde immen, en liet Johannes yn de finzenis ûnthalzje.

11 En syn holle waerd brocht op in skûtel en de jongfaem jown, en hja brocht dy hjar mem.

12 En syn learlingen kamen en hellen it lyk en hja bigroeven it, en hja gyngen en joegen Jezus biskied.

13 En do't Jezus dat hearde, naem er dêrwei ûntwyk mei in skip, for him allinne, nei in ûnbiwenne oarde. En do't de skaren dat hearden, folgen hja him geandefoet út de stêdden wei.

14 En hy gyng út it skip en seach in greate skare, en hy waerd inerlik mei hjarren bigien, en hy genies de siken ûnder hjarren.

15 Mar do't it bigoun to jounjen, kamen syn learlingen by him, sizzende: Unbiwenne is de oarde, en it is al oer itenstiid; lit den de skaren foarttsjen, dat hja geane nei de doarpen om hjarren iten to keapjen.

16 Mar Jezus sei tsjin hjarren: It is net nedich dat hja foartgeae; jow iimme hjarren to iten.

17 Mar hja seine tsjin him: Wy hawwe hjir oars neat as fiif breaën en twa fisken.

18 En hy sei: Bring my dy hjirre.

19 En do't er de skaren hjitten hie yn it gêrs sitten to gean, naem er de fiif breaën en de twa fisken, en hy seach op nei de himel en seinge se, en do't er de breaën britsen hie, joech er se de learlingen, en de lealingen joegen se de skaren.

20 En hja ieten allegearre en waerden sêd, en hja namen op it oerskot fen de brokken, toalve koerfollen.

21 Dy't nou iten hiene, wierne sa'n fiiftûzen man, sûnder de frouljue en de bern.

22 En foart dêroan twong er syn learlingen yn it skip to gean en him foarút oer to farren nei de oare wâl, wylst hy de skaren gean litte scoe.

23 Do't er nou de skaren by him wei-litten hie, gyng er de berch op allinne, om to bidden, en do't it joun wirden wier, wier er dêr allinne.

24 It skip lykwols wier al gâns in ein fen it lân ôf en waerd danich teistere fen de weagen, hwent it hie yn de wyn.

25 En de nachts yn de fjirde wacht kaem er by hjarren, wanneljende oer de sé.

26 Do't nou de learlingen him op de sé wanneljen seagen, waerden hja forheard en rôpen: It is in skynsel! en fen binaudens skreauden hja it út.

27 Mar foartynienen spriek Jezus hjarren oan, sizzende: Hâld moed, ik bin it; eangje net.

28 En Petrus antwirde him: Heare, as jo it binne, hjit den, dat ik oer it wetter hinne by jo kom.

29 En hy sei: Kom! En Petrus kleau bûten boart en wannele oer it wetter, en kaem nei Jezus ta.

30 Mar do't er de hirde wyn seach, waerd er bang en mei't er bigoun to sinken, rôp er: Heare, bihâld my!

31 En ynienen stiek Jezus de hân út en griep him fêst en sei tsjin him: Dû lytsleauwige, hwerom sa twivelmoedich?

32 En do't hja oan boart gien wierne, mindere de wyn.

33 Dy't nou yn it skip wierne, kamen en oanbeaën him, sizzende: Yn wierheit, jo binne Gods Soan.

34 En do't hja oerfearn wierne, kamen [pag. 899] hja to Genézaret oan 'e wâl.

35 En de ljue fen dat plak koene him, en
stjûrden troch dy hiele omkrite boaden út. En
hja brochten allegearre, dy't siik of bihelplik
wierne nei him ta.
36 en hja smeekten him, dat hja de seame fen
syn kleed allinne mar oanreitsje mochten. En
allegearre dy't dy oanrekken, waerden soun.

HAEDSTIK 15.

1 Do kamen ta Jezus de skriftgelearden en
Farizeêrs út Jeruzalem, sizzende:
2 Hwerom oertrêdzje jins learlingen de
oerlevering fen de âlden? Hwent hja waskje
hjar hannen net, as hja brea ite.
3 Mar hy antwirde en sei tsjin hjarren:
Hwerom oertrêdzje jimme sels Gods gebod
mei jimme oerlevering?
4 Hwent God hat sein: Earje dyn heit en dyn
mem, en: Dy't heit of mem forflokt, scil de
dead stjerre.
5 Mar jimme sizze: Dy tsjin syn heit of tsjin
syn mem seit: It is timpeljefte alles hwet
jimme fen my to'n goeden komme mocht, dy
hoecht syn heit of syn mem net to earjen.
6 En sa hawwe jimme Gods wird ûntkrêfte
mei jimme oerlevering.
7 Jimme skynhilligen, Jesaja hat it tige fen
jimme profetearre, sizzende:
8 Dit folk komt ta My mei de mûle en earet
My mei de lippen, mar hjar herte hâldt him
fier fen My ôf;
9 omdôch forearje hja My, learende
learingen, dy't ynsettingen fen minsken
binne.
10 En do't er de skare by him roppen hie, sei
er tsjin hjarren: Harkje en forstean!
11 Net hwet ta de mûle yngiet, makket de
minske ûnrein; mar hwet ta de mûle útgiet,
dat makket de minske ûnrein.
12 Do kamen syn learlingen by him en seine:
Witte jo wol, dat de Farizeëers, do't hja jins
wird hearden, oanstjit nommen hawwe?
13 Mar hy antwirde en sei: Alle plant, dy't
myn himelske Heit net plante hat, scil útroege
wirde.
14 Lit hjarren gewirde! bline paedlieders fen
blinen binne it; as nou in bline in bline laet,
scille hja beide yn 'e grêft falle.
15 Mar Petrus antwirde en sei tsjin him:
Forklearje ús de likenis.
16 Mar Jezus sei: Binne jimme ek noch sa
ûnbigryplik?
17 Forsteane jimme net, dat alles hwet ta de
mûle yngiet, yn it liif komt en stilwei útwirpen
wirdt?
18 Mar hwet ta de mûle útgiet, komt út it hert
wei, en dat makket de minske ûnrein.
19 Hwent út it hert komme wei forkearde
tinzen, moardnerijen, troubrek, hoerkerijen,
stellerijen, rabberijen, godslasteringen.
20 Dat binne de dingen, dy't de minske
ûnrein meitsje; mar to iten mei hannen, dy't
men net wosken hat, makket de minske net
ûnrein.
21 En Jezus, dêrwei geande, ûntwiek nei de
kontreijen fen Tyrus en Sidon.
22 En sjuch, in Kananeeske frou, út dy kriten
kommende, rôp, sizzende: Erbarmje jo oer
my, Heare, Davids soan! Myn dochter is
danich mei in kweageast bisocht.
23 Mar hy antwirde hjar mei gjin wird. En syn
learlingen kamen by him en beaën him,
sizzende: Meitsje jo fen hjar ôf, hwent hja ropt
ús efternei.
24 Mar hy antwirde en sei: Ik bin oars net
stjûrd as nei de forlerne skiep fen it hûs Israêl.
25 En hja kaem ta him en foel op it oantlit
foar him del, sizzende: Heare, help my!
26 Hy lykwols antwirde en sei: It jowt gjin
foech de bern hjar brea to nimmen en werp it
de hounen ta.
27 Hja nou sei: Dat is sa, Heare! mar ek de
hounen ite wol fen de breakromkes, dy't falle
fen hjar masters tafel.
28 Do antwirde Jezus en sei tsjin hjar: O frou,
great is jins leauwe; it mei jo barre lyk as jo
winskje. En hjar dochter waerd soun fen dy
ûre ôf.
29 En Jezus gyng dêrwei en kaem by de sé fen
Galiléa lâns, en hy kleau de berch op en gyng
dêr sitten.
30 En greate skaren kamen ta him, dy't
kreupelen, lammen, blinen, stommen en folle
oaren by hjar hiene, en hja leine [pag. 900] dy foar
syn foetten del; en hy genies hjarren,
31 dat it folk forsteld stie, do't hja seagen, dat
stommen sprieken, lammen soun wierne,
kreupelen rounen en blinen seagen. £n hja

forhearliken Israëls God.
32 Jezus nou rôp syn learlingen by him en sei: Ik bin ynderiik bigien mei de skare, hwent it is al trije dagen, dat hja by my tahâlde en neat hawwe to iten; en hjarren nochteren gean litte, wol ik net, hja mochten hjarren ûnderweis ris bijaen.
33 En de learlingen seine tsjin him: Hwer krije wy yn in woastenije safolle breaën wei, om sa'n greate skare to sêdzjen?
34 En Jezus sei tsjin hjarren: Hofolle breaën hawwe jimme? Hja seine: Saun, en in stikmannich fiskjes.
35 Do hiet er de skare, hja scoene op 'e groun sitten gean.
36 En hy naem de saun breaën en de fisken, en do't er tanke hie, briek er se en joech se de learlingen en de learlingen joegen se de skare.
37 En hja ieten allegearre en waerden sêd; en it oerskot fen de brokken namen hja op, saun koerfollen.
38 Dy't dêr nou iten hiene, wierne fjouwertûzen man, sûnder de frouljue en de bern.
39 En do't er de skaren gean litten hie, gyng er yn it skip en kaem yn de kontreijen fen Magdala.

HAEDSTIK 16.

1 En de Farizeërs en de Sadduceërs kamen nei him ta, en ûnderstiene him mei de fraech, oft er hjarren in teiken út de himel sjen litte woe.
2 Mar hy antwirde en sei hjarren: Jimme plichtsje to sizzen, as it joune hat: Moai waer, hwent de loft is read,
3 en moarns-ier is it: Hjoed min waer, hwent de loft sjucht sa dizich read. Jimme skynhilligen, it oansjen fen de himel witte jimme wol to ûnderskieden, mar kinne jimme it mei de teikens fen de tiden net?
4 In tsjoed en oerhoerich skaei freget om in teiken, en der scil gjin oar teiken oan jown wirde as it teiken fen Jona, de profeet. En hy liet hjarren stean, en gyng foart.
5 En do't de learlingen oan 'e oare wâl kamen, hiene hja forgetten brea mei to nimmen.
6 Jezus nou sei tsjin hjarren: Tink der om, en nim jimme to wacht for it sûrdaei fen de Farizeërs en Sadduceërs.
7 Mar hja leinen by hjarsels oer, sizzende: Dat is, om't wy gjin breaën meinommen hawwe.
8 En do't Jezus dat fornaem, sei er: Hwet lizze jimme by jimsels oer, lytsleauwigen, dat jimme gjin brea hawwe?
9 Bigripe jimme noch net? en mei it jimme net mear tinke fen de fiif breaën for de fiiftûzen, en hofolle koerfollen jimme opnommen hawwe?
10 en fen de saun breaën for de f jouwertûzen, en hofolle koerren fol jimme opnommen hawwe?
11 Ho koene jimme den net bigripe, dat ik it net hie oer brea, do't ik sei: Nim jimme to wacht for it sûrdaei fen de Farizeërs en Sadduceërs?
12 Do bigriepen hja it, dat er net sein hie, dat hja hjarren to wacht nimme scoene for it sûrdaei fen brea, mar for de lear fen de Farizeërs en Sadduceërs.
13 Do't nou Jezus kommen wier yn de kontreijen fen Cesaréa Filippi, frege er syn learlingen, sizzende: Hwa sizze de ljue dat de Minskesoan is?
14 Hja seine: Somliken Johannes de Doper, en oaren Elia, en wer oaren Jeremia of ien fen de profeten.
15 Hy sei tsjin hjarren: Mar jimme, hwa sizze jimme dat ik bin?
16 Do antwirde Simon Petrus en sei: Jo binne de Christus, de Soan fen de libbene God.
17 En Jezus antwirdzjende, sei him: Sillich bistû, Simon Bar Jona, hwent flêsk en bloed hawwe dy dat net iepenbiere, mar myn Heit, dy't yn de himelen is.
18 En ik siz dy: Dû bist Petrus en op dizze stienrots scil ik myn tsjerke bouwe, en de poarten fen de hel scille hjar net oerweldigje.
19 Dy scil ik jaen de kaeijen fen it keninkryk der himelen, en hwetstû bynste op de ierde, dat scil boun wêze yn de himelen; en hwetstû ûntbynste op de ierde, dat scil ûntboun wêze yn de himelen.[pag. 901]
20 Do lei er it syn learlingen hird op, om tsjin gjinien to sizzen, dat er Jezus de Christus wier.

21 Sûnt dy tiid bigoun Jezus syn learlingen oan to wizen, dat er gean moast nei Jeruzalem, en gâns lije fen de âldsten en oerpreesters en skriftgelearden, en deade wirde en de trêdde deis opwekke wirde.
22 En Petrus naem him biside, en bigoun him to bistraffen, sizzende: Dat mei God forhoedzje, Heare; soks scil jo yn 't minst net oerkomme!
23 Mar hy kearde him om en sei tsjin Petrus: Gean efter my, satan, dû bist my in oanstjit, hwent dû bitinkst net de dingen, dy God sines binne, mar dy de minsken hjarres binne.
24 Do sei Jezus tsjin syn learlingen: As immen efter my oankomme wol, dy moat himsels forsaekje, en syn krús opnimme en my folgje.
25 Hwent dy't syn libben bihâlde wol, dy scil it forlieze, mar dy't syn libben forlern hat om my, dy scil it fine.
26 Hwent hwet scoe it in minske bate, as er de hiele wrâld woun, mar hy scoe skea lije oan syn siele? Of hwet scil in minske jaen ta lossing fen syn siele?
27 Hwent de Minskesoan scil komme yn syn Heite hearlikheit mei syn ingelen, en den scil er elkenien leanje nei syn dwaen.
28 Wiswier siz ik jimme, der steane hjir gûds, dy de dead net smeitsje scüle, ear't hja de Minskesoan kommen sjoen hawwe yn syn keninkryk.

HAEDSTIK 17.

1 En seis dagen neityd naem Jezus Petrus en Jakobus, en Johannes, dy syn broer, mei en brocht hjarren op in hege berch allinne.
2 En hy waerd foar hjar eagen fen oansjen foroare en syn oantlit striele allyk de sinne en syn klean waerden wyt as it ljocht.
3 En sjuch, hjarren kamen Mozes en Elia to foare, dy't mei him sprieken.
4 Do antwirde Petrus en sei tsjin Jezus: Heare, it is goed, dat wy hjir binne; as jo it wolle, scil ik hjir trije tinten opslaen, ien for jo, ien for Mozes, en for Elia ien.
5 Wylst er noch spriek, sjuch, dêr biskade hjarren in ljochtsjende wolk, en sjuch, in stimme út de wolk sei: Dit is myn ljeave Soan, yn hwa't Ik myn wolbihagen haw, harkje nei him.
6 En do't de learlingen dat hearden, foelen hja op it oantlit en it waerd hjarren tige eang.
7 En Jezus gyng nei hjarren ta, en hjarren oanreitsjende, sei er: Kom oerein en eangje net.
8 En do't hja de eagen opsloegen, seagen hja nimmen as Jezus allinne.
9 En do't hja by de berch delgyngen, lei Jezus hjarren op, sizzende: Forhelje nimmen dit gesicht, oant de Minskesoan opwekke is út de deaden.
10 En syn learlingen fregen him, sizzende: Hwerom sizze den de skriftgelearden, dat Elia earst komme moat?
11 En Jezus antwirde en sei tsjin hjar: Elia komt wol earst en scil alles wer torjuchte bringe;
12 mar ik siz jimme: Elia is al kommen, en hja hawwe him net kend, mar hja hawwe mei him dien alles hwet hjarren biljeave; sa scil ek de Minskesoan fen hjarren to lijen hawwe.
13 Do bigriepen de learlingen, dat er hjarren fen Johannes de Doper spritsen hie.
14 En do't hja by de skare kommen wierne, kaem dêr in man ta him, dy't foar him op de knibbels delfoel en sei:
15 Heare, erbarmje jo oer myn soan, hwent hy is moannesiik en lijt swier; hwent mennigen kear falt er yn it fjûr en mennigen yn it wetter.
16 En ik haw him by jins learlingen brocht, en hja koene him net genêze.
17 Jezus nou antwirde en sei: O ûnleauwich en forwrongen skaei, oant holang scil ik by jimme wêze? Holang noch scil ik jimme fordrage? Bring him my hjirre.
18 En Jezus bistrafte him, en de kweade geast gyng út him, en de jonge wier genêzen fen dy ûre ôf.
19 Do't nou de learlingen mei Jezus allinne gien wierne, seine hja: Hwerom koene wy him net útwerpe?
20 En Jezus sei tsjin hjarren: Om jimme lytsleauwigens, hwent wiswier siz ik jimme, as jimme in leauwe hienen as in mosterdsiedtsje, jimme scoene tsjin dizze [pag. 902] berch sizze: Gean hjirwei dêrhinne, en hy scil hinnegean, en neat scil jimme ûnmooglik wêze.
21 Mar dit skaei fart net út as troch bidden en

fêstjen.
22 Wylst hja nou allegearre yn Galiléa tahâldden, sei Jezus tsjin hjarren: De Minskesoan moat oerlevere wirde yn de hannen fen minsken,
23 en hja scille him deadzje, en de trêdde deis scil er opwekke wirde. En it waerd hjarren tige min to moede.
24 En do’t hja yn Kapérnaüm kommen wierne, kamen hja, dy de didrachmen ynbarden, by Petrus en seine: Bitellet jimme Master de didrachmen net?
25 Hy sei: jawisse. En do’t er yn ’e hûs kaem, kaem Jezus him to foaren, sizzende: Hwet tinkt dy, Simon? fen hwa nimme de keningen fen ’e ierde tol of tins? fen hjar soannen of fen frjemd?
26 Do’t Petrus nou tsjin him sei: Fen frjemd, sei Jezus tsjin him: Den binne de soannen dus frij,
27 mar om hjarren gjin oanstjit to jaen, gean nei de sé, werp de angel út, en nim de earste fisk, dy boppe komt en ast syn bek iependien hast, scilst in stoaterstik fine: nim dat en jow it hjarren for my en for dy.

HAEDSTIK 18.

1 Yn dyselde ûre kamen de learlingen by Jezus, sizzende: Hwa is einliken wol de greatste yn it keninkryk der himelen?
2 En Jezus rôp in lyts bern ta him, en sette it yn hjar formidden en sei:
3 Wiswier siz ik jimme, as jimme jimme net foroarje en wirde as de berntsjes, scille jimme alhiel net yngean yn it keninkryk der himelen.
4 Dy’t him nou fornederje scil as dit berntsje, dy is de greatste yn it keninkryk der himelen;
5 en dy sa’n bern ynnimt yn myn namme, dy nimt my yn.
6 Mar dy’t ek mar ien fen dizze lytsen, dy’t yn my leauwe, oanstjit jowt, it wier better for him, dat him in mounlestien om de hals hongen waerd, en dat er weisonk yn de djipte fen de sé.
7 Wé de wrâld fen de oanstjitten. Needsaek is it, dat de oanstjitten komme, mar wé de minske, troch hwa de oanstjit komt.
8 As nou dyn hân of dyn foet dy oanstjit jowt, kapje him ôf en werp him fen dy; it is better for dy ta it libben yn to gean, skeind of kreupel, as mei twa hannen of twa foetten wirpen to wirden yn it ivige fjûr.
9 En as dyn each dy oanstjit jowt, lûk it út en werp it fen dy. It is better for dy mei ien each ta it libben yn to gean, as mei twa eagen wirpen to wirden yn de fjûrhelle.
10 Tink der om, dat jimme net ien fen dizze lytsen forachtsje. Hwent ik siz jimme: hjar ingelen yn de himelen sjugge jimmeroan it oantlit fen myn Heit dy’t yn de himelen is.
11 Hwent de Minskesoan is kommen om it forlerne to bihâlden.
12 Hwet tinkt jimme? As immen hûndert skiep hat en dêr fordwaelt ien fen, scil er den de njuggen en njuggentich net bliuwe litte op de bergen en hinnegean om it fordwaelde to siikjen?
13 En as it bart, dat er it fynt, wiswier ik siz jimme: hy forblidet him om dat iene mear as om de njuggen en njuggentich, dy’t net fordwaeld west hawwe.
14 Allyksa is it net it wollen fen jimme Heit yn de himelen, dat ien fen dizze lytsen forlern gean scil.
15 As den dyn broer tsjin dy sûndige hat, gean hinne en wiis him torjuchte twisken dy en him allinne. En as er nei dy harket, den hastû dyn broer woun;
16 mar as er net harkje wol, nim den yette ien of twa mei, dat yn ’e mûle fen twa of trije tsjûgen alle wird hâlde mei.
17 Mar as er net nei hjarren harkje wol, siz it den oan de gemeinte; en as er ek net nei de gemeinte harkje wol, lit him den for dy wêze as de heiden en de tolgearder.
18 Wiswier siz ik jimme, hwet jimme bine op de ierde, scil boun wêze yn de himel, en hwet jimme ûntbine op de ierde, scil ûntboun wêze yn de himel.
19 Yetris siz ik jimme: As twa fen jimmen op de ierde ienriedich binne oer hokker saek ek, dêr’t hja om bidde, dy scil hjarren jown wirde fen myn Heit, dy’t yn de himelen is.
20 Hwent dêr’t twa of trije gearkommen [pag. 903] binne yn myn namme, dêr bin ik yn hjar formidden.

21 Do kaem Petrus en sei tsjin him: Heare, ho faek scil myn broer tsjin my sûndigje en ik him forjaen? Wol oant saunkear ta?
22 En Jezus sei tsjin him: Ik siz dy, net oant saunkear ta, mar oant sauntich kear saun kear ta.
23 Dêrom is it keninkryk der himelen to forlykjen by in kening, dy't ôfrekkenje woe mei syn tsjinstfeinten.
24 Do't er nou bigoun wier mei de ôfrekken, waerd der ien foar him brocht dy't him tsien tûzen talinten skildich wier.
25 Mar mei't er neat hie to biteljen, joêch syn hear oarder him to forkeapjen mei syn frou en syn bern en alles hwet er hie, en dat er sa bitelle wirde scoe.
26 Mar de tsjinstfeint foel foar him del en smeekte him earbiedich, sizzende: Hear, doch gedild mei my, en ik scil jo alles bitelje.
27 Do waerd de hear inerlik bigien mei dy tsjinstfeint en liet him frij en de skild skonk er him.
28 Mar bûtendoar kommende, trof dy feint ien fen syn meitsjinners, dy't him hûndert peinjen skildich wier, en hy griep him by de kiel en sei: Bitelje hwetstû skildich biste.
29 Syn meitsjinner nou foel foar him del en smeekte him, sizzende: Doch gedild mei my, en ik scil dy alles bitelje.
30 Mar hy woe net, en hinnegeande wirp er him yn de finzenis, oant er de skild bitelle hawwe scoe.
31 Do't nou syn meitsjinners seagen hwet der bard wier, namen hja dat hjarren tige nei, en hinnegeande, leinen hja hjar hear alles bleat hwet der bard wier.
32 Do ûntbea syn hear him, en sei tsjin him: Dû ûndogenske tsjinstfeint, dyn hiele skild haw ik dy skonken, omdatst der my om bidden hast;
33 hiestû dy den ek net oer dyn meitsjinner erbarmje moatten, sa't ik my oer dy erbarme haw?
34 En grammoedich levere syn hear him oer oan de pinigers, oant er him alles bitelle hawwe scoe hwet er him skildich wier.
35 Sa scil ek myn himelske Heit jimme dwaen, as elk fen jimmen syn broer syn misdieden net fen herten forjowt.

HAEDSTIK 19.

1 En it barde, do't Jezus mei dy wirden oan 'e ein wier, dat er foartteach út Galiléa en gyng nei de kontreijen fen Judéa, de oare kant fen de Jordaen lâns.
2 En him folgen greate skaren, en hy genies hjarren dêrre.
3 En dêr kamen Farizeërs ta him om him to hifkjen, sizzende: Stiet it frij om elke reden fen yens frou to skieden?
4 Hy antwirde en sei: Hawwe jimme net lêzen, dat de Skepper, fen it oanbigjin ôf, hjarren man en frou makke hat,
5 en dat Er sein hat: Dêrom scil in man syn heit en mem forlitte en syn frou oanhingje, en dy twa scille ta ien flêsk wêze?
6 Sadwaende binne hja den net mear twa, mar ien flêsk. Hwet God den gearfoege hat, mei in minske net skiede.
7 Hja seine tsjin him: Hwerom hat Mozes den hjitten in skiedelbrief to jaen en hjar sa gean to litten?
8 Hy sei tsjin hjarren: Mozes hat jimme om jimme hirdhertigens tastien jimme frou gean to litten, mar fen it oanbigjin hat dat sa net west.
9 Mar ik siz jimme: Dy't syn frou gean lit oars as om oerhoer, en in oaren-ien trout, dy docht oerhoer; en dy de forlittene trout, dy docht ek oerhoer.
10 Syn learlingen seine tsjin him: As de saek fen de man mei syn frou sa stiet, den is it net tsjinstich om to trouwen.
11 Mar hy sei tsjin hjarren: Net allegearre fetsje dit wird, mar allinne dyjingen, dy't it jown is.
12 Hwent der binne gûdden snien fen memme skirte ôf, en der binne gûdden fen de minsken snien, en der binne gûdden dy't hjar sels snien hawwe om it keninkryk der himelen. Hwa't it fetsje kin, dy mei it fetsje.
13 Do waerden der bern ta him brocht, dat er hjarren de hannen oplizze scoe, en bidde, mar de learlingen bistraften hjar.
14 Jezus lykwols sei tsjin hjarren: Lit de bern gewirde en hinderje hjarren net ta my to kommen, hwent for sokken is it keninkryk der himelen. [pag. 904]
15 En nei't er hjarren de hannen oplein hie,

teach er dêrwei.
16 En sjuch, dêr kaem ien ta him, dy sei: Master, hokfor goed moat ik dwaen om it ivige libben to winnen?
17 Hy nou sei tsjin him: Hwet fregestû my nei it goede? Ien is mar goed, en wolstû it libben yngean, hâld den de geboaden.
18 Hy sei: Hokker? Jezus nou sei: Dizze: Dû scilst net deaslaen; dû scilst net troubrekke; dû scilst net stelle; dû scilst gjin falsk tsjûgenis jaen;
19 earje dyn heit en mem, en dû scilste dyn neiste ljeavje as dysels.
20 De jongfeint sei tsjin him: Dat bin ik allegearre neikommen fen jonge ôf; hwet bin ik noch brek?
21 Jezus sei tsjin him: Astû folmakke wêze wolst, gean hinne, forkeapje al dyn hawwen, en jow it de eannen, den scilst in skat hawwe yn de himelen en kom harren, folgje my.
22 Do't de jongfeint dat wird hearde, gyng er mismoedich foart, hwent hy wier tige bigoedige.
23 En Jezus sei tsjin syn learlingen: Wiswier siz ik jimme: In rike scil biswierlik yngean yn it keninkryk der himelen.
24 Yetris siz ik jimme: It is lichter, dat in kamiel giet troch de oes fen in nidle, as dat in riken ien yngiet ta it keninkryk der himelen.
25 Do't de learlingen dat hearden, wierne hja tige forslein en seine: Hwa kin den bihâlden wirde?
26 En Jezus hjarren oansjende, sei: By de minsken is soks ûnmooglik, mar by God binne alle dingen mooglik.
27 Do antwirde Petrus en sei tsjin him: Sjuch, wy hawwe alles forlitten en binne jo folge, ho scil it den mei ús komme?
28 En Jezus sei tsjin hjarren: Wiswier siz ik jimme, dy't my folge binne, jimme scille yn de werberte, as de Minskesoan sitte scil op de troane fen syn hearlikheit, sels ek sitte op toalve troanen, om to rjuchtsjen de toalve stammen fen Israël.
29 En al hwa forlitten hat huzen of broerren of sisters of heit of mem of bern of lân om myn namme, dy scil it dûbeld en dwêrs weromkrije en it ivige hbben ervje.
30 Mar folle earsten scille lêst wêze, en lêsten earst.

HAEDSTIK 20.

1 Hwent it keninkryk der himelen is allyk in húshear, dy't moarns-ier útgyng om arbeiders yn to hieren for syn wynberch.
2 Do't er it nou mei de arbeiders iens wirden wier for in skelling deis, stjûrde er hjarren yn syn wynberch.
3 En útgeande om de trêdde ûre hinne, seach er oaren sûnder wirk op de merk stean.
4 En hy sei tsjin hjarren: Gean jimme ek mar nei de wynberch, en hwet rjuchtlik is scil ik jimme jaen. En hja gyngen.
5 En wer útgeande om de sechste en de njoggende ûre hinne, die er allyksa.
6 En om de âlfte ûre útgeande, trof er dêr yette oaren sûnder wirk; en hy sei tsjin hjarren: Hwet steane jimme hjir de hiele dei sûnder wirk?
7 Hja seine tsjin him: Om't gjinien ús hiere woe. Hy sei: Gean jimme den ek nei de wynberch, en hwet rjuchtlik is scille jimme hawwe.
8 Do't it nou joun wirden wier, sei de hear fen de wynberch tsjin syn rintmaster: Rop de arbeiders en bitelje hjarren it lean út, to bigjinnen by de lêsten oan de earsten ta.
9 Do't nou dy fen de âlfte ûre kamen, krigen hja elkmes in skelling.
10 En do't de earsten kamen, mienden dy, dat hja mear krije scoene, mar hja krigen elkmes ek in skelling.
11 En do't hja dy barden, kamen se dêr by de húshear tsjin op, sizzende:
12 Dizze lêsten hjir hawwe mar ien ûre arbeide, en jo hawwe hjarren lyk rekkene mei ús, dy de lêst fen de dei en de gleonens fen de middei droegen hawwe.
13 Mar hy antwirde en sei tsjin ien fen hjarren: Frjeon, ik doch dy gjin ûnrjucht; bistû it net mei my iens wirden for in skelling?
14 Nim dines en gean dyn wegen; ik wol dizze lêsten likefolle jaen as dy;
15 stiet it my net frij mei mines to dwaen sa't ik wol? Of is dyn each tsjoed, om't ik goed bin?
16 Sa scille de lêsten earst wêze en de [pag. 905] earsten lêst, hwent mannichten binne roppen, mar net folle útkard.

17 Do’t nou Jezus opgean scoe nei Jeruzalem,
naem er de toalve learlingen binjunken him,
en ûnderweis sei er tsjin hjarren:
18 Sjuch, wy geane op nei Jeruzalem, en de
Minskesoan scil oerlevere wirde oan de
oerpreesters en skriftgelearden, en hja scille
him foroardielje ta de dea;
19 en hja scille him oerleverje oan de
heidenen, om him to forhúnjen en to giseljen
en to krusigjen; en de trêdde deis scil er
opwekke wirde.
20 Do kaem de mem fen de soannen fen
Sebedeüs ta him, mei hjar soannen, en hja
foel foar him del om him in forsiik to dwaen.
21 En hy frege hjar: Hwet woene jo? Hja
antwirde: Siz, dat dizze beide soannen fen my
sitte meije de iene oan jins rjuchterhân, en de
oare oan jins lofterhân yn jins keninkryk.
22 Mar Jezus antwirde en sei: Jimme witte net
hwet jimme freegje. Kinne jimme de
drinkenstsjelk drinke, dy’t ik drinke moat en
doopt wirde mei de doop, dêr’t ik mei doopt
wird? Hja seine: Ja, dat kinne wy.
23 Hy antwirde: Myn drinkenstsjelk scille
jimme wol drinke, en de doop dêr’t ik mei
doopt wird scille jimme ek mei doopt wirde,
mar hwet it sitten oan myn rjuchter- en myn
lofterhân oanbilanget, it stiet net oan my dat
to forjaen, mar it is for dyjingen, hwa’t it fen
myn Heit talein is.
24 En do’t de tsjien dat hearden, namen hja it
de twa broerren kwea ôf.
25 Mar Jezus rôp hjarren ta him en sei: Jimme
witte, de foarsten hearskje oer de folken, en de
greaten triuwe hjarren del.
26 Sa is it net ûnder jimme; dy’t ûnder jimme
great wirde wol, dy moat jimme tsjinner wêze.
27 En dy’t ûnder jimme de earste wêze wol,
dy scil jimme tsjinstfeint wêze,
28 lyk as ek de Minskesoan net kommen is
om bitsjinne to wirden, mar om to tsjinjen, en
syn libben for follen ta in lospriis to jaen.
29 En do’t hja ta Jericho útgyngen, folge him
in greate skare.
30 En sjuch, twa blinen, dy’t oan ’e wei sieten,
hearden dat Jezus foarbygyng, en rôpen lûd,
sizzende: Heare, ûntfermje jo oer ús, Davids
Soan.
31 Mar it folk foel tsjin hjarren út, dat hja
moasten hjarren stilhâlde. Mar hja rôpen
nammersto lûder: Heare, ûntfermje jo oer ús,
Davids Soan.
32 En Jezus stean bliuwende, rôp hjarren en
sei: Hwet wolle jimme, dat ik jimme dwaen
scil?
33 Hja seine tsjin him: Heare, dat ús eagen
iepene wirde.
34 Jezus den, ynderlik bigien, roerde hjar
eagen oan, en ynienen koene hja sjen; en hja
folgen him.

HAEDSTIK 21.

1 En do’t hja nou tichte by Jeruzalem
wierne, en to Bethfagé oan de Oliveberch
kamen, stjûrde Jezus twa learlingen út, en sei
tsjin hjarren:
2 Gean nei it doarp dêr foar jimme oer, en
jimme scille foart in ezelinne fêstboun fine
mei in fôle dêrby; meitsje dy los en bring se
my.
3 En as ien jimme dêr hwet oer sizze mocht,
antwirdzje: De Heare hat se fen neden; den
scil hy se yn ienen meijaen.
4 Dit nou is bard, dat folbrocht wirde scoe
hwet spritsen is fen de profeet, sizzende:
5 Siz de Sionsfaem: Sjuch, dyn kening komt
ta dy, sêftmoedich en sittende op in ezelinne
en op in fôle, it jong fen in lêstdier.
6 De learlingen nou gyngen en diene, lyk as
Jezus hjarren hjitten hie,
7 en brochten him de ezelinne mei de fôle,
en hja leine dêr hjar klean op, en hy gyng
dêrop sitten.
8 It measte folk nou spraette hjar klean oer
de wei, en oaren sloegen tûken fen de
beammen ôf en leine dy oer de wei.
9 En de skaren, dy’t foar him útrounen en
dy’t folgen, rôpen lûd: Hosanna Davids Soan,
seinge is hy, dy’t komt yn des Heare namme,
Hosanna yn de heechste himelen!
10 En do’t er ta Jeruzalem ynteach, rekke de
hiele stêd yn ûnstjûr, en hja seine: Hwa is dat?
11 En de skaren seine: Dit is Jezus, de profeet
út Nazareth yn Galiléa.
12 En Jezus gyng de timpel yn en dreau [pag. 906]
dêr allegearre út, dy’t yn de timpel forkoften
en koften, ek de tafels fen de jildwikselers
kearde er om en de sitten fen de

douwekeapljue.
13 En hy sei tsjin hjarren: Der stiet biskreaun: Myn hûs scil in hûs fen gebet neamd wirde, mar jimme meitsje der in rôvershoale fen.
14 En der kamen blinen en lammen ta him yn de timpel, en hy genies hjarren.
15 Mar do't de oerpreesters en de skriftgelearden de wûnderwirken seagen, dy't er die, en ho't de bern yn de timpel lûd rôpen: Hosanna Davids Soan! wierne se dêr tige oer rekke.
16 En hja seine tsjin him: Hearre jo wol hwet dy sizze? Jezus nou sei tsjin hjarren: Ja, hawwe jimme nea net lêzen: Ut de mûle fen lytsen en tatebern hawwe Jo lof taret?
17 En hy liet hjarren stean en gyng de stêd út nei Bethanië en bleau dêr de nachts oer.
18 En do't er yn 'e iere moarn wer nei de stêd tagyng, krige er honger.
19 En mei't er oan 'e wei in figebeam seach, gyng er dêr op ta; mar hy foun dêr oars neat oan as blêdden. Do sei er tsjin him: Yn der ivichheit scil der gjin frucht mear fen dy komme. En foartynienen waerd de figebeam wilich.
20 En do't de learlingen dat seagen, forwûnderen hja hjar, sizzende: Ho is de figebeam sa foartynienen wilich wirden?
21 Jezus antwirde hjarren en sei: Wiswier siz ik jimme, as jimme leauwe hawwe en net twivelje, scille jimme sa net allinne dwaen mei de figebeam, mar ek as jimme tsjin dizze berch sizze scoene: Wird opnommen en yn 'e sé wirpen, den scil it barre;
22 en alles hwet jimme, yn it gebet, leauwende freegje, scille jimme krije.
23 En do't er yn 'e timpel gien wier, en dêr learde, kamen de oerpreesters en de âldsten fen it folk ta him, sizzende: Troch hwet macht dogge jo dizze dingen? En hwa hat jo dy macht jown?
24 Jezus antwirde en sei hjarren: Ik scil jimme ek ien ding freegje, en as jimme my dêr op antwirdzje, scil ik jimme ek sizze troch hwet macht ik dizze dingen doch.
25 De doop fen Johannes, hwer wier dy wei? út de himel of út de minsken? Hja nou leine by hjarselme oer, sizzende: As wy antwirdzje: Ut de himel, den scil er tsjin ús sizze: Hwerom hawwe jimme him den net leaud?
26 Mar as wy antwirdzje: Ut de minsken, den duchtsje wy de skare, hwent hja hâlde Johannes allegearre for in profeet.
27 En hja antwirden Jezus en seinen: Dat witte wy net. Do sei er: Den siz ik jimme ek net, troch hwet macht ik dy dingen doch.
28 Mar hwet tinkt jimme hjirfen? Immen hie twa soannen. En hy gyng nei de earste ta en sei: Jonge, gean hjoed út to arbeidzjen yn myn wynberch.
29 Hy nou antwirde en sei: Goed, hear; mar hy gyng net.
30 Dêrop gyng er nei de oare ta en sei allyksa. Dy nou antwirde en sei: Ik wol net. Mar letter moeide it him en hy gyng al.
31 Hwa fen dy beiden hat syn heite sin dien? Hja seine: De lêste. Jezus sei tsjin hjarren: Wiswier siz ik jimme, de tolgearders en de hoeren geane jimme foar yn Gods keninkryk.
32 Hwent Johannes is ta jimme kommen troch in wei fen gerjuchtichheit, en jimme hawwe him net leaud, mar de tolgearders en de hoeren hawwe him leaud, en alhowol jimme it seagen, binne jimme letter sels net ta ynkear kommen, om him to leauwen.
33 Harkje nei in oare likenis. Der wier in hear, dy liet in wynberch oanlizze. Hy sette der in mûrre om hinne, en groef der in wynparse yn en boude in toer, en hy forhierde it oan hiersljue en teach om utens.
34 Do't nou de tiid fen rispjen oankaem, stjûrde er syn tsjinstfeinten nei de hiersljue om syn oandiel fen de fruchten to heljen.
35 Mar de hiersljue namen syn tsjinstfeinten en de iene sloegen hja, en de oare makken hja dea, en de trêdde stiennigen hja.
36 Do stjûrde er wer oare tsjinstfeinten, yette machtiger as de earste, mar dêr diene hja allyksa mei.
37 Op it lêst stjûrde er syn soan nei hjarren ta, sizzende: Myn soan scille hja ûntsjen.[pag. 907]
38 Mar do't de hiersljue de soan seagen, seine hja tsjin elkoar: Dit is de erfgenamt, kom, lit ús him deadzje en syn erfskip hâlde.
39 En hja griepen him en wirpen him út de wynberch en sloegen him dea.
40 As nou de hear fen de wynberch komt, hwet scil er dy hiersljue dwaen?

41 Hja seine tsjin him: Dy kweaminsken scil er it kwealik ôfgean litte, en de wynberch scil er forhiere oan oare hiersljue, dy't him de fruchten ôfleverje scille op 'e tiid.
42 Jezus sei tsjin hjarren: Hawwe jimme nea net lêzen yn de Skriften: De stien, dy de boumasters ôfkard hawwe, dy is ta in hoekstien wirden; fen de Heare is dat bard, en it is wûnder yn ús eagen?
43 Dêrom siz ik jimme: Gods keninkryk scil fen jimme nommen wirde, en oan in folk jown dat dêr de fruchten fen opbringt.
44 En dy't falt op dizze stien, scil forbrizele wirde, mar op hwa't er falt, dy scil er formoarselje.
45 En de oerpreesters en Farizeên, dy syn likenissen oanheard hiene, fornamen wol, dat er it oer hjarren hie.
46 En hja bisochten him to krijen, mar hja wierne bang fen it folk, hwent dat hâldde him for in profeet.

HAEDSTIK 22.

1 En Jezus antwirde en spriek wer tsjin hjarren yn likenissen, sizzende:
2 It keninkryk der himelen is allyk in kening, dy't in brilloft oanrjuchte for syn soan.
3 En hy stjûrde syn tsjinstfeinten út om dyjingen to roppen, dy noege wierne op de brilloft, mar hja woene net komme.
4 Yetris stjûrde er oare tsjinstfeinten út, sizzende: Siz dyjingen, dy't noege binne: Sjuch, myn gastmiel haw ik oanrjuchte, myn oksen en de mestlingen binne slachte en alle dingen binne ré; kom ta de brilloft!
5 Mar hja, it gjin acht slaende, gyngen foart, de iene nei syn lân en de oare nei syn keappenskip,
6 en wer oaren griepen syn tsjinstfeinten en kastijden hjarren en sloegen hjarren dea.
7 Do waerd de kening grammoedich, en der syn legers op ôfstjûrd hawwende,
hat er de moardners fordien en hjar stêd yn 'e brân stitsen.
8 Do sei er tsjin syn tsjinstfeinten: De brilloft is wol ré, mar dy't noege binne, wierne it net weardich;
9 gean den op 'e skiedingen fen de wegen, en safolle as jimme dêr fine, noegje dy op de brilloft.
10 En dy tsjinstfeinten gyngen der op út, de wegen lâns, en hja brochten alleman gear, dy't hja founen, tsjoeden sawol as goeden; en de brilloft rekke fol mei gasten.
11 Mar do't de kening ynkaem om de gasten op to nimmen, seach er in man, dy't gjin brilloftsklaeijing oan hie,
12 en hy sei tsjin him: Frjeon, ho bistû hjir kommen sa sûnder brilloftsklaeijing? Mar hy sei gjin wird.
13 Do sei de kening tsjin de tafeltsjinners: Byn him hannen en foetten, en werp him yn de bûtenste tsjusternis; dêr scil it geskriem wêze en it toskegeknars.
14 Hwent mannichten binne roppen, mar net folle binne útkard.
15 Do gyngen de Farizeërs hinne en bileine rie meiinoar, ho't hja him op syn eigen wird fange koene.
16 En hja stjûrden hjar learlingen mei de Herodianen op him ôf, sizzende: Master, wy witte, jo binne wier, en leare Gods wei yn wierheit, en jowe om nimmen net, hwent jo sjugge gjin minske nei de eagen;
17 siz ús den, hwet tinkt jo? Stiet it frij de keizer bilêsting to biteljen of net?
18 Mar Jezus, hjar bidoeling wittende, sei:
19 Hwet bihifkje jimme my, skynhilligen? Lit my de bilêstingpeinje sjen. En hja brochten him in peinje.
20 En hy sei tsjin hjarren: Hwaens byld is dat en it lêzen?
21 De keizer sines, seine hja. Do sei er tsjin hjarren: Jow den de keizer hwet de keizer sines is en God hwet God sines is.
22 En do't hja dat hearden, forwûnderen hja hjarren, en lieten him mei rêst, en gyngen foart.
23 Dyselde deis kamen der Sadduceën by him, dy't leare, dat der gjin opstanning is, en hja fregen him,
24 sizzende: Master, Mozes hat sein: As immen forsrjert sûnder bern, den scil [pag. 908] syn broer de widdou trouwe en syn broer bern winne.
25 Nou wierne der to uzes saun broerren; en de earste troude en forstoar, en om't er gjin bern hie, liet er de frou nei oan syn broer.

26 Sa ek de twade en de trêdde, oan de saunde ta.
27 Lêst fen allegearre forstoar ek de frou.
28 Yn de opstanning nou, hwaens fen de saun scil de frou wêze? hwent hja hawwe hjar allegearre hawn.
29 Jezus nou antwirde en sei hjarren: Jimme binne op ’e doele, hwent jimme kenne net de Skriften noch Gods macht.
30 Hwent yn de opstanning trouwe hja net en wirde hja net troud, mar binne as Gods ingelen yn ’e himel.
31 Mar hwet de opstanning fen de deaden oanbilanget, hawwe jimme net lêzen, hwet God tsjin jimme sein hat, sizzende:
32 Ik bin de God fen Abraham en de God fen Izaäk en de God fen Jakob? Hy is gjin God fen deaden, mar fen libbenen.
33 En de skaren, dy’t stien hiene to harkjen, wierne forbaesd oer syn leare.
34 Do’t nou de Farizeêrs hearden, dat er de Sadduceën stilpraet hie, kamen hja gear.
35 En ien fen hjarren, in wetgelearde, frege him, om him to hifkjen:
36 Master, hwet is it greate gebot yn de wet?
37 Hy nou sei tsjin him: Dû scilst de Heare dyn God ljeafhawwe mei dyn hiele herte, en mei dyn hiele siele, en mei hiel dyn forstân.
38 Dat is it greate en earste gebot.
39 En it twade, dêroan allyk, is: Dû scilst dyn neiste ljeafhawwe as dysels.
40 Oan dy twa geboaden hinget de hiele wet en de profeten.
41 Wylst nou de Farizeërs yette byinoar wierne, frege Jezus hjarren,
42 sizzende: Hwet tinkt jimme fen de Christus? Hwaens soan is hy? Hja seine him: Davids sines.
43 Hy sei tsjin hjarren: Ho neamt David him den yn de Geast Heare, sizzende:
44 De Heare sei tsjin myn Heare: Sit oan myn rjuchterhân, oant ik dyn fijannen lein haw ûnder dyn foetten?
45 As nou David him Heare neamt, ho is er syn soan?
46 En gjinien koe him in wird antwirdzje, noch weage fen dy dei ôf immen it, him mear to ûnderstean.

HAEDSTIK 23.

1 Do spriek Jezus de skaren en syn learlingen ta, sizzende:
2 Op Mozes’ stoel binne sitten gien de skriftgelearden en de Farizeën.
3 Dêrom: alles hwet hja jimme sizze, doch dat en hâld dat, mar doch net nei hjar wirken; hwent hja sizze it wol, mar dogge it net.
4 Hja bine swiere en ûndraechlike lêsten gear en lizze dy de minsken op ’e skouders, mar sels wolle hja dy mei gjin finger forwege.
5 Al hjar wirken dogge hja om fen de minsken sjoen to wirden, hwent hja meitsje hjar gebetsrimen breed en hjar mantelkwasten lang;
6 en hja hâlde fen e’ earesit op de gastmiellen, en fen de foarstoellen yn de synagogen,
7 en fen de groetenissen op de merken, en om fen de minsken Rabbi neamd to wirden.
8 Mar jimme moatte net Rabbi neamd wirde, hwent ien is jimme Master, en jimme binne allegearre broerren.
9 En neam gjinien op ierde heit, hwent ien is jimme Heit, dy’t yn de himelen is.
10 Ek moatte jimme net learmasters neamd wirde, hwent ien is jimme Learmaster, Christus.
11 Mar de heechste ûnder jimme scil jimme tsjinner wêze.
12 Al hwa’t himsels forheget, scil fornedere wirde, en al hwa’t him fornederet, scil forhege wirde.
13 Wé jimme, skriftgelearden en Farizeën, jimme skynhilligen! hwent jimme slute it keninkryk der himelen lyk foar de minsken; hwent sels geane jimme net yn, en dy’t bisiikje yn to gean, dy litte jimme net ta der yn to kommen.
14 Mar wé jimme, skriftgelearden en Farizeën, jimme skynhilligen! hwent jimme ite de huzen fen de widdouwen op, en dat ûnder de moaiskyn fen lang bidden; dêrom scille jimme to swierder oardiel krije. [pag. 909]
15 Wé jimme, skriftgelearden en Farizeên, jimme skynhilligen! hwent jimme swalkje sé en lân ôf om ien bikearden to meitsjen; en as hy it wirden is, meitsje jimme him in bern fen de hel, twaris sa slim as jimme sels.

16 Wé jimme, bline paedlieders, jimme, dy't sizze: As immen by de timpel swart, dat is neat, mar swart immen by it goud fen de timpel, dy is hâlden.
17 Jimme dwazen en blinen! hwent hwet is mear: it goud of de timpel, dy't it goud hilhget?
18 En: Swart immen by it alter, dat is neat, mar swart immen by de jefte, dy dêrop leit, dy is hâlden.
19 Jimme dwazen en blinen! hwent hwet is mear: de jefte, of it alter, dat de jefte hilliget?
20 Dêrom dy't swart by it alter, dy swart dêrby en by alles dat dêrop leit;
21 en dy't swart by de timpel, dy swart dêrby en by Him, dy dêryn wennet;
22 en dy't swart by de himel, dy swart by de troane fen God en by Him, dy dêrop sit.
23 Wé jimme, skriftgelearden en Farizeën, jimme skynhilligen! hwent de tsjienden bringe jimme op fen de kruzemint en fen de dille en fen de komyn, en it swierdere fen de wet litte jimme: it rjucht en de barmhertichheit en it leauwe. Dy dingen nou scoe men dwaen, en de oare net litte.
24 Bline paedlieders, dy de mich útsouwe, mar it kamiel trochswolgje!
25 Wé jimme, skriftgelearden en Farizeën, jimme skynhilligen! Hwent de bûtenkant fen de drinkenstsjelk en de itenspanne reinigje jimme, mar ynwindich sitte hja fol mei rôf en ûnbiroaidens.
26 Dû bline Farizeër, reinigje earst it ynwindige fen de drinkenstsjelk en de itenspanne, dat ek de bûtenkant rein wirde mei.
27 Wé jimme, skriftgelearden en Farizeën, jimme skynhilligen! Hwent jimme binne allyk wytkalke grêven, dy't fen bûten moai lykje, mar ynwindich fol sitte mei deads-bonken en mei allerlei ûn-reinheit;
28 sa lykje jimme foar de minsken for it uterlike wol rjuchtfeardich, mar ynwin-
dich sitte jimme fol skynhilligens en ûngerjuchtichheit.
29 Wé jimme, skriftgelearden en Farizeën, jimme skynhilligen! hwent jimme bouwe de grêven fen de profeten en pronkje de tinkstiennen fen de rjuchtfeardigen op,
30 en jimme sizze: Hiene wy yn ús âffears tiid libbe, wy scoene gjin mienskip mei hjar hawn hawwe oan it bloed fen de profeten.
31 Dêrmei tsjûgje jimme fen jimme sels, dat jimme soannen binne fen de profetemoardners.
32 Meitsje jim âffears miette fol!
33 Jimme slangen, njirrebrod, ho scoene jimme it oardiel fen de hel ûntrinne?
34 Dêrom, sjuch, ik stjûr profeten en wizen en skriftgelearden ta jimme, en der scille jimme somliken fen deadzje en krusigje en oaren scille jimme giselje yn jimme synagogen en hjarren forfolgje fen stêd ta stêd,
35 dat op jimme delkomt al it ûnskildige bloed, dat op ierde forgetten is, fen de rjuchtfeardige Abel syn bloed ôf oant it bloed fen Sacharias de soan fen Barachia ta, dy't jimme formoarde hawwe twisken de timpel en it alter.
36 Wiswier siz ik jimme: Dat scil allegearre op dit skaei delkomme.
37 Jeruzalem, Jeruzalem! dat de profeten deamakket en stienniget hwa't ta hjar stjûrd binne, ho faken haw ik dyn bern net gearbringe wollen, allyk in hin hjar piken ûnder de wjukken gearbringt, en jimme hawwe net wollen.
38 Sjuch, jimme hûs wirdt jimme woast htten.
39 Hwent ik siz jimme, jimme scille my fen nou ôf net mear sjen, ear't jimme sizze scille: Seinge is hy, dy komt yn des Heare namme.

HAEDSTIK 24.

1 En Jezus gyng ta de timpel út en teach foart. En syn learlingen kamen ta him, om him de timpelgebouwen to wizen.
2 Mar hy antwirde en sei tsjin hjarren: Sjugge jimme dat allegearre wol? Wiswier siz ik jimme, hjir scil gjin stien op in stien litten wirde, dy't net ôfbritsen wirde scil.
3 Do't er nou op de Oliveberch sitten [pag. 910] gien wier, kamen syn learlingen binjunken him, sizzende: Siz ús, hwennear scil dat wêze? en hwet is it teiken fen jins komst en fen de wrâldsfoltôging?
4 En Jezus antworde en sei tsjin hjarren:

Tink der om, dat gjinien jimme op ’e doele bringt;
5 hwent ytliken scille komme ûnder myn namme, sizzende: Ik bin de Christus en hja scille mannichten forliede.
6 En jimme scille hearre fen oarloggen en geroften fen oarloggen: tink der den om, lit jimme net fen ’e wize bringe; hwent al dy dingen moatte barre, mar de ein is der noch net.
7 Hwent folk scil opstean tsjin folk en keninkryk tsjin keninkryk; en der scille hongersneden en pestsykten en ierdbevingen wêze op forskate plakken.
8 En dat is allegearre noch mar it bigjin fen de smerten.
9 Den scille hja jimme yn binearing bringe en jimme deadzje, en jimme scille hate wirde fen alle folken om myn namme;
10 en den scille mannichten in oanstjit nimme en hja scille inoar oerleverje en haetsje;
11 en der scille forskate ljeagenprofeten opstean en hja scille mannichten forliede.
12 En troch it tanimmen fen de ûngerjuchtigens scil de ljeafde fen de measten forklûmje.
13 Mar dy’t stânfêst bliuwt oan ’e ein ta, dy scil bihâlden wirde.
14 En dit Evangeelje fen it keninkryk scil yn de hiele wrâld forkindige wirde ta in tsjûgenis for alle folken. En den scil de ein komme.
15 As jimme den op it hillige sté de grouwel fen ’e forwoasting stean sjugge, dêr’t fen spritsen is troch de profeet Daniël — dy’t it lêst, dy mei der om tinke —
16 lit dy’t yn Judéa binne, den flechtsje nei de bergen;
17 dy’t op it dak is, moat net delkomme, om gûd út ’e hûs to heljen;
18 en dy’t it fjild yn is, moat net weromkomme, om syn oerklaeijing to heljen.
19 En wé dy’t swier binne en dy’t it boarst jowe yn dy dagen!
20 Bid ek, dat jimme flecht net by’t winter falt of op in sabbat.
21 Hwent der scil den sa’n swiere binearing wêze, as der net west hat sont it wrâldsbigjin oant nou ta, en der ek nea net wer komme scil.
22 En as dy dagen net ynkoarte waerden, scoe gjin flêsk bihâlden wirde, mar om de útkarden scille dy dagen ynkoarte wirde.
23 As den ien tsjin jimme seit: Sjuch, hjir is de Christus of dêrre, leau it net,
24 hwent der scille ljeagen-Christussen en ljeagenprofeten opstean, en hja scille greate teikens en wûnders dwaen, om, as it koe, sels de útkarden to forlieden.
25 Sjuch, ik haw it jimme foarút sein.
26 Dêrom, as hja tsjin jimme sizze mochten: Sjuch, hy is yn de woastenije, gean der net hinne; of: Sjuch, hy is yn de binnekeamers, leau it net.
27 Hwent lyk as de wearljocht út it Easten weisjit en oan it Westen ta ljochtet, sa scil ek de komst fen de Minskesoan wêze.
28 Hwersanne it deade lichem is, dêr scille de earnen gearkomme.
29 En foartynienen nei de binearing fen dy dagen scil de sinne fortsjusterje en de moanne scil hjar skynsel net mear jaen, en de stjerren scille fen ’e himel falle en de himelkrêften scille forwrigje.
30 En den scil it teiken fen de Minskesoan oan ’e himel forskine, en alle slachten fen de ierde scille roukleije en hja scille de Minskesoan sjen, kommende op de wolkens fen de himel mei greate krêft en hearlikheit.
31 En hy scil syn ingelen útstjûre mei in swierlûdige bazún; en hja scille syn útkarden gearbringe út de f jouwer wynstreken, fen it iene útein fen ’e himelen oant it oare.
32 Lear den fen de figebeam dizze likenis: as syn twiich weak wirdt en de blêdden útsprute, sa witte jimme dat de simmer nei-oan is.
33 Sa moatte jimme ek, as jimme al dy dingen sjugge, witte dat it nei-oan is, foar de doar.
34 Wiswier siz ik jimme, dit slachte scil net foarbygean, ear’t dat allegearre bard is.
35 De himel en de ierde scille foarbygean, mar myn wirden scüle net foarbygean. [pag. 911]
36 Mar fen dy dei en dy ûre wit nimmen net, de ingelen yn de himel net, en de Soan net, as de Heit allinne.
37 Hwent allyk de dagen fen Noäch wierne, sa scil it wêze mei de komst fen de Minskesoan.

38 Hwent lyk as hja yn dy dagen foar de sûndfloed itende en drinkende wierne, trouwende en úttrouwende, oant de dei dat Noäch yn ’e arke gyng,
39 en hja neat bimirken ear’t de sûndfloed kaem en hjarren allegearre weinaem, sa scil de komst fen de Minskesoan wêze.
40 Den scille der twa yn it fjild wêze: de iene wirdt meinommen, de oare wirdt binefterlitten;
41 twa frouljue scille meallende wêze oan de mounle: de iene wirdt meinommen, de oare wirdt binefterlitten.
42 Weitsje den, hwent jimme witte net, op hwet ûre jimme Heare komt.
43 Dit forsteane jimme dochs wol: dat as de húshear witten hie yn hokker nachtwacht de tsjeaf komme scoe, hy wier wol wekker bleaun en hie him it hûs net trochgrave litten.
44 Wêz dêrom ek jimme ré, hwent op in ûre, dat jimme it net tinke, komt de Minskesoan.
45 Hwa is den de trouwe en hoedene tsjinstfeint, dy de hear steld hat oer syn boaden, om hjarren op ’e tiid iten to jaen?
46 Sillich dy tsjinstfeint, hwa’t syn hear, as er komt, sa oan it wirk fynt.
47 Wiswier siz ik jimme, hy scil him oer al syn hawwen en hâlden sette.
48 Mar as dy feint net doocht en by himsels sizze mocht: Myn hear bliuwt lang wei,
49 en hy scoe bigjinne syn meitsjinners to slaen en hy scoe ite en drinke mei dy’t dronken binne,
50 sa scil de hear fen dy tsjinstfeint komme op in dei dat er it net forwachtet en op in ûre, dêr’t er gjin witten fen hat,
51 en hy scil him mids-twa snije en him syn diel sette mei de skynhilligen. Dêr scil it geskriem wêze en it toskegeknars.

HAEDSTIK 25.

1 Den scil it keninkryk der himelen wêze allyk tsjien fâmmen, dy’t hjar lampen namen en útgyngen de breugeman yn ’e miette.
2 En fiif fen hjar wierne dwazen, en fiif wierne wizen.
3 Hwent do’t de dwazen hjar lampen krigen, namen hja gjin oalje mei.
4 Mar de wizen namen bûten hjar lampen ek oalje yn de krûken mei.
5 Do’t nou de breugeman lang weibleau, bigounen hja allegearre slûch to wirden en foelen yn ’e sliep.
6 Mar om midnacht hinne kaem dêr in roppen: Sjuch, de breugeman komt, gean út, him yn ’e miette.
7 Do joegen al dy fammen hjar op en bigounen hjar lampen ré to meitsjen.
8 De dwazen nou seine tsjin de wizen: Jow ús fen jimme oalje, hwent ús lampen geane út.
9 Mar de wizen antwirden: Né, hwent oars mocht der for jimme en for ús gjin genôch wêze; gean ljeaver nei de winkelljue en keapje for jimme sels.
10 Wylst hja nou op wei wierne om to keapjen, kaem de breugeman; en hja dy’t ré wierne, gyngen mei him to brilloft; en de doar waerd sletten.
11 Einlings kamen de oare fammen ek en rôpen: Hear, hear, doch ús de doar iepen!
12 Mar hy antwirde en sei: Wiswier siz ik jimme, ik ken jimme net.
13 Weitsje den, hwent jimme witte de dei en de ûre net dat de Minskesoan komt.
14 Hwent it is der mei as mei in man, dy’t om utens geande, syn tsjinstfeinten rôp en hjarren syn hawwen en hâlden oerjoech;
15 en de iene joech er fiif talinten, en de oare twa, en de trêdde ien, elk nei’t er mânsk wier, en hy reizge ôf.
16 Dy’t nou de fiif talinten krige hie, gyng foartynienen hinne en hannele dêrmei, en woun fiif oare.
17 Sa ek dy’t de twa krige hie, woun oare twa.
18 Mar dy’t it iene krige hie, gyng hinne en groef yn ’e groun en bidobbe it jild fen syn hear.
19 In hiele tiid nou dêrnei kaem de hear fen dy tsjinstfeinten werom en rekkene mei hjarren ôf.
20 Dy’t nou de fiif talinten krige hie, [pag. 912]
kaem foar en brocht fiif oare talinten mei, sizzende: Heare, fiif talinten hawwe jo my oerjown; sjuch, yetris fiif talinten haw ik der by woun.
21 En syn hear sei tsjin him: Tige, dû froede en trouwe feint, oer net folle hastû trou west,

oer folle scil ik dy sette; gean yn ta dyn heare
feestnocht.
22 Ek dy’t de twa talinten krige hie, kaem
foar, en sei: Heare, twa talinten hawwe jo my
oerjown, sjuch, yetris twa talinten haw ik der
by woun.
23 Syn hear sei tsjin him: Tige, dû froede en
trouwe feint! Oer net folle hastû trou west, oer
folle scil ik dy sette; gean yn ta dyn heare
feestnocht.
24 Do kaem ek dy’t it iene talint krige hie foar
en sei: Heare, ik koe jo for in straf minske, dy
rispet dêr’t er net siedde hat en forgearret
dêr’t er net útstruid hat,
25 en it bineare my en ik gyng hinne en haw
jins talint yn ’e groun bidobbe; sjuch, hjir
hawwe jo jowes.
26 Mar syn hear antwirde en sei tsjin him: Dû
ûndogenske en loaije feint, dû wiste, dat ik
rispje dêr’t ik net siedde haw, en forgearje,
dêr’t ik net útstruid haw?
27 den hieste myn jild bilizze moatten by de
bankhâlders, en as ik weromkaem, scoe ik
mines mei de rinte ynbard hawwe.
28 Untkrij him it talint en jow it him, dy de
tsjien talinten hat.
29 Hwent in elk dy’t hat, scil jown wirde, en
hy scil oerfloedich hawwe; mar hwa’t net hat,
fen him scil nommen wirde ek hwet er hat.
30 En werp de ûnnutte tsjinstfeint yn de
bûtenste tsjusternis; dêr scil it geskriem wêze
en it toskegeknars.
31 As den de Minskesoan komt yn syn
hearlikheit en al de hillige ingelen mei him,
den scil er sitten gean op ’e troane fen syn
hearlikheit,
32 en foar syn oantlit scille alle folken
gearbrocht wirde. En hy scil hjarren fen inoar
skiede, lyk as de hoeder de skiep fen de
bokken skaet.
33 En hy scil de skiep sette oan syn
rjuchterhân, mar de bokken oan syn
lofterhân.
34 Den scil de kening tsjin hwa’t oan syn
rjuchterhân binne, sizze: Kom, dy’t seinge
binne fen myn Heit, ervje nou it keninkryk,
dat jimme taret is fen de grounlizzinge fen de
wrâld ôf.
35 Hwent ik hie honger en jimme hawwe my
to iten jown; ik hie toarst en jimme hawwe my
drinke litten; ik wier in frjemdling en jimme
hawwe my in hinnekommen jown;
36 ik wier neaken, en jimme hawwe my
klaeid, ik wier siik en jimme hawwe my
opsocht; ik siet yn ’e finzenis en jimme binne
ta my kommen.
37 Den scille de rjuchtfeardigen him
antwirdzje, sizzende: Heare, honear hawwe
wy jo hongerich sjoen en joegen jo iten, of
toarstich, en lieten jo drinke?
38 En honear hawwe wy jo as in frjemdling
sjoen, en in hinnekommen jown? of neaken,
en klaeiden jo?
39 En honear hawwe wy jo siik sjoen of yn ’e
finzenis, en binne ta jo kommen?
40 En de kening scil hjarren antwirdzje en
sizze: Wiswier siz ik jimme, forsafier jimme
dat dien hawwe oan ien fen myn minste
broerren hjirre, hawwe jimme it oan my dien.
41 Den scil er sizze ek tsjin dy’t oan syn
lofterhân binne: Gean jimme by my wei,
forflokten, it ivige f jûr yn, dat for de divel en
syn ingelen oanset is.
42 Hwent ik hie honger en jimme hawwe my
net to iten jown; ik hie toarst en jimme hawwe
my net drinke littsn;
43 ik wier in frjemdling en jimme hawwe my
gjin hinnekommen jown; neaken en jimme
hawwe my net klaeid, siik en yn ’e finzenis en
jimme hawwe my net opsocht.
44 Den scille dy him ek antwirdzje en sizze:
Heare, honear hawwe wy jo hongerich sjoen
of toarstich, of as in frjemdling, of neaken, of
siik, of yn ’e finzenis, en hawwe jo net
bitsjinne?
45 Den scil er hjarren antwirdzje en sizze:
Wiswier siz ik jimme, forsafier jimme dat net
dien hawwe oan ien fen dizze alderminsten,
hawwe jimme it oan my ek net dien.
46 En dizzen scille gean yn ’e ivige pine, mar
de rjuchtfeardigen yn it ivige libben.

HAEDSTIK 26.

1 En it barde, do’t Jezus mei al dy redenen
oan ’e ein kommen wier, dat er tsjin syn
learlingen sei: [pag. 913]
2 Jimme witte, dat it mei twa dagen Peaske
is, en dat de Minskesoan oerlevere wirde scil

om krúsige to wirden.
3 Do kamen de oerpreesters en de skriftgelearden en de âldsten fen it folk by inoar yn it paleis fen de hegepreester, mei de namme Kajafas,
4 en gyngen to rie om Jezus mei mûklist to fangen en to deadzjen;
5 mar hja seine: Net op it feest, dêr mocht opskoer fen komme ûnder it folk.
6 Do’t nou Jezus to Bethanië kommen wier, yn it hûs fen Simon de melaetske,
7 kaem dêr in frou ta him, hawwende in albasterne krûk met djûre salve, en geat dy oer syn holle út, wylst er oansiet.
8 Do’t nou syn learlmgen dat seagen, namen hja it tige kwea op, sizzende: Hwet jowt nou sok fordwaen?
9 Hwent it hie djûr forkoft en de earmen jown wirde kunnen.
10 Mar Jezus dat fornimmende, sei tsjin hjarren: Hwerom dogge jimme de frou oerlêst oan? Hwent hja hat in goed wirk oan my dien;
11 de earmen dochs hawwe jimme altiten om jimme ta, mar my hawwe jimme net altiten.
12 Hwent do’t hja dizze salve oer myn lichem útgeat, hat hja soks dien om myn bigraffenis ta to rieden.
13 Wiswier siz ik jimme: hwersanne dit Evangeelje yn ’e hiele wrâld forkindige wirdt, scil ek ta hjar oantinken forhelle wirde fen itjinge hja dien hat.
14 Do wier it, dat ien fen de toalven, by namme Judas Iskariot, nei de oerpreesters gyng,
15 en sei: Hwet wolle jimme my jaen? den scil ik him jimme oerleverje. En hja seine him tritich silverlingen ta.
16 En fen do ôf socht er de gaedlike wei om him oer to leverjen.
17 De earste deis nou fen it ûnsûrre brea kamen de learlingen ta Jezus, sizzende: Hwer wolle jo dat wy jo it Peaske rémeitsje?
18 Hy antwirde: Gean de stêd yn, nei dy en dy, en siz him: De Master seit: Myn tiid is nei-oan; ik wol by jo mei myn learlingen it Peaske hâlde.
19 En de learlingen diene, lyk as Jezus hjarren hjitten hie, en makken it Peaske ré.
20 Do’t it nou joun wirden wier, gyng er mei de toalve learlingen oan.
21 En wylst hja ieten, sei er: Wiswier siz ik jimme: ien fen jimme scil my forriede.
22 En hja waerden tige drôvich, en bigounen elk foar oar tsjin him to sizzen: Ik bin it dochs net, Heare?
23 Hy nou antwirde: Dy’t de hân mei my yn ’e skûtel dipt, dy scil my forriede.
24 De Minskesoan giet wol hinne, lyk as fen him biskreaun stiet, mar wé dy minske, troch hwa de Minskesoan forret wirdt! it wier dy minske better, dat er nea berne wier.
25 En Judas, dy’t him forriede scoe, antwirde en sei: Ik bin it dochs net, Master? Hy sei: It is lyk astû seiste.
26 Wylst hja nou ieten, naem Jezus it brea, en do’t er seinge hie, briek er it en joech it de learlingen en sei: Nim, yt; dat is myn lichem.
27 En hy naem de drinkenstsjelk, en do’t er tanke hie, joech er hjarren dy, sizzende: Drink dêr allegearre út;
28 hwent dat is myn bloed, it bloed fen it Nije Testamint, dat for mannichten forgetten wirdt ta forjowing fen sûnden.
29 Mar ik siz jimme: Fen nou ôf scil ik net mear drinke fen dizze frucht fen ’e wynstôk, oant dy deis, dat ik him nij mei jimme drinke scil yn myn Heite keninkryk.
30 En do’t hja de lofsang songen hiene, gyngen hja út nei de Oliveberch.
31 Do sei Jezus tsjin hjarren: Fen nacht scille jimme allegearre oanstjit oan my nimme, hwent der stiet biskreaun: De hoeder scil Ik slaen en de skiep fen de keppel scille forstruid wirde,
32 Mar nei’t ik opwekke bin, scil Ik jimme foarútgean nei Galiléa.
33 Petrus lykwols antwirde en sei tsjin him: Al scoene hja ek allegearre oanstjit oan jo nimme, ik scil nea net oanstjit nimme.
34 Jezus sei tsjin him: Wiswier siz ik dy: yn dizze selde nacht, ear’t de hoanne kraeit, scilstû my trijeris forsake hawwe.
35 Petrus sei tsjin him: Al moast ik ek mei jo stjerre, noch scoe ik jo net forsaekje. Allyksa sprieken ek al de learlingen.
36 Do gyng Jezus mei hjarren yn in [pag. 914] hôf, by namme Gethsémané; en hy sei tsjin syn learlingen: Gean hjir sitten, wylst ik dêr

hinnegean to bidden.
37 En hy naem Petrus en de beide soannen
fen Sebedeüs mei. En hy bigoun drôvich en
tige eang to wirden.
38 Do sei er tsjin hjarren: Myn siele is yndrôf
oan it stjerren ta, toevje hjirre en weitsje mei
my.
39 En hwet foarútgeande, foel er del op syn
oantlit en bea, sizzende: Myn Heit, as it
mooglik is, lit dizze drinkenstsjelk my
foarbygean. Mar net lyk as ik wol, mar lyk as
Jo wolle.
40 En hy kaem ta de learlingen en foun
hjarren yn ’e sliep. En hy sei tsjin Petrus: Sa
koene jimme den net ien ûre mei my weitsje?
41 Weitsje en bid, dat jimme net yn ’e
forsikinge komme; de geast is wol feardich,
mar it flêsk is swak.
42 Yetris, de twade kear, hinnegeande, bea er,
sizzende: Myn Heit, as dizze drinkenstsjelk
my net foarbygean kin of ik moat him drinke,
Jins wollen mei barre.
43 En do’t er by hjarren kaem, foun er hjarren
alwer yn ’e sliep, hwent hjar eagen wierne
swier.
44 En hy liet hjarren, en wer hinnegeande bea
er de trêdde kear, sizzende deselde wirden.
45 Do kaem er ta syn learlingen en sei tsjin
hjarren: Sliep nou mar troch, en rêst. Sjuch,
de ûre is tichteby, dat de Minskesoan
oerlevere wirdt yn de hannen fen sûnders.
46 Kom oerein, lit ús gean! sjuch, dy’t my
forret is tichteby.
47 En sjuch, wylst er yette spriek, kaem Judas,
ien fen de toalven, en mei him in hiele skare
mei swirden en stokken, stjûrd fen de
oerpreesters en âldsten fen it folk.
48 En dy’t him forrette, hie hjarren in teiken
oanjown, sizzende: Dy’t ik patsje scil, dy is it,
hâld him.
49 En mei gyng er op Jezus ta, en sei:
Groetenis, Master, en hy patte him.
50 Mar Jezus sei tsjin him: Frjeon, hwet
dochstû hjirre? Do kamen hja tichterby, en
sloegen de hannen oan Jezus en namen him.
51 En sjuch, ien fen hwa’t mei Jezus wierne,
syn hân útstekkende, loek syn swird, en rekke
de tsjinstfeint fen ’e hegepreester, en sloech
him in ear ôf.
52 Do sei Jezus tsjin him: Bring dyn swird wer
to plak; hwent allegearre, dy’t it swird nimme,
scille troch it swird forgean.
53 Of mienstû, dat ik myn Heit net oanroppe
kin? en Hy scil nou mear as toalve legioenen
ingelen nêst my sette.
54 Hoe scoene den de Skriften folbrocht
wirde, dy’t sizze, dat it sa barre moat?
55 Yn dy ûre sei Jezus tsjin de skaren: Lyk as
op in rôver binne jimme úttein mei swirden
en stokken om my to fetsjen; dei oan dei siet
ik by jimme yn de timpel to clearen, en do
hawwe jimme my net nommen.
56 Mar dit is allegearre bard, dat de Skriften
fen de profeten folbrocht wirde scoene. Do
forlieten de learlingen him allegearre en
flechten.
57 Dy’t nou Jezus finzen hiene, broch-ten
him nei Kajafas, de hegepreester, dêr’t de
skriftgelearden en de âldsten gearkomste
hâldden.
58 En Petrus folge him fen fierren oant it
foarhôf fen de hegepreester, en do’t er dêryn
kommen wier, gyng er by de tsjinners sitten
om de ôfrin to sjen.
59 De oerpreesters nou en de âldsten en de
hiele rie sochten in falsk tsjûgenis tsjin Jezus
om him deadzje to kmnen,
60 mar hja founen gjin, alhowol der gâns
falske tsjûgen opkamen.
61 Mar op it lêst kamen der twa op, dy seine:
Dy man hat sein: Ik kin Gods timpel ôfbrekke
en him yn trije dagen wer opbouwe!
62 Do gyng de hegepreester stean en sei tsjin
mm: Antwirdzje jo neat? Hwet tsjûgje dizze
minsken tsjin jo?
63 Mar Jezus swei. Do sei de hegepreester
tsjin him: Ik biswar jo by de libbene God, dat
jo ús sizze oft jo de Christus binne, Gods
Soan.
64 Jezus sei tsjin him: Sa is it; mar ik siz
jimme, fen nou ôf scille jimme de Minskesoan
sjen, sittende oan ’e rjuchterhân fen de
Almachtige en kommende op ’e wolkens fen
de himel,
65 Do toskoerde de hegepreester syn klean,
sizzende: Hy hat God lastere; hwet [pag. 915]
hawwe wy yette tsjûgen fenneden? Sjuch, nou
hawwe jimme syn godslaster heard;

66 hwet tinkt jimme? En hja antwirden: Hy is de dea skildich.
67 Do speijen hja him yn it oantlit en sloegen him mei fûsten, en oaren mei stokken,
68 sizzende: Profetearje ús, Christus, hwa't it is, dy't jo slein hat.
69 Petrus nou siet bûten, yn it foarhôf, do't in tsjinstfaem op him ta kaem en sei: Jo wierne ek mei Jezus, de Galileêr.
70 Mar hy hiet it foar alle man ljeagen, sizzende: Ik wit net hwet jo biprate.
71 Do't er nou nei de poarte gyng, seach him in oaren-ien, dy tsjin hwa't dêr wierne, sei: Dy wier ek mei Jezus, de Nazarener.
72 En wer hiet er it ljeagen mei in eed: Ik ken de minske net.
73 En koart dêrnei kamen hwa't dêr stiene, op Petrus ta en seine tsjin him: Jawisse, dû bist ek ien fen dyën, hwent dyn útspraek makket dy iepenbier.
74 Do bigoun er him sels to forflokken en to swarren: Ik ken de minske net.
75 En mei kraeide de hoanne. En Petrus kaem it wird tobinnen, dat Jezus tsjin him sein hie: Ear't de hoanne kraeit, scilstû my trijeris forsake hawwe. En nei bûten geande, skriemde er bitter.

HAEDSTIK 27.

1 Do't it nou moarntiid wirden wier, waerden de oerpreesters en de âldsten fen it folk allegearre tsjin Jezus to riede him to deadzjen.
2 En hja bounen him, en brochten him foart, en joegen him de lânfâd Pontius Pilatus oer.
3 Do't dêrop Judas, dy't him forret hie, seach, dat hy foroardiele wier, krige er birou en brocht de tritich silverlingen by de oerpreesters en de âldsten werom,
4 sizzende: Ik haw sûndige, forriedende ûnskildich bloed. Mar hja seine: Hwet rekket ús dat? dat moatstû sels witte.
5 En hy smiet de silverlingen yn 'e timpel, en joech him ôf, en hinnegeande forhong er him.
6 Mar de oerpreesters namen de silverlingen, hwent, seine hja, it stiet net frij se yn de offerkiste to dwaen, hwent it is bloedjild.
7 En do't hja mei inoar rie hâlden hiene, koften hja dêr it pottebakkersf jild for, ta in tsjerkhôf for de frjemdlingen.
8 Dêrom krige dat de namme fen Bloedf jild oant hjoed de dei ta.
9 Do is folbrocht hwet spritsen is troch de profeet Jeremia, sizzende: En ik naem de tritich silverlingen, de wirdearre priis fen de wirdearre, dy't hja skat hiene, fen Israëls soannen, en
10 ik joech dy for it pottebakkersf jild, lyk as de Heare my hjitten hie.
11 Jezus nou wier steld foar de lânfâd; en de lânfâd frege him, sizzende: Binne jo de kening fen de Joaden? En Jezus sei: It is lyk as jo sizze.
12 Mar op it oantiigjen fen de oer-preesters en de âldsten joech er gjin antwird.
13 Do sei Pilatus tsjin him: Hearre jo net, hofolle bitigingen hja tsjin jo yn-bringe?
14 Mar hy antwirde him net, ek net ien inkeld wird, sadat de lânfâd him tige forwûndere.
15 En op it feest plichte de lânfâd de skare ien finzene los to litten, hwa't hja woenen.
16 Nou hiene hja dotiids in forneamd finzene, by namme Barabbas.
17 Wylst hja den gearkrongen, sei Pilatus tsjin hjarren: Hwa wolle jimme, dat ik jimme loslit, Barabbas of Jezus, dy't ek neamd wirdt Christus?
18 Hwent hy wist wol, dat hja Jezus út niid oerlevere hiene.
19 Wylst er nou yn 'e rjuchterstoel siet, die syn frou him tynge, sizzende: Jow dy net ôf mei dy rjuchtfeardige, hwent ik haw hjoed folle om him útstien yn 'e dream.
20 Mar de oerpreesters en de âldsten wisten de skaren oer to heljen om Barabbas to easkjen en Jezus to deadzjen.
21 De lânfâd den antwirde en sei tsjin hjarren: Hwa fen beiden wolle jimme dat ik jimme loslit? Hja nou seine: Barabbas!
22 Pilatus sei tsjin hjarren: Hwet moat ik den dwaen mei Jezus, dy't neamd wirdt Christus? Hja seine allegearre: Krusigje him!
23 Hy sei: Hwet for kwea hat er den dien? Mar hja rôpen nammersto lûder: Krusigje him! [pag. 916]
24 Do't Pilatus nou seach, dat it neat eine, mar de opskoer earder oanboaze, naem er wetter en wosk him de hannen foar de eagen

fen de skare, sizzende: Ik haw gjin skild oan it
bloed fen dizze rjuchtfeardige; for jimme
komt it op.
25 En al it folk antwirde: Syn bloed mei
komme oer ús en oer ús bern!
26 Do liet er hjarren Barabbas los; mar Jezus
liet er giselje, en joech him oer om krusige to
wirden.
27 Do namen de soldaten fen de lânfâd Jezus
mei yn it rjuchthûs en brochten de hiele kloft
oer him gear.
28 En do't hja him útklaeid hiene, diene hja
him in poarperen mantel om,
29 en hja frisselen in kroane fen toarnen en
setten him dy op 'e holle, en joegen him in
reid yn 'e rjuchterhân. En hja foelen foar him
op 'e knibbels en bijeg-nen him mei spot,
sizzende: Groetenis, dû kening fen 'e Joaden!
30 En hja speijen him oan, en namen de reid
en sloegen him op 'e holle.
31 En do't hja him mei spot bijegene hiene,
diene hja him de mantel wer ôf en teagen hûn
syn eigen klean oan, en hja laetten him wei
om him to krusigjen.
32 En útgeande, troffen hja in man fen
Cyréne by namme Simon, en dy twongen hja
om syn krús to dragen.
33 En do't hja kamen op in plak, dat Golgotha
hjit, dat is de saneamde Hollekrún,
34 joegen hja him wyn to drinken, mongen
mei galle; mar do't er it preaun hie, woed er
net drinke.
35 Do't hja him nou krusige hiene, fordielden
hja syn klean ûnderinoar en lotten dêr om,
dat folbrocht wirde scoe hwet spritsen is troch
de profeet: Hja hawwe myn klean ûnder inoar
fordield, en hja hawwe om myn lyfdracht
lotte.
36 En hja sieten dêr en hâldden oer hun de
wacht.
37 En boppe syn holle setten hja syn skild
mei dit lêzen: Dit is Jezus, de kening fen de
Joaden.
38 Do waerden mei him twa rôvers krusige,
ien oan 'e rjuchter- en ien oan 'e lofterhân.
39 En dy't foarbygyngen lasteren him, en
skodholjende
40 seine hja: O dû, dy de timpel ôfbrekste en
yn trije dagen opbouste, forlos dysels, astû
Gods Soan bist, en kom fen it krûs ôf.
41 Allyksa hunen de oerpreesters mei de
skriftgelearden en âldsten en Farizeën, en
seine:
42 Oaren hat er forlost, himsels kin er net
forlosse! Israëls kening is er? lit him den nou
ôf it krús komme en wy scille yn him leauwe!
43 Hy hat op God bitroud; lit Dy him nou
forlosse, as Er it him goed mient; hy hat
ommers sein: Ik bin Gods Soan.
44 En allyksa leine him ek de rôvers leech,
dy't mei him krusige wierne.
45 En fen de sechste ûre ôf kaem der
tsjusternis oer it hiele lân oant de njoggende
ûre ta.
46 En om de njoggende ûre hinne rôp Jezus
mei in lûde stimme: Eli, Eli, lama sabachtani!
dat is: Myn God, myn God, hwerom hawwe Jo
my forlitten?
47 Mar somliken fen dy dêr stiene, seine, do't
hja it hearden: Hy ropt Elia.
48 En foartynienen kaem ien fen hjarren
oanrinnen, en naem in spûns, en dipte dy yn
'e yettik en stiek him op in reid, en liet him
drinke.
49 Mar de oaren seine: Stil, lit ús sjen oft Elia
komt om him to forlossen.
50 Mar Jezus rôp yetris mei in lûde stimme en
joech de geast.
51 En sjuch, it foarkleed fen de timpel
skoerde midstwa fen boppen oant ûnderen ta;
en de groun skodde, en de rotsen tospaltten;
52 en de grêven gyngen iepen, en gâns
lichemen fen de forstoarne hüligen waerden
opwekke.
53 En hja gyngen ta hjar grêven út, en nei syn
opstanning kamen hja yn 'e hillige stêd, en
binne dêr forskate forskynd.
54 De haedman nou, en dy't mei him by
Jezus de wacht hiene, waerden tige forheard,
do't hja de ierdbeving seagen en alles hwet
der bard wier, en hja seine: Yn wierheit, hy
wier Gods Soan.
55 En dêr stiene ek forskate frouljue it fen
fierren oan to sjen; dy wierne Jezus fen Galiléa
ôf folge om him to tsjinjen;
56 ûnder hjarren wierne Maria Magdaléna en
Maria, de mem fen Jakobus en Jozes, en de
mem fen Sebedeüs soannen. [pag. 917]

57 Do’t it nou joun wirden wier, kaem dêr in
ryk man fen Arimathéa, by namme Jozef, dy’t
sels ek in learling fen Jezus wier,
58 en dy gyng nei Pilatus en frege om Jezus
lichem. Do gebea Pllatus om it oer to jaen.
59 En Jozef naem it lichem en biwoelle it yn
suver fyn linnen,
60 en lei it yn syn eigen nij grêf, dat er yn de
rotsen úthoud hie, en nei’t er in greate stien
foar de yngong fen it grêf rôlle hie, gyng er
foart.
61 Mar Maria Magdaléna en de oare Maria
bleauwen dêr en sieten foar it grêf oer.
62 En de oare deis, dat is de dei nei de
tarieding, kamen de oerpreesters en de
Farizeën mei inoar by Pilatus,
63 sizzende: Hear, ús is yn it sin kommen, dat
dy forlieder by syn libben sein hat: Mei trije
dagen wird ik opwekke.
64 Wol dêrom hjitte, dat it grêf feilge wirdt
oan de trêdde deis ta, oars mochten faeks syn
learlingen komme en him stelle, en den tsjin
it folk sizze: Hy is út de deaden opwekke, en
dy lêste misset scoe yette slimmer wêze as de
earste.
65 Pilatus sei tsjin hjarren: Jimme krije in
wacht; gean hinne, feiligje it grêf, lyk as jimme
dat tinkt.
66 En hja hinnegeande, feiligen it grêf, nei’t
hja de stien forsegele hiene mei help fen ’e
wacht.

HAEDSTIK 28.

1 En nei de sabbat, yn ’e skimermoarn op ’e
earste dei fen ’e wike, kaem Maria Magdaléna
en de oare Maria om nei it grêf to sjen.
2 En sjuch, dêr barde in swiere ierdbeving.
Hwent in ingel des Heare saeide út ’e himel
del en kaem tichterby, en rôlle de stien foar de
yngong wei en gyng dêr op sitten.
3 En syn oansjen wier as de wearljocht en
syn klean wierne wyt allyk snie.
4 En út freze fen him binne de wach-ters
tige kjel wirden en waerden as deaden.
5 Mar de ingel antwirde en sei tsjin de
frouljue: Eangje net! hwent ik wit, jimme siikje
Jezus, dy’t krusige wier.
6 Hy is hjir net, hwent hy is wer opwekke, lyk
as er sein hat; kom en sjuch it plak, dêr’t de
Heare lein hat.
7 En gean ynienen hinne en siz tsjin syn
learlingen, dat er opwekke is fen ’e deaden, en
sjuch, hy giet jimme foarút nei Galiléa ta; dêr
scille jimme him sjen; sjuch, ik haw it jimme
sein.
8 En hja gyngen ynienen by it grêf wei, mei
eangens en greate blydskip, en rounen om syn
learlingen de tynge to bringen.
9 En sjuch, Jezus kaem hjarren tomiette,
sizzende: Groetenis! En hja kamen tichterby
en omklammen syn foetten en beaën him
oan.
10 Do sei Jezus tsjin hjarren: Eangje net; gean
en boadskipje it myn broerren, dat hja gean
moatte nei Galiléa; dêr scille hja my sjen.
11 En wylst hja ûnderweis wierne, sjuch, dêr
kamen inkelden fen de wacht yn de stêd, en
diene de oerpreesters to witten hwet der
allegearre bard wier.
12 En hja kamen gear mei de âldsten en
hâldden rie en joegen de soldaten grou jild,
13 en seine: Jimme moatte sizze: Syn
learlingen binne by nacht kommen en hawwe
him stellen, wylst wy sliepten;
14 en as de lânfâd dat gewaer wirde mocht,
scille wy him wol biprate, en soargje dat
jimme gjin lêst krije.
15 Hja nou namen it jild oan en diene lyk as
hjarren foarhâlden wier. En dat forhael waerd
ûnder de Joaden húsriem oant hjoed de dei ta.
16 En de âlve learlingen gyngen nei Galiléa,
nei de berch, dêr’t Jezus hjarren ûntbean hie.
17 En do’t hja him seagen, beaên hja him
oan, mar somliken wierne yn twivel.
18 En Jezus gyng nei hjarren ta en spriek: My
is jown alle macht, yn himel en op ierde.
19 Gean den hinne, ûnderrjuchtsje alle
folken, hjarren dopende yn ’e namme fen de
Heit en fen de Soan en fen de Hillige Geast, en
learende hjarren to ûnderhâlden alles hwet ik
jimme oplein haw.
20 En sjuch, ik bin mei jimme al de dagen
oant de foltôginge fen de wrâld. Amen.

[pag. 918]

# IT EVANGEELJE FEN
# MARKUS.

HAEDSTIK 1.

1 Bigjin fen it Evangellje fen Jezus Christus, Gods Soan.
2 Lyk as biskreaun stiet by Jesaja, de profeet: Sjuch, Ik stjûr myn ingel foar dyn oantlit út, dy't dyn wei rémeitsje scil;
3 de stim fen ien, dy't ropt yn de woastenije: Klearje de wei fen de Heare, meitsje syn paden rjucht.
4 Johannes de Doper kaem yn 'e woastenije, forkindigjende de doop fen bikearing ta forjowing fen sûnden.
5 En it hiele lân fen Judéa roun nei him út en alle man fen Jeruzalem, en hja lieten hjarren fen him dope yn 'e rivier de Jordaen, bilidende hjar sûnden.
6 En Johannes hie syn klean fen kamielehier, mei in learene rime om syn mil, en hy iet sprinkhoannen en wylde hunich.
7 En hy forkindige, sizzende: Nei my komt ien, sterker as ik; ik bin net weardich, bûgende de rime fen syn foetskoaijing los to meitsjen.
8 Ik haw jimme doopt mei wetter, mar hy scil jimme dope mei de Hillige Geast.
9 En it barde yn dy dagen, dat Jezus kaem fen Nazareth yn GaHléa, en waerd fen Johannes doopt yn de Jordaen.
10 En mei't er út it wetter opkaem, seach er de himelen spjalten en de Geast op him delsaeijen allyk in dou.
11 En dêr kaem in stim út de himelen: Dû bist myn ljeave Soan, yn dy haw Ik myn wolbihagen.
12 En foartynienen dreau him de Geast út nei de woastenije.
13 En hy wier yn de woastenije fjirtich dagen, forsocht fen de satan, en hy wier dêr by it wylde djierte, en de ingelen tsjinnen him.
14 Do't nou Johannes oerlevere wier, kaem Jezus yn Galiléa, forkindigjende it Evangeelje fen Gods keninkryk,
15 en sizzende: Fol wirden is de tiid en neioan is Gods keninkryk; bikear jimme en leau it Evangeelje.
16 En by de sé fen Galiléa lâns geande, seach er Simon en Andreäs, syn broer, it net útbringen yn de sé: hwent hja wierne fiskers.
17 En Jezus sei tsjin hjarren: Kom harren en folgje my, en ik scil meitsje, dat jimme fiskers fan minsken wirde.
18 En foartynienen hjar netten forlittende, folgen hja him.
19 En do't er hwet fierderop gien wier, seach er Jakobus, de soan fen Sebedeüs, en Johannes, syn broer, yn hjar skip oan it netteboetsjen.
20 En foartdaelk rôp er hjarren, en do't hja hjar heit Sebedéüs op it skip mei de deihiersljue litten hiene, gyngen hja him efternei.
21 En hja kamen yn Kapérnaüm. En foartynienen gyng er op 'e sabbat yn 'e synagoge en bigoun to learen.
22 En hja stiene forslein fen syn learing, hwent hy learde hjarren as macht hawwende, en net as de skriftgelearden.
23 En foartynienen wier dêr yn hjar synagoge in man mei in ûnreine geast, dy gûlde it út, sizzende:
24 Hwet hawwe jo mei ús to meitsjen, Jezus fen Nazareth? Binne jo kommen om ús to fordjerren? Ik wit wol hwa't jo binne: Gods hillige!
25 En Jezus bistrafte him, sizzende: Swij, en gean út him.
26 En de ûnreine geast forwrong him en gyng mei lûd gebear út him.
27 En hja stiene allegearre forheard, dat hja der meiinoar om strieden, sizzende: Hwet kin dit dochs wêze? In nije lear: mei macht hjit er sels de ûnreine geasten, en hja litte hjar fen him sizze.
28 En de rop fen him gyng nou ynienen nei alle kanten troch de hiele omkrite fen Gahléa.
29 En do't er dêrmei út de synagoge gien wier, kamen hja by Simon en Andreäs yn 'e hûs, mei Jakobus en Johannes.
30 Simon syn skoanmem nou laei mei de

koarts op bêd, en foartynienen seine hja it him fen hjar.
31 En hy gyng nei hjar ta, en hjar by de hân nimmende holp er hjar oerein, [pag. 919]
en de koarts gyng hjar ôf, en hja bigoun hjarren to tsjinjen.
32 En do't it joune hie, en de sinne ûndergien wier, brochten hja alle lijers nei him ta en dy't mei kweageasten bisocht wierne.
33 En de hiele stêd troppe gear foar de doar.
34 En hy genies gâns minsken, dy't der min oan ta wierne fen wegen alderhanne kwalen, en gâns kweageasten wirp er út, en hy liet de kweageasten it sprekken net ta, om't hja him koene.
35 En yn 'e moarntiid, yette djip yn 'e nacht, stie er op, en joech him op it paed en reizge nei in iensume oarde, en bea dêrre.
36 Mar Simon en dy't mei him wierne, gyngen him efteroan,
37 en hja founen him en seine tsjin him: Hja siikje allegearre om jo.
38 Mar hy sei tsjin hjarren: Lit ús oarewei gean nei de doarpen hjir om hinne, dat ik dêrre ek forkmdigje, hwent mei dat doel bin ik útgien.
39 En hy gyng, en forkindige yn hjar synagogen hiele Galiléa troch, en wirp de kweageasten út.
40 En der kaem ta him in melaetsken, dy't foar him op 'e knibbels foel en him bea, sizzende: As jo wolle, kinne jo my reinigje.
41 En Jezus, ynderlik mei him bigien, stiek de hân út, en rekke him oan, en sei tsjin him: Ik wol, wird rein.
42 En foartynienen gyng him de melaetskens ôf en hy waerd rein.
43 En hy lei it him hird op, en stjûrde him ynienen foart.
44 En hy sei tsjin him: Soargje, datstû nimmen neat seiste, mar gean hinne, en lit dy sjen oan de preester en bring for dyn reiniging it offer, dat Mozes oplein hat, hjarren ta in tsjûgenis.
45 Mar de man gyng hinne en bigoun frijhwet to forkindigjen en it wird bikend to meitsjen, en Jezus koe net mear iepenlik yn 'e stêd komme; mar hy wier bûten yn iensume oarden, en fen alle kanten kamen de minsken ta him.

HAEDSTIK 2.

1 En do't Jezus nei in deimannich wer yn Kapérnaüm kommen wier, waerd it bikend, dat er yn 'e hûs wier.
2 En der kamen safolle minsken gear, dat sels de romte foar de doar hjarren net mear hâlde koe. En hy forkindige hjarren it Wird.
3 En hja kamen ta him, bringende in lamme, dy't fen f jouwer man droegen waerd.
4 En mei't hja fen wegen de skare net by him komme koene, makken hja it dak iepen, dêr't er wier, en troch de iepening lieten hja it bêd sakje, dêr't de lamme op laei.
5 En do't Jezus hjar leauwe seach, sei er tsjin de lamme: Bern, dyn sûnden binne forjown.
6 Mar dêr sieten in mannich skriftgelearden by, en dy leinen yn hjar hert oer:
7 Ho kin hy sa sprekke? Dat is lasterjen fen God. Hwa kin de sûnden forjaen as God allinne?
8 En do't Jezus foartynienen yn syn geast waernaem, dat hja soks by hjarsels oerleine, sei er tsjin hjarren: Hwerom lizze jimme dizze dingen by jimsels oer?
9 Hwet is lichter, tsjin de lamme to sizzen: Dyn sûnden binne dy forjown, as to sizzen: Riizje oerein, en nim dyn bêd op en gean hinne?
10 Mar dat jimme witte meije, dat de Minskesoan macht hat, op ierde sûnden to forjaen, — sei er tsjin de lamme:
11 Tsjin dy siz ik: Riizje oerein, en nim dyn bêd op en gean nei dyn hûs.
12 En hy kaem oerein, en do't er foart syn bêd opnommen hie, gyng er yn aller bywêzen it hûs út, sadat hja allegearre forwêzen stiene en God forhearliken, sizzende: Sahwet hawwe wy nea net sjoen!
13 En hy gyng wer nei bûten ta, nei de sékant. En de hiele skare kaem ta him, en hy learde hjarren.
14 En op syn wei dêrlâns seach er Levi, de soan fen Alféüs, sitten op it tolhûs, en sei tsjin him: Folgje my. En hy stie op en folge him.
15 En it barde, wylst er yn syn hûs oan tafel wier, dat ek gâns tolgearders en sûnders oansieten mei Jezus en syn learlingen, hwent

hja wierne machtich, en folgen him aloan.
16 Do't nou de skriftgelearden en de [pag. 920]
Farizeën seagen dat er iet mei de tolgearders
en sûnders, seine hja tsjin syn learlingen:
Hwerom yt er mei de tolgearders en sûnders?
17 En do't Jezus dat hearde, sei er tsjin
hjarren: Dy't soun binne hawwe gjin
genêsmaster fenneden, mar dy't siik binne. Ik
bin net kommen om rjuchtfeardigen to
roppen, mar sûnders ta bikearing.
18 En de learlingen fen Johannes en de
Farizeën hâldden fêsteldei. En dêr kamen
gûds, dy seine tsjin him: Hwerom fêstje de
learlingen fen Johannes en de learlingen fen
de Farizeën wol, mar dogge jins learlingen it
net?
19 En Jezus sei tsjin hjarren: Kinne den de
brilloftsgasten fêstje, wylst de breugeman by
hjarren is? Salang hja de breugeman by
hjarren hawwe, kinne hja net fêstje.
20 Mar dêr scille dagen komme, dat de
breugeman by hjarren weinommen wêze scil;
den scille hja fêstje dy deis.
21 Nimmen set in ûnklandere lape yn in âld
stik klaeijing; oars skoert it nije ynsetsel by it
âlde ôf, en der komt in slimmer skoer.
22 En nimmen docht nije wyn yn âlde learene
sekken, oars scoe de wyn de sekken skoerre,
en wyn en sekken geane forlern; mar nije wyn
docht men yn nije sekken.
23 En it barde, dat er op 'e sabbat syn paed
naem troch it nôtfjild en syn learlingen
bigounen ûnderweis ieren to ploaitsjen.
24 En de Farizeén seine tsjin him: Sjuch,
hwerom dogge hja op de sabbat hwet gjin
foech jowt?
25 En hy sei: Hawwe jimme nea net lêzen
hwet David die, do't er yn need wier en
honger hie, hy en dy't mei him wierne?
26 ho't er yngyng ta Gods hûs, ûnder de
hegepreester Abjathar, en de toanbreaën iet,
dy't oars gjinien as de preesters ite meije, en
dêr ek fen joech dy't mei him wierne?
27 En hy sei tsjin hjarren: De sabbat is der
kommen om de minske en net de minske om
de sabbat;
28 dêrom is de Minskesoan in Heare ek fen de
sabbat.

HAEDSTIK 3.

1 En wer kaem er yn in synagoge. En dêr
wier in minske dy't in fortoarre hân hie;
2 en hja gyngen him nei, oft er him op de
sabbat genêze scoe, om him forkleije to
kinnen.
3 En hy sei tsjin de minske, dy de fortoarre
hân hie: Riizje oerein en kom yn it formidden.
4 Do sei er tsjin hjarren: Jowt it foech op de
sabbat goed to dwaen of kwea to dwaen? in
libben to bihâlden of to deadzjen? Mar hja
sweijen.
5 En mei grammoedigens liet er syn eagen
oer hjarren gean, mei iens drôvich oer de
bihirding fen hjar hert; en hy sei tsjin de man:
Stek dyn hân út, en hy stiek him út, en syn
hân waerd wer soun.
6 En do't de Farizeên foartgien wierne,
bileine hja opslach mei de Herodianen rie
tsjin him, ho't hja him deadzje scoene.
7 En Jezus ûntwiek mei syn learlingen nei de
sé, en in greate mannichte út Galiléa folge
him. En út Judéa,
8 en fen Jeruzalem en út Iduméa en oer de
Jordaen wei en út de omkriten fen Tyrus en
Sidon kamen hja by greate mannichten ta
him, do't hja hearden hofolle oft er die.
9 En hy sei tsjin syn learlingen, der moast in
skipke tichteby him bliuwe om de skare, dat
hja him net forkringe scoene.
10 Hwent hy genies mannichten, dat
allegearre dy't kwalen hiene, op him
oankrongen om him oan to reitsjen.
11 En as de ûnreine geasten him seagen,
foelen hja foar him del en rôpen: Jo binne
Gods Soan.
12 En fakentiids lei er hjarren hird op him net
bikend to meitsjen.
13 En hy gyng de berch op, en rôp ta him dy't
er sels woe, en hja kamen ta him.
14 En hy stelde toalve oan om mei him to
wêzen, en om hjarren útstjûre to kinnen to
forkindigjen,
15 en macht to hawwen om sykten to
genêzen en de geasten út to werpen.
16 En hy stelde de toalve oan: Simon, dy't er
de bynamme joech fen Petrus,
17 en Jakobus, de soan fen Sebedéüs, en
Johannes, de broer fen Jakobus, en dy [pag. 921]

joech er de bynamme fen Boänerges, dat is tongersoannen,
18 en Andréas en Füippus en Bartholoméüs
en Matthéüs en Thomas en Jakobus, de soan
fen Alféüs en Taddéüs en Simon de Kananéër,
19 en Judas Iskariot, dy't him ek forret hat.
20 En hy gyng nei hûs, en wer kaem in skare
gear, dat hja sels net brea-ite koene.
21 En do't syn sibben dat hearden, gyngen
hja dêrhinne om him to hâlden, hwent, seine
hja, hy is bûten himsels.
22 En de skriftgelearden, dy't fen Jeruzalem
kommen wierne, seine: Hy hat Beëlzebul, en
troch it haed fen de kweageasten werpt er de
kweageasten út.
23 En hy rôp hjarren ta him, en spriek tsjin
hjarren yn likenissen: Ho kin de satan de
satan útwerpe?
24 En as in keninkryk tsjin himsels fordield is,
kin sa'n keninkryk net bistean,
25 en as in hûs tsjin himsels fordield is, den
scil sa'n hûs net bistean;
26 en as de satan tsjin himsels opstiet, en
fordield is, den kin er net bistean bliuwe, mar
nimt in ein.
27 Mar nimmen, dy't by de sterke yn 'e hûs
gien is, kin him syn húsrie ûntstelle, as er
earst de sterke net boun hat, en den kin er syn
hûs birôvje.
28 Wiswier siz ik jimme: Alles scil de
minskebern forjown wirde, de sûnden en de
lasteringen, safolle as hja lastere hawwe
meije,
29 mar dy't lastere hawwe scil tsjin de Hillige
Geast, dy kriget gjin forjowing yn ivichheit,
mar is skildich oan ivige sûnde.
30 Hja hienen ommers sein: Hy hat in
ûnreine geast.
31 En syn mem en syn broerren kamen; en
wylst hja bûten stean bleauwen, rôpen hja
him.
32 En dêr siet in skare om hün hinne, en hja
seine tsjin him: Sjuch, jins mem en jins
broerren en sisters dêrbûten siikje jo.
33 En hy antwirde en sei hjarren: Hwa is myn
mem en hwa binne myn broerren?
34 En do't er de omsittenden oersjoen hie, sei
er: Sjuch dêr myn mem en myn broerren;
35 hwent dy't Gods wollen docht, dy is myn
broer en myn sister en myn mem.

HAEDSTIK 4.

1 En wer bigoun er to learen oan 'e igge fen
de sé. En dêr kaem ta him in skare sà great,
dat hy gyng oan boart fen in skip en dêr siet
er, op sé, wylst de hiele skare oan 'e igge fen 'e
sé stie, op it lân.
2 En hy learde hjarren in mannichte dingen
troch likenissen; en yn syn learinge sei er tsjin
hjarren:
3 Harkje ta: Sjuch, in siedder gyng út om to
siedzjen.
4 En it barde, do't er siedde, dat ien diel foel
bylâns it paed, en de fûgels kamen en pikten
it op.
5 En in oar diel foel op 'e rotsgroun, dêr't it
net folle ierde hie; en yn ienen skeat it op,
om't it gjin djipte fen ierde hie.
6 Mar do't de sinne opkommen wier,
forskroeide it, en om't it gjin woartel hie,
fortoarre it.
7 En in oar diel foel yn 'e stikels, en de stikels
woechsen en smoarden it; en it joech gjin
frucht.
8 En in oar diel foel yn 'e goede ierde en it
joech frucht, dy't woechs en oanwoun, en it
droech, ien tritich-, en ien sechstich-, en ien
hûndertfâld.
9 En hy sei: Dy't earen hat om to hearren, dy
mei hearre.
10 En do't er allinnich wier, bifregen him
dyjingen, dy't by him wierne, mei de toalve,
oer de likenissen.
11 En hy sei tsjin hjarren: Jimme is jown de
forbirgenheit fen Gods keninkryk, mar
sokken, dy bûten steane, bart it allegearre yn
likenissen,
12 dat hja sjugge en sjugge en net ynsjen, en
hearre en hearre en net forstean, dat hja hjar
faeks net bikeare en hjarren forjown wirde
scoe.
13 En hy sei tsjin hjarren: Forsteane jimme
dizze likenis net, ho scille jimme den al de
oare likenissen kenne?
14 Hy dy't sieddet, sieddet it wird.
15 En dit binne dyjingen, dy't bylâns it paed
bisiedde binns: dêr't it wird siedde wirdt, en
as hja it hearre, foartynienen komt de satan en

nimt it wird wei, dat yn hjarren siedde wier.
[pag. 922]
16 En allyksa binne dyjingen, dy't op de rotsgroun bisiedde binne, dy, as hja it wird heard hawwe, it foartynienen mei blydskip oannimme,
17 en hja hawwe gjin woartel yn hjarselme, en binne mar for in tiid; dêrnei as der binearing of forfolging komt om it wird, nimme hja daelk oanstjit.
18 En der binne wer oaren: dy't yn de stikels bisiedde binne, dat binne dyjingen, dy't it wird heard hawwe,
19 mar de bislommering fen de wrâld en de forlieding fen de rykdom en de bigearten nei de oare dingen slûpe yn en smoare it wird, en it wirdt geld.
20 En dit binne dyjingen, dy't yn 'e goede ierde bisiedde waerden: dy't nei it wird hearre en it oannimme en frucht drage, ien tritich-, en ien sechstich-, en ien hûndertfâld.
21 En hy sei tsjin hjarren: Komt faeks de lampe, om ûnder de nôtmiette set to wirden of ûnder it bêd? Is it net om op de ljochter set to wirden?
22 Hwent der is neat forhoalen, as om iepenbiere to wirden, en neat is opbirgen, as om foar it ljocht to kommen.
23 As immen earen hat om to hearren, dy mei hearre.
24 En hy sei tsjin hjarren: Sjuch ta hwer't jimme nei hearre. Mei hwet miette jimme miette, scil jimme tametten wirde, en jimme, dy't hearre, scil mear talein wirde.
25 Hwent dy't hat, dy scil jown wirde; mar dy't net hat, dy scil ôfnommen wirde ek hwet er hat.
26 En hy sei: Sà is it keninkryk fenGod: Allyk in minske it sied yn 'e ierde struit,
27 en hy sliept en giet oerein, nacht en dei, en it sied ûntjowt him en waechst, hy wit sels net ho.
28 Ut hjarsels draecht de ierde frucht, earst de stâlle, den de ier, dêrnei it folsleine nôt yn de ier.
29 En as de frucht it talit, set hy der foart de sichte yn, hwent it is oan de rispinge ta.
30 En hy sei: Hwer scille wy it keninkryk fen God mei forlykje, of yn hokfor likenis it bringe?
31 It is allyk in mostersiedtsje, dat, as it yn 'e ierde útsiedde wirdt, finer is as alle sieden op ierde, mar dat,
32 as it ienris siedde is, opsjit en greater wirdt as alle krûden, en wide tûken spraet, dat yn syn skaed de fûgels fen 'e himel in skûlplak fine kinne.
33 En yn frijhwet fen sokke likenissen spriek er ta hjarren it wird, al nei't hja it forstean koene,
34 en sûnder likenis spriek er ta hjarren net. Mar syn eigen learlingen ôfsûnderlik lei er alle dingen út.
35 En hy sei tsjin hjarren dy deis, do't it joun wirden wier: Lit ús oerfarre nei de oare kant.
36 En do't hja de skare forlitten hiene, namen hja him mei, sa't er wier, yn it skip, en ek oare skippen gyngen mei him.
37 En der stiek in swiere stoarm op, en de weagens sloegen oer it skip, dat it al fol rekke;
38 mar hy laei yn 'e efterein op it hollekjessen to sliepen. En hja makken him wekker, en seine tsjin him: Master, hawwe jo gjin soarch, dat wy forgeane?
39 En hy gyng oerein, en bistrafte de wyn en sei tsjin de sé: Swij, wêz stil! En de wyn gyng lizzen en it wetter waerd eflfen.
40 En hy sei tsjin hjarren: Hwerom binne jimme sa forfeard? Ho hawwe jimme sa gjin leauwe?
41 En hja eangen mei greate eangstme, en hja seine tsjin inoar: Hwa is dit dochs, dat sels de wyn en de sé for him om sizzen jowe?

### HAEDSTIK 5.

1 En hja kamen oan 'e oare igge fen de sé, yn it lân fen de Gadarénen.
2 En foart mei't er út it skip gien wier, kaem him út de grêven in minske tomiette, dy't in ûnreine geast hie.
3 Dy hâldde ta yn de grêven, en gjinien wier yn steat him, ho ek, to binen, net ienris mei in keatting,
4 hwent withofaek hied er mei foetboeijens en keattingen fêstboun sitten, mar de keattingen hied er stikken litsen en de foetboeijens tobritsen en nimmen koe him yn't bidarjen krije.

5 En altiten troch, by nacht en by dei, wier er yn ’e grêven en op ’e bergen, gûlende en himsels mei stiennen slaende.

6 En do’t er Jezus seach, kaem er fen fierren oanrinnen en foel foar him del, [pag.923]

7 en rôp mei in tige lûd: Hwet hastû mei my to meitsjen, Jezus, dû Soan fen de allerheechste God? ik biswar dy by God, pinigje my net!

8 Hwent hy hie tsjin him sein: Dû ûnreine geast, gean út dizze minske!

9 En hy frege him: Ho is dyn namme? En hy antwirde him: Myn namme is Legioen, hwent wy binne machtich.

10 En hy bea him tige, dat er hjarren net út dy oarde stjûre scoe.

11 Nou wier dêr by de berch in greate keppel bargen oan it weidzjen,

12 en hja beaën him, sizzende: Stjûr ús nei de bargen, dat wy dêr yntsjen meije.

13 En hy stie it hjarren ta. En de ûnreine geasten teagen út en gyngen yn ’e bargen, en de keppel stoarme fen ’e steilte ôf yn ’e sé, likernôch twa tûzen, en hja fordronken yn ’e sé.

14 En de hoeders nechten en brochten de tynge yn ’e stêd en it lân, en hja kamen om to sjen hwet der bard wier.

15 En hja kamen by Jezus, en seagen de dwylsinnige dêr sitten, oanklaeid en by it folle forstân, him dy’t it legioen hawn hie, en hja waerden eang.

16 En dy’t it sjoen hiene, forhellen hjarren, ho’t it mei de dwylsinnige gien wier, en ek fen de bargen.

17 En hja bigounen him to forsiikjen, hy scoe út hjarren gerjuchtichheit weigean.

18 En do’t er yn it skip gyng, bea him de man, dy dwylsinnich west hie, oft er by him bliuwe mocht.

19 En hy stie him dat net ta, mar sei tsjin him: Gean nei hûs, nei dyn folk, en forhelje hjarren hokfor greate dingen de Heare dy dien hat en ho’t Er him oer dy erbarme hat.

20 En hy gyng hinne en bigoun to forkindigjen yn Dekapolis, hokker greate dingen Jezus him dien hie; en hja forwûnderen hjarren allegearre.

21 En do’t Jezus mei it skip wer oerfearn wier nei de oare wâl, kaem in greate skare by him gear, en hy stie oan ’e sé-ich.

22 En dêr kaem ien fen de oersten fen de synagoge, by namme Jaïrus, en do’t er him seach, foel er foar syn foetten del,

23 en bea him tige, sizzende: Myn famke leit yn it stjerren, wol nou komme en lizze hjar de hannen op, dat hja wer better wirde en yn it libben bhuwe mei.

24 En hy gyng mei him. En in greate skare folge hun, en hja krongen fen alle kanten op him yn.

25 En in frou dy toalve jier it bloedfloeijen hawn hie,

26 en gâns lit fen folle masters, en hjar jild formastere hie sûnder hwét baet to finen, mar dêr’t it earder minder mei wirden wier,

27 hie fen Jezus heard en hja gyng mids it folk en roerde fen efteren syn kleed oan;

28 hwent, tocht hja, as ik syn klean mar oanreitsje, scil dat myn bihâld wêze.

29 En foartynienen kaem de boarne fen hjar bloed to stean, en hja fielde oan hjar lichem, dat hja genêzen wier fen hjar kwael.

30 En do’t Jezus opslach ynderlik fornaem, dat der krêft fen him útgien wier, kearde er him mids de skare om en sei: Hwa hat myn klean oanrekke?

31 En syn learlingen seine tsjin him: Jo sjugge dat de skare fen alle kanten tsjin jo opkringt, en sizze jo nou: Hwa hat my oanrekke?

32 Mar hy seach roun om to sjen hwa dat dien hie.

33 De frou nou, bang en beevjende, wittende hwet hjar wearfearn wier, kaem en foel foar him del en sei him de folle wierheit.

34 En hy sei tsjin hjar: Dochter, dyn leauwe hat dy bihâlden, gean yn frede en wêz genêzen fen dyn kwael.

35 Wylst er yette spriek, kamen der gûdden fen ’e oerste fen ’e synagoge, sizzende: Jins dochter is forstoarn, hwet dogge jo de master noch oerlêst oan?

36 Mar Jezus sloech it wird, dat sein waerd, gjin acht en sei tsjin ’e oerste fen ’e synagoge: Eangje net, leau allinne.

37 En hy liet nimmen oars ta om him to folgjen as Petrus, en Jakobus en Johannes, de broer fen Jakobus.

38 En hja kamen by de oerste fen de synagoge
oan hûs en dêr seach er de opskoer; minsken
dy lûd skriemden en wérôpen.
39 En do’t er yn ’e hûs gien wier, sei er tsjin
hjarren: Hwet meitsje jimme hjir for misbaer
en hwet biskrieme jimme? it bern is net
stoarn, mar it sliept. [pag. 924]
40 En hja laken him út. Mar do’t er hjarren
allegearre útdreaun hie, naem er de heit fen it
bern en de mem en dy’t by him wierne, mei,
en hy gyng yn, dêr’t it bern wier.
41 En do’t er it by de hân krige hie, sei er tsjin
it bern: Talitha koemi, hwet safolle bitsjut as:
Famke, ik siz dy, riizje oerein.
42 En ynienen stie it famke op en bigoun
hinne en wer to rinnen — hwent hja wier al
toalve jier. En do stiene hja forheard mei
greate forheardens.
43 En hy lei hjarren hird op, dat nimmen it
witte mocht; en hy sei, hja scoene hjar hwet
iten jaen.

HAEDSTIK 6.

1 En hy gyng dêrwei en kaem yn syn
heitelân, en syn learlingen folgen him.
2 En do’t it sabbat wirden wier, bigoun er to
learen yn de synagoge. En folle dy’t him
hearden, stiene forslein, sizzende: Hwer hat er
dy dingen wei, en hokker wiisheit is dat, dy’t
him jown is, en hwet binne it for
wûnderkrêften, dy’t barre troch syn hannen?
3 Is dit net de tünmerman, de soan fen
Maria, de broer fen Jakobus en Jozes en Judas
en Simon? En binne syn sisters hjir net by ús?
En hja namen oanstjit oan him.
4 En Jezus sei tsjin hjarren: In profeet is net
sûnder eare bihalven yn syn heitelân en ûnder
syn sibben en yn syn eigen hûs.
5 En hy koe dêr gjinien krêft dwaen, as dat er
in mannich siken de hannen oplei en hjarren
genies.
6 En hy forwûndere him oer hjar ûnleauwe.
En hy reizjge al learende fen doarp ta doarp.
7 En hy rôp de toalve ta him en bigoun
hjarren twa by twa út to stjûren, en hy joech
hjarren macht oer de ûnreine geasten.
8 En hy lei hjarren op, neat ûnderweis mei
to nimmen as allinnich in stêf, gjin brea, gjin
reissek, gjin koperjild yn de rime;
9 mar wol foetskoaijing om dy ûnder to
binen, en: Doch gjin dûbelde liifdracht oan.
10 En hy sei tsjin hjarren: Hwer’t jimme in
hûs yngeane, bliuw dêr, oant jimme wer
ôfreizgje.
11 En as in plak jimme net ynnimt en hja net
nei jimme harkje, gean dêrwei en skodzje
jimme de moude fen de foetten ôf, ta in
tsjûgenis tsjin hjarren. Wiswier siz ik jimme, it
scil Sodom of Gomorra draechliker wêze de
deis fen it oardiel as dy stêd.
12 En hja gyngen en forkindigen, de minsken
moasten hjar bikeare.
13 En hja wirpen gâns kweageasten út, en
salven forskate siken mei oalje en makken hjar
soun.
14 En de kening Herodes fornaem soks,
hwent Jezus namme waerd forneamd, en hy
sei: Johannes de Doper is opwekke út de
deaden, en dêrom wirkje dy krêften yn him.
15 Mar oaren seine: It is Elia, en wer oaren: It
is in profeet lyk as ien fen de profeten.
16 Mar do’t Herodes dêr fen hearde, sei er:
Johannes, dy’t ik ûnthaedzje liet, is opwekke.
17 Hwent hy, Herodes, hie gûdden stjûrd om
Johannes op to bringen en him yn ’e finzenis
to binen fen wegen Herodias, syn broer
Filippus’ frou, hwent dy hied er troud.
18 Hwent Johannes hie tsjin Herodes sein: It
stiet jo net frij jins broers frou to hawwen.
19 Herodias nou hie it op him forsjoen en
woe him deadzje, mar hja koe it net.
20 Hwent Herodes wier eang fen Johannes,
wittende dat er in rjuchtfeardich en hillich
man wier, en hy biskerme him. En as er him
heard hie, rekke hy der mei oan, en dochs
mocht er him graech hearre.
21 En do’t der in gaedlike dei kommen wier,
dat Herodes op syn jierdei in gastmiel
oanrjuchte for syn ryksgreaten en
kriichsoersten en for de heechsten fen Galiléa,
22 kaem Herodias’ eigen dochter yn en
dounse; en hja wist Herodes en syn gasten to
haegjen. En de kening sei tsjin it famke:
Freegje my mar hwetstû woste en ik scil it dy
jaen.
23 En hy swarde hjar: Sahwetstû my mar
freegje meist, dat scil ik dy jaen, op de helte
fen myn keninkryk ôf. [pag. 925]

24 En hja gyng hinne en sei tsjin hjar mem: Hwet scil ik freegje? En dy sei: Johannes de Doper syn holle.
25 En foartynienen gyng hja mei haesten nei de kening en frege, sizzende: Ik winskje, dat jo my foart op in skûtel de holle fen Johannes de Doper jowe.
26 En de kening waerd der tige moeilik om, mar om 'e eed en om 'e tafelgasten woed er it hjar net wegerje.
27 En dêr mei stjûrde de kening in skerprjuchter en gebea, hy scoe de holle bringe. En hy gyng en ûnthade him yn 'e finzenis,
28 en brocht syn holle op in skûtel en joech dy it famke en it famke joech him hjar mem.
29 En do't syn learlingen dat heard hiene, kamen hja om it lichem to heljen en leine it yn in grêf.
30 En de apostelen kamen meiinoar wer by Jezus en forhellen him alles hwet hja dien en hwet hja leard hiene.
31 En hy sei tsjin hjarren: Kom jimme afiinne mei, nei in ienlike oarde, en rêst hwet út. Hwent der wierne safolle minsken, dy kamen en gyngen, dat hja hiene net ienris tiid om to iten.
32 En hja fearen mei it skip nei in ienlike oarde om allinne to wêzen.
33 En skaren minsken seagen hjarren ôfreizgjen en bigriepen it; en rinnende gyngen hja út alle stêdden wei dêr mei inoar hinne, en hja kamen hjarren foar.
34 En do't er út it skip gien wier, seach er in greate skare en waerd ynderlik mei hjarren bigien, hwent hja wierne as skiep, dy't gjin hoeder hawwe, en hy bigoun hjarren folle dingen to learen.
35 En do't it al let wirden wier, kamen syn learlingen ta him en seine: Dit is in ûnbiwenne oarde en it is al let wirden;
36 lit hjarren foarttsjen, dat hja nei de plakken en doarpen hjir om hinne gean kinne om hjarsels iten to keapjen.
37 Mar hy antwirde en sei tsjin hjarren: Jow jimme hjarren to iten. En hja seine tsjin him: Moatte wy den hinnegean en for twahûndert peinjen brea keapje om hjarren iten to jaen?
38 Mar hy sei tsjin hjarren: Hofolle breaën hawwe jimme? Gean hinne en sjuch. En do't hja it neigien hiene, seine hja: Fiif, en twa fisken.
39 En hy hiet hjarren allegearre yn kloften sitten to gean yn it griene gêrs.
40 En hja gyngen sitten yn kloften, elkmes fen hûndert en fen fyftich man.
41 En hy narm de fiif breaën en de twa fisken, en do't er opsjoen hie nei de himel, seinge er en briek de breaên en joech dy syn learlingen om se hjarren foar to setten, en de twa fisken dielde er alleman om.
42 En hja ieten allegearre en krigen sêd.
43 En hja fandelen oan brokken op toalve koerfollen, en ek yet fen de fisken.
44 En dy't fen de breaên iten hiene, wierne fiiftûzen man.
45 En foartynienen twong er syn learlingen yn it skip to gean en foarút to farren nei de oare wâl op Bethsaïda oan, wylst hysels de skare gean litte scoe.
46 En do't er hjarren ôfskied jown hie, gyng er de berch op om to bidden.
47 En do't it joune hie, wier it skip midden op 'e sé en hy wier allinnich op it lân.
48 En do't er hjarren wrotten seach om fierder to kommen — hwent hja hiene yn 'e wyn — kaem er om de fjirde nachtwacht hinne ta hjarren, al wanljende oer de sé, en hy woe hjarren foarbygean.
49 Mar do't hja him oer 'e sé wanljen seagen, tochten hja dat it in spoek wier, en hja gûlden it út,
50 hwent hja seagen him allegearre en waerden forheard. Mar foart spriek er hjarren ta en sei tsjin hjarren: Hâld moed! Ik bin it; eangje net.
51 En hy gyng by hjarren yn it skip, en de wyn joech him del, en hja wierne hielendal fen 'e set,
52 hwent hwet mei de breaën bard wier, hienen hja net forstien, mar hjar herte wier bihirde.
53 En do't hja oerfearn wierne op it lân ta, kamen hja yn Genézaret en leine dêr oan.
54 En do't hja út it skip gien wierne, rounen de minsken, dy't him foartynienen koene,
55 hiele omkriten ôf, en bigounen op berjes de siken dêrhinne to dragen, hwer't hja

hearden, dat hy wier.
56 En hwerearne er kaem, yn doarpen of yn
stêdden of yn bûrrens, dêr leine hja de siken
op de merken del en beaën him oft hja ek mar
de seame fen syn oer-[pag. 926]kleed oanreitsje
mochten; en safolle as him oanrekken,
waerden soun.

HAEDSTIK 7.

1 En ta him forgearren de Farizeëen en ytlike
skriftgelearden, dy't kommen wierne fen
Jeruzalem,
2 en hja seagen, dat gûds fen syn learlingen
hjar brea ieten mei ûnreine, dat wol sizze mei
ûnwoskene hannen.
3 Hwent as de Farizeên en al de Joaden net
withofaek de hannen wosken hawwe, ite hja
net, hâldende de oerlevering fen de âlden,
4 en as hja fen 'e merk komme, ite hja net,
sûnder hjar earst reinige to hawwen, en folle
oare dingen binne der, dy't hja út oerlevering
hâlde, lyk as it waskjen fen drinkenstsjelken
en kannen en koper-ark.
5 Sa fregen him de Farizeëen en de
skriftgelearden: Hwerom wannelje jins
learlingen net neffens de oerleveringen fen de
âlden, mar ite brea mei ûnreine hannen?
6 Mar hy sei tsjin hjarren: Wol mei rjucht hat
Jesaja fen jimme, skynhilligen, profetearre, lyk
as biskreaun stiet: Dit folk earet My mei de
lippen, mar hjar herte hâldt him fier fen My
ôf;
7 omdôch earje hja My, learende learingen,
dy minskene geboaden binne.
8 Forsaekjende Gods gebot, hâlde jimme de
minskene oerleveringen.
9 En hy sei tsjin hjarren: Moai meitsje jimme
Gods gebod toneate, om jimme oerlevering
mar to hâlden.
10 Mozes bygelyks hat sein: Earje dyn heit en
dyn mem, en: Dy't heit of mem forflokt, scil
de dead stjerre.
11 Mar jimme sizze: As immen tsjin syn heit
of tsjin syn mem seit: Korban — hwet sizze
wol in offerjefte — is it, hwet jimme fen my
to'n goede komme mocht,
12 den litte jimme him fierder net ta, hwet
oan syn heit of oan syn mem to dwaen.
13 Sa ûntkrêftigje jimme Gods wird troch
jimme oerlevering, dy't jimme oerlevere
hawwe. En soksoarte dingen dogge jimme
folle.
14 En do't er de skare wer ta him roppen hie,
sei er tsjin hjarren: Harkje allegearre nei my
en forstean.
15 Der is neat, dat fen bûten ta de minske
yngiet, dat him ûnrein meitsje kin; mar hwet
fen in minske útgiet, dat makket him ûnrein.
16 As immen earen hat om to hearren, dy mei
hearre.
17 Do't er nou, by de skare wei, yn 'e hûs
kommen wier, bigounen syn learlingen him to
bifreegjen oer de likenis.
18 En hy sei tsjin hjarren: Binne jimme ek
noch sa ûnbigryplîk? Forsteane jimme net, dat
alles hwet fen bûten ta de minske yngiet, him
net ûnrein meitsje kin?
19 Hwent it komt net yn it hert, mar yn it liif,
en it giet der stilwei wer út, dêrmei alle spizen
reinigjende.
20 Mar hy sei: Hwet fen de minske útgiet, dat
makket de minske ûnrein.
21 Hwent fen binnen út it hert fen 'e minsken
wei komme de forkearde tinzen, hoerkerijen,
stelderijen, moardnerijen,
22 oerhoer, gjirrigens, ondogenskheit,
bidragerij, lossinnigens, in kwea each,
kwealaster, heechhertigens, ûnforstân.
23 Dy tsjoede dingen komme allegearre fen
binnen út wei, en meitsje de minske ûnrein.
24 En hy stie op en gyng dêrwei nei de
omkriten fen Tyrus. En do't er yn 'e hûs gien
wier, woed er dat for nimmen witte, en dochs
koed er him net forbirgen hâlde,
25 hwent in frou, dy hjar famke in ûnreine
geast hie, hie net fen him heard, of hja kaem
en foel him to foet.
26 Hja nou wier in Grykske, fen komôf in
Syrofenicyske. En hja bea him, oft er de
kweade geast út hjar dochter werpe woe.
27 En hy sei tsjin hjar: Lit earst de bern sêdde
wirde, hwent it jowt gjin foech de bern hjar
brea to nimmen en foar de hounen to werpen.
28 En hja antwirde en sei tsjin him: Dat is sa,
Heare! mar ek de hounen ûnder de tafel ite
wol fen de bern hjar breakromkes.
29 En hy sei tsjin hjar: Om dit sizzen meije jo
hinnegean, de kweageast is út jins dochter

fearn.
30 En do’t hja nei hûs gien wier, bifoun hja,
dat hjar bern op bêd laei, en dat de kweageast
útfearn wier. [pag. 927]
31 En do’t er de omkriten fen Tyrus forlitten
hie, kaem er wer troch de wei fen Sidon oan ’e
sé fen Galiléa mids de omkriten fen Dekâpolis.
32 En hja brochten him in dôven ien, dy’t ek
swiermûlich wier, en beaën him, dat er dy de
hân oplizze mocht.
33 En do’t Jezus him út de skare fen siden
nommen hie, stiek er him de fingers yn ’e
earen, en spei, en rekke syn tonge oan,
34 en opsjende nei de himel, suchte er, en sei
tsjin him: Effatha, dat sizze wol: Gean iepen.
35 En syn earen gyngen iepen en ynienen
waerd de bân fen syn tonge losmakke, en hy
koe goed prate.
36 En hy lei hjarren op, hja scoene it gjinien
fortelle, mar hwet mear hy it jarren forbea,
hwet mear hja it forkin-digen.
37 En hja wierne oer alle miette fen it stel,
sizzende: Hy hat alles wol makke; hy makket
dat de dôven hearre en de stommen sprekke.

## HAEDSTIK 8.

1 Yn dy dagen, do’t der wer gâns in skare
bywêzich wier en de minsken neat to iten
hiene, rôp er syn learlingen ta him en sei tsjin
hjarren:
2 Ik bin ynderlik bigien mei de skare, hwent
it is al trije dagen dat hja by my tahâlde en
neat to iten hawwe,
3 en as ik hjarren mei de honger nei hûs
gean lit, scille hja hjar ûnderweis bijaen; en
somliken fen hjarren komme fierwei.
4 En syn learlingen antwirden him: Hwerwei
scil immen dizzen hjir mei brea sêdzje kinne
yn in woastenije?
5 En hy frege hjarren: Hofolle breaën hawwe
jimme? Hja nou seine: Saun.
6 En hy hiet de skare hjar op ’e groun del to
jaen. En do’t er de saun breaên nommen en
tanke hie, briek er dy en joech se syn
learlingen om se hjarren foar to setten, en hja
setten se de skare foar.
7 En hja hiene ek in stikmannich fiskjes, en
do’t er dy seinge hie, sei er, dy moasten se ek
foarsette.
8 En hja ieten en krigen sêd, en hja namen it
oerskot fen de brokken op, saun koerfollen.
9 Hja wierne likernôch fjouwertûzen man,
en hy liet hjarren gean.
10 En do’t er foartynienen mei syn learlingen
yn it skip gien wier, kaem er yn de omkriten
fen Dalmanútha.
11 En de Farizeën rounen út en bigounen mei
him to striden; hja fergen him op in teiken út
’e himel, om him to hifkjen.
12 En hy, ynderlik swier suchtsjende, sei:
Hwerom easket dit skaei in teiken? Wiswier siz
ik jimme, dit skaei scil gjin teiken jown wirde.
13 Sa liet er hjarren stean, en gyng wer yn it
skip en fear nei de oare wâl.
14 En hja hiene forgetten brea mei to
nimmen, dat hja net mear as ien brea by
hjarren yn it skip hiene.
15 En hy warskôge hjarren, sizzende: Sjuch
ta, hoedzje jimme for it sûrdaei fen de
Farizeên en for it sûrdaei fen Herodes.
16 En hja leinen mei inoar oer: Dat is, om’t
wy gjin brea hawwe.
17 En do’t er dat fornaem, sei er tsjin hjarren:
Hwerom lizze jimme oer, dat jimme gjin brea
hawwe? Hawwe jimme dan noch gjin bigryp
of ynsjuch? Is jimme hert bihirde?
18 Eagen hawwe jimme en sjugge net, en
earen hawwe jimme en hearre net.
19 En mei it jimme net mear tinke, do’t ik de
fiif breaên briek for de fiiftuzen, hofolle
koerfollen brokken jimme opnamen? Toalve,
seine hja.
20 En do’t ik de saun briek for de
fjouwertûzen, hofolle koerfollen brokken
jimme opnamen? Saun, seine hja.
21 En hy sei tsjin hjarren: Forsteane jimme it
nou noch net?
22 En hja kamen yn Bethsaïda. En hja
brochten by him in blinen ien en beaën him,
dat er dy oanreitsje scoe.
23 En do’t er de bline by de hân nommen hie,
laette er him ta de bûrren út, en do’t er him de
eagen mei spij wiet makke en him de hannen
oplein hie, frege er him: Sjuchstû hwet?
24 En hy opsjende sei: Ik sjuch de minsken,
hwent ik sjuch se wanneljen as beammen.
25 Do lei er him de hannen yetris op ’e eagen,
en de man koe wer sjen en wier genêzen, en

hy seach alles fier en klear. [pag. 928]
26 En hy stjûrde him nei hûs ta, sizzende: Gean ek de bûrren net yn.
27 En Jezus en syn learlingen gyngen út néi de doarpen fen Ceasaréa Filippi, en ûnderweis ûnderstie er syn learlingen, tsjin hjar sizzende: Hwa sizze de minsken dat ik bin?
28 Hja seine tsjin him: Johannes de Doper, mar oaren sizze: Elia, en wer oaren: Ien fen de profeten.
29 En hy frege hjarren: Mar jimme, hwa sizze jimme, dat ik bin? Do antwirde Petrus en sei: Jo binne de Christus.
30 En hy skerpe it hjarren yn mei gjinien oer him to sprekken.
31 En hy bigoun hjarren to learen: De Minskesoan moat folle lije en forwirpen wirde fen de âldsten en de oerpreesters en de skriftgelearden en deade wirde, en mei trije dagen wer opstean.
32 En hy spriek it wird rounút. En Petrus naem him biside, en bigoun him dêroer to bistraffen.
33 Mar hy kearde him om, en seach syn learlingen oan, en bistrafte Petrus en sei: Gean efter my, satan, hwent dû bitinkst net de dingen dy't God sines, mar dy de minsken hjarres binne.
34 En hy rôp de skare ta him, mei syn learlingen, en sei tsjin hjarren: As immen efter my oan komme wol, dy moat himsels forsaekje en syn krús opnimme en my folgje.
35 Hwent dy't syn libben bihâlde wol, dy scil it forlieze, mar dy syn libben forlieze scil om my en om it Evangeelje, dy scil it bihâlde.
36 Hwent hwet jowt it in minske as er de hiele wrâld wint en lijt skea oan syn siel?
37 Hwent hwet scoe in minske jaen kinne ta lossing fen syn siel?
38 Hwent dy't him om my en om myn wirden skammet yn dit oerhoerich en sûndich skaei, om him scil de Minskesoan him ek skamje, as er komt yn syn Heite hearlikheit mei de hillige ingelen.

## HAEDSTIK 9.

1 En hy sei hjarren: Wiswier siz ik jimme: Dêr steane hjir gûds, dy't de dead net smeitsje scille, ear't hja Gods keninkryk kommen sjoen hawwe mei macht.
2 En seis dagen neitiid naem Jezus Petrus en Jakobus en Johannes mei, en brocht hjarren op in hege berch, allinne mei him. En hy waerd foar hjar eagen fen oansjen foroare.
3 en syn klean bigounen to glânzgjen, sa wyt as gjin klanderder op ierde de klean meitsje kin.
4 En hjarren kaem Elia mei Mozes to foaren, en hja wierne Jezus to wird.
5 En Petrus antwirdzjende, sei tsjin Jezus: Master, it is goed, dat wy hjir binne; lit ús nou trije tinten opsette, ien for jo, ien for Mozes en for Elia ien.
6 Hwent hy wist net hwet er sizze scoe, sà forheard wierne hja.
7 En der kaem in wolken, dy't hjar biskade en in stimme kaem út de wolken, sizzende: Dit is myn ljeave Soan, yn hwa't Ik myn wolbihagen haw, harkje nei him.
8 En ynienen, do't hja om hjar hinne digeren, seagen hja gjinien mear by hjarren as allinne Jezus.
9 En do't hja by de berch delgyngen, lei er hjarren op, dat hja nimmen forhelje scoenen hwet hja sjoen hiene, ear't de Minskesoan út de deaden opstien wêze scoe.
10 En hja hâldden dat wird by hjar, alhowol hja ûnder inoar fregen hwet it ynhie: út de deaden opstean.
11 En hja fregen him, sizzende: Hwerom sizze de skriftgelearden, dat Elia earst komme moat?
12 Hy nou sei hjarren: Elia komt wol earst om alles torjuchte to bringen, en ho stiet it nou biskreaun fen de Minskesoan, dat er gâns lije moat en leechlein wirde?
13 Ik siz jimme: Elia is al kommen, en hja hawwe him dien alles hwet hja woene, lyk as fen him biskreaun stiet.
14 En do't hja by de learlingen kamen, seagen hja gâns in skare om hjarren ta, en skriftgelearden, dy't mei hjar strieden.
15 En foart mei't de skare him seach, wierne hja allegearre forbaesd, en hja rounen op him ta en forwolkommen him.
16 En hy frege de skriftgelearden: Hwer stride jimme oer mei hjarren?

17 En ien út de skare antwirde him: Master, ik
haw myn soan ta jo brocht, dy hat in stomme
geast,
18 en as er him oantaest, triuwt er him del en
it brûs komt him op ’e mûle en hy [pag. 929]
knarst op de tosken en wirdt stiif; en ik sei
tsjin jins learlingen, hja scoene him útwerpe,
mar hja koene it net.
19 Hy antwirde en sei: Unleauwich skaei,
oant holang scil ik by jimme wêze? oant
holang scil ik jimme fordrage? Bring him hjir
by my.
20 En hja brochten him by Jezus. En do’t de
geast him seach, forwrong er him, en hy foel
op ’e groun en rôlle skûmjende hinne en wer.
21 En hy frege syn heit: Holang is it lyn, dat
him dit oankommen is? Hy sei: Hy hat it fen
bern ôf,
22 en faken hat er him ek yn it fjûr en yn it
wetter treaun om him to fordjerren, mar as it
jo mooglik is, help ús, ynderlik mei ús bigien.
23 Jezus nou sei tsjin him: As it mooglik is? —
Alles is mooglik dy’t leaut.
24 Ynienen rôp de heit fen ’e jonge: Ik leau,
Heare, kom myn ûnleauwe to help!
25 Do’t Jezus nou seach, dat de skare der op
tarinnen kaem, bistrafte er de ûnreine geast
en sei tsjin him: Dû stomme en dôve geast, ik
sels hjit dy: Far út him en kom net wer yn him.
26 En hy gûlende en yn swiere setten, fear út
en hy waerd in deade allyk, dat de measten
seine: Hy is it bistoarn.
27 Mar Jezus naem him by de hân en holp
him oerein; en hy gyng oerein.
28 En do’t er wer yn ’e hûs gien wier, fregen
him syn learlingen mei him allinne: Hwerom
koene wy him net útwerpe?
29 En hy sei hjarren: Dit skaei kin oars net
útfarre as troch bidden en fêstjen.
30 En dêrwei geande, reizgen hja troch
Galiléa, en hy woe net dat immen it fornimme
scoe,
31 hwent hy wier dwaende syn learlingen to
ûnderrjuchtsjen en hjarren to sizzen: De
Minskesoan wirdt oerlevere yn ’e hannen fen
’e minsken, en hja scille him deadzje, en as er
deade is, scil er mei trije dagen wer opstean.
32 Hja forstiene lykwols dat sizzen net, en
doarsten him der net op ynfreegje.
33 En hja kamen to Kapérnaüm. En do’t er yn
’e hûs wier, frege er hjarren: Hwet bisprieken
jimme ûnderweis mei inoar?
34 Mar hja sweijen, hwent hja hiene der
ûnderweis wirden oer hawn, hwa’t de measte
wier.
35 En do’t er sitten gien wier, rôp er de toalve
en sei tsjin hjarren: As immen de earste wêze
scol, dy moat de allerlêste wêze en de tsjinner
fen allegearre.
36 En hy naem in berntsje en sette it yn it
formidden, en sloech de earmen der
omhinne, en sei tsjin hjarren:
37 Dy’t ien fen sokke bernstjes ynnimt yn
myn namme, dy nimt my yn en dy’t my
ynnimt, dy nimt my net yn, mar Him, dy’t my
útstjûrd hat.
38 En Johannes sei tsjin him: Master, wy
hawwe immen yn jins namme kweageasten
útwerpen sjoen, dy’t ús net folget; en wy
hawwe bisocht him to kearen, om’t er ús net
folget.
39 Mar Jezus sei: Kear him net, hwent gjinien,
dy’t in krêft docht yn myn namme, scil gau
kwea fen my sizze.
40 Hwent dy’t net tsjin ús is, dy is foar ús.
41 Hwent dy’t jimme mar in drinkenstsjelk
mei wetter to drinken jaen scil yn myn
namme, om’t jimme fen Christus binne,
wiswier siz ik jimme, syn lean scil him net
ûntkomme.
42 En dy’t ien fen dizze lytsen, dy’t leauwe,
oanstjit jaen scil, it wier folle better for him,
dat him in mounlestien om ’e hals dien en hy
yn ’e sé wirpen waerd.
43 En as dyn hân dy oanstjit jowt, kapje him
ôf; it is better for dy, skeind ta it libben yn to
gean, as mei twa hannen nei de hel to gean,
yn it ûndwestlike f jûr,
44 dêr’t hjar wjirm net stjert en it fjûr net
dwestge wirdt.
45 En as dyn foet dy oanstjit jowt, kapje him
ôf; it is better for dy, kreupel ta it libben yn to
gean, as mei twa foetten yn de hel wirpen to
wirden yn it ûndwestlike fjûr,
46 dêr’t hjar wjirm net stjert en it fjûr net
dwestge wirdt.
47 En as dyn each dy oanstjit jowt, lûk it út; it
is better for dy mei ien each Gods keninkryk

yn to gean as mei twa eagen yn de hel wirpen to wirden,
48 dêr't hjar wjirm net stjert en it fjûr net dwestge wirdt.
49 Hwent troch fjûr scil elkenien sâlte [pag. 930] wirde, en elk offer scil mei sâlt sâlte wirde.
50 It sâlt is goed, mar as it sâlt syn sâltens forliest, hwer scille jimme it wer smaeksum mei meitsje? Haw sâlt yn jimme sels, en hâld frede ûnder elkoarren.

HAEDSTIK 10.

1 En hy stie op en teach dêrwei nei de omkriten fen Judéa, oan 'e oare kant de Jordaen. En wer rounen skaren om him gear en wer bigoun er hjarren to learen, lyk as er plichte.
2 En der kamen Farizeën ta him, dy't him fregen: Stiet it in man frij fen syn frou to skieden? om him to hifkjen.
3 Mar hy antwirde en sei tsjin hjarren: Hwet hat Mozes jimme hjitten?
4 En hja seine: Mozes hat tastien in skiedelbrief to skriuwen en hjar to forlitten.
5 Mar Jezus sei tsjin hjarren: Om jimme hirdhertigens hat er jimme dat gebod foarskreaun,
6 mar by it oanbigjin fen de skepping hat God hjarren man en frou makke.
7 Dêrom scil in minske syn heit en syn mem forlitte en syn frou oanhingje,
8 en dy twa scille ta ien flêsk wêze, sadat hja net mear twa binne, mar ien flêsk.
9 En hwet God gearfoege hat, mei in minske net skiede.
10 En yn 'e hûs bifregen syn learlingen him dêr wer oer. En hy sei tsjin hjarren:
11 Dy't syn frou gean lit en in oarenien trout, dy docht oerhoer tsjin hjar.
12 En as hja hjar man gean lit en in oarenien trout, den docht hja ek oerhoer.
13 En hja brochten berntsjes ta him, dat er dy oanreitsje scoe, en de learlingen bistraften dyjingen dy't se brochten.
14 Mar do't Jezus dat seach, naem er it kwea ôf en sei tsjin hjarren: Lit de berntsjes ta my komme, en forhinderje hjarren net, hwent for sokken is Gods keninkryk.
15 Wiswier siz ik jimme: Dy't Gods keninkryk net oannimt as in bern, dy scil der alhiel net yngean.
16 En nei't er de earmen om hjarren hinne slein hie, lei er hjarren de hannen op en seinge hjar.
17 En wylst er útgyng, de wei op, roun ien op him ta, en foel foar him op 'e knibbels, en frege him: Goede master, hwet moat ik dwaen om it ivige libben to ervjen?
18 Mar Jezus sei tsjin him: Hwet neamstû my goed? Nimmen is goed as allinne God.
19 Dû kenste de geboaden: Dû scilst net deaslaen, dû scilst net troubrekke, dû scilst net stelle, dû scilst gjin falsk tsjûgenis jaen; dû scilst nimmen to koart dwaen; earje dyn heit en dyn mem.
20 Mar hy sei tsjin him: Master, dat bin ik allegearre neikommen fen myn jonkheit ôf.
21 En Jezus seach him oan, en bigoun fen him to hâlden, en sei tsjin him: Ien ding hastû brek: gean hinne, forkeapje alles hwetst hast en jow it de earmen, en dû scilst in skat hawwe yn 'e himel; en kom harren, nim it krús op en folgje my.
22 Mar hy bisoude oer dat wird en gyng mismoedich foart, hwent hy wier tige bigoedige.
23 En Jezus seach om him hinne en sei tsjin syn learlingen: Ho biswierlik scille de riken Gods keninkryk yngean.
24 De learlingen nou stiene forheard fen syn wirden, mar Jezus naem wer it wird op en sei tsjin hjarren: Bern, ho biswierlik is it dy't op rykdom bitrouwe, Gods keninkryk yn to gean.
25 It is lichter, dat in kamiel giet troch de oes fen in nidle, as dat in riken ien Gods keninkryk yngiet.
26 Do stiene hja alhiel forslein en seine tsjin inoar: Hwa kin den bihâlden wirde?
27 Jezus seach hjarren oan en sei: By de minsken is soks ûnmooglik, mar net by God; hwent by God binne alle dingen mooglik.
28 En Petrus bigoun tsjin him to sizzen: Sjuch, wy hawwe alles forlitten en binne jo folge.
29 Jezus sei: Wiswier siz ik jimme: Gjinien is der, dy't forlitten hat hûs of broerren of sisters of mem of heit of frou of bern of lân om my en om it Evangeelje,

30 of hy kriget it hûndertfâld wer, nou al yn dizze tyd, huzen en broerren en sisters en memmen en bern en lân mei forfolgingen, en yn de kommende ieu it ivige libben. [pag. 931]
31 Mar folle earsten scille lêst wêze en de lêsten earst.
32 Do't hja nou ûnderweis wierne, en opgyngen nei Jeruzalem, en Jezus foar hjarren útteach, forbaesden hja hjar, en dy't him folgen, eangen. En hy naem de toalve yetris by him, en bigoun hjarren to sizzen de dingen, dy't him to wachtsjen stiene:
33 Sjuch, wy geane op nei Jeruzalem, en de Minskesoan scil oerlevere wirde oan de oerpreesters en oan de skriftgelearden, en hja scille him foroardielje ta de dea, en him oerleverje oan 'e heidenen,
34 en hja scille him forhúnje en him bispije en him giselje en deadzje, en mei trije dagen scil er opstean.
35 En Jakobus en Johannes, de soannen fen Sebedéüs, kamen by hrm en seine tsjin him: Master, wy woene wol, dat jo ús diene hwet wy jo freegje wolle.
36 Hy nou sei tsjin hjarren: Hwet wolle jimme, dat ik jimme dwaen scil?
37 Hja seine tsjinhim: Jow ús, dat wy yn jins hearlikheit sitte meije de iene oan jins rjuchterhân en de oare oan jins lofterhân.
38 Mar Jezus sei hjarren: Jimme witte net hwet jimme freegje. Kinne jimme de drinkenstsjelk drinke, dy't ik drink of doopt wirde mei de doop dêr't ik mei doopt wird?
39 Hja seine tsjin him: Ja, dat kinne wy. Jezus sei hjarren: De drinkenstsjelk, dy't ik drink, scille jimme drinke, en mei de doop, dêr't ik mei doopt wird, scille jimme doopt wirde,
40 mar it sitten oan myn rjuchter- of myn lofterhân stiet my net to forjaen, mar it scil jown wirde hwa't it talein is.
41 En do't de tsjien dat hearden, bigounen hja it Jakobus en Johannes kwea ôf to nimmen.
42 En Jezus rôp hjarren ta him en sei tsjin hjarren: Jimme witte, dy't for oersten geane fen de folken, hearskje oer hjarren en hjar greaten triuwe hjarren del.
43 Mar sa is it net by jimme; dy't by jimme great wirde wol, dy moat jimme tsjinner wêze,
44 en dy't by jimme de earste wêze wol, scil de tsjinstfeint fen allegearre wêze.
45 Hwent ek de Minskesoan is net kommen om bitsjinne to wirden, mar om to tsjinjen, en syn libben to jaen ta in lospriis for mannichten.
46 En hja kamen yn Jericho. En do't er mei syn learlingen en in greate skare wer út Jericho weigyng, siet dêr de soan fen Timéüs, in bline bidler, oan 'e kant fen 'e wei.
47 En do't er hearde, dat it Jezus de Nazaréner wier, bigoun er lûd to roppen en to sizzen: Davids Soan, erbarmje jo oer my!
48 En forskate bistraften him, hy moast him stilhâlde. Mar hy rôp nammersto mear: Davids Soan, erbarmje jo oer my!
49 En Jezus bleau stean en sei: Rop him harren. En hja rôpen de bline en seine tsjin him: Hâld moed, kom oerein, hy ropt dy.
50 En hy smiet syn boppekleed ôf, sprong oerein en kaem ta Jezus.
51 En Jezus antwirde en sei: Hwet wolstû, dat ik dy dwaen scil? En de bline sei tsjin him: Rabboeni, dat ik wer sjen mei.
52 En Jezus sei him: Gean hinne, dyn leauwe hat dy bihâlden. En foartynienen koed er wer sjen en folge him op syn wei.

## HAEDSTIK 11.

1 En do't hja tichte by Jeruzalem kamen, by Bethfagé en Bethanië oan 'e Oliveberch, stjûrde er twa fen syn learlingen út,
2 en sei tsjin hjarren: Gean nei it doarp, dat dêr foar jimme oer leit, en mei as jimme it ynkomme, scil jimme in fôle fêstboun fine, dêr't noch nea in minske op sitten hat, meitsje dy los en bring him harren.
3 En as ien tsjin jimme seit: Hwerom dogge jimme dat? siz den: De Heare hat it nedich, mar hy stjûrt him hjir foart wer hinne.
4 En hja gyngen foart en founen de fôle fêstboun oan in doar, bûten op 'e strjitte, en hja makken him los.
5 En somliken fen dy dêr stiene, seine tsjin hjarren: Hwet dogge jimme de fôle los to meitsjen?
6 Hja nou antwirden hjarren lyk as Jezus sein hie; en hja lieten hjar gewirde.
7 En hja brochten de fôle by Jezus en [pag. 932]

leine dêr hjar klean oer en hy gyng der op
sitten.
8 En ytliken spraetten hjar klean op ’e wei út
en oaren leaven, dy’t hja út ’e wâllen slein
hiene.
9 En dy’t foarop rounen en dy’t folgen
rôpen: Hosanna, seinge hy, dy’t komt yn des
Heare namme!
10 Seinge it keninkryk fen ús âffear David, dat
kommende is! Hosanna yn de heechste
himelen!
11 En hy hâldde syn yntocht yn Jeruzalem en
gyng yn ’e timpel. En do’t er alles om him
hinne bisjoen hie, en it nou jountiid wirden
wier, gyng er mei de toalve bûtenút nei
Bethanië.
12 En de oare moarns, do’t hja út Bethanië
gyngen, krige er honger.
13 En do’t er fen fierren in, figebeam seach,
dy’t blêd hie, gyng er dêrhinne om to sjen, oft
er der faeks hwet oan fine scoe, mar do’t er
der by kaem, foun er neat as blêdden, hwent
it wier de tiid fen ’e figen net.
14 En hy antwirde en sei tsjin him: Gjinien
scil yn der ivichheit mear frucht fen dy ite. En
syn learlingen hearden it.
15 En hja kamen yn Jeruzalem. En do’t er ta
de timpel yngien wier, bigoun er út to
driuwen dy’t yn de timpel forkoften en koften;
en de tafels fen ’e jildwikselers en de sitten fen
’e douwekeapljue kearde er om,
16 en hy woe net lije, dat ien hwet troch de
timpel droech.
17 En hy bigoun to learen en sei tsjin hjarren:
Stiet der net biskreaun: Myn hûs scil in hûs
fen gebet neamd worde for alle folken? mar
jimme hawwe der in rôvershoale fen makke.
18 En de oerpreesters en skriftgelearden
hearden it en sochten út ho’t hja him deadzje
koene, hwent hja frezen him, omt de hiele
skare fen syn leare forslein stie.
19 En do’t it joune hie, gyngen hja ta de stêd
út.
20 En yn ’e iere moarn dêr lâns kommende,
seagen hja de figebeam oant yn de woartel
fortoarre.
21 En it kaem Petrus yn it sin, en hy sei tsjin
him: Master, sjuch, de figebeam dy’t jo
forflokt hawwe, is fortoarre.
22 En Jezus antwirde en sei him: Haw leauwe
yn God.
23 Wiswier siz ik jimme: dy’t tsjin dizze berch
sizze scoe: Wird opnommen en yn ’e sé
wirpen, en net twivelet yn syn herte, mar
leaut, dat hwet er seit ek bart, it scil sines
wêze.
24 Dêrom siz ik jimme: Alles hwet jimme
bidde en freegje, leau dat jimme it al krige
hawwe, en it scil jimmes wêze.
25 En as jimme steane en bidde, forjow den
alles hwet jimme op ien tsjin hawwe, dat ek
jimme Heit, dy’t yn de himelen is, jimme
jimme oertrêddingen forjaen scil.
26 Mar as jimme net forjowe, den scil ek
jimme Heit, dy’t yn ’e himelen is, jimme
jimme oertrêddingen net forjaen.
27 En hja kamen wer yn Jeruzalem. En do’t er
yn de timpel wannele, kamen de oerpreesters
en de skriftgelearden en de âldsten ta him,
28 en seine tsjin him: Troch hokker macht
dogge jo dizze dingen, en hwa hat jo dy macht
jown, dat jo dizze dingen dogge?
29 Jezus nou sei hjarren: Ik scil jimme ien
ding freegje, en antwirdzje my dêrop, den scil
ik jimme sizze troch hokker macht ik dizze
dingen doch.
30 De doop fen Johannes, wier dy út de himel
of út de minsken? antwirdzje my dêrop.
31 En hja leinen by hjarsels oer, sizzende: As
wy antwirdzje: Ut de himel, den scil er sizze:
Hwerom hawwe jimme him den net leaud?
32 mar moatte wy den sizze: Ut de minsken?
— Hja frezen de skare, hwent alleman hâldde
Johannes wol wierliken for in profeet.
33 En hja antwirden Jezus en seine: Dat witte
wy net. Do sei Jezus tsjin hjarren: Den siz ik
jimme ek net, troch hokker macht ik dizze
dingen doch.

HAEDSTIK 12.

1 En hy bigoun tsjin hjarren to sprekken yn
likenissen: Immen liet in wynberch oanlizze,
en hy sette dêr in mûrre om hinne, en hy groef
in wynparse en boude in toer, en hy forhierde
it oan hierskjue en gyng op reis.
2 En do’t it tiid wier, stjûrde er in tsjinstfeint
ta de hiersljue, om fen hjarren [pag. 933] syn
oandiel yn ’e fruchten fen ’e wyn-berch to

heljen.
3 Mar hja namen him en joegen him slaen en stjûrden him mei lege hannen werom.
4 En hy stjûrde wer in oare tsjinstfeint ta hjarren en dy sloegen hja op ’e holle en makken him to skande.
5 En hy stjûrde in oarenien en dy deaden hja; en sa mennigen oaren, dêr’t hja somliken fen sloegen en oaren fen deaden.
6 Nou hied er yet ien oer, in biminde soan. Dy stjûrde er lêst fen allegearre ta hjarren, hwent, tocht er: myn soan scille hja ûntsjen.
7 Mar de hiersljue seine tsjin inoar: Dit is de erfgenamt, kom, lit ús him deadzje, den scil it erfskip uzes wêze.
8 En hja namen en deaden him, en wirpen him ta de wynberch út.
9 Hwet scil den nou de hear fen ’e wynberch dwaen? Hy scil komme en de hiersljue útroegje en de wynberch scil er oaren jaen.
10 Hawwe jimme den net dit Skriftwird lêzen: De stien, dy de boumasters ôf kard hawwe, dy ta is in hoekstien wirden;
11 fen de Heare is dit bard, en it is in wûnder yn ús eagen?
12 En hja sochten him to fangen, mar wierne bang fen it folk, hwent hja hiene wol foar it forstân, dat er de likenis op hjarren sein hie. En hja lieten him wêze en gyngen foart.
13 En hja stjûrden somliken fen de Farizeën en fen de Herodianen ta him, om him op in wird to fangen.
14 Dy nou kamen en seine tsjin him: Master, wy witte, jo binne wier en jowe om nimmen net, hwent jo sjugge gjin minske nei de eagen, mar leare yn wierheit Gods wei. Stiet it frij de keizer bilêsting to biteljen of net? Scüle wy bitelje of net bitelje?
15 Mar hy, wittende hjar skynhilligens, sei tsjin hjarren: Hwet bihifkje jimme my? Bring my in peinje, dat ik dy sjuch. Hja nou brochten him ien.
16 En hy sei tsjin hjarren: Hwaens byld is dat, en it lêzen? De keizer sines, seine hja.
17 En Jezus sei tsjin hjarren: Jow de keizer hwet de keizer sines en God hwet |
God sines is. En hja forwûnderen hjarren tige oer him.
18 En der kamen Sadduceërs ta him, dy sizze dat der gjin opstanning is, en hja fregen him, sizzende:
19 Master, Mozes hat ús foarskreaun: As immens broer stjert en in frou efterlit mar gjin bern neilit, den scil syn broer de widdou nimme en syn broer bern winne.
20 Nou wierne der saun broerren; en de earste naem in frou, mar by syn forstjerren liet er gjin bern nei.
21 En de twade naem hjar, mar stoar ek sûnder bern nei to litten, en de trêdde allyksa.
22 En alle saun lieten gjin bern nei. Lêst fen allegearre stoar ek de frou.
23 Yn ’e opstanning, as hja opsteane, hwaens scil den de frou wêze? hwent alle saun hawwe hjar hawn.
24 Jezus sei tsjin hjarren: Binne jimme dêrom net op ’e doele, dat jimme de Skriften net kenne, likemin as Gods macht?
25 Hwent as hja opstean scille út de deaden, trouwe hja net en wirde hja net troud, mar binne as ingelen yn ’e himel.
26 En hwet de deaden oanbilanget, dat dy opwekke wirde, hawwe jimme net lêzen yn it boek fen Mozes, by de skiednis fen ’e toarnebosk, ho’t God ta him spriek, sizzende: Ik bin de God fen Abraham, en de God fen Izaäk en de God fen Jakob?
27 Hy is gjin God fen deaden, mar fen libbenen; jnnme binne fier op ’e doele.
28 En ien fen de skriftgelearden, dy’t hearde, dat hja wirden hiene en wist, dat Jezus hjarren goed antwirde hie, frege him: Hwet is it alderearste gebot?
29 Jezus andere: It earste gebot is: Hark, Israël, de Heare ús God is in iennich Heare;
30 en dû scilst de Heare dyn God ljeafhawwe út dyn hiele herte en út dyn hiele siele en út dyn hiele forstân en út dyn hiele krêft.
31 It twade is: Dû scilst dyn neiste ljeafhawwe as dysels. Greater gebot as dizze is der gjin.
32 En de skriftgelearde sei tsjin him: Master, jo hawwe dat goed nei wierheit [pag.934] sein, dat der Ien is, en der is gjin oar bûten him,
33 en Him ljeaf to hawwen út yens hiele hert en út yens hiele forstân en út yens hiele krêft, en yens neiste ljeaf to hawwen als yensels, folle mear is as alle brânoflfers en slachtoffers.
34 En do’t Jezus seach, dat er forstan-nich

antwirde hie, sei er tsjin him: Jo binne net fier
fen Gods keninkryk. En gjinien doarst him
mear hwet freegje.
35 En do't Jezus yn 'e timpel learde, naem er
it wird, sizzende: Ho kinne de skriftgelearden
sizze, dat de Christus Davids Soan is?
36 David sels hat troch de Hillige Geast sein:
De Heare seit tsjin myn Heare: Sit oan myn
rjuchter-hân, oant ik dyn fijannen lein haw
ûnder dyn foetten.
37 David sels neamt him Heare, ho kin er den
syn soan wêze? En de greate skare mocht him
jerne hearre.
38 En yn syn learinge sei er: Hoedzje jimme
for de skriftgelearden, dy't jerne yn lange
mantels rinne meije, en hâlde fen
groetenissen op de merken,
39 en fen de foarstoellen yn de synagogen en
fen de eareplakken op de gastmiellen,
40 dy't de huzen fen de widdouwen opite, en
for 'e skyn lang bidde; sokken scille
nammersto swierder oardiel krije.
41 En do't Jezus lyk foar it offerblok oer sitten
gien wier, seach er der nei, ho't de skare
koperjild yn it blok die; en folle riken diene
dêr gâns yn.
42 En der kaem in earme widdou, dy die der
twa healtsjes yn, dat makket in peinje.
43 En hy rôp syn learlingen der by, en sei tsjin
hjarren: Wiswier siz ik jimme, fen allegearre,
dy't hwet yn it ofterblok diene, hat dizze
earme widdou der it measte yn dien.
44 Hwent allegearre hawwe deryn dien fen
hjar oerfloed, mar hja hat deryn dien fen hjar
earmoed, al hwet hja hie, hjar hiele hawwen.

HAEDSTIK 13.

1 En do't er út de timpel weigyng, sei ien fen
syn learlingen tsjin him: Sjuch ris, Master,
hokke stiennen en hokke gebouwen!
2 En Jezus sei tsjin him: Sjuchst dy greate
gebouwen? der scil gjin stien op in stien litten
wirde, dy net ôfbritsen wirde scil.
3 En do't er op de Oliveberch sitten gien
wier, lyk foar de timpel oer, fregen him allinne
Petrus en Jakobus en Johannes en Andréas:
4 Siz ús, honear scil dat wêze? en hwet is it
teiken dat dat allegearre foltôge wirdt?
5 En Jezus bigoun hjarren to sizzen: Sjuch
ta, dat gjinien jimme op 'e doele bringt.
6 Ytliken scille komme ûnder myn namme,
sizzende: Ik bin it, en hja scille mannichten
forliede.
7 Mar as jimme hearre scille fen oarloggen
en geroften fen oarloggen, lit jimme den net
fen 'e wize bringe; it is needsaek dat dy dingen
barre, mar de ein is der den noch net.
8 Hwent folk scil opstean tsjin folk, en
keninkryk tsjin keninkryk; der scille
ierdbevingen wêze op forskate plakken, en der
scille hongersneden wêze. Dat is it bigjin fen
de smerten.
9 Mar sjuch op jimme sels ta. Hja scille
jimme oerleverje oan rjuchtbanken, en yn
synagogen scille jimme slein wirde, en foar
steedhâlders en keningen scille jimme steld
wirde, om my, hjarren ta in tsjûgenis.
10 En alle folken moat earst it Evangeelje
forkindige wirde.
11 En as hja jimme oerleverje en opbringe,
haw den tofoaren gjin noed hwet jimme
sprekke scille, en bitink jimme dêr net oer,
mar hwet jimme dy ûre ynjown wirdt, siz dat,
hwent jimme binne it net dy't sprekke, mar de
Hillige Geast.
12 En de iene broer scil de oare oerleverje ta
de dea, en de heit syn bern; en de bern scille
tsjin de âlden opstean en hjarren deadzje.
13 En jimme scille fen alleman hate wirde om
myn namme, mar dy't stânfêst bliuwt oan 'e
ein ta, dy scil bihâlden wirde.
14 As jimme den de grouwel fen 'e
forwoasting, dêr't fen spritsen is troch de
profeet Daniël, stean sjugge dêr't er net heart
— dy't it lêst, dy mei der om tinke — den
moatte dyjingen, dy't yn [pag. 935] Judéa binne,
flechtsje nei de bergen;
15 dy't op it dak is, moat net delkomme en
gean nei binnen, om hwet út 'e hûs to heljen,
16 en dy't yn it fjild is, moat net
weromkomme, om syn oerklaeijing to heljen.
17 En wé dy't swier binne en dy't it boarst
jowe yn dy dagen.
18 Bid ek, dat it net by't winter falt.
19 Hwent dy dagen scilit sa'n binearing wêze
as der net west hat sont it oanbigjin fen 'e
skepping, dy't God skepen hat, oant nou ta en
ek nea wer wêze scil.

20 En as de Heare dy dagen net ynkoarte hie,
gjin flêsk scoe bihâlden wirde, mar om de
útkarden, dy't Hy útkard hat, hat Er dy dagen
ynkoarte.
21 En as den ien tsjin jimme seit: Sjuch, hjir is
de Chrisrus, of: Sjuch, dêrre, leau it net;
22 hwent der scille ljeagen-Christussen en
ljeagenprofeten opstean, en hja scille teikens
en wûnders dwaen, om, as it koe, de útkarden
to forlieden.
23 Jimme nou, sjuch ta: ik haw jimme alles
foarút sein.
24 Mar yn dy dagen, nei dy binearing, scil de
sinne fortsjusterje en de moanne scil hjar
skynsel net mear jaen,
25 en de stjerren scille fen 'e himel falle en de
krêften, dy't yn 'e himelen binne, scille
forwrigje.
26 En den scille hja de Minskesoan sjen,
kommende yn 'e wolkens mei greate macht
en hearlikheit.
27 En den scil er de ingelen útstjûre, en hy
scil de útkarden gearbringe út 'e f jouwer
wynstreken, fen de ein fen 'e ierde oant de ein
fen 'e himel.
28 Lear den fen 'e figebeam dizze likenis: as
syn twiich weak wirdt en de blêdden útsprute,
sa witte jimme dat de simmer nei-oan is;
29 sa moatte jimme ek, as jimme dy dingen
kommen sjugge, witte, dat it nei-oan is, foar 'e
doar.
30 Wiswier, siz ik jimme, dit slachte scil net
foarbygean, ear't dat allegearre bard is.
31 De himel en de ierde scille foarbygean,
mar myn wirden scille net foarbygean.
32 Mar fen dy dei en dy ûre wit nimmen net,
de ingelen yn 'e himel net, en de Soan net,
mar de Heit allinne.
33 Sjuch ta, weitsje en bid! hwent jimme witte
net, honear it de tiid is.
34 It giet dermei as mei in minske, dy't op reis
giet en syn hûs forlit en syn tsjinstfeinten
macht jowt en elk syn wirk, en de
doarwachter hjit to weitsjen;
35 sa moatte ek jimme weitsje, hwent jimme
witte net, honear de hear fen it hûs komt, de
jouns let of midnacht of mei it
hoannekraeijen of ieremoarns;
36 lit him net, as er ûnforsjoens komt, jimme
shepende fine.
37 En hwet ik jimme siz, dat siz ik oan
aïlegearre: Weitsje!

HAEDSTIK 14.

1 En it wier mei twa dagen Peaske en it
ûnsûrre brea. En de oerpreesters en de
skriftgelearden sochten it út, ho't hja him mei
mûklist fange en deadzje scoene.
2 Hwent hja seine: Net op it feest, der mocht
ris opskoer komme ûnder it folk.
3 En do't er to Bethanië wier, yn it hûs fen
Simon de melaetske, en oan tafel siet, kaem
dêr in frou, dy't in albasterne krûk mei suvere,
djûre nardus hie; en hja briek de krûk en geat
de nardus oer syn holle út.
4 En dêr wierne somliken, dy dat tige kwea
namen by hjarselme, sizzende: Hwet hat dat
fordwaen fen de salve nou jown?
5 hwent dy salve hie forkoft wirde kinnen for
mear as trijehûndert peinjen, en de earmen
jown wêze kinnen. Én hja foelen út tsjin hjar.
6 Mar Jezus sei: Lit hjar gewirde; hwerom
dogge jimme hjar oerlêst oan? hja hat in goed
wirk oan my dien.
7 Hwent de earmen hawwe jimme altiten
om jimme ta, en safaek as jimme it wolle,
kinne jimme hjarren goeddwaen, mar my
hawwe jimme net altiten.
8 Hja hat dien, hwet hja koe: by foarried hat
hja myn lichem salve for de bigraffenis.
9 Wiswier siz ik jimme: hwerearne yn 'e
hiele wrâld it Evangeelje forkindige wirdt, scü
ek ta hjar oantinken forhelle wirde itjinge hja
dien hat.
10 En Judas Iskariot, ien fen de toalve, gyng
nei de oerpreesters ta, om him hjarren oer to
leverjen.
11 En do't hja dat hearden, wierne hja [pag. 936]
bliid en ûnthieten, hja scoene him jild jaen.
En Judas socht it út, ho't er him hjarren op it
gaedlikste oerleverje scoe.
12 En de earste deis fen it ûnsûrre brea, as hja
it Peaskelaem plichten to slachtsjen, seine syn
learlingen tsjin him: Hwer wolle jo dat wy
hinnegeane om jo it Peaske ré to meitsjen?
13 En hy stjûrde twa fen syn learlingen út en
sei tsjin hjarren: Gean de stêd yn, en dêr scil
jimme ien yn 'e miette komme, dy draecht in

krûk mei wetter, folgje him,
14 en dêr't er yngiet, siz dêr tsjin de hear fen it hûs: De master seit: Hwer is myn keamer, dêr't ik mei myn learlingen it Peaske hâlde scil?
15 En hy scil jimme in greate boppeseale wize, tarist en klear, en meitsje it ús dêr ré.
16 En de learlingen gyngen der op út en kamen yn 'e stêd, en bifounen it, sa't er hjarren sein hie, en hja makken it Peaske ré.
17 En do't it joun wier, kaem er mei de toalve.
18 En do't hja oan tafel wierne en ieten, sei Jezus: Wiswier siz ik jimme: ien fen jimme, dy't mei my yt, scil my forriede.
19 Hja nou bigounen tige drôvich to wirden en elk foar oar tsjin him to sizzen: Ik bin it dochs net?
20 Hy sei tsjin hjarren: Ien fen de toalve, dy't mei my it brea yn 'e skûtel dipt.
21 Hwent de Minskesoan giet wol hinne, lyk as fen him biskreaun stiet, mar wé dy minske, troch hwa de Minskesoan forret wirdt; it wier dy minske better, dat er nea berne wier.
22 En wylst hja ieten, naem er it brea, en do't er seinge hie, briek er it en joech it hjarren en sei: Nim; dat is myn lichem.
23 En hy naem de drinkenstsjelk, en do't er tanke hie, joech er hjarren dy, en hja dronken dêr allegearre út.
24 En hy sei tsjin hjarren: Dat is myn bloed, it bloed fen it nije Testamint, dat for mannichten forgetten wirdt.
25 Wiswier siz ik jimme, ik scil net mear drinke fen 'e frucht fen 'e wynstok oant dy deis, dat ik him nij drinke scil yn Gods keninkryk.
26 En do't hja de lofsang songen hiene, gyngen hja út nei de Oliveberch.
27 En Jezus sei tsjin hjarren: Jimme scille dizze nacht allegearre oanstjit oan my nimme, hwent der stiet biskreaun: De hoeder scil Ik slaen en de skiep scille forstruid wirde,
28 mar nei't ik opwekke bin, scil ik jimme foarútgean nei Galiléa.
29 Mar Petrus sei tsjin him: Al scoene hja ek allegearre oanstjit nimme, ik net.
30 En Jezus sei tsjin him: Wiswier siz ik dy: hjoed de dei, yn dizze selde nacht, ear't de hoanne twaris kraeid hat, scilstû my trijeris forsake hawwe.
31 Mar Petrus sei yette sterker: Al moast ik ek mei jo stjerre, noch scoe ik jo net forsaekje. Allyksa sprieken ek al de learlingen:
32 En hja kamen yn in hôf, by namme Gethsémané. En hy sei tsjin syn learlingen: Gean hjir sitten, oant ik bidden hawwe scil.
33 En hy naem mei him Petrus, en Jakobus en Johannes, en bigoun forbûke en tige eang to wirden,
34 en sei tsjin hjarren: Myn siele is yndrôf oant stjerren ta, toevje hjirre en weitsje.
35 En hwet foarútgeande foel er op 'e groun en bea, dat, as it mooglik wier, dy ûre him foarbygean mocht.
36 En hy sei: Abba, Heit, alle dingen binne Jo mooglik, nim dizze drinkenstsjelk by my wei; mar net hwet ik wol, mar hwet Jo woŮe.
37 En hy kaem en foun hjarren yn 'e sliep. En hy sei tsjin Petrus: Simon, sliepstû? Koestû net ien ûre weitsje?
38 Weitsje en bid, dat jimme net yn 'e forsikmg komme; de geast is wol feardich, mar it flêsk is swak.
39 En hy gyng yetris en bea en spriek itselde wird.
40 En hy kaem en foun hjarren al wer yn 'e sliep, hwent hjar eagen wierne swier, en hja wisten net hwet hja him antwirdzje scoene.
41 En hy kaem de trêdde kear en sei tsjin hjarren: Sliep nou mar troch en rêst; it is genôch, de ûre is kommen; sjuch, de Minskesoan wordt oerlevere yn 'e hannen fen de sûnders. [pag. 937]
42 Kom oerein, lit ús gean, sjuch, dy't my forret is tichteby.
43 En foartynienen dêroan, wylst er yet spriek, wier Judas, ien fen de toalve dêr, en mei him in skare mei swirden en stokken, fen wegen de oerpreesters en de skriftgelearden en de âldsten.
44 En dy't him forrette, hie hjarren in ôfspritsen teiken jown, sizzende: Dy't ik in pea jaen scil, dy is it, hâld him en bring him yn biwaer.
45 En hy kaem tichterby en roun yn ienen op Jezus ta en sei tsjin him: Rabbi! en patte him.
46 En hja sloegen de hannen oan him en hâldden him.

47 Mar ien fen dy’t dêrby stiene, loek it swird en trof de tsjinstfeint fen ’e hegepreester, en sloech him in ear ôf.
48 En Jezus antwirde en sei tsjin hjarren: Lyk as tsjin in rôver binne jimme úttein, mei swirden en stokken om my to fetsjen;
49 dei oan dei wier ik by jimme en learde yn ’e timpel, en do hawwe jimme my net nommen. Mar sa moasten de Skriften folbrocht wirde.
50 En hja forlieten him allegearre en flechten wei.
51 En him folge in jongfeint, mei in linnen kleed om it bleate liif slein, en hja griepen him,
52 mar hy liet it kleed binefter en wist neaken to flechtsjen.
53 En hja brochten Jezus ta de hegepreester, en al de oerpreesters en de âldsten en de skriftgelearden kamen dêr gear.
54 En Petrus folge him fen fierrens oant yn it foarhôf fen de hegepreester; en dêr siet er mank de tsjinners en waerme him by it fjûr.
55 De oerpreesters nou en de hiele rie sochten in tsjûgenis tsjin Jezus om him deadzje to kinnen, mar hja founen neat,
56 hwent wol diene ytliken in falsk tsjûgenis tsjin him, mar de tsjûgenissen wierne net mei inoar yn it lyk.
57 En somliken stiene op en diene in falsk tsjûgenis tsjin him, sizzende:
58 Wy hawwe him sizzen heard: Ik scil dizze timpel, dy’t mei hannen makke is, ôfbrekke en yn trije dagen in oaren-ien, sûnder hannen makke, opbouwe.
59 Mar ek sa wierne hjar tsjûgenissen noch net mei inoar yn it lyk.
60 En de hegepreester oerein geande yn it formidden frege Jezus, sizzende: Antwirdzje jo net? Hwet tsjûgje dy dêr tsjin jo?
61 Mar Jezus swei en antwirde neat. Noch ris wer frege him de hegepreester en sei tsjin him: Binne jo de Christus, de Soan fen ’e heechpriizge God?
62 En Jezus sei: Ik bin it, en jimme scille de Minskesoan sjen, sittende oan ’e rjuchterhân fen de Almachtige, en kommende mei de wolkens fen de himel.
63 Do toskoerde de hegepreester syn klean, sizzende: Hwet hawwe wy yette tsjûgen fenneden?
64 Jimme hawwe de godslaster heard; hwet tinkt jimme? En allegearre foroardielen him, dat er skildich stie ta de dea.
65 En somliken bigounen him oan to spijen en syn oantlit to bidekken en him mei fûsten te slaen en tsjin him to sizzen: Profetearje! en ek de tsjinners joegen him slaggen.
66 En do’t Petrus ûnder yn it foarhôf wier, kaem dêr ien fen ’e tsjinstfammen fen ’e hegepreester,
67 en do’t hja Petrus fornaem, dy’t him siet to waermjen, seach hja him oan en sei: Jo wierne ek mei de Nazaréner, mei Jezus.
68 Mar Petrus hiet it ljeagen, sizzende: Ik wit net en bigryp net hwet jo sizze; en hy gyng nei bûten, nei it foarplein, en de hoanne kraeide.
69 En do’t de tsjinstfaem yetris him seach, bigoun hja wer tsjin de omstanners to sizzen: Dat is ien fen hjarren.
70 Mar hy hiet it al wer ljeagen. En effen dêrnei seine de omsteanders wer tsjin Petrus: Jawisse hearre jo dêrby, hwent jo binne ek in Galileêr en jins útspraek is der neffens.
71 En hy bigoun to flokken en to swarren: Ik ken de minske net, dêr’t jimme it oer hawwe.
72 En mei kraeide de hoanne. En Petrus kaem it wird tobinnen, dat Jezus tsjin him sein hie: Ear’t de hoanne twaris kraeid hat, scilstû my trijeris forsake hawwe. En hy bigoun to skriemen. [pag. 938]

HAEDSTIK 15.

1 En foartynienen, de moarnsier, nei’t de oerpreesters mei de âldsten en skriftgelearden en de hiele Hegerie to riede gien hiene, bounen hja Jezus en laetten him foart; en hja joegen him oer oan Pilatus.
2 En Pilatus bifrege him: Binne jo de kening fen de Joaden? Hy antwirde en sei tsjin him: It is lyk as jo sizze.
3 En de oerpreesters brochten folle bitigingen tsjin hhn yn.
4 Pilatus nou bifrege him yetris, sizzende: Antwirdzje jo neat? sjuch, hofolle bitigingen hja tsjin jo ynbringe.
5 Mar Jezus antwirde neat mear, dat Pilatus him forwûndere.

6 En op it feest plichte er hjarren ien finzene
los to litten, hwa't hja woene.
7 Nou siet der ien, dy hjitte Barabbas, yn 'e
finzenis mei oare oproermakkers, dy't by it
oproer in manslach dien hiene.
8 En do't de skare opsetten kaem en him
bigoun to fergjen, dat er dwaen scoe lyk as er
plichte,
9 antwirde Pilatus hjarren, sizzende: Wolle
jimme dat ik jimme de kening fen de Joaden
loslit?
10 hwent hy wist, dat de oerpreesters him fen
niid oerlevere hiene.
11 Mar de oerpreesters stokelen de skare op,
hy scoe hjarren Barabbas ljeaver loslitte.
12 En Pilatus antwirde en sei wer tsjin
hjarren: Hwet moat ik den mei him, dy't
jimme de kening fen de Joaden neame?
13 Hja rôpen yetris: Krusigje him!
14 En Pilatus sei tsjin hjarren: Hwet for kwea
hat er den dien? Mar hja rôpen nammersto
lûder: Krusigje him!
15 Do waerd Pilatus to riede de skare hjar sin
to jaen en liet hjarren Barabbas los, mar Jezus
liet er giselje en joech him dêrnei oer om
krusige to wirden.
16 De soldaten nou laetten him foart it
foarhôf yn, dat is it rjuchthûs, en rôpen de
hiele kloft gear.
17 En hja klaeiden him yn poarper en setten
him in kroane op fen toarnen, dy't hja
gearfrissele hiene,
18 en bigounen him to biwolkomjen:
Groetenis, dû kening fen 'e Joaden!
19 En hja sloegen hlm op de holle mei in reid
en speijen him oan, en foelen op 'e knibbels
en oanbeaën him.
20 En do't hja him mei spot bijegene hiene,
namen hja him it poarper ôf en diene him syn
eigen klean oan; en hja laetten hün út, om
him to krusigjen.
21 En hja twongen in Simon fen Cyréne, dy't
fen it lân kaem en dêr foarbygyng, Alexander
en Rufus hjar heit, om syn krús to dragen.
22 En hja brochten him nei it sté fen
Golgotha, hwet oerset sizze wol Hollekrún.
23 En hja joegen him wyn, mongen mei
myrrhe, mar hy naem it net.
24 En hja krusigen him en fordielden ûnder
inoar syn klean en lotten der om hwet elk
nimme scoe.
25 En it wier de trêdde ûre, do't hja him
krusigen.
26 En it opskrift fen syn skild stie der boppe
skreaun: De kening fen 'e Joaden.
27 En mei him krusigen hja twa rôvers, ien
oan 'e rjuchter- en ien oan 'e lofterhân.
28 En sa is de Skrift folbrocht: Hy is rekkene
ta de misdiedigers.
29 En dy't foarbygyngen lasteren him en
skodholjende seine hja: O dû, dy de timpel
ôfbrekste en yn trije dagen opbouste,
30 forlos dysels en kom fen it krús ôf.
31 Allyksa ek de oerpreesters en de
skriftgelearden ûnder inoarren húnjende,
seine: Oaren hat er forlost, himsels kin er net
forlosse!
32 De Christus, Israëls kening, lit him nou ôf
it krús komme, dat wy it sjen en leauwe meije.
En ek dy't mei him krusige wierne, hunen
him.
33 En do't de sechste ûre kommen wier, kaem
der tsjusternis oer it hiele lân oan 'e
njoggende ûre ta.
34 En mei de njoggende ûre rôp Jezus mei in
lûde stimme: Eli, Eli, lama sabach-tani! hwet
oerset sizze wol: Myn God, myn God, hwerom
hawwe Jo my for-litten?
35 En somliken fen dy dêr by stiene, dy't dat
hearden, seine: Sjuch, hy ropt Elia.
36 En der kaem immen oanrinnen, dy dipte
in spûns yn 'e yettik, en stiek dy op in reid en
liet him drinke, sizzende: Stil, [pag. 939] lit ús sjen
oft Elia komt om him der ôf to nimmen.
37 En Jezus, in lûde stimme fen him jown
hawwende, joech de geast.
38 En it foarkleed fen de timpel skoerde
midstwa, fen boppen oant ûnderen ta.
39 En do't de haedman, dy't lyk foar it krús
oer stie, seach dat er sa de geast jown hie, sei
er: Yn wierheit, dizze minske wier Gods Soan.
40 En der stiene ek frouljue it fen fierren oan
to sjen, ûnder hjarren wierne dêr ek Maria
Magdaléna en Maria, de mem fen Jakobus de
lytse en fen Jozes, en Salôme,
41 dy't him folge wierne, do't er yn Galiléa
wier en him tsjinne hiene, en folle oaren, dy't
mei him tein wierne nei Jeruzalem.

42 En do't it al joune hie, mei't it de tarieding
wier, dat is safolle as de foarsabbat,
43 kaem Jozef fen Arimathéa, in oansjenlik
riedshear, dy't ek sels Gods keninkryk
forwachte, en hy weage it der op en gyng nei
Pilatus en frege om Jezus lichem.
44 En it binijde Pilatus, dat Jezus al wei wier;
en do't er de haedman ûntbean hie, frege er
him, oft er al lang forstoarn wier.
45 En do't er it fen 'e haedman gewaer wirden
wier, skonk er Jozef it lichem.
46 En dy koft linnen en naem him ôf en
biwoelle him yn it linnen en lei him yn in grêf,
dat yn in rots úthoud wier; en hy rôlle in stien
foar 'e yngong fen it grêf.
47 En Maria Magdaléna en Maria, de mem
fen Jozes, seagen it oan hwer't er dellein
waerd.

HAEDSTIK 16.

1 En do't de sabbat forroun wier, koften
Maria Magdaléna en Maria, de mem fen
Jakobus, en Salôme swietrokige krûden, om
hinne to gean en him to salvjen.
2 En hiel bytiid de earste deis fen de wike
kamen hja by it grêf, do't de sinne opgyng.
3 En hja seine tsjin înoar: Hwa scil ús de
stien foar de yngong fen it grêf weirôlje?
4 En hja sloegen de eagen op, en seagen dat
de stien al weirôlle wier; hwent it wier in tige
greaten ien.
5 En do't hja yn it grêf gien wierne, seagen
hja oan 'e rjuchterkant in jong-feint sitten,
biklaeid mei in lang wyt kleed, en hja waerden
ûntdien.
6 Mar hy sei tsjin hjarren: Wêz net ûntdien;
jimme siikje Jezus de Nazaréner, dy krusige
wier; hy is opwekke, hy is hjir net, sjuch it
plak, dêr't hja him lein hawwe.
7 Mar gean hinne, siz tsjin syn lear-lingen en
ek tsjin Petrus: Hy giet jimme foarút nei
Galiléa ta; dêr scille jimme him sjen, lyk as er
jimme sein hat.
8 En hja gyngen út it grêf en flechten dêrwei,
hwent beving en bisauwing hie hjarren
bifongen. En hja seine nimmen neat, hwent
hja wierne forheard.
9 Do't nou Jezus de earste deis fen de wike
yn 'e iere moarn opstien wier, kaem er earst
Maria Magdaléna foar, út hwa't er saun
kweageasten wirpen hie.
10 Dy gyng hinne en forhelle it dyjingen, dy't
mei him west hiene en nou treuren en
skriemden.
11 En do't dy hearden, dat er libbe en fen hjar
sjoen wier, leauden hja it net.
12 Dêrnei iepenbiere er him yn in oar stal oan
twa fen hjarren, dy't op wei wierne yn it fjild.
13 En ek dy gyngen hinne en forhellen it de
oaren, mar hja leauden hjar allikemin.
14 En neitiid iepenbiere er him oan de âlve
sels, wylst hja oan tafel wierne, en hy forwiet
hjarren hjar ûnleauwe en hirdhertigens, dat
hja net leauden dy't him nei syn opstanning
sjoen hiene.
15 En hy sei tsjin hjarren: Gean de hiele wrâld
troch en forkindigje alle skepsel it Evangeelje.
16 Dy't leaut en him dope lit, scil bihâlden
wirde; mar dy't net leaut, scil foroardiele
wirde.
17 Dizze teikens nou scille dyjingen folgje,
dy't leauwe: yn myn namme scille hja
kweageasten útwerpe, mei nije tongen scüle
hja sprekke,
18 slangen scille hja opnimme en as hja hwet
deadliks drinke, scil it hjarren net lette; siken
scille hja de hannen oplizze en hja scille soun
wirde.
19 De Heare den, nei't er ta hjarren [pag. 940]
spritsen hie, is opnommen yn 'e himel en is
sittende oan Gods rjuchterhân.
20 En hja gyngen út en forkindigen oeral, en
de Heare wirke mei en bikrêftige it wird troch
de teikens, dy't dêroan folgen. Amen.

IT EVANGEELJE FEN
# LUKAS.

HAEDSTIK 1.
1 Oermits al safolle it ûndernommen hawwe in forhael op to meitsjen fen de dingen, dy't wier by ús bard binne,
2 lyk as it ús oerlevere is troch dyjingen, dy fen it bigjin ôf tsjûgen en tsjinners fen it wird west hawwe,
3 hat it my ek goed talike, nei alles fen foarenoan mei sin ûndersocht to hawwen, it jo yn tiidsoarder to biskriuwen, o treftige Theophilus,
4 dat jo in klear ynsjuch krije meije yn de leare, dêr't jo yn ûnderrjuchte binne.
5 Yn 'e dagen fen Herodes, de kening fen Judéa, wier der in preester, by namme Sacharias, út 'e deioarder fen Abia; en dy hie in frou út 'e dochters fen Aäron, en hjar namme wier Elizabet.
6 En hja wierne allebeide rjuchtfeardich foar God, en wannelen yn al de geboaden en rjuchten des Heare, ûnbispritsen.
7 En hja hiene gjin bern, hwent Elizabet wier ûnfruchtber en beide wierne al tige op jierren.
8 En it barde, do't er yn 'e rige fen syn deioarder de preestertsjinst waernaem foar God,
9 dat neffens de wenst fen it preesterskip it lot op him foel om ta de timpel des Heare yn to gean, en it wiereekoffer to bringen;
10 en al it folk stie bûten, biddende, de ûre fen it reekoffer.
11 En him kaem in ingel des Heare foar, dy't rjuchts fen it wiereekalter stie.
12 En do't Sacharias him seach, stied er ûntheistere, en eangens foel op him.
13 Mar de ingel sei tsjin him: Eangje net, Sacharias, hwent dyn bidden is forheard: Elizabet dyn frou scil in soan bernje, en dy scilstû Johannes bineame.
14 En blydskip scil dines wêze en jubel en folle scille hjar oer syn berte forbliidzje.
15 Hwent hy scil great wêze foar de Heare; gjin wyn noch sterke drank scil er drinke, mar hy scil fol fen de Hillige Geast wêze, al fen syn memme skirte ôf.
16 En forskate fen Israëls bern scil er bikeare ta de Heare, hjar God;
17 en sels scil er foar syn oantlit út gean yn de geast en de krêft fen Elia, om to bikearen de herten fen de heiten ta de bern en de oerhearrigen ta it ynsjuch fen 'e rjuchtfeardigen, om de Heare ré to meitsjen in útrist folk.
18 En Sacharias sei tsjin de ingel: Hwer scil ik dat oan witte? hwent ik bin âld en myn frou is tige op jierren.
19 En de ingel antwirde en sei him: Ik bin Gabriël, dy foar Gods oantlit stean, en ik bin útstjûrd om ta dy to sprekken en dy dizze tynge to forkindigjen.
20 En sjuch, dû scilste swije en stom wêze oant de dei ta dat dizze dingen bard wêze scille, dêrom datstû myn wirden net leaud hast, dy dochs op hjar tiid folbrocht wirde scille.
21 En it folk stie to wachtsjen op Sacharias en it binijde hjarren, dat er salang yn 'e timpel toeve.
22 Do't er nou bûten kaem, koed er net ta hjarren sprekke, en hja bigriepen, dat er yn 'e timpel in gesicht hawn hie. En hy koe hjarren allinne tawinke, en bleau stom.
23 En it barde, do't de dagen fen syn preestertsjinst folbrocht wierne, dat er nei hûs gyng.
24 En nei dy dagen waerd Elizabet, syn frou, swier, en hja forbirch hjar fiif moanne lang, sizzende:
25 Sa hat de Heare my dien yn 'e dagen, do't Er taseach om myn smaed by de minsken wei to nimmen. [pag. 941]
26 En yn 'e sechste moanne waerd de ingel Gabriël fen God útstjûrd nei in stêd fen Galiléa, by namme Nazareth,
27 nei in faem, dy't op trouwen stie mei in man, hwaens namme Jozef wier, út Davids hûs; en de faem hjar namme wier Maria.
28 En ta hjar kommen, sei de ingel: Groetenis, dû, fol fen genede, de Heare is mei dy, dû bist seinge ûnder de frouljue.

29 En hja waerd ûntdien fen dat wird en lei by hjarsels oer, hokfor groetenis dat wêze mocht.

30 En de ingel sei tsjin hjar: Eangje net, Maria, hwent dû hast genede foun by God.

31 En sjuch, dû scilste swier wirde en in soan hawwe, en dû scilste syn namme neame Jezus.

32 Dy scil great wêze en Soan fen de Alderheechste neamd wirde, en God de Heare scil him de troane jaen fen syn heit David,

33 en hy scil oer Jakobs hûs kening wêze oant yn ivichheit en syn keningskip scil gjin ein fen wêze.

34 Maria nou sei tsjin de ingel: Ho scil dat wêze, mei't ik gjin man biken?

35 En de ingel antwirde en sei tsjin hjar: De Hillige Geast scil oer dy komme, en de krêft fen de Allerheechste scil dy biskaedzje; dêrom ek scil it hillige, dat út dy berne wirdt, Gods Soan neamd wirde.

36 En sjuch, Elizabet, dyn nicht, ek dy is swier fen in soan op hjar hege jierren; en hja is al seis moanne hinne, hja dy't in ûnfruchtbere neamd waerd.

37 Hwent by God scil gjin ding ûnmooglik wêze.

38 En Maria sei: Sjuch, de tsjinstfaem des Heare, mei it my barre nei jins wird. En de ingel gyng by hjar wei.

39 En yn dy dagen joech Maria hjar op en reizge út 'er haest nei it berchtme, nei in stêd fen Juda.

40 En hja kaem by Sacharias yn 'e hûs en groete Elizabet.

41 En it barde, do't Elizabet Maria hjar groetenis hearde, dat it bern opsprong yn hjar skirte, en Elizabet waerd fol fen de Hillige Geast.

42 En hja rôp it út mei in lûde stimme en sei: Seinge bistû ûnder de frouljue, en seinge de frucht fen dyn skirte!

43 En ho bart my dit, dat de mem fen myn Heare ta my komt?

44 Hwent sjuch, do't it lûd fen dyn groetenis my yn 'e earen kaem, do sprong it bern fen blidens op yn myn skirte.

45 En sillich hja, dy't leaud hat, hwent de dingen dy't hjar fen de Heare sein binne, scille folbrocht wirde.

46 En Maria sei: Myn siele forheget de Heare,

47 en myn geast jubelet oer God, myn Sillichmakker,

48 om't Er de lege steat fen syn tsjinstfaem oansjoen hat. Hwent sjuch, fen nou ôf scille alle slachten my sillich priizje,

49 hwent greate dingen hat de Almachtige oan my dien. En hillich is syn namme,

50 en syn barmhertichheit is fen slachte oant slachte oer dyjingen, dy't Him freezje.

51 Machtige dieden hat Er dien mei syn earm: heechhertigen hat Er forstruid yn 'e sin fen hjar hert,

52 hearskers hat Er delstaet fen 'e troanen, en minsken fen lege steat forhege;

53 dy't honger hiene hat Er folle mei goed, en riken mei lege hannen foartstjûrd.

54 Hy hat it opnommen for Israël, syn feint, om to tinken oan erbarming,

55 lyk as Er ús âffears tasein hat, oan Abraham en syn sied yn ivichheit.

56 Maria nou bleau likernôch trije moanne by hjar en gyng do wer nei hjar eigen hûs ta.

57 Elizabet hjar tiid den wier forroun, dat hja in bern krije scoe, en hja krige in soan.

58 En de bûrljue en bloedfrjeonen hearden, dat de Heare syn barmhertichheit yn it great oan hjar forhearlike hie, en hja wierne mei hjar bliid.

59 En it barde de achtste deis, dat hja kamen om it bern to bisnijen, en hja woene it de namme jaen fen Sacharias, nei syn heit.

60 Mar syn mem antwirde en sei: Né, hy scil Johannes hjitte.

61 En hja seine tsjin hjar: Der is gjinien fen jimme folk, dy't mei dy namme neamd wirdt.

[pag. 942]

62 Do wonken hja syn heit, ho dy't him neame woe.

63 En hy frege om in skriuwtaffeltsje en skreau dizze wirden: Johannes is syn namme. En hja bisauden hjarren allegearre.

64 En foartynienen rekke syn mûle en tonge los, en hy spriek, God forhearlikjende.

65 En der kaem freze oer allegearre, dy't om hjarren ta wennen, en yn it hiele berchtme fen Judéa waerden al dy dingen tige bispritsen,

66 en allegearre dy't dêrfen hearden, leine it wei yn hjar herte, sizzende: Hwet mei dat

dochs for in bern wêze? Hwent de hân des
Heare wier mei him.
67 En Sacharias, syn heit, waerd fol fen de
Hillige Geast en profetearre, sizzende:
68 Priizge mei de Heare, de God fen Israël,
wêze, hwent Hy hat syn folk bisocht en it
forlossing biwirke.
69 Hy hat ús in hoarn fen heil oprjuchte yn it
hûs fen David, syn feint,
70 lyk as Er fen âlds spritsen hat troch de
mûle fen syn hillige profeten:
71 forlossing fen ús fijannen en út de hân fen
al ús haters;
72 om barmhertichheit to dwaen ús âffears
en yn oantinken to hâlden syn hillich
forboun,
73 de eed, dy't Er Abraham, ús heit, swarde,
74 om ús to jaen, dat wy, forlost út de hân fen
'e fijannen, Him ûnbiskromme tsjinje scoene,
75 yn hillichheit en gerjuchtichheit foar syn
oantlit al ús dagen.
76 En dû sels nou, myn berntsje: Profeet fen
de Allerheechste scilstû neamd wirde, hwent
dû scilst foar des Heare oantlit úttsjen om Syn
wegen ré to meitsjen,
77 om syn folk kennisse fen it heil to jaen, yn
forjowinge fen hjar sûnden,
78 troch ynderlike barmhertichheden fen ús
God, dêr't de Opgong út de hichte ús mei
bisocht hat,
79 om to biskinen dy't yn tsjusternisse en yn
deaskaed sitte, om ús foetten to rjuchtsjen op
it fredepaed.
80 En it bern woechs op en waerd sterk fen
geast en wier yn 'e woastenijen oan de dei ta
fen syn opkommen foar Israël.

HAEDSTIK 2.

1 It barde nou yn dy dagen, dat fen 'e keizer
Augustus in gebot útgyng om de hiele wrâld
biskriuwe to litten.
2 Dy earste biskriuwing barde, do't Cyrenius
lânfâd oer Syrië wier.
3 En hja gyngen allegearre hinne om hjarren
biskriuwe to litten, in elk nei syn eigen stêd.
4 En Jozef teach ek op fen Galiléa, út de stêd
fen Nazareth, nei Judéa, nei de stêd fen David,
dy Bethlehem neamd wirdt, hwent hy wier út
it hûs en skaei fen David,
5 om him biskriuwe to litten mei Maria, dy't
mei him op trouwen stie en in bern
forwachte.
6 En it barde, do't hja dêr wierne, dat de
dagen fol rekken dat hja bernje scoe.
7 En hja krige hjar earstberne soan, en
biwoelle him yn doeken, en lei him yn in
krêbbe, hwent der wier for hjarren gjin plak
yn 'e herberge.
8 En der wierne yn dyselde oarde hoeders,
dy't yn it iepen fjild tahâldden en de
nachtwacht oer hjar keppel hiene.
9 En mei stie dêr foar hjarren in ingel des
Heare, en de hearlikheit des Heare omstriele
hjarren, en hja eangen mei greate eangstme.
10 En de ingel sei tsjin hjarren: Eangje net,
hwent sjuch, ik forkindigje jimme greate
blydskip dy't it hiele folk sines wêze scil,
11 dat jimme hjoed de Sillichmakker berne is,
to witten Christus, de Heare, yn Davids stêd,
12 en dit scil jimme it teiken wêze: jimme
scille it berntsje fine yn doeken biwoelle, en
lizzende yn in krêbbe.
13 En ynienen kaem dêr mei de ingel in
mannichte fen it himelske hearleger,
priizgjende God en sizzende:
14 Eare sij God yn de heechste himelen, en
frede op ierde ûnder de minsken fen it
wolbihagen.
15 En it barde, do't de ingelen by hjarren
weifearn wierne nei de himel, dat de hoeders
tsjin inoarren seine: Lit ús den nei Bethlehem
ta gean en lit ús sjen de saek, dy dêr bard is, en
dêr't de Heare ús kindskip fen jown hat.
16 En hja kamen út 'er haest en founen [pag. 943]
Maria en Jozef en it berntsje, lizzende yn de
krêbbe.
17 En do't hja it seagen, forhellen hja hwet
hjarren fen dat bern sein wier.
18 En dy't it hearden, forwûnderen hjar
allegearre oer de dingen, dy't de hoeders
hjarren seine.
19 Maria nou biwarre dy wirden allegearre,
dy oertinkende yn hjar herte.
20 En de hoeders gyngen werom, God
loovjende en priizgjende om alles hwet hja
heard en sjoen hiene, lyk as it hjarren sein
wier.
21 En do't de acht dagen foar syn bisnijenisse

fol wierne, waerd er mei de namme Jezus neamd, dy troch de ingel neamd wier foar syn ûntfinzenis yn de memmeskirte.

22 En do't de dagen fen hjar reiniging, neffens de wet fen Mozes, fol wierne, brochten hja him nei Jeruzalem om him de Heare foar to stellen,

23 lyk as biskreaun stiet yn 'e wet des Heare: Al hwet manlik is, dat de memmeskirte iepenet, scil de Heare hillich neamd wirde,

24 en om in offer to bringen, nei itjinge yn 'e wet des Heare sein is: in pear toarteldouwen of twa jonge douwen.

25 En sjuch, dêr wier in minske yn Jeruzalem, by namme Simeon, en dy minske wier rjuchtfeardich en godfreezjende, en hy forwachte Israëls fortreastinge en de Hillige Geast wier op him.

26 En der wier him in godlike iepenbiering dien fen de Hillige Geast, dat er de dea net sjen scoe, ear't er de Christus des Heare sjoen hie.

27 En dreaun fen de Geast kaem er yn de timpel; en do't de âlden it berntsje ynbrochten om nei de wenst fen 'e wet mei him to dwaen,

28 naem er it ek yn syn earmen en priizge God en sei:

29 Nou litte Jo, Heare, Jins tsjinstfeint gean yn frede neffens Jins wird,

30 hwent myn eagen hawwe Jins heil sjoen,

31 dat Jo taret hawwe foar it oantlit fen alle folken,

32 in ljocht ta forljochting fen de heidenen en ta hearlikheit fen Jins folk Israël.

33 En syn heit en mem forwûnderen hjar oer itjinge fen him sein waerd.

34 En Simeon seinge hjarren en sei tsjin Maria, syn mem: Sjuch, hy is set ta in fal en opstanning fen mannichten yn Israël, en ta in teiken dat tsjinspritsen wirdt,

35 Ja, troch dyn eigen siele scil in swird gean, dat út forskate herten de tinzen iepenbier wirde.

36 En dêr wier ek in profetesse Anna, in dochter fen Fanuël, út 'e stamme fen Aser; dy wier heech op jierren en hie nei hjar fammesteat saun jier mei hjar man libbe,

37 en nou wier hja in widdou fen by de fjouwer en tachtich jier. En hja wier net út 'e timpel wei, mar tsjinne God nacht en dei mei fêstjen en bidden.

38 En dyselde ûre kaem hja dêrby en bigoun iepenbier God to tankjen en to sprekken fen it bern tsjin allegearre, dy't Jeruzalems forlossing forwachten.

39 En do't hja alles folbrocht hiene neffens de wet des Heare, gyngen hja werom nei Galiléa, nei hjar stêd Nazareth.

40 En it bern woechs op en waerd sterk fen geast en fol fen wiisheit, en Gods genede wier oer him.

41 En syn âlden plichten alle jierren nei Jeruzalem to reizgjen, op it feest fen Peaske.

42 En do't er toalve jier âld wier, en hja neffens it brûkme fen it feest opgien wierne,

43 en de dagen to'n ein hiene, bleau it bern Jezus by hjar weromreis yn Jeruzalem binefter, sûnder dat syn âlden it wisten.

44 Mar fen bitinken, dat er mei oaren yn it boun al wer ûnderweis wier, makken hja in reis fen in dei, en sochten om him by hjar folk en kinde.

45 En do't hja him net fine koene, gyngen hja, him al mar siikjende, werom nei Jeruzalem.

46 En it barde nei trije dagen, dat hja him founen yn 'e timpel, sittende yn it formidden fen de learmasters, dy't er oanharke en bifrege.

47 En dy't him hearden, wierne allegearre bûten hjarsels oer syn forstân en syn antwirden.

48 En do't hja him seagen, stienen hja forslein, en syn mem sei tsjin him: Bern, [pag.944] hwerom hastû ús dit oandien? sjuch, dyn heit en ik hawwe mei eangstme om dy socht.

49 En hy sei tsjin hjarren: Ho koene jimme sa om my siikje? wisten jimme net, dat ik wêze moat yn 'e dingen fen myn Heit?

50 Mar hja bifetten it wird net, dat er ta hjarren spriek.

51 En hy gyng mei hjarren nei hûs en kaem yn Nazareth, en wier hjarren ûnderdienich. En syn mem biwarre dy dingen allegearre yn hjar herte.

52 En Jezus woun oan yn wiisheit en yn greatens en yn genede by God en by minsken.

HAEDSTIK 3.

1 Yn it fyftjinde jier nou fen it biwâld fen'e keizer Tiberius, do't Pontius Pilatus lânfâd wier oer Judéa, en Herodes fjouwerfoarst oer Galilea, en Filippus, syn broer, fjouwerfoarst oer Ituréa en oer it lân fen Trachonitis, en Lysanias fjouwerfoarst oer Abiléne,
2 ûnder de hegepreesters Annas en Kajafas, barde Gods wird ta Johannes, de soan fen Sacharias, yn 'e woastenije.
3 En hy kaem yn 'e hiele omkrite fen 'e Jordaen, en forkindige de doop fen 'e bikearing ta forjowing fen sûnden,
4 lyk as biskreaun stiet yn it boek fen de wirden fen de profeet Jesaja: De stimme fen ien dy ropt yn 'e woastenije: Klearje de wei fen de Heare, meitsje syn paden rjucht.
5 Alle delten scille opfolle wirde, en alle bergen en klingen scille sljuchte wirde; de bochten scille rjucht en de hulterige wegen scille flak wirde.
6 En alle flêsk scil Gods heil sjen.
7 En hy sei tsjin de skaren, dy't útteagen om fen him doopt to wirden: Njirrebrod, hwa hat jimme leard de kommende wrake to ûntrinnen?
8 Jow den frucht, dy't de bikearing weardich is, en bigjin net to sizzen by jimselme: Wy hawwe Abraham ta in heit, hwent ik siz jimme, God kin út dizze stiennen Abraham bern winne.
9 Ja, de bile leit al oan de woartel fen de beammen; alle beam den, dy gjin goede frucht jowt, wirdt útroege en yn it fjûr wirpen.
10 En de skaren fregen him, sizzende: Hwet moatte wy den dwaen?
11 Hy nou antwirde en sei hjarren: Dy twa liifrokken hat, lit dy diele mei hwa gjin hat en dy't iten hat, scil alliken dwaen.
12 En der kamen ek tolgearders om hjarren dope to litten, en hja seine tsjin him: Master, hwet moatte wy dwaen?
13 Hy sei tsjin hjarren: Net mear ynfoarderje as jimme foarskreaun is.
14 En ek soldaten fregen him, sizzende: En wy, hwet moatte wy dwaen? En hy sei tsjin hjarren: Gjinien mishannelje en net plonderje, en tofreden wêze mei jimme soldij.
15 Do't nou it folk gâns forwachte en elk yn syn herte oerlei oft Johannes faeks ek de Christus wêze koe,
16 antwirde Johannes en sei tsjin allegearre: Ik doop jimme wol mei wetter, mar hy komt, dy sterker is as ik; ik bin net weardich de rime fen syn foetskoaijing los to meitsjen. Hy scil jimme dope mei de Hillige Geast en mei fjûr.
17 Hy hat syn wanne yn 'e hân om syn terskflier op to skjinjen en it weet yn syn skûrre gear to bringen, mar it tsjêf scil er mei ûndwestlik fjûr forbaerne.
18 Ek mei folle oare wirden formoanne er it folk en forkindige hjarren it Evangeelje.
19 Mar do't Herodes, de fjouwerfoarst, fen him bistraft waerd om Herodias, de frou fen syn broer Filippus, en om al it ûndogenske, dat Herodes die,
20 do hat er oer alles hinne dit der yette tadien, dat er Johannes yn 'e finzenis opslute liet.
21 En it barde, do't al it folk doopt waerd, en ek Jezus him dope liet en biddende wier, dat de himel iepene waerd,
22 en dat de Hillige Geast op him delsaeide yn it stal fen in lichem, in dou allyk, en dat der in stimme kaem út 'e himel, sizzende: Dû bist myn ljeave Soan, yn dy haw Ik myn wolbihagen.
23 En hy, Jezus, wier by syn opkommen likernôch tritich jier âld, de soan, sa 't hja mienden, fen Jozef, de soan fen Eli,
24 de soan fen Matthat, de soan fen Levi, de soan fen Melchi, de soan fen Jannai, de soan fen Jozef, [pag. 945]
25 de soan fen Mattatthias, de soan fen Amos, de soan fen Nahum, de soan fen Esli, de soan fen Naggai,
26 de soan fen Maäth, de soan fen Mattathias, de soan fen Semeï, de soan fen Jozef, de soan fen Juda,
27 de soan fen Joänan, de soan fen Rhesa, de soan fen Serubabel, de soan fen Salathiël, de soan fen Neari,
28 de soan fen Melchi, de soan fen Addi, de soan fen Kozam, de soan fen Elmodam, de soan fen Er,
29 de soan fen Jozus, de soan fen Eliëzer, de soan fen Joarim, de soan fen Matthat, de soan fen Levi,

30 de soan fen Simeon, de soan fen Juda, de
soan fen Jozef, de soan fen Jonan, de soan fen
Eljakim,
31 de soan fen Meleäs, de soan fen Menna, de
soan fen Mattatha, de soan fen Nathan, de
soan fen David,
32 de soan fen Jesse, de soan fen Obed, de
soan fen Boäz, de soan fen Salmon, de soan
fen Naässon,
33 de soan fen Aminadab, de soan fen Admin,
de soan fen Arni, de soan fen Esrom, de soan
fen Fares, de soan fen Juda,
34 de soan fen Jakob, de soan fen Izaäk, de
soan fen Abraham, de soan fen Theara, de
soan fen Nahor,
35 de soan fen Seruch, de soan fen Ragau, de
soan fen Phalech, de soan fen Heber, de soan
fen Sala,
36 de soan fen Kaïnan, de soan fen Arphaxad,
de soan fen Sem, de soan fen Noäch, de soan
fen Lamech,
37 de soan fen Mathusala, de soan fen Enoch,
de soan fen Jared, de soan fen Malaleël, de
soan fen Kaïnan,
38 de soan fen Enos, de soan fen Seth, de
soan fen Adam, de soan fen God.

HAEDSTIK 4.

1 Jezus den, fol fen de Hillige Geast, kaem
werom fen de Jordaen en waerd troch de
Geast yn de woastenije laet,
2 en fjirtich dagen lang yn forsiking brocht
fen de divel. En al dy dagen iet er neat, en do’t
hja nei de ein rounen, krige er honger.
3 De divel nou sei tsjin him: As jo Gods Soan
binne, siz den tsjin dizze stien, dat er brea
wirdt.
4 En Jezus antwirde him: Dêr stiet
biskreaun: Net fen brea allinne scil de minske
libje, mar fen alle wird Gods.
5 En do’t er him omheech laet hie, liet er
him alle keninkriken fen de wrâld op in stuit
sjen.
6 En de divel sei tsjin him: Al dy macht en
pracht scil ik jo jaen, hwent my is it oerjown
en ik jow it hwa’t ik mar wol.
7 As jo den ek foar myn oantlit my oanbidde,
scil it allegearre jowes wêze.
8 En Jezus antwirde en sei tsjin him: Dêr
stiet biskreaun: Dû scilst de Heare dyn God
oanbidde en Him allinne tsjinje.
9 En hy laette him nei Jeruzalem en stelde
him op de timpeltrâns, en sei tsjin him: As jo
Gods Soan binne, werp jo sels den hjirwei fen
boppen del,
10 hwent dêr stiet biskreaun: Syn ingelen scil
Er oer dy hjitte om dy to hoedzjen,
11 en hja scille dy op ’e hannen nimme,
datstû dy de foet oan gjin stien stjitste.
12 En Jezus antwirde en sei him: Dêr is sein:
Dû scilste de Heare dyn God net forsiikje.
13 En do’t de divel alle forsiking folbrocht hie,
forliet er him for in tiid.
14 En Jezus teach yn ’e krêft fen de Geast
werom nei Galiléa, en de rop fen him gyng út
de hiele omkriten troch.
15 En hy learde yn hjar synagogen en waerd
fen allegearre priizge.
16 En hy kaem to Nazareth, dêr’t er
greatbrocht wier, en gyng neffens syn wenst
op de sabbatdei yn de synagoge, en hy stie op
om foar to lêzen.
17 En hja joegen him it boek fen de profeet
Jesaja; en do’t er it opdien hie, foun er it plak,
dêr’t biskreaun stiet:
18 De Geast des Heare is op my, hwent Hy
hat my salve om earmen it Evangeelje to
forkindigjen; Hy hat my útstjûrd om finzenen
oan to sizzen loslitting en blinen it sjen, om
forsleinen gean to litten yn frijheit,
19 om út to roppen it wolkomme jier des
Heare.
20 En do’t er it boek tichtdien en de tsjinner
jown hie, gyng er sitten; en de eagen fen
alleman yn ’e synagoge wierne stiif op him.
21 En hy bigoun tsjin hjarren to sizzen: [pag. 946]
Hjoed is dit Skriftwird yn jimme earen
neikommen.
22 En hja joegen him allegearre in ljeaflik
tsjûgenis, en biwûnderen de wirden, dy’t út
syn mûle kamen, en hja seine: Is dit net de
soan fen Jozef ?
23 En hy sei tsjin hjarren: Jimme scille my grif
dit sprekwird foarhâlde: Master, genês dysels;
hwet wy heard hawwe dat yn Kapernaüm
bard is, doch dat nou ek hjirre yn dyn
heitelân.
24 En hy sei: Wiswier siz ik jimme: gjin

profeet is wolkom yn syn heitelân.
25 Mei wierheit siz ik jimme: Dêr wierne gâns widdouwen yn Israël yn ’e dagen fen Elia, do’t de himel trije jier en seis moanne sletten wier, dat der in swiere hongersneed kaem oer it hiele lân,
26 en nei gjinien fen hjarren waerd Elia stjûrd as nei in widdou yn Sarepta Sidonis.
27 En dêr wierne gâns melaetsken yn Israël yn ’e tiid fen ’e profeet Elisa, en gjinien fen hjarren waerd reinige as Naäman de Syriër.
28 En dy’t yn de synagoge wierne waerden allegearre grammoedich, do’t hja dat hearden,
29 en hja stienen op, wirpen him de stêd út en fierden him oant de rânne fen de berch, dêr’t hjar stêd op boud wier, om him fen boppen del to stjitten.
30 Mar hy, midden troch hjarren hinne geande, forteach.
31 En hy kaem del nei Kapernaüm, in stêd yn Galiléa, en op ’e sabbatdagen learde er hjarren,
32 en hja stiene forslein fen syn leare, hwent syn wird wier mei macht.
33 En dêr wier yn de synagoge in minske mei in ûnreine kweageast, en hy rôp mei in lûde stimme:
34 Hui! hwet hawwe jo mei ús to meitsjen, Jezus fen Nazareth? binne jo kommen om ús to fordwaen? Ik wit wol, hwa’t jo binne, jo Hillige fen God.
35 En Jezus bistrafte him, sizzende: Wêz stil, en gean út him! En de geast wirp him yn it formidden en fear út him, sûnder him to skeadzjen.
36 En forheardens kaem oer hjarren allegearre, en hja hiene it der mei elkoar oer, sizzende: Hwet is dat for in wird? hwent mei macht en krêft hjit er de ûnreine geasten en hja farre út.
37 En de rop fen him kaem yn alle plakken fen de omkrite.
38 En hy joech him op en gyng út de synagoge en kaem by Simon yn ’e hûs. Simon syn skoanmem nou hie hird de koarts en hja fregen him for hjar.
39 En oer hjar hinne steande, bistrafte er de koarts en de koarts gyng hjar ôf. En foartynienen gyng hja oerein en bigoun hjarren to bitsjinjen.
40 En do’t de sinne ûndergyng, brocht alleman syn siken, hokfor kwael hja ek hiene, ta him. En hy lei hjarren ien foar ien de hannen op, en genies hjarren.
41 Ek gyngen der kweageasten fen ytliken út, dy’t rôpen en seine: Jo binne Gods Soan! En hy bistrafte hjarren, en liet hjarren net ta wirden komme, hwent hja wisten, dat hy de Christus wier.
42 En do’t it bigoun to daegjen, forteach er en bijoech him nei in iensume oarde. En de skaren sochten om him en kamen ta him en woene him hâlde, dat er net by hjarren weigyng.
43 Mar hy sei tsjin hjarren: Ek de oare stêdden moat ik it Evangeelje bringe fen Gods keninkryk, hwent dêr bin ik ta útstjûrd.
44 En hy forkindige yn ’e synagogen fen it Joadske lân.

HAEDSTIK 5.

1 En it barde, do’t de skare op him oankrong om Gods wird to hearren, dat er stie oan ’e mar fen Genézaret;
2 en hy seach twa skippen oan de marswâl lizzen; de fiskers wierne der ôfgien en spielden hjar netten.
3 En hy gyng yn ien fen de skippen, dat Simon sines wier, en frege him, dat er in eintsje út ’e wâl fear; en hy gyng sitten en learde de skaren fen it skip ôf.
4 En do’t er ophâlden wier fen sprekken, sei er tsjin Simon: Hâld ôf nei de djipte en bring jimme netten út for ’e fangst.
5 En Simon antwirde en sei: Master, de hiele nacht troch hawwe wy arbeide en neat fongen, mar op jins wird scil ik de netten sette.
6 En do’t hja dat dien hiene, bisetten [pag. 947] hja in hiele skoal fisken, en hjar netten skoerden.
7 En hja wonken hjar maten, dy’t yn it oare skip wierne, dat dy komme scoene en help hjarren; en hja kamen en krigen de beide skippen fol, dat hja omtrint sonken.
8 Do’t nou Simon Petrus dat seach, foel er foar Jezus op ’e knibbels, sizzende: Heare! gean by my wei, hwent ik bin in sûndich

minske,
9 hwent forheardens kaem oer him en alleman dy't mei him wier, oer de fangst fisken, dy't hja dien hienen;
10 en allyksa Jakobus en Johannes, de soannen fen Sebedéüs, dy't Simon syn maten wierne. En Jezus sei tsjin Simon: Eangje net, fen nou ôf scilstû minsken fange.
11 En do't hja de skippen op it strân set hiene, forlieten hja alles en folgen him.
12 En it barde, do't er yn ien fen de stêdden wier, sjuch, dêr wier in man fol melaetskens, en do't dy Jezus seach, foel er op it oantlit en bea him, sizzende: Heare, as jo wolle, kinne jo my reinigje.
13 En hy stiek de hân út, en rekke him oan, sizzende: Ik wol, wird rein. En ynienen gyng de melaetskens by him wei.
14 En hy lei him op, it gjinien to sizzen, mar gean hinne, sei er, lit dy sels de preester sjen en offerje for dyn reiniging, lyk as Mozes foarskreaun hat, hjarren ta in tsjûgenis.
15 Mar nammers to fierder gyng de rop fen him, en by heappen roun it folk gear, om him to hearren en fen hjar sykten genêzen to wirden,
16 mar hy hold ta yn 'e woastenijen en wier biddende.
17 En it barde ien fen dy dagen, dat er oan it learen wier. En dêr sieten ek Farizeëen en wetgelearden, dy't út alle geaën fen Galiléa en Judéa en út Jeruzalem kommen wierne; en de krêft des Heare wier dêr om to genêzen.
18 En sjuch, dêr brochten mânljue op in bêd in minske, dy't mei lammens slein wier, en hja bisochten him yn to bringen en foar Jezus del to lizzen.
19 Mar do't hja fen wegen de skare gjin wei seagen om him yn to bringen, kleauwen hja op it dak en lieten him mei syn bêd troch de pannen lyk foar Jezus del.
20 En Jezus sjende hjar leauwe, sei: Minske, dyn sûnden binne dy forjown.
21 En de skriftgelearden en Farizeëen bigounen it ûnder inoar yn bitinken to nimmen, en seine: Hwet is dat hjir for ien, dy godslasteringen sprekt? Hwa kin de sûnden forjaen as God allinne?
22 Mar Jezus, dy't hjar bitinkingen koe, antwirde en sei tsjin hjarren: Hwet bitinke jimme yn jimme herten?
23 Hwet is lichter, to sizzen: Dyn sûnden binne dy forjown, of to sizzen: Gean oerein en wannelje?
24 Mar dat jimme witte meije, dat de Minskesoan macht hat, op ierde sûnden to forjaen, sei er tsjin de lamme: Ik siz dy, kom oerein, nim dyn bêd op en gean nei dyn hûs.
25 En ynienen kaem er foar hjar eagen oerein, en naem it bêd, dêr't er op lein hie op, en gyng nei hûs ta, God forhearlikjende.
26 En bisauwing griep hjarren allegearre oan en hja forhearliken God, en waerden fol fen freze, sizzende: Wy hawwe hjoed wûndere dingen sjoen.
27 En dêrnei gyng er fierder en seach in tolgearder, by namme Levi, op it tolhûs sitten. En hy sei tsjin him: Folgje my.
28 En hy forliet alles, gyng oerein en folge him.
29 En Levi rjuchte him yn syn hûs in great gastmiel oan, en dêr wier in hiel selskip tolgearders en oaren, dy't mei hjarren oansieten.
30 En de Farizeëen en hjar skriftgelearden mompelen tsjin syn learlingen, sizzende: Hwerom ite en drinke jimme mei tolgearders en sûnders?
31 En Jezus antwirde en sei tsjin hjarren: Dy't soun binne hawwe gjin genêsmaster fenneden, mar dy't siik binne.
32 Ik bin net kommen om rjuchtfeardigen to roppen, mar sûnders ta bikearing.
33 En hja seine tsjin him: Johannes syn learlingen fêstje fakentiids en dogge beaën, en allyksa de Farizeëen hjarres, mar jowes ite en drinke.
34 En Jezus sei tsjin hjarren: Kinne jimme den de brillofters fêstje litte, wylst de breugeman by hjarren is? [pag. 948]
35 Mar der scille dagen komme, dat de breugeman by hjarren weinommen wêze scil; den scille hja fêstje yn dy dagen.
36 En hy sei ek in likenis tsjin hjarren: Nimmen skoert in lape út in nij stik klean om dy op in âld stik klean to setten; oars scil ek it nije skoerre en de lape fen it nije scil net passe by it âlde.

37 En nimmen docht nije wyn yn âlde learene
sekken, oars scil de nije wyn de sekken ta
boarsten bringe en de wyn scoe weirinne en
de sekken wierne bidoarn;
38 mar nije wyn moat men dwaen yn nije
sekken.
39 En nimmen, dy't âlde wyn dronken hat,
freget om nije, hwent hy seit: De âlde is bêst.

HAEDSTIK 6.

1 En it barde op in sabbat, dat er troch in
nôtfjild gyng; en syn learlingen plôken ieren,
wreauwen dy mei de hannen, en ieten dêr fen.
2 Do seine somlike Farizeërs: Hwerom
dogge jimme hwet op sabbat gjin foech jowt?
3 En Jezus antwirde en sei hjarren: Hawwe
jimme den net lêzen hwet David die, do't er
honger hie, en dyjingen dy't by him wierne?
4 ho't er yngyng ta Gods hûs en de
toanbreaën naem en dêrfen iet en dêr ek fen
joech dyjingen, dy't by him wierne, alhowol
gjinien dêr fen ite mei as allinne de preesters?
5 En hy sei tsjin hjarren: De Minskesoan is
hear ek fen de sabbat.
6 En it barde op in oare sabbat, dat er yn de
synagoge kaem en learde. En dêr wier in
minske, hwaens rjuchterhân fortoarre wier.
7 En de skriftgelearden en de Farizeën
sloegen him acht, oft er op sabbat ek genêze
scoe, dat hja hwet fine mochten en biskildigje
him.
8 Mar hy koe hjar tinzen en sei tsjin de
minske mei de fortoarre hân: Kom oerein en
gean yn 'e midden stean. En hy kaem oerein
en gyng dêr stean.
9 Do sei Jezus tsjin hjarren: Ik freegje jimme:
Jowt it foech, op sabbat goed to dwaen of
kwea to dwaen? in minskelibben to bihâlden
of to fordjerren?
10 En hy seach hjarren allegearre yn't
rounom oan en sei tsjin him: Stek dyn hân út.
En hy die it en syn hân waerd feardich.
11 En hja rounen oer fen grime en leine mei
inoarren oer, hwet hja Jezus dwaen scoene.
12 En it barde yn dy dagen, dat er útgyng nei
de berch om to bidden, en hy bleau de hiele
nacht oer yn it gebet ta God.
13 En do't it bigoun to daegjen, rôp er syn
learlingen ta him, en karde toalve fen hjarren
út, dy't er ek apostelen neamde,
14 to witten Simon, dy't er ek Petrus neamde,
en Andréas, syn broer, Jakobus en Johannes,
Filippus en Bartholomeüs,
15 Matthéüs en Thomas, Jakobus, de soan fen
Alféus, en Simon, ek Selotes neamd,
16 Judas, de soan fen Jakobus, en Judas
Iskariot, dy't in forrieder waerd.
17 En hy kaem mei hjarren del en bleau op in
flakte stean, en dêr wier in greate skare fen
syn learlingen en gâns in mannichte folk út
hiele Judéa en út Jeruzalem en fen 'e sékant
fen Tyrus en Sidon,
18 dy't kommen wierne om him to hearren
en fen hjar sykten genêzen to wirden; en dy't
fen ûnreine geasten pleage waerden, founen
genêzing.
19 En al it folk socht oan him to kommen,
hwent der gyng krêft fen him út, dy't hjarren
allegearre genies.
20 En hy de eagen opslaende nei syn
learlingen, sei: Sillich jimme, earmen, hwent
jimmes is Gods keninkryk.
21 Sillich jimme, dy't nou honger lije, hwent
jimme scille sêdde wirde. Sillich jimme, dy't
nou skrieme, hwent jimme scille laitsje.
22 Sillich jimme as de minsken jimme
haetsje, en as hja jimme ôfskiede en smaedzje
en jimme namme ta weismiten keare, om de
Minskesoan.
23 Forbliidzje jimme dy deis en spring op,
hwent sjuch, jimme lean is great yn de himel,
hwent allyksa hawwe hjar âffears de profeten
dien.
24 Mar wé jimme, riken, hwent jimme hawwe
jimme treast al.
25 Wé jimme, dy't nou sêd binne, hwent
jimme scille honger lije. Wé jimme, dy't [pag.949]
nou laitsje, hwent jimme scille treurje en
skrieme.
26 Wé jimme, as alle minsken mar goed fen
jimme sizze, hwent hjar âffears hawwe allyksa
de ljeagenprofeten dien.
27 Mar jimme, dy't nei my harkje, siz ik: Haw
jimme fijannen ljeaf, doch goed dyjingen dy't
jimme haetsje,
28 seingje hjarren, dy't jimme forflokke, bid
for hjarren dy't jimme mishannelje.
29 Hwa dy op it iene wang slacht, hâld him ek

it oare ta en hwa dy it oerkleed nimt, wegerje him ek de liifrok net.
30 Jow in elk, dy't jimme freget en hwa't jimmes nimt, easkje it net fen him werom.
31 En lyk as jimme wolle, dat de minsken jimme dwaen scille, doch jimme hjarren allyksa.
32 En as jimme ljeavje dy't jimme ljeafhawwe, hwet is jimme genede? Hwent ek de sûnders ljeavje dy't hjarren ljeaf hawwe.
33 En as jimme goeddogge dy't jimme goeddwane, hwet is jimme genede? hwent ek de sûnders dogge itselde.
34 En as jimme dyjingen liene, dêr't jimme hwet fen hoopje werom to barren, hwet is jimme genede? Ek de sûnders liene oan sûnders, om likefolle werom to barren.
35 Mar haw jimme fijannen ljeaf en doch goed en lien sûnder hwet werom to forwachtsjen; en jimme lean scil great wêze en jimme scille bern fen de Allerheechste wêze, hwent Hy is goedginstich oer de ûntankberen en tsjoeden.
36 Wêz den barmhertich, allyk jimme Heit barmhertich is.
37 En oardielje net, en jimme scille net oardiele wirde; foroardielje net, en jimme scille net foroardiele wirde; lit los en jimme scille loslitten wirde.
38 Jow en jimme scil jown wirde; in goede yntreaune, skodde en oerrinnende miette scil men yn jimme skirte jaen. Hwent mei hwet miette jimme mjitte scil jimme wer tametten wirde.
39 En hy sei hjarren ek in likenis: In bline kin dochs net in bline op 'e wei liede? Scille hja allebeide net yn 'e kûle falle?
40 In learling stiet net boppe syn learmaster, mar elke learling, dy trochleard is, scil syn learmaster allyk wêze.
41 Hwet sjuchstû dochs nei de splinter, dy't yn it each fen dyn broer sit, mar de balke yn dyn eigen each merkstû net?
42 Of ho kinstû tsjin dyn broer sizze: Broer, lit my de splinter út dyn each helje, wylstû sels de balke net sjuchst, dy't yn dyn eigen each sit? Dû skynhillige, lûk earst de balke út dyn eigen each, en den scilstû bisiikje de splinter út dyn broerre each to heljen.
43 Hwent it is gjin goede beam, dy't minne frucht jowt, en gjin minne beam, dy't goede frucht jowt.
44 Hwent elke beam wirdt oan syn frucht kend, hwent fen toarnen plôket men gjin figen, en fen in toarnbeibeam rispet men gjin wyndrúf.
45 De goede minske bringt it goede foar út de goede skat fen syn herte, en de kweade minske bringt it kweade foar út de kweade skat fen syn herte, hwent dêr't it herte fen oerrint, sprekt syn mûle fen.
46 Hwet neame jimme my den: Heare, Heare en dogge net itjinge ik siz?
47 In elk dy ta my komt en nei myn wirden harket en dêr neffens docht, ik scil sjen litte hwa't er liket.
48 Hy is allyk in minske, dy't in hûs boude; hy dolde en groef djipper en djipper en lei de grounfêsten op in stienrots. Do't nou de stoarmfloed kaem, sloech de wetterstream tsjin dat hûs oan, mar hy koe it net forwrigje, hwent it wier stevich boud.
49 Mar dy't nei myn wirden harket en dêr net nei docht, is allyk in minske, dy't in hûs boude op 'e groun, sûnder grounfêsten, en do't de wetterstream der tsjinoan sloech, foel it foart yn, en de fal fen dat hûs wier great.

HAEDSTIK 7.

1 Nei't er nou al syn wirden foar de earen fen it folk to'n ein hie, gyng er Kapernaüm yn.
2 En in haedman hie in tsjinstfeint, dy't er tige wirdearre. Dy nou wier siik en laei yn it stjerren.
3 Mar do't de haedman fen Jezus heard hie, stjûrde er âldsten fen de Joaden nei him, om him to freegjen oft er komme woe en help syn feint.
4 En hja kamen ta Jezus en beaën him [pag. 950] ynmoedich, sizzende: Hy is it weardich, dat jo him dat dogge,
5 hwent hy hat ús folk ljeaf en de synagoge hat er ús sels boud.
6 En Jezus gyng mei hjarren. En do't er net fier mear fen it hûs ôf wier, stjûrde de haedman frjeonen en liet him sizze: Heare, doch gjin moeite, hwent ik bin it net weardich, dat jo ûnder myn dak komme

scoene;

7 dêrom haw ik ek mysels net weardich achte ta jo to kommen, mar siz ien wird en myn feint moat genêze.

8 Hwent ik bin ek in minske, dy’t stean ûnder in oarmans macht, en wer kriichsfeinten ûnder my haw, en tsjin de iene siz ik: Gean, en hy giet, en tsjin in oarenien: Kom, en hy komt, en tsjin myn tsjinstfeint: Doch dat, en hy docht it.

9 Do’t Jezus dat hearde, forwûndere er him oer de man, en kearde him om nei de skare, dy’t him folge, en sei: Ik siz jimme, sels yn Israël net haw ik sa’n great leauwe foun.

10 En do’t de útstjûrden yn it hûs werom kamen, founen hja de tsjinstfeint wer better.

11 It barde nou mei forrin fen tiid dat er nei in stêd teach, by namme Naïn, en syn learlingen en in greate skare gyngen mei him.

12 Do’t er nou tichte by de poarte fen de stêd kommen wier, sjuch, in deade waerd útdroegen: de iennichste soan fen syn mem, en dat wier in widdou, en gâns in skare út de stêd wier mei hjar.

13 En de Heare hjar sjende, waerd inerlik mei hjar bigien, en sei tsjin hjar: Skriem net.

14 En hy kaem tichterby en rekke de bier oan; de dragers nou bleauwen stean en hy sei: Jongfeint, ik siz dy: Stean op!

15 En de deade gyng oerein sitten en bigoun to praten; en hy joech him oan syn mem.

16 En freze bisette hjarren allegearre, en hja forhearliken God, sizzende: In great profeet is ûnder ús opstien! en: God hat syn folk bisocht!

17 En dy rop fen him gyng hiele Judéa troch en al de kriten dêr omhinne.

18 En Johannes krige fen syn learlingen tynge fen al dy dingen.

19 En hy ûntbea twa fen syn learlingen en stjûrde hjar ta de Heare om to sizzen: Binne jo dyjinge, dy komme scoe of moatte wy in oarenien forwachtsje?

20 Do’t nou de mannen by him kommen wierne, seine hja: Johannes de Doper hat ús nei jo tastjûrd om to sizzen: Binne jo dyjinge, dy komme scoe of moatte wy in oarenien forwachtsje?

21 Dyselde ûre nou genies er gâns minsken fen sjuchtmen en kwalen en kweageasten, en folle blinen joech er it gesicht.

22 En hy antwirde en sei hjarren: Gean hinne en doch Johannes boadskip hwet jimme sjoen en heard hawwe: blinen wirde sjende, lammen geane, melaetsken wirde reinige en dôven hearre, deaden wirde opwekke en earmen wirdt it Evangeelje forkindige,

23 en sillich is hy, dy’t oan my gjin oanstjit nimt.

24 En do’t de boaden fen Johannes foartgien wierne, bigoun er tsjin de skaren oangeande Johannes to sizzen: Om hwet to sjen binne jimme nei de woastenije gien? Reid, dat fen ’e wyn hinne en wer roeike wirdt?

25 Mar om hwet to sjen binne jimme útgien? In minske, klaeid yn sêfte klean? Sjuch, dy’t yn pronkklean en yn weelde libje, wenje yn paleizen.

26 Mar om hwet to sjen binne jimme den dochs útgien? In profeet? Ja, ik siz jimme, noch folle mear as in profeet.

27 Hy is it, dêr’t fen biskreaun stiet: Sjuch, Ik stjûr myn boade foar dyn oantlit út, en hy scil dyn wei foar dy rémeitsje.

28 Ik siz jimme, greater as Johannes is der net ûnder dy’t út frouljue berne binne, mar de minste yn Gods keninkryk is greater as hy.

29 En al it folk, dat him hearde, en de tolgearders, hawwe God rjucht dien, mei’t hja hjar dope lieten mei de doop fen Johannes,

30 mar de Farizeën en de wetgelearden hawwe Gods rie tsjin hjarsels yn forwirpen, mei’t hja hjar net fen him dope lieten.

31 Hwer scil ik den de minsken fen dit skaei by forlykje en hwa binne hja allyk?

32 Hja binne bern allyk, dy’t op ’e merk sitte en inoarren taroppe en sizze: Wy hawwe for jimme op de fluite spile, en [pag. 951] jimme hawwe net dounse; wy hawwe jimme kleilieten songen en jimme hawwe net skriemd.

33 Hwent Johannes de Doper is kommen, gjin brea itende en gjin wyn drinkende, en jimme sizze: Hy hat in kweageast.

34 De Minskesoan is kommen, itende en drinkende, en jimme sizze: Sjuch, in fraet en in wyndrinker, in frjeon fen tolgearders en sûnders.

35 En de wysheit is rjuchtfeardige fen hjar

bern.
36 En ien fen de Farizeërs noege him by him to iten. En hy kaem yn ’e Farizeër syn hûs en siet mei oan.
37 En sjuch, in frou dy’t yn ’e stêd in sûnderesse wier, en fornommen hie dat er by de Farizeër yn ’e hûs oansiet, brocht in albasterne flesse mei myrrhe,
38 en hja bleau efter him stean, skriemende, by syn foetten, en bigoun mei hjar triennen syn foetten wiet to meitsjen, en hja droege se wer ôf mei it hier fen hjar holle en patte syn foetten en salve se mei de myrrhe.
39 Do’t nou de Farizeër, dy’t him noege hie, dat seach, sei er by himsels: As hy in profeet wier, scoed er wol witte, hwet en hokfor fromminsk dat is, dy’t him oanrekket, dat hja in sûnderesse is!
40 En Jezus antwirde en sei tsjin him: Simon, ik haw jo hwet to sizzen. En hy sei: Master, siz it.
41 Jezus sei: In jildsjitter hie twa skildners, de iene wier fiifhûndert silverlingen skildich en de oare fyftich.
42 En do’t hja neat hiene om to biteljen, skonk er it hjarren allebeide. Hwa fen beiden scil him nou it meast ljeaf hawwe?
43 Simon antwirde en sei: My tinkt, dy’t er it measte skonken hat. En hy sei tsjin him: Dat hawwe jo goed tocht.
44 En hy kearde him om nei de frou, en sei tsjin Simon: Sjugge jo dizze frou? Ik bin yn jins hûs kommen: wetter ta de foetten hawwe jo my net jown, mar hja hat mei hjar triennen myn foetten wietmakke en se mei it hier fen hjar holle wer ôfdroege;
45 in pea hawwe jo my net jown, mar hja hat fen it ynkommen ôf sûnder ophâlden my de foetten patte;
46 mei oalje hawwe jo myn holle net salve, mar hja hat mei myrrhe myn foetten salve.
47 Dêrom siz ik jo: Hjar sûnden, dy’t safolle wierne, binne hjar forjown, hwent hja hat gâns ljeaf hawn; mar dy’t net folle forjown wirdt, dy hat net folle ljeaf.
48 En hy sei tsjin hjar: Jins sûnden binne jo forjown.
49 En dy’t mei oansieten bigounen by hjarsels to sizzen: Hwa is hy, dat er sels sûnden forjowt?
50 Mar hy sei tsjin de frou: Jins leauwe hat jo bihâlden, gean yn frede.

HAEDSTIK 8.

1 En it barde fierders, dat er stêd en gea ôfreizge, kindigjende en forkindigjende it Evangeelje fen Gods keninkryk; en mei him wierne de toalve
2 en somlike frouljue, dy fen kweageasten en kwalen genêzen wierne: Maria by tanamme Magdalena, út hwa’t saun kweageasten gien wierne,
3 en Johanna, de frou fen Chusas, de rintmaster fen Herodes, en Susanna en gâns oaren, dy’t him tsjinnen út hjar goed.
4 Do’t der nou in greate skare gearkommen wier, ek fen ljue dy’t stêd oan stêd hjar by him joegen, spriek er troch in likenis:
5 In siedder gyng út om to siedzjen. En do’t er siedde, foel it iene diel bylâns it paed, en it waerd fortrape en de fûgels fen ’e himel pikten it op.
6 In oar diel foel op ’e stienrots, en do’t it opwoechsen wier, fortoarre it, mei’t it gjin fochte hie.
7 En in oar diel foel mids de stikels, en de stikels woechsen mei op en smoarden it.
8 En in oar diel foel yn ’e goede ierde en do’t it opwoechsen wier, joech it hûndertfâldige frucht. Dat sizzende, rôp er: Dy’t earen hat om to hearren, mei hearre.
9 Syn learlingen nou fregen him hwet dy likenis bitsjutte moast.
10 En hy sei: Jimme is it jown de forbirgenheden fen Gods keninkryk to forstean, mar tsjin de oaren spiek ik yn likenissen, dat hja sjende net sjugge en hearrende net forstean.
11 Dit nou is de likenis. It sied is Gods wird.
[pag. 952]
12 En dy’t bylâns it paed siedde wirde, dat binne dyjingen dy’t heard hawwe, dêrnei komt de divel en nimt hjarren it wird út it herte wei, dat hja net leauwe scoene en wird bihâlden.
13 En dy’t op de stienrots siedde wirde, dat binne dyjingen, dy by it hearren mei blydskip it wird oannimme, mar dy gjin woartel

hawwe; for in tiid leauwe hja wol, mar yn de tiid fen de forsiking falle hja ôf.
14 En dat yn de stikels fallen is, dat binne dyjingen, dy't wol heard hawwe, mar geandewei troch soarch en rykdom en geniet fen it libben smoard wirde en nea drage.
15 En dat yn goede ierde fallen is, dat binne dyjingen, dy't as hja it wird heard hawwe, it yn in earlik en goed hert biwarje en yn folstannigens frucht jowe.
16 Nimmen nou dy't in lampe opstekt, bidekt hjar mei in miette of set hjar ûnder it bedsté, mar hy set hjar op in ljochter, dat alleman dy't ynkomt it ljocht sjen kin.
17 Hwent neat is der forhoalen, dat net iepenbier wirde scil, noch forbirgen, dat net bikend wirde en oan it ljocht komme scil.
18 Sjuch den ta, ho't jimme hearre, hwent hwa't hat, dy scil jown wirde en hwa't net hat, dy scil ek noch ôfnommen wirde, hwet er mient to hawwen.
19 En syn mem en syn broerren kamen ta him, mar hja koene him net bynei komme fenwegen de skare.
20 Do waerd him to witten dien: Jins mem en jins broerren steane bûten, dy scoene jo jerne sjen wolle.
21 Mar hy antwirde en sei: Myn mem en myn broerren, dat binne dyjingen, dy't Gods wird hearre en it dogge.
22 En it barde ien fen dy dagen, dat er mei syn learlingen yn in skip gie. En hy sei tsjin hjarren: Lit ús oerfarre nei de oare marswâl. En hja fearen ôf.
23 Wylst hja nou fearen, foel er yn 'e sliep. En der skeat in wynskoer oer 'e mar en hja sloegen fol en wierne yn need.
24 En hja gyngen nei him ta en makken him wekker, sizzende: Master, master, wy forgeane! En oerein gien, bistrafte er de wyn en it weagjende wetter, en hja joegen hjar del en der kaem stilte.
25 En hy sei tsjin hjarren: Hwer is jimme leauwe? En hja frezen en forwûnderen hjar, sizzende tsjin inoar: Hwa mei it dochs wêze, dat er sels de winen en it wetter hjit en hja jowe for him om sizzen?
26 En hja hâldden oan op it lân fen 'e Gadarenen, dat lyk njunken Galiléa leit.
27 En do't er út it skip oan lân gien wier, roun him in man út de stêd tomiette, dy kweageasten hie en sûnt lange tiden al gjin klean mear oanhie, en yn gjin hûs tahâldde, mar yn 'e grêven.
28 Dy nou Jezus sjende, gûlde it út en foel foar him del, en rôp mei in lûde stimme: Hwet hawwe jo mei my to meitsjen, Jezus, soan fen de allerheechste God? ik bid jo, pinigje my net!
29 Hwent hy hie de ûnreine geast hjitten, dat er út dy minske gean scoe. Hwent al withofaek hie dy him oantaest, dat er mei keatlingen en foetbûgels boun en hâlden wirde moast, mar hy tobriek de boeijens en de kweageast dreau him de woastenije yn.
30 En Jezus frege him, sizzende: Ho is dyn namme? En hy sei: Legioen, hwent gâns kweageasten wierne yn him fearn.
31 En hja smeekten him, hy scoe hjarren net hjitte yn 'e ôfgroun del to farren.
32 Nou roun dêr op 'e berch gâns in keppel bargen to weidzjen en hja smeekten him, hy scoe hjarren tastean dêryn to farren, en hy stie it hjarren ta.
33 Do fearen de kweageasten út de minske en gyngen yn de bargen en de keppel skeat fen de steilte ôf yn de mar en fordronk.
34 Do't nou de hoeders seagen hwet der bard wier, flechten hja foart en forhellen it yn de stêd en op it lân.
35 En hja gyngen út om to sjen hwet der bard wier en kamen by Jezus en founen de man, dêr't de kweageasten útfearn wierne, sittende oan Jezus foetten, oanklaeid en by it folle forstân, en hja waerden der eang fen.
36 En ek dy't it sjoen hiene, forhellen hjarren ho't hy dy't kweageasten ynhie, forlost wirden wier.
37 En al it folk út de omkrite fen de Gadarénen bea him by hjarren wei to gean, hwent in greate freze hie hjarren oandien. Hy nou gyng yn it skip for de weromreis.
38 En de man, út hwa't de kweageasten [pag. 953]
fearn wierne, bea him by bim bliuwe to meijen, mar Jezus liet him gean en sei:
39 Gean wer nei dyn hûs en forhelje hwet greate dingen God dy dien hat. En hy gyng en forkindige de hiele stêd troch, hwet greate

dingen Jezus him dien hie.
40 En it barde, do't Jezus weromkaem, dat de skare him ynhelle, hwent hja forwachten him allegearre.
41 En sjuch, dêr kaem in man, hwaens namme wier Jaïrus, en hy.wier in oerste fen de synagoge; en hy foel oan Jezus foetten del en bea him, mei nei syn hûs to kommen,
42 hwent hy hie in iennichste dochter fen likernôch toalve jier en dy laei yn it stjerren. En do't Jezus den meigyng, krongen de skaren om him ta.
43 En in frou, dy sont toalve jier oanhelle wier mei bloedfloeijen, en al hjar goed formastere hie en fen gjinien holpen wirde kinnen hie,
44 kaem him fen efteren op en rekke de seame fen syn oerkleed oan, en foartynienen stie hjar bloedfloeijen.
45 En Jezus sei: Hwa is it, dy't my oanrekke hat? En do't gjinien der for útkaem, sei Petrus en dy by him wierne: Master, de skaren bitriuwe en forkringe jo, en jo sizze: Hwa is it dy my oanrekke hat?
46 Mar Jezus sei: Oanrekke hat immen my, hwent ik haw fornommen, dat der krêft fen my útgien is.
47 Do't nou de frou seach, dat hja net ûnbimirken bliuwe koe, kaem hja beevjende to foare en foel foar him del en forhelle yn it bywêzen fen al it folk, om hokker reden hja him oanrekke hie, en ho't hja foartynienen genêzen wier.
48 En hy sei tsjin hjar: Hâld moed, dochter, dyn leauwe hat dy bihâlden, gean yn frede.
49 Wylst er yet spriek, kaem der ien fen de synagoge-oerste, dy sei: Jins dochter is al wei, wêz de master net mear lêstich.
50 Mar Jezus dat hearrende, antwirde him: Eangje net, leau allinne, en hja scil bihâlden wirde.
51 Do't er den by it hûs kommen wier, liet er gjinien mei him yngean as Petrus en Jakobus en Johannes, en it bern hjar heit en mem.
52 En hja skriemden allegearre en makken rouwe om hjar. Mar hy sei: Skriem net, hja is net stoarn, mar hja sliept.
53 En hja laken him út, om't hja wol wisten, dat hja forstoarn wier.
54 Mar do't er hjarren allegearre útdreaun hie, fette er hjar by de hân en rôp sizzende: Bern, stean op!
55 En hjar geast kearde werom, en foart stie hja op, en hy biskikte, men scoe hjar hwet to iten jaen.
56 En hjar âlden wierne bûten hjarsels. Mar hy lei hjarren op, gjinien to sizzen hwet der bard wier.

## HAEDSTIK 9.

1 En hy rôp de toalve gear, en joech hjarren krêft en macht oer alle kweageasten en om sykten to genêzen.
2 En hy stjûrde hjarren út om Gods keninkryk to forkindigjen en genêzingen to dwaen.
3 En hy sei tsjin hjarren: Nim neat mei op 'e wei, gjin stêf, gjin reissek, gjin brea, gjin jild, noch twa liifrokken.
4 En yn hwet hûs jimme ek komme, bliuw dêr en bigjin dêr wei.
5 En as hja jimme net ynnimme, gean dy stêd út en skodzje it stof fen jimme foetten, ta in tsjûgenis tsjin hjarren.
6 En hja gyngen en reizgen de doarpen ôf, forkindigjende it Evangeelje en oeral genêzende.
7 En Herodes, de fjouwerfoarst, hearde alles hwet der barde, en hy rekke der mei oan, om't somliken seine, Johannes wier opwekke út de deaden, en oaren, Elia wier forskynd,
8 en wer oaren, ien fen de âlde profeten wier opstien.
9 Mar Herodes sei: Johannes haw ik ûnthaedzje litten, mar hwa mei dit wêze, dêr't ik sokke dingen fen hear? En hy die war him to sjen.
10 En do't de apostelen weromkommen wierne, forhellen hja him alles hwet hja dien hiene. En hy naem hjar mei en gyng allinne mei hjarren foart nei in stêd, by namme Bethsaïda.
11 Mar do't de skaren dat fornamen, gyngen hja him efternei, en hy ûntfong hjarren, en spriek ta hjarren oer Gods keninkryk, en dy't genêzing fenneden hiene, makke er soun.
12 En de dei bigoun to forrinnen, en [pag. 954] de toalve kamen by him, en seine tsjin him: Lit de skare foarttsjen, dat hja yn de doarpen en

bûrren hjir om hinne geane en dêr
ûnderkommen en iten fine, hwent wy binne
hjir yn in ûnbiwenne oarde.
13 Mar hy sei tsjin hjarren: Jow jimme hjarren
to iten. En hja seine: Wy hawwe net mear as
fiif breaën en twa fisken, of wy moatte
hinnegean en keapje al dit folk iten,
14 hwent der wierne by de fiiftûzen man. En
hy sei tsjin syn learlingen: Lit hjarren oansitte
by rigen fen fyftich.
15 En hja diene sa en lieten allegearre
oansitte.
16 En hy naem de fiif breaën en de twa fisken,
en seach op nei de himel, en seinge en briek
se en joech se de learlingen om se de skare
foar to setten.
17 En hja ieten en waerden allegearre sêd, en
der waerd opfandele hwet der oan brokken
oersketten wier, toalve koerfollen.
18 En it barde, do't er yn de ienlikheit bea,
dat syn learlingen by him wierne. En hy frege
hjarren: Hwa sizze de skaren, dat ik bin?
19 En hja antwirden en seine: Johannes de
Doper, en oaren Elia, en yette oaren, dat ien
fen de âlde profeten opstien is.
20 Hy nou sei tsjin hjarren: Mar jimme, hwa
sizze jimme dat ik bin? En Petrus antwirde en
sei: Gods Christus.
21 En hy lei it hjarren hird op, en gebea, dat
hja it gjinien fornije scoenen,
22 sizzende: De Minskesoan moat gâns lije en
forwirpen wirde fen de âldsten en
oerpreesters en skriftgelearden en deade
wirde en de trêdde deis opstean.
23 En hy sei tsjin hjarren: As immen efter my
oankomme wol, dy moat himsels forsaekje en
syn krús dei oan dei opnimme en my folgje.
24 Hwent dy't syn libben bihâlde wol, dy scil
it forlieze, mar dy't syn libben forlieze scil om
my, dy scil it bihâlde.
25 Hwent hwet jowt it in minske, as er de
hiele wrâld wint, mar himsels forliest of skea
docht.
26 Hwent dy't him for my en for myn wirden
skammet, for dy scil de Minskesoan him
skamje, as er komt yn syn hearlikheit, en yn
de hearlikheit fen syn Heit en fen de hillige
ingelen.
27 En yn wierheit siz ik jimme, der binne
gûds fen dy't hjir steane, dy't de dead net
smeitsje scille, ear't hja Gods keninkryk sjoen
hawwe.
28 En it barde sahwet acht dagen nei dizze
wirden, dat er Petrus en Johannes en Jakobus
mei him naem, en de berch opgyng om to
bidden.
29 En wylst er bea, krige syn oantlit in oare
skouwing en syn klaeijing waerd strieljende
wyt.
30 En sjuch, twa mannen sprieken mei him;
dat wierne Mozes en Elia,
31 dy't sjoen waerden yn hearlikheit en him
de útgong seine, dy't er yn Jeruzalem
folbringe scoe.
32 Petrus-en-dy nou wierne fen sliep
biswiere, en wekker wirden, seagen hja syn
hearlikheit en de twa mannen dy't by him
stiene.
33 En it barde, do't hja fen him skaetten, dat
Petrus tsjin Jezus sei: Master, it is goed dat wy
hjir binne, lit ús nou trije tinten opsette, ien
for jo, en ien for Mozes, en for Elia ien. Hwent
hy wist net hwet er sei.
34 En wylst er dat sei, kaem der in wolken op
en biskade hjarren; en hja waerden eang, do't
hja ta de wolk yngyngen.
35 En in stimme kaem út de wolk, sizzende:
Dit is myn útkarde Soan, harkje nei him.
36 En do't de stimme kaem, waerd Jezus
allinne foun. En hja sweijen, en gjinien
forhellen hja yn dy dagen hwet fen itjinge hja
sjoen hiene.
37 En it barde de deis dêroan, do't hja by de
berch del gyngen, dat him in greate skare yn
'e miette kaem.
38 En sjuch, in man út de skare rôp, sizzende:
Master, ik bid jo, sjuch dochs myn soan oan,
hwent it is myn iennichst bern.
39 En sjuch, in geast nimt him en ynienen
gûlt er it út, en hy skoert him dat er brûst, en
forlit him net earder, as dat er him alhiel
ôfmêdde hat.
40 En ik haw jins learlingen bidden, him út to
werpen, mar hja koene it net.
41 En Jezus antwirde en sei: O, ûnleauwich en
forwrongen skaei, oant holang scil ik by
jimme wêze en jimme fordrage? Bring dyn
soan harren. [pag. 955]

42 En do't er dêr oan kaem, skoerde de
kweageast him yette en toroppe him. Mar
Jezus bistrafte de ûnreine geast en makke it
bern soun en joech it syn heit werom.
43 En hja stiene allegearre forslein fen Gods
hege macht. En wylst hja hjarren allegearre
forwûnderen oer alles hwet er dien hie, sei er
tsjin syn learlingen:
44 Liz dizze wirden yn jimme earen: De
Minskesoan scil oerlevere wirde yn 'e hannen
fen 'e minsken.
45 Mar hja forstiene dat wird net en it wier
hjarren forbirgen, dat hja it net bigriepen, en
hja weagen it ek net, him oer dat wird to
bifreegjen.
46 En it bitinken kaem by hjarren op, hwa't
fen hjarren de measte wêze scoe.
47 Mar Jezus, wittende it bitinken fen hjar
herte, naem in bern en sette it njunken him
del,
48 en sei tsjin hjarren: Dy't dit bern ynnimt
yn myn namme, dy nimt my yn, en dy't my
ynnimt dy nimt Him yn, dy't my útstjûrd hat,
hwent dy't ûnder jimme allegearre de lytste is,
dy is great.
49 En Johannes antwirdzjende sei: Master, wy
hawwe ien sjoen, dy't yn jins namme
kweageasten útbant, en wy hawwe it him
forbean, om't er jo net mei ús folget.
50 Jezus sei tsjin him: Forbied it net, hwent
dy't net tsjin ús is, dy is foar ús.
51 En it barde, do't de dagen fen syn
opnimming fol waerden, dat er syn oantlit nei
Jeruzalem kearde om dêrhinne to tsjen,
52 En hy stjûrde boaden foar syn oantlit út,
en hja gyngen en kamen yn in doarp fen de
Samaritanen om him in ûnderkommen ré to
meitsjen.
53 Mar de Samaritanen namen him net yn,
om't syn oantlit nei Jeruzalem keard wier.
54 Do't nou syn learlingen Jakobus en
Johannes dat seagen, seine hja: Heare, wolle
jo dat wy sizze, dat der fjûr fen 'e himel
delkomme scil, om hjar to fordwaen, lyk as
Elia ek dien hat?
55 Mar hy kearde him om en bistrafte hjarren
en sei: Jimme witte net fen hokker geast
jimme binne,
56 hwent de Minskesoan is net kommen om
de sielen fen de minsken to fordjerren, mar
om to bihâlden. En hja reizgen nei in oar
doarp.
57 En wylst hja reizgen, sei immen
ûnderweis tsjin him: Heare, ik scil jo folgje
hwer't jo ek hinne geane.
58 En Jezus sei him: De foksen hawwe hoalen
en de fûgels fen de himel hawwe nêsten, mar
de Minskesoan hat neat dêr't er de holle op
dellizze mei.
59 En tsjin in oarenien sei er: Folgje my. Mar
dy sei: Stean my ta, dat ik earst hinnegean en
bigraef myn heit.
60 Mar hy sei tsjin him: Lit de deaden hjar
deaden bigrave, mar dû, gean hinne en
forkindigje oeral Gods keninkryk.
61 En yette in oarenien sei: Heare, ik scil jo
folgje, mar stean my earst ta, dat ik ôfskied
nim fen myn húshâlding.
62 Mar Jezus sei tsjin him: Gjinien dy't syn
hân oan de ploege slacht en sjucht om nei
hwet efter him is, is klear for Gods keninkryk.

HAEDSTIK 10.

1 Dêrnei stelde de Heare yet sauntich oaren
en stjûrde hjarren twa by twa foar syn oantlit
út nei elke stêd en elk plak, dêr't er komme
scoe.
2 En hy sei tsjin hjarren: De rispinge is wol
great, mar de arbeiders binne minmachtich;
bid den de Heare fen de rispinge, dat er dochs
arbeiders yn syn rispinge útstjûre mei.
3 Gean hinne: sjuch, ik stjûr jimme út as
lammen mids de wolven.
4 Draech gjin jildpong, gjin reissek, gjin
foetskoaijing, en groetsje nimmen net
ûnderweis.
5 En as jimme in hûs yngeane, siz earst:
Frede oer dit hûs.
6 En as dêr in soan fen 'e frede is, jimme
frede scil op him rêste, mar sa net, jimme
frede scil wer ta jimme komme.
7 En bliuw yn dat selde hûs en yt en drink
hwet hja jimme foarsette, hwent de arbeider
is syn lean weardich. Gean net hûs út hûs yn.
8 En yn hwet stêd jimme ek komme en hja
nimme jimme yn, yt hwet jimme foarset
wirdt,
9 en genêz de siken, dy't dêr binne, en siz

hjarren: Gods keninkryk is nei oan jimme ta
kommen.
10 Mar as jimme yn in stêd komme en [pag. 956]
hja nimme jimme net yn, gean op strjitte en
siz:
11 Sels de moude, dy’t út jimme stêd ús
oanhinget, skodzje wy foar jimme ôf, mar
dochs scille jimme witte, dat Gods keninkryk
tichteby is.
12 Ik siz jimme: it scil Sodom dy deis
draechliker wêze as dy stêd.
13 Wé dy, Choarazin, wé dy, Bethsaïda,
hwent as yn Tyrus en Sidon de krêften bard
wierne, dy’t yn jimme bard binne, hja scoene
hjar al lang yn sek en yeske bikeard hawwe.
14 Mar it scil Tyrus en Sidon yn it oardiel
draechliker wêze as jimme.
15 En dû, Kapernaüm, scoestû oan ’e himel ta
forhege wirde? oan ’e hel ta scilstû delsinke.
16 Dy’t nei jimme harket, dy harket nei my,
en dy’t jimme forwerpt, forwerpt my, en dy’t
my forwerpt, forwerpt Him, dy’t my útstjûrd
hat.
17 En de sauntich kamen mei blydskip
werom, sizzende: Heare, ek de kweageasten
jowe hjar ûnder ús del, yn jins namme.
18 En hy sei hjarren: Ik seach de satan as in
bliksem út ’e himel fallen.
19 Sjuch, ik haw jimme macht jown om to
wâdzjen op slangen en skorpioenen, en op ’e
hiele macht fen ’e fijân, en gjin ding is der dat
jimme skea dwaen scil.
20 Mar wêz dêr net bliid om, dat de geasten
hjar ûnder jimme deljowe, mar wêz bliid dat
jimme nammen opskreaun binne yn de
himelen.
21 Dyselde ûre jubele hy it út yn de Hillige
Geast en sei: Ik loovje Jo, Heit, Heare fen de
himel en fen de ierde, dat Jo dy dingen wizen
en kindigen forbirgen hâlden en se berntsjes
iepenbiere hawwe; ja Heit, hwent sa hat it foar
Jo it wolbihagen west.
22 Alle dingen binne my oerjown fen myn
Heit, en nimmen wit hwa’t de Soan is as de
Heit, en hwa’t de Heit is as de Soan en dy’t de
Soan it iepenbierje wol.
23 En hy kearde him om nei syn learhngen
allinne, en sei: Sillich de eagen, dy’t sjen hwet
jimme sjugge,
24 hwent ik siz jimme: Gâns profeten hawwe
bigeard to sjen hwet jimme sjugge en hawwe
it net sjoen, en to hearren hwet jimme hearre
en hawwe it net heard.
25 En sjuch, in wetgelearde stie op om him to
hifkjen. En hy sei: Master, hwet moat ik
dwaen om it ivige libben to ervjen?
26 En hy sei tsjin him: Hwet stiet der yn de
wet biskreaun? ho lêze jo?
27 Hy antwirde en sei: Dû scilst de Heare dyn
God ljeafhawwe út hiel dyn hert en mei hiel
dyn siele en mei hiel dyn krêft en mei hiel dyn
forstân, en dyn neiste as dysels.
28 En hy sei tsjin him: Jo hawwe goed
antwirde, doch dat, en jo scille libje.
29 Mar hy woe himsels rjuchtfeardigje en sei
tsjin Jezus: Mar hwa is myn neiste?
30 En Jezus naem wer it wird op en sei: Der
wier in man, dy kaem de wei del fen
Jeruzalem nei Jericho en forfoel ûnder rôvers,
dy’t him net allinne útklaeiden, mar ek
sloegen; dêrnei gyngen hja foart en lieten him
healdea lizze.
31 By tafal kaem in preester dyselde wei del,
en hy seach him en gyng njunken him oer
foarby.
32 En sa kaem ek in Levyt by dat sté, en hy
seach him, en gyng njunken him oer foarby.
33 Mar in Samaritaen, dy’t op reis wier, kaem
by him lâns, en seach him, en waerd inerlik
mei him bigien;
34 en hy gyng nei him ta en geat oalje en wyn
op syn wounen en forboun dy; en hy tilde him
op syn eigen beest en brocht him nei it
weardshûs en soarge for him.
35 En de oare moarns, foart scillende, helle er
twa peinjen to foare, en joech dy de weard en
sei: Soargje for him en hwet jo mear oan him
bistelle meije, dat scil ik jo bitelje, as ik
weromkom.
36 Hwa fen dy trije tinkt jo wier de neiste fen
de man, dy’t ûnder de rôvers forfallen wier?
37 En hy sei: Dy’t him barmhertichheit die.
En Jezus sei tsjin him: Gean hinne en doch jo
allyksa.
38 En op ’e reis kaem er yn in doarp, en in
frou, by namme Martha, naem him yn hjar
hûs.
39 En dy hie in sister, Maria neamd, dy’t mei

oan Jezus foetten siet en nei syn wird harke.
40 Martha lykwols wier tige warber mei drok bitsjinjen, en hjar der effen by [pag. 957] jaende, sei hja: Heare, giet it jo net nei, dat myn sister my allinnich for it bitsjinjen riede lit? Siz hjar dochs dat hja my helpt.
41 En de Heare antwirde en sei hjar: Martha, Martha, jo binne yn noed en ûnrêst oer folle dingen,
42 mar ien ding is nedich. En Maria hat it goede diel útkeazen, dat hjar net ôfnommen wirde scil.

HAEDSTIK 11.

1 En it barde, do't er earne op in plak biddende wier, dat ien fen syn learlingen, do't er ophâldde, tsjin him sei: Heare, lear ús bidden, lyk as ek Johannes it syn discipelen leard hat.
2 En hy sei tsjin hjarren: As jimme bidde, siz den: Us Heit, dy't yn de himelen binne, Jins namme wirde hillige; Jins keninkryk komme; Jins wollen barre allyk yn 'e himel, sa ek op ierde;
3 jow ús elke dei ús deistich brea;
4 en forjow ús ús sûnden, hwent ek wy forjowe in elk, dy't ús skildich is. En lied ús net yn forsiking, mar forlos ús fen 'e kweade.
5 En hy sei tsjin hjarren: Hwa fen jimme scil in frjeon hawwe en midden yn 'e nacht nei him tagean en tsjin him sizze: Frjeon, lien my trije breaën,
6 hwent in frjeon fen mines is fen 'e reis by my oankommen en ik haw neat om him foar to setten,
7 scoe den de oare binnenyn antwirdzje en sizze: Doch my gjin oerlêst oan, de doar is al ticht en de bern binne mei my op bêd, ik kin der net ôfkomme en it dy jaen?
8 Ik siz jimme, as hy der net ôfkomme en him jaen scoe, om't it in frjeon fen him is, den scil hy der ôfkomme om syn ûnbiskamsumens en him jaen safolle as er nedich hat.
9 En ik siz jimme: Bid, en jimme scil jown wirde, siikje en jimme scille fine, klopje oan en der scil jimme iependien wirde.
10 Hwent elk dy bidt, dy ûntfangt en dy siket fynt en dy't oankloppet, dy scil iependien wirde.
11 En hwet heit ûnder jimme scil syn soan, as dy om brea freget, in stien jaen? of as er him om in fisk freget, him yn pleats fen in fisk in slange jaen?
12 Of ek as er om in aei freget, scil er him in skorpioen jaen?
13 As jimme den, dy forkeard binne, jimme bern goede jeften witte to jaen, hofollestemear scil jimme Heit yn de himel de Hillige Geast jaen oan dy't Him bidde.
14 En hy wirp in kweageast út, en dy wier stom; en it barde, do't de kweageast útfearn wier, dat de stomme spriek; en de skaren stiene forbaesd,
15 mar somliken út hjarren seine: Hy werpt de kweageasten út troch Beëlzebul, it haed fen de kweageasten.
16 En oaren him hifkjende, fregen him om in teiken út 'e himel.
17 Mar hy wist hjar tinzen en sei tsjin hjarren: Elk keninkryk, dat tsjin himsels fordield is, wirdt forwoaste en in hûs dat tsjin himsels fordield is, falt.
18 As nou ek de satan tsjin himsels fordield is, ho scil syn ryk bistean? hwent jimme sizze, dat ik troch Beëlzebul de kweageasten útwerp.
19 En as ik troch Beëlzebul de kweageasten útwerp, troch hwa werpe jimme soannen hjarren den út? Dêrom scille dy jimme rjuchters wêze.
20 Mar as ik troch Gods finger de kweageasten útwerp, den is Gods keninkryk ta jimme kommen.
21 As de sterke, wapene, syn hôf warret, den is al hwet er hat, mei freden,
22 mar as ien, dy't sterker is as hy, opkomt en him oerwint, dy nimt him al syn wapenreau, dêr't er op bitroude, ôf, en dielt de bút om.
23 Dy't net mei my is, dy is tsjin my, en dy't net mei my forgearret, dy forstruit.
24 As de ûnreine geast út de minske fearn is, doarmet er troch toarre oarden, en siket rêst, en as er dy net fynt, seit er: Ik scil wer nei myn hûs tagean, dat ik forlitten haw,
25 en as er dêr komt, fynt er it oanfage en opkreaze.
26 Den giet er, en nimt saun oare geasten mei, yette ûndogensker as hysels, en

yngeande wenje hja dêrre, en it lêste fen sa'n minske wirdt slimmer as it earste.
27 En it barde, do't er dy dingen sei, dat in frou út de skare wei mei in lûde [pag. 958] stimme rôp en tsjin him sei: Sillich de skirte, dy't jo droegen hat, en de boarsten dêr't jo oan dronken hawwe!
28 Mar hy sei: Jawis, sillich binne dyjingen, dy't nei Gods wird harkje en it biwarje.
29 Do't nou de skaren noch mear gearkrongen, bigoun er to sizzen: Dit skaei is in ûndogensk skaei: it siket om in teiken, mar hjarren scil gjin teiken jown wirde as it teiken fen Jona de profeet.
30 Hwent lyk as Jona de Nineviten in teiken west hat, sa scil de Minskesoan it dit skaei wêze.
31 De keninginne fen it Suden scil opstean yn it oardiel mei de mannen fen dit skaei en scil hjarren foroardielje, hwent hja is kommen fen ierdryks úteinen om to hearren Salomo syn wysheit, en sjuch, mear as Salomo is hjirre.
32 De mannen fen Ninevé scille opstean yn it oardiel mei dit skaei en hja scille it foroardielje, hwent hja hawwe hjarren bikeard op it boadskip fen Jona, en sjuch, mear as Jona is hjirre.
33 Nimmen dy't in lampe opstitsen hat, set dy yn 'e kelder of ûnder de nôtmiette, mar op de ljochter, dat hja dy't ynkomme it skynsel sjen kinne.
34 Dyn each is de lampe fen it lichem; as nou dyn each goed is, scil ek dyn hiele lichem forljochte wêze; mar as dyn each min is, scil ek dyn hiele lichem tsjuster wêze.
35 Jow den acht, dat it ljocht, dat yn dy is, gjin tsjusternis is.
36 As den dyn lichem alhiel ljocht is en gjin ien diel mear hat, dat tsjuster is, den scil it hielendal ljocht wêze: lyk as hwennear de lampe mei hjar skynsel dy forljochtet.
37 En do't er oan it sprekken wier, forsocht in Farizeër him op it middeismiel. En hy kaem yn en siet mei oan.
38 En de Farizéër dat sjende, forwûndere him, dat er foar iten him earst net wosken hie.
39 De Heare den sei tsjin him: Jimme Farizéën, jimme reinigje de bûtenkant fen de drinkenstsjelk en fen de itenspanne, mar ynwindich sitte hja fol mei rôf en ûndogenskheit.
40 Jimme dwazen, dy't it bûtenste makke hat, hat dy it binnenst ek net makke?
41 Jow hwet der yn is mar ta in yelmisse en sjuch, den is alles jimme rein.
42 Mar wé jimme Farizéën, hwent de tsjienden bringe jimme op fen kruzemint en fen wynrút en fen alle túniten, mar Gods oardiel en ljeafde rinne jimme foarby. Dat moast men dwaen en it oare net neilitte.
43 Wé jimme Farizéën, hwent jimme hâlde fen 'e foaroansit yn de synagogen en fen de groetenissen op de merken.
44 Wé jimme, skriftgelearden en Farizeën, jimme skynhilligen, hwent jimme binne as de forhoalene grêven, de minsken dy dêr oerhinne rinne, witte it net.
45 Ien fen de wetgelearden nou antwirde en sei: Master, as jo sokke dingen sizze, komme jo ús ek tonei.
46 Mar hy sei: Ek jimme wetgelearden, wé, hwent jimme bilêste de minsken mei ûndraechlike lêsten, mar sels roere jimme dy lêsten mei gjin finger oan.
47 Wé jimme, hwent jimme bouwe tinkstiennen for de profeten, mar jimme âffears hawwe hjarren deade.
48 Sa jowe jimme tsjûgenis, dat jimme de wirken fen jimme âffears meistimme, hwent hja hawwe hjarren deade en jimme rjuchtsje hjarren bouwirken op.
49 Dêrom ek hat Gods wiisheit sein: Ik scil profeten en apostelen ta hjarren stjûre en somliken dêr fen scille hja deadzje en oaren scille hja forfolgje,
50 dat dit skaei ôfeaske wirde mei it bloed fen alle profeten, dat forgetten is sont de grounlizzinge fen de wrâld,
51 fen it bloed fen Abel ôf oant it bloed fen Sacharia ta, dy't formoarde is twisken it alter en Gods hûs. Ja, ik siz jimme, it scil dit skaei ôfeaske wirde.
52 Wé jimme, wetgelearden, hwent jimme hawwe de kaei fen de kennisse weinommen: sels binne jimme net yngien, en dy't yngean woene, hawwe jimme tsjinhâlden.
53 En do't hy dêr útgyng, bigounen de skriftgelearden en de Farizeén him slim oan to

sitten en oer alderlei dingen út to freegjen,
54 him leagen lizzende, om hwet út syn mûle op to heinen, dat hja him forkleije koenen. [pag. 959]

HAEDSTIK 12.

1 Do't ûnderwilens de skare by tsjientûzenen gearlegere, dat hja inoarren suver forwâdden, bigoun er to sprekken, to'n earsten tsjin syn learlingen: Nim jimme to wacht for it sûrdaei fen de Farizeën, dat is de skynhilligens.
2 Hwent der is neat biditsen, dat net ûntditsen wirde scil, noch forhoalen, dat net bikend wirde scil.
3 Dêrom al hwet jimme yn it tsjuster sein hawwe, dat scil yn it ljocht heard wirde, en hwet jimme oan it ear lústere hawwe yn 'e binnekeamers, dat scil op 'e dakken forkindige wirde.
4 En ik siz jimme, myn frjeonen, eangje dyjingen net, dy't it lichem deadzje en dêrnei net yn steat binne mear to dwaen.
5 Ik scil jimme oanwize, hwa't jimme eangje moatte: eangje Him dy't, nei't Er deade hat, ek macht hat yn 'e hel to werpen, ja, ik siz jimme, eangje Him.
6 Wirde fiif moskjes net for twa peinjen forkoft? en net ien dêrfen is foar God forgetten.
7 Ja, ek de hierren fen jimme holle binne allegearre teld, eangje net, jimme geane de moskjes fier to boppen.
8 En ik siz jimme, in elk, dy't my bilide scil foar de minsken, dy scil de Minskesoan ek bilide foar Gods ingelen.
9 Mar dy't my forsaket foar de minsken, dy scil foar Gods ingelen forsake wirde.
10 En in elk, dy't in wird tsjin de Minskesoan sprekke scil, it scil him forjown wirde, mar dy lasteret tsjin de Hillige Geast, dy scil it net forjown wirde.
11 As hja jimme bringe yn de synagogen en foar de hearskers en machten, haw den gjin noed ho of hwet jimme ta jimme forantwirding sizze scille,
12 hwent de Hilllige Geast scil jimme dyselde ûre leare hwet jimme sizze
.moatte.
13 En ien út de skare sei tsjin him: Master, siz myn broer, dat er it erfskip mei my dielt.
14 Mar hy sei tsjin him: Man, hwa hat my ta rjuchter of skiedsman oer jimme steld?
15 En hy sei tsjin hjarren: Sjuch ta en wachtsje jimme for alle bigearlikheit,
hwent it leit net oan 'e oerfloed, dat men út yens goed libbet.
16 En hy sei hjarren in likenis en spriek: In ryk man syn lân hie goed opbrocht.
17 En hy lei by himsels oer sizzende: Hwet scil ik dwaen? hwent ik haw gjin plak genôch om myn fruchten to hâlden.
18 En hy sei: Dit scil ik dwaen: ik scil myn skûrren ôf brekke en greater bouwe, en ik scil dêr al myn nôt en myn gûd yn gearbringe,
19 en ik scil tsjin myn siel sizze: Siele, dû hast gâns gûd opslein for frijhwet jierren, nim it op dyn gemak, yt, drink en formeitsje dy.
20 Mar God sei tsjin him: Dû dwaes, yn dizze nacht scil men dy dyn siele ôfeaskje en hwetstû rémakke hast, hwa sines scil it wêze?
21 Sa giet it dy't himsels skatten gearret en net ryk is yn God.
22 En hy sei tsjin syn learlingen: Dêrom siz ik jimme: Haw gjin noed mei jimme libben, hwet jimme ite scille, noch mei jimme lichem, hwet jimme oantsjen scille;
23 it libben is mear as it iten en it lichem as de klaeijinge.
24 Sjuch nei de raven, hwent hja siedzje net en rispje net, hja hawwe gjin spyskeamer en gjin skûrre en God jowt hjarren iten, hofolle geane jimme dy fûgels net to boppen!
25 En hwa fen jimme kin, mei noed to hawwen, oan syn langte ien jelne tadwaen?
26 As jimme den it minste net kinne, hwet binne jimme oer de oare dingen yn noed?
27 Sjuch nei de leeljes, ho't hja net spinne en net weevje, en ik siz jimme, sels Salomo yn al syn pracht wier net klaeid lyk as ien fen hjarren.
28 As nou God it krûd op it fjild, dat der hjoed stiet en moarn yn 'e oun wijd wirdt, sa klaeit, hofollestemear scil Er it jimme dwaen, lytsleauwigen.
29 En jimme, freegje net hwet jimme ite of hwet jimme drinke scille, en wêz net wankelmoedich,

30 hwent al soks siikje de heidenen fen de
wrâld, mar jimme Heit wit dat jimme dy
dingen brek binne.
31 Mar siikje syn keninkryk, en al dy dingen
scille jimme taskikt wirde. [pag. 960]
32 Eangje net, lyts keppeltsje, hwent it is
jimme Heite wolbihagen, jimme it keninkryk
to jaen.
33 Forkeapje hwet jimme hawwe en jow
yelmisse, meitsje jimme pongen, dy't net slite,
in skat dy't net minderet yn 'e himelen, dêr't
gjin tsjeaf by komt en gjin mot fornielt.
34 Hwent hwer't jimme skat is, dêr scil jimme
herte ek wêze.
35 Lit de rime om jimme mil wêze, en de
lampen baernende,
36 en wêz jimme allyk minsken, dy't op hjar
hear wachtsje, as er weromkomme scil fen de
brilloft, dat hja as er komt en oankloppet, him
foartynienen iepen dwaen meije.
37 Sillich dy tsjinstfeinten, dy't hjar hear, as
er komt, weitsjende fine scil. Wiswier siz ik
jimme, hy scil syn milrime omdwaen en
hjarren oanskikke litte en bylâns geande
hjarren bitsjinje.
38 En as er komt yn de twade of yn de trêdde
nachtwacht en hy bifynt it sa, sillich binne dy
feinten.
39 Mar dit forsteane jimme dochs, dat as de
hear fen it hûs witten hie op hwet ûre de tsjeaf
komme scoe, hy den wekker bleaun wier en
him it hûs net ûndergrave litten hie.
40 Wêz ek jimme den ré, hwent yn in ûre, dat
jimme it net forwachtsje, komt de
Minskesoan.
41 En Petrus sei: Heare, sizze jo dizze likenis
for ús of ek for allegearre?
42 En de Heare sei: Hwa is den de trouwe en
hoedene húshâlder, dy't syn hear oer de
tsjinstboaden sette scil om hjarren op tiid hjar
gerak to jaen?
43 Sillich de tsjinstfeint, dy't de hear by syn
kommen sa oan it wirk fine scil.
44 Wiswier siz ik jimme: hy scil him oer al syn
hawwen en hâlden sette.
45 Mar as dy tsjinstfeint by himsels sizze
scoe: Myn hear toevet to kommen, en hy scoe
bigjinne de feinten en fammen to slaen, en to
iten en to drinken en dronken to wirden,
46 den scil de hear fen dy tsjinstfeint komme
op in dei dat er him net forwachtet en op in
ûre, dêr't er gjin witten fen hat, en hy scil him
midstwa houwe en syn diel sette mei de
ûnleauwigen.
47 En dy tsjinstfeint, dy't syn heare wollen
wist, en him net rémakke noch dat wollen
dien hat, dy scil tige slein wirde;
48 mar dy't dat net wist en dingen dien hat,
dy slaen fortsjinje, dy scil net folle slaen krije.
En in elk, dy't folle jown is, fen dy scil folle
easke wirde, en dy't men folle tabitroud hat,
fen dy scil men nammensto mear easkje.
49 Ik bin kommen om fjûr op 'e ierde to
werpen, en hwet woe ik net, dat it al oplôge!
50 Ik moat mei in doop doopt wirde, en ho
wird ik net dreaun oant it folbrocht is.
51 Miene jimme, dat ik kommen bin om frede
op ierde to jaen? Né, siz ik jimme, fordieldheit.
52 Hwent fen nou ôf scille der fiif yn ien hûs
fordield wêze, trije tsjin twa en twa tsjin trije
scille hja fordield wêze;
53 heit tsjin soan en soan tsjin heit, mem tsjin
dochter en dochter tsjin mem, de skoanmem
tsjin hjar snoar en de snoar tsjin hjar
skoanmem.
54 Hy sei ek tsjin de skaren: As jimme in wolk
yn it Westen opkommen sjugge, den sizze
jimme foartynienen: Der komt rein, en sa bart
it.
55 En as jimme de Sudewyn waeijen sjugge,
sizze jimme: It wirdt gleonhjit, en sa bart it.
56 Jimme skynhilligen, it oansjen fen ierde en
himel witte jimme to ûnderskieden, ho komt
it den dat jimme dizze tiid net ûnderskiede?
57 En hwerom meitsje jimme for jimsels net
út hwet rjucht is?
58 Hwent astû mei dyn tsjinpartij nei in
biwâldsman giest, doch ûnderweis dyn bêst
om fen him ôf to kommen, dat er dy faeks net
foar de rjuchter sleept, en de rjuchter dy oan
'e rjuchtsfeint oerjowt, en de rjuchtsfeint dy
yn 'e finzenis triuwt.
59 Ik siz dy, dû scilst der net útkomme earstû
de lêste peinje bitelle hast.

HAEDSTIK 13.

1 En om dyselde tiid wierne der inkelden
oankommen, dy't him tynge brochten fen de

Galileërs, hwaens bloed Pilatus mei hjar offers
mongen hie.
2 En Jezus antwirde, en sei tsjin hjarren:
Miene jimme, dat dy Galileërs [pag. 961] greater
sûnders wierne as alle oare Galileërs, om't dat
hjarren oerkommen is?
3 Né, siz ik jimme, mar as jimme jim net
bikeare, scille jimme allyksa forgean.
4 Of dy achttjin, op hwa de toer to Siloäm
foel, dy't hjarren deade, miene jimme dat dat
greater skildners wierne as alle oare minsken,
dy't yn Jeruzalem wenje?
5 Né, siz ik jimme, mar as jimme jim net
bikeare, scille jimme allegearre likegoed
forgean.
6 En hy spriek dizze likenis: Immen hie in
figebeam, plante yn syn wynberch. En hy
kaem om dêr frucht ôf to siikjen, mar foun
gjin.
7 Do sei er tsjin de hôfker: Sjuch, trije jier
lang kom ik nou al om frucht ôf dizze beam to
siikjen, en fyn gjin, roegje him út, hwerfor ek
makket er de groun yette ûnfruchtber?
8 En hy antwirde en sei tsjin him: Hear, lit
him dit jier noch stean, oant ik om him hinne
groeven en dong brocht haw,
9 as er takomme jier ris frucht jaen woe —
mar sa net, roegje him út.
10 En hy wier learende yn ien fen 'e
synagogen op sabbat.
11 En sjuch, dêr wier in frou, dy't al achttjin
jier lang in geast fen swakkens hawn hie, en
hja wier kromwoechsen en koe hjar by gjin
mooglikheit rjucht opjaen.
12 En do't Jezus hjar seach, rôp er hjar ta him,
en sei tsjin hjar: Frou, jo binne forlost fen jou
swakkens.
13 En hy lei hjar de hannen op, en
foartynienen waerd hja wer rjucht en bigoun
God to forhearlikjen.
14 Mar de oerste fen 'e synagoge, falsk om't
Jezus op 'e sabbat genêzen hie, antwirde en
sei tsjin de skare: Der binne seis dagen dat
men arbeidzje moat, kom den om jimme
genêze to litten, mar net op 'e dei fen 'e
sabbat.
15 Mar de Heare antwirde en sei him: Jimme
skynhilligen, makket net elkenien fen jimme
op 'e sabbat syn okse of ezel fen de krêbbe los
en nimt him mei om him to boarnen?
16 En dizze frou den, dy't in dochter fen
Abraham is, en dy de Satan, tink ris ta,
achttjin jier oanien boun hawn hat, moast dy
net fen dy bân losmakke wirde op de
sabbatdei?
17 En do't er dat sei, waerden syn
tsjinstanners allegearre biskamme, en de hiele
skare forblide hjar om de hearlike wirken, dy
troch him barden.
18 Hy den sei: Hwer is Gods keninkryk oan
allyk en hwer scil ik it by forlykje?
19 It is allyk in mostersiedtsje, dat immen
naem en yn syn tún wirp, en it woechs op en
waerd in beam, en de fûgels fen 'e himel
nêstelen yn syn tûken.
20 En yetris sei er: Hwer scil ik Gods
keninkryk by forlykje?
21 It is sûrdaei allyk, dat in frou naem en
forbirch yn trije mietten moal, oant it alhiel
sûrre wier.
22 Sa teach er fen stêd ta stêd en fen doarp ta
doarp, learende, en syn wei nimmende nei
Jeruzalem.
23 En immen sei tsjin him: Heare, binne hja
mar minmachtich, dy't bihâlden wirde? En hy
sei hjarren:
24 Striid om yn to gean troch de inge doar,
hwent in macht, siz ik jimme, scille bisiikje yn
to gean, mar scille it net kinne.
25 As de hear fen it hûs opstien is en de doar
sletten hat, den scille ek jimme bigjinne bûten
to stean en op 'e doar to klopjen, sizzende:
Heare, Heare, doch ús iepen! en Hy scil
antwirdzje en jimme sizze: Ik wit net, hwer't
jimme wei binne.
26 Den scille jimme bigjinne to sizzen: Yn jins
bywêzen hawwe wy dochs iten en dronken, en
op ús strjitten hawwe jo leard.
27 Mar Hy scil antwirdzje en tsjin jimme
sizze: Ik wit net hwer't jimme wei binne; gean
by my wei, jimme allegearre, wirkers fen
ûngerjuchtichheit!
28 Dêr scil it geskriem wêze en it
toskegeknars, as jimme Abraham en Izaäk en
Jakob en alle profeten sjen scille yn Gods
keninkryk, mar jimsels dêr bûten wirpen.
29 En der scille komme fen East en West, en
fen Noard en Súd, en hja scille yn Gods

keninkryk oansitte.
30 En sjuch, der binne lêsten, dy't de earsten wêze scille, en der binne earsten, dy't de lêsten wêze scille.
31 Yn dy ûre kamen der Farizeën ta hirn, sizzende: Gean hinne en tsjuch hjirwei, hwent Herodes wol jo deadzje.
32 En hy sei tsjin hjarren: Gean hinne [pag. 962] en siz dy foks: Sjuch, ik werp kweageasten út en folbring genêzingen, hjoed en moarn, en de trêdde deis bin ik oan 'e ein.
33 Mar ik moat hjoed en moarn en oaremoarn reizgje, hwent it kin net dat in profeet deade wirdt bûten Jeruzalem.
34 Jeruzalem, Jeruzalem, dat de profeten deamakket en stienniget, hwa't ta hjar stjûrd binne, ho faken haw ik dyn bern net gearbringe wollen, allyk in hin hjar piken ûnder de wjukken gearbringt, en jimme hawwe net wollen.
35 Sjuch, jimme hûs wirdt jimme woast litten! Hwent ik siz jimme: jimme scille my fen nou ôf net wer sjen, oant it komt, dat jimme sizze scille: Seinge is hy, dy komt yn des Heare namme.

HAEDSTIK 14.

1 En it barde, do't er op 'e sabbat by ien fen 'e oersten fen 'e Farizeën yn 'e hûs kommen wier to brea-iten, dat hja him tige acht sloegen.
2 En sjuch, dêr stie in wettersjuchtich minske foar him.
3 En Jezus antwirde en sei tsjin de skriftgelearden en Farizéën: Jowt it foech om op sabbat to genêzen of net?
4 Mar hja hâldden hjar stil. En hy lei him de hân op, genies him en liet him gean.
5 En hy sei tsjin hjarren: Hwa fen jimme, as syn bern of syn okse yn in dobbe falt, scil him der net foartynienen úthelje op 'e sabbatdei?
6 En hja koene him dêr net op werom antwirdzje.
7 En hy sei de gasten in likenis, om't er mirken hie, ho't hja de foaroansitten útsochten; en sei tsjin hjarren:
8 Astû fen immen to brilloft bean bist, gean den net op it eareplak sitten, dat faeks net ien weardiger as dû, fen him bean wêze mei,
9 en hy, dy't dy en him bean hat, komt en tsjin dy seit: Romje plak for him, en dû den bigjinne scoest biskamme it minste plak to nimmen.
10 Mar astû bean biste, gean den op it minste plak, dat hy, dy't dy bean hat, as er komt, tsjin dy sizze scil: Frjeon, gean heger op! Den scil it dy in eare wêze foar it oantlit fen alleman, dy't mei oansit.
11 Hwent elk, dy't himsels forheget, scil forlege wirde, en dy't himsels forleget, scil forhege wirde.
12 En hy sei ek tsjin dyjinge, dy't him bean hie: Astû in middeis- of in jounmiel hâldste, noegje den net dyn frjeonen, noch dyn broerren, noch dyn sibben, noch rike bûrljue, dat hja dy faeks weromnoegje en dy forgoeding barre mei,
13 mar astû in gastmiel hâldst, noegje den earmen, biheinden, kreupelen, blinen,
14 en dû scilst sillich wêze, om't hja neat hawwe om it dy to goedzjen, hwent it scil dy goede wirde yn 'e opstanning fen de rjuchtfeardigen.
15 En do't ien fen dy't meioansieten dat hearde, sei er tsjin him: Sillich dy't brea yt yn Gods keninkryk.
16 Mar Jezus sei tsjin him: Der wier ris in minske, dy woe in great jounmiel hâlde, en hy noege gâns minsken.
17 En hy stjûrde syn tsjinstfeint út op de ûre fen it jounmiel om dy't noege wierne to sizzen: Kom, hwent it is nou allegearre ré.
18 Do bigounen hja allegearre elk foar oar hjar to ûntskildigjen. De earste sei tsjin him: Ik haw in stik lân koft, en ik moat dêr nedich hinne om it to bisjen, ik bid dy, hâld my for ûntskildige.
19 En in oar sei: Ik haw fiif jok oksen koft en gean hinne om dy to munsterjen, ik bid dy, hâld my for ûntskildige.
20 En in oare sei: ik haw in frou troud, en dêrom kin ik net komme.
21 En de tsjinstfeint kaem en boadskippe dy dingen syn hear. Do waerd de hear fen it hûs grammoedich en sei tsjin syn tsjinstfeint: Gean út 'er haest yn de strjitten en stegen fen de stêd en bring de earmen en biheinden en blinen en kreupelen hjir yn.

22 En de tsjinstfeint sei: Hear, it is bard lyk as
jo hjitten hawwe, en yette is der plak.
23 En de hear sei tsjin syn feint: Gean út op
de wegen en nei de hagen, en twing hjarren
yn to kommen, dat myn hûs fol wirde mei.
24 Hwent ik siz jimme: Gjinien fen dy
mannen, dy't noege wierne, scil myn
jounmiel priuwe.
25 En greate skaren teagen mei him. [pag.963] En
hy kearde him om, en sei tsjin hjarren:
26 As immen ta my komt, en net hatet syn
heit en mem, en wiif en bern, en broerren en
sisters, ja ek syn eigen libben, dy kin myn
learling net wêze.
27 Dy't syn krús net draecht en efter my oan
komt, dy kin myn learling net wêze.
28 Hwent hwa fen jimme, as er in toer bouwe
wol, giet earst net sitten en birekkent de
kosten, oft er wol genôch hat?
29 dat er nei it lizzen fen de grounfêsten, en
net yn steat it wirk ôf to meitsjen, fen
allegearre dy't it sjugge, net útlake wirdt,
30 sizzende: Dy man is bigoun to bouwen en
hy wier net yn steat it ôf to meitsjen.
31 Of hwet kening, dy't op wei is om mei in
oare kening to slaen, giet earst net sitten om
to rieplachtsjen oft er wol mânskernôch is mei
tsjientûzen man yn 'e miette to gean dy't mei
tweintichtûzen tsjin him opkomt?
32 Oars stjûrt er, wylst de oare yette fierôf is,
seinboaden, en freget om de bitingsten ta
frede.
33 Allyksa kin gjinien fen jimme, dy't net
forlit al hwet er hat, myn learling wêze.
34 Dêrom: it sâlt is goed, mar as sels it sâlt lef
wirden is, hwer scil men den mei sâltsje?
35 Noch for it lân, noch for de skerne doocht
it, men smyt it wei. Dy't earen hat om to
hearren, dy mei hearre.

HAEDSTIK 15.

1 En de tolgearders en de sûnders plichten
allegearre om him ta to hâlden om him to
hearren.
2 En de Farizéën en de skriftgelearden
mompelen ûnder inoarren, sizzende: Dizze
nimt sûnders oan en yt mei hjarren.
3 Mar hy sei hjarren dizze likenis:
4 Hwet minske ûnder jimme, dy't hûndert
skiep hat, en dêr ien fen forliest, lit net de
njuggen en njuggentich yn it woaste fjild en
giet oan efter it forlerne, oant er it fynt?
5 En as er it foun hat, leit er it oer it skouder,
him forbliidzjende,
6 en thús kommen, ropt er syn frjeonen en
bûrljue gear en seit tsjin hjarren: Forbliidzje
jimme mei my, hwent ik haw myn skiep foun,
dat forlern wier.
7 Ik siz jimme: Sa scil der blydskip wêze yn
de himel om ien sûnder, dy't him bikeart,
mear as om njuggen en njuggentich
rjuchtfeardigen, dy de bikearing net fenneden
hawwe.
8 Of hwet frou, dy tsjien peinjen hat, en dêr
ien fen forliest, stekt net in lampe op en faget
it hûs oan en siket nau, oant hja him fynt?
9 En as hja him foun hat, ropt hja hjar
frjeondinnen en hjar bûrfrouljue gear,
sizzende: Forbliidzje jimme mei my, hwent ik
haw myn peinje foun, dy't ik forlern hie.
10 Sa siz ik jimme, is der blydskip by Gods
ingelen om ien sûnder, dy't him bikeart.
11 En hy sei: In man earne hie twa soannen.
12 En de jongste sei tsjin syn heit: Heit, jow
my it diel fen it goed, dat my takomt. En hy
dielde hjarren it goed.
13 En net folle dagen dêrnei makke de jongste
soan alles oan jild en teach foart nei in fier
lân, en dêr brocht er al syn goed yn in
weelderich libben der troch.
14 En do't er alles fordien hie, kaem der in
swiere hongersneed yn dat lân, en hy bigoun
it krap to krijen.
15 Do gyng er hinne en slagge oan wirk by ien
fen de boargers fen dat lân, en dy stjûrde him
nei syn lân om de bargen to weidzjen.
16 En hy woe him sêd ite oan it foer, dat de
bargen krigen, mar gjinien joech it him.
17 En hy kaem ta himsels, en sei: Hofolle fen
heite arbeiders hawwe net oerfloed fen brea
en ik forgean hjir fen honger.
18 Ik scil opstean en nei myn heit ta gean en
ik scil tsjin him sizze: Heit, ik haw sûndige
tsjin de himel en foar jo,
19 ik bin net mear weardich jins soan neamd
to wirden, meitsje my as ien fen jins arbeiders.
20 En hy stie op, en gyng nei syn heit. En do't
er noch fierôf wier, seach syn heit him en wier

inerlik mei him bigien, en hy roun op him ta,
en foel him om ’e hals, en patte him.
21 En de soan sei tsjin him: Heit, ik [pag. 964]
haw sûndige tsjin de himel en foar jo, ik bin
net mear weardich, jins soan neamd to
wirden.
22 Mar de heit sei tsjin syn feinten: Bring gau
it bêste kleed, en tsjuch it him oan, en doch
him in ring oan ’e hân, en skoen oan ’e
foetten,
23 en bring it meste keal, en slachtsje it, en lit
ús ite en fleurich feest hâlde,
24 hwent myn soan hjir wier dea en is wer
libben wirden, hy wier forlern en is
weromfoun. En hja bigounen feest to hâlden.
25 En syn âldste soan wier yn it fjild en do’t er
nei hûs gyng en tichte by kaem, hearde er
muzyk en raeijen.
26 En hy rôp ien fen de feinten en frege hwet
dat dochs wêze mocht.
27 En dy sei tsjin him: Jins broer is kommen
en jimme heit hat it meste keal slachte, om’t
er him soun weromkrige hat.
28 Do waerd er grammoedich en woe net yn
’e hûs. Sa gyng den syn heit bûten en bea him.
29 Mar hy antwirde en sei tsjin syn heit:
Sjuch, ik tsjinje jo al safolle jierren en nea bin
ik tsjin in gebot fen jo yngien, en jo hawwe my
nea ris in geitebokje jown om mei myn
frjeonen feest to hâlden.
30 Mar nou dizze soan fen jo kommen is, dy’t
mei hoerren jins goed fordien hat, hawwe jo
him it meste keal slachte.
31 Mar hy sei tsjin him: Bern, dû bist altiten
by my en al hwet mines is, dat is dines;
32 men moast den feesthâlde en bliid wêze,
hwent dyn broer hjirre wier dea en is wer
libben wirden, hy wier forlern en is
weromfoun.

HAEDSTIK 16.

1 En hy sei ek tsjin syn learlingen: Der wier
ris in ryk man, dy’t in rintmaster hie, en dy
waerd by him forklage, dat er al syn goed der
trochbrocht.
2 Do liet er him roppe en sei tsjin him: Hwet
hear ik nou fen jo? Jow rekkenskip fen jins
biwâld, hwent jo kinne net langer rintmaster
wêze.
3 En de rintmaster sei by himsels: Hwet scil
ik dwaen, nou’t myn hear my it
rintmasterskip ôfnimt? Grave kin ik net, en
biddeljen skamje ik my for.
4 Ik wit hwet ik dwaen scil, dat hja my, as ik
út myn rintmasterskip set bin, by hjarren yn ’e
hûs nimme scille.
5 En hy rôp alle skildners fen syn hear ien
foar ien by him, en sei tsjin de earste: Hofolle
binne jo myn hear skildich?
6 Hy sei: Hûndert fet oalje. En hy sei tsjin
him: Nim jins skildbiwiis, gean sitten en
skriuw mei hasten fyftich.
7 Do sei er tsjin in oaren ien: En jo, hofolle
binne jo skildich? En dy sei: Hûndert miette
weet. Hy sei tsjin him: Nim jins skildbiwiis en
skriuw tachtich.
8 En de hear priizge de ûnrjuchtfeardige
rintmaster, om’t er mei omtinken to wirk gien
wier. Hwent de bern fen dizze wrâld hawwe
mear omtinken oer hjar eigen skaei as de bern
fen it ljocht.
9 En ik siz jimme: Meitsje jimsels frjeonen út
de ûnrjuchtfeardige mammon, dat, as it
jimme bijowt, hja jimme opnimme yn de ivige
tinten.
10 Dy trou is yn it minste, dy is ek yn it greate
trou, en dy’t yn it minste ûnrjuchtfeardich is,
dy is ek yn it greate ûnrjuchtfeardich.
11 As jimme den yn de ûnrjuchtfeardige
mammon net trou west hawwe, hwa sal
jimme it wiere tabitrouwe?
12 En as jimme yn in oar sines net trou west
hawwe, hwa scil jimme jimmes jaen?
13 Gjin húsfeint kin twa hearen tsjinje, hwent
of hy scil de iene haetsje en de oare
ljeafhawwe, of hy scil de iene oanhingje en de
oare forachtsje. Jimme kinne God net tsjinje
en de mammon.
14 En ek de Farizéën, dy tige op it jild wierne,
hearden dat allegearre en bigounen op him to
skimpen.
15 En hy sei tsjin hjarren: Jimme binne it, dy’t
jimsels rjuchtfeardigje foar de minsken, mar
God ken jimme herten, hwent hwet heech is
by de minsken is in ôfgriis foar God.
16 De wet en de profeten hawwe oant
Johannes ta west; sont wirdt it Evangeelje fen
Gods keninkryk forkindige en elk docht dêr

gewelt op.
17 Mar it is lichter, dat de himel en de ierde foarbygeane, as dat fen de wet ien heakje weifalt.
18 Elkenien dy’t syn frou forstjit en in oar trout, docht oerhoer, en hwa trout mei ien, dy’t fen ’e man forlitten is, docht ek oerhoer.
[pag. 965]
19 Der wier ris in ryk man, dy klaeide him yn poarper en fyn linnen, en alle dagen libbe er fleurich en yn weelde.
20 En der wier in earm man, by namme Lazarus, dy laei foar syn poarte, ûnder ’e swolmen,
21 en hy hie him jerne sêd iten oan ’e krûmels, dy’t fen de rike syn tafel foelen, mar ek de hounen kamen en bislikken syn swolmen.
22 En it barde, dat de earme man stoar en fen de ingelen droegen waerd yn Abrahams skirte.
23 En de rike man stoar ek en waerd bigroeven. En do’t er yn ’e hel syn eagen opsloech, lizzende yn ’e pine, seach er Abraham fen fierrens en Lazarus yn syn skirte.
24 En hy rôp: en sei: Heit Abraham, erbarmje jo oer my en stjûr Lazarus, dat er it tipke fen syn finger yn it wetter dipt en myn tonge forkoellet, hwent ik lij swiere pinen yn dizze lôge.
25 Mar Abraham sei: Bern, bitink, datstû dyn goed by dyn libben hawn hast en Lazarus allyksa it tsjoede, en nou wirdt hy hjir treastge, mar dû litste pine.
26 En bûtendat, twisken ús en jimme is in wide ôfgroun steld, dat, al scoe men it wolle, men hjirwei net nei jimme gean kin, noch dêrwei ta ús oerkomme.
27 Do sei er: Den freegje ik jo, heit, dat jo him stjûre nei myn heite hûs,
28 hwent ik haw fiif broerren, om hjar to biswarren, dat hja ek net komme op dit plak fen piniging.
29 Abraham lykwols sei: Hja hawwe Mozes en de profeten, Lit hjarren dêr nei harkje.
30 Mar hy sei: Né, heit Abraham, mar as ien fen de deaden ta hjarren kaem, den scoene hja hjar bikeare.
31 Mar Abraham sei tsjin him: As hja nei Mozes en de profeten net harkje, den scille hja ek net om sizzen jaen, al stie der immen út de deaden op.

HAEDSTIK 17.

1 En hy sei tsjin syn learlingen: It is ûnmooglik, dat der gjin oanstjitten komme, mar wé dyjinge troch hwa’t hja komme.
2 It scoe him gaedliker wêze, dat him in mounlestien om ’e hals dien, en hy yn ’e sé sonken wier, as dat er ien fen dizze lytsen oanstjit joech.
3 Nim jimme sels to wacht! As dyn broer tsjin dy sûndiget, bistraf him, en as er ta ynkear komt, forjow him,
4 sels as er saunris deis tsjin dy sûndiget en saunris deis ta dy komt, sizzende: It moeit my, den scilste him forjaen.
5 En de apostelen seine tsjin de Heare: Jow ús mear leauwe.
6 En de Heare sei: As jimme leauwe hiene as in mostersiedtsje, jimme scoene tsjin dizze moerbeijbeam sizze: Wird ûntwoartele en yn de sé plante, en hy scoe om jimme sizzen jaen.
7 Hwa fen jimme, dy’t in feint hat to ploeijen, of to féhoedzjen scil as er út it fjild komt, tsjin him sizze: Kom harren en skik oan?
8 Scil er net earder tsjin him sizze: Meitsje my it iten ré en doch dyn milrime om en bitsjinje my, oant ik iten en dronken haw, en den kinstû sels ite en drinke?
9 Hy bitanket dy feint dochs net, om’t er dien hat, hwet him hjitten wier?
10 Sa ek jimme, as jimme dien hawwe al hwet jimme hjitten wier, siz den: wy binne ûnnutte tsjinstfeinten, wy hawwe mar dien hwet wy skildich wierne to dwaen.
11 En it barde, do’t er nei Jeruzalem reizge, dat er bylâns de skieding fen Samaria en Galiléa gyng.
12 En do’t er earne in doarp yngyng, kamen him tsjien melaetske mannen tomiette, dy’t in ein fen him ôf stean bleauwen,
13 en lûd rôpen, sizzende: Jezus, Master, erbarmje jo oer ús!
14 En do’t er hjarren seach, sei er tsjin hjarren: Gean hinne en lit jimme sjen oan de preesters. En it barde, wylst hja ûnderweis

wierne, dat hja reinige waerden.
15 En ien fen hjarren, sjende, dat er genêzen
wier, kaem werom, mei in lûde stimme God
forhearlikjende,
16 en hy foel op it oantlit foar syn foetten,
him tankjende. En dat wier in Samaritaen.
17 Mar Jezus antwirde en sei: Binne hja alle
tsjien net rein wirden? hwer binne den de
njuggen?
18 Wier der ûnder hjarren gjinien to [pag. 966]
finen, dy weromgyng om God eare to jaen, as
dizze frjemde?
19 En hy sei tsjin him: Kom oerein, en gean
hinne, dyn leauwe hat dy bihâlden.
20 Do't er nou fen de Farizéën ûnderstien
waerd: Hwennear komt Gods keninkryk?
antwirde er hjarren en sei: Gods keninkryk
komt net mei uterlik oansjen,
21 ek scil men net sizze kinne: Sjuch, hjirre is
it, of dêrre, hwent sjuch, Gods keninkryk is yn
jimme formidden.
22 En hy sei tsjin syn learlingen: Der scille
dagen komme, dat jimme bigeare scille ien
fen de dagen fen de Minskesoan to sjen, en
jimme scille dy net sjen.
23 En hja scille jimme sizze: Sjuch dêrre!
sjuch hjirre! Gean der net hinne en rin der net
efteroan.
24 Hwent lyk as de wearljocht fen de iene
himelstreek ljochtsjend oant de oare
himelstreek strielet, sa scil ek de Minskesoan
wêze yn syn dei.
25 Mar earst moat er gâns lije en fen dit
slachte forwirpen wirde.
26 En lyk as it barde yn Noächs dagen, sa scil
it ek wêze yn de dagen fen de Minskesoan;
27 hja ieten en dronken, hja trouden en
waerden troud oant de dei, dat Noäch yn de
arke gyng, en de sûndfloed kaem en hjar
allegearre fordie.
28 Allyksa as it barde yn Lots dagen: hja ieten
en dronken, hja koften en forkoften, hja
planten en bouden,
29 mar de deis dat Lot út Sodom weigyng,
reinde it fjûr en swevel fen de himel en fordie
hjarren allegearre.
30 Allyksa scil it wêze de deis, dat de
Minskesoan him iepenbieret.
31 Hwa't dy deis op it dak wêze scil, wylst syn
húsrie yn 'e hûs is, moat net delkomme, om it
wei to heljen, en dy't yn it fjild is, allyksa: dy
moat net weromkomme om itjinge dat efter
him is.
32 Tink oan de frou fen Lot.
33 Al hwa syn libben siikje scil to bihâlden, dy
scil it forlieze, mar hwa't it forlieze scil, dy scil
it bihâlde.
34 Ik siz jimme: Dy nachts scille der twa wêze
op ien bêd, de iene scil meinommen, de oare
scil binefterlitten wirde.
35 Twa frouljue scille togearre oan it meallen
wêze, de iene scil meinommen, de oare
binefterlitten wirde.
36 Twa scille yn it fjild wêze, de iene scil
meinommen, de oare binefterlitten wirde.
37 En hja antwirden en seine tsjin him:
Hwêrsanne, Heare? En hy sei hjarren: Hwer't
it lichem is, dêr scille ek de earnen
gearkomme.

HAEDSTIK 18.

1 En hy sei hjarren in likenis, dy't dêrta
strekte, dat men altiten bidde moat en gjin
bilies jaen.
2 Hy sei den: Dêr wier yn in stêd in rjuchter,
dy't God net freze en gjin minske ûntseach.
3 En dêr wier yn dy selde stêd in widdou,
dy't al mar weroan by him kaem en sei: Doch
my rjucht tsjin myn wearstanner.
4 En in hiele tiid woed er net, mar op it lêst
sei er by himsels: Alhowol ik God net freezje
en gjin minske ûntsjuch,
5 scil ik dochs dy widdou rjucht dwaen, om't
hja my sa'n oerlêst oandocht, dat hja einlings
net komt en my oanfljucht.
6 En de Heare sei: Hear, hwet de
ûnrjuchtfeardige rjuchter seit!
7 Scoe God den gjin rjucht dwaen syn
útkarden, dy't by nacht en by dei oan Him
roppe, en dêr't Er lankmoedich oer is?
8 Ik siz jimme: Hy scil hjarren mei koarten
rjucht dwaen. Mar, as de Minskesoan komt,
scil er den it leauwe fine op 'e ierde?
9 En hy sei tsjin somliken, dy't fen hjarsels
fortrouden, dat hja rjuchtfeardich wierne en
dy't de oaren neat achten, dizze likenis:
10 Twa minsken gyngen op nei de timpel, om
to bidden; de iene wier in Farizéër en de oare

in tolgearder.
11 De Farizéër steande, bea dit by him sels: O
God, ik tankje Jo, dat ik net bin lyk as de oare
minsken, rôvers, bidragers, troubrekkers,
noch ek lyk as dy tolgearder;
12 ik fêstje twaris wyks, ik jow tsjienden fen al
myn ynkomsten.
13 Mar de tolgearder fen fierrens steande,
woe sels syn eagen net nei de himel opslaen,
mar sloech him op it [pag. 967] boarst, sizzende:
O God, wêz my sûnder genedich.
14 Ik siz jimme: Dizze gyng wer nei hûs ta,
rjuchtfeardige, oars as dy, hwent elk, dy't
himsels forheget, scil fornedere wirde, mar
dy't himsels fornederet, scil forhege wirde.
15 En hja brochten ek de berntsjes ta him, dat
er dy oanreitsje scoe, mar do't de learlingen
dat seagen, bistraften hja hjarren.
16 Mar Jezus rôp hjarren ta him, sizzende: Lit
de bern ta my komme en hinderje hjarren net,
hwent for sokken is Gods keninkryk.
17 Wiswier siz ik jimme, dy't Gods keninkryk
net oannimt as in bern, dy scil der alhiel net
yngean.
18 En in oerste frege him, sizzende: Goede
Master, hwet moat ik dwaen om it ivige libben
to ervjen?
19 Mar Jezus sei tsjin him: Hwerom neame jo
my goed? gjinien is goed, as allinne God.
20 Jo witte de geboaden: Dû scilst net
troubrekke; dû scilst net deaslaen; dû scilst
net stelle; dû scilste gjin falsk tsjûgenis jaen;
earje dyn heit en dyn mem.
21 Mar hy sei: Dat bin ik allegearre
neikommen fen myn jonkheit ôf.
22 Mar do't Jezus dat hearde, sei er tsjin him:
Yet ien ding binne jo brek: forkeapje alles
hwet jo hawwe en fordiel it ûnder 'e earmen,
en jo scille in skat hawwe yn de himel, en kom
harren, folgje my!
23 Mar do't er dat hearde, waerd er tige
mismoedich, hwent hy wier och sa ryk.
24 Mar Jezus seach him, ho mismoedich er
wier, en sei: Ho biswierlik komme dyjingen,
dy't goed hawwe, yn Gods keninkryk.
25 Hwent it is lichter, dat in kamiel giet troch
de oes fen in nidle, as dat in riken ien yn Gods
keninkryk yngiet.
26 Dy dat nou hearden seine: Mar hwa kin
den bihâlden wirde?
27 Mar hy sei: Hwet ûnmooglik is by de
minsken, is mooglik by God.
28 Petrus den sei: Sjuch, wy hawwe al hwet
uzes wier forlitten en binne jo folge.
29 Mar hy sei tsjin hjarren: Wiswier siz ik
jimme, gjinien is der, dy't hûs of frou, of
broerren of âlden of bern forlitten hat om
Gods keninkryk,
30 of hy scil mannichfâld weromkrije yn dizze
tiid, en yn de kommende ieu it ivige libben.
31 En hy naem de toalve by him, en sei
hjarren: Sjuch, wy geane op nei Jeruzalem, en
it scil allegearre folbrocht wirde oan de
Minskesoan, hwet biskreaun is troch de
profeten.
32 Hwent hy scil de heidenen oerlevere wirde
en hy scil forhune en min bihannele en spein
wirde,
33 en hja scille him giselje en den deadzje, en
de trêdde deis scil er wer opstean.
34 En hja forstiene neat fen dy dingen, en dat
wird wier hjarren forbirgen, en hja bigriepen
net hwet der sein waerd.
35 It barde nou, do't er tichteby Jericho kaem,
dat der in bline oan 'e wei siet to biddeljen.
36 En do't dy hearde, dat de skare
foarbygyng, frege er hwet dat wier.
37 En hja fornijden him: Jezus de Nazaréner
giet foarby.
38 En hy bigoun to roppen, sizzende: Jezus,
Davids Soan, erbarmje jo oer my!
39 En dy't foarop rounen bistraften him, hy
scoe him stilhâlde; mar hy rôp nammersto
lûder: Davids Soan, erbarmje jo oer my!
40 Jezus nou bleau stean, en hiet, dat er by
him brocht wirde scoe; en do't er by him
kommen wier, frege er him:
41 Hwet wolle jo, dat ik jo dwaen scil? Hy
antwirde: Heare, dat ik sjende wirde mei.
42 En Jezus sei tsjin him: Wird sjende, jins
leauwe hat jo bihâlden.
43 En foartynienen waerd er sjende, en hy
folge him, God forhearlikjende. En al it folk
dat sjende, joech God de lof.

HAEDSTIK 19.

1 En hy gyng ta Jericho yn, en teach dêr
troch.

2 En sjuch, der wier in man, by namme Sachéüs, dat wier in oerste fen ’e tolgearders, en hy wier ryk.
3 En hy die war om Jezus to sjen, hwa’t er wier, mar hy koe net fen wegen de skare, om’t er lyts fen bistek wier.
4 En hy roun foarút en kleau yn in [pag. 968] wylde figebeam, dat er him dochs sjen mocht, hwent hy scoe dêr lâns komme.
5 En do’t Jezus op dat plak kaem, seach er op nei boppen, en sei tsjin him: Sachéüs, kom ynienen del, hwent hjoed moat ik yn dyn hûs bliuwe.
6 En hy kaem ynienen del, en helle him mei blydskip yn.
7 En dy’t it seagen bigounen allegearre to mompeljen, sizzende: Hy is by in sûndich man yngien om dêr syn thús to hawwen.
8 En Sachéüs stie en sei tsjin de Heare: Sjuch, de helte fen myn goed, Heare, jow ik de earmen, en as ik immen hwet ûnthindere haw, dat jow ik fjouwerdûbeld werom.
9 Do sei Jezus tsjin him: Hjoed is dit hûs sillichheit wearfearn, om’t ek dit in soan fen Abraham is,
10 hwent de Minskesoan is kommen, om to siikjen en to bihâlden hwet forlern wier.
11 En do’t hja dat hearden, joech er der in likenis oer hinne, om’t er koart by Jeruzalem wier, en om’t hja mienden, dat Gods keninkryk foartynienen iepenbier wirde scoe.
12 Hy den sei: In man fen heech komôf teach nei in fier lân, om in keninkryk oan to gean en den werom to kommen.
13 En hy rôp tsjien fen syn tsjinstfeinten en joech hjarren tsjien pounen en sei tsjin hjarren: Doch dêr keappenskip mei oant ik weromkom.
14 Mar syn lânsljue haten him en stjûrden him seinboaden efternei en seine: Wy wolle net dat hy kening oer ús wêze scil.
15 En it barde, do’t er nei it oangean fen it keninkryk weromkommen wier, dat er sei, de tsjinstfeinten scoene by him roppen wirde, dy’t er it jild jown hie, dat er witte mocht, hwet elk keapmanne hie.
16 De earste nou kaem en sei: Hear, jins poun hat tsjien pounen opbrocht.
17 En hy sei tsjin him: Tige, dû goede tsjinstfeint, omdatstû yn it lytste trou wierst, scilste it biwâld hawwe oer tsjien stêdden.
18 En de twade kaem en sei: Jins poun, hear, hat fiif pounen opbrocht.
19 En hy sei ek tsjin him: En dû scilste stean oer fiif stêdden.
20 En de trêdde kaem en sei: Hear, hjir is jins poun, dat ik yn in switdoek forside lein haw,
21 hwent ik wier eang fen jo, om’t jo in stûf man binne; jo nimme, hwet jo net útset hawwe, en rispje, hwet jo net siedde hawwe.
22 Mar hy sei tsjin him: Ut dyn eigen mûle scil ik dy oardielje, dû ûndogenske tsjinstfeint! Dû witste, dat ik in stûf man bin, nimmende hwet ik net útset haw, en rispjende hwet ik net siedde haw,
23 hwerom hastû den myn jild net op ’e bank brocht? den scoe ik sels, as ik weromkaem, it mei de rinte opfrege hawwe.
24 En tsjin de omstanners sei er: Nim him it poun ôf, en jow it him, dy’t de tsjien pounen hat.
25 En hja seine tsjin him: Hear, hy hat al tsjien poun.
26 Ik siz jimme: Elkenien dy’t hat scil jown wirde, mar dy’t net hat, him scil ôfnommen wirde ek hwet er hat.
27 Mar myn fijannen hjir, dy’t net woene dat ik kening oer hjarren wêze scoe, bring dy harren en slaen hjar foar myn eagen dea.
28 En do’t er dat sein hie, gyng er, foaroprinnende, op nei Jeruzalem.
29 En it barde, do’t er tichteby Bethfagé en Bethanië kommen wier, by de berch, dy’t Oliveberch neamd wirdt, dat er twa fen syn learlingen útstjûrde, sizzende:
30 Gean nei it doarp, hjir njunken oer, en as jimme dêr komme, scille jimme in fôle fêstboun fine, dêr’t nea gjin minske op sitten hat, meitsje dy los, en bring him hjir hinne.
31 En as hwa jimme freget: Hwerom meitsje jimme dy los? siz den: Om’t de Heare him fenneden hat.
32 En dy’t útstjûrd wierne, gyngen hinne en founen it, lyk as er hjarren sein hie.
33 En do’t hja de fôle losmakken, seine de eigeners tsjin hjarren: Hwerom meitsje jimme de fôle los?
34 En hja seine: De Heare hat him fenneden.

35 En hja brochten de fôle by Jezus, en leine hjar klean dêr oer en holpen Jezus dêr op. [pag. 969]
36 En wylst er fierder teach, spraetten hja hjar klean ûnder him út op ’e wei.
37 En do’t er al ticht oan ’e skeante fen de Oliveberch wier, bigoun de hiele skare learlingen God jubeljend to priizgjen mei in lûde stimme, om al de krêften, dy’t hja sjoen hiene,
38 sizzende: Seinge de kening dy dêr komt yn des Heare namme! Frede yn ’e himel en hearlikheit yn de heechste hichten!
39 En somliken fen de Farizéën út de skare wei seine tsjin him: Master, bistraf jins learlingen dochs!
40 En hy antwirde en sei: Ik siz jimme: As dy swije, scille de stiennen roppe.
41 En do’t er tichteby kommen wier, seach er de stêd en skriemde om hjar.
42 en sei: Och, hieste it hjoed dyn dei noch ynsjoen hwet ta dyn frede tsjinnet! Mar nou is it forbirgen foar dyn eagen.
43 Hwent der scille dagen oer dy komme, dat dyn fijannen om dy hinne in skâns tsjin dy opwerpe scille en dy bisingelje en dy fen alle kanten binearje,
44 en hja scille dy mei de groun lykmeitsje, dy en dyn bern yn dy, en hja scille dy gjin stien op in stien litte, omdatstû de tiid fen dyn bisiking gjin achtslein hast.
45 En yn ’e timpel gien, bigoun er út to driuwen dy dêr forkoften en koften,
46 en sei tsjin hjarren: Dêr stiet biskreaun: Myn hûs scil in hûs fen gebet wêze, mar jimme hawwe der in rôvershoale fen makke.
47 En hy wier dei oan dei oan it learen yn de timpel, en de oerpreesters en de skriftgelearden sochten him to deadzjen, en ek de oersten fen it folk,
48 mar hja wisten net, ho’t hja it hawwe scoene, hwent al it folk hong him oan, as it nei him harke.

HAEDSTIK 20.

1 En it barde ien fen dy dagen, do’t er yn ’e timpel it folk learde en it Evangeelje forkindige, dat de preesters en de skriftgelearden mei de âldsten dêr oer kamen.
2 En hja seine tsjin him: Siz ús, troch hwet macht dogge jo dy dingen? of hwa is it, dy’t jo dy macht jown hat?
3 Mar hy antwirde en sei hjarren: Ik sil jimme ek in ding freegje: Siz my,
4 de doop fen Johannes, wier dy út de himel of út de minsken?
5 Hja nou leinen ûnder inoarren oer, sizzende: As wy sizze: Ut de himel, den scil er tsjin ús sizze: Hwerom hawwe jimme him den net leaud?
6 mar as wy sizze: Ut de minsken, den scil it hiele folk ús stiennigje, hwent it is oertsjûge, dat Johannes in profeet is.
7 En hja antwirden, hja wisten net, hwer’t dy wei wier.
8 En Jezus sei tsjin hjarren: Den siz ik jimme ek net troch hwet macht ik dy dingen doch.
9 En hy bigoun it folk dizze likenis to sizzen: Der wier in minske, dy liet in wynberch oanlizze en forhierde dy oan hiersljue en teach gâns in tiid om utens.
10 En do’t it de tiid wier, stjûrde er in tsjinstfeint nei de hiersljue, dat hja him syn oandiel fen de frucht út de wynberch jaen scoene. Mar de hiersljue sloegen him en stjûrden him mei lege hannen werom.
11 En wer stjûrde er in oare tsjinstfeint, mar dy sloegen hja ek en bihannelen him min, en stjûrden him mei lege hannen werom.
12 En yetris stjûrde er in trêdden ien, mar ek dy forwounen hja en wirpen him út.
13 Do sei de hear fen de wynberch: Hwet scil ik dwaen? ik scil myn biminde soan stjûre, lichtwol scille hja him ûntsjen.
14 Mar do’t de hiersljue him seagen, leine hja mei inoar oer, sizzende: Dat is de erfgenamt, lit ús him deadzje, dat it erfskip uzes wirdt.
15 En hja wirpen him út, bûten de wynberch, en sloegen him dea. Hwet scil nou de hear fen de wynberch hjarren dwaen?
16 Hy scil komme en dy hiersljue fordwaen, en de wynberch scil er oaren jaen. Mar do’t hja dat hearden, seine hja: Dat nea!
17 Mar hy seach hjarren oan en sei: Hwet bitsjut den dit Skriftwird: De stien, dy de boumasters ôfkard hawwe, dy is ta in hoekstien wirden?
18 In elk dy’t op dy stien falt scil toplettere

wirde, en dêr't er op falt, dy scil er togruzelje.
[pag. 970]
19 En de skriftgelearden en de oerpreesters sochten dyselde ûre hannen oan him to slaen, mar hja eangen it folk, hwent hja bigriepen wol, dat er it tsjin hjarren hawn hie.
20 En om him acht to slaen stjûrden hja bispieders út, dy't bearden from to wêzen, dat hja him op syn eigen wird fange mochten, om him sa oer to leverjen oan it biwâld en de macht fen de lânfâd.
21 En hja fregen him, sizzende: Master, wy witte dat jo rjuchtút sprekke en leare, en it net nei it uterlik nimme, mar Gods wei yn wierheit leare,
22 stiet it frij de keizer bilêsting to biteljen of net?
23 Mar hy mirk hjar slûchslimmens en sei tsjin hjarren: Hwet bihifkje jimme my?
24 lit my in peinje sjen, hwaens byld en lêzen hat dy? Hja seine: De keizer sines.
25 Do sei er tsjin hjarren: Jow den de keizer hwet de keizer sines is en God hwet God sines is.
26 En hja koenen him yn it bywêzen fen it folk op gjinien fen syn wirden fange, en forwûndere oer syn antwird, hâldden hja hjarren stil.
27 Do kamen der gûdden ta him fen de Sadducéën, dy't úthâlde dat der gjin opstanning is, en hja fregen him,
28 sizzende: Master, Mozes hat ús foarskreaun: As immens broer forstjert, dy't in frou hat, en hy stjert sûnder bern, den scil syn broer de frou nimme en syn broer neiteam winne.
29 Nou wierne der saun broerren, en de earste naem in frou en hy stoar sûnder bern.
30 Ek de twade en de trêdde namen hjar.
31 En allyksa alle saun: dy lieten gjin bern nei by hjar forstjerren.
32 En op 't lêst stoar ek de frou.
33 Dy frou den, hwaens frou scil hja wêze yn de opstanning? Hwent dy saun hawwe hjar allegearre ta frou hawn.
34 En Jezus sei tsjin hjarren: De bern fen dizze wrâld trouwe en wirde troud,
35 mar dy't weardich achte wirde dy oare wrâld to winnen en de opstanning út de deaden, dy scille net trouwe noch troud wirde,
36 hwent hja kinne net mear stjerre; hwent hja binne de ingelen allyk, en hja binne Gods bern, om't hja bern fen de opstanning binne.
37 En dat de deaden opwekke wirde, dat hat Mozes al oantsjut by de toarnebosk, as er de Heare neamt de God fen Abraham en de God fen Izaäk en de God fen Jakob.
38 Hy is gjin God fen deaden, mar fen libbenen, hwent hja libje Him allegearre.
39 En gûdden fen de skriftgelearden antwirden en seine: Master, jo hawwe it goed sein.
40 Hwent hja doarsten him net mear freegje.
41 En hy sei tsjin hjarren: Ho kinne hja sizze, dat de Christus Davids soan is?
42 Hwent David sels seit yn it boek fen 'e psalmen: De Heare hat ta myn Heare sein: Sit oan myn rjuchterhân,
43 oant ik dyn fijannen lein ha ta in foetbank for dyn foetten.
44 David den neamt him Heare, ho is er den syn soan?
45 En wylst al it folk stie to harkjen, sei er tsjin syn learlingen:
46 Hoedzje jimme for de skriftgelearden, dy't jerne yn lange klean rinne meije, en hâlde fen groetenissen op de merken en fen foarstoellen yn de synagogen en fen earesitten op de gastmiellen;
47 dy't de huzen fen de widdouwen opite en for de moaiskyn lang bidde. Dy scille to swierder oardiel krije.

## HAEDSTIK 21.

1 En opsjende, seach er de riken hjar jeften yn it offerblok dwaen.
2 En hy seach ek, ho't in earme widdou der twa peinjen yn die.
3 En hy sei: Yn wierheit siz ik jimme: dy earme widdou hat der it meast fen allegearre yn dien,
4 hwent al dy oaren hawwe út 'e romte ta de jeften Gods dien, mar hja hat der yn dien fen hjar earmoed, al hwet hja hie ta ûnderhâld.
5 En do't somliken fen de timpel seine, dat dy mei moaije stiennen en wijjeften forsierd wier, antwirde hy:

6 Hwet dy dingen oanbilanget dy't jimme
skôgje, der scille dagen komme, [pag. 971] dat gjin
stien op in stien litten wirde scil, dy net
ôfbritsen wirde scil.
7 En hja fregen him, sizzende: Master,
honear scil dat wêze? en hwet is it teiken, dat
dy dingen bigjinne to kommen?
8 En hy sei: Tink der om, dat jimme net op 'e
doele brocht wirde, hwent ytliken scille
komme ûnder myn namme, sizzende: Ik bin
it, en de tiid is tichteby. Gean hjarren net
efternei.
9 En as jimme hearre scille fen oarloggen en
oproeren, wird den net forfeard, hwent dy
dingen moatte earst komme, mar noch is de
ein der foartynienen net.
10 Do sei er hjarren: Folk scil opstean tsjin
folk en keninkryk tsjin keninkryk;
11 en der scille swiere ierdbevingen wêze, en
op forskate plakken pestsykten en
hongersneden, en der scille ek skriklike en
greate teikens oan de himel wêze.
12 Mar foar al dy dingen scille hja hannen
oan jimme slaen en jimme forfolgje; en hja
scille jimme oerleverje yn de synagogen en
finzenissen, en jimme bringe foar keningen en
steedhâlders om myn namme.
13 En it scil oer jimme komme ta in tsjûgenis.
14 Nim den yn jimme herten foar, fen to
foaren net to bitinken, ho't jim jimme
forantwirdzje scille,
15 hwent ik scil jimme mûle en wysheit jaen,
dy gjinien fen jimme tsjinstanners wearstean
of wearlizze kinne scil.
16 En jimme scille oerlevere wirde, sels fen
âlden en broerren en sibben en frjeonen; en
gûdden fen jimme scille hja deadzje;
17 en jimme scille fen allegearre hate wirde
om myn namme.
18 Mar net in hier fen jimme holle scil forlern
gean.
19 Troch jimme úthâlden scille jim jimme
libben winne.
20 As jimme nou Jeruzalem fen legerkampen
bisingele sjugge, wit den dat hjar forwoasting
neioan is.
21 Lit dy't yn Judéa binne den flechtsje nei de
bergen, en dy't yn hjar formidden wenje,
dêrút tsjen, en dy't op it fjild binne, dêr net
ynkomme.
22 Hwent it binne dagen fen wrake, dat alles
folbrocht wirde scil hwet biskreaun stiet.
23 Wé dy't swier binne en it boarst jowe yn dy
dagen! Hwent der scil swiere need wêze oer it
lân, en grime oer dit folk;
24 en hja scille falle troch de sneed fen it
swird of as finzenen weifierd wirde ûnder alle
folken; en Jeruzalem scil fen de heidenen
forwâdde wirde, oant de tiden fen de
heidenen foltôge binne.
25 En der scille teikens wêze oan sinne en
moanne en stjerren, en op ierde eangstme
ûnder de folken, mei noed om it byljen fen sé
en branning,
26 wylst de minsken it hert bijowt fen freze en
forwachting fen itjinge it ierdryk oerkomme
scil, hwent de himelkrêften scille forwrigge
wirde.
27 En den scille hja de Minskesoan sjen,
kommende yn in wolkem, met greate krêft en
hearlikheit.
28 As dy dingen nou bigjinne to kommen,
gean den oerein en stek de holle op, hwent
jimme forlossing is neioan.
29 En hy sei tsjin hjarren in likenis: Sjuch de
figebeam en oare beammen:
30 as hja al útrinne, en jimme sjugge dat, den
witte jimme út jimsels, dat de simmer
tichteby is.
31 Sa ek jimme: as jimme dat allegearre
kommen sjugge, witte jimme, dat Gods
keninkryk tichteby is.
32 Wiswier siz ik jimme: dit slachte scil net
foarbygean ear't it allegearre bard is.
33 De himel en de ierde scille foarbygean,
mar myn wirden scille nea foarbygean.
34 Mar wachtsje jimme, dat jimme herten
faeks net biswierre wirde troch roes en
dronkenskip en soargen fen it deistich libben,
en dat dy dei net ûnfoarsjoens as in strik oer
jimme falt.
35 Hwent hy scil komme oer allegearre, dy't
de hiele ierde oer wenje.
36 Weitsje den, aloan biddende, dat jimme de
krêft hawwe meije al dy dingen, dy't barre
scille, to ûntkommen, en to bistean foar it
oantlit fen de Minskesoan.
37 Deis nou wier er oan it learen yn 'e timpel,

mar nachts plichte er de stêd út to gean en to fornachtsjen op de berch, dy’t Oliveberch neamd wirdt.
38 En moarnsier kaem al it folk ta him yn de timpel, om him to hearren. [pag. 972]

HAEDSTIK 22.

1 It feest den fen it ûnsûrre brea, dat Peaske hjit, wier neioan.
2 En de oerpreesters en de skriftgelearden sochten, ho’t hja him deadzje koene, hwent hja eangen it folk.
3 Do fear de satan yn Judas, dy’t ek Iskariot neamd wirdt en út it tal fen de toalve wier.
4 Dy gyng hinne en spriek mei de oerpreesters en haedmannen, ho’t er him hjarren oerleverje scoe.
5 En hja wierne bliid en waerden it iens, hja scoene him jild jaen.
6 En hy joech tawird en socht him op it gaedlikst, sûnder opskoer, hjarren oer to leverjen.
7 Do’t nou de dei fen it ûnsûrre brea kommen wier, dat it Peaske slachte wirde moast,
8 stjûrde er Petrus en Johannes út, sizzende: Gean hinne en meitsje ús it Peaske ré, dat wy it ite meije.
9 Hja nou seine tsjin him: Hwer wolle jo, dat wy it rémeitsje?
10 Hy sei hjarren: Sjuch, as jimme de stêd yngeane, scille jimme in man to miette komme, dy’t in krûk wetter draecht, folgje dy yn it hûs, dêr’t er yngiet,
11 en siz tsjin de hear fen it hûs: De Master seit jo: Hwer is de keamer, dêr’t ik mei myn learlingen it Peaske ite kin?
12 En hy scil jimme in greate, tariste boppeseal wize; meitsje it dêr ré.
13 En hja gyngen hinne en founen it, lyk as er hjarren sein hie, en hja makken it Peaske ré.
14 En do’t de ûre kommen wier, siet er oan en de toalve apostelen mei him.
15 En hy sei tsjin hjarren: In tige langstme haw ik hawn, dit Peaske mei jimme to iten, ear’t ik lij.
16 Hwent ik siz jimme: Ik scil it net wer ite, oant it folbrocht is yn Gods keninkryk.
17 En do’t er de drinkenstsjelk nommen en tanke hie, sei er: Nim dy en diel him ûnder inoarren,
18 hwent ik siz jimme: fen nou ôf scil ik net wer drinke fen de frucht fen de wynstok, oant Gods keninkryk kommen is.
19 En hy naem it brea, en do’t er tanke hie, briek er it en joech it hjarren, sizzende: Dat is myn lichem, dat for jimme jown wirdt, doch dat ta myn oantinken.
20 Allyksa ek de drinkenstsjelk nei it iten, sizzende: Dizze drinkenstsjelk is it Nije Testamint yn myn bloed, dat for jimme forgetten wirdt.
21 Mar sjuch, de hân fen him dy’t my forret, is mei my op de tafel.
22 Hwent de Minskesoan giet wol hinne, lyk as bisletten is, mar wé de minske, troch hwa’t er forret wirdt.
23 En hja bigounen ûnder inoarren to freegjen, hwa fen hjarren it dochs wêze mocht, dy dat dwaen scoe.
24 En der kaem ek striid ûnder hjarren oer de fraech hwa fen hjarren de measte wol wêze scoe.
25 Mar hy sei hjarren: De keningen fen de folken hearskje oer hjarren en dy’t macht oer hjar hawwe, wirde goeddwaners neamd.
26 Jimme lykwols sa net, mar de measte ûnder jimme moat wirde lyk as de jongste; en de oanfierder lyk as de tsjinner.
27 Hwent hwa is de measte: dy’t oansit of dy bitsjinnet? Is it net dy’t oansit? Mar ik bin yn jimme formidden as ien dy tsjinnet.
28 En jimme binne it, dy’t my trou bleaun binne yn myn forsikingen.
29 Sa bin ik it, dy’t jimme it keninkryk tameitsje, lyk as myn Heit it my tamakke hat,
30 dat jimme ite en drinke meije oan myn tafel yn myn keninkryk, en jimme sitte op troanen, oardieljende de toalve stammen fen Israël.
31 En de Heare sei: Simon, Simon, sjuch, de satan hat easke jimme to siljen as nôt,
32 mar ik haw for jimme bidden, dat jimme leauwe him met bijaen mei. En dû, astû ienris ta ynkear kommen wêze scilst, sterkje dyn broerren.
33 En hy sei tsjin him: Heare, ik bin ré, mei jo to gean yn ’e finzenis en yn ’e dea.

34 Mar hy sei: Ik siz dy, Petrus, de hoanne scil
hjoed net kraeije, earstû it trijeris ljeagen
hjitten hawwe scilst, datst my kenst.
35 En hy sei tsjin hjarren: Do't ik jimme [pag. 973]
útstjûrde sûnder jildponge en reissek en
foetskoaijing, hawwe jimme do eat brek west?
En hja seine: Neat.
36 Hy den sei tsjin hjarren: Mar nou, dy't in
jildponge hat, moat dy meinimme, en allyksa
in reissek; en dy't gjin swird hat, moat syn
mantel forkeapje en in swird keapje,
37 hwent ik siz jimme, dat dit Skriftwird oan
my folbrocht wirde moat: En hy is by de
misdiedigers rekkene; hwent ek de dingen,
dy't oer my biskreaun steane, hawwe in ein.
38 En hja seine: Heare, sjuch, hjir binne twa
swirden. En hy sei hjarren: It is genôch.
39 En hy gyng de stêd út en bijoech him
neffens wenst nei de Oliveberch, en him
folgen ek syn learhngen.
40 En do't er op dat plak kommen wier, sei er
tsjin hjarren: Bid, dat jimme net yn forsiking
komme.
41 En hy bijoech him by hjarren wei, omtrint
in stienwerp fier, en knibbele en bea,
42 sizzende: Heit, och dat jo dizze
drinkenstsjelk by my wei nimme woenen! Mar
net myn wollen, mar Jowes mei barre.
43 En der kaem him in ingel út de himel foar
dy't him sterke.
44 En yn deadstriid lizzend, bea er nammers
to ynliker, en syn swit waerd as drippen bloed,
dy't op de ierde rounen.
45 En do't er fen it gebet opstien wier, en by
de learlingen kaem, foun er hjarren sliepende
fen fortriet.
46 En hy sei tsjin hjarren: Hwerom sliepe
jimme? Gean oerein en bid, dat jimme net yn
forsiking komme.
47 Wylst er yette spriek, sjuch dêr in skare, en
ien fen de toalve, dy't Judas neamd waerd,
roun hjarren foarút, en kaem op Jezus ta om
him to patsjen.
48 En Jezus sei tsjin him: Judas, forretstû de
Minskesoan mei in pea?
49 Dy't den om him ta wierne, sjende hwet
der barre scoe, seine tsjin him: Heare, scille
wy der mei it swird op ynslaen?
50 En ien fen hjarren rekke de tsjinstfeint fen
'e hegepreester en sloech him it rjuchterear
ôf.
51 Mar Jezus antwirde en sei: Lit hjarren! En
hy rekke it ear oan en genies him.
52 En Jezus sei tsjin de oerpreesters en de
haedmmnen fen de timpel en âldsten, dy't op
him ôfkommen wierne: Binne jimme úttein
lyk as op in rôver, mei swirden en stokken?
53 Dei oan dei wier ik by jimme yn de timpel,
en jimme hawwe gjin hân nei my útstitsen.
Mar dit is jimme ûre en de macht fen de
tsjusternis.
54 Do't hja him nou finzen nommen hiene,
laetten hja him foart en brochten him nei it
hûs fen de hegepreester. Mar Petrus folge fen
fierrens.
55 En nei 't hja in fjûr oanset hiene midden
yn it foarhôf, en dêr mei inoar om hinne sitten
gien wierne, siet Petrus yn hjar formidden.
56 En ien fen de tsjinstfammen seach him by
it skynsel sitten en do't hja him tige
opnommen hie, sei hja: Dy dêr wier ek mei
him.
57 Mar hy hiet it ljeagen, en sei: Faem, ik ken
him net.
58 En koart dêrop seach him in oarenien en
sei: Dû hearst dêr ek by. Mar Petrus sei: Ik net,
minske.
59 En mei forrin fen likernôch ien ûre,
bifêstige wer in oaren it, sizzende: Yn wierheit,
ek dy wier mei him, it is ommers in Galileër!
60 Mar Petrus sei: Man, ik wit net, hwetstû
seiste! En foartynienen, wylst er yette spriek,
kraeide de hoanne.
61 En de Heare kearde him om en seach
Petrus oan. En Petrus kaem it wird fen de
Heare yn it sin, ho't er him sein hie: Ear't
hjoed de hoanne kraeit, scilstû my trijeris
forsake hawwe.
62 En hy gyng nei bûten en skriemde bitter.
63 En de mannen, dy't Jezus yn biwaer biene,
forhunen en sloegen him.
64 En do't hja him it oantlit biditsen hiene,
fregen hja him, sizzende: Profetearje, hwa is it,
dy't dy slein hat?
65 En folle oare dingen seine hja lasterjende
tsjin him.
66 En do't it dei wirden wier, forgearre de rie
fen 'e âldsten fen it folk, oerpreesters sawol as

skriftgelearden, en hja brochten him yn hjar gearkomste, [pag. 974]
67 en seine: As jo de Christus binne, siz it ús. Mar hy sei tsjin hjarren; As ik it jimme siz, scille jimme it dochs net leauwe;
68 en as ik freegje, scille jimme gjin antwird jaen of my loslitte.
69 Mar fen nou ôf scil de Minskesoan sitte oan de rjuchterhân fen Gods krêft.
70 Do seine hja allegearre: Binne jo dus Gods Soan? En hy sei: Jimme sizze it, dat ik it bin.
71 En hja seine: Hwet hawwe wy noch tsjûgenis fen neden? Wy hawwe it dochs sels út syn mûle heard.

HAEDSTIK 23.

1 En mei de hiele mannemacht gyngen hja oerein, en brochten him foar Pilatus.
2 En hja bigounen him to forkleijen, sizzende: Wy hawwe bifoun, dat dizze ús folk ôf keart, en forbiedt de keizer skatting to jaen, en fen himsels seit, dat er de Christus, de kening is.
3 Pilatus den frege him, sizzende: Binne jo de kening fen ’e Joaden? Hy antwirde en sei him: It is lyk as jo sizze.
4 Pilatus nou sei tsjin de oerpreesters en de skaren: Ik fyn gjin skild yn dy minske.
5 Mar hja hâldden nammersto mear oan, sizzende: Hy set it folk op mei syn lear, hiele Judéa troch, fen Galiléa ôf
6 En do’t Pilatus hearde fen Galiléa, frege er oft dy man in Galileër wier.
7 En fornimmende dat er út Herodes syn gerjuchtichheit wier, stjûrde er him nei Herodes ta, dy’t sels ek yn dy dagen to Jeruzalem wier.
8 Do’t Herodes den Jezus seach, wied er tige bliid, hwent hy hie al lang bigeard him to sjen, om’t er al mar weroan fen him hearde, en hy hope in teiken to sjen, dat troch him dien wirde scoe.
9 En hy frege him mei folle wirden, mar Jezus antwirde him neat.
10 Ek de oerpreesters en de skriftgelearden stiene dêr en biskildigen him forheftich.
11 Mar Herodes mei syn soldaten forachte en forhune him, en nei’t er him in glânzgjend kleed oandien hie, stjûrde er him wer nei Pilatus.
12 Dyselde deis den waerden Pilatus en Herodes goefrjeon mei inoar, hwent hja libben foartyd mei inoar yn fijânskip.
13 Do’t nou Pilatus de oerpreesters en oersten en it folk gearroppen hie,
14 sei er tsjin hjarren: Jimme hawwe dizze man hjir foar my brocht as ien dy’t it folk ôfkeart, en sjuch, ik haw him yn jimme bywêzen ûnderstien, en yn dy minske neat gjin skild foun fen alles dêr’t jimme him mei biskildigje,
15 allikemin Herodes, hwent dy hat him ús werom stjûrd. Sjuch, hy hat neat dien dat de dea fortsjinnet.
16 Dêrom scil ik him kastije en loslitte,
17 hwent hy moast hjarren op it feest ien loslitte.
18 Mar hja rôpen allegearre mei mannemacht: Foart mei him, lit ús Barabbas los!
19 Dy nou wier om in oproer, dat yn ’e stêd west hie, en om in moart yn ’e finzenis set.
20 Mar yetris spriek Pilatus hjarren ta, om’t er Jezus loslitte woe.
21 Hja rôpen dêr lykwols tsjin yn: Krusigje, krusigje him!
22 Mar hy sei de trêdde kear tsjin hjarren: Hwet for kwea hat er den dien? Neat, de dea skildich, haw ik yn him foun; dêrom scil ik him kastije en loslitte.
23 Mar hja hâldden oan mei lûd gerop en easken, dat er krusige wirde scoe; en hjar gerop en dat fen ‘t oerpreesters woun it.
24 En Pilatus oardiele, dat hwet hja easken barre scoe.
25 En hy liet dyjinge los, dêr’t hja om fregen en dy’t om oproer en moart yn ’e finzenis set wier, mar Jezus joech er oan hjar sin oer.
26 En do’t hja him foartlaetten, namen hja in Simon fen Cyréne, dy fen it lân kaem; en hja leine him it krús op, om it to dragen efter Jezus oan.
27 En him folge in greate skare folk en ek in mannichte frouljue, dy’t lûd gûlden en him biklagen.
28 En Jezus kearde him nei hjarren ta en sei: Jimme dochters fen Jeruzalem, skriem net om my, skriem earder om jimsels en om jimme

bern.
29 Hwent sjuch, der komme dagen, dat men sizze scil: Loksillich de ûnfruchtberen en de skirten, dy't net berne haw-[pag. 975]-we, en de boarsten, dy't gjin tate jown hawwe.
30 Den scille hja bigjinne to sizzen tsjin de bergen: Fal op ús! en tsjin de klingen: Bidek ús!
31 Hwent as hja dit it griene hout dogge, hwet scil der mei it deade barre?
32 En der waerden ek noch oaren opbrocht, twa misdiedigers, om mei him rjuchte to wirden.
33 En do't hja kamen op it plak, dat Hollekrún neamd wirdt, krusigen hja him dêrre; en ek de misdiedigers, de iene oan syn rjuchter en de oare oan syn lofterside.
34 Mar Jezus sei: Heit, forjow it hjarren, hwent hja witte net hwet hja dogge. Hja lykwols fordielden syn klean en wirpen it lot.
35 En it folk stie dêrby en seach it oan, mar de oersten forhunen him, sizzende: Oaren hat er forlost, lit him nou himsels forlosse, as er de útkarde, Gods Christus is.
36 Mar ek de soldaten forhunen him, nei him ta geande en him yettik bringende,
37 en sizzende: Astû de kening fen de Joaden biste, forlos dysels!
38 En dêr wier ek in opskrift boppe him mei Grykske, Romeinske en Hebrieuske stêven: Dit is de kening fen de Joaden.
39 En ien fen de misdiedigers, dy't dêr hongen, lastere him: Binne jo net de Christus? forlos josels en ús!
40 De oare lykwols antwirde en bistrafte him, sizzende: Frezest ek dû God net, omdatstû yn itselde oardiel bist?
41 En wy rjuchtfeardich, hwent wy krije nei 't wy dien hawwe, mar hy hat neat ûnfoechsums dien.
42 En hy sei tsjin Jezus: Heare, tink om my, as jo yn jins keninkryk komme.
43 En Jezus sei tsjin him: Wiswier siz ik dy, hjoed scilstû mei my yn it paradys wêze.
44 En it wier likernôch de sechste ûre, en der kaem tsjusternis oer de hiele ierde oant de njuggende ûre ta.
45 En de sinne waerd fortsjustere. En it foarkleed fen de timpel skoerde midstroch.
46 En Jezus rôp mei in lûde stimme, sizzende: Heit, yn jins hannen bitrou ik myn geast. En do't er dat sein hie, joech er de geast.
47 Do't nou de haedman seach hwet der bard wier, forhearlike er God, sizzende: Wierliken, dizze minske wier rjuchtfeardich.
48 En de skaren, dy't gearkommen wierne om dat to skôgjen, sjende hwet der bard wier, sloegen hjarren op it boarst en gyngen foart.
49 Mar al syn goekinden stiene fen fierrens, ek de frouljue, dy't him mei inoar folge wierne fen Galiléa, ôf, en hja seagen it oan.
50 En sjuch, in man by namme Jozef, dy't riedshear wier, in goed en rjuchtfeardich man,
51 dy't hjar ried en died net meistimd hie, fen Arimathéa, in stêd fen de Joaden, dy't Gods keninkryk sels ek forwachte,
52 gyng nei Pilatus ta en frege om it lichem fen Jezus.
53 En do't er it ôfnommen hie, biwoelle er it yn linnen, en lei it in in grêf, dat yn in stienrots úthoud wier, en dêr't yette nea ien yn lein hie.
54 En it wier de dei fen 'e tarieding, en de sabbat kaem oan.
55 Mar de frouljue, dy't mei him út Galiléa kommen wierne, folgen, en hja skôgen it grêf en ho't syn lichem lein waerd.
56 En do't hja weromkommen wierne, makken hja swietrokige krûden en salfoalje ré. En op 'e sabbat rêstten hja neffens it gebot.

HAEDSTIK 24.

1 En de earste deis fen de wike, tige ier yn de moarn, kamen hja by it grêf, dragende de swietrokige krûden, dy't hja rémakke hiene.
2 Mar hja bifounen, dat de stien foar it grêf weirôlle wier.
3 En do't hja dêr yngien wierne, founen hja it lichem fen de Heare Jezus net.
4 En it barde, do't hja dêroer yn noed wierne, sjuch, dêr stiene twa mannen yn ljochtsjende klean by hjarren.
5 En do't hja eang waerden en it oantlit nei de ierde bûgden, seine dy tsjin hjarren: Hwet siikje jimme de libbene by de deaden? [pag. 976]
6 Hy is hjir net, mar hy is opstien; bitink hwet er ta jimme spritsen hat, do't er yette yn Galiléa wier,

7 sizzende: De Minskesoan moat oerlevere
wirde yn de hannen fen sûndige minsken, en
krusige wirde en de trêdde deis opstean.
8 En syn wirden kamen hjarren yn it sin.
9 En do't hja weromkommen wierne fen it
grêf, forhellen hja al dy dingen de âlve en al de
oaren.
10 Dat nou wierne Maria Magdalena en
Johanna en Maria, de mem fen Jakobus. Ek de
oare frouljue, dy by hjarren wierne, seine it
tsjin de apostelen.
11 Mar dy wirden harken hjarren ta as
idelpraet, en hja leauden hjar net.
12 Mar Petrus gyng oerein en roun nei it grêf
ta, en do't er him foaroer bûgde, seach er
allinne de doeken, en hy gyng foart, by
himselme forwûndere oer itjinge der bard
wier.
13 En sjuch, twa fen hjarren gyngen dyselde
deis nei in doarp, dat sechstich staedzjes fen
Jeruzalem ôf laei, by namme Emmaüs,
14 en hja hiene it mei inoarren oer de dingen,
dy't der allegearre foarfallen wierne.
15 En it barde ûnder hjar petearjen en
redendielen, dat Jezus sels by hjarren kaem en
mei hjarren gyng;
16 mar hjar eagen waerden hâlden, dat hjja
him net koene.
17 Mar hy sei tsjin hjarren: Hwet reden binne
dat, dy't jimme ûnder it gean wei mei
inoarren hawwe, en hwerom sjugge jimme sa
mistreastich?
18 En de iene, hwaens namme Kleopas wier,
antwirde en sei tsjin him: Binne jo allinne in
frjemdling yn Jeruzalem, dat jo net witte hwet
dêr dizze dagen bard is?
19 En hy sei tsjin hjarren: Hwet den? En hja
seine tsjin him: De dingen oangeande Jezus
de Nazaréner, dy't in profeet wier, machtich
yn died en wird foar God en al it folk;
20 en ho't ús oerpreesters en oersten him
oerlevere hawwe ta it deafounis, en him
krusige hawwe.
21 Mar wy hopen, dat hy dyjinge wier, dy't
Israël forlosse scoe, mar mei dat al is it hjoed
al de trêdde dei, sont dy dingen bard binne.
22 Mar ek somlike frouljue fen uzes hawwe ús
forheard makke, dy't yn 'e ieremoarn by it grêf
west hawwe,
23 en do't hja syn lichem net founen, kamen
hja en seine, dat hja ek in forskining fen
ingelen hawn hiene, dy't seine, dat er libbet;
24 en gûdden fen dy't mei ús wierne, binne
nei it grêf tagien, en hawwe it sa bifoun lyk as
de frouljue ek sein hiene, mar him hawwe hja
net sjoen.
25 En hy sei tsjin hjarren: O ûnforstannigen
en sleauwen fen herte, yn it leauwen oan al
hwet de profeten spritsen hawwe.
26 Moast de Christus dy dingen net lije, en
gean ta syn hearlikheit yn?
27 En hy bigoun fen Mozes en fen al de
profeten ôf en forklearre hjarren hwet yn al de
Skriften fen him stie.
28 En hja kamen tichteby it doarp, dêr't hja
hinne moasten, en hy bearde, dat er fierder
gean scoe.
29 En hja twongen him, sizzende: Bliuw by
ús, hwent it bigjint to jounjen en de dei is al
forroun. En hy gyng yn om by hjarren to
bliuwen.
30 En it barde, do't er mei hjarren oansiet, dat
er it brea naem en it seinge, en do't er it
britsen hie, joech er it hjarren.
31 En de eagen waerden hjarren iepene, en
hja koenen him, en hy waerd foar hjar eagen
wei.
32 En hja seine tsjin inoar: Wier ús herte net
baernende yn ús, do't er ûnderweis ta ús
spriek en ús de Skriften iepene?
33 En hja stiene yn dyselde ûre op en gyngen
werom nei Jeruzalem, en founen de âlve by
inoar forgearre, en hwa't mei hjarren wierne,
34 en dy seine: De Heare is wierlik opstien, en
is fen Simon sjoen!
35 En hja forhellen hwet ûnderweis bard
wier, en ho't er hjarren bikend wirden wier yn
it brekken fen it brea.
36 Mar wylst hja oer dy dingen sprieken, stie
hysels yn it formidden en sei tsjin hjarren:
Frede jimme!
37 Mar hja waerden kjel en forheard, en
mienden dat hja in geast seagen.
38 En hy sei tsjin hjarren: Hwet binne jimme
ûntdien, en hwerom komme der bitinkingen
yn jimme herte op?
39 Sjuch myn hannen en myn foetten, [pag. 977]
dat ik it sels bin, bitaest my en sjuch, hwent in

geast hat gjin flêsk en biente, lyk as jiirime sjugge dat ik haw.
40 En do’t er dat sein hie, liet er hjarren syn hannen en syn foetten sjen.
41 Do’t hja it fen blydskip lykwols noch net leauden en hjar forwûnderen, sei er tsjin hjarren: Hawwe jimme hjir ek hwet to iten?
42 Hja den joegen him in stik fen in brette fisk en fen in skiif huning,
43 en hy naem it en iet it foar hjar eagen op.
44 En hy sei tsjin hjarren: Dit binne de wirden, dy’t ik tsjin jimme spriek, do’t ik yette by jimme wier, dat it allegearre folbrocht wirde moast hwet fen my biskreaun stiet yn de wet fen Mozes, en yn de profeten en psalmen.
45 Do iepene hy hjarren it forstân, dat hja de Skriften forstiene.
46 En hy sei tsjin hjarren: Sà stiet der biskreaun, dat de Christus lije moast en opstean út de deaden de trêdde deis,
47 en dat yn syn namme forkindige wirde moast bikearing ta forjowing fen sûnden alle folken, bigjinnende út Jeruzalem wei.
48 Jimme binne tsjûgen fen dy dingen.
49 En sjuch, ik skik myn Heite bilofte oer jimme, mar bliuw yn ’e stêd Jeruzalem, oant jimme biklaeid wirde mei krêft fen omhegen.
50 Do laette er hjarren út oant Bethanië ta, en hy heve syn hannen op en seinge hjarren.
51 En it barde, wylst er hjarren seinge, dat er fen hjarren skaette en opnommen waerd yn ’e himel.
52 En hja oanbeaën him, en kearden werom nei Jeruzalem mei greate blydskip.
53 En hja wierne aloan yn ’e timpel, loovjende en priizjende God. Amen.

# IT EVANGEELJE FEN
# JOHANNES.

HAEDSTIK 1.

1 Yn it oanbigjin wier it Wird, en it Wird wier by God, en it Wird wier God.
2 Dat wier yn it oanbigjin by God.
3 Alle dingen binne dêr troch wirden, en dêr sûnder is net ien ding wirden, dat wirden is.
4 Dêr wier it libben yn, en it libben wier it ljocht fen ’e minsken.
5 En it ljocht skynt yn de tsjusternis, en de tsjusternis hat it net bifette.
6 Der kaem in minske, fen Godswegen útstjûrd; Johannes wier syn namme.
7 Dy kaem ta in tsjûgenis: om to tsjûgjen fen it ljocht, dat allegearre leauwe scoene troch him.
8 Hysels wier it ljocht net, mar hy moast tsjûgje fen it ljocht.
9 It wierhaftige ljocht, dat elk minske forljochtet, wier kommende ta de wrâld.
10 Hy wier yn de wrâld, en de wrâld is troch him wirden, en de wrâld hat him net kend.
11 Hy is ta sines kommen, en dy’t sines binne, hawwe him net oannommen.
12 Mar safolle as him oannommen hawwe, dy hat er macht jown Gods bern to wirden, hjarren, dy’t yn syn namme leauwe;
13 dy net út bloed, noch út it wollen fen it flêsk, noch út it wollen fen de man, mar út God berne binne.
14 En it Wird is flêsk wirden, en hat ûnder ús wenne en wy hawwe syn hearlikheit oanskôge, in hearlikheit as fen Heite ienichstberne, fol fen genede en wierheit.
15 Johannes tsjûge fen him en rôp, sizzende: Hy wier it, dêr’t ik fen sei: Dy nei my komt, is foar my wirden, hwent hy wier earder as ik.
16 Ja, út syn folheit hawwe wy allegearre ûntfongen genede foar genede.
17 Hwent de wet is troch Mozes jown, de genede en de wierheit is wirden troch Jezus Christus.
18 Nimmen hat ea God sjoen; de ienichstberne Soan, dy’t yn ’e Heite [pag. 978] skirte is, dy hat him ús forklearre.
19 En dit is it tsjûgenis fen Johannes, do’t de Joaden út Jeruzalem preesters en Leviten nei him tastjûrden, om him to freegjen: Hwa binne jo?

20 En hy bikende it, en ljeagene it net, en
bikende: Ik bin de Christus net.
21 En hja fregen him: Hwet den? binne jo
Elia? En hy sei: Dat bin ik net. Binne jo de
profeet? Hy antwirde: Né.
22 Do seine hja tsjin him: Hwa binne jo den?
dat wy biskied sizze meije dy't ús stjûrd
hawwe. Hwet sizze jo fen josels?
23 Hy sei: Ik bin de stim fen ien, dy ropt yn de
woastenije: Meitsje de wei des Heare rjucht;
lyk as de profeet Jesaja sein hat.
24 En de útstjûrden wierne út de Farizéën.
25 En hja fregen him en seine tsjin him:
Hwerom dope jo den, as jo de Christus net
binne, noch Elia, noch de profeet?
26 Johannes antwirde hjarren, sizzende: Ik
doop mei wetter, mar yn jimme formidden
stiet hy, dy't jimme net kenne;
27 dy't nei my komt, dy't foar my wirden is,
en ik bin net weardich de rime fen syn
foetskoaijing los to meitsjen.
28 Dat barde yn Bethabara, oan de oare kant
de Jordaen, dêr't Johannes dopende wier.
29 De oare deis seach er Jezus ta him
kommen, en hy sei: Sjuch, it laem fen God, dat
de sûnde fen de wrâld weinimt.
30 Hy is it, dêr't ik fen sei: Nei my komt in
man, dy't foar my wirden is, hwent hy wier
earder as ik.
31 Ik koe him ek net, mar dat er Israël
iepenbiere wirde scoe, dêrfor bin ik kommen,
dopende yn wetter.
32 En Johannes tsjûge, sizzende: Ik haw de
Geast delsaeijen sjoen út de himel as in dou,
en hy bleau op him.
33 Ik koe him ek net, mar dy't my útstjûrd hat
om yn wetter to dopen, dy hie my sein: Dêrstû
de Geast op delsaeijen sjuchste en op him
bliuwen, dy is it, dy't mei de Hillige Geast
doopt.
34 En ik haw sjoen en ik haw tsjûge dat er
Gods Soan is.
35 De oare deis stie Johannes dêr wer mei twa
fen syn learlingen;
36 en Jezus oansjende dy't foarbygyng, sei er:
Sjuch, it laem fen God.
37 En de beide learlingen hearden him dat
sizzen en hja folgen Jezus.
38 Mar Jezus kearde him om en sjende, dat
hja him folgen, sei er tsjin hjarren: Hwet siikje
jimme?
39 En hja seine tsjin him: Rabbi — hwet
oerset sizze wol master — hwer wenje jo?
40 Hy sei tsjin hjarren: Kom en jimme scille it
sjen. Hja kamen en seagen hwer't er wenne en
bleauwen dy deis by him. En it wier likernôch
de tsjiende ûre.
41 Andréas, de broer fen Simon Petrus, wier
ien fen de twa dy't it fen Johannes heard hiene
en Jezus folge wierne.
42 Dy foun earst syn broer Simon en sei tsjin
him: Wy hawwe foun de Messias, hwet oerset
sizze wol Christus.
43 En hy laette him ta Jezus. En Jezus seach
him oan en sei: Dû bist Simon, de soan fen
Jona, dû scilste Cefas hjitte, dat oerset Petrus
wirdt.
44 De deis dêroan woe Jezus nei Galiléa ta, en
hy foun Filippus en sei tsjin him: Folgje my.
45 Filippus nou wier fen Bethsaïda, út de stêd
fen Andréas en Petrus.
46 Filippus foun Nathanaël en sei tsjin him:
Dyjinge, dêr't Mozes yn de wet, en ek de
profeten oer skreaun hawwe, dy hawwe wy
foun: Jezus, de soan fen Jozef fen Nazareth.
47 En Nathanaël sei tsjin him: Ut Nazareth,
kin dêr hwet goeds weikomme? Filippus sei
him: Kom en sjuch.
48 Jezus seach Nathanaël ta him kommen en
sei fen him: Sjuch, wierliken in Israëlyt, dêr't
gjin bidroch yn is.
49 Nathanaël sei tsjin him: Ho kenne jo my?
Jezus antwirde en sei him: Ear't Filippus dy
rôp, dostû ûnder de figebeam wierst, seach ik
dy.
50 Nathanaël antwirde en sei him: Rabbi, jo
binne Gods Soan, jo binne de kening fen
Israël.
51 Jezus antwirde en sei tsjin him: Om't ik dy
sei: Ik seach dy ûnder de figebeam, sa leaustû?
Greater dingen as dizze scilstû sjen.
52 En hy sei him: Wiswier, wiswier siz ik
jimme: Jimme scille de himel iepene sjen en
Gods ingelen opfarrende en delsaeijende op
de Minskesoan. [pag. 979]

HAEDSTIK 2.

1 En de trêdde deis wier der in brilloft to

Kana yn Galiléa, en dêrsanne wier Jezus' mem.
2 En ek Jezus waerd mei syn learlingen ta de brilloft bean.
3 En do't der wyn to min kaem, sei Jezus' mem tsjin him: Hja hawwe gjin wyn.
4 En Jezus sei tsjin hjar: Frou, hwet is der twisken my en jo? myn ûre is noch net kommen.
5 Syn mem sei tsjin de bitsjinners: Doch hwet er jimme sizze scil.
6 Nou stiene dêr for de reiniging fen de Joaden seis stiennene wetterkrûken, elkmes hâldende twa of trije mietten.
7 Jezus sei tsjin hjarren: Folje de krûken mei wetter. En hja follen se oant boppen ta.
8 En hy sei tsjin hjarren: Skep nou en bring it nei de hofmaster. En hja brochten it.
9 Do't nou de hofmaster it wetter, dat wyn wirden wier, preaun hie, en hy wist net hwer it weikaem, mar de bitsjinners dy't it wetter skept hiene, wisten it, rôp er de breugeman,
10 en sei tsjin him: Alleman set earst de bêste wyn op, en as men goed dronken hat, de mindere, mar jo hawwe de bêste wyn oant nou ta biwarre.
11 Dat bigjin fen de teikens die Jezus to Kana yn Galiléa en hy iepenbiere syn hearlikheit, en syn learlingen leauden yn him.
12 Dêrnei gyng er del nei Kapernaüm, hy en syn mem, en syn broerren en syn learlingen, en hja bleauwen dêr net folle dagen.
13 En it Peaske fen de Joaden wier tichtoan, en Jezus teach op nei Jeruzalem.
14 En hy foun yn de timpel dy't oksen en skiep en douwen forkoften, en ek de jildwikselers, dy't dêr sieten.
15 En hy makke in swipe fen koarde en dreau hjarren allegearre de timpel út, ek de skiep en de oksen; en fen de wikselers stoartte er it jild út, en hjar tafels kearde er om;
16 en tsjin de douwekeapljue sei er: Nim dat hjir wei! meitsje myn Heite hûs net ta in hûs fen keapmanskip.
17 En syn learlingen kaem yn it sin dat der biskreaun stiet: De iver for jins hûs scil my fortarre.
18 De Joaden nou antwirden en seine tsjin him: Hwet teiken litte jo ús sjen, dat jo dy dingen dogge?
19 Jezus antwirde en sei hjarren: Brek dizze timpel ôf, en yn trije dagen scil ik him wer oprjuchtsje.
20 De Joaden den seine: Seis en fjirtich jier lang is der oer dizze timpel boud en jo scille him yn trije dagen oprjuchtsje?
21 Mar hy hie it oer de timpel fen syn lichem.
22 Do't er den út de deaden opwekke wier, kaem syn learlingen yn it sin, dat er hjarren dat sein hie, en hja leauden de Skrift en it wird, dat Jezus spritsen hie.
23 Do't er nou mei Peaske, op it feest, yn Jeruzalem wier, kamen der gâns ta it leauwe yn syn namme, sjende de teikens dy't er die.
24 Mar Jezus, dy bitroude himsels hjarren net ta, om't er hjarren allegearre koe,
25 en net fenneden hie dat immen him tsjûge fen de minske; hwent hy wist sels hwet yn 'e minske wier.

HAEDSTIK 3.

1 En der wier ûnder de Farizéën in minske, by namme Nikodémus, in riedshear fen de Joaden.
2 Dy kaem oer nacht by Jezus en sei tsjin him: Rabbi, wy witte dat jo fen Godswegen as learmaster kommen binne, hwent gjinien kin de teikens dwaen, dy't jo dogge, as God net mei him is.
3 Jezus antwirde en sei him: Wiswier, wiswier siz ik jo, as immen net op 'e nij berne wirdt, hy kin Gods keninkryk net sjen.
4 Nikodémus sei tsjin him: Ho kin in minske berne wirde, as er al op jierren is? Hy kin dochs net wer syn memme skirte yngean en op 'e nij berne wirde?
5 Jezus andere: Wiswier, wiswier siz ik jo, as immen net berne wirdt út wetter en Geast, hy kin Gods keninkryk net yngean.
6 Hwet út it flêsk berne is, dat is flêsk, en hwet út de Geast berne is, dat is geast.
7 Forwûnderje jo net, dat ik jo sein [pag. 980] haw: Jimme moatte op'e nij berne wirde.
8 De wyn waeit, hwer't er wol, en syn lûd hearre jo, mar jo witte net, hwer't er weikomt en hwer't er hinnegiet, sa is it by elkenien, dy't út de Geast berne is.
9 Nikodemus antwirde him en sei: Ho kinne

dy dingen barre?
10 Jezus antwirde en sei tsjin him: Binne jo Israëls learmaster en forsteane jo dy dingen net?
11 Wiswier, wiswier siz ik jo: Wy sprekke hwet wy witte, en tsjûgje hwet wy sjoen hawwe, en ús tsjûgenis nimme jimme net oan.
12 As ik jimme de ierdske dingen sein haw, en jimme leauwe net, ho scille jimme leauwe, as ik jimme de himelske dingen siz?
13 En gjinien is opfearn nei de himel, as dy't út 'e himel delkommen is, de Minskesoan, dy't yn 'e himel is.
14 En lyk as Mozes de slange yn de woastenije forhege hat, sa moat de Minskesoan forhege wirde,
15 dat in elk, dy't yn him leaut, net fordjerre, mar it ivige libben hawwe mei.
16 Hwent sa ljeaf hat God de wrâld hawn, dat Er syn ienichstberne Soan jown hat, dat in elts dy't yn him leaut, net fordjerre, mar it ivige libben hawwe mei.
17 Hwent God hat syn Soan net yn de wrâld stjûrd om de wrâld to foroardieljen, mar om troch him de wrâld to bihâlden.
18 Dy't yn him leaut, wirdt net foroardiele, mar dy't net leaut, is al foroardiele, om't er net leaud hat yn de namme fen Gods ienichstberne Soan.
19 Dit nou is it oardiel, dat it ljocht yn de wrâld kommen is, en de minsken hawwe de tsjusternis ljeaver hawn as it ljocht; hwent hjar wirken wierne tsjoed.
20 Hwent al hwa kwea docht, hatet it ljocht en komt net ta it ljocht, dat syn wirken net bistraft wirde.
21 Mar dy't de wierheit docht, komt ta it ljocht, dat syn wirken iepenbier wirde, dat hja yn God dien binne.
22 Dêrnei gyng Jezus mei syn learlingen nei it lân fen Judéa, en hy hâldde dêr mei hjarren ta en doopte.
23 Mar Johannes doopte ek to Enon by Salim, hwent dêr wier gâns wetter, en hja kamen dêr en lieten hjar dope,
24 hwent Johannes wier noch net yn de finzenis wirpen.
25 Dêr nou kaem it ta in striid twisken de learlingen fen Johannes en in Joad oer de reiniging.
26 En hja kamen ta Johannes en seine tsjin him: Rabbi, dy't mei jo wier oan 'e oare kant de Jordaen, dêr't jo tsjûgenis fen joegen, sjuch, dy doopt en alleman komt ta him.
27 Johannes antwirde en sei: In minske kin gjin ding oannimme, as it him net út de himel jown is.
28 Jimme sels binne myn tsjûgen, dat ik sein haw: Ik bin de Christus net, mar ik bin foar him út stjûrd.
29 Hwa't de breid hat, is de breugeman, mar de frjeon fen de breugeman, dy't nei him stiet to harkjen, forblidet him mei blydskip om de stim fen de breugeman. Dêrom is dizze myn blydskip fol wirden!
30 Hy moat waechse, mar ik minder wirde.
31 Dy't fen boppen komt, is boppe allegearre; dy't út de ierde komt, dy is út de ierde en sprekt út de ierde; dy't út de himel komt, is boppe allegearre.
32 Hwet hy sjoen en heard hat, dat tsjûget er, mar gjinien nimt syn tsjûgenis oan.
33 Dy't syn tsjûgenis oannommen hat, hat bisegele, dat God wierhaftich is.
34 Hwent dy't fen God útstjûrd is, dy sprekt ek Gods wirden, hwent net mei miette jowt God de Geast.
35 De Heit ljeavet de Soan, en alle dingen hat Er him yn 'e hân jown.
36 Dy't yn de Soan leaut, hat it ivige libben, mar dy't de Soan oerhearrich is, hy scil it libben net sjen, mar Gods grime bliuwt op him.

HAEDSTIK 4.

1 Do't nou de Heare fornaem, dat de Farizéën heard hiene, Jezus makke en doopte mear learlingen as Johannes,
2 alhowol Jezus sels net doopte, mar syn learlingen,
3 forliet er Judéa en teach wer nei Galiléa.
4 Mar hy moast troch Samaria gean.[pag. 981]
5 Sa kaem er yn in stêd fen Samaria, by namme Sichar, tichteby it stik lân, dat Jakob syn soan Jozef jown hie.
6 En dêr wier de Jakobsboarne. Jezus nou, wirch fen de reis, gyng by de boarne sitten. It wier likernôch de sechste ûre.

7 Dêr kaem in frou út Samaria, om wetter op to dippen. Jezus sei tsjin hjar: Jow my hwet drinken.
8 Hwent syn learlingen wierne foartgien nei de stêd, om iten to keapjen.
9 Do sei de Samaritaenske tsjin him: Ho kinne jo, dy't in Joad binne, my, in Samaritaenske, om drinken freegje? Hwent Joaden hawwe gjin omgong mei Samaritanen.
10 Jezus antwirde en sei hjar: As jo Gods jefte koene, en wisten hwa't it is, dy tsjin Jo seit: jow my hwet drinken, den hiene jo him frege en hy scoe jo libben wetter jown hawwe.
11 De frou sei tsjin him: Heare, jo hawwe neat om mei op to dippen en de saed is djip; hwer hawwe jo den it libbene wetter wei?
12 Jo binne dochs net mear as Jakob, ús heit, dy't ús de saed jown hat en hysels dronk dêrút, hy en syn bern en syn fé?
13 Jezus antwirde en sei hjar: In elk dy't fen dit wetter drinkt, scil wer toarst krije,
14 mar dy drinkt fen it wetter, dat ik him jaen scil, dy scil yn ivichheit gjin toarst mear hawwe, mar it wetter, dat ik him jaen scil, scil yn him wirde in boarne fen wetter, opwâljend yn it ivige libben.
15 De frou sei tsjin him: Heare, jow my dat wetter, dat ik gjin toarst wer krij en hjir net mear hinne hoech op to dippen.
16 Jezus sei tsjin hjar: Gean hinne, rop jins man en kom hjir wer.
17 De frou antwirde en sei: Ik haw gjin man. Jezus sei tsjin hjar: Dat hawwe jo goed sein, ik haw gjin man,
18 hwent fiif manljue hawwe jo hawn en dy't jo nou hawwe, is jins man net; dat hawwe jo nei wierheit sein.
19 De frou sei tsjin him: Heare, ik sjuch, dat jo in profeet binne;
20 ús âffears hawwe op dizze berch oanbidden, en jimme sizze, Jeruzalem is it plak dêr't men oanbidde moat.
21 Jezus sei tsjin hjar: Leau my, frou: de ûre komt, dat jimme noch op dizze berch, noch yn Jeruzalem de Heit oanbidde scille.
22 Jimme oanbidde hwet jimme net witte; wy oanbidde hwet wy witte, hwent de sillichheit is út de Joaden.
23 Mar der komt in ûre en dy is der nou, dat de wiere oanbidders de Heit oanbidde scille yn geast en wierheit; hwent ek de Heit siket sokke oanbidders.
24 God is geast; en dy't Him oanbidde, moatte oanbidde yn geast en wierheit.
25 De frou sei tsjin him: Ik wit, dat de Messias komt, dy't ek Christus neamd wirdt; as dy kommen is, scil er ús alle dingen forkindigje.
26 Jezus sei hjar: Ik bin it, dy't mei jo sprek.
27 En dêr kamen syn learlingen, en hja forwûnderen hjar, dat er mei in frou spriek. Lykwols sei gjinien: Hwet wolle jo, of hwet biprate jo mei hjar?
28 Do liet de frou hjar wetterkrûk binefter, en roun nei de stêd en sei tsjin de ljue:
29 Kom dochs, sjuch in minske, dy't my alles sein hat hwet ik dien haw: scoe dat de Christus net wêze?
30 Do gyngen hja de stêd út, en kamen ta him.
31 Underwilens nou beaën him de learlingen, sizzende: Rabbi, yt.
32 Mar hy sei tsjin hjarren: Ik haw in spize to iten, dy't jimme net kenne.
33 Sa seine de learlingen tsjin inoar: Hat immen him den iten brocht?
34 Jezus sei hjarren: Myn spize is, dat ik doch it wollen fen Him, dy't my stjûrd hat, en syn wirk folbring.
35 Sizze jimme net: Yette fjouwer moanne en den komt de rispinge? Sjuch, ik siz jimme: slaen jimme eagen op en skôgje de fjilden, dat hja wyt binne for de rispinge!
36 Nou al kriget de sichter lean en gearret frucht for it ivige libben, dat hjarren togearre forbliidzje beide de siedder en de sichter.
37 Hwent yn dizzen is de spreuk wier: in oaren is it dy't sieddet en in oaren dy't sichtet.
38 Ik haw jimme útstjûrd om to sichtsjen hwet jimme net biarbeide hawwe; [pag. 982] oaren hawwe arbeide en jimme binne ta hjar arbeid yngien.
39 En folle Samaritanen út dy stêd leauden yn him om it wird fen de frou, dy tsjûge: Hy hat my alles sein hwet ik dien haw.
40 Do't den de Samaritanen ta him kommen wierne, fregen hja him dat er by hjarren bliuwe woe. En hy bleau dêrre twa dagen.
41 En noch folle mear kamen ta it leauwe om

syn wird,
42 en hja seine tsjin de frou: Net mear om jins sizzen leauwe wy, hwent sels hawwe wy it heard, en wy witte, dat hy wierliken de Christus, de Sillichmakker fen de wrâld is.
43. Nei de beide dagen lykwols gyng er dêrwei nei Galiléa,
44 hwent sels hie er tsjûge, dat in profeet yn syn eigen heitelân gjin eare hat.
45 Do't er den yn Galiléa kaem, hellen de Galiléërs him yn, om't hja sjoen hiene al hwet er yn Jeruzalem op it feest dien hie, hwent hja wierne ek opgien nei it feest.
46 Sa kaem Jezus den wer to Kana yn Galiléa, dêr't er wetter ta wyn makke hie. En der wier yn Kapernaüm in hoveling, hwaens soan siik laei.
47 Do't hy hearde, dat Jezus út Judéa wer yn Galiléa kommen wier, gyng er nei him ta en frege him dat er meikomme woe en meitsje syn soan better, hwent dy laei yn it stjerren.
48 Do sei Jezus tsjin him: As jimme gjin teikens en wûnders sjugge, scille jimme net leauwe.
49 De hoveling sei tsjin him: Heare, kom mei, ear't myn soan stjert.
50 Jezus sei him: Gean hinne, jins soan libbet. En de man leaude it wird, dat Jezus him sei, en gyng foart.
51 Do't er yette ûnderweis wier, kamen syn tsjinstfeinten him yn 'e miette, sizzende: Jins soan libbet.
52 En hy frege hjarren de ûre, dat er wer better wirden wier. Hja seine tsjin him: Jister om saun ûre gyng de koarts him ôf.
53 Do bifoun de heit, dat it dyselde ûre wier, dat Jezus him sein hie: Jins soan libbet. En hy leaude, hy en syn hiele hûs.
54 Dat twade teiken hat Jezus wer dien, do't er út Judéa yn Galiléa kommen wier.

HAEDSTIK 5.

1 Dêrnei wier der in feest fen de Joaden, en Jezus teach op nei Jeruzalem.
2 Nou is der yn Jeruzalem by de Skieppepoarte in fiver, dy't yn it Hebrieusk de bynamme hat fen Bethesda, mei fiif pyldergongen.
3 Dêr laei in greate mannichte siken: blinen, kreupelen, lammen to wachtsjen op de riering fen it wetter;
4 hwent in ingel saeide tydlings yn 'e fiver del en biroere it wetter; dy't der den earst ynkaem, nei de rieringe fen it wetter, dy waerd soun, fen hwet kwael er ek biset wier.
5 Nou wier dêr in minske, dy't acht en tritich jier lang siik lein hie.
6 Do't Jezus him lizzen seach, en fornaem, dat er it al salang hie, sei er tsjin him: Wolle jo soun wirde?
7 De sike antwirde him: Heare, ik haw gjin minske om my yn 'e fiver to helpen as it wetter yn riering rekket, en wylst ik kom, is in oar my al foar.
8 Jezus sei tsjin him: Gean oerein, nim jins bêd op en wannelje!
9 En foartynienen waerd de minske soun, en naem syn bêd op en wannele. Mar it wier sabbat dy deis,
10 dat de Joaden seine tsjin de genêzene: It is sabbat, dû hast der gjin frij ta, dyn bêd to dragen.
11 Mar hy antwirde hjarren: Dy't my soun makke hat, dy hat my sein: Nim dyn bêd op en wannelje.
12 Hja fregen him: Hwa is de minske, dy tsjin dy sein hat: Nim dyn bêd op en wannelje?
13 Mar de genêzene wist net, hwa't it wier, hwent Jezus wier ûntwykt ûnder de skare, dy't op dat plak wier.
14 Dêrnei foun Jezus him yn de timpel en sei tsjin him: Sjuch, jo binne soun wirden, sûndigje net mear, dat jo net hwet slimmers oerkomt.
15 De minske gyng hinne en sei tsjin de Joaden, dat it Jezus wier, dy't him soun makke hie.
16 En dêrom forfolgen de Joaden Jezus, en sochten him to deadzjen, om't er dy dingen op sabbat die. [pag. 983]
17 Mar hy antwirde hjarren: Myn Heit wirket oant nou ta, en ik wirkje ek.
18 Dêrom sochten de Joaden nammersto mear him to deadzjen, om't er net allinne de sabbat briek, mar ek God syn Heit neamde, en him sels God lykmakke.
19 Do antwirde Jezus en sei tsjin hjarren: Wiswier, wiswier siz ik jimme: de Soan kin

neat út himsels dwaen, as er it de Heit net dwaen sjucht, hwent hwet dy docht, docht de Soan allyksa.
20 Hwent de Heit ljeavet de Soan en lit him sjen alles hwet Hysels docht, en yet greater wirken as dizze scil Er him sjen litte, dat jimme jimme forwûnderje meije.
21 Hwent lyk as de Heit de deaden opwekket en libben makket, sa makket ek de Soan libben, dy't er wol.
22 Hwent de Heit oardielet sels gjinien, mar hat it hiele oardiel de Soan jown,
23 dat allegearre de Soan earje, lyk as hja de Heit earje. Dy't de Soan net earet, earet de Heit net, dy't him stjûrd hat.
24 Wiswier, wiswier siz ik jimme: dy't myn wird heart en Him leaut, dy't my stjûrd hat, dy hat it ivige libben, en komt net yn it oardiel, mar is út de dead oergien yn it libben.
25 Wiswier, wiswier siz ik jimme, de ûre komt en hja is der nou, dat de deaden hearre scille de stimme fen Gods Soan; en dy't hjar heard hawwe, scille libje.
26 Hwent lyk as de Heit it libben hat yn Himselme, sa hat Er ek de Soan jown it libben to hawwen yn himselme,
27 en hat him macht jown it oardiel to hâlden, om't er de Minskesoan is.
28 Forwûnderje jimme dêr net oer, hwent der komt in ûre, dat allegearre, dy't yn de grêven binne, syn stimme hearre scille,
29 en hja scille útgean: dy't it goede dien hawwe ta de opstanning fen it libben, en dy't it tsjoede dien hawwe ta de opstanning fen 'e fordoemenis.
30 Ik kin út myselme neat dwaen; lyk as ik hear, sa oardielje ik, en myn oardiel is rjuchtfeardich, hwent ik siikje net myn eigen wollen, mat it wollen fen Him, dy't my stjûrd hat.
31 As ik fen mysels tsjûgje, is myn tsjûgenis net wier.
32 In oar is it, dy't fen my tsjûget, en ik wit, dat it tsjûgenis dat Hy fen my tsjûget, wier is.
33 Jimme hawwe ta Johannes stjûrd, en hy hat de wierheit tsjûgenis jown;
34 lykwols ik nim fen in minske gjin tsjûgenis oan, mar ik siz dizze dingen, dat jimme bihâlden wirde meije.
35 Hy wier de baernende en ljochtsjende lampe, en jimme hawwe sels in tiid optein wêze wollen yn syn ljocht.
36 Mar ik haw in tsjûgenis, greater as fen Johannes, hwent de wirken, dy't de Heit my jown hat, dat ik dy folbringe scoe, dy wirken sels, dy't ik doch, hja tsjûgje fen my, dat de Heit my stjûrd hat.
37 En de Heit, dy't my stjûrd hat, dy hat sels fen my tsjûge. Syn stimme hawwe jimme nea heard, noch syn oansjen oanskôge,
38 en syn wird hawwe jimme net bliuwend yn jimme, hwent dy't Er stjûrd hat, dy leauwe jimme net.
39 Jimme ûndersiikje de Skriften, hwent jimme miene dêr it ivige libben yn to hawwen, en hja binne it, dy't fen my tsjûgje,
40 en jimme wolle ta my net komme om it libben to hawwen.
41 Eare fen minsken nim ik net oan,
42 mar ik ken jimme, dat jimme Gods ljeafde yn jimselme net hawwe.
43 Ik bin kommen yn myn Heite namme, en jimme nimme my net oan; as in oar komt yn syn eigen namme, dy scille jimme oannimme.
44 Ho kinne jimme leauwe, jimme, dy't eare oannimme fen elkoarren, en de eare, dy't fen de ienichste God komt, net siikje?
45 Mien net, dat ik jimme forkleije scil by de Heit. Dy't jimme forklaget, is der al, Mozes, dêr't jimme op hoopje.
46 Hwent as jimme Mozes leauden, scoene jimme my leauwe, hwent fen my hat er skreaun.
47 Mar as jimme syn skriften net leauwe, ho scille jimme myn wirden leauwe?

HAEDSTIK 6.

1 Dêrnei forteach Jezus nei de oare kant de sé fen Galiléa, de sé fen Tiberias,
2 en him folge in hiele skare, hwent hja seagen de teikens, dy't er oan de siken die. [pag. 984]
3 En Jezus kleau de berch op en gyng dêr sitten mei syn learlingen.
4 Peaske nou, it greate feast fen de Joaden, wier neioan.
5 Do't Jezus den de eagen opsloech en in greate skare ta him kommen seach, sei er tsjin

Filippus: Hwer scille wy brea keapje, dat hja hwet to iten hawwe?

6 Dat sei er lykwols om him to hifkjen, hwent hy wist sels wol, hwet er dwaen scoe.

7 Filippus antwirde him: For twahûndert peinjen brea hawwe hja gjin genôch oan, as elk hwét hawwe scil.

8 Ien fen syn learlingen, Andréas, Simon Petrus syn broer, sei tsjin him:

9 Hjir is in jonkje, dat fiif koarnbreaën hat en twa fisken, mar hwet is dat noch for safolle minsken?

10 Jezus sei: Lit de minsken sitten gean. Der wier nou gâns gêrs yn dy oarde. En hja gyngen sitten, sa'n fiiftûzen man.

11 Do naem Jezus de breaën, en nei't er tanke hie, fordielde er se ûnder de learlingen, en de learlingen ûnder de oansittenden, allyksa ek fen de fisken, safolle hja mar woenen.

12 En do't hja sêd wierne, sei er tsjin syn learlingen: Fandelje de oerskettene brokken gear, dat der neat forlern giet.

13 Hja den fandelen dy gear, en krigen toalve koerfollen brokken fen de fiif koarnbreaën, dy't der nei it iten oer wierne.

14 Do't nou de minsken it teiken sjoen hiene, dat Jezus dien hie, seine hja: Dit is wierliken de profeet, dy't yn 'e wrâld komt.

15 Mar Jezus wittende, dat hja komme woene en him meifiere om him kening to meitsjen, ûntwiek wer nei de berch, lykme allinne.

16 En do't it nou joun waerd, gyngen syn learlingen del nei de sé,

17 en yn it skip gien, fearen hja oer nei Kapernaüm, en it wier al tsjuster wirden, en noch wier Jezus net by hjarren kommen.

18 En it wetter waerd hol, mei't it in stoarm waeide.

19 En do't hja sa'n fiif en tweintich of tritich staedzjes fearn wierne, seagen hja Jezus geande op 'e sé en tichte by it skip kommen, en hja waerden eang.

20 Mar hy sei hjarren: Ik bin it, eangje net.

21 Do woene hja him yn it skip nimme; en mei kaem it skip oan 'e wâl, dêr't hja hinnefearen.

22 De oare moarns seach de skare, dy't yette oan 'e oare wâl stie, dat dêr gjin oar fartúch west hie as dat iene dêr't syn learlingan yn gien wierne, en dat Jezus net mei syn learlingen yn it skip gien wier, mar dat allinne syn learlingen foartfearn wierne.

23 En der kamen oare skippen út Tiberias tichtoan it plak, dêr't hja it brea iten hienen, nei't de Heare tanke hie.

24 Do't den de skare seach, dat Jezus dêr net wier, likemin as syn learlingen, gyngen hja ek yn 'e skippen en kamen to Kapernaüm om Jezus to siikjen.

25 En do't hja him oan de oare kant de sé foun hiene, seine hja tsjin him: Rabbi, hwennear binne jo hjir kommen?

26 Jezus antwirde hjarren en sei: Wiswier, wiswier siz ik jimme: jimme siikje my net om't jimme teikens sjoen hawwe, mar om't jimme iten hawwe fen de breaën en sêdde binne.

27 Arbeidzje net om de spize, dy forgiet, mar om de spize, dy bliuwt oant yn it ivige libben, dy de Minskesoan jimme jaen scil, hwent him hat God de Heit forsegele.

28 Hja seine den tsjin him: Hwet moatte wy dwaen om Gods wirken to wirkjen?

29 Jezus antwirde en sei tsjin hjarren: Dit is Gods wirk, dat jimme leauwe yn him, dy't Er stjûrd hat.

30 Hja den seine tsjin him: Hwet teiken dogge jo den, dat wy sjen meije en jo leauwe? Hwet wirk dogge jo?

31 Us âffears hawwe it manna iten yn 'e woastenije, lyk as biskreaun stiet: Hy joech hjarren brea út de himel to iten.

32 Jezus den sei hjarren: Wiswier, wiswier siz ik jimme: Mozes hat jimme net it brea út de himel jown, mar myn Heit jowt jimme it wiere brea út de himel.

33 Hwent Gods brea is hy, dy't út de himel delkomt en de wrâld it libben jowt.

34 Hja seine den tsjin him: Heare, jow ús aloan dat brea.

35 Mar Jezus sei tsjin hjarren: Ik bin [pag. 985] it libbensbrea; dy ta my komt scil nea wer honger hawwe, en dy't yn my leaut scil nea wer toarst hawwe.

36 Mar ik haw jimme al sein: Jimme hawwe my wol sjoen, en dochs leauwe jimme net.

37 Al hwet de Heit my jowt, scil ta my komme, en dy ta my komt, scil ik wier net útwerpe;

38 hwent ik bin út de himel delkommen, net om myn eigen wollen to dwaen, mar it wollen fen Him, dy't my stjûrd hat.
39 Dit nou is it wollen fen Him, dy't my stjûrd hat, dat ik fen alles hwet Hy my jown hat, neat forlieze scoe, mar it de einichste deis opwekje.
40 Hwent dit is it wollen fen myn Heit, dat in elk, dy't de Soan oanskôget en yn him leaut, it ivige libben hawwe mei, en ik scil him de einichste deis opwekje.
41 De Joaden den mompelen op him, om't er sein hie: Ik bin it brea, dat út de himel delkommen is.
42 En hja seine: Is dat Jezus net, de soan fen Jozef, hwaens heit en mem wy kenne? ho kin er den sizze: Ik bin út de himel delkommen?
43 Jezus antwirde en sei tsjin hjarren: Mompelje net ûnder inoarren.
44 Gjinien kin ta my komme, as de Heit, dy't my stjûrd hat, him net lûkt; en ik scil him de einichste deis opwekje.
45 Der stiet biskreaun yn de profeten: En hja scille allegearre fen God leard wêze. In elk dy't fen de Heit heard en leard hat, dy komt ta my.
46 Net dat immen de Heit sjoen hat; allinnich dy't fen God is, dy hat de Heit sjoen.
47 Wiswier, wiswier siz ik jimme: dy't yn my leaut, hat it ivige libben.
48 Ik bin it libbensbrea.
49 Jimme âffears hawwe yn 'e woastenije it manna iten en binne stoarn.
50 Dit is it brea, dat út de himel delkomt, dat men dêrfen ite mei en net stjerre.
51 Ik bin it libbene brea, dat út de himel delkommen is; as immen fen dit brea yt, dy scil libje oant yn ivichheit, en it brea, dat ik jaen scil, is myn flêsk, dat ik jaen scil for it libben fen de wrâld.
52 De Joaden nou strieden ûnder inoarren, sizzende: Ho kin er ús syn flêsk to iten jaen?
53 Jezus den sei hjarren: Wiswier, wiswier siz ik jimme: as jimme net it flêsk fen de Minskesoan ite en syn bloed drinke, hawwe jimme yn jimselme it libben net.
54 Dy't myn flêsk yt en myn bloed drinkt, hat it ivige libben, en ik scil him de einichste deis opwekje;
55 hwent myn flêsk is wierliken spize, en myn bloed is wierliken drank.
56 Dy't myn flêsk yt en myn bloed drinkt, hy bliuwt yn my en ik yn him.
57 Lyk as de Heit, dy't libbet, my útstjûrd hat, en ik libje troch de Heit, sa scil ek hy, dy my yt, libje troch my.
58 Dit is it brea, dat út de himel delkommen is, net allyk jimme âffears it manna iten hawwe en stoarn binne. Dy dit brea yt, scil libje oant yn ivichheit.
59 Dy dingen spriek er, do't er yn 'e synagoge to Kapernaüm learde.
60 Forskate den fen syn learlingen, dy dat heard hiene, seine: Dy rede is hird; hwa kin soks oanhearre?
61 Mar Jezus dy't yn himselme wist, dat syn learlingen dêroer mompelen, sei tsjin hjarren: Nimme jimme dêr oanstjit oan?
62 Ho den, as jimme de Minskesoan dêrhinne opfarren sjugge, dêr't er alearen wier?
63 De Geast is it, dy libben makket, it flêsk is nearne ta nut. De wirden, dy't ik jimme sein haw, binne geast en binne libben.
64 Mar der binne gûdden ûnder jimme, dy't net leauwe. Hwent Jezus wist fen it oanbigjin ôf hwa't it wierne dy't net leauden, en hwa't it wier, dy't him forriede scoe.
65 En hy sei: Dêrom haw ik jimme sein: gjinien kin ta my komme, as it him fen 'e Heit net jown is.
66 Sont gyngen forskate fen syn learlingen werom en wierne net mear mei him.
67 Jezus den sei tsjin de toalve: Wolle ek jimme faeks foartgean?
68 Simon Petrus antwirde him: Heare, nei hwa scille wy tagean? Jo hawwe de wirden fen it ivige libben; [pag. 986]
69 en wy hawwe leaud en bikend, dat jo de Christus binne, Gods hillige.
70 Jezus antwirde hjarren: Haw ik jimme alle toalve net útkard? En dochs is ien fen jimme in divel.
71 En hy sei dat fen Judas, de soan fen Simon Iskariot. Hwent dy scoe him forriede, ien fen de toalve.

HAEDSTIK 7.

1 En dêrnei teach Jezus yn Galiléa om, hwent yn Judéa woe er net omtsjen, om't de Joaden him sochten to deadzjen.

2 Mar it feest fen de Joaden, dat fen ’e Leafhutten, wier neioan.
3 Dêrom seine syn broerren tsjin him: Gean hjirwei, en tsjuch nei Judéa, dat ek dyn learlingen, de wirken, dystû dochst, oanskôgje meije,
4 hwent gjinien docht hwet yn it forhoalen, en siket sels forneamd to wêzen. Astû sokke dingen dochst, lit dy den ek for de wrâld sjen.
5 Hwent sels syn broerren leauden net yn him.
6 Jezus den sei hjarren: Myn tiid is noch net kommen, mar jimme tiid is aloan ré.
7 De wrâld kin jimme net haetsje, mar my hatet hja, om’t ik fen hjar tsjûgje, dat hjar wirken tsjoed binne.
8 Geane jimme mar op nei it feest; ik gean noch net op nei it feest, hwent myn tiid is noch net folbrocht.
9 Dat sei er tsjin hjarren en bleau yn Galiléa.
10 Mar do’t syn broerren nei it feest opgien wierne, do gyng er sels ek op, lykwols net iepenbier, mar as yn it forhoalen.
11 De Joaden den sochten him op it feest en seine: Hwer is er?
12 En der wier frijhwet gemompel oer him ûnder de skaren; somliken seine: Hy is goed; oaren seine: Né, hy forliedt it folk.
13 Gjinien lykwols spriek frij en iepen oer him, út freze for de Joaden.
14 Do’t it nou al healwei it feest wier, gyng Jezus op nei de timpel en bigoun to learen.
15 En de Joaden forwûnderen hjar, sizzende: Ho ken dy de Skriften, alhowol hy net leard hat?
16 Jezus antwirde hjarren en sei: Myn leare is mines net, mar fen Him, dy’t my útstjûrd hat.
17 As immen dy syn wollen dwaen wol, hy scil fen dizze leare witte oft hja út God is, of dat ik út myselme sprek.
18 Dy’t út himselme sprekt, siket syn eigen eare; mar dy’t de eare siket fen Him, dy’t him stjûrd hat, dy is wierhaftich en gjin ûngerjuchtigens is yn him.
19 Hat Mozes jimme de wet net jown? En gjinien fen jimme ûnderhâldt de wet. Hwerom siikje jimme my to deadzjen?
20 De skare antwirde en sei: Jo hawwe in kweageast! Hwa siket jo to deadzjen?
21 Jezus antwirde en sei hjarren: Ien wirk haw ik dien en jimme forwûnderje jimme allegearre.
22 Dêrom, Mozes hat jimme de bisnijenis jown, net dat hja fen Mozes is, mar fen de âffears, en jimme bisnije in minske op de sabbat.
23 As nou in minske op de sabbat de bisnijenis ûntfangt, dat de wet fen Mozes mar net britsen wirde scil, binne jimme den op my forgrime, om’t ik in hiele minske soun makke haw op de sabbat?
24 Oardielje net nei de skyn, mar oardielje in rjuchtfeardich oardiel.
25 Somliken den út Jeruzalem seine: Is dat net de man, dy’t hja siikje to deadzjen?
26 En sjuch, hy sprekt iepen en frij, en hja sizze him neat! Scoene de oersten wierliken ynsjen, dat hy de Christus is?
27 Mar fen him hjir witte wy, hwer’t er wei is; as lykwols de Christus komt, scil gjinien witte hwer’t er wei is.
28 Jezus den, yn ’e timpel learende, rôp en sei: Ja, jimme kenne my en witte hwer’t ik wei bin; lykwols út myselme bin ik net kommen, mar wierliken is der Ien, dy’t my stjûrd hat, dy’t jimme net kenne.
29 Ik ken Him, hwent ik bin fen Him útgien, en Hy hat my stjûrd.
30 Hja sochten him den to fangen, mar gjinien sloech in hân oan him, hwent syn ûre wier noch net kommen.
31 Forskate nou út it folk leauden yn him, en seine: As de Christus komt, scil dy faeks mear teikens dwaen as dizze hjir dien hat?
32 De Farizéën hearden it folk sa oer [pag. 987] him mompeljen, en de oerpreesters en Farizéën stjûrden tsjinners út om him to fangen.
33 Jezus den sei: Noch in koarte tiid bin ik by jimme, den gean ik ta Him, dy’t my stjûrd hat.
34 Jimme scille my siikje en my net fine; en dêr’t ik bin, kinne jimme net komme.
35 De Joaden den seine tsjin inoarren: Hwer scil er hinne, dat wy him net fine kinne? hy scil dochs net ûnder de Griken yn de forstruijinge gean en de Griken leare?
36 Hwet is dat for in tael, dy’t er hie: Jimme scille my siikje en net fine, en: Dêr’t ik bin,

kinne jimme net komme?
37 En de lêste deis, de greate dei fen it feest,
stie Jezus en rôp mei in lûde stimme,
sizzende: As immen toarst hat, dy scil ta my
komme en drinke.
38 Dy't yn my leaut, lyk as de Skrift sein hat:
streamen fen libben wetter scille út syn
binnenst floeije.
39 En dat sei er fen de Geast, dy't hja
ûntfange scoene, dy't yn him leauden; hwent
de Geast wier der noch net, mei't Jezus noch
net forhearlike wier.
40 Ut de skare den seine gûdden, dy't dy
wirden heard hiene: Dit is wierliken de
profeet.
41 Oaren seine: Dit is de Christus! Wer oaren
seine: De Christus komt dochs net út Galiléa?
42 Hat de Skrift net sein: út Davids sied en út
Bethlehem, it doarp dêr't David fendinne
wier, komt de Christus?
43 Sa kaem der twaspjalt ûnder it folk om
him.
44 Somliken fen hjarren woene him fange,
mar gjinien sloech in hân oan him.
45 De tsjinners den kamen wer ta de
oerpreesters en Farizéën; en dy seine tsjin
hjarren: Hwerom hawwe jimme him hjirre net
brocht?
46 De tsjinners antwirden: Nea hat in minske
sa spritsen, lyk as dizze minske sprekt.
47 De Farizéën den antwirden hjarren: Jimme
binne dochs ek net op 'e doele brocht?
48 Hat fen de oersten ien yn him leaud of fen
de Farizéën?
49 Mar dy skare, dy't de wet net wit, forflokt
is hja!
50 Nikodemus, dy't alearen by him kommen
wier, ien fen hjarren, sei tsjin hjarren:
51 Us wet, oardielet dy in minske wol, sûnder
dat men him earst heart en fen him wit hwet
er docht?
52 Hja antwirden en seine tsjin him: Binne jo
faeks ek út Galiléa? Undersiikje en sjuch, dat
gjinien profeet út Galiléa opstiet.
53 En hja gyngen allegearre nei hûs.

HAEDSTIK 8.

1 Mar Jezus gyng nei de Oliveberch.
2 En yn 'e iere moarn wier er wer yn de
timpel, en al it folk kaem ta him, en hy gyng
sitten en learde hjarren.
3 En de Skriftgelearden en Farizéën
brochten in frou ta him, dy't op troubrek
bitrape wier;
4 en hja setten hjar yn it formidden en seine
tsjin him: Master, dy frou is op de died fen
troubrek bitrape.
5 Nou hat Mozes ús yn 'e wet hjitten sokken
to stiennigjen; jo den, hwet sizze jo?
6 En dat seine hja om him to hifkjen, dat hja
hwet hiene om him to forkleijen. Mar Jezus
bûgde him foaroer en skreau mei de finger op
'e ierde.
7 En do't hja oanhâldden mei him to
freegjen, joech er him op en sei tsjin hjarren:
Hwa't fen jimme sûnder sûnde is, mei earst in
stien op hjar werpe.
8 En yetris bûgde er him foaroer en skreau
op 'e ierde.
9 Mar hja dat hearrende, en fen hjar gewisse
oertsjûge, joegen hjar ôf, ien foar ien,
bigjinnende fen de âldsten oant de lêsten; en
Jezus waerd allinne litten mei de frou, dy't yn
it formidden stie.
10 Mar Jezus joech him op, en gjinien sjende
as de frou, sei er tsjin hjar: Frou, hwer binne
jins biskildigers? Hat nimmen jo foroardiele?
11 En hja sei: Gjinien, Heare. En Jezus sei: Ik
foroardielje jo ek net, gean, en sûndigje tonei
net mear.
12 Jezus den spriek yetris ta hjarren, sizzende:
Ik bin it ljocht fen de wrâld; dy't my folget, scil
net yn de tsjusternis wannelje, mar it ljocht
fen it libben hawwe. [pag. 988]
13 De Farizéën den seine tsjin him: Jo tsjûgje
fen josels, jins tsjûgenis is net wier.
14 Jezus antwirde en sei hjarren: Al tsjûgje ik
fen mysels, myn tsjûgenis is wier, hwent ik wit
hwer't ik weikommen bin en hwer't ik
hinnegean, mar jimme witte net hwer't ik
weikom en hwer't ik hinnegean.
15 Jimme oardielje nei it flêsk, ik oardielje
nimmen net.
16 Mar ek as ik oardielje, is myn oardiel wier,
hwent ik bin net allinne, mar ik en Hy, dy't my
stjûrd hat.
17 En ek yn jimme wet stiet biskreaun, dat it
tsjûgenis fen twa minsken wier is.

18 Ik bin it, dy’t fen mysels tsjûgje, en ek de Heit, dy’t my stjûrd hat, dy tsjûget fen my.

19 Hja den seine tsjin Him: Hwer is jins Heit? Jezus antwirde: Jimme kenne noch my, noch myn Heit; as jimme my koene, scoene jimme ek myn Heit kenne.

20 Dy wirden spriek er yn it skathûs, do’t er learende wier yn ’e timpel. En gjinien griep him, om’t syn ûre noch net kommen wier.

21 Hy sei den yetris tsjin hjarren: Ik gean hinne, en jimme scille my siikje, en yn jimme sûnde scille jimme stjerre; dêr’t ik hinnegean, kinne jimme net komme.

22 De Joaden den seine: Hy scil him sels dochs net tokoart dwaen, om’t er seit: Dêr’t ik hinnegean, kinne jimme net komme?

23 En hy sei hjarren: Jimme binne út hwet ûnder is, ik bin út hwet boppe is; jimme binne út dizze wrâld, ik bin net út dizze wrâld.

24 Dêrom haw ik jimme sein: Jimme scille yn jimme sûnden stjerre, hwent as jimme net leauwe, dat ik it bin, scille jimme yn jimme sûnden stjerre.

25 Hja den seine tsjin him: Jo, hwa binne jo? Jezus sei tsjin hjarren: Hwet sprek ik einliken noch mei jimme?

26 Folle dingen haw ik fen jimme to sizzen en to oardieljen; mar Hy dy’t my stjûrd hat, is wier, en hwet ik fen Him heard haw, dat sprek ik foar de wrâld út.

27 Hja fetten net, dat er hjarren oer de Heit spriek.

28 Jezus den sei: As jimme de Minskesoan forhege hawwe scille, den scille jimme fetsje, dat ik it bin, en út mysels doch ik neat, mar lyk as de Heit my leard hat, dat sprek ik.

29 En Hy dy’t my stjûrd hat, is mei my; Hy hat my net allinne litten, hwent ik doch aloan dêr’t Er in wolbihagen yn hat.

30 Do’t er dy dingen spriek, kamen der mannichten ta it leauwe yn him.

31 Jezus den sei tsjin de Joaden, dy’t yn him leauden: As jimme bliuwe yn myn wird, binne jimme wierliken myn learlingen,

32 en jimme scille de wierheit forstean, en de wierheit scil jimme frijmeitsje.

33 Hja antwirden him: Wy binne Abrahams sied en hawwe nimmen nea tsjinne, ho kinne jo den sizze: Jimme scille frij wirde?

34 Jezus antwirde hjarren: Wiswier, wiswier siz ik jimme: dy’t de sûnde docht, is in slaef fen de sûnde;

35 mar de slaef bliuwt net ivich yn it hûs, de soan bliuwt der ivich.

36 As den de Soan jimme frijmakke hawwe scil, scil jimme yn wierheit frij wêze.

37 Ik wit, jimme binne Abrahams sied, mar jimme siikje my to deadzjen, om’t myn wird by jimme gjin yngong hat.

38 Hwet ik by myn Heit sjoen haw, dat sprek ik; sa dogge ek jimme hwet jimme by jimme heit sjoen hawwe.

39 Hja antwirden en seine tsjin him: Abraham is ús heit. Jezus sei hjarren: As jimme Abrahams bern wierne, scoene jimme Abrahams wirken dwaen.

40 Mar nou siikje jimme my to deadzjen, my, in minske, dy’t jimme de wierheit sein hat, dy’t ik fen God heard haw; soks die Abraham net.

41 Jimme dogge de wirken fen jimme heit. Hja seine tsjin him: Wy binne net út oerhoer berne; ien heit hawwe wy: God.

42 Jezus sei hjarren: As God jimme Heit wier, scoene jimme my ljeaf hawwe, hwent fen God bin ik útgien en kom fen Him; hwent ik bin net út myselme kommen, mar Hy hat my stjûrd.

43 Hwerom forsteane jimme myn reden net? Om’t jimme myn wird net hearre kinne.

44 Jimme hawwe de divel ta in heit, en [pag. 989] jimme wolle jimme heite bigearten dwaen. Hy wier in minskemoardner fen it oanbigjin ôf, en yn de wierheit stiet er net, hwent gjin wierheit is yn him. As er de ljeagen sprekt, sprekt er út syn eigen, hwent in ljeagener is er, en de heit dêrfen.

45 Mar my, om’t ik de wierheit siz, leauwe jimme net.

46 Hwa fen jimme oertsjûget my fen sûnde? As ik de wierheit siz, hwerom leauwe jimme my net?

47 Dy’t út God is, heart Gods wirden; dêrom hearre jimme net, om’t jimme net út God binne.

48 De Joaden antwirden en seine tsjin him: Sizze wy net mei reden dat jo in Samaritaen binne en in kweageast hawwe?

49 Jezus antwirde: Ik haw gjin kweageast, mar
ik earje myn Heit, en jimme ûntearje my.
50 Mar ik siikje net myn eare; der is Ien, dy't
se siket en rjuchtet.
51 Wiswier, wiswier siz ik jimme: As immen
myn wird biwarret, gjin dea scil er sjen yn
ivichheit.
52 De Joaden seine tsjin him: Nou witte wy,
dat jo in kweageast hawwe; Abraham is
stoarn, en ek de profeten; en jo sizze: As
immen myn wird biwarret, dy scil de dea net
smeitsje yn ivichheit;
53 binne jo faeks mear as Abraham, ús heit,
dy't stoarn is? En ek de profeten binne stoarn.
Hwet meitsje jo fen josels?
54 Jezus antwirde: As ik mysels forhearlikje, is
it neat mei myn hearlikheit; mar it is myn
Heit, dy't my forhearliket, dêr't jimme fen
sizze: Hy is ús God.
55 En dochs hawwe jimme gjin kinde oan
Him krige, mar ik ken Him. En as ik sei: Ik ken
Him net, den wier ik in ljeagener lyk as jimme.
Mar ik ken Him, en syn wird biwarje ik.
56 Abraham, jimme heit, hat jubele, dat er
myn dei sjen scoe, en hy hat dy sjoen en him
forblide.
57 De Joaden den seine tsjin him: Jo binne
noch gjin fyftich jier âld, en hawwe jo
Abraham sjoen?
58 Jezus sei hjarren: Wiswier, wiswier siz ik
jimme: ear't Abraham waerd, bin ik.
59 Do krigen hja stiennen op om him to
stiennigjen, mar Jezus forbirch him en forliet
de timpel, midden troch hjarren geande, en sa
gyng er foarby.

HAEDSTIK 9.

1 En do't er foarbygyng, seach er in minske,
dy't fen bern ôf blyn wier.
2 En syn learlingen fregen him, sizzende:
Rabbi, hwa hat sûndige, hy of syn âlden, dat
er blyn berne is?
3 Jezus antwirde: Noch hy hat sûndige, noch
syn âlden, mar it is bard, dat Gods wirken yn
him iepenbiere wirde scille.
4 Ik moat wirkje de wirken fen Him, dy't my
stjûrd hat, salang as it dei is; der komt in
nacht, dat gjinien wirkje kin.
5 Salang as ik yn de wrâld bin, bin ik it ljocht
fen de wrâld.
6 Do't er dat sein hie, spei er op de ierde en
makke slyk mei it spij en striek dat slyk op de
bline syn eagen,
7 en sei tsjin him: Gean hinne, en waskje dy
yn de fiver fen Siloäm, hwet oerset wirdt:
Utstjûrd. Do gyng er hinne en wosk him en
kaem sjende werom.
8 De bûrljue den, en dy't him altyd seagen,
hwent it wier in bidler, seine: Is hy dat net,
dy't dêr siet to biddeljen?
9 Somlike seinen: Hy is it; oaren: Né, mar hy
liket der op. Sels sei er: Ik bin it.
10 Do seine hja tsjin him: Ho binne dyn
eagen iepene?
11 Hy antwirde: De minske, by namme Jezus,
makke slyk en bistriek myn eagen en sei tsjin
my: Gean nei de fiver fen Siloäm en waskje dy!
Do gyng ik hinne, en wosk my en waerd
sjende.
12 En hja seine tsjin him: Hwer is er? Hy sei:
Ik wit it net.
13 Hja brochten him nei de Farizéën, him,
dy't blyn west hie.
14 Mar it wier sabbat dy deis, dat Jezus it slyk
makke en syn eagen iepene.
15 Do fregen ek de Farizéën him wer, ho't er
sjende wirden wier. En hy sei tsjin hjarren: Hy
lei slyk op myn eagen en ik wosk my en nou
sjuch ik.
16 Do seine somliken fen de Farizéën: Dy
minske is net fen God, hwent hy hâldt de
sabbat net. Oaren seine: Ho kin in sûndich
minske sokke teikens dwaen? En der wier
twaspjalt ûnder hjarren.
17 Do seine hja wer tsjin de bline: Hwet seist
dû fen him, dat er dy de eagen [pag. 990] iepene
hat? Hy sei: Hy is in profeet.
18 De Joaden nou woene net fen him leauwe,
dat er blyn west hie en wer sjende wirden
wier, oant hja de âlden fen him, dy't wer
sjende wier, roppen hiene;
19 en hja fregen hjarren, sizzende: Is jimme
soan, dy't jimme sizze, dat blyn to wrâld
kommen is? Ho kin er den nou sjen?
20 Do antwirden syn âlden en seine: Wy
witte, dat dit ús soan is en dat er blyn to wrâld
kommen is,
21 mar ho't er nou sjen kin, witte wy net, en

hwa't him de eagen iepene hat, wy witte it net; freegje himsels, hy hat de jierren; lit him for himsels sprekke.
22 Dat seine syn âlden, om't hja de Joaden eangen; hwent de Joaden wierne al to rie wirden, hwa't him de Christus bilied to wêzen, scoe ôfsnien wirde fen 'e synagoge.
23 Dêrom seine syn âlden: Hy hat de jierren, freegje himsels.
24 Do rôpen hja de twade kear de minske, dy't blyn west hie, en hja seine tsjin him: Jow God de eare, wy witte, dat dy minske in sûnder is.
25 Hy den antwirde: Oft er in sûnder is, wit ik net, ien ding wit ik, dat ik blyn wier en nou sjuch.
26 Hja seine do yetris tsjin him: Hwet hat er dy dien? ho hat er dy de eagen iepene?
27 Hy antwirde hjarren: Ik haw it jimme al sein, en jimme hawwe der net nei harke, hwerom wolle jimme it yetris hearre? Wolle jimme faeks ek learlingen fen him wirde?
28 En hja forhunen him en seine: Dû bist in learling fen him, mar wy binne learlingen fen Mozes.
29 Wy witte, God hat mei Mozes spritsen, mar wy witte net hwer't hy wei is.
30 De minske antwirde hjarren: It is dochs nuver, dat jimme net witte, hwer't er wei is, alhowol't er my de eagen iepene hat;
31 wy witte dochs, dat God sûnders net heart, mar as immen God frezet en Syn wollen docht, dy heart Er.
32 Fen âlde tiden ôf hat men der net fen heard, dat immen in blynbernen ien de eagen iepene;
33 as er net fen God wier, hy scoe neat kinne.
34 Hja antwirden en seine tsjin him: Dû bist hielendal yn sûnden berne en woestû ús leare? En hja wirpen him út.
35 Jezus hearde, dat hja him útwirpen hienen, en hy foun him, en sei: Leaustû yn 'e Soan fen God?
36 Hy antwirde en sei: Hwa is it, Heare, dat ik yn him leauwe mei?
37 Jezus sei tsjin him: Dû hast him al sjoen; dy't mei dy sprekt, dy is it.
38 Hy sei: Ik leau, Heare! En hy oanbea him.
39 En Jezus sei: Ta in oardiel bin ik yn dizze wrâld kommen, dat dy't net sjugge sjende wirde en dy't sjugge blyn wirde.
40 Dat hearden somliken út 'e Farizéën, dy't by him wierne, en hja seine tsjin him: Binne wy faeks ek blyn?
41 Jezus sei hjarren: As jimme blyn wierne, scoene jimme gjin sûnde hawwe, mar nou sizze jimme: Wy sjugge. Jimme sûnde bliuwt.

HAEDSTIK 10.

1 Wiswier, wiswier siz ik jimme: dy't net ta de doar de stâl fen de skiep yngiet, mar oars earne wei ynkliuwt, dy is in dief en rôver.
2 Mar dy ta de doar yngiet, is in hoeder fen de skiep.
3 Him docht de doarwachter iepen, en de skiep hearre nei syn lûd, en hy ropt syn skiep by de namme en laet hjarren út.
4 En as er syn skiep allegearre útlaet hat, giet er hjarren foarop, en de skiep folgje him, hwent hja kenne syn lûd.
5 In frjemden ien lykwols scille hja wis net folgje, mar hja scille for him flechtsje, om't hja it lûd fen 'e frjemden net kenne.
6 Dy likenis sei Jezus hjarren, mar hja bigriepen net hwet it wier, dêr't er ta hjarren oer spriek.
7 Dêrom sei Jezus yetris: Wiswier, wiswier siz ik jimme: ik bin de doar fen de skiep.
8 Allegearre, sa folle as der foar my kommen binne, binne dieven en rôvers, mar de skiep hawwe nei hjarren net heard.
9 Ik bin de doar, as immen ta my yngiet, dy scil bihâlden wirde, en hy scil yngean en útgean en weide fine. [pag. 991]
10 De dief komt allinne om to stellen en to slachtsjen en to fordjerren. Ik bin kommen, dat hja libben hawwe meije en oerfloed.
11 Ik bin de goede hoeder. De goede hoeder set syn libben for de skiep.
12 De hierling en dy't gjin hoeder is, hwa sines de skiep net binne, sjucht de wolf kommen en forlit de skiep, en flechtet, en de wolf rôvet en forsillet hjarren.
13 Hwent hy is in hierling en stiet gjin noed fen de skiep.
14 Ik bin de goede hoeder, en ik ken mines, en wird fen mines kend,
15 lyk as de Heit my ken, en ik de Heit ken; en

myn libben set for de skiep.
16 En yette oare skiep haw ik, dy't net út dizze stâl binne. Ek dy moat ik tabringe, en hja scille nei myn lûd hearre en it scil wirde ien keppel, ien hoeder.
17 Dêrom ljeavet my de Heit, oermits ik myn libben ôfliz, dat ik it werom nimme mei.
18 Gjinien hat it my ôfnommen, mar ik liz it út mysels ôf. Ik haw macht it ôf to lizzen en ik haw macht it werom to nimmen: dat hjitten haw ik fen wegen myn Heit ûntfinzen.
19 Der kaem den wer twaspjalt ûnder de Joaden fen wegen dy wirden.
20 Forskate fen hjarren seine: Hy hat in kweageast en is dwylsinnich, hwerom harkje jimme nei him?
21 Oaren seine: Dat binne gjin wirden fen ien, dy't in kweageast hat. In kweageast kin dochs blinen de eagen net iepenje?
22 Do folge yn Jeruzalem it feest fen de timpelwijinge, en it wier winter.
23 En Jezus wannele yn de timpel om, yn de pyldergong fen Salomo.
24 Do bisingelen de Joaden him en seine tsjin him: Holang hâlde jo ús yn it ûnwisse? As jo de Christus binne, siz it ús rounút.
25 Jezus antwirde hjarren: Ik haw it jimme sein, en jimme leauwe it net; de wirken, dy't ik doch yn myn Heite namme, dy tsjûgje fen my,
26 mar jimme leauwe net, hwent jimme binne net fen myn skiep.
27 Myn skiep hearre nei myn lûd en ik ken hjarren en hja folgje my,
28 en ik jow hjarren it ivige libben, en hja scille net forlern gean yn ivichheit; en gjinien scil hjarren út myn hân weiskoerre.
29 Hwent myn Heit dy't se my jown hat, is mear as allegearre, en gjinien kin hwet weiskoerre út myn Heite hân.
30 Ik en de Heit binne ien.
31 Yetris krigen de Joaden stiennen op om him to stiennigjen.
32 Jezus antwirde hjarren: Folle treflike wirken haw ik jimme sjen litten fen wegen myn Heit, om hokker stiennigje jimme my?
33 De Joaden antwirden him: Net om in goed wirk stiennigje wy jo, mar om laster, en om't jo, dy't in minske binne, josels God meitsje.
34 Jezus antwirde hjarren: Stiet der net yn jimme wet biskreaun: Ik haw sein, jimme binne goaden?
35 As hja dyjingen goaden neamd hat, dêr't Gods wird ta kommen is, en de Skrift net britsen wirde kin,
36 sizze jimme den tsjin him, dy't de Heit hillige en yn de wrâld stjûrd hat: Jo lasterje God, om't Ik sein haw: ik bin Gods Soan?
37 As ik myn Heite wirken net doch, leau my den net,
38 mar as ik dy doch, al scoene jimme my net leauwe, sa leau de wirken; dat jimme witte en forsteane, dat de Heit yn my is en ik yn de Heit bin.
39 Mar hja sochten him wer to fangen, en hy ûntkaem oan hjar hannen.
40 En hy forteach wer nei de oare kant de Jordaen, nei de oarde, dêr't Johannes to'n earsten doopt hie; en dêr bleau er.
41 En forskate kamen ta him en seine: Johannes die wol gjinien teiken, mar hwet Johannes fen him sei wier allegearre wier.
42 En mannichten dêrre leauden yn him.

HAEDSTIK 11.

1 Nou wier der immen siik, Lazarus fen Bethanië, út it doarp fen Maria en hjar sister Martha.
2 Maria wier it, dy de Heare salve hie mei salfoalje en syn foetten ôfdroege hie mei hjar hier, hwaens broer Lazarus siik laei.
3 Dêrom stjûrden de sisters ien nei [pag. 992] Jezus ta om him to sizzen: Heare, sjuch, dy't jo ljeaf hawwe is siik.
4 Do't Jezus dat hearde, sei er: Dy sykte is net ta de dead, mar ta Gods hearlikheit, dat Gods Soan dêrtroch forhearlike wirde mei.
5 Jezus nou hie Martha en hjar sister en Lazarus ljeaf.
6 Do't er den heard hie, dat hy siik wier, bleau er yette twa dagen op it plak, dêr't er wier;
7 mar dêrnei sei er tsjin syn learlingen: Lit ús wer nei Judéa gean.
8 De learlingen seine tsjin him: Rabbi, koarts sochten de Joaden jo to stiennigjen, en geane jo dêrre wer hinne?
9 Jezus antwirde: Binne der gjin toalve ûren yn 'e dei? As immen deis wannelet, stjit er him

net, om’t er it ljocht fen dizze wrâld sjucht,
10 mar as immen nachts wannelet, den stjit
er him, om’t it ljocht net yn him is.
11 Dat spriek er, en dêrnei sei er tsjin hjarren:
Lazarus, ús frjeon, hat de sliep, mar ik gean
hinne om him út de sliep wekker to meitsjen.
12 Do seine de learlingen tsjin him: Heare, as
er de sliep hat, scil er wer soun wirde.
13 Jezus lykwols hie fen syn dea spritsen, en
hja mienden, dat er spriek oer de rêst fen de
sliep.
14 Do den sei Jezus hjarren rounút: Lazarus is
stoarn,
15 en ik bin bliid dat ik dêr net west haw, om
jimme, dat jimme leauwe meije; mar lit ús nei
him tagean.
16 Do sei Thomas, dy Didymus neamd wirdt,
tsjin de oare learlingen: Lit ús ek gean, om mei
him to stjerren.
17 Jezus den, dêr kommen, bifoun dat
Lazarus al fjouwer dagen yn it grêf lein hie.
18 Bethanië nou laei tichteby Jeruzalem, sa’n
fyftjin staedzjes ôf.
19 En ytliken út ’e Joaden wierne by Maria en
Martha kommen om hjarren to treastgjen oer
hjar broer.
20 Martha do’t dy hearde, dat Jezus kaem,
gyng him yn ’e miette, mar Maria bleau yn ’e
hûs sitten.
21 Do sei Martha tsjin Jezus: Heare, hiene jo
hjir west, myn broer wier net forstoarn,
22 mar ek nou wit ik, dat God jo alles jaen scil
hwet jo fen Him bigeare.
23 Jezus sei tsjin hjar: Jins broer scil opstean.
24 Martha sei tsjin him: Ik wit dat er opstean
scil, yn ’e opstanning de einichste deis.
25 Jezus sei tsjin hjar: Ik bin de opstanning en
it libben; dy’t yn my leaut, scil libje, ek al wier
er stoarn;
26 en in elk dy’t libbet en yn my leaut, scil net
stjerre yn ivichheit: leauwe jo dat?
27 Hja sei tsjin him: Ja, Heare, ik bin ta it
leauwe kommen, dat jo de Christus binne,
Gods Soan, dy’t yn ’e wrâld komme scoe.
28 En do’t hja dat sein hie, gyng hja foart en
rôp stilwei Maria, hjar sister, en sei: De Master
is der en hy ropt dy.
29 Do’t dy dat hearde, joech hja hjar mei
hasten op en gyng nei him ta.
30 Jezus lykwols wier noch net yn it doarp
kommen, mar wier yette op it plak, dêr’t
Martha him metten hie.
31 De Joaden den, dy’t mei hjar yn ’e hûs
wierne, en hjar treastgen, do’t dy Maria mei
hasten hjar opjaen en útgean seagen, folgen
hjar, sizzende: Hja giet nei it grêf om dêr to
skriemen.
32 Do’t den Maria kaem dêr’t Jezus wier en
him seach, foel hja oan syn foetten, en sei
tsjin him: Heare, hiene jo hjir west, myn broer
wier net forstoarn.
33 Jezus den, do’t er seach, ho’t hja skriemde,
en ho’t de Joaden dy’t mei hjar kamen
skriemden, waerd ynnerlik grammoedich en
makke himsels oerstjûr en sei: Hwer hawwe
jimme him lein?
34 Hja seine tsjin him: Heare, kom en sjuch!
35 Jezus skriemde.
36 De Joaden den seine: Sjuch, ho ljeaf er him
hie!
37 Mar somliken fen hjarren seine: Koe hy,
dy’t de bline de eagen iepene hat, net meitsje
dat dizze minske net forstoarn wier?
38 Jezus den, wer yn himsels grammoedich
wirden, kaem ta it grêf. En it wier in spelonk,
en in stien laei der foar.
39 Jezus sei: Nim de stien wei! Martha, de
sister fen de forstoarne, sei tsjin him: Heare,
hy rûkt al, hwent it is al de fjirde deis. [pag. 993]
40 Jezus sei tsjin hjar: Haw ik jo net sein: as jo
leauwe, scille jo Gods hearlikheit sjen?
41 Hja namen den de stien wei, dêr’t de
forstoarne laei. En Jezus sloech de eagen op
en sei: Heit, Ik tankje jo, dat jo my heard
hawwe;
42 ik wist lykwols, jo hearre my altiten, mar
om de skare dy’t yn it roun stiet, haw ik dit
sein, dat hja leauwe meije, dat Jo my stjûrd
hawwe.
43 En do’t er dat sein hie, rôp er mei in lûde
stimme: Lazarus, kom út!
44 En de forstoarne kaem út, oan hannen en
foetten yn doeken biboun, en it oantlit mei in
switdoek omwoelle. Jezus sei tsjin hjarren:
Meitsje him los, en lit him gean.
45 Forskate nou fen de Joaden, dy’t by Maria
kommen wierne, en oanskôge hiene, hwet
Jezus dien hie, leauden yn him.

46 Mar somliken fen hjarren gyngen nei de
Farizéën en seine hjarren hwet Jezus dien hie.
47 De oerpreesters en de Farizéën rôpen
dêrom de Rie gear en seine: Hwet moatte wy
nou dwaen, hwent dy minske docht folle
teikens?
48 As wy him sa gewirde litte, scille hja
allegearre yn him leauwe, en de Romeinen
scille komme en nimme beide, ús lân en ús
folk.
49 Mar ien fen hjarren, Kajafas, dy dat jiers
hegepreester wier, sei tsjin hjarren: Jimme
witte neat,
50 en bitinke ek net, dat it jimme nut is, as ien
minske for it folk stjert en it hiele folk net
forlern giet.
51 Dat sei er lykwols net út himsels; mar om't
er dat jiers hegepreester wier, profetearre er,
dat Jezus stjerre scoe for it folk,
52 en for it folk net allinne, mar ek om Gods
forsille bern gear to bringen.
53 Fen dy deis ôf waerden hja to riede him to
deadzjen.
54 Dêrom gyng Jezus net mear frij ûnder de
Joaden om, mar hy teach dêr wei nei de oarde
tichte by de woastenije, nei in stêd dy't Efraïm
hjit, en hâldde dêr ta mei syn learlingen.
55 En it Peaske fen de Joaden wier neioan, en
mannichten gyngen út dy oarde nei Jeruzalem
op, foar Peaske, om hjarren to reinigjen.
56 Hja den sochten om Jezus, en mei
inoarren yn 'e timpel steande, seine hja: Hwet
tinkt jimme? Scoed er net op it feest komme?
57 Mar de oerpreesters en de Farizéën hiene
oarder jown, dat as immen wist hwer't er wier,
hy it oanbringe moast, dat hja him fange
koenen.

HAEDSTIK 12.

1 Jezus den kaem seis dagen foar Peaske yn
Bethanië, dêr't Lazarus wier, dy't er út de
deaden opwekke hie.
2 En hja makken him dêr in gastmiel ré, en
Martha bitsjinne, en Lazarus wier ien fen
dyjingen, dy't mei him oansieten.
3 Do naem Maria in poun salfoalje, kleare,
djûre nardus, en hja salve de foetten fen Jezus
en droege mei hjar hier syn foetten ôf; en it
hûs loek fol swietrook fen de salfoalje.
4 Mar Judas Iskariot, ien fen syn learlingen,
dy't him forriede scoe, sei:
5 Hwerom is dizze salfoalje net forkoft for
trijehûndert peinjen en de earmen jown?
6 Dat sei er lykwols net, om't er sa'n noed
mei de earmen hie, mar om't er in dief wier,
en de ponge hie, en binefterhâldde hwet der
jown waerd.
7 Do sei Jezus: Lit hjar bitsjen; hja hat it
biwarre oant de dei fen myn bigraffenis.
8 Hwent de earmen hawwe jimme altiten
om jimme ta, mar my hawwe jimme net
altiten.
9 Do fornaem de greate skare Joaden, dat hy
dêr wier; en hja kamen net allinne om Jezus,
mar ek om Lazarus to sjen, dy't er út de
deaden opwekke hie.
10 Mar de oerpreesters waerden to riede ek
Lazarus to deadzjen,
11 hwent folle Joaden gyngen om him
dêrhinne en leauden yn Jezus.
12 Do't de oare deis in greate skare, dy ta it
feest opgien wier, hearde dat Jezus nei
Jeruzalem kaem,
13 namen hja palmtûken en gyngen him yn 'e
miette, en rôpen: Hosanna! seinge is hy dy't
komt yn des Heare namme, Israëls kening!
14 En Jezus foun in jonge ezel en gyng [pag. 994]
dêr op sitten, lyk as biskreaun stiet:
15 Eangje net, Sionsfaem, sjuch, dyn kening
komt, sittende op de fôle fen in ezelinne.
16 Dat fetten syn learlingen yn 't earstoan
net, mar do't Jezus forhearlike wier, do kaem
it hjarren yn it sin, dat dat fen him biskreaun
stie en dat hja it oan him dien hiene.
17 De mannichte den, dy't by him wier, do't
er Lazarus út it grêf rôp en út de deaden
opwekke, tsjûge dêr fen.
18 Dêrom gyng de skare him ek yn 'e miette,
hwent hja hiene heard, dat er dat teiken dien
hie.
19 Do seine de Farizéën ûnder inoar: Sjugge
jimme wol, dat jimme net foarderje? Sjuch, de
hiele wrâld rint him efternei.
20 Nou wierne der inkele Griken ûnder
dyjingen, dy't plichten op to gean ta it feest
om to oanbidden.
21 Dy kamen ta Filippus, dy't fen Bethsaïda
yn Galiléa wier, en fregen him, sizzende: Hear,

wy woenen Jezus wol sjen.
22 Filippus gyng en sei it Andréas. Andréas
gyng mei Filippus en hja seine it tsjin Jezus.
23 Jezus antwirde hjarren, sizzende: De ûre is
kommen, dat de Minskesoan forhearlike
wirdt.
24 Wiswier, wiswier siz ik jimme: As de
weetkerl net yn de ierde falt en stjert, sa
bliuwt hja allinne, mar as hja stjert, sa draecht
hja folle frucht.
25 Dy't syn hbben ljeaf hat, forliest it, en dy't
syn libben hatet yn dizze wrâld, scil it biwarje
for it ivige libben.
26 As immen my tsjinnet, dy moat my folgje,
en dêr't ik bin, dêr scil ek myn tsjinner wêze.
As immen my tsjinnet, de Heit scil him earje.
27 Nou is myn siele ûntdien, en hwet scil ik
sizze? Heit, forlos my út dizze ûre? Mar dêrom
bin ik yn dizze ûre kommen.
28 Heit, forhearlikje Jins namme. Do kaem
der in stimme út de himel: En ik haw him
forhearlike en scil him yetris forhearlikje.
29 De skare den, dy't dêr stie, en it hearde, sei
dat it in tongerslach west hie; oaren seine: In
ingel hat mei him spritsen.
30 Jezus antwirde en sei: Net om my hat dy
stimme west, mar om jimme.
31 Nou is der in oardiel oer dizze wrâld; nou
scil de oerste fen dizze wrâld útwirpen wirde.
32 En ik, as ik fen de ierde forhege bin, scil
hjarren allegearre ta my lûke.
33 Dat nou sei er om oan to tsjutten, hokfor
dead er stjerre scoe.
34 De skare antwirde him: Wy hawwe út de
wet heard, dat de Christus bliuwt yn ivichheit,
en ho sizze jo, dat de Minskesoan forhege
wirde moat? Hwa is dy Minskesoan?
35 Jezus den sei hjarren: Noch in koarte tiid is
it ljocht by jimme. Wannelje salang as jimme
it ljocht hawwe, dat gjin tsjusternis jimme
oerfalle mei. En dy't yn de tsjusternis
wannelet, wit net hwer't er hinnegiet.
36 Salang as jimme it ljocht hawwe, leau yn it
ljocht, dat jimme bern fen it ljocht wirde. Dy
dingen spriek Jezus en do't er foartgien wier,
forbirch er him for hjarren.
37 Alhowol't er nou al safolle teikens foar hjar
eagen dien hie, leauden hja lykwols net yn
him,
38 dat folbrocht wirde scoe it wird fen 'e
profeet Jesaja, dat er sein hat: Heare, hwa hat
ús boadskip leaud, en hwa is de earm des
Heare iepenbiere?
39 Dêrom koene hja net leauwe, om't Jesaja
yetris sein hat:
40 Hy hat hjarren de eagen forbline en it hert
forhirde, dat hja net sjen scoene mei de eagen,
en mei it hert net forstean, en hja hjarren
bikeare, en ik hjar genêze.
41 Dat sei Jesaja, om't er syn hearlikheit
seach en oer him spriek.
42 Lykwols wierne der sels út de oersten gâns
dy't yn him leauden, mar om de Farizéën
bikenden hja it net, dat hja net ôfsnien wirde
mochten fen de synagoge;
43 hwent hja hiene de eare fen de minsken
ljeaver as Gods eare.
44 Jezus nou rôp en sei: Dy't yn my leaut,
leaut yn my net, mar yn Him, dy't my stjûrd
hat;
45 en dy't my sjucht, sjucht Him, dy't my
stjûrd hat.
46 Ik bin ta in ljocht yn de wrâld kom-[pag. 995]-
men, dat in elk dy't yn my leaut, net yn de
tsjusternis bliuwe mei.
47 En as immen myn wirden heart en net
biwarret, ik oardielje him net; hwent ik bin net
kommen om de wrâld to oardieljen, mar om
de wrâld to bihâlden.
48 Dy't my forwerpt en myn wirden net
oannimt, hat al dy't him oardielet: it wird, dat
ik spritsen haw, dat scil him oardielje de
einichste deis.
49 Hwent út myselme haw ik net spritsen,
mar de Heit, dy't my stjûrd hat, dy hat my sels
in gebot jown hwet ik sizze en hwet ik sprekke
scil.
50 En ik wit, dat syn gebot it ivige libben is.
Dêrom, hwet ik sprek, dat sprek ik allyk as de
Heit it my sein hat.

HAEDSTIK 13.

1 En foar it feest fen Peaske, Jezus wittende
dat syn ûre kommen wier om út dizze wrâld
oer to gean ta de Heit, om't er sines, dy't yn de
wrâld wierne, ljeaf hawn hie, sa hat er hjarren
ljeaf hawn oant de ein ta.
2 En do't it jounmiel hâlden waerd, en de

divel it Judas, Simons soan Iskariot, al yn it
herte jown hie him to forrieden,
3 gyng Jezus, wittende dat de Heit him alle
dingen yn 'e hannen jown hie, en dat er fen
God útgien wier en wer nei God tagyng,
4 oerein fen it jounmiel, en lei syn klean ôf,
en naem in linnenske doek en die dy om de
mil.
5 Dêrnei geat er wetter yn it bekken, en
bigoun syn learlingen de foetten to waskjen
en ôf to droegjen mei de linnenske doek, dy't
er om hie.
6 Sa kaem er ek by Simon Petrus. Dy sei tsjin
him: Heare, scille jo my de foetten waskje?
7 Jezus antwirde en sei him: Hwet ik doch,
witstû nou noch net, mar tonei scilstû it
forstean.
8 Petrus sei tsjin him: Jo scille my yn
ivichheit de foetten net waskje. Jezus antwirde
him: As ik dy net waskje, hastû gjin diel oan
my.
9 Simon Petrus sei tsjin him: Heare, net
allinne myn foetten, mar ek de hannen en de
holle.
10 Jezus sei tsjin him: Dy't wosken is, hat oars
net fenneden as de foetten to waskjen, hwent
hy is alhiel rein. En jimme binne rein, mar net
allegearre.
11 Hwent hy wist, hwa't him forriede scoe.
Dêrom sei er: Jimme binne net allegearre rein.
12 Do't er hjarren den de foetten wosken en
syn klean oandien hie, siet er wer oan, en sei
tsjin hjarren: Forsteane jimme hwet ik jimme
dien haw?
13 Jimme neame my Master en Heare, en
jimme sizze it goed, hwent ik bin it.
14 Byhwennear den ik, de Heare en de
Master, jimme de foetten wosken haw, den
binne jimme ek skildich inoarren de foetten to
waskjen.
15 Hwent ik haw jimme in foarbyld jown, dat
ek jimme dwaen scille allyk ik jimme dien
haw.
16 Wiswier, wiswier siz ik jimme: In
tsjinstfeint is net mear as syn hear, noch in
ôfgesant mear as dy't him stjûrd hat.
17 As jimme dy dingen witte, sillich binne
jimme, as jimme dêrnei dogge.
18 Ik siz dat net fen allegearre. Ik wit hwa't ik
útkard haw. Mar de Skrift moat folbrocht
wirde: Dy't myn brea yt, hat de hakken tsjin
my opheve.
19 Nou siz ik it jimme al, ear't it bart, dat, as
it bard wêze scil, jimme leauwe meije dat ik it
bin.
20 Wiswier, wiswier siz ik jimme: Hwa't
immen ynnimt, dy't ik stjûre scil, dy nimt my
yn; en dy't my ynnimt, nimt Him yn, dy't my
stjûrd hat.
21 Do't Jezus dy dingen sein hie, waerd er
ûntdien yn 'e geast, en hy tsjûge en sei:
Wiswier, wiswier siz ik jimme: ien fen jimme
scil my forriede.
22 De learlingen den seagen inoar oan, yn it
ûnwisse oer hwa't er it hie.
23 En ien fen syn learlingen laei yn Jezus
skirte, hy, dy't Jezus ljeaf hie.
24 Dêrom wonk Simon Petrus him en sei tsjin
him: Siz, hwa is it, dêr't er it oer hat?
25 En hy lei him tsjin Jezus oan en sei tsjin
him: Heare, hwa is it?
26 Do antwirde Jezus: Dy is it, dy't ik dizze
byt yndippe en jaen scil. Do't er den de byt
yndipt hie, joech er dy Judas, Simonssoan
Iskariot.
27 En nei de byt do fear de Satan yn him. En
Jezus sei tsjin him: Hwetstû foarhast, doch it
mei hasten.[pag. 996]
28 Mar gjinien fen dyjingen, dy't mei
oansieten, bigriep hwerom't er him dat sei;
29 hwent somliken mienden, om't Judas de
pong hie, dat Jezus him sizze woe: Keapje
hwet wy fenneden hawwe ta it feest, of dat er
de earmen hwet jaen moast.
30 Do't er den de byt nommen hie, gyng er
ynienen foart. En it wier nacht.
31 En do't er foartgien wier, sei Jezus: Nou is
de Minskesoan forhearlike en God is yn him
forhearlike.
32 Byhwennear God yn him forhearlike is, scil
God him ek yn himsels forhearlikje; en Hy scil
him foartynienen forhearlikje.
33 Myn berntsjes, noch mar in koarte tiid bin
ik by jimme; jimme scille my siikje, en lyk as ik
de Joaden sein haw: dêr't ik hinnegean, kinne
jimme net komme, sa siz ik it jimme nou ek.
34 In nij gebot jow ïk jimme: dat jimme
inoarren ljeavje; allyk ik jimme ljeave haw, sa

moatte ek jimme inoarren ljeavje.
35 Dêrre scille allegearre oan witte, dat jimme
myn learlingen binne, as jimme ljeafde
hawwe ûnder inoarren.
36 Simon Petrus sei tsjin him: Heare, hwer
geane jo hinne? Jezus antwirde: Dêr't ik
hinnegean, kinstû my nou net folgje, mar
tonei scilstû my folgje.
37 Petrus sei tsjin him: Heare, hwerom kin ik
jo nou net folgje? Myn libben scil ik for jo
sette!
38 Jezus antwirde: Dyn libben scoestû for my
sette? Wiswier, wiswier siz ik dy, de hoanne
scil net kraeije earstû my trijeris forsake hast.

HAEDSTIK 14.

1 Lit jimme hert net ûnrêstich wirde. Leau
yn God, leau ek yn my.
2 Yn myn Heite hûs binne folle wenten; oars
scoe ik it jimme sein hawwe. Ik gean hinne
om jimme plak ré to meitsjen.
3 En as ik hinnegien bin en jimme plak
rémakke haw, kom ik werom en scil jimme nei
my nimme, dat ek jimme wêze meije, dêr't ik
bin.
4 En hwer't ik hinnegean, witte jimme, en de
wei witte jimme.
5 Thomas sei tsjin him: Heare, wy witte net
hwer't jo hinnegeane, en ho scoene wy de wei
witte?
6 Jezus sei him: Ik bin de wei en de wierheit
en it libben; gjinien komt ta de Heit as troch
my.
7 As jimme my kend hiene, jimme scoene ek
myn Heit kend hawwe. Fen nou ôf kenne
jimme Him en hawwe Him sjoen.
8 Filippus sei tsjin him: Heare, wiis ús de
Heit en it is ús genôch.
9 Jezus sei him: Salang bin ik al by jimme, en
kenstû my noch net, Filippus? Dy't my sjoen
hat, dy hat de Heit sjoen, ho seistû den: Wiis
ús de Heit?
10 Leaustû net, dat ik yn de Heit bin en de
Heit yn my is? De wirden, dy't ik jimme siz, siz
ik net út mysels, mar de Heit, dy't yn my
wennet, dy docht de wirken.
11 Leau my, dat ik yn de Heit bin en de Heit
yn my is, en sa net, leau it om de wirken.
12 Wiswier, wiswier siz ik jimme: Dy't yn my
leaut, de wirken, dy't ik doch, scil hy ek
dwaen, en greater scil er dwaen as dy; hwent
ik gean ta myn Heit,
13 en hwet jimme ek freegje meije yn myn
namme, dat scil ik dwaen, dat de Heit yn de
Soan forhearlike wirdt.
14 As jimme my om hwet freegje yn myn
namme, ik scil it dwaen.
15 As jimme my ljeaf hawwe, scille jimme
myn geboaden hâlde.
16 En ik scil de Heit freegje en Hy scil jimme
in oare Treaster jaen, dat dy by jimme bliuwt
oant yn ivichheit,
17 de Geast fen de wierheit, dy't de wrâld net
ûntfange kin, hwent hja sjucht him net en ken
him net; mar jimme kenne him, hwent hy
bliuwt by jimme en scil yn jimme wêze.
18 Ik scil jimme gjin wezen litte: ik kom ta
jimme.
19 Yet in koarte tiid en de wrâld sjucht my net
mear, mar jimme sjugge my, hwent ik libje en
jimme scille libje.
20 Dy deis scille jimme bikenne, dat ik yn
myn Heit bin en jimme yn my en ik yn jimme.
21 Dy't myn geboaden hat en hjar hâldt, dy is
it, dy't my ljeavet; en dy't my ljeavet, scil fen
myn Heit ljeave wirde; en ik scil him ljeavje en
my oan him iepenbierje. [pag. 997]
22 Judas, net de Iskariot, sei tsjin him: Heare,
ho is it dochs, dat jo jo oan ús iepenbierje
scille, en net oan 'e wrâld?
23 Jezus antwirde en sei him: As immen my
ljeavet, dy scil myn wird biwarje, en myn Heit
scil him ljeavje en wy scille ta him komme en
wente by him meitsje.
24 Dy't my net ljeavet, dy biwarret myn
wirden net; en it wird, dat jimme hearre, is
mines net, mar myn Heit sines, dy't my stjûrd
hat.
25 Dizze dingen haw ik jimme sein, wylst ik
by jimme bin.
26 Mar de Treaster, de Hillige Geast, dy't de
Heit stjûre scil yn myn namme, dy scil jimme
alles leare en yn it sin bringe alles hwet ik
jimme sein haw.
27 Frede lit ik jimme, myn frede jow ik
jimme; net allyk de wrâld jowt, jow ik jimme.
Lit jimme hert net ûnrêstich, noch forfeard
wirde.

28 Jimme hawwe heard, dat ik jimme sein haw: Ik gean hinne en kom ta jimme. As jimme my ljeaf hiene, scoene jimme bliid wêze, dat ik ta myn Heit gean; hwent myn Heit is mear as ik.
29 En nou haw ik it jimme sein, ear't it bard is, dat, as it bard wêze scil, jimme leauwe meije.
30 Ik scil net folle mear mei jimme sprekke, hwent de oerste fen de wrâld komt, en dy hat neat oan my.
31 Mar, dat de wrâld witte mei, dat ik yn de Heit bin, en sà doch lyk as de Heit my hjitten hat — stean op, lit ús hjir weigean.

HAEDSTIK 15.

1 Ik bin de wiere wynstok en myn Heit is de hôfker.
2 Alle rank oan my, dy't gjin frucht draecht, dy nimt Er wei; en alle rank, dy't frucht draecht, reiniget Er, dat hja mear frucht drage scil.
3 Nou al binne jimme rein om it wird, dat ik ta jimme spritsen haw.
4 Bliuw yn my en ik yn jimme. Allyk de rank gjin frucht drage kin út hjarsels, as hja net yn 'e wynstok bliuwt, sa ek jimme net, as jimme yn my net bliuwe.
5 Ik bin de wynstok, jimme de ranken; dy't yn my bliuwt en ik yn him, dy draecht gâns frucht, hwent bûten my kinne jimme neat dwaen.
6 As immen yn my net bliuwt, dy wirdt útwirpen lyk as de rank en fortoarret; en men fandelet se gear en werpt se yn it fjûr, en hja forbaerne.
7 As jimme yn my bliuwe en myn wirden yn jimme bliuwe, freegje den hwet jimme wolle en it scil jimmes wirde.
8 Hjiryn is myn Heit forhearlike, dat jimme gâns frucht drage en learlingen fen my wirde.
9 Allyk de Heit my ljeafhawn hat, sa haw ik jimme ljeaf hawn: bliuw yn dizze myn ljeafde.
10 As jimme myn geboaden biwarje scille jimme yn myn ljeafde bliuwe, allyk ik de geboaden fen myn Heit biwarre haw en bliuw yn syn ljeafde.
11 Dizze dingen haw ik jimme sein, dat myn blydskip yn jimme wêze mei en jimme blydskip folslein wirdt.
12 Dit is myn gebot: haw inoar ljeaf, allyk ik jimme ljeaf hawn haw.
13 Greater ljeafde hat nimmen as dat immen syn libben set for syn frjeonen.
14 Jimme binne myn frjeonen, as jimme dogge hwet ik jimme hjit.
15 Ik neam jimme net mear tsjinstfeinten, hwent de tsjinstfeint wit net hwet syn hear docht, mar jimme haw ik frjeonen neamd, hwent hwet ik fen myn Heit heard haw, dat haw ik jimme allegearre bikend makke.
16 Jimme hawwe my net útkard, mar ik haw jimme útkard en dêrta steld, dat jimme hinnegeane en frucht drage, en dat jimme frucht bliuwt, dat, hwet jimme de Heit freegje scille yn myn namme, Hy jimme jaen mei.
17 Dit gebot jow ik jimme, dat jimme inoar ljeafhawwe.
18 As de wrâld jimme hatet, wit den, dat hja my earder as jimme hate hat.
19 As jimme fen de wrâld wierne, scoe de wrâld hjarres ljeaf hawwe, mar om't jimme net fen de wrâld binne, en ik jimme út de wrâld útkard haw, dêrom hatet de wrâld jimme.
20 Tink om it wird, dat ik jimme sein haw: in tsjinstfeint is net mear as syn hear. Hawwe hja my forfolge, hja scille ek jimme forfolgje; hawwe hja myn wird biwarre, hja scille ek jimmes biwarje. [pag. 998]
21 Mar al dy dingen scille hja jimme dwaen om myn namme, omt' hja Him net kenne, dy't my stjûrd hat.
22 As ik net kommen wier en ta hjarren net spritsen hie, hja hiene gjin sûnde, mar nou hawwe hja gjin útwynsel for hjar sûnde.
23 Dy't my hatet, dy hatet ek myn Heit.
24 As ik ûnder hjarren net de wirken dien hie, dy't oars gjinien dien hat, hja hiene gjin sûnde, mar nou hawwe hja dy sjoen en dochs beide, my en myn Heit, hate.
25 Mar dat bart, dat it wird folbrocht wirde mei, dat yn hjar wet biskreaun stiet: Hja hawwe my sûnder oarsaek hate.
26 As de Treaster komt, dy't ik jimme stjûre scil fen myn Heit, de Geast fen de wierheit, dy't fen myn Heit útgiet, dy scil fen my tsjûgje.
27 Mar ek jimme scille tsjûgje, hwent jimme

hawwe fen it bigjin ôf mei my west.

HAEDSTIK 16.

1 Dizze dingen haw ik ta jimme spritsen, dat jimme gjin oanstjit nimme.
2 Hja scille jimme út de synagoge werpe. Ja, de ûre komt, dat in elk, dy’t jimme deadzje scil, miene scil God in tsjinst to dwaen.
3 En dy dingen scille hja jimme dwaen, om’t hja noch de Heit kend hawwe, noch my.
4 Mar dy dingen haw ik jimme sein, dat, as dy ûre komt, it jimme yn it sin komme mei, dat ik it jimme sein haw. Mar dizze dingen haw ik jimme net fen it bigjin ôf sein, om’t ik by jimme wier.
5 Mar nou gean ik ta Him, dy’t my stjûrd hat, en gjinien fen jimme freget my: Hwer geane jo hinne?
6 Mar om’t ik dizze dingen ta jimme spritsen haw, is jimme hert fen smerte fol.
7 Mar ik siz jimme de wierheit: it is jimme nut, dat ik foartgean. Hwent as ik net foartgean, scil de Treaster net ta jimme komme, mar as ik hinnegien bin, scil ik him ta jimme stjûre.
8 En as dy komt, scil er de wrâld oertsjûgje fen sûnde en fen gerjuchtichheit en fen oardiel:
9 fen sûnde, om’t hja net yn my leauwe;
10 fen gerjuchtichheit, om’t ik ta myn Heit gean, en jimme my net mear sjugge;
11 en fen oardiel, om’t de oerste fen dizze wrâld oardiele is.
12 Yette folle mear haw ik jimme to sizzen, mar jimme kinne dat nou net drage,
13 mar as hy komt, de Geast fen de wierheit, scil er jimme yn de hiele wierheit liede. Hwent hy scil net út himsels sprekke, mar hy scil sprekke hwet er heart, en jimme it takommende forkindigje.
14 Hy scil my forhearlikje, hwent út mines scil er nimme en it jimme forkindigje.
15 Alles hwet de Heit hat, is mines; dêrom haw ik sein: hy nimt mines en scil it jimme forkindigie.
16 In koarte tiid, en jimme sjugge my net mear, en wer in koarte tiid, en jimme scille my sjen, hwent ik gean ta myn Heit.
17 Somliken den fen syn learlingen seine tsjin inoar: Hwet is it dochs, dat er ús seit: In koarte tiid en jimme sjugge my net mear, en wer in koarte tiid, en jimme scille my sjen; en: Hwent ik gean ta myn Heit?
18 Hja seine den: Hwet is it dochs: in koarte tiid? Wy witte net hwet er seit.
19 Jezus bikende, dat hja him freegje woene, en sei tsjin hjarren: Bitinke jimme dat ûnder inoar, dat ik sei: In koarte tiid en jimme sjugge my net mear, en wer in koarte tiid en jimme scille my sjen?
20 Wiswier, wiswier siz ik jimme: skrieme en kleije scille jimme, mar de wrâld scil hjar forbliidzje; jimme scille smert hawwe, mar jimme smert scil ta blydskip wirde.
21 As in frou bernje scil, hat hja smerte, om’t hjar ûre kommen is, mar as hja it berntsje berne hat, tinkt hja net mear oan ’e binearing, út blydskip dat der in minske to wrâld kommen is.
22 Dêrom hawwe ek jimme nou wol smerte, mar ik scil jimme wersjen, en jimme hert scil him forbliidzje, en gjinien scil jimme blydskip jimme ôfhimme.
23 En dy deis scille jimme my neat mear freegje. Wiswier, wiswier siz ik jimme, hwer’t jimme de Heit om bidde [pag. 999] scille, dat scil Er jimme jaen yn myn namme.
24 Oant nou ta hawwe jimme nearne om bidden yn myn namme; bid en jimme scille ûntfange, dat jimme blydskip folslein wêze mei.
25 Dizze dingen haw ik jimme yn likenissen sein; der komt in ûre, dat ik net mear yn likenissen ta jimme sprekke scil, mar frijút fen de Heit jimme forkindigje scil.
26 Dy deis scille jimme bidde yn myn namme. En ik siz jimme net, dat ik de Heit for jimme bidde scil,
27 hwent de Heit sels hat jimme ljeaf, om’t jimme my ljeaf hawn hawwe, en leaud hawwe, dat ik fen God útgien bin.
28 Ik bin fen de Heit útgien en yn ’e wrâld kommen; ik forlit de wrâld wer en gean ta de Heit.
29 Syn learlingen seine: Sjuch, nou sprekke jo frijút, en sizze gjin likenis mear.
30 Nou witte wy, dat jo alle dingen witte en net fenneden hawwe, dat immen jo freget;

dêrom leauwe wy, dat jo fen God útgien
binne.
31 Jezus antwirde hjarren: Leauwe jimme
nou?
32 Sjuch, der komt in ûre, en hja is kommen,
dat jimme forsille wirde, in elk nei sines, en
my allinne litte; en dochs bin ik net allinne,
hwent de Heit is by my.
33 Dizze dingen haw ik ta jimme spritsen, dat
jimme frede yn my hawwe. Yn 'e wrâld hawwe
jimme binearing, mar hâld moed: ik haw de
wrâld oerwoun.

HAEDSTIK 17.

1 Dy dingen spriek Jezus; en hy sloech syn
eagen op nei de himel, en sei: Heit, de ûre is
kommen; forhearlikje jins Soan, dat de Soan
Jo forhearlikje mei,
2 allyk Jo him macht jown hawwe oer alle
flêsk, dat hy alles, hwet Jo him jown hawwe, it
ivige libben jaen scoe.
3 En dit is it ivige libben, dat hja Jo kenne, de
ienichste wiere God, en Jezus Christus, dy't Jo
stjûrd hawwe.
4 Ik haw Jo op de ierde forhearlike,
foltôgjende it wirk, dat Jo my jown hawwe om
it to dwaen.
5 En nou forhearlikje Jo my, Heit, by Josels
mei de hearlikheit, dy't ik by Jo hie, ear't de
wrâld wier.
6 Ik haw jins namme de minsken
iepenbiere, dy't Jo my út de wrâld jown
hawwe. Jowes wierne hja, mar my hawwe Jo
hjar jown en hja hawwe jins wird biwarre.
7 Nou hawwe hja bikend, dat alles hwet Jo
my jown hawwe, fen Jo is.
8 Hwent de wirden, dy't Jo my jown hawwe,
haw ik hjarren jown, en hja hawwe dy
oannommen, en hja hawwe yn wierheit
bikend dat ik fen Jo útgien bin, en hawwe
leaud, dat Jo my stjûrd hawwe.
9 Ik bid for hjarren; net for de wrâld bid ik,
mar for dyjingen, dy't Jo my jown hawwe;
hwent hja binne Jowes,
10 en al hwet mines is, is Jowes en Jowes is
mines, en ik bin yn hjarren forhearlike.
11 En ik bin net mear yn 'e wrâld, mar hja
binne yn 'e wrâld, en ik kom ta Jo. Hillige Heit,
biwarje hjar yn jins namme, dy't Jo my jown
hawwe, dat hja ien binne, lyk as wy.
12 Do't ik mei hjarren yn 'e wrâld wier,
biwarre ik hjar yn jins namme, dy't Jo my
jown hawwe, en ik haw noed fen hjarren stien,
en gjinien fen hjarren is forlern gien as de
soan fen it fordjer, dat de Skrift folbrocht
wirde mocht.
13 Mar nou kom ik ta Jo, en sprek dit út yn 'e
wrâld, dat hja myn blydskip folslein yn
hjarren hawwe meije.
14 Ik haw hjarren jins wird jown, en de wrâld
hat hjar hate, hwent hja binne net fen de
wrâld, lyk as ik net fen 'e wrâld bin.
15 Ik bid net, dat Jo hjarren weinimme út de
wrâld, mar dat Jo hjar biwarje for de kweade.
16 Fen de wrâld binne hja net, lyk as ik net
fen de wrâld bin.
17 Hilligje hjarren yn de wierheit; Jins wird is
de wierheit.
18 Lyk as Jo my yn de wrâld stjûrd hawwe,
haw ek ik hjarren yn 'e wrâld stjûrd;
19 en ik hilligje mysels for hjarren, dat ek hja
yn wierheit hillige wêze meije.
20 Mar net for hjarren allinne bid ik, mar ek
for dyjingen, dy troch hjar wird yn my leauwe,
[pag. 1000]
21 dat hja allegearre ien wêze meije, lyk as Jo,
Heit, yn my, en ik yn Jo, dat ek hja yn ús
binne, dat de wrâld leauwe mei, dat Jo my
stjûrd hawwe.
22 En ik haw hjarren de hearlikheit jown, dy't
Jo my jown hawwe, dat hja ien binne, lyk as
wy ien binne:
23 ik yn hjarren en Jo yn my; dat hja folslein
binne ta ien, en dat de wrâld bikenne mei, dat
Jo my stjûrd hawwe, en dat Jo hjarren ljeaf
hawn hawwe, lyk as Jo my ljeaf hawn hawwe.
24 Heit, ik wol, dat, hwer't ik bin, ek hja by
my wêze scille, dy't Jo my jown hawwe, dat
hja myn hearlikheit oanskôgje, dy't Jo my
jown hawwe, hwent Jo hawwe my ljeaf hawn
foar de grounfêsting fen 'e wrâld.
25 Rjuchtfeardige Heit, de wrâld hat Jo net
kend, mar ik haw Jo kend, en hja hawwe
bikend, dat Jo my stjûrd hawwe;
26 en ik haw hjarren jins namme bikend
makke en scil dy bikend meitsje, dat de
ljeafde, dêr't Jo my mei ljeaf hawn hawwe, yn
hjarren wêze mei, en ik yn hjarren.

HAEDSTIK 18.

1 Do't Jezus dy wirden sein hie, gyng er mei
syn learlingen út, nei de oare kant de beek
Kedron, dêr't in hôf wier, dêr't er yngyng, hy
en syn learlingen.
2 Mar ek Judas, dy't him forrette, wist dat
plak, hwent faken wier Jezus dêr mei syn
learlingen gearkommen.
3 Judas den naem de kriichsbinde en
tsjinners fen de oerpreesters en Farizéën en
kaem dêr mei lantearnen en fakkels en
wapens.
4 Jezus den, wittende alles hwet oer him
komme scoe, gyng út en sei tsjin hjarren: Hwa
siikje jimme?
5 Hja antwirden him: Jezus fen Nazareth. Hy
sei tsjin hjarren: Ik bin it. En Judas, dy't him
forrette, stie ek by hjarren.
6 Do't er den tsjin hjarren sei: Ik bin it,
gyngen hja tobek en foelen oer 'e groun.
7 En hy frege hjarren yetris: Hwa siikje
jimme? Hja seine: Jezus fen Nazareth.
8 Jezus antwirde: Ik haw jimme sein, dat ik
it bin; as jimme my siikje, lit dizzen den gean.
9 Dat it wird folbrocht wirde scoe, dat er
sein hie: Fen dyjingen, dy't Jo my jown
hawwe, haw ik gjinien forlern.
10 Simon Petrus den, dy't in swird hie, loek it
út en sloech nei de tsjinstfeint fen 'e
hegepreester en houde him it rjuchterear ôf;
en de tsjinstfeint syn namme wier Malchus.
11 Do sei Jezus tsjin Petrus: Stek it swird yn 'e
skie; de drinkenstsjelk dy't de Heit my jown
hat, scoe ik dy net drinke?
12 De kriichsbinde den en de oerste en de
tsjinners fen de Joaden griepen Jezus en
bounen him.
13 En hja brochten him earst nei Annas;
hwent dat wier de skoanheit fen Kajafas, dy
dat jiers hegepreester wier.
14 Kajafas nou wier it, dy't de Joaden to
foaren hâlden hie: dat it nut wier, dat ien
minske for it folk stoar.
15 Simon Petrus lykwols folge Jezus mei in
oare learling. Dy learling hie kinde oan 'e
hegepreester, en kaem tagelyk mei Jezus yn 'e
hegepreester syn hôf;
16 mar Petrus bleau bûten by de doar stean.
Do gyng de oare learling, dy't kinde oan de
hegepreester hie, nei bûten en spriek mei de
doarwaerster en brocht Petrus yn.
17 De tsjinstfaem den, dat de doarwaerster
wier, sei tsjin Petrus: Hearstû ek net ta de
learlingen fen dy minske? Hy sei: Né.
18 De tsjinstfeinten nou en de tsjinners hiene
in koalefjûr oanset, hwent it wier kâld, en hja
waermen hjar. Ek Petrus stie by hjarren en
waerme him.
19 De hegepreester den ûnderstie Jezus oer
syn learlingen en oer syn lear.
20 Jezus antwirde him: Ik haw frijút foar de
wrâld spritsen; ik haw aloan ûnderrjuchte yn
'e synagoge en yn 'e timpel, dêr't alle Joaden
gearkomme, en yn it forhoalen haw ik nea
spritsen;
21 Hwerom ûndersteane jo my? ûnderstean
dyjingen, dy't heard hawwe hwet ik foar
hjarren spritsen haw; sjuch, dy witte hwet ik
sein haw.
22 Mar do't er dat sein hie, joech ien fen de
tsjinners, dy't dêrby stie, Jezus in slach yn it
oantlit, sizzende: Antwirdestû sa de
hegepreester?
23 Jezus antwirde him: As ik kwealik [pag. 1001]
spritsen haw, bitsjûgje fen it kweade, mar as ik
goed spritsen haw, hwerom slachstû my?
24 Annas den stjûrde him boun nei de
hegepreester Kajafas.
25 Simon Petrus nou stie him to waermjen.
Do seine hja tsjin him: Hearstû ek net ta syn
learlingen? Hy hiet it ljeagen en sei: Né.
26 Ien fen de tsjinstfeinten fen 'e
hegepreester, dy't bisibbe wier oan dyjinge,
dy't Petrus it ear ôfslein hie, sei: Haw ik dy sels
net mei him sjoen yn it hôf?
27 Mar Petrus hiet it yetris ljeagen, en mei
kraeide de hoanne.
28 Hja den brochten Jezus fen Kajafas nei it
rjuchthûs; en it wier yn 'e iere moarn. Mar sels
gyngen hja net yn it rjuchthûs, dat hja net
ûntreinige wirde scoene, mar it Peaske ite
mochten.
29 Pilatus den gyng ta hjarren út, en sei:
Hwetfor biskildiging bringe jimme tsjin dizze
minske yn?
30 Hja antwirden en seine tsjin him: As dat
gjin misdiediger wier, scoene wy him jo net
oerlevere hawwe.

31 Pilatus den sei hjarren: Nimme jimme him
en oardielje him nei jimme wet. De Joaden
seine tsjin him: It stiet ús net frij immen to
deadzjen,
32 dat it wird fen Jezus folbrocht wirde
mocht, dat er spritsen hie om oan to tsjutten,
hokfor dead hy stjerre scoe.
33 Pilatus den gyng wer yn it rjuchthûs en rôp
Jezus en sei tsjin him: Binne jo de kening fen
de Joaden?
34 Jezus antwirde: Sizze jo dat út josels, of
hawwe oaren it jo fen my sein?
35 Pilatus antwirde: Bin ik faeks in Joad? Jins
folk en de oerpreesters hawwe jo oan my
oerlevere. Hwet hawwe jo dien?
36 Jezus antwirde: Myn keninkryk is net fen
dizze wrâld; as myn keninkryk fen dizze wrâld
wier, scoene myn tsjinners striden hawwe, dat
ik de Joaden net oerlevere wirden wier; mar
nou is myn keninkryk hjir net wei.
37 Pilatus den sei tsjin him: Jo binne dus in
kening? Jezus antwirde: Jo sizze dat ik in
kening bin. Dêrta bin ik berne en dêrta bin ik
yn 'e wrâld kommen, dat ik de wierheit
tsjûgenis jaen scoe; in elk dy't út de wierheit
is, heart myn stimme.
38 Pilatus sei tsjin him: Hwet is wierheit? En
do't er dat sein hie, gyng er yetris út ta de
Joaden en sei tsjin hjarren: Ik fyn neat gjin
skild yn him.
39 Mar it is by jimme in wenst, dat ik to
Peaske jimme ien loslit. Wolle jimme nou, dat
ik jimme de kening fen de Joaden loslit?
40 En hja rôpen allegearre lûd werom,
sizzende: Né, dizze net, mar Barabbas! En
Barabbas wier in rôver.

HAEDSTIK 19.

1 Do naem den Pilatus Jezus en gisele him.
2 En de soldaten frisselen in kroane fen
toarnen en setten him dy op 'e holle en
hongen him in poarperen mantel om;
3 en hja kamen ta him en seine: Groetenis,
dû kening fen 'e Joaden! en hja sloegen him
yn it oantlit.
4 En yetris kaem Pilatus nei bûten en sei
tsjin hjarren: Sjuch, ik bring him út foar
jimme, dat jimme witte scille, dat ik yn him de
minste skild net fyn.
5 Jezus den kaem út, dragende de
toarnekroan en de poarperen mantel. En
Pilatus sei tsjin hjarren: Sjuch, de minske!
6 Do't him den de oerpreesters en de
tsjinners seagen, skreauden hja, sizzende:
Krusigje him, krusigje him! Pilatus sei tsjin
hjarren: Nimme jimme him en krusigje him,
hwent ik fyn gjin skild yn him.
7 De Joaden antwirden him: Wy hawwe in
wet, en neffens dy wet moat er stjerre, hwent
hy hat him sels Gods Soan makke.
8 Do't den Pilatus dat wird hearde, waerd er
noch eanger,
9 en wer gyng er yn it rjuchthûs en sei tsjin
Jezus: Hwer binne jo wei? Mar Jezus joech
him gjin antwird.
10 Do sei Pilatus tsjin him: Steane jo my net
to wird? Witte jo net, dat ik macht haw jo los
to litten en macht haw jo to krusigjen?
11 Jezus antwirde: Jo scoene gjin macht oer
my hawwe, as it jo net fen boppen jown wier.
Dêrom, dy't my oan jo oerlevere hat, hat
greater sûnde.
12 Sont dy tiid bisocht Pilatus him los to
litten, mar de Joaden skreauden, sizzende: As
jo him loslitte, binne jo net de keizer syn
frjeon; in elk, dy't him for kening útjowt, stiet
tsjin de keizer. [pag. 1002]
13 Do't Pilatus dy wirden hearde, brocht er
Jezus foar en gyng op 'e rjuchterstoel sitten,
op it plak dat Lithostrotos, mar yn it
Hebrieusk Gabbatha hjit.
14 It wier nou de deis fen 'e tarieding foar
Peaske, likernôch de sechste ûre. En hy sei
tsjin de Joaden: Sjuch, jimme kening!
15 Mar hja skreauden: Foart! foart! krusigje
him! Pilatus sei tsjin hjarren: Scil ik jimme
kening krusigje? De oerpreesters antwirden:
Wy hawwe gjin kening as de keizer.
16 Do joech er him oan hjarren oer, om
krusige to wirden. Hja nou namen Jezus en
brochten him foart.
17 En sels syn krús dragende, gyng er út nei it
plak dat Hollekrún hjit, en yn it Hebrieusk
Golgotha neamd wirdt;
18 dêr't hja him krusigen, en mei him twa
oaren, oan elke kant ien, mar Jezus yn 'e
midden.
19 Pilatus nou hie ek in opskrift makke en op

it krús sette litten. Dêr stie skreaun: Jezus, de
Nazarener, de kening fen ’e Joaden.
20 Dat opskrift liezen in mannichte Joaden,
hwent it plak, dêr’t Jezus krusige waerd, wier
koart by de stêd; en it wier skreaun yn it
Hebrieusk, yn it Latyn en yn it Gryksk.
21 Do seine de oerpreesters fen de Joaden
tsjin Pilatus: Skriuw net: de kening fen ’e
Joaden, mar dat er sein hat: Ik bin den kening
fen ’e Joaden.
22 Pilatus antwirde: Hwet ik skreaun haw, dat
haw ik skreaun.
23 Do’t den de soldaten Jezus krusige hiene,
namen hja syn klean en makken fjouwer
dielen, for elke soldaet ien diel, en de liifrok.
De liifrok nou wier sûnder naed, fen boppen
oant ûnderen út ien stik weefd.
24 Hja seine den tsjin inoar: Lit ús dy net
stikken skoerre, mar dêr om lotsje, hwa sines
it wêze scil, dat de Skrift folbrocht waerd: Hja
hawwe myn klean ûnder inoar fordield, en it
lot wirpen om myn liifdracht. Dat nou hawwe
de soldaten dien.
25 Mar by it krús fen Jezus stiene syn mem en
syn memme sister, Maria, de frou fen Klopas,
en Maria Magdalena.
26 Do’t Jezus nou syn mem seach en de
learling, dy’t er ljeaf hie, dêrby steande, sei er
tsjin syn mem: Frou, sjuch, jins soan.
27 Dêrnei sei er tsjin de learling: Sjuch, dyn
mem. En fen dy ûre ôf naem de learling hjar
yn syn hûs.
28 En do, wittende, dat nou alles folbrocht
wier, sei Jezus, om de Skrift to foltôgjen: My
toarstet.
29 Dêr stie nou in fetfol yettik. En hja stieken
in spûns fol yettik op in hyzopstâlle, en
brochten hjar oan syn mûle.
30 Do’t Jezus den de yettik nommen hie, sei
er: It is folbrocht; en de holle bûgende, joech
er de geast.
31 Om’t it nou de dei fen tarieding wier, en
op sabbat de lichemen net oan it krús bliuwe
mochten, hwent dy sabbatdei wier great,
forsochten de Joaden Pilatus, dat de skonken
hjarren britsen en hja ôfnommen wirde
scoenen.
32 De soldaten den kamen en brieken wol de
earste de skonken en ek de oare, dy’t mei him
krusige wier,
33 mar do’t hja oan Jezus ta wierne en
seagen, dat er al forstoarn wier, brieken hja
syn skonken net,
34 mar ien fen de soldaten stiek him mei in
spear yn ’e side, en foartynienen kaem der
bloed en wetter út.
35 En dy’t it sjoen hat, dy hat it tsjûge, en syn
tsjûgenis is wier, en hy wit dat hy wierheit
sprekt, dat ek jimme leauwe meije.
36 Hwent dy dingen binne bard, dat de Skrift
folbrocht wirde scoe: Gjin bien fen him scil
britsen wirde.
37 En yette in oare Skrift seit: Hja scille sjen,
yn hwa’t hja stitsen hawwe.
38 Dêrnei frege Jozef fen Arimathéa, dy’t in
learling fen Jezus wier, mar tomûk, út freze for
de Joaden, oan Pilatus, dat er Jezus lichem
ôfnimme mocht. En Pilatus joech tawird. Do
kaem er en naem syn lichem ôf.
39 Mar ek Nikodemus kaem, dy to’n earsten
by nacht ta him kommen wier, en brocht in
mingsel fen mirre en aloë, sa’n hûndert poun.
40 Do namen hja it lichem fen Jezus en
biwoellen it yn doeken mei de swietrokige
krûden, lyk as de Joaden for in brûkme hawwe
by it bigraven.
41 En der wier yn ’e oarde, dêr’t er [pag. 1003]
krusige wier, in hôf, en yn dat hôf in nij grêf,
dêr’t noch nea ien yn lein wier.
42 Om’t nou de Joaden tarieding hiene, en it
grêf tichteby wier, leine hja Jezus dêryn.

HAEDSTIK 20.

1 En de earste deis fen ’e wike, yn ’e iere
moarn, do’t it yette tsjuster wier, gyng Maria
Magdalena nei it grêf; en hja seach, dat de
stien foar it grêf weinommen wier.
2 Do roun hja en kaem by Simon Petrus en
by de oare learling, dy’t Jezus ljeaf hie, en sei
tsjin hjarren: Hja hawwe de Heare út it grêf
weinommen en wy witte net, hwer’t hja him
hinne lein hawwe.
3 Petrus den en de oare learling gyngen
hinne en bijoegen hjar nei it grêf.
4 Dy twa nou rounen mei inoar; mar de oare
learling roun foarút, hirder as Petrus en kaem
earst by it grêf.
5 En hy bûgde him foaroer en seach de

doeken lizzen, lykwols gyng hy der net yn.
6 Do kaem ek Simon Petrus efter him oan,
en gyng yn it grêf;
7 en hy seach de doeken lizzen, mar de
switdoek, dy't op syn holle west hie, seach er
net by de doeken lizzen, mar by siden,
opteard op in eigen plak.
8 Do gyng ek de oare learling, dy't earst by it
grêf kommen wier, deryn; en hy seach en
leaude.
9 Hwent hja wisten de Skrift noch net, dat er
út de deaden opstean moast.
10 De learlingen den gyngen werom nei hûs
ta.
11 Maria lykwols stie bûten by it grêf,
skriemende. En wylst hja skriemde, bûgde hja
hjar foaroer yn it grêf;
12 en hja seach twa ingelen sitten, yn wite
klean, de iene to hollenein en de oare to
foettenein, dêr't Jezus lichem lein hie.
13 En hja seine tsjin hjar: Frou, hwerom
skrieme jo? Hja sei tsjin hjarren: Om't hja myn
Heare weinommen hawwe, en ik wit net
hwer't hja him hinnelein hawwe.
14 En do't hja dat sein hie, kearde hja hjar
om, en seach Jezus stean, mar hja wist net, dat
it Jezus wier.
15 Jezus sei tsjin hjar: Frou, hwerom skrieme
jo? Hwa siikje jo? Hja, mienende dat it de
hôfker wier, sei tsjin him: Hear, as jo him
hjirwei droegen hawwe, siz my, hwer't jo him
hinnelein hawwe, en ik scil him weihelje.
16 Jezus sei tsjin hjar: Maria. Hja kearde hjar
om en sei tsjin him yn it Hebrieusk: Rabboeni!
hwet sizze wol: Master!
17 Jezus sei tsjin hjar: Hâld my net, hwent ik
bin noch net opfearn ta de Heit; mar gean nei
myn broerren en siz hjarren: Ik far op ta myn
Heit en jimme Heit, ta myn God en jimme
God.
18 Maria Magdalena gyng hinne en die de
learlingen to witten, dat hja de Heare sjoen
hie, en dat er hjar dat sein hie.
19 Do't it den joun wier dy deis, de earste fen
de wike, en de doarren, hwer't de learlingen
forgearren, sletten wierne út freze for de
Joaden, kaem Jezus en stie yn it formidden en
sei tsjin hjarren: Frede jimme!
20 En do't er dat sein hie, liet er hjarren de
hannen en de side sjen. De learlingen den
wierne bliid, do't hja de Heare seagen.
21 Do sei Jezus yetris tsjin hjarren: Frede
jimme! Lyk as de Heit my stjûrd hat, sa stjûr ik
jimme ek.
22 En do't er dat sein hie, blies er op hjar en
sei hjarren: Untfang de Hillige Geast,
23 Hwa't jimme de sûnden forjowe, dy binne
hja forjown, hwa't jimme se hâlde, dy binne
hja hâlden.
24 Mar Thomas, ien fen de toalve, ek neamd
Didymus, wier net mei hjarren, do't Jezus
kaem.
25 De oare learlingen den seine tsjin him: Wy
hawwe de Heare sjoen! Mar hy sei tsjin
hjarren: As ik yn syn hannen net sjuch de
groeden fen de neilen, en myn finger net stek
yn de groeden fen de neilen en myn hân net
stek yn syn side, scil ik nea leauwe.
26 En nei acht dagen wierne syn learlingen
wer yn it hûs en Thomas mei hjarren. Jezus
kaem, wylst de doarren sletten wierne, en stie
yn it formidden en sei: Frede jimme!
27 Dêrnei sei er tsjin Thomas: Bring dyn
finger harren, en sjuch myn hannen, en bring
dyn hân en stek dy yn myn [pag. 1004] side; en wêz
net ûnleauwich, mar leauwich.
28 En Thomas antwirde en sei tsjin him: Myn
Heare en myn God!
29 Jezus sei him: Omdatstû my sjoen haste,
Thomas, dêrom hast leaud; sillich dy't net
sjoen en dochs leaud hawwe.
30 Noch folle oare teikens hat Jezus foar de
eagen fen syn learlingen dien, dy't net yn dit
boek biskreaun steane.
31 Mar dizze steane biskreaun, dat jimme
leauwe meije dat Jezus de Christus is, Gods
Soan, en dat jimme leauwende, it libben
hawwe yn syn namme.

HAEDSTIK 21.

1 Dêrnei iepenbiere Jezus himsels yetris oan
'e learlingen by de sé fen Tiberias. En hy
iepenbiere him sà.
2 Der wierne by inoar Simon Petrus en
Thomas, neamd Didymus, en Nathanaël fen
Kana yn Galiléa en de soannen fen Sebedéüs
en twa oaren fen syn learlingen.
3 Simon Petrus sei tsjin hjarren: Ik gean to

fiskjen. Hja seine tsjin him: Wy geane mei dy. En hja teagen út en gyngen yn it skip; mar dy nachts fongen hja neat.
4 En do't it nou al moarn wirden wier, stie Jezus op 'e wâl, mar de learlingen wisten net, dat it Jezus wier.
5 Jezus den sei tsjin hjarren: Berntsjes, hawwe jimme net hwet taspize? Hja antwirden him: Né.
6 Mar hy sei tsjin hjarren: Bring it net út oan 'e rjuchterkant fen it skip, en jimme scille fange. Do brochten hja it net út en koenen it fen de mannichte fisk net lûke.
7 De learling nou, dy't Jezus ljeaf hie, sei tsjin Petrus: It is de Heare! Do't Simon Petrus hearde, dat it de Heare wier, teach er de boppeklean oan, hwent hy wier neaken, en sprong yn 'e sé.
8 Mar de oare learlingen kamen mei it skipke, hwent hja wierne net fier fen it lân ôf, net mear as twahûndert jelne, en tôgen it net mei de fisk.
9 Do't hja nou oan 'e wâl kommen wierne, seagen hja in koalfjûr lizzen en dêr fisk op en brea.
10 Jezus sei tsjin hjarren: Helje fen de fisk, dy't jimme nou fongen hawwe.
11 Simon Petrus gyng oan boart en loek it net op 'e wâl, fol greate fisken; hûndert trije en fyftich. En hofolle der ek wierne, it net skoerde net.
12 Jezus sei tsjin hjar: Kom harren en hâld it moarnsmiel! En gjinien fen de learlingen doarst him freegje: Hwa binne jo? hwent hja wisten wol, dat it de Heare wier.
13 Jezus nou kaem en naem it brea en joech it hjarren, alliken de fisk.
14 Dat wier al de trêdde reis, dat Jezus him oan de learlingen iepenbiere, nei't er opwekke wier út de deaden.
15 Do't hja den it moarnsmiel hâlden hiene, sei Jezus tsjin Simon Petrus: Simon, soan fen Jonas, hastû my ljeaver as dizzen? Hy sei tsjin him: Ja, Heare, jo witte, dat ik fen jo hâld. Hy sei tsjin him: Weidzje myn lamkes.
16 Hy sei tsjin him de twade kear: Simon, soan fen Jonas, hastû my ljeaf? Hy sei tsjin him: Ja, Heare, jo witte, dat ik fen jo hâld. Hy sei tsjin him: Hoedzje myn skiep.
17 Hy sei de trêdde kear tsjin him: Simon, soan fen Jonas, hâldstû fen my? Petrus waerd moeilik, om't er de trêdde kear tsjin him sei: Hâldstû fen my? en sei tsjin him: Ja, Heare, jo witte alle dingen, jo witte dat ik fen jo hâld. Jezus sei tsjin him: Weidzje myn skiep.
18 Wiswier, wiswier siz ik dy: dostû jong wierste, girdeste dy sels en gyngste dêrstû woest, mar ast âld wirden bist, scilste de hannen útstekke en in oar scil dy girdzje en dy bringe dêrstû net wolst.
19 Dat nou sei er om to bitsjutten mei hokker dea er God forhearlikje scoe. En do't er dat sein hie, sei er tsjin him: Folgje my.
20 En Petrus kearde him om en seach de learling folgjen, dy't Jezus ljeaf hie, dy't ek by it jounmiel oan Jezus' boarst lein en sein hie: Heare, hwa is it, dy't jo forret?
21 Him den seach Petrus en hy sei tsjin Jezus: Heare, mar hwet moat hy?
22 Jezus sei tsjin him: As ik wol, dat er bliuwt oant ik kom, hwet giet it dy oan? Folgje dû my.
23 Sa kaem der sprake fen ûnder de broerren, dat dy learling net stjerre scoe. Mar Jezus hie net tsjin him sein dat er [pag. 1005] net stjerre scoe, mar: as ik wol, dat hy bliuwt oant ik kom, hwet giet it dy oan?
24 Dit is de learling, dy't fen dy dingen tsjûget en dy dingen biskreaun hat, en wy witte dat syn tsjûgenis wier is.
25 En der binne yette folle mear dingen, dy't Jezus dien hat. As dy ien foar ien biskreaun wirde scoene, nei myn bitinken scoe sels de hiele wrâld de to skriuwen boeken net bifetsje kinne. Amen.

# DE HÂNLINGEN
## FEN DE APOSTELEN.

HAEDSTIK 1.

1 It earste boek, o Theophilus, haw ik opmakke fen al itjinge Jezus Christus is bigoun beide to dwaen en to learen,
2 oant de dei ta, dat er opnommen is, nei't er troch de Hillige Geast de apostelen, dy't er útkard hie, bistel jown hie;
3 oan hwa't er ek nei syn lijen mei folle kleare bliken himsels libben sjen litten hat, fjirtich dagen lang hjarren iderkearen foarkommende, en mei hjarren sprekkende oer de dingen, dy't Gods keninkryk oangeane.
4 En mei hjarren oansittende, bistelde er hjarren, Jeruzalem net to forlitten, mar op syn Heite bilofte to wachtsjen, dy't jimme, sei er, fen my heard hawwe;
5 hwent Johannes doopte wol mei wetter, mar jimme scille mei de Hillige Geast doopt wirde, net sa lang nei dizze dagen.
6 Hja den, dy't gearkommen wierne, fregen him, sizzende: Heare, scille jo om dizze tiid hinne Israël it keninkryk wer oprjuchtsje?
7 Hy sei tsjin hjarren: It komt jimme net ta to witten de tiden of gelegenheden, dy't de Heit yn syn eigen macht hâlden hat;
8 mar jimme scille krêft ûntfange, as de Hillige Geast oer jimme kommen is, en jimme scille myn tsjûgen wêze yn Jeruzalem, en yn hiele Judéa en Samaria, en oant ierdryks úteinen ta.
9 En do't er dat sein hie, waerd er opnommen, wylst hja it seagen, en in wolk naem him wei lyk foar hjar eagen.
10 En sa't hja hjar eagen nei de himel hâldden, towilen er opfear, sjuch, dêr stiene twa mannen by hjarren yn wite klean,
11 en seine: Jimme Galileeske mannen, hwet steane jimme dêr, en sjugge op nei de himel? Dizze Jezus, dy't by jimme wei yn 'e himel opnommen is, scil weromkomme, alliken as jimme him nei de himel opfarren sjoen hawwe.
12 Do gyngen hja werom nei Jeruzalem fen de berch, dy't de Oliveberch neamd wirdt, en dy tichteby Jeruzalem leit, in sabbatsreize ôf.
13 En do't hja ynkommen wierne, gyngen hja de boppeseale op, dêr't hja plichten ta to hâlden, Petrus en Johannes, Jakobus en Andréas, Filippus en Thomas, Bartholomeüs en Mattheüs, Jakobus, de soan fen Alfeüs, en Simon Selotes, en Judas de soan fen Jakobus.
14 Dy wierne allegearre ienriedich by inoar yn oanhâldend gebet, mei inkele frouljue en Maria, Jezus' mem en mei syn broerren.
15 En yn dyselde dagen gyng Petrus yn it formidden fen de broerren oerein en sei, — dêr wier nou sa'n skare fen in hûndert en tweintich man — :
16 Mannen, broerren, de Skrift moast folbrocht wirde, dy de Hillige Geast troch Davids rnûle foarsein hat oer Judas, de liedsman yndertiid fen dyjingen, dy't Jezus fongen hawwe.
17 Hwent hy waerd by ús rekkene en hie in diel krige yn dizze bitsjinning.
18 Dy nou hie in stik lân koft for it lean fen syn ûngerjuchtichheit, en foaroer fallen, is er midden opboarst, dat syn hiele yngewant útstoartte.
19 En it is bikend wirden by allegearre, dy't to Jeruzalem wenje, hwerom yn hjar eigen sprake dat stik lân de namme krige hat fen Akeldama, hwet sizze wol Bloedeker.
20 Hwent der stiet biskreaun yn it boek [pag. 1006] fen de psalmen: Syn tahâld mei woast wirde en nimmen dêr wente yn hawwe, en ek: In oar scil syn opsjenners-ampt nimme.
21 Dêrom is it needsaek, dat út de mannen, dy't mei ús omgien hawwe al dy tiid, dat de Heare Jezus by ús út- en yngyng,
22 to bigjinnen by de doop fen Johannes oant de dei ta, dat er by ús wei opnommen is, ien fen hjarren mei ús tsjûge wirdt fen syn opstanning.
23 En hja stelden twa: Jozef, dy't ek Barsabas hiet, by tanamme Justus, en Matthias.
24 En hja beaën en seine: Jo, Heare, kenner fen alle herten, wiis út dizze twa dy iene oan, dy't Jo útkard hawwe,
25 om yn to nimmen it plak fen dizze

bitsjinning en dit apostelskip dat Judas forlitten hat, om nei syn eigen plak to gean.
26 En hja joegen hjarren lotten, en it lot foel op Matthias, en mei miene goedkarring waerd er oan de âlve apostelen tafoege.

HAEDSTIK 2.

1 En do't de dei fen it Pinksterfeest fol stie to wirden, wierne hja allegearre ienriedich by inoar.
2 En ûnforwachts kaem der út 'e himel in lûd lyk as fen in forheftich dreaune wyn, en folle it hiele hûs, dêr't hja sieten.
3 En fen hjarren waerden sjoen tongen as fen fjûr, dy't hjar fordielden en it sette him op in elk fen hjarren.
4 En hja waerden allegearre fol fen de Hillige Geast, en bigounen to sprekken yn oare talen, allyk de Geast hjarren joech út to sprekken.
5 En der wierne yn Jeruzalem Joaden wenachtich, godfreezjende mannen, út alle folken dy't ûnder 'e himel binne.
6 Do't den dat lûd kaem, roun de mannichte gear en waerd ûntdien, hwent in elk hearde hjar yn syn eigen tael sprekken.
7 En hja rekken bûten hjarsels en forwûnderen hjar, sizzende: Sjuch, binne dat allegearre, dy't dêr sprekke, gjin Galileërs?
8 En ho kin it den, dat wy hjarren hearre in elk yn 'e eigen tael, dêr't wy yn berne binne?
9 Parthen en Meden en Elamiten, en de ynwenners fen Mesopotamië, en Judéa en Kappadocië, Pontus en Azië,
10 Frygië en Pamfilië, Egypte en de dielen fen Libyë, dat deun oan Cyréne leit, en útlânske Romeinen, Joaden en dy't Joad wirden binne,
11 Kretenzen en Arabieren, ho hearre wy hjarren yn ús eigen tael Gods greate wirken forkindigjen?
12 En hja wierne allegearre bûten hjarsels en hjar rie to'n ein, sizzende de iene tsjin de oare: Hwet mei dit wol wêze?
13 Mar oaren seine spottende: Hja binne fol swiete wyn.
14 Mar Petrus stie mei de âlve en sette syn stimme út en spriek ta hjarren: Joadske mannen en jimme allegearre, dy't wenje yn Jeruzalem, dit mei jimme bikend wêze, en slaen myn wirden acht.
15 Hwent dizzen binne net dronken, lyk as jimme oannimme, hwent it is de trêdde ûre fen 'e dei.
16 Mar dit is, hwet sein is troch de profeet Joël:
17 En it scil wêze yn it lêstoan fen 'e dagen, sprekt God, dat Ik fen myn Geast útstoarte scil oer alle flêsk, en jimme soannen en jimme dochters scille profetearje, en jimme jongfeinten scille gesichten sjen, en jimme âlden scille dreamen dreame;
18 en ek op myn tsjinstfeinten en tsjinstfammen scil Ik yn dy dagen fen myn Geast útstoarte, en hja scille profetearje.
19 En Ik scil wûnders jaen yn 'e himel boppe, en teikens op 'e ierde ûnder, bloed en fjûr en reekwalm;
20 en de sinne scil yn tsjusternis foroare wirde en de moanne yn bloed, ear't de greate en trochloftige dei des Heare komt.
21 En it scil wêze, dat in elk dy't de namme des Heare oanropt, bihâlden wirde scil.
22 Jimme Israëlityske mannen, harkje nei dizze wirden: Jezus de Nazarener, in man fen Godswegen ûnder jimme bifêstige troch machtige dieden en wûnders en teikens, dy't God troch him mids jimme dien hat, lyk as jimme sels wol witte,
23 dy, troch Gods foarbiskikte rie en foarkennisse oerjown, hawwe jimme nom-[pag. 1007]-men en troch de hân fen ûnrjuchtfeardigen oan it krús slein en deade;
24 mar God hat him opwekke, mei't Er de smerten fen de dead ûntboun hie, om't it net mooglik wier, dat dy him hâlde scoe.
25 Hwent David seit fen him: Ik seach de Heare jimmeroan foar my, hwent Hy is oan myn rjuchterhân, dat ik net wifkje scoe.
26 Dêrom wier myn herte bliid en jubele myn tonge, ja sels myn flêsk scil rêste yn hope,
27 hwent Jo scille myn siele yn 'e hel net forlitte, en jins Hillige scille Jo net oerjaen om fordjer to sjen.
28 Jo hawwe my de paden fen it libben bikend makke; Jo scille my sêdzje mei blydskip foar jins oantlit.
29 Mannen, broerren, fen ús âffear David mei men jimme wol frij út sizze, dat er beide stoarn en biïerdige is, en syn grêf is mids ús

oant hjoed de dei ta.
30 Mar om’t er in profeet wier en wist, dat God him mei in eed sward hie, hwet it flêsk oanbilanget, út de frucht fen syn heupe de Christus to winnen en op syn troan to setten,
31 dêrom hat er foarút sjende, spritsen fen de opstanning fen Christus, dat dy syn siele net yn ’e hel forlitten wirde scoe, noch syn flêsk fordjer sjen scoe.
32 Dy Jezus nou hat God opwekke, dêr’t wy allegearre tsjûgen fen binne.
33 Nou’t hy den troch Gods rjuchterhân forhege is en de bilofte fen ’e Hillige Geast ûntfongen hat fen ’e Heit, hat er dit nou útstoart hwet jimme beide sjugge en hearre.
34 Hwent David is net opfearn nei de himelen, mar sels seit er: De Heare hat spritsen ta myn Heare: Sit oan myn rjuchterhân,
35 oant ik dyn fijannen set hawwe scil ta in foetbank for dyn foetten.
36 Sa mei den it hiele hûs Israël siker witte, dat God him beide Heare en Christus makke hat en dat it dy Jezus is, dy’t jimme krusige hawwe.
37 En do’t hja dat hearden, waerden hja forslein yn it herte, en seine tsjin Petrus en de oare apostelen: Hwet moatte wy dwaen, mannen, broerren?
38 En Petrus sei tsjin hjarren: Bikear jimme en lit in elk fen jimme doopt wirde yn ’e namme fen Jezus Christus ta forjowing fen jimme sûnden; en jimme scille de jefte ûntfange fen ’e Hillige Geast.
39 Hwent jimme is de bilofte en jimme bern en allegearre, dy’t om fierrens binne, safolle as de Heare ús God dêrta roppe scil.
40 En mei mear oare wirden bitsjûge en formoanne er hjarren, sizzende: Lit jimme bihâlde út dit bidoarne skaei!
41 Dy’t den syn wird oannamen, lieten hjar dope; en der waerden dy deis tabrocht by de trije tûzen sielen.
42 En hja bleauwen stanfêst yn ’e leare fen ’e apostelen en yn ’e mienskip, en yn it brekken fen it brea en yn ’e gebeden.
43 En freze kaem oer alle siel en in mannichte wûnders en teikens barden troch de apostelen.
44 En dy ta it leauwe kommen wierne, hâldden hjar allegearre by inoar en hiene alle dingen mien.
45 En oanienwei forkoften hja hjar hawwen en hâlden en dielden dat ûnder alleman út, nei’t in elk fen dwaen hie.
46 En dei oan dei stanfêst tahâldende yn ’e timpel, ien fen sin, en hûs oan hûs brea brekkende, ieten hja mei inoar yn blydskip en ienfâld fen herte,
47 God loovjende; en hja stiene yn hege achting by it hiele folk. En de Heare brocht by de dei mear oan ’e gemeinte ta, dy’t bihâlden waerden.

HAEDSTIK 3.

1 Petrus nou en Johannes gyngen togearre op nei de timpel tsjin de njoggende ûre, de ûre fen it gebet.
2 En iderkear waerd dêr in man brocht, dy’t lam wier fen memme skirte ôf. Dei oan dei leine hja him del by de timpelpoarte, dy de Moaije hjit, om de timpelgongers om in yelmisse to freegjen.
3 Do’t dy Petrus en Johannes seach, dat hja de timpel yn scoene, bea er, dat er in yelmis hawwe mocht.
4 Mar Petrus, mei Johannes, seach him strak oan en sei: Sjuch ús oan.
5 Hy nou seach nei hjarren op, forwachtsjende dat er hwet fen hjarren krije scoe.
6 En Petrus sei: Silver en goud haw ik net, mar hwet ik haw, dat jow ik dy: [pag. 1008]
yn ’e namme fen Jezus Christus de Nazarener, gean oerein en wannelje!
7 En hy griep him by de rjuchterhân, en sette him oerein, en mei waerden syn foetten en ankels fêst,
8 en hy sprong op, en stie en wannele en gyng mei hjarren de timpel yn, wanneljende en springende en loovjende God.
9 En al it folk seach him wanneljen en God loovjen.
10 En hja koene him goed, dat hy it wier, dy’t om in yelmis plichte to sitten by de Moaije Poarte fen ’e timpel, en hja waerden der fol fen, forwûndere en ûntdien oer itjinge him bard wier.

11 En do’t de lamme, dy’t genêzen wier, him by Petrus en Johannes hâldde, roun al it folk binijd om hjarren ta, yn ’e pyldergong, dy’t nei Salomo neamd wirdt.

12 En Petrus dat sjende, spriek it folk ta: Jimme Israëlityske mannen, hwerom docht dit jimme nij of hwerom steane jimme ús sa strak oan to sjen, as hiene wy troch eigen krêft of frommens dizze man ta gean brocht?

13 De God fen Abraham en fen Izaäk en fen Jakob, ús âffears God, hat Jezus, syn tsjinner forhearlike, dy’t jimme oerlevere en forsake hiene foar it oantlit fen Pilatus, do’t dy fen doel wier him frij to litten.

14 Jimme hawwe de Hillige en Rjuchtfeardige forsake en bigeard dat in man, dy’t in moardner wier, jimme weromjown wirde scoe,

15 mar de Libbensfoarst hawwe jimme deade. God lykwols hat him opwekke út de deaden, dêr’t wy tsjûgen fen binne.

16 En troch it leauwe yn syn namme hat syn namme dizze man, dy’t jimme sjugge en kenne, sterk makke; en it leauwe, dat troch him is, hat him dizze folsleine sounens jown, yn it bywêzen fen jimme allegearre.

17 En nou, broerren, ik wit, jimme hawwe yn ûnwittendheit hannele, en allyksa jimme oersten.

18 Mar sa hat God folbrocht hwet Hy troch de mûle fen al syn profeten foarsein hie, dat de Christus lije scoe.

19 Dêrom, haw birou en bikear jimme, dat jimme sûnden útfage wirde meije en foar des Heare oantlit wei tiden fen forkwikking oankomme,

20 en Hy Jezus Christus útstjûre mei, dy’t jimme tofoaren biskikt is,

21 en dy’t de himel hâlde scil oant de tiden fen de fornijing fen alle dingen ta, dêr’t God by âlds fen spritsen hat troch de mûle fen al syn hillige profeten.

22 Hwent Mozes hat tsjin de âffears sein: God de Heare scil jimme in profeet, lyk as ik bin, opkomme litte út de broerren; dêr scille jimme nei harkje yn alle dingen, dy’t hy jimme oansizze scil.

23 En it scil barre, dat alle siel, dy’t net nei dy profeet harket, útroege wirde scil út it folk.

24 En alle profeten fen Samuël ôf en dy dêroan folge binne, safolle as der spritsen hawwe, hawwe dizze dagen ek oankindige.

25 Jimme nou binne de soannen fen de profeten en fen it forboun, dat God mei ús âffears makke hat, do’t er tsjin Abraham sei: En yn dyn sied scille alle slachten fen ’e ierde seinge wirde.

26 God hat it earst ta jimme syn tsjinner Jezus útstjûrd, dy’t Er opwekke hat, om jimme to seingjen dêryn, dat Er in elk fen jimme bikeare mei fen syn misdieden.

## HAEDSTIK 4.

1 En wylst hja it folk tasprieken, kamen de preesters mei de haedman fen ’e timpel en de Sadduceën op hjarren ôf,

2 tige ûntofreden, äat hja it folk learden en yn Jezus de opstanning út de deaden forkindigen.

3 En hja sloegen de hannen oan hjarren en setten hjar yn ’e wacht oant de oare deis, hwent it wier al joun.

4 Mar in mannichte fen dyjingen, dy’t it Wird heard hiene, kamen ta it leauwe, en it tal fen ’e mannen roun op oant likernôch fiiftûzen ta.

5 En de oare deis barde it, dat yn Jeruzalem in gearkomste hâlden waerd fen hjar oersten en âldsten en skriftgelearden,

6 mei Annas de hegepreester en Kajafas en Johannes en Alexander en alleman, dy’t út hegepreesters skaei wier.

7 En do’t hja hjarren foarbrocht hiene, fregen hja: Troch hokfor krêft of yn hokfor namme hawwe jimme dat dien?

8 Do sei Petrus fol fen de Hillige Geast, [pag. 1009] tsjin hjarren: Jimme oersten fen it folk, en jimme âldsten fen Israël,

9 as wy optheden ûnderstien wirde oer in woldied oan in breklik minske en hwer’t er better fen wirden is,

10 den meije jimme allegearre en it hiele folk fen Israël witte, dat it is troch de namme fen Jezus Christus, de Nazarener, dy’t jimme krusige hawwe en dy’t God út de deaden opwekke hat, dat troch dy namme dizze hjir soun foar jimme stiet.

11 Hy is de stien, dy’t fen jimme, de bouljue,

leechlein, ta in hoekstien wirden is.
12 En yn gjinien oars is de sillichheit, hwent
ûnder ’e himel is gjin oare namme, dy’t ûnder
de minsken jown is, dêr’t wy troch sillich
wirde moatte.
13 Do’t hja nou de frijmoedichheit fen Petrus
en Johannes seagen en bigriepen, dat it
ûnbilêzen en sljuchtwei minsken wierne,
forwûnderen hja hjar dêroer, en koene hjar
der fen, dat hja mei Jezus west hiene.
14 Mar om’t hja ek de man, dy’t genêzen
wier, by hjarren stean seagen, koenen hja der
neat tsjin ynbringe.
15 Do gebeaën hja hjarren, út de rjuchtseal to
gean, en leinen mei inoar oer,
16 sizzende: Ho moatte wy mei dy ljue oan?
Hwent dat der in kenlik teiken troch hjarren
bard is, is alle ynwenners fen Jeruzalem
bikend, en wy kinne it net ûntstride.
17 Mar dat it mar net fierder ûnder it folk
komme scil, wolle wy hjarren tige warskôgje,
dat hja net wer yn dy namme ta ien minske
sprekke.
18 En hja rôpen hjar yn en seine it hjarren
oan, dat hja út noch yn net sprekke of leare
scoene yn Jezus’ namme.
19 Mar Petrus en Johannes antwirden en
seine tsjin hjarren: Oft it foar God rjucht is
mear nei jimme to harkjen as nei God, moatte
jimme sels útmeitsje,
20 hwent wy kinne it net litte to sprekken
itjinge dat wy sjoen hawwe en heard.
21 Mar hja drigen noch mear, en lieten
hjarren do los, om’t hja neat útfine koene om
hjarren to straffen, en dat om it folk, hwent
hja forhearliken God allegearre om itjinge der
bard wier,
22 hwent de man, dêr’t dat wûnder fen
genêzing mei bard wier, wier al oer de fjirtich
jier.
23 En do’t hja loslitten wierne, gyngen hja nei
hjar frjeonen en forhellen alles hwet de
oerpreesters en de âldsten tsjin hjarren sein
hiene.
24 En do’t hja dat hearden, heven hja
ienriedich de stimme op ta God en seine: O
Heare, Jo binne it, dy’t skepen hawwe de
himel en de ierde, de sé en alles hwet dêryn is,
25 en dy troch de Hillige Geast, mei de mûle
fen ús âffear David, jins tsjinstfeint, sein
hawwe: Hwerom reitsje de folken yn opskoer,
en bitinke de naesjes idele dingen?
26 De keningen fen ’e ierde binne opstien en
de oersten spanne gear tsjin de Heare en tsjin
syn Christus.
27 Hwent yn wierheit spanne yn dizze stêd
tsjin jins hillige Tsjinner Jezus, dy’t Jo salve
hawwe, beide Herodes en Pontius Pilatus
gear, mei de heidenen en Israël’s folken,
28 om to dwaen alles hwet jins hân en jins
ried foarút biskaet hie dat barre scoe.
29 En nou, Heare, tink om hjar drigingen en
jow jins tsjinners mei alle frijmoedichheit jins
wird to sprekken,
30 mei jins hân út to stekken ta genêzing, en
dat teikens en wûnders barre meije troch de
namme fen jins hillige Tsjinner Jezus.
31 En do’t hja dien hiene mei bidden,
forweegde it plak, dêr’t hja forgearre wierne,
en hja waerden allegearre fol fen de Hillige
Geast en sprieken Gods wird mei
frijmoedichheit.
32 En de mannichte, dy’t leaude, wier ien
herte en ien siele; ek sei gjinien dat eat fen
itjinge er hie syn eigen wier, mar hja hiene alle
dingen mien.
33 En mei greate krêft joegen de apostelen
tsjûgenis fen ’e opstanning fen Jezus de
Heare, en greate genede wier oer hjarren
allegearre.
34 Hwent der wier ûnder hjarren net ienris
ien dy’t it earmoedich hie, hwent safolle as
der eigener wierne fen lân of huzen, dy
forkoften it en brochten de opbringst fen it
forkofte en leinen dy de apostelen oan ’e
foetten,
35 en in elk waerd útdield nei’t er fen dwaen
hie. [pag. 1010]
36 Jozes nou, dy’t fen ’e apostelen de
bynamme Barnabas krige hie, hwet oerset
sizze wol, soan fen fortreasting, in Levyt, fen
komôf út Cyprus,
37 en dy’t in stik lân hie, forkoft dat, en
brocht it jild en lei it de apostelen oan ’e
foetten.

HAEDSTIK 5.

1 Mar der wier in man by namme Ananias,

dy togearre mei syn frou Saffira fen syn fêstichheit forkoft,
2 en ek by witten fen syn frou hâldde er fen de priis binefter, en allinne in diel brocht er, en lei dat de apostelen oan 'e foetten.
3 Mar Petrus sei: Ananias, hwerom hat de satan dyn hiele hert biset, datstû de Hillige Geast bidraechst en fen de priis fen it stik lân in diel binefterhâldst?
4 Astû it sa bliuwe litten hiest, bleau it dines net? en wier it net, nei't it forkoft wier, ta dyn foldwaen? Hwerom hastû dit stik yn dyn herte bitocht? Dû hast gjin minsken bidragen, mar God.
5 Do't den Ananias dy wirden hearde, foel er del en joech de geast. En der kaem greate freze oer allegearre, dy't it hearden.
6 Mar de jongfeinten gyngen oerein en leinen him ôf, en do't hja him útdroegen hiene, biïerdigen hja him.
7 It barde nou mei forrin fen sahwet trije ûren, dat syn frou ynkaem, sûnder to witten hwet der bard wier.
8 En Petrus spriek hjar oan: Siz my, hawwe jimme it lân for safolle forkoft? Hja sei: Ja, for safolle.
9 Mar Petrus sei tsjin hjar: Hwerom hawwe jimme togearre ôfspritsen de Geast des Heare to forsiikjen? Sjuch, de foetten fen dyjingen, dy't jins man biïerdige hawwe, binne foar 'e doar en scille jo útdrage.
10 En mei foel hja foar syn foetten del en joech de geast; en do't de jongfeinten ynkamen, founen hja hjar dea, en hja droegen hjar út en biïerdigen hjar njunken hjar man.
11 En der kaem greate freze oer de hiele gemeinte en oer allegearre dy't dat hearden.
12 En troch de hannen fen de apostelen barden forskate teikens en wûnders ûnder it folk; en hja wierne allegearre ienriedich yn 'e pyldergong fen Salomo.
13 En fen 'e oaren doarst gjinien him by hjarren jaen, mar it folk hâldde hjarren heech.
14 En der waerden al mear en mear tabrocht, dy't yn 'e Heare leauden, mannichten fen mânljue en fen frouljue beide,
15 sadat hja sels de siken útdroegen op 'e strjitten en hjar op bêdden en bieren leine, dat, as Petrus foarbykaem, syn skaed op hjar falle mocht.
16 En ek it folk út 'e stêdden yn de omkrite fen Jeruzalem kaem gear, en hja brochten siken en dy't fen ûnreine geasten pleage waerden, en dy waerden allegearre better.
17 Mar de hegepreester stie op en syn hiele oanhing, de partij fen de Sadducéën, en hja waerden fol fen oerginst,
18 en sloegen de hannen oan 'e apostelen en setten hjarren yn 'e miene finzenis.
19 Mar in ingel des Heare die de nachts de finzenisdoarren iepen en do't er hjarren bûten brocht hie, sei er:
20 Gean hinne, bijow jimme nei de timpel en sprek dêr foar it folk al de wirden fen dit libben.
21 Do't hja dat heard hiene, gyngen hja tsjin de iere moarn nei de timpel en bigounen to learen. Mar do't de hegepreester en syn oanhing kommen wier, rôpen hja de hege rie en de hiele rie fen Israëls âldsten gear, en stjûrden nei de wacht om hjarren to heljen.
22 Mar do't de tsjinners dêr kamen, founen hja hjarren net yn 'e finzenis, en hja kamen werom en diene de boade,
23 sizzende: Wy founen wol de wacht mei alle soarch sletten, en de wachters op hjar post steande foar 'e doarren, mar do't wy se iependien hiene, founen wy dêr gjin minske yn.
24 Do't nou de hegepreester en de timpelhaedman en de oerpreesters dy wirden heard hiene, wierne hja der alhiel mei oan, hwet dat ynhawwe koe.
25 Mar der kaem ien en brocht it boadskip: Sjuch, de mannen, dy't jimme yn 'e finzenis set hawwe, steane yn 'e timpel en leare it folk.
26 Do gyng de timpelhaedman der op ôf mei de tsjinners en brocht hjarren op, mar net mei gewelt, hwent hja wierne [pag. 1011] eang, dat it folk hjarren stiennigje scoe.
27 En do't hja hjarren opbrocht hiene, setten hja hjar foar de Rie. En de hegepreester bigoun hjarren to ûnderfreegjen, sizzende:
28 Ynmoedich hawwe wy it jimme oplein net yn dizze namme to learen, en sjuch, jimme hawwe makke dat Jeruzalem fol fen jimme leare is, en jimme lizze it der op oan dy minske syn bloed oer ús to bringen.

29 Mar Petrus en de apostelen antwirden, sizzende: Men moat mear jaen om Gods sizzen as om it sizzen fen minsken.
30 Us âffears God hat Jezus opwekke, dy't jimme deade hiene mei him oan it hout to hingjen.
31 Him hat God troch syn rjuchterhân forhege ta in Foarst en Forlosser, om Israël bikearing to jaen en forjowing fen sûnden.
32 En fen dy dingen binne tsjûgen wy en de Hillige Geast, dy't God jown hat dyjingen, dy't om syn sizzen jowe.
33 Do't hja dat nou hearden, stiek it hjarren tige, en wierne hja fen doel hjarren om to bringen.
34 Mar der gyng in Farizeëryn 'e Ried oerein, by namme Gamaliël, in wetgelearde, heech yn oansjen by it hiele folk, en hy gebea, de apostelen moasten effen bûtenstean,
35 en sei do tsjin hjarren: Jimme Israëlityske mannen, bitink wol hwet jimme mei dy minsken dwaen wolle.
36 Hwent foar dizze dagen stie Theudas op, sizzende fen himsels, dat er gâns hwet wier, en in tal fen sa'n fjouwerhûndert man foel him by; hy is ombrocht, en dy't nei him harke hiene, binne allegearre forsille en to neate roun.
37 Nei him stie Judas de Galiléër op yn 'e dagen fen de biskriuwinge en hy krige gâns folk efter him oan, dy is ek omkommen en dy't nei him harke hiene, binne allegearre forsille.
38 En op dit stuit siz ik jimme, bliuw fen dizze minsken ôf en lit hjarren gewirde, hwent as dizze taliz of dit wirk út minsken wêze mocht, scil it tobritsen wirde,
39 mar as it út God is, scille jimme it net tobrekke kinne, of jimme scoene bifoun wirde tsjin God to striden.
40 En hja harken nei him; en do't hja de apostelen ynroppen hiene, giselen hja hjar en leine hjarren op, hja mochten net yn Jezus' namme sprekke, en lieten hjar gean.
41 En hja gyngen hinne, foar de eagen fen de Ried, bliid dat hja weardich achte wierne for de Namme ûneare to lijen.
42 En dei oan dei, sûnder ophâlden, learden hja yn 'e timpel en oan hûs, en brochten it Evangeelje dat Jezus de Christus is.

HAEDSTIK 6.

1 En yn dy dagen, do't de learlingen formannichfâldigen, waerd it in gemompel fen de Grykske Joaden op de Hebrieuske, om't by de deistige bitsjinning hjar widdouwen oerslein waerden.
2 Mar de toalve rôpen de skare fen de learlingen gear en seine: It heart sa net, dat wy Gods wird forsûmje om de tafels to bitsjinjen.
3 Sjuch den, broerren, om saun mannen út jimme formidden, dy't in goed tsjûgenis hawwe, en fol binne fen 'e Hillige Geast en fen wiisheit, dat wy hjarren oer dizze nedige saek sette meije;
4 wy lykwols scille oanhâlde yn it gebet en yn 'e bitsjinning fen it Wird.
5 En dat wird hage de hiele skare, en hja keazen: Stéfanus, in man fol fen leauwe en fen 'e Hillige Geast en Filippus en Prochorus en Nikanor en Timon en Parmenas en Nikolaüs, dy't Joad wirden wier, út Antiochië,
6 en stelden hjar de apostelen foar, dy't beaën en hjarren de hannen opleine.
7 En Gods wird woechs, en it tal learlingen yn Jeruzalem woun tige oan, en ek in greate skare preesters waerd it leauwe ûnderhearrich.
8 En Stefanus, fol fen leauwe en krêft, die greate wûnders en teikens ûnder it folk.
9 Lykwols, somliken út 'e saneamde synagoge fen de Libertinen, Cyreneërs en Alexandrinen, en fen dyjingen, dy't út Cilicië en Azië wierne, stiene op om mei Stéfanus to striden.
10 Mar hja koene net oan tsjin de wiisheit en de Geast, dêr't hy troch spriek.
11 Do stokelen hja mannen op dy't [pag. 1012] seine: Wy hawwe him lastertael sprekken heard tsjin Mozes en God.
12 En hja brochten it folk yn ûnstjûr en de âldsten en de Skriftgelearden, en him oanfallende, tôgen hja him mei en brochten him foar de Rie.
13 En hja lieten falske tsjûgen foarkomme, dy't seine: Dizze minske hjir hâldt net op lastertael to sprekken tsjin dit hillich plak en de wet,

14 hwent wy hawwe him sizzen heard: Dy Jezus de Nazarener scil dit plak ôfbrekke en de seden foroarje, dy't Mozes ús oerlevere hat.
15 En dy't yn de Rie sieten, him strak oansjende, seagen allegearre syn oantlit as it oantlit fen in ingel.

HAEDSTIK 7.

1 En de hegepreester sei: Is dat allegearre sa?
2 En hy sei: Jimme mannen, broerren en heiten, harkje. De God fen Majesteit kaem Abraham, ús âffear, foar, do't dy noch yn Mesopotamië wier, ear't er him yn Haran nei wenjen sette,
3 en Hy sei tsjin him: Tsjuch út dyn lân en dyn sibben en gean nei it lân, dat Ik dy wize scil.
4 Do teach er út it lân fen 'e Chaldeën en sette him nei wenjen yn Haran. En dêr wei, nei't syn heit forstoarn wier, liet Er him forfarre nei dit lân, dat jimme nou biwenje.
5 En Hy joech him dêr gjin erfskip, ek gjin foet, en ûnthiet it him yn eigendom to jaen, him en syn sied nei him, alhowol er gjin bern hie.
6 En God spriek op sa'n wize, dat syn sied bywenner wêze scoe yn in frjemd lân, en dat hja it tsjinstber meitsje scoe-ne en kwealik bijegenje fjouwerhûndert jier lang.
7 En it folk, dat hja tsjinstber wêze scille, scil Ik oardielje, spriek God, en dêrnei scille hja úttsjen en My forearje op dit plak.
8 En Hy joech him it forboun fen de bisnijenis; en sa woun er Izaäk en bisnie him de achtste deis, en Izaäk woun Jakob, en Jakob de toalve aertsfaders.
9 En de aertsfaders, dy't op Jozef wanginstich wierne,forkoften him neiEgypte. Mar God wier mei him,
10 en forloste him út al syn binearingen, en joech him genede en wiisheit foar Farao, de kening fen Egypte, en dy sette him ta in oerste oer Egypte en syn hiele hûs.
11 En der kaem hûngersneed oer hiele Egypte en Kanaän, en swiere binearinge, en ús âffears koene gjin iten mear fine.
12 Mar do't Jakob fornaem, dat der nôt yn Egypte wier, stjûrde er ús âffears dêr hinne, de earste reis.
13 En op de twade reis makke Jozef him oan syn broerren bikend, en krige ek Farao kinde oan Jozef's komôf.
14 En Jozef die tynge en liet Jakob, syn heit, en al syn sibben, fiif en sauntich sielen, helje.
15 En Jakob teach del nei Egypte, en dêr kaem er to forstjerren, hy sels en ús âffears;
16 en hja waerden oerbrocht nei Sichem en lein yn it grêf, dat Abraham for sa'n somme jild fen Hemor syn soannen yn Sichem koft hie.
17 Mar do't de tiid fen 'e bilofte, dy't God mei Abraham forspritsen hie, op kommen stie, woun it folk hird oan en wreide him yn Egypte út,
18 oant der in oar kening oer Egypte opstie, dy't Jozef net kennen hie.
19 Dy gyng falsk mei ús folk to wirk en twong ús âffears hjar bern foart to dwaen, dat hja mar net foartwreidzje scoene.
20 Yn dy tiid waerd Mozes berne, en hy wier wûndermoai. Trije moanne waerd er yn syn heite hûs opbrocht,
21 mar do't er foartdien wier, naem Faraos' dochter him nei hjar en brocht him for hjarsels op ta in soan.
22 En Mozes waerd yn alle wiisheit fen 'e Egyptners ûnderrjuchte, en hy wier machtich beide yn wirden en yn dieden.
23 Mar do't er de tiid fen fjirtich jier fol hie, kaem it him yn it hert, nei syn broerren, Israëls bern, om to sjen.
24 En ien sjende, dy't ûnrjucht dien waerd, fordigene er him en wreekte de man dy't mishannele waerd en sloech de Egyptner dea.
25 En hy miende, syn broerren scoene forstean, dat God troch syn hân hjarren forlossing jaen scoe, mar hja forstiene it net.
[pag. 1013]
26 En de oare deis kaem er twisken beiden, wylst hja fochten, en hy formoanne hjarren ta frede, sizzende: Mannen, jimme binne broerren, hwerom dogge jimme inoarren oerlêst?
27 En dy't syn neiste ûnrjucht die, stjitte him ôf, sizzende: Hwa hat dy ta in oerste en rjuchter oer ús set?
28 Woestû my faeks ombringe, lyk astû jister de Egyptner ombrocht hast?

29 En Mozes flechte op dat sizzen en waerd in
frjemdling yn it lân Midian, dêr't er twa
soannen woun.
30 En do't der fjirtich jier fol wirden wierne,
kaem de ingel des Heare him foar yn 'e
woastenije fen 'e berch Sinaï yn 'e fjûrlôge fen
in toarnebosk.
31 Mozes nou dat sjende, stie forwûndere oer
dat gesicht, mar do't er hinne gyng om der nei
to sjen, kaem der in stimme des Heare ta him:
32 Ik bin dyn affears God, de God fen
Abraham en fen Izaäk en fen Jakob! En Mozes
bigoun tige to beven en doarst der net nei
sjen.
33 Mar de Heare sei tsjin him: Untbyn de
skoaijing fen dyn foetten, hwent it plak dêrstû
stiest, is hillich lân.
34 Ik haw klear it lijen fen myn folk yn Egypte
sjoen en hjar suchtsjen haw Ik heard, en Ik
bin delkommen om hjarren út to rêdden; nou
den, kom harren, dy scil Ik nei Egypte stjûre.
35 Dy selde Mozes, dy't hja forsake hiene,
sizzende: Hwa hat dy ta in oerste en rjuchter
oer ús set? dy hat God ta in oerste en forlosser
útstjûrd troch de hân fen 'e ingel, dy't him
foarkommen wier yn 'e toarnebosk.
36 Dy hat hjarren útlaet, mei't er wûnders en
teikens die yn it lân fen Egypte, en yn 'e Reade
Sé en yn 'e woastenije, fjirtich jier lang.
37 Dat is dy Mozes, dy tsjin Israëls bern sein
hat: De Heare, jimme God, scil jimme in
profeet opkomme litte út jimme broerren lyk
as my: dêr scille jimme nei harkje.
38 Hy is it, dy't yn de gemeinte yn 'e
woastenije by de ingel wier, dy't op 'e berch
Sinaï mei him spriek, dyjinge ûnder ús âffears,
dy't libbene wirden krige om dy ús to jaen.
39 Mar ús âffears woene net om syn sizzen
jaen, mar forwirpen him en kearden hjar mei
it hert wer nei Egypte,
40 sizzende tsjin Aäron: Meitsje ús goaden,
dy't foar ús út gean scille, hwent hwet dy
Mozes oerkommen is, dy't ús út Egyptelân
laet hat, wy witte it net.
41 En hja makken in keal yn dy dagen en
brochten it ôfgodsbyld in offer en wierne bliid
mei it wirk fen hjar hannen.
42 En God kearde Him ôf en joech hjarren oer
ta de tsjinst fen it himelhear, lyk as biskreaun
stiet yn it boek fen 'e profeten: Hawwe jimme
My faeks slacht- en brânoffers opdroegen,
fjirtich jier lang yn de woastenije, o Israëls
hûs?
43 Ja, de tinte fen Moloch hawwe jimme
meidroegen en it stjerte fen de god Remfan,
de bylden, dy't jimme makke hiene om dy
hilde to dwaen. Ik scil jimme foartfiere noch
fierder as Babylon.
44 Us âffears hiene yn 'e woastenije de tinte
fen it tsjûgenis, lyk as Hy it bisteld hie, dy't
tsjin Mozes sei hjar to meitsjen nei it foarbyld,
dat er sjoen hie,
45 en ús âffears namen hjar mei en brochten
hjar ûnder Jozua yn by it bisetten fen de
heidenen, dy't God foar ús âffears útdreau,
oant de tiden fen David ta,
46 dy't yn Gods eagen genede foun, en bea,
dat er for Jakobs God in wensté fine mocht.
47 Mar it wier Salomo, dy't Him in hûs
boude.
48 Lykwols de Alderheechste wennet net yn
timpels fen minskehannen makke, lyk as de
profeet seit:
49 De himel is My in troane en de ierde in
foetbank for myn foetten; hwet for in hûs
woene jimme My bouwe? seit de Heare, of
hokker sté scoe myn rêst-oarde wêze?
50 Hat myn eigen hân al dy dingen net
makke?
51 Jimme bihirden en ûnbisnienen fen herte
en earen, jimme steane altiten tsjin de Hillige
Geast! allyk jimme âffears sa ek jimme!
52 Hokker profeet hawwe jimme âffears net
forfolge? En hja hawwe ombrocht dy't de
komste fen de Rjuchtfeardige oankindige
hawwe, hwaens forrieders en moardners
jimme nou wirden binne, [pag. 1014]
53 jimme, dy't de wet krige hawwe troch
bistel fen ingelen en dochs net hâlden hawwe.
54 Do't hja dat nou hearden, stiek it hjarren
tige yn it hert en hja knarsten tsjin him op 'e
tosken.
55 Mar hy, fol fen de Hillige Geast, sloech de
eagen op nei de himel en seach Gods
hearlikheit en Jezus steande oan Gods
rjuchterhân.
56 En hy sei: Sjuch, ik sjuch de himelen wiid
iepen en de Minskesoan steande oan Gods

rjuchterhân.
57 Mar hja skreauden mei in lûde stimme en
hâldden de earen ta, en foelen ienriedich op
him oan,
58 en wirpen him de stêd út en bigounen him
to stiennigjen. En de tsjûgen diene hjar
mantels ôf oan ’e foetten fen in jongfeint, by
namme Saulus.
59 En hja stiennigen Stéfanus, wylst er bea,
sizzende: Heare Jezus, ûntfang myn geast.
60 En hy foel op ’e knibbels en rôp mei in
lûde stimme: Heare, rekkenje hjarren dizze
sûnde net oan. En do’t er dat sein hie, is er
rêst.

HAEDSTIK 8.

1 Saulus nou hie ek in bihagen yn syn dea.
En dyselde deis waerd it in swiere forfolging
tsjin de gemeinte, dy’t yn Jeruzalem wier. En
hja waerden allegearre forsille oer de
kontreijen fen Judéa en Samaria, op ’e
apostelen nei.
2 En godfreezjende mannen biïerdigen
Stéfanus mei inoarren en hâldden in swiere
rouwe oer him.
3 Mar Saulus wier dwaende om de gemeinte
út to roegjen; hûs yn hûs út geande, sleepte er
mânljue en frouljue yn ’e finzenis.
4 Dy’t nou forsille wierne, gyngen it lân
troch en brochten it wird fen it Evangeelje.
5 Mar Filippus kaem yn ’e stêd fen Samaria
en forkindige hjarren de Christus.
6 En de skaren hâldden hjar ien foar oar oan
itjinge Filippus spriek, by it hearren en it sjen
fen de teikens, dy’t er die.
7 Hwent fen folle, dy’t ûnreine geasten
hiene, fearen dy út, roppende mei in lûde
stimme, en forskate lammen en kreupelen
waerden genêzen,
8 en der kaem greate blydskip yn dy stêd.
9 Nou wier der al foar him in man yn ’e stêd,
by namme Simon, dy’t mei tsjoenderij
omgyng, en hy forbjustere it folk fen Samaria,
sizzende fen himsels, dat er gâns hwet wier.
10 En hja hongen him allegearre lyts ta great
oan, sizzende: Hy is it, dy’t Gods greate krêft
hjit.
11 Hja hongen him oan, om’t er al in hiele
tiid hjar mei syn tsjoenderijen forbjustere hie.
12 Mar do’t hja Filippus leauden, dy’t it
Evangeelje brocht fen Gods keninkryk en de
namme fen Jezus Christus, lieten hja hjar
dope, beide mânljue en frouljue.
13 Ja, ek Simon sels kaem ta it leauwe, en
waerd doopt, en hy bleau by Filippus, en do’t
er seach de teikens en de greate krêften, dy’t
der barden, stie er forheard.
14 Mar do’t de apostelen yn Jeruzalem
hearden, dat Samaria Gods wird oannommen
hie, stjûrden hja Petrus en Johannes nei
hjarren ta.
15 En dy, dêr kommen, beaën for hjarren, dat
hja de Hillige Geast ûntfange mochten,
16 hwent dy wier noch net op ien fen hjarren
fallen, mar hja wierne allinne doopt yn ’e
namme fen de Heare Jezus.
17 Do leine hja hjarren de hannen op, en hja
ûntfongen de Hillige Geast.
18 Mar do’t Simon seach, dat troch de
hânoplizzinge fen de apostelen de Hillige
Geast jown waerd, bea er hjarren jild,
19 sizzende: Jow my dy macht ek, dat in elk,
dy’t ik de hannen opliz, de Hillige Geast
ûntfange mei.
20 Mar Petrus sei tsjin him: Gean mei dyn jild
yn ‘t fordjerren, noustû mienst, dat de
Godsjefte for jild to krijen is.
21 Dû hast diel noch lot oan dizze saek,
hwent dyn herte is net rjucht foar God.
22 Bikear dy den fen dyn forkeardens en bid
de Heare, dat faeks it bitinken fen dyn herte
dy forjown wirde mei.
23 Hwent ik sjuch, datstû bist yn bittere gâlle
en yn in tizelnet fen ûngerjuchtichheit.
24 En Simon antwirde en sei: Bid jimme de
Heare for my, dat my neat oer-[pag. 1015]-
komme mei fen hwet junme sein hawwe.
25 Do’t hja den it wird des Heare bitsjûge en
spritsen hiene, gyngen hja werom nei
Jeruzalem en brochten it Evangeelje yn
forskate doarpen fen ’e Samaritanen.
26 Mar in ingel des Heare sei tsjin Filippus:
Jow dy op en gean Súd oan, de wei, dy’t fen
Jeruzalem nei Gaza rint; hja is woast.
27 En hy joech him op en gyng. En sjuch, in
Ethiopiër, in keamerling, in machtich
hearskip fen Candacé, de keninginne fen de
Ethiopiërs, dy’t oer al hjar skatten gyng, wier

kommen om yn Jeruzalem to oanbidden.
28 En hy wier op ’e weromreis en siet op ’e
wein en lies de profeet Jesaja.
29 En de Geast sei tsjin Filippus: Gean hinne
en forfoegje dy by dy wein.
30 En Filippus roun hinne, en hearde him út
’e profeet Jesaja lêzen, en sei: Forsteane jo wol
hwet jo lêze?
31 Mar hy sei: Ho scoe ik it kinne, as gjinien
my it paed wiist? En hy bea Filippus op to
kommen en by him to sitten.
32 En de ynhâld fen ’e Skrift, dy’t er lies wier
dizze: Allyk in skiep waerd er to slachte laet,
en as in laem dat stom bliuwt foar syn
skearder, sa die er de mûle net op.
33 Yn ’e fornedering waerd syn oardiel
weinommen. en hwa scil syn libbensdûr
forhelje? Hwent syn libben wirdt weinommen
fen ’e ierde.
34 En de keamerling antwirde Filippus en sei:
Ik scoe jo freegje wolle, fen hwa seit de profeet
dat? Fen himsels of fen oars immen?
35 Do die Filippus syn mûle op, en bigoun by
dyselde Skrift wei, en forkindige him Jezus.
36 En wylst hja oer ’e wei reizgen, kamen hja
by in wetter, en de keamerling sei: Sjuch, dêr
is wetter, hwet scoe der tsjin wêze, dat ik
doopt wird?
37 En Filippus sei tsjin him: As jo mei jins
hiele herte leauwe, den mei it wêze. En hy
antwirde en sei: Ik leau, dat Jezus Christus
Gods Soan is.
38 En hy hâldde mei de wein, en hja gyngen
yn it wetter, Filippus en de keamerling beide,
en hy doopte him.
39 En do’t hja út it wetter opkommen wierne,
naem de Geast des Heare Filippus wei, en de
keamerling seach him net mear, hwent hy
reizge syn wei mei blydskip.
40 Mar Filippus waerd foun yn Asote, en it
lân trochgeande brocht er it Evangeelje oan
alle stêdden, oant er yn Cesaréa kaem.

HAEDSTIK 9.

1 Mar Saulus blazende noch driging en
moart tsjin de learlingen des Heare, gyng nei
de hegepreester,
2 en frege him om brieven nei Damaskus
oan ’e synagogen, om, as er somliken fine
mocht dy’t fen dy wei wierne, likefolle
mânljue of frouljue, hjarren yn bannen nei
Jeruzalem to bringen.
3 En ûnderweis is it bard, dat wylst er al
tichteby Damaskus wier, ûnforwachts in
ljocht út ’e himel him omstriele;
4 en hy foel oer ’e groun en hearde in
stimme, dy tsjin him sei: Saul, Saul, hwerom
forfolgestû my?
5 En hy sei: Hwa binne jo, Heare? En hy
antwirde: Ik bin Jezus, dystû forfolgest, it falt
dy swier de haksinen tsjin ’e prikels to slaen.
6 En hy beevjend en forbûke sei: Heare,
hwet wolle Jo, dat ik dwaen scil? En de Heare
sei tsjin him: Kom oerein en gean yn ’e stêd,
dêr scil dy sein wirde, hwetstû dwaen moast.
7 En de mannen dy’t mei him reizgen, stiene
forheard, om’t hja wol de stimme hearden,
mar gjinien seagen.
8 Mar Saulus gyng fen ’e groun oerein; en
alhowol syn eagen iepen wierne, koe er neat
sjen. Hja namen him lykwols by de hân en
brochten him nei Damaskus.
9 En hy wier trije dagen, dat er neat seach,
en hy iet net en dronk net.
10 Nou wier der yn Damaskus in learling by
namme Ananias; en de Heare sei tsjin him yn
in gesicht: Ananias. En hy sei: Hjir bin ik,
Heare.
11 En de Heare sei tsjin him: Jow dy op en
gean nei de strjitte, dy’t de Rjuchte hjit, en
freegje by Judas yn ’e hûs nei in man út
Tarsus, by namme Saulus, hwent sjuch, hy
bidt;
12 en hy hat yn in gesicht sjoen, dat in man
by namme Ananias, ynkaem, en [pag. 1016] him
de hannen oplei, dat er wer sjen koe.
13 Mar Ananias antwirde: Heare, ik haw fen
forskaten oer dy man heard, hofolle kwea er
jins hilligen yn Jeruzalem dien hat;
14 en hjirre hat er macht fen de oerpreesters
om to binen allegearre, dy’t jins namme
oanroppe.
15 Mar de Heare sei tsjin him: Gean hinne,
hwent dy man is my in útkard ark, om myn
namme to dragen foar heidenen en keningen
en Israëls bern.
16 Hwent ik scil him sjen litte, hofolle er lije
moat om myn namme.

17 Do gyng Ananias hinne, en kaem yn it hûs en hy lei de hannen op him en sei: Saul, broer, de Heare hat my stjûrd, to witten Jezus, dy't jo foarkommen is op 'e wei, dy't jo lâns kamen, dat jo wer sjen mochten en fol wêze scoene fen 'e Hillige Geast.
18 En mei foel it him as skilen fen 'e eagen, en hy koe ynienen wer sjen. En hy gyng oerein en waerd doopt.
19 En do't er spize nei him nommen hie, krige er syn krêften wer. En hy hâldde in deimannich by de learlingen yn Damaskus ta,
20 en foartynienen bigoun er yn 'e synagogen to forkindigjen, dat Jezus Gods Soan is.
21 En dy't it hearden, stiene allegearre forheard, en seine: Is dat net de man, dy't yn Jeruzalem útroege hwa't dy namme oanrôpen, en hjirre kommen is om hjarren boun foar de oerpreesters to bringen?
22 Mar Saulus waerd nammersto mear bifêstige, en oertsjûge alweroan de Joaden, dy't yn Damaskus wennen, biwiizgjende, dat Jezus de Christus is.
23 En do't dat gâns in tiid dûrre hie, spanden de Joaden gear om him to deadzjen,
24 mar hjar leage waerd Saulus bikend. En alhowol hja nacht en dei by de poarten de wacht hâldden om him deadzje to kinnen,
25 namen de learlingen him dochs op in nacht en lieten him yn in koer oer de mûrre sakje.
26 Do't Saulus nou yn Jeruzalem kommen wier, bisocht er hjm by de learlingen to jaen, mar hja skouden him allegearre, net leauwende dat it in learling wier.
27 Mar Barnabas helle him oan en brocht him ta de apostelen. En hy forhelle hjarren, ho't er op 'e wei de Heare sjoen hie, en dat dy ta him spritsen hie, en ho't er yn Damaskus frijmoedich yn Jezus' namme it wird dien hie.
28 En hy gyng to Jeruzalem mei hjarren út en yn, en spriek frijmoedich yn 'e namme des Heare.
29 Ek die er it wird en stried mei de Grykske Joaden. Mar dy bisochten him to deadzjen.
30 Do't de broerren lykwols dat bigriepen, laetten hja him nei Cesaréa en lieten nim nei Tarsus tsjen.
31 Sa hie den de tsjerke yn hiele Judéa en Galiléa en Samaria frede. En hja waerd opboud en wannele yn 'e freze des Heare, en waerd formannichfâldige troch de fortreasting fen 'e Hillige Geast.
32 En it barde, dat Petrus, alles ôfreizgjende, ek by de hilligen kaem, dy't yn Lydda wennen.
33 En dêr foun er in man by namme Enéas, dy't acht jier lein hie en lam wier.
34 En Petrus sei tsjin him: Enéas, Jezus Christus makket dy soun; gean oerein en spried dysels it bêd. En mei gyng er oerein.
35 En al de ynwenners fen Lydda en Saron seagen him, en bikearden hjar ta de Heare.
36 Yn Joppe nou wenne in learlinge, by namme Tabitha, hwet oerbrocht sizze wol Dorkas. Dy wier fol fen goede wirken en yelmissen, dy't hja joech.
37 En it barde yn dy dagen, dat hja siik waerd en stoar, en do't hja hjar wosken hiene, leine hja hjar op 'e boppeseal.
38 Om't nou Lydda tichteby Joppe leit en de learlingen heard hiene, dat Petrus dêr wier, stjûrden hja twa man nei him ta to freegjen, dat er net toevje scoe en kom ta hjarren oer.
39 En Petrus joech him op en gyng mei hjarren. En do't er dêr kommen wier, laetten hja him nei de boppeseale. En al de widdouwen stiene by him, skriemende, en hja lieten de liifrokken en klean sjen, dy Dorkas allegearre makke hie, do't hja noch by hjarren wier. [pag. 1017]
40 Mar Petrus stjûrde hjarren allegearre foart, en knibbeljende bea er. En hy kearde him nei it lichem en sei: Tabitha, stean op. En hja die de eagen op, en do't hja Petrus seach, gyng hja rjuchtoerein sitten.
41 Do joech er hjar de hân en holp hjar oerein. En hy rôp de hilligen en de widdouwen, en stelde hjar libben foar hjarren.
42 En hiele Joppe troch waerd it bikend en folle kamen ta it leauwe yn 'e Heare.
43 En it barde, dat Petrus in hiele tiid to Joppe bleau, by in Simon de leartouwer.

HAEDSTIK 10.

1 Nou wier der yn Cesaréa in man, by namme Cornelius, in haedman fen hûndert oer 'e binde, dy't de Italijaenske hjit,
2 godsillich en God freezjende mei syn hiele

hûs, dy’t gâns yelmissen oan it folk joech en
oanhâldend ta God bea.
3 Dy nou seach yn in gesicht, likernôch de
njuggende ûre fen ’e dei, klear in ingel fen
God ta him ynkommen, dy tsjin him sei:
Cornelius!
4 En hy hâldde de eagen stiif op him en sei
alhiel forslein: Hwet is it, Heare? En hy sei
tsjin him: Dyn beaën en dyn yelmissen binne
ta in oantniken opkleaun foar God.
5 En nou, stjûr mannen nei Joppe om
Simon, dy de tanamme hat fen Petrus.
6 Dy leit thús by in Simon de leartouwer,
dy’t syn hûs oan sé hat; hy scil dy sizze
hwetstû dwaen moatst.
7 En do’t de ingel, dy’t mei him spriek, foart
wier, rôp er twa fen syn tsjinstfeinten, en in
godsillige kriichsfeint fen syn liifwacht,
8 en do’t er hjarren alles forhelle hie, stjûrde
er hjar nei Joppe.
9 En de oare deis, wylst hja yet ûnderweis
wierne, en tichteby de stêd kamen, gyng
Petrus boppe op it dak om to bidden, om de
sechste ûre hinne.
10 Mar hy krige honger en woe wol ite; en
wylst hja it iten rémakken, rekke er bûten
himsels.
11 En hy seach de himel iepen gean en der
hwet út delsaeijen as in great linnensk lekken,
dat oan ’e fjouwer hoeken op ’e ierde dellitten
waerd;
12 en dêr wier alle fjouwerfoettich en wyld en
krûpend djierte fen de ierde en alle fûgelt fen
’e himel yn.
13 En in stimme kaem ta him: Gean oerein,
Petrus, slachtsje en yt!
14 Mar Petrus sei: Uterstê, net, Heare, hwent
nea net haw ik hwet iten, dat ûnhillich of
ûnrein wier.
15 En yetris, de twade kear, kaem in stimme
ta him: Hwet God rein forklearre hat, scilstû
net ûnrein neame.
16 Dat nou barde trije kear efter inoar; en mei
waerd it lekken wer opnommen yn ’e himel.
17 En do’t Petrus der mei oan wier, hwet
dochs wol it gesicht, dat er sjoen hie, wêze
mocht, sjuch, dêr stiene foar de poarte de
mannen, dy’t fen Cornelius wierne en nei
Simon syn hûs frege hiene.
18 En hja fregen, lûd roppende, oft Simon,
taneamd Petrus, dêr syn thús hie.
19 Wylst nou Petrus oer it gesicht neitocht,
sei de Geast: Sjuch, dêr binne trije mannen,
dy’t om dy siikje,
20 mar jow dy op, gean nei ûnderen en tsjuch
mei hjarren, sûnder dy to birieden, hwent Ik
haw hjarren hjirhinne stjûrd.
21 En Petrus gyng nei ûnderen en sei tsjin dy
mannen dy’t Cornelius ta him stjûrd hie:
Sjuch, ik bin it, dêr’t jimme om siikje, hwet is
de reden, dat jimme hjir binne?
22 En hja seine: Cornelius, in haedman fen
hûndert, in rjuchtfeardich man en God
freezjende, en dy’t by it hiele Joadske folk
goede tsjûgenis hat, is troch godlike
iepenbiering formoanne fen in hillige ingel
om jo to bieden yn syn hûs en fen jo to
hearren hwet jo to sizzen hawwe.
23 Hy frege hjar den yn en naem hjar gastfrij
op. En de oare deis joech er him op en gyng
mei hjarren de stêd út en inkelde broerren út
Joppe gyngen mei him.
24 En de deis dêroan kaem er to Cesaréa. En
Cornelius forwachte hjar en hie syn folk en
neiste frjeonen by inoar roppen.
25 En it barde, mei’t Petrus ynkaem, dat
Cornelius him yn ’e miette gyng, en hy foel
him to foetten en die him hilde.
26 Mar Petrus helle him oerein, sizzende:
Gean stean, ik bin sels ek in minske. [pag. 1018]
27 En ta him sprekkende, kaem er yn, en foun
dêr in mannichte dy’t gearkommen wierne.
28 En Petrus sei tsjin hjarren: Jimme witte,
dat it in Joad net foeget mei in frjemden-ien
om to gean of by him yn ’e hûs to kommen,
mar God hat my sjen litten, dat ik gjin minske
ûnhillich of ûnrein neame mei.
29 Dêrom bin ik ek sûnder tsjinsprekken
kommen, do’t ik ûntbean waerd, en nou
freegje ik den: Om hwet reden hawwe jimme
my bean?
30 En Cornelius sei: Fen dizze ûre ôf fjouwer
dagen lyn, wier ik om ’e njuggende ûre yn
myn hûs biddende;
31 en sjuch, dêr stie lyk foar my in man yn
glânzgjende klean, en hy sei: Cornelius, dyn
gebet is forheard en dyn yelmissen binne yn
oantinken brocht foar God.

32 Stjûr den nei Joppe, en bied Simon, dy de tanamme hat fen Petrus; hy leit thús by Simon de leartouwer oan sé; as dy hjir komt, scil er mei jo sprekke.
33 Do haw ik foartynienen om jo stjûrd en jo hawwe der goed oan dien hjir to kommen. Wy binne den nou hjir allegearre foar Gods each bywêzich, om alles to hearren hwet jo fen ’e Heare hjitten is.
34 En Petrus die de mûle op en sei: Nou bifetsje ik yn wierheit, dat God net immen is, dy’t de persoan oansjucht,
35 mar dat ûnder alle folk in elk dy’t Him frezet en gerjuchtichheit wirket, Him ljeaf is.
36 Dàt is ek it wird, dat Er Israëls bern taskikte, do’t Er hjarren troch Jezus Christus frede forkindige: hy is in Heare fen allegearre!
37 Jimme witte fen de saek, dy’t bard is troch hiele Judéa, bigjinnende yn Galiléa, nei de doop, dy’t Johannes forkindige hat,
38 bilangjende Jezus fen Nazareth, ho’t God him salve hat mei de Hillige Geast en mei krêft; dy’t it lân trochgien is, goeddwaende, en genêzende allegearre dy’t fen ’e divel oermastere wierne, hwent God wier mei him.
39 En wy binne tsjûgen fen alles hwet er dien hat yn it lân fen de Joaden en to Jeruzalem; mar hja hawwe him ombrocht, him hingjende oan in hout.
40 Him hat God de trêdde deis opwekke, en jown dat er iepenbier wirde scoe,
41 net oan it hiele folk, mar oan ’e tsjûgen, dy’t God tofoaren útkard hie, oan ús, dy’t mei him iten en dronken hawwe nei’t er út ’e deaden opstien wier;
42 en hy hat ús hjitten it folk to forkindigjen en mei krêft to bitsjûgjen, dat hy is de fen God biskikte rjuchter fen libbenen en deaden.
43 Fen him tsjûgje al de profeten, dat in elk dy’t yn him leaut, forjowing fen sûnden kriget, troch syn namme.
44 Wylst Petrus dy wirden yette spriek, foel de Hillige Geast op allegearre, dy’t it wird hearden.
45 En de leauwigen út de bisnijenis, dy’t mei Petrus kommen wierne, stiene forslein, dat ek op de heidenen de jefte fen de Hillige Geast útstoart wier;
46 hwent hja hearden hjar sprekken mei oare talen en God forhearlikjen. Do antwirde Petrus:
47 Scoe immen it wetter wegerje kinne, dat dizzen net doopt wirde, dy dochs de Hillige Geast ûntfongen hawwe, lyk as wy?
48 En hy gebea hjar to dopen yn ’e namme fen Jezus Christus. Do stiene hja him oan, hy scoe noch inkelde dagen by hjarren bliuwe.

HAEDSTIK 11.

1 En de apostelen en de broerren, dy’t yn Judéa forsille wierne, hearden dat ek de heidenen Gods wird oannommen hiene.
2 En do’t Petrus opgien wier nei Jeruzalem, forwieten him dy’t út de bisnijenis wierne,
3 sizzende: Jo binne by ûnbisnienen yn ’e hûs gien en hawwe mei hjarren iten.
4 Mar Petrus forhelle it hjarren fen it bigjin ôf en fierder, sizzende:
5 Ik wier yn ’e stêd fen Joppe biddende. En ik seach, ûnttein fen sinnen, in gesicht: hwet delsaeijend as in great linnensk lekken, dat oan ’e fjouwer hoeken út de himel dellitten waerd, en it kaem tichte by my.
6 En do’t ik dêr de eagen op hâldde en it skôge, seach ik dêr it fjouwerfoettich djierte fen de ierde en it wylde djierte [pag. 1019] en it krûpende djierte, en it fûgelt fen ’e himel yn.
7 En ik hearde ek in stimme, dy tsjin my sei: Gean oerein, Petrus, slachtsje en yt!
8 Mar ik sei: Utersté net, Heare, hwent nea net is hwet ûnhillichs of ûnreins yn myn mûle kommen.
9 Mar for de twade kear antwirde my in stimme út ’e himel: Hwet God rein forklearre hat, scilstû net ûnrein neame.
10 Dat nou barde trije kear efter inoar, en do waerd alles wer optritsen yn ’e himel.
11 En sjuch, mei stiene dêr trije mannen foar it hûs, dêr’t wy wierne, dy’t fen Cesaréa ta my stjûrd wierne.
12 En de Geast sei tsjin my, ik moast sûnder my to birieden mei hjarren gean. En ek dizze seis broerren gyngen mei my en sa kamen wy by dy man yn ’e hûs;
13 en hy forhelle ús, ho’t er de ingel by him yn ’e hûs stean sjoen hie, sizzende: Stjûr immen nei Joppe en ûntbied Simon, taneamd Petrus;

14 dy’t dy wirden sizze scil, dêrstû troch
bihâlden wirde scilst, dû en dyn hiele hûs.
15 En do’t ik bigoun to sprekken, foel de
Hillige Geast op hjarren lyk as yn it bigjin ek
op ús.
16 En my waerd yn it sin brocht it wird des
Heare, ho’t er sein hie: Johannes doopte wol
mei wetter, mar jimme scille mei de Hillige
Geast doopt wirde.
17 As den God hjarren deselde jefte jown hat
as ús, dy’t leaud hawwe yn ’e Heare Jezus
Christus, hwa wier ik dochs, dat ik God keare
scoe?
18 Do’t hja dat hearden, wierne hja tofreden,
en forhearliken God, sizzende: Sa hat God ek
de heidenen de bikearing ta it libben jown.
19 Dyjingen nou, dy fen wegen de forfolging
om Stéfanus forsille wierne, teagen fierder
oant Fenicië en Cyprus en Antiochië ta,
sûnder oars immen as de Joaden it wird to
bringen.
20 Mar der wierne ûnder hjarren in mannich
Cypriërs, en Cyrenéërs, dy’t yn Antiochië
kommen, ek ta de Griken sprieken om hjarren
Jezus de Heare to forkindigjen.
21 En de hân des Heare wier mei hjarren, en
gâns in tal kaem ta it leauwe en bikearde him
ta de Heare.
22 En de tynge dêrfen kaem ta de earen fen ’e
gemeinte, dy’t yn Jeruzalem wier, en hja
firdigen Barnabas ôf nei Antiochië.
23 En do’t dy dêr kommen wier en Gods
genede to sjen krige, forblide er him en
formoanne allegearre mei in hertsynlik
foarnimmen by de Heare to bliuwen;
24 hwent hy wier in goed man en fol fen ’e
Hillige Geast en it leauwe. En der waerd in
greate skare de Heare tabrocht.
25 Mar hy forteach nei Tarsus om Saulus op
to siikjen, en do’t er him foun hie, brocht er
him to Antiochië.
26 En it mocht hjarren barre, dat hja in hiel
jier yn ’e gemeinte gearkamen en in greate
skare learden, en dat it earst yn Antiochië de
learlingen Christenen neamd waerden.
27 En yn dy dagen kamen út Jeruzalem
profeten to Antiochië.
28 En ien fen hjarren, by namme Agabus,
gyng oerein en bitsjutte troch de Geast, dat
der in swiere hongersneed wêze scoe oer de
hiele wrâld, dy’t den ek kommen is ûnder de
keizer Claudius.
29 En nei’t it in elk fen ’e learlingen barre
mocht, bisleaten hja elk foar oar hwet to
stjûren ta ûnderhâld fen ’e broerren, dy’t yn
Judéa wennen,
30 hwet hja ek dienen, en hja stjûrden it oan
’e âldsten troch de hân fen Barnabas en
Saulus.

HAEDSTIK 12.

1 En om dyselde tiid sloech de kening
Herodes de hannen oan somliken fen ’e
gemeinte om hjarren to mishanneljen.
2 En hy liet Jakobus, Johannes syn broer,
mei it swird ombringe.
3 En do’t er seach, dat soks de Joaden hage,
fear er foart ek Petrus to fangen. En it wierne
de dagen fen de ûnsûrre breaën.
4 En do’t er him yn hannen hie, sette er him
yn ’e finzenis, en joech him oer oan fjouwer
wachten, elkmis fen fjouwer soldaten, om him
to biweitsjen, hwent hy woe him nei Peaske
foar it folk bringe.
5 Petrus den waerd yn ’e finzenis yn [pag. 1020]
biwaer hâlden, mar aloan kaem der fen ’e
gemeinte gebet for him ta God.
6 Do’t Herodes nou fen doel wier him foar to
bringen, laei Petrus dy nachts twisken twa
soldaten yn to sliepen, mei twa keatlingen
boun, en de wachters hâldden foar ’e doar de
wacht.
7 En sjuch, dêr stie in ingel des Heare en
ljocht striele yn ’e wente, en Petrus in triuw yn
’e side jaende, makke er him wekker,
sizzende: Gean mei hasten oerein! Do foelen
de keatlingen him fen de hannen.
8 En de ingel sei tsjin him: Doch dyn girl om
en byn dyn foetskoaijing ûnder. En hy die it.
En hy sei him: Slaen dyn mantel om en folgje
my!
9 En útgeande folge er him. En hy wist net,
dat it wier wier hwet troch de ingel barde, mar
hy miende in gesicht to sjen.
10 Do’t hja nou troch de earste en twade
wacht gien wierne, kamen hja by de izeren
poarte, dy’t nei de stêd laette; en dy gyng
fensels foar hjarren iepen. En bûten kommen,

gyngen hja in strjitte yn, en ynienen wier de ingel by him wei.
11 En Petrus kaem ta himsels en sei: Nou wit ik wierliken, dat de Heare syn ingel útstjûrd hat, en my forlost hat út ’e hân fen Herodes en út alles dat my fen it Joadske folk to wachtsjen stie.
12 En nei in koart birie gyng er nei it hûs fen Maria, de mem fen Johannes, dy’t ek Markus neamd waerd, dêr’t forskate yn gebet forienige wierne.
13 Do’t er nou oan ’e poartedoar kloppe, kaem in jongfaem foar by namme Rhode, om to harkjen hwet der wier;
14 en do’t hja oan it lûd Petrus koe, die hja fen kleare blidens de poarte net iepen, mar roun nei binnen en fornijde, dat Petrus foar de poarte stie.
15 En hja seine tsjin hjar: Dû dwilest. Mar hja hâldde út dat it sa wier. Do seine hja: Den is it syn ingel.
16 Mar Petrus bleau klopjende, en do’t hja him iependien hiene, seagen hja him en stiene forsteld.
17 Hy lykwols wonk hjarren mei de hân, hja scoene stil wêze; en forhelle hjarren, ho de Heare him út ’e finzenis laet hie, en sei: Doch it Jakobus en de broerren to witten. En hy gyng foart en teach nei in oar plak.
18 En do’t it dei wirden wier, waerd it in hiele opskoer ûnder ’e soldaten, hwet der dochs mei Petrus bard wêze mocht.
19 En Herodes socht om him, en do’t er him net fine koe, ûnderstie er de wachters mei it rjucht en liet hjarren ombringe. En hy forteach fen Judéa nei Cesaréa, en bleau dêr.
20 Mar hy wier alhiel forgrime op ’e Tyriërs en Sidoniërs. En hja kamen ienriedich ta him, en do’t hja Blastus, de keninklike keamerling, bilêzen hiene, fregen hja om frede, om’t hjar lân ite moast fen de kening sines.
21 En op in stelde dei siet Herodes mei de keningspronk oan op syn troan, en hâldde in rede foar hjarren.
22 En it folk rôp him ta: In stimme fen God en net fen in minske.
23 En foartynienen sloech him in ingel des Heare, om’t er God de eare net jown hie; en hy waerd fen de maitsen iten en joech de geast.
24 Mar it wird des Heare woechs en formannichfâldige.
25 Barnabas nou en Saulus gyngen werom út Jeruzalem wei, nei’t hja de bitsjinning dien hiene, en namen Johannes, dy’t de bynamme hie fen Markus, mei.

HAEDSTIK 13.

1 Nou wierne der yn Antiochië, by de gemeinte dêrre, ta profeten en learmasters: Barnabas en Simeon, dy’t Niger neamd waerd, en Lucius fen Cyréne, en Manahen, dy mei Herodes de fjouwerfoarst greatbrocht wier, en Saulus.
2 En wylst hja de Heare tsjinnen en fêsten, sei de Hillige Geast: Sûnderje my Barnabas en Saulus ôf for it wirk, dêr’t Ik hjarren ta roppen haw.
3 Do fêsten hja en beaën, en nei’t hja hjarren de hannen oplein hiene, lieten hja hjar gean.
4 Hja den, útstjûrd fen ’e Hillige Geast, kamen yn Seleucië oan, en gyngen dêrwei mei it skip nei Cyprus.
5 En to Salamis kommen, forkindigen hja Gods Wird yn ’e synagogen fen ’e Joaden. En hja hiene Johannes mei ta in help.
6 En do’t hja it hiele eilân ôfreizge hiene oan Pafos ta, troffen hja dêr in [pag. 1021] tsjoender, in Joadsk leagenprofeet, by namme Bar Jezus,
7 dy’t wier oan it hôf fen de lânfâd Sergius Paulus, in forstannich man. Dizze bea Barnabas en Saulus, en socht tige Gods wird to hearren,
8 mar Elymas de tsjoender, hwent sa wirdt syn namme oerset, stie tsjin hjarren, bisiikjende de lânfâd fen it leauwe ôf to hâlden.
9 Mar Saulus, ek Paulus neamd, fol fen ’e Hillige Geast, hâldde de eagen stiif op him, en sei:
10 O dû minske fol fen alle list en fen alle skelmerije, divelsbern, fijân fen alle gerjuchtichheit, scilstû net ophâlde de rjuchte wegen des Heare krom to meitsjen?
11 Nou den, sjuch, de hân des Heare is tsjin dy; en dû scilste blyn wêze, en de sinne in tiid net sjen. En mei foel der donkerheit en tsjusternis op him, en om him hinne taestend,

socht er dy't him by de hân liede mochten.
12 Do't de lânfâd seach hwet der bard wier, leaude er, forslein fen 'e lear des Heare.
13 En Paulus en dy't mei him wierne, fearen fen Pafos en kamen to Perge yn Pamfylië; mar Johannes gyng by hjarren wei en reizge werom nei Jeruzalem.
14 En út Perge wei teagen hja it lân yn en kamen to Antiochië, in stêd yn Pisidië. Dêr gyngen hja op 'e sabbatdei nei de synagoge en sochten plak.
15 En nei it foarlêzen fen 'e wet en fen 'e profeten lieten de oersten fen 'e synagoge hjarren sizze: Broerren, as der yn jimme in wird is ta fortreasting fen it folk, sprek den.
16 En Paulus gyng oerein, en wonk mei de hân, en sei: Mannen fen Israël en jimme dy't God freezje, harkje.
17 De God fen dit folk Israël hat ús âffears útkard, en hat dit folk mids syn frjemdlingskip yn Egyptelân forhege, en hjarren mei in hege earm dêrút laet.
18 En Hy hat fjirtich jier lang yn 'e woastenije hjar oanwensten mei langmoedichheit fordroegen;
19 en saun folken yn it lân Kanaän hat Er útroege en hjarren dat lân ta in erfskip jown,
20 sa'n fjouwerhûndert en fyftich jier. En neityd joech Er hjarren rjuchters oant Samuël de profeet ta.
21 En fen dy tiid ôf fregen hja om in kening, en God joech hjarren Saul, de soan fen Kis, in man út de stamme fen Benjamin, fjirtich jier lang;
22 en do't Er dy ôfset hie, forhege Er hjarren David ta in kening, dêr't Er ek fen sei en tsjûge: Ik haw David foun, de soan fen Isaï, in man nei myn herte, dy't alles dwaen scil hwet Ik wol.
23 En út dy syn sied hat God, nei syn bilofte, Israël de Sillichmakker Jezus opkomme litten,
24 nei't Johannes foar syn komst it hiele folk Israël de doop fen 'e bikearing forkindige hie.
25 Do't nou Johannes syn rin folbrocht hie, sei er: Hwa't jimme miene dat ik bin, dy bin ik net, mar sjuch, nei my komt ien, hwaens foetskoaijing ik net weardich bin los to meitsjen.
26 Mannen, broerren, soannen fen Abrahams skaei en de godfreezjenden ûnder jimme, ús is it wird fen dit heil brocht.
27 Hwent de ynwenners fen Jeruzalem en hjar oersten hawwe him net kend, en de stimmen fen de profeten, dy't elke sabbat lêzen wirde, hawwe hja troch hjar oardiel folbrocht;
28 hwent alhowol hja gjin inkelde oarsaek ta de dea fine koene, hawwe hja dochs fen Pilatus easke, dat er deade wirde scoe.
29 En do't hja alles folbrocht hiene hwet fen him biskreaun stiet, hawwe hja him fen it hout ôfhommen en yn in grêf lein.
30 Mar God hat him opwekke út 'e deaden.
31 En dagen lang is er hjarren foarkommen, dy't mei him út Galiléa opgien wierne nei Jeruzalem. En dy binne nou syn tsjûgen by it folk.
32 En wy forkindigje jimme dat God syn bilofte, de âffears dien, oan ús, hjar bern, folbrocht hat, mei't Er Jezus opwekke,
33 lyk as ek yn de twadde psalm biskreaun stiet: Dû bist myn Soan, hjoed de dei haw Ik dy woun.
34 En dat Er him út de deaden opwekke hat om net mear ta fordjerren to [pag. 1022] kearen, hat Er sà sein: Ik scil jimme David's woldieden jaen, dy't wis binne.
35 Dêrom seit Er ek yn in oare psalm: Jo scille jins Hillige net oerjaen om fordjer to sjen.
36 Hwent David, do't dy yn eigen tiid Gods rie tsjinne hie, is rêst en by syn âffears lein, en hat wol fordjer sjoen,
37 mar hy, dy't God opwekke hat, hat gjin fordjer sjoen.
38 Dêrom mei it jimme bikend wêze, mannen, broerren, dat jimme forkindige wirdt forjowing fen sûnden troch him,
39 en dat ek fen alles, dêr't jimme net fen rjuchtfeardige wirde koenen troch de wet fen Mozes, in elk dy't leaut, rjuchtfeardige wirdt troch him.
40 Nim jimme den to wacht, dat jimme net oerkomt hwet sein is yn 'e profeten:
41 Sjuch, jimme forachters, en forwûnderje jimme, en fordwyn, hwent in wirk wirkje Ik yn jimme dagen, in wirk, dat jimme net leauwe scille, as immen it jimme forhellet.
42 En do't de Joaden út 'e synagoge gien

wierne, fregen de heidenen, dat dyselde dingen de neiste sabbats mei hjarren bispritsen wirde mochten.
43 En by it útgean fen de synagoge folgen forskate Joaden en dy't Joad wirden wierne, godfreezjende mannen, Paulus en Barnabas, dy ta hjarren sprieken en hjar formoannen by Gods genede to bliuwen.
44 En de sabbats dêrop kaem de hiele stêd hast byinoar, om nei Gods wird to hearren.
45 Mar do't de Joaden dy tarin seagen, rekken hja fol wanginst en leine tsjin alles yn hwet troch Paulus sein waerd, tsjinsprekkend en kwealasterjend.
46 Mar frijmoedich seine beide, sa Paulus as Barnabas: It wier needsaek, dat earst ta jimme Gods wird spritsen waerd, mar om't jimme it forsmite en jimme sels it ivige libben net weardich achtsje, sjuch, dêrom bijowe wy ús nei de heidenen.
47 Hwent sa hat de Heare ús hjitten: Ik haw dy set ta in ljocht for de heidenen, om ta heil to wêzen oant ierdryks ein.
48 Do't nou de heidenen dat hearden, wierne hja bliid en priizgen it wird des Heare, en der leauden safolle as foarbiskikt wierne ta it ivige libben.
49 En it wird des Heare wreide him út troch de hiele omkrite.
50 Mar de Joaden setten de godfreezjende frouljue út 'e hegerein en de earsten fen 'e stêd op, en makken in forfolging tsjin Paulus en Barnabas geande en wirpen hjar út hjar gerjuchtichheit.
51 Mar hja skodden it stof fen de foetten tsjin hjarren ôf en gyngen nei Ikonium.
52 En de learlingen waerden fol fen blydskip en fen de Hillige Geast.

HAEDSTIK 14.

1 En it barde to Ikonium, dat hja mei inoar nei de synagoge fen de Joaden gyngen, en sà sprieken dat in greate mannichte beide fen Joaden en Griken leaude.
2 Mar de Joaden, dy't oerhearrich bleauwen, wisten it moed fen 'e heidenen tsjin 'e broerren op to setten en to forbitterjen.
3 Hja hâldden dêr den gâns in tiid ta, en sprieken frijmoedich, yn bitrouwen op 'e Heare, dy tsjûgenis joech oan it wird fen syn genede, en makke dat der teikens en wûnders barden troch hjar hannen.
4 Mar ûnder it stêdsfolk kaem skeel: somliken hâldden it mei de Joaden, somliken mei de apostelen.
5 Do't der nou fen heidenen en fen Joaden mei hjar oersten in oprin kaem om hjar to mishanneljen en to stiennigjen,
6 ûntwieken hja, mei mien oerliz, nei de stêdden fen Lykaonië, Lystre en Derbe, en de omkriten.
7 En dêrre forkindigen hja it Evangeelje.
8 Nou siet der yn Lystre in man, dy hie gjin macht yn 'e foetten, en kreupel fen memme skirte ôf, hie er nea gean kinnen.
9 Dy siet to harkjen wylst Paulus spriek. En Paulus hâldde de eagen op him, en do't er seach, dat de man leauwe hie om wer better to wirden,
10 sei er mei in lûde stimme: Stean rjucht op dyn foetten! En hy sprong oerein en gyng.
11 En do't de skaren seagen hwet Paulus dien hie, rôpen hja lûd yn it Lykaonysk, sizzende: De goaden binne de [pag. 1023] minsken allyk wirden en ta ús delkommen!
12 En hja neamden Barnabas Jupiter en Paulus Mercurius, om't hy it wird die.
13 En de preester fen Jupiter, dy't foar de stêd wier, brocht oksen en krânsen nei de poarten, en woe mei de skaren offerje.
14 Mar do't de apostelen Barnabas en Saulus dat hearden, skoerden hja hjar klean en sprongen midden yn it folk, roppende:
15 Mannen, hwerom dogge jimme dat? Wy binne ek minsken fen itselde bistean as jimme, en forkindigje, dat jim jimme fen dy ôfgoaden bikeare ta de libbene God, dy't de himel en de ierde makke hat, en de sé en alles hwet dêryn is;
16 dy't yn forline tiden alle folken hjar eigen wegen gean litten hat,
17 alhowol't Er him dochs nea ûnbitsjûge liet, goeddwaende, ús fen de himel jaende rein en fruchtbere tiden, foljende ús herten mei spize en froalikheit.
18 En mei dy wirden hâldden hja de skaren der kwealik fen ôf hjarren to offerjen.
19 Mar do kamen der Joaden fen Antiochië en

Ikonium, dy't de skaren biliezen. En hja stiennigen Paulus en sleepten him ta de stêd út, mienende dat er dea wier.
20 Mar do't de learlingen om him hinne stiene, kaem er oerein en gyng yn 'e stêd. En de oare deis teach er mei Barnabas dêrwei nei Derbe.
21 En do't hja dy stêd it Evangeelje brocht en forskate learlingen woun hiene, gyngen hja werom nei Lystre en Ikonium en Antiochië;
22 en hja forsterken de sielen fen 'e learlingen, hjarren formoanjende, dat hja bliuwe scoene yn it leauwe, en dat wy troch folle binearingen yngean moatte yn Gods keninkryk.
23 En do't hja hjarren yn elke gemeinte mei it opstekken fen 'e hannen âldsten keazen hiene, en mei fêstjen for hjar bidden hiene, droegen hja hjar oan de Heare op, yn hwa't hja leauden.
24 En hja teagen troch Pisidië en kamen yn Pamfylië,
25 en do't hja to Perge it wird spritsen hiene, kamen hja del nei Attalië,
26 en dêrwei gyngen hja mei it skip nei Antiochië, dêr't hja oan Gods genede opdroegen wierne ta it wirk, dat hja folbrocht hiene.
27 En dêr oankommen, rôpen hja de gemeinte byinoar, en forhellen hokker greate dingen God mei hjarren dien hie, en dat Er de heidenen de doar fen it leauwe iepene hie.
28 En hja hâldden dêr gâns in tiid by de learlingen ta.

## HAEDSTIK 15.

1 Dêr wierne lykwols inkelden út Judéa kommen, dy't de broerren bigounen to linearen: As jim jimme net neffens Mozes' brûkme bisnije litte, kinne jimme net bihâlden wirde.
2 Do't der nou fen Paulus' en Barnabas' wegen frijhwet forwar en striid tsjin hjarren kaem, waerd der steld, dat Paulus en Barnabas en yette in stikmannich oaren út hjar formidden oer dy frage nei de apostelen en âldsten to Jeruzalem gean scoene.
3 Hja den troch de gemeinte útrist, reizgen troch Fenicië en Samaria, en forhellen de bikearing fen 'e heidenen, en makken al de broerren der tige bliid mei.
4 En to Jeruzalem kommen, waerden hja fen 'e gemeinte en de apostelen en de âldsten ûntfongen, en forkindigen hja hokker greate dingen God mei hjarren dien hie.
5 Mar gûdden út de partij fen 'e Farizeën, dy ta it leauwe kommen wierne, binne opstien, sizzende: It is needsaek, dat men hjarren bisnijt, en opleit de wet fen Mozes to hâlden.
6 De apostelen en de âldsten kamen nou byinoar om hjarren oer dy saek to birieden.
7 En do't dêr gâns wirden oer fallen wierne, gyng Petrus oerein en sei tsjin hjarren: Jimme witte, broerren, dat God fen âlde tiden ôf, út jimme formidden my útkard hat, dat út myn mûle de heidenen it Evangeeljewird hearre scoenen en ta it leauwe komme.
8 En God, de kenner fen 'e herten, hat hjarren tsjûgenis jown, mei hjarren, net minder as ús, de Hillige Geast to jaen.
9 Ek hat Er neat gjin ûnderskied makke twisken ús en hjarren, do't Er troch it leauwe hjar herten reinige. [pag. 1024]
10 Nou den, hwet forsiikje jimme God, mei de learlingen in jok op 'e hals to lizzen, dat noch ús âffears, noch wy drage kinnen hawwe?
11 Mar wy leauwe bihâlden to wirden op gjin oare wize as hja: troch de genede fen 'e Heare Jezus Christus.
12 Do waerd de hiele forgearring stil; en hja hearden Barnabas en Paulus forheljen, hokker teikens en wûnders God troch hjarren ûnder de heidenen dien hie.
13 En do't dy sweijen, naem Jakobus it wird op, sizzende: Broerren, hear my oan.
14 Simeon hat útlein, ho't God earst genedich delsjoen hat, om út de heidenen in folk oan to nimmen for syn namme.
15 En dat komt oerien mei de wirden fen 'e profeten, lyk as biskreaun stiet:
16 Dêrnei scil Ik weromkomme en wer opsette de ynfallen tinte fen David, en hwet dêrfen ynfallen is wer opsette, en hjar wer oprjuchtsje,
17 dat it oerbliuwsel fen 'e minsken de Heare siikje scil, mei al de heidenen, dêr't myn namme oer útroppen is,
18 sprekt de Heare, dy't dy dingen docht, Him fen ivichheit allegearre bikend.

19 Dêrom bin ik fen bitinken, dat men it de heidenen, dy't hjar ta God bikeare, net swier meitsje moat.
20 Mar wol moat men hjar oanskriuwe, dat hja hjar hoedzje for de smetten fen 'e ôfgoaden en for hoerkerij, en for it forsmoarde, en for bloed.
21 Hwent fen âlde tiden ôf hat Mozes yn elke stêd mannen, dy't syn wet forkindigje, mei't er elke sabbat yn 'e synagogen lêzen wirdt.
22 Do hat it de apostelen en de âldsten mei de hiele gemeinte goedtocht, mannen út hjar formidden to kiezen, en dy mei Paulus en Barnabas nei Antiochië to stjûren, to witten Judas, dy de tanamme hie fen Barsabas, en Silas, mannen dy't foargongers wierne ûnder 'e broerren.
23 En hja skreauwen troch hjarren it neikommende: De apostelen en de broerren âlderlingen dogge de broerren út de heidenen yn Antiochië en Syrië en Cüicië de groetenis.
24 Om't wy fornommen hawwe, dat somliken út ús formidden jimme mei hjar wirden fen de wize brocht en jimme sielen oerstjûr makke hawwe, sizzende dat jimme bisnien wirde moatte en de wet ûnderhâlde, alhowol wy dat net hjitten hiene,
25 hat it ús ienriedich goedtocht mannen út to kiezen en ta jimme to stjûren mei ús biminden, Barnabas en Paulus,
26 mannen dy't hjar siele oerjown hawwe for de namme fen ús Heare Jezus Christus.
27 Wy hawwe den stjûrd Judas en Silas, dy't ek mounling jimme itselde meidiele scille.
28 Hwent it hat de Hillige Geast en ús goedtocht, jimme gjin swierder lêst op to lizzen as allinne dizze needsaken:
29 jimme to hoedzjen for offerflêsk, en for bloed, en for it forsmoarde, en for hoerkerij. For dy dingen jimme to wacht nimmende, scil it jimme goed gean. Farwol.
30 Hja krigen den hjar frij en kamen yn Antiochië. En do't hja de gemeinte gearroppen hiene, joegen hja it brief oer.
31 En de broerren liezen it, en forbliden hjar oer de fortreasting.
32 En Judas en Silas, dy sels ek profeten wierne, treasten de broerren mei folle wirden oan en forsterken hjarren.
33 En do't hja dêr in tiid tahâlden hiene, lieten de broerren hjarren yn frede weromgean ta dy't hjar ôffirdige hiene.
34 Mar Silas like it goed ta dêr to bliuwen.
35 En Paulus en Barnabas bleauwen yn Antiochië, learende en forkindigjende mei noch folle oaren it wird des Heare.
36 En nei in deimannich sei Paulus tsjin Barnabas: Lit ús nou weromgean en bisiikje ús broerren yn alle stêdden, dêr't wy it wird des Heare forkindige hawwe, om to sjen ho't it mei hjarren giet.
37 Do woe Barnabas ek Johannes, taneamd Markus, meihawwe.
38 Mar Paulus achte it net rjucht immen mei to nimmen, dy't al yn Pamfylië by hjarren weigien wier en him net mei hjarren ta it wirk bijown hie.
39 Dat joech sa'n forbittering, dat hja útinoar gyngen, en dat Barnabas Markus meinaem en ûnder seil gyng nei Cyprus.
40 Mar Paulus keas Silas, en nei't er [pag. 1025] fen 'e broerren oan Gods genede opdroegen wier, reizge er ôf.
41 En hy teach troch Syrië en Cilicië, en forsterke de gemeinten.

HAEDSTIK 16.

1 En hy kaem ek yn Derbe en yn Lystre. En sjuch, dêr wier in learling, by namme Timotheüs, de soan fen in leauwige Joadske frou, mar fen in Grykske heit,
2 dêr't de broerren fen Lystre en Ikonium tsjûgenis fen joegen.
3 Om't Paulus him meihawwe woe op reis, naem er him en bisnie him om de Joaden, dy't op dy plakken wennen; hwent hja wisten allegearre, dat syn heit in Gryk wier.
4 En do't hja troch de stêdden reizgen, joegen hja hjarren de ynsettingen oer, dy't de apostelen en de âldsten to Jeru-zalem goedtocht hiene, om dy to ûnderhâlden.
5 De gemeinten sels nou waerden bifêstige yn it leauwe en by dagen machtiger.
6 Hja den teagen troch Frygië en it lân fen Galatië, om't de Hillige Geast hjarren forhindere hie it wird yn Azië to sprekken.
7 En do't hja ticht by Mysië kommen wierne, bisochten hja mear as ienris nei Bithinyë to

reizgjen, mar Jezus Geast liet it hjarren net ta.
8 En hja reizgen Mysië foarby en gyngen del
nei Troäs.
9 En yn 'e nacht kaem Paulus in gesicht foar:
dêr stie in Macedoniër, dy't him bea,
sizzende: Kom oer nei Macedonië en help ús.
10 Do't er nou dat gesicht sjoen hie, sochten
wy foartynienen nei Macedonië to reizgjen,
hwent wy makken dêrút op, dat God ús
roppen hie hjarren it Evangeelje to
forkindigjen.
11 Sa fearen wy fen Troäs ôf en stjûrden
rjucht troch nei Samothrace, en de oare deis
nei Neäpolis;
12 en dêrwei nei Filippi, dat de haedstêd is
fen dat diel fen Macedonië, in Romeinske
folksplanting. Yn dy stêd nou hâldden wy in
deimannich ta.
13 En de deis fen 'e sabbat gyngen wy de
poarte út, nei in stream, dêr't it gebet wol
wêze scoe. Dêr gyngen wy sitten, en sprieken
ta de frouljue, dy't dêr gearkommen wierne.
14 En in frou, by namme Lydia, in
poarperforkeapster, út 'e stêd fen Thyatira,
dy't God freze, hearde it oan; en de Heare
iepene hjar hert om acht to slaen hwet troch
Paulus spritsen waerd.
15 En do't hja mei hjar hûs doopt wier, bea
hja ús, sizzende: As jimme fen bitinken binne,
dat ik yn 'e Heare leau, kom den by my yn 'e
hûs en bliuw dêr; en hja twong ús.
16 En it barde, do't wy hinne gyngen ta it
gebet, dat in tsjinstfaem ús tomiette kaem,
dy't in wiersizzende geast hie, en mei hjar
wiersizzen hjar hearen gâns gewin brocht.
17 Hja nou roun Paulus en ús hieltyd efternei
en rôp, sizzende: Dy minsken binne tsjinners
fen God, de Allerheechste, dy't ús de wei fen it
bihâld forkindigje!
18 En dat die hja folle dagen. Mar Paulus, dy't
dat fortrette, kearde him om en sei tsjin de
geast: Ik hjit dy yn 'e namme fen Jezus
Christus, datstû út hjar gieste. En hy gyng út
deselde ûre.
19 Do't nou hjar hearen seagen, dat hjar hope
op gewin foart wier, griepen hja Paulus en
Silas en sleepten hjar nei de merk, foar de
oersten.
20 En do't hja hjar foar de haedmannen
brocht hiene, seine hja: Dizze minsken bringe
ús stêd yn opskoer! Hwent it binne Joaden,
21 en hja forkindigje seden, dy't wy net
oannimme noch dwaen meije, wy dy't
Romeinen binne.
22 En it folk stie ek tsjin hjar op. Do skoerden
de haedmannen hjarren de klean ôf en
gebeaën, hja scoene gisele wirde.
23 En do't hja hjarren folle slaggen jown
hiene, setten hja hjar yn 'e finzenis, en hieten
de stôkhâlder hjar tige to biweitsjen.
24 En dy, nei sa'n oarder krige to hawwen,
sette hjarren yn 'e binnenste finzenis, en
bisleat hjar foetten yn 'e stôk.
25 Mar om midnacht hinne songen Paulus en
Silas biddende God lof, en de oare finzenen
harken nei hjarren.
26 En dêr kaem ûnforwachts in swiere
ierdskodding, dat de grounfêsten fen 'e
finzenis forweegden. En ynienen fleagen [pag.
1026] alle doarren iepen en de keatlingen fen
allegearre rekken los.
27 En de stôkhâlder waerd wekker, en do't er
seach, dat de doarren fen 'e finzenis iepen
stiene, loek er syn swird en scoe himsels to
koart dien hawwe, mienende, dat de finzenen
flechte wierne.
28 Mar Paulus rôp mei in lûde stimme,
sizzende: Doch dysels gjin kwea, hwent wy
binne hjir allegearre noch!
29 Do easke er ljocht en sprong nei binnen,
en foel beevjende foar Paulus en Silas del.
30 En hy brocht hjar bûten en sei: Ljeave
hearen, hwet moat ik dwaen om bihâlden to
wirden?
31 En hja seine: Leau yn 'e Heare Jezus
Christus, en dû scilste bihâlden wirde, dû en
dyn hûs.
32 En hja forkindigen him Gods wird, him en
allegearre dy't by him yn syn hûs wierne.
33 En hy naem hjar mei dyselde ûre fen 'e
nacht en wosk hjarren de wounen; en hysels
en syn folk lieten hjar foartynienen allegearre
dope.
34 En hy brocht hjar nei boppen, yn syn hûs,
en sette hjarren de tafel foar, en wier bliid, dat
er mei syn hiele hûs ta it leauwe yn God
kommen wier.
35 En do't it dei wirden wier, stjûrden de

haedmannen de stêdstsjinners, sizzende: Lit dy minsken los.
36 De stôkhâlder boadskippe dy wirden Paulus, sizzende: De haedmannen hawwe tynge stjûrd, dat jimme loslitten wirde moatte; tsjuch den hinne en gean yn frede.
37 Mar Paulus sei tsjin hjarren: Unbirjuchte hawwe hja ús, dy't Romeinske boargers binne, yn it iepenbier gisele en yn 'e finzenis set; en nou sette hja ús tomûk út? Né, sà net! hja meije sels komme en liede ús út.
38 En de stêdstsjinners boadskippen de haedmannen dy wirden. En do't dy hearden, dat it Romeinen wierne, waerden hja eang.
39 En hja kamen en sprieken mei hjarren en do't hja hjar útlaet hiene, beaën hja hjarren de stêd to forlitten.
40 En út 'e finzenis wei, gyngen hja nei Lydia, en do't hja de broerren sjoen en taspritsen hiene, teagen hja foart.

HAEDSTIK 17.

1 En hja namen hjar wei oer Amfipolis en Apollonia, en kamen yn Thessalonika, dêr't in synagoge fen de Joaden wier.
2 En nei âlderwenst bijoech Paulus him dêrhinne; en trije sabbatten lang stie er hjarren to wird oer de Skriften,
3 útlizzende en biwizende, dat de Chris-tus lije moast en út de deaden opstean, en dat dy Jezus, dy't ik, sa sei er, jimme forkindigje, de Christus is.
4 En somliken út hjar formidden waerden oertsjûge en joegen hjar by Paulus en Silas, ek fen 'e godfreezjende Griken in hiele mannichte en fen de oansjenlikste frouljue net in lyts tal.
5 Mar de Joaden waerden oerginstich en namen ûndogenske ljue út it merkfolk nei hjarren en makken dat it folk to heap roun, en setten de stêd op ien ein; en hja foelen op it hûs fen Jason oan en sochten Paulus en Silas foar it folk to bringen.
6 Mar do't hja hjar net founen, sleepten hja Jason en inkele broerren foar 'e oersten fen de stêd, roppende: Dizze minsken, dy't de hiele wrâld yn opskoer bringe, binne hjir nou ek al,
7 en Jason hat hjar ynnommen; en hja dogge allegearre tsjin 'e keizer syn geboaden, sizzende, dat der in oare kening is: Jezus!
8 En hja brochten it folk en de oersten fen'e stêd, do't dy dat hearden, yn ûnstjûr.
9 Mar do't der for Jason en de oaren goedsein wier, lieten hja hjar los.
10 En de broerren skikten de nachts foartynienen Paulus en Silas nei Beréa. En do't hja dêr kommen wierne, gyngen hja nei de synagoge fen de Joaden.
11 En dy wierne nommeler as dy fen Thessalonika: hja namen it wird yn alle goedens oan en ûndersochten dei oan dei de Skriften, oft dy dingen sa wierne.
12 In hiele mannichte kaem den ek ta it leauwe, en fen 'e oansjenlike Grykske frouljue en mânljue net in lyts tal.
13 Mar do't de Joaden fen Thessalonika fornamen, dat troch Paulus ek yn Beréa Gods wird forkindige waerd, kamen hja dêr ek om it folk op to setten en yn ûnstjûr to bringen. [pag. 1027]
14 Mar de broerren skikten Paulus do opslach foart, om de sékant út to gean; Silas lykwols en ek Timotheüs bleauwen dêr.
15 Dyjingen nou dy't Paulus laetten, brochten him oan Athéne ta, en gyngen do werom mei it boadskip oan Silas en Timotheüs, dat hja op 'en gausten ta Paulus komme scoene.
16 En wylst Paulus yn Athéne op hjar wachte, waerd syn geast yn him ûntstitsen, do't er seach, ho fol 't de stêd fen ôfgodsbylden wier.
17 Dêrom stie er yn 'e synagoge de Joaden to reden en dyjingen dy't godstsjinstich wierne, en op 'e merk alle dagen dy't him to wirden kamen.
18 En somliken fen 'e Epikureyske en Stoyske wiisgearen rekken mei him yn striid, en somliken seine: Hwet scoe dy prater to sizzen hawwe ? Mar oaren seine: It liket wol in forkindiger fen frjemde goaden to wêzen, om't er hjarren Jezus en de opstanning forkindige.
19 En hja namen him mei en brochten him nei de Areópagus, sizzende: Meije wy witte, hwet dy nije lear is, dy troch jo forkindige wirdt?
20 Hwent jo bringe ús inkele frjemdichheden to foaren; dêrom woene wy wolris witte, hwet

dat wêze mei.
21 Hwent alle Atheners en de frjemdlingen, dy dêr tahâldden, hiene oars nearne tiid ta, as om hwet nijs to sizzen of to hearren.
22 Paulus den, steande midden op ’e Areópagus, spriek: Jimme mannen fen Athene, ik fornim, dat jimme yngodstsjinstige minsken binne,
23 hwent de stêd trochgeande en jimme hillichdommen opnimmende, foun ik ek in alter, dêr’t op skreaun stie: Oan de ûnbikende God. Hwet jimme nou, sûnder it to kennen, forearje, dat forkindigje ik jimme.
24 De God, dy’t de wrâld makke hat en alles hwet deryn is, Hy, dy’t Heare is fen himel en ierde, wennet net yn timpels mei hannen makke,
25 en wirdt ek net fen minskehannen tsjinne, as ien dy hwet fenneden hat, hwent Hysels jowt allegearre libben en de amme en alle dingen.
26 En Hy hat út ien bloed alle folken fen ’e minsken makke om hjar op it hiele ierdryk wenje to litten; Hy hat biskate tiden en de grinzen fen hjar wenplak foarbiskikt,
27 dat hja God siikje scoene, oft hja Him faeks taeste en fine mochten, alhowol ‘t Er dochs net fier fen elkmis fen uzen ôf is.
28 Hwent yn Him libje wy en biwege ús en binne wy, lyk as ek somliken fen jimme dichters sein hawwe: Hwent wy binne ek fen syn slachte.
29 Wy den dy’t fen Gods slachte binne, moatte net miene, dat de Godheit goud of silver of stien, byldwirk fen minskene kinst en tinken, allyk wêze scoe.
30 God den, dy’t de tiden fen ûnwittendheit oersjoen hat, forkindiget nou alle minsken rounom, dat hja hjar bikeare moatte.
31 Hwent Hy hat in dei steld, dat Er de wrâld yn gerjuchtichheit oardielje scil troch in man, dy’t Er dêrta ornearre hat, allegearre dêr wissichheit fen jaende, mei him op to wekjen út de deaden.
32 Do’t hja nou fen in opstanning fen ’e deaden hearden, bigounen somliken to spotten, en oaren seine: Dêr scille wy jo noch wolris wer oer hearre.
33 En sa is Paulus út hjar formidden weigien.
34 Mar inkele mannen hongen him oan en kamen ta it leauwe, ûnder hwa ek Dionysius de Areopagyt, en in frou, by namme Damaris, en oaren mei hjarren.

HAEDSTIK 18.

1 Dêrnei teach Paulus út Athene en kaem to Korinthe,
2 en mette dêr in Joad, by namme Aquila, fen komôf út Pontus, dy koartlyn út Italië kommen wier mei Priscila, syn frou, om’t Claudius hjitten hie, alle Joaden scoene Rome forlitte. En hy gyng ta hjarren;
3 en om’t er fen itselde hantwirk wier, bleau er by hjarren en hja arbeiden mei inoarren op, hwent hja wierne tintmakkers fen hjar hantwirk.
4 En alle sabbatten hâldde er yn ’e synagoge in taspraek, en bisocht beide Joaden en Griken to oertsjûgjen.
5 Do’t lykwols Silas en Timotheüs út Macedonië kommen wierne, waerd Pau-[pag. 1028]-lus fen it Wird dreaun, en bitsjûge de Joaden dat Jezus de Christus is.
6 Mar do’t hja hjar dêr tsjin forsetten en bigounen to lasterjen, skodde er syn klean út en sei tsjin hjarren: Jimme bloed mei op jimme holle delkomme; ik bin rein, fen nou ôf scil ik ta de heidenen gean.
7 En hy gyng dêr wei en kaem by in man yn, by namme Titius Justus, dy’t God freze, en hwaens hûs njunken de synagoge stie.
8 En Crispus, de oerste fen ’e synagoge, kaem ta it leauwe yn ’e Heare mei syn hiele hûs, en folle Korinthiërs, dy’t Paulus hearden, leauden en lieten hjar dope.
9 En de Heare sei op in nacht troch in gesicht tsjin Paulus: Eangje net, mar sprek en swij net,
10 hwent ik bin mei dy; en gjinien scil in hân nei dy útstekke om dy kwea to dwaen; hwent ik haw gâns folk yn dizze stêd.
11 En hy hâldde dêr in jier en seis moanne ta, yn hjar formidden Gods Wird ûnderrjuchtsjende.
12 Mar do’t Gallio lânfâd fen Achaje wier, stiene de Joaden ienriedich tsjin Paulus op, en brochten him foar de rjuchtstoel,
13 sizzende: Dizze hellet de minsken oer, om

God to forearjen tsjin de wet!
14 Mar do’t Paulus syn mûle opdwaen woe, sei Gallio tsjin de Joaden: As der sprake wier fen in misdied of in wanbidriuw, o Joaden, den scoe ik mei reden jimme oanhearre,
15 mar as it striidfragen binne oer in wird en oer nammen en oer in wet fen jimme, den hawwe jimme sels ta to sjen; oer sokke dingen wol ik gjin rjuchter wêze!
16 En hy dreau hjar foar de rjuchtstoel wei.
17 Mar de Griken foelen allegearre op Sosthenes, de oerste fen de synagoge oan, en joegen him slaen foar de rjuchtstoel. En Gallio triek him neat fen dy dingen oan.
18 En do’t Paulus dêr noch forskate dagen bleaun wier, naem er ôfskied fen ’e broerren en gyng mei it skip nei Syrië, en mei him Priscilla en Aquila, nei’t er yn Kenchreä de holle skeare litten hie, hwent hy hie in bilofte dien.
19 En hja kamen yn Efeze en dêr liet er hjar, mar sels bijoech er him nei de synagoge en stie de Joaden to wird.
20 En do’t hja him fregen langer to bliuwen, die er it net,
21 mar naem ôfskied en sei: Ik moat nedich nei Jeruzalem, om it takommende feest to fieren; mar as God it wol, kom ik by jimme werom. En hy fear fen Efeze ôf,
22 en to Cesaréa kommen, gyng er op nei Jeruzalem, en do’t er de gemeinte de groetenis dien hie, teach er nei Antiochië.
23 En nei’t er dêr in tiid tahâlden hie, gyng er fierder en reizge efterinoar it lân fen Galatië en Frygië ôf, en forsterke al de learlingen.
24 En in Joad, by namme Apollos, fen komôf út Alexandrië, in wolsprekkend man, en machtich yn ’e Skriften, kaem yn Efeze.
25 Dy wier ûnderrjuchte yn ’e wei des Heare, en bisiele troch de Geast, learde er diger de dingen fen Jezus, alhowol’t er allinne fen de doop fen Johannes wist.
26 En hy bigoun mei frijmoedichheit it wird to dwaen yn ’e synagoge. Mar do’t Priscilla en Aquila him heard hiene, namen hja him mei en leine him Gods wei klearder út.
27 En do’t er oerfarre woe nei Achaje, skreauwen de broerren de learlingen en formoannen hjarren him yn to nimmen. En dêr kommen, wier er troch de genede de leauwigen tige ta tsjinst.
28 Hwent ynmoedich oertsjûge er de Joaden, yn it iepenbier út de Skriften biwiizgjende, dat Jezus de Christus is.

### HAEDSTIK 19.

1 En it barde, wylst Apollos yn Korinthe wier, dat Paulus, nei’t er de boppelannen ôfreizge hie, yn Efeze kaem en dêr inkele learlingen foun.
2 En hy sei tsjin hjarren: Hawwe jimme de Hillige Geast ûntfinzen, do’t jimme ta it leauwe kamen? Mar hja antwirden him: Wy hawwe der net ienris fen heard, dat der in Hillige Geast is.
3 En hy sei: Hwer binne jimme den yn doopt? En hja seine: Yn ’e doop fen Johannes.
[pag. 1029]
4 En Paulus sei: Johannes hat doopt mei in doop fen bikearing, sizzende tsjin it folk, dat hja leauwe scoene yn dyjinge, dy’t nei him kaem, dat is yn Christus Jezus.
5 En do’t hja dat hearden, lieten hja hjar dope yn ’e namme fen de Heare Jezus.
6 En do’t Paulus hjarren de hannen oplei, kaem de Hillige Geast op hjarren; en hja bigounen to sprekken mei oare talen, en to profetearjen.
7 Allegearre meiinoarren nou wierne dat sa’n toalve man.
8 En Paulus bijoech him nei de synagoge, en die dêr trije moanne frijmoedich it wird, troch syn reden oertsjûgjend fen Gods keninkryk.
9 Mar do’t somliken hjar forhirden en hjar net oertsjûgje litte woene en de Wei yn it bywêzen fen it folk bigounen to lasterjen, joech er him by hjarren wei en skaette de learlingen ôf, dei oan dei it wird dwaende yn ’e skoalle fen Tyrannus.
10 Dat nou barde twa jier, sadat de biwenners fen Azië, beide Joaden en Griken, allegearre it Wird fen ’e Heare Jezus hearden.
11 En God die ek swide krêften troch Paulus’ hannen,
12 dat hja namen sels switdoeken of skoarten, dy’t er op it liif droegen hie, en leine dy op de siken, en de kwalen gyngen hjar ôf en de kweageasten fearen út.

13 Ek hawwe gûdden fen ’e omtsjende Joadske geastebanners it bistien de namme fen de Heare Jezus to neamen oer dyjingen, dy’t kweageasten hiene, sizzende: Ik biswar jimme by dy Jezus, dy Paulus forkindiget.
14 It wierne saun soannen fen Sceva, in Joadsk hegepreester, dy dat diene.
15 Mar de kweageast antwirde en sei tsjin hjarren: Jezus ken ik en Paulus wit ik fen, mar jimme, hwa binne jimme?
16 En de man, dy’t de kweageast yn hie, sprong op hjar, en do’t er hjar allegearre oermânsk wirden wier, mishannele er hjar, dat hja neaken en forwoune út syn hûs weiflechten.
17 Dat nou waerd alleman bikend, beide Joaden en Griken, dy’t yn Efeze wennen, en freze foel op hjarren allegearre, en de namme fen de Heare Jezus waerd forhearlike.
18 En forskate fen dyjingen dy’t leauden, kamen, bilidende en forkindigjende hjar dieden.
19 En ek forskate fen dyjingen, dy’t hjar mei tsjoenderijen ôfjown hiene, brochten hjar boeken byinoar en baernden dy yn it bywêzen fen allegearre op. En hja birekkenen de wearde dêrfen en bifounen it op fyftich tûzen silverstikken.
20 Sa woechs it wird des Heare mei macht en krige de oerhân.
21 En do’t dy dingen in ein krige hiene, naem Paulus yn de Geast foar, troch Macedonië en Achaje reizgjende nei Jeruzalem to gean. As ik dêr west haw, sei er, moat ik Rome ek sjen.
22 En nei’t er twa fen syn helpers, Timotheüs en Erastus, nei Macedonië stjûrd hie, bleau er sels noch in tiid yn Azië.
23 Mar om dy tiid hinne kaem der gâns in opskoer fen wegen de Wei.
24 Hwent ien, by namme Demetrius, in silversmid, dy silveren timpeltsjes fen Diana makke en dêr de kinstners gjin lyts gewin mei brocht,
25 rôp hjar gear en ek de hantwirkers yn dat bidriuw, en sei: Mannen, jimme witte dat wy út dit gewin ús wolfeart hawwe;
26 en nou sjugge en hearre jimme, dat net allinnich yn Efeze mar suver yn hiele Azië dy Paulus frijhwet folk bilêzen en ôffallich makke hat, sizzende, dat it gjin goaden binne, dy’t mei hannen makke wirde.
27 En sadwaende wirdt it net allinne faei dat ús breawinning yn forfal komt, mar ek dat de timpel fen ’e greate goadinne Diana forachte wirdt, ja, dat hjar majesteit yn it leech rekket, dy’t hiele Azië en de biwenne wrâld forearet.
28 Do’t hja dat nou hearden, waerden hja fol fen grammoedichheit en skreauden, sizzende: Great is de Diana fen ’e Efeziërs!
29 En de stêd rekke alhiel op ’e ein, en hja strûsden as ien man nei de skouboarch, meislepende Gajus en Aristarchus, Macedoniërs, dy’t mei Paulus reizgen.
30 En do’t Paulus him ûnder de man-[pag. 1030]-nichte bijaen woe, lieten de learlingen it net ta;
31 en ek somlike oersten fen Azië, dy’t him tadien wierne, diene him tynge, dat er him net nei de skouboarch bijaen scoe.
32 Hja rôpen den trochinoar, de iene dit en de oare dat; hwent it wier in tizige forgearringe, en de measten wisten net ienris om hwet reden hja gearkommen wierne.
33 Nou lieten hja út ’e mannichte Alexander foarkomme, dy de Joaden foar hjar út dreaun hiene. En Alexander wonk mei de hân en woe him foar it folk forantwirdzje.
34 Mar do’t hja fornamen, dat it in Joad wier, rôpen hja allegearre ienlûdich wol twa ûren oanien: Great is de Diana fen de Efeziërs!
35 En do’t de stêdsskriuwer de mannichte bistille hie, sei er: Jimme mannen fen Efeze, hwet minske is der dochs dy’t net witte scoe, dat de stêd fen de Efeziërs de timpelhoedster is fen de greate goadinne Diana en fen it byld, dat út de himel fallen is?
36 Om’t den dy dingen net tsjin to sprekken binne, hearre jimme rêstich to wêzen en neat ûnbirets to dwaen.
37 Hwent jimme hawwe dizze mannen hjir brocht, alhowol ‘t hja noch timpelrôvers binne noch jimme goadinne lasterje.
38 As den Demetrius en syn kinstbroerren hwet tsjin immen hawwe, der wirde rjuchtdagen hâlden, en der binne steedhâlders: lit hjar inoar foar it rjucht daegje.
39 En as jimme noch mear bigeare, dat scil yn

in wetlike folksforgearringe bisljuchte wirde.
40 Hwent wy binne faei, fen oproer biskildige to wirden om hwet der hjoed sûnder oarsaek bard is; hwent for dizze opskoer scille wy ús net forantwirdzje kinne. En do’t er dat sein hie, liet er de forgearring gean.

HAEDSTIK 20.

1 Do’t nou it oproer bidarre wier, rôp Paulus de learlingen by inoarren, en nei’t er hjar taspritsen hie, naem er ôfskied en gyng út om nei Macedonië to reizgjen.
2 En do’t er dy kriten ôfreizge en hjarren mei mannich wird formoanne hie, kaem er yn Grikelân;
3 en nei’t er dêr trije moanne tahâlden hie, en de Joaden him leagen leine, krekt do’t er mei it skip nei Syrië scoe, waerd er to riede troch Macedonië werom to tsjen.
4 En him biselskippen Sopater, in soan fen Pyrrhus út Beréa, en fen de Thessalonicenzen Aristarchus en Secundus, en Gajus út Derbe, en Timotheüs, en út Azië Tychicus en Trofimus.
5 Dy reizgen foarút en wachten op ús yn Troäs.
6 Mar wy fearen nei de dagen fen de ûnsûrre breaën fen Filippi ôf en kamen yn fiif dagen by hjarren yn Troäs, dêr’t wy saun dagen tahâldden.
7 En do’t wy de earste deis fen ’e wike by inoarren kommen wierne om brea to brekken, spriek Paulus, dy’t de oare moarns wer foartreizgje scoe, de learlingen ta„ en wreide syn rede út oant middennacht ta.
8 Dêr wierne nou frijhwet lampen yn ’e boppeseal, dêr’t wy gear wierne.
9 En in jongfeint, by namme Eutychus, siet yn it finster, en do’t Paulus sa lang spriek, rekke er yn in djippe sliep, en foel, fen sliep bifongen, fen de trêdde fordjipping ôf en waerd for dea opnommen.
10 Mar Paulus gyng nei ûnderen ta, en foel op him del, en syn earmen om him hinne slaende, sei er: Wêz net oerstjûr, hwent syn siele is yn him.
11 En do’t er wer boppe wier, en it brea britsen en hwet iten hie, en lang, oant de dage ta, ta hjarren spritsen hie, teach er foart.
12 Mar de jongfeint hiene hja libben foartbrocht en hja waerden oermiette fortreastge.
13 Wy nou wierne al earder yn it skip gien en fearen nei Assus, dêr’t wy Paulus oan boart nimme scoene; hwent sa hie er it bisteld, om’t er sels rinnende oer lân woe.
14 En do’t er ús to Assus troffen hie, namen wy him oan boart en kamen to Mitylene.
15 En dêrwei sylden wy fierder, en kamen de oare deis njunken Chios; en de deis dêrop fearen wy oer nei Samos, en bleauwen to Trogyllium, en noch [pag. 1031] in dei letter kamen wy to Miléte.
16 Hwent Paulus hie foar him nommen Efeze foarby to farren, om gjin tiid yn Azië to forliezen, hwent hy dreau him sels om, as it him dwaenlik wier, de Pinksters yn Jeruzalem to wêzen.
17 Mar fen Miléte stjûrde er nei Efeze en ûntbea de âldsten fen ’e gemeinte.
18 En do’t hja ta him kommen wierne, sei er tsjin hjarren: Jimme witte, ho’t ik fen de earste dei ôf, dat ik in foet yn Azië sette, al dy tiid by jimme tahâlden haw,
19 de Heare tsjinjende mei alle dimmenheit, triennen en oanstriid, dy’t my oerkommen binne troch de oanslaggen fen de Joaden;
20 ho’t ik neat dat nut wier, litten haw, om it jimme net to forkindigjen en to learen yn it iepenbier en by jimme yn ’e hûs;
21 bitsjûgjende beide Joaden en Griken de bikearing ta God en it leauwe yn ús Heare Jezus Christus.
22 En sjuch, boun troch de Geast, reizgje ik nou nei Jeruzalem, net wittende hwet my dêr oerkomme scil,
23 oars net as dat de Hillige Geast fen stêd ta stêd my bitsjûget, dat boeijens en binearingen my wachtsje.
24 Mar for mysels achtsje ik myn libben neat, as ik myn rin mar mei blydskip folbringe mei en de tsjinst, dy’t ik fen de Heare Jezus krige haw, om it Evangeelje fen Gods genede to bitsjûgjen.
25 En sjuch, nou wit ik, dat jimme myn oantlit net wer sjen scille, jimme allegearre dy’t ik ôfreizge haw om Gods keninkryk to forkindigjen.

26 Dêrom bitsjûgje ik jimme hjoed de dei, dat ik rein bin fen it bloed fen jimme allegearre.
27 Hwent ik haw neat litten, om jimme Gods hiele rie to forkindigjen.
28 Nim den jimme sels en de hiele keppel to wacht, dêr't de Hillige Geast jimme ta opsjenners oer set hat, om Gods gemeinte to weidzjen, dy't Er woun hat troch syn eigen bloed.
29 Ik wit, dat, nei myn ôfreizgjen wrede wolven by jimme ynglûpe scille, en dy scille de keppel net sparje.
30 Ja, út jimme eigen formidden scille mannen opstean, dy't forkearde dingen leare, om de learlingen efter hjarren to lûken.
31 Wêz dêrom wach, en bitink, ho't ik trije jier lang, nacht en dei, net ophâlden haw in elk fen jimme mei triennen to formoanjen.
32 En nou, broerren, draech ik jimme de Heare en it wird fen syn genede op, Him, dy't machtich is om op to bouwen en jimme it erfskip to jaen ûnder al de hilligen.
33 Ik haw gjinien syn silver of goud of klean hawwe wollen.
34 En jimme witte sels, ho dizze hannen tsjinne hawwe ta myn ûnderhâld en dat fen hjarren, dy't by my wierne.
35 Yn alles haw ik jimme in foarbyld jown, dat men sa arbeidzjende de swakken helpe moat, en bitinke de wirden fen de Heare Jezus, hwent dy hat sein: It is silliger to jaen as to ûntfangen.
36 En do't er dat sein hie, hat er, de knibbels bûgend, mei hjarren allegearre bidden.
37 En it waerd in great geskriem fen allegearre, en hja foelen Paulus om 'e hals en patten him,
38 it allermeast ûntdien oer it wird, dat er sein hie, dat hja syn oantlit net wer sjen scoene. En hja laetten him nei it skip.

HAEDSTIK 21.

1 En do't it safier kaem, dat wy fen hjarren ôfskied nommen hiene en ûnder seil gien wierne, stjûrden wy rjucht troch nei Cos, en de oare deis nei Rhodus en dêrwei nei Patara.
2 En wy founen in skip, dat krekt oerfarre scoe nei Fenicië, en gyngen oan boart en fearen ôf.
3 En nei't wy Cyprus yn it sicht krige en it lofts lizze litten hiene, fearen wy nei Syrië, en kamen to Tyrus oan wâl, hwent dêr hinne hie it skip fracht.
4 En nei't wy de learlingen opsocht hiene, bleauwen wy dêr saun dagen. En hja seine Paulus troch de Geast, hy scoe net opgean nei Jeruzalem.
5 Do't it nou safier kaem, dat wy dy dagen tabrocht hienen, joegen wy ús op 'en paed en teagen foart, en hja laetten ús allegearre mei frou en bern de stêd út, en knibbeljend op 'e wâl, hawwe wy bidden; [pag. 1032]
6 en do't wy ôfskied fen inoar nommen hiene, gyngen wy oan boart, mar hja kearden werom nei hûs.
7 Do't wy nou ús feart fen Tyrus folbrocht hiene, kamen wy oan to Ptolemaïs; en wy groeten de broerren en bleauwen ien dei by hjarren.
8 En de oare deis stieken wy ôf, Paulus en wy dy't mei him wierne, en kamen to Cesaréa, dêr't wy by Filippus, de evangelist, dy't ien fen de saun wier, yn 'e hûs gyngen, en wy bleauwen by him.
9 Hy nou hie fjouwer dochters, jongfammen, dy't profetessen wierne.
10 En do't wy dêr forskate dagen tahâlden hiene, kaem der út Judéa in profeet, by namme Agabus.
11 En hy kaem ta ús, en naem Paulus' girdle en boun himsels de hannen en de foetten en sei: Dit seit de Hillige Geast: De man hwa sines dizze girdle is, scille de Joaden to Jeruzalem allyksa bine en oerleverje yn 'e hannen fen de heidenen.
12 Do't wy dat nou hearden, stiene wy him mei de broerren út dat plak tige oan, hy scoe dochs net nei Jeruzalem opgean.
13 Mar Paulus antwirde: Hwet dogge jimme to skriemen en my it hert weak to meitsjen? Hwent ik bin ré, my net allinne bine to litten, mar ek to stjerren yn Jeruzalem for 'e namme fen de Heare Jezus.
14 En do't er him dêr net ôf bringe liet, birêstten wy deryn, sizzende: Des Heare wollen mei barre.
15 En nei dy dagen makken wy tarissing en gyngen op nei Jeruzalem.

16 En ek gyngen inkelde learlingen fen
Cesaréa mei ús en brochten ús by Mnason fen
Cyprus, in âlde learling, dêr't wy thúslizze
scoene.
17 Do't wy nou to Jeruzalem kommen wierne,
ûntfongen de broerren ús gol.
18 En de oare deis gyng Paulus mei ús nei
Jakobus; en al de âldsten wierne dêr ek
gearkommen.
19 En nei't er hjar groete hie, forhelle er
hjarren fen stik ta stik hwet God troch syn
tsjinst ûnder de heidenen dien hie.
20 En do't hja dat heard hiene, forhearliken
hja God en seine tsjin Paulus: Jo sjugge, broer,
hofolle tûzenen der ûnder de Joaden binne dy
ta it leauwe kommen binne, en allegearre tige
foarstanners binne fen de wet.
21 Nou is der hjarren oer jo tynge dien, dat jo
al de Joaden, dy't ûnder de heidenen wenje,
de ôffal fen Mozes leare, sizzende, hja hoege
hjar bern net to bisnijen, noch hjar to hâlden
en to dragen neffens de brûkmen fen 'e wet.
22 Hwet is dêr nou fen oan? It is driuwend
nedich dat de mannichte gearkomt, hwent yn
alle gefallen scille hja hearre, dat jo hjir
kommen binne.
23 Doch den hwet wy jo sizze. Wy hawwe hjir
fjouwer mannen, dy't hjarsels in bilofte oplein
hawwe,
24 nim dy nei jo en hilligje jo sels mei hjarren
en stean hjarren yn 'e kosten, dat hja hjarren
de holle skeare litte, en den scil alleman witte,
dat der neat oan is fen 'e tynge hjarren oer jo
dien, mar dat jo sels ek sa wannelje,
ûnderhâldende de wet.
25 Mar hwet de heidenen oanbilanget, dy ta
it leauwe kommen binne, hjarren hawwe wy
ús bitinken skreaun, dat hja neat fen soks
ûnderhâlde moasten, mar hjar to wacht
nimme scoene for it offerflêsk en for it bloed,
en for it forsmoarde en for hoerkerij.
26 Do naem Paulus de mannen mei; en nei't
er de oare deis him mei hjarren hillige hie,
gyng er yn 'e timpel, om oan to jaen, honear't
de dagen fen de hilliging fol wierne, dat for in
elk fen hjarren it offer brocht wêze scoe.
27 Do't nou de saun dagen to'n ein rounen,
seagen de Joaden út Azië him yn 'e timpel, en
hja brochten al it folk yn opskoer, en sloegen
hannen oan him,
28 roppende: Help, mannen fen Israël! Dit is
de minske, dy't oeral alleman tsjin it folk en
tsjin de wet en tsjin dit plak leart; en nou hat
er ek noch Griken yn 'e timpel brocht en dit
hillich plak ûntwijd.
29 Hwent foartyd hiene hja Trofimus fen
Efeze mei him yn 'e stêd sjoen, en nou
mienden hja dat Paulus him yn 'e timpel
brocht hie.
30 En de hiele stêd rekke yn ûnstjûr, en der
kaem in oprin fen it folk, en hja griepen
Paulus en sleepten him bûten 'e timpel, en
ynienen waerden de doarren tichtdien.
31 En wylst hja him sochten to dead-[pag. 1033]-
zjen, kaem de tynge ta de oerste fen it
kriichsfolk, dat hiele Jeruzalem op ien ein
wier.
32 Dy naem foart soldaten en haedljue fen
hûndert mei en fleach op hjarren ta. Do't hja
nou de oerste en de soldaten seagen, hâldden
hja op Paulus to slaen.
33 Do kaem de oerste ta en griep him, en
joech oarder hja scoene him mei twa
keatlingen bine, en bigoun to freegjen hwa't
dat wier en hwet er dien hie;
34 mar út 'e mannichte rôp de iene dit, de
oare dat; en om't er troch de opskoer gjin
wissichheit krije koe, joech er oarder, hja
scoene him nei it legerkamp bringe.
35 Mar do't er by de treppen wier, kaem it sa,
dat de soldaten him drage moasten om it
opkringen fen it folk.
36 Hwent de hiele kloft folk roun efter him
oan, al mar roppend: Foart mei him!
37 En mei't Paulus it legerkamp ynbrocht
wirde scoe, sei er tsjin de oerste: Stiet it my frij
hwet tsjin jo to sizzen? En hy sei: Kenne jo
Gryksk?
38 Binne jo den net de Egyptner, dy't foar
dizze dagen oproer makke en de fjouwer
tûzen dolkdragers nei de woastenije laet hat?
39 Mar Paulus sei: Ik bin in Joad fen Tarsus,
boarger fen in net ûnforneamde stêd yn
Cilicië, en ik forsûkje jo, lit my ta it folk ta to
sprekken.
40 En do't er dat talitten hie, gyng Paulus op
'e treppen stean en wonk it folk mei de hân.
En do't der in greate stilte wirden wier, spriek

er hjarren yn de Hebrieuske tael oan,
sizzende:

HAEDSTIK 22.

1 Mannen, broerren en heiten, harkje nei
myn forantwirding, dy’t ik nou foar jimme
dwaen scil.
2 Do’t hja nou hearden, dat er hjarren yn it
Hebrieusk oanspriek, hâldden hja hjarren
nammersto stiller.
3 Ik bin, sei er, in Joad, berne to Tarsus yn
Ciliciё, mar opbrocht yn dizze stêd, oan ’e
foetten fen Gamaliël ûnderrjuchte nei de
steilste leare fen ús âffears wet. En ik wier
Gods foarstrider, lyk as jimme it hjoed de dei
allegearre binne.
4 En ik haw dizze wei ta de dea forfolge,
binende en yn finzenissen oerleverjende
beide mânljue en frouljue,
5 lyk as ek de hegepreester en de hiele rie
fen âldsten my tsjûgje kinne. Hwent ik krige
sels brieven fen hjarren mei for de broerren yn
Damaskus, en reizge dêrhinne, om ek
dyjingen dy’t dêr wierne boun op to bringen
nei Jeruzalem, dat hja dêr straft wirde scoene.
6 Mar it barde my, do’t ik ûnderweis wier en
tichteby Damaskus kaem, om middei hinne,
dat ûnfoarsjoens út ’e himel wei in sterk ljocht
my yn it rounom bistriele;
7 en ik foel oer de groun, en hearde in stim
tsjin my sizzen: Saul, Saul, hwet forfolgestû
my?
8 En ik antwirde: Hwa binne jo, Heare? En
hy sei tsjin my: Ik bin Jezus, de Nazarener,
dystû forfolgest.
9 En dy’t by my wierne, seagen wol it ljocht,
en waerden tige eang, mar de stimme fen him,
dy ta my spriek, hearden hja net.
10 En ik sei: Hwet moat ik dwaen, Heare? En
de Heare sei tsjin my: Kom oerein en gean nei
Damaskus, en dêr scil mei dy spritsen wirde
oer alles hwet dy bisteld is to dwaen.
11 En do’t ik fen de glâns fen dat ljocht net
mear sjen koe, waerd ik fen dyjingen, dy’t mei
my wierne, by de hân laet, en kaem yn
Damaskus.
12 En in Ananias, in godfreezjend man
neffens de wet, dy’t in goed tsjûgenis hie fen
al de Joaden, dy’t dêr wennen,
13 kaem ta my, en by my steande, sei er: Saul,
broer, wird wer sjende.
14 En yn dy selde ûre koe ik him sjen. En hy
sei: Us âffears God hat dy foarbiskikt om syn
wollen to kennen en de Rjuchtfeardige to sjen,
en de stim út syn eigen mûle to hearren;
15 hwent dû scilst him by alle minsken in
tsjûge wêze fen hwetstû sjoen en heard hast.
16 En nou, hwet toevestû? Gean oerein, lit dy
dope en dyn sûnden ôfwaskje, astû syn
namme oanroppen hast.
17 En it barde my, do’t ik wer to Jeruzalem
kommen wier en yn ’e timpel bea, dat ik oan
’e sinnen ûnttein waerd,
18 en him seach, en hy tsjin my sei: Meitsje
oan en gean ynienen út Jeruzalem, hwent hja
scille dyn tsjûgenis fen my net oannimme. [pag.
1034]
19 En ik sei: Heare, hja witte dat ik yn ’e
finzenis sette en yn ’e synagogen gisele dy’t yn
jo leauden;
20 en do’t it bloed fen Stefanus, jins tsjûge,
forgetten waerd, dat ik dêr ek by stie, en mei
in wolbihagen hie yn syn dea, en de klean
biwarre fen dyjingen, dy’t him deaden.
21 Mar hy sei tsjin my: Gean, hwent ik scil dy
om fierrens ta de heidenen stjûre.
22 Oan dat wird nou ta hearden hja him oan,
mar do setten hja hjar lûd út, sizzende: Foart
fen ’e ierde mei sa’n ien; hwent it is net nei
bihearren, dat er yn it libben bliuwt!
23 En wylst hja skreauden en mei hjar
mantels swaeiden en moude yn ’e loft
smieten,
24 gebea de oerste, Paulus yn it legerkamp to
bringen, en hy sei, hja scoene him mei gisels
ûndersiikje, dat er bigripe mocht om hwet
reden hja sa tsjin him oangyngen.
25 En do’t hja him mei de rimen fêstbounen,
sei Paulus tsjin de haedman oer hûndert, dy’t
dêr stie: Meije jimme in Romeinsk boarger
ûnbirjuchte giselje?
26 Do’t de haedman oer hûndert dat hearde,
gyng er nei de oerste ta en boadskippe it him,
sizzende: Hwet scille jo nou? Hwent dy man is
in Romeinsk boarger.
27 En de oerste kaem en sei tsjin him: Siz my,
binne jo in Romeinsk boarger? En Paulus sei:
Ja.

28 De oerste antwirde: Ik haw for gâns in stik jild dat boargerrjucht krige. Mar Paulus sei: En ik bin der mei berne.
29 Foartynienen lieten do dyjingen, dy't him ûndersiikje scoene, him yn syn wêzen; en de oerste waerd ek eang, do't er bigriep, dat it in Romeinsk boarger wier, dy't er bine litten hie.
30 En de oare deis, wissichheit hawwe wollende hwer de Joaden him fen biskildigen, liet er him út 'e bannen los, en joech oarder, dat de oerpreesters en de hiele rie scoene byinoar komme. Do liet er Paulus opbringe en stelde him foar hjarren.

HAEDSTIK 23.

1 En Paulus, de eagen op de rie hâldende, sei: Mannen, broerren, ik haw yn alles mei in goed gewisse God tsjinne oant hjoed de dei ta.
2 Mar Ananias, de hegepreester, hiet dyjingen, dy't by him stiene, hja scoene him op 'e mûle slaen.
3 Do sei Paulus tsjin him: God scil dy slaen, dû wytkalke mûrre! Sitstû ek om my to oardieljen nei de wet, en hjitstû tsjin de wet my to slaen?
4 Mar dy't by him stiene, seine: Skelde jo Gods hegepreester út?
5 En Paulus sei: Ik wist net, broerren, dat it de hegepreester wier; hwent der stiet biskreaun: In oerste fen dyn folk scilstû net flokke.
6 En do't Paulus fornaem, dat it iene diel fen 'e Sadduceën en it oare fen 'e Farizeën wier, rôp er yn 'e rie: Mannen, broerren, ik bin in Farizeër, en in Farizeërs soan: om de hope en de opstanning fen 'e deaden wird ik oardiele!
7 En do't er dat sein hie, kaem der skeel twisken de Farizeën en de Sadduceën, en de forgearring waerd twariedich.
8 Hwent de Sadduceën sizze, dat der gjin opstanning is, noch ingel of geast; mar de Farizeën bilide it allebeide.
9 En it waerd in great geskreau; en der stiene fen 'e kant fen 'e Farizeën Skriftgelearden op, dy't bigounen to striden, sizzende: Wy bifine neat gjin kwea yn dizze minske, en as der dôch ris in geast of in ingel ta him spritsen hie? Lit ús net tsjin God stride.
10 En do't de striid heech roun, gebea de oerste, dy't freze dat Paulus fen hjarren forskoerd wirde mocht, de soldaten scoene delkomme en him út hjar formidden weihelje en yn it legerkamp bringe.
11 En de nachts dêrop stie de Heare by him, en sei: Hâld moed, Paulus; hwent allyk astû to Jeruzalem fen my tsjûge hast, sa moatstû ek to Rome tsjûgje.
12 Do't it nou dei wirden wier, makken sommige Joaden in gearspanning en forflokten hjar sels, sizzende, dat hja noch ite noch drinke scoene, oant hja Paulus formoarde hiene.
13 En 't wierne mear as fjirtich, dy't dy eed mei inoarren dien hiene.
14 En hja gyngen ta de oerpreesters en de âldsten en seine: Wy hawwe ús sels mei in banflok forflokt, neat genietsje to [pag. 1035] scillen, oant wy Paulus formoarde hawwe.
15 Forwittigje nou mei de rie de oerste, dat er him moarn ta jimme bringe mei, lyk as scoene jimme syn saek neijer ûndersiikje; den steane wy klear him to deadzjen, ear't er by jimme kommen is.
16 Mar do't Paulus sisters soan fen 'e leage heard hie, kaem er dêr en gyng yn it legerkamp en die it Paulus troch.
17 En Paulus rôp ta him ien fen de haedmannen oer hûndert en sei: Bring dizze jongfeint by de oerste, hwent hy hat him fen it ien en oar boadskip to bringen.
18 Dy den naem him mei en brocht him by de oerste, en sei: De finzene Paulus hat my ûntbean en forsocht dizze jongfeint by jo to bringen, om't er jo hwet to sizzen hat.
19 De oerste nou naem him by de hân, en bisiden gien, frege er him ûnder fjouwer eagen: Hwet hawwe jo my to boadskipjen?
20 En hy sei: De Joaden binne mei inoar to riede wirden, om jo to freegjen, dat jo Paulus moarn foar de rie bringe woene, lyk as scoenen hja hwet fen him neijer ûndersiikje.
21 Mar lit jo net fen hjarren biprate; hwent mear as fjirtich mannen fen hjarres lizze him leagen, dy't hjar sels mei in banflok boun hawwe, net to iten noch to drinken, oant hja him formoarde hawwe scille; en nou binne hja ré en wachtsje op jins tawird.
22 De oerste den liet de jongfeint gean en hiet

him: Siz oan gjinien, dat jo my dit oanbrocht hawwe.
23 En hy ûntbea twa fen syn haedmannen oer hûndert, en sei: Hâld twahûndert soldaten ré om nei Cesaréa to tsjen, en sauntich ruters, en twahûndert speardragers, tsjin de trêdde ûre fen nacht;
24 en soargje ek for lêstdieren, dat hja Paulus dêr op sette en bihâlden ta de lânfâd Felix bringe.
25 Ek skreau er in brief fen dizze ynhâld:
26 Claudius Lysias oan de heecheale lânfâd Felix, de groetenis.
27 Om't dizze man fen 'e Joaden finzen nommen wier, en fen hjarren ombrocht wirde scoe, bin ik mei it kriichsfolk der op ta kommen, en haw him ûntset, om't ik fornaem, dat it in Romeinsk boarger wier;
28 en wollende de reden witte, hwerom't hja him biskildigen, brocht ik him foar hjar ried,
29 en bifoun dat er biskildige waerd oer striidfragen fen hjar wet, mar dat der alhiel gjin biskildiging tsjin him wier, de dea of bannen weardich.
30 Mar do't my oanbrocht wier, dat dy man fen 'e Joaden in leage lein wirde scoe, haw ik him foartynienen nei jo ta stjûrd, en ek de biskildigers hjitten foar jo to sizzen hwet hja tsjin him hiene. Farwol.
31 De soldaten den, lyk as hjarren hjitten wier, namen Paulus en brochten him de nachts nei Antipatris.
32 En de oare moarns lieten hja de ruters mei him trochtsjen, en gyngen sels werom nei it legerkamp.
33 En do't dy yn Cesaréa kommen wierne, joegen hja de lânfâd it brief oer, en stelden ek Paulus foar him.
34 En nei't de lânfâd it brief lêzen hie, frege er Paulus, út hokker provinsje er wier; en do't er fornaem, út Cilicië,
35 sei er: Ik scil jo yn it forhear nimme, sa gau as jins biskildigers hjir oankommen binne. En hy joech oarder, him yn it paleis fen Herodes yn biwar to hâlden.

HAEDSTIK 24.

1 En fiif dagen neityd kaem de hegepreester Ananias del mei inkele âldsten en in pleiter Tertullus, om by de lânfâd in oanklachte tsjin Paulus yn to bringen.
2 En do't dy foarroppen wier, bigoun Tertullus him to biskildigjen, sizzende:
3 Dat wy troch jo, heecheale Felix, in greate frede genietsje, en dat troch jins foarsjuch dit folk folle forbetteringen barre meije, nimme wy yn allen en allerwegen mei tige tankberheit oan.
4 Mar, om jo net langer op to hâlden, forsiikje ik dat jo ús yn goedens koart oanhearre.
5 Wy hawwe bifoun, dat dizze man in pest is, en oproer makket ûnder al de Joaden de hiele biwenne wrâld oer, en dat er in great foarstanner is fen de sekte fen de Nazareners,
6 dy't sels bisocht hat de timpel to [pag. 1036]
ûntwijen. Dêrom hawwe wy him ek grepen, en woene him neffens ús wet foroardielje.
7 Mar Lysias, de oerste, is fen wegen kommen, en hat him mei great gewelt ûnder ús hannen weihelle,
8 en syn biskildigers hjitten foar jo to kommen; as jo him nou ûndersteane, scille jo sels alles fen him fornimme, dêr't wy him fen biskildigje.
9 En ek de Joaden stimden it mei, sizzende dat it allegearre sa wier.
10 Do't nou de lânfâd Paulus wonken hie dat er sprekke mocht, naem dy it wird op en sei: Om reden ik wit, dat jo al sont forskate jierren as rjuchter oer dit folk geane, forantwirdzje ik my woltomoede.
11 Lyk as jo witte kinne, is it net mear as toalve dagen lyn, dat ik nei Jeruzalem opgien bin om to oanbidden.
12 En nearne hawwe hja my troffen, dat ik mei immen yn striid wier of in oprin fen folk makke, yn 'e timpel net en likemin yn 'e synagogen, noch earne oars yn 'e stêd.
13 Hja kinne jo den ek gjin biwiis bybringe fen datjinge, dêr't hja my nou fen biskildigje.
14 Mar dit biken ik jo, dat neffens de wei dy't hja sekte neame, ik ús âffears God sà tsjinje: leauwende alles hwet yn de wet en de profeten biskreaun stiet,
15 en hope hawwende op God, hokker forwachting hja sels ek hawwe: dat der in opstanning út 'e deaden wêze scil, beide fen

rjuchtfeardigen en ûnrjuchtfeardigen.
16 En dêrom oefenje ik mysels om jimmeroan in suver gewisse to hawwen foar God en foar de minsken.
17 Mar nou wier ik nei in rige fen jierren kommen, om myn folk yelmissen en offers to dwaen.
18 En do't ik my dêrfor hillige, troffen inkele Joaden út Azië my yn 'e timpel, lykwols sûnder folk en sûnder drokte.
19 Dy hearden hjir foar jo to stean en hjar biskildiging yn to bringen, as hja hwet tsjin my hiene.
20 Of oars: lit dizzen hjirre sels sizze, hwet for ûnrjucht hja yn my foun hawwe, do't ik foar de rie stie,
21 allinne as fen dat iene wird, dat ik, steande yn hjar formidden, útrôp: Oer de opstanning fen de deaden wird ik hjoed fen jimme oardiele.
22 Do't nou Felix dy dingen heard hie, forstelde er de saek, om't er de wei goedernôch koe, en sei: As de oerste Lysias hjir kommen is, scil ik jimme saek neijer ûndersiikje.
23 En hy hiet de haedman oer hûndert, Paulus scoe yn biwar bliuwe, mar forlichting hawwe, en net ien fen sines scoe bilet wirde him to tsjinjen of ta him to kommen.
24 En in deimannich letter kaem Felix mei Drusilla, syn frou, dat in Joadinne wier, en hy ûntbea Paulus, en hearde him oer it leauwe yn Jezus Christus.
25 Mar do't er spriek oer gerjuchtichheit en earberens en oer it takommende oardiel, waerd Felix tige eang en antwirde: Gean nou hinne, mar as ik it oan tiid krij, scil ik jo wer roppe litte.
26 En tagelyk tidige hy der op, dat Paulus him jild jaen scoe om frijlitten to wirden. Dêrom ûntbea er him withofaek en spriek mei him.
27 Do't nou twa jier oan 'e ein wierne, krige Felix Porcius Festus for him yn 't plak. En om't Felix de Joaden in deugd dwaen woe, liet er Paulus finzen.

HAEDSTIK 25.

1 Festus den, yn 'e provinsje kommen, gyng trije dagen dêrnei fen Cesaréa op nei Jeruzalem.
2 En de hegepreester en de oansjenliksten fen 'e Joaden gyngen by him tsjin Paulus foar it rjucht,
3 en beaën him, de ginst tsjin him bigearend, dat er him to Jeruzalem komme litte scoe, hwent hja hiene in leage lein om him ûnderweis to deadzjen.
4 Mar Festus antwirde, dat Paulus yn biwar bleau to Cesaréa, en dat hysels mei koarten dêrhinne scoe.
5 Dy den, sei er, fen jimme kinne, lit dy meireizgje, en him biskildigje, as der ûnrjucht yn dy man is.
6 En do't er op it heechst acht of tsjien dagen by hjar tahâlden hie, kaem er del nei Cesaréa. En de oare deis gyng er op 'e rjuchtstoel sitten en gebea Paulus foar to bringen.
7 En do't dy oanwêzich wier, gyngen [pag. 1037] de Joaden, dy't fen Jeruzalem kommen wierne, om him hinne stean en brochten forskate swiere biskildigingen tsjin him yn, dy't hja net biwize koene,
8 wylst Paulus ta syn forantwirding sei: Ik haw noch tsjin de wet fen 'e Joaden, noch tsjin de timpel, noch tsjin de keizer yn it minste net sûndige.
9 Mar Festus, dy't de Joaden in deugd dwaen woe, antwirde en sei tsjin Paulus: Wolle jo nei Jeruzalem opgean, en dêrre foar my oer dizze dingen oardiele wirde?
10 Mar Paulus sei: Ik stean foar de rjuchtstoel fen de keizer: hjir moat ik oardiele wirde. De Joaden haw ik neat misdien, lyk as jo ek tige goed witte.
11 As ik ûnrjucht doch, en hwet dien haw de dea weardich, ik wegerje net to stjerren; mar as der neat oan is fen alles, dêr't dizzen my fen biskildigje, den kin net ien my hjarren oerleverje.
12 Ik birop my op de keizer. Do antwirde Festus, nei't er mei de rie spritsen hie: Op de keizer hawwe jo jo biroppen, ta de keizer scille jo gean.
13 En do't der in deimannich foarbygien wier, kamen de kening Agrippa en Bernice yn Cesaréa om Festus to bigroetsjen.
14 En do't hja dêr forskate dagen tahâlden

hiene, lei Festus Paulus' saek de kening foar, sizzende: Dêr is hjir immen fen Felix finzen litten,
15 om hwa de oerpreesters en de âldsten fen de Joaden, do't ik to Jeruzalem wier, foar my kamen, easkjende founis tsjin him.
16 En ik haw hjarren antwirde, dat it by de Romeinen gjin wenst is út ginst in minske oer to leverjen, ear't de biskildige de biskildigers net foar him oer hat, en plak fen forantwirding krige hat oer de biskildiging.
17 Do't hja hjir den meiinoar kommen wierne, bin ik sûnder wilens de oare deis yn 'e rjuchtstoel sitten gien, en haw gebean, de man foar to bringen.
18 Mar do't de biskildigers om him hinne stiene, hawwe hja net ien biskildiging fen forkearde dingen ynbrocht lyk as ik forwachte hie;
19 mar hja hiene inkele striidfragen mei him oer hjar godstsjinst en oer in Jezus, dy't stoarn wier en dêr't Paulus fen sei, dat er libbet.
20 En om't ik nou mei it ûndersiik fen dy dingen gjin rie wist, frege ik,oft er ek nei Jeruzalem gean woe en dêrre oer dy dingen oardiele wirde.
21 En do't Paulus him der op birôp, dat men him yn biwar hâlde scoe ta de útspraek fen Syn Majesteit, haw ik gebean him salang yn biwar to hâlden, oant ik him nei de keizer stjûre scoe.
22 En Agrippa sei tsjin Festus: Ik scoe dy man sels ek wol ris hearre wolle. En hy sei: Moarn scille jo him hearre.
23 Do't den de oare deis Agrippa en Bernice mei greate priel kommen, en yn it rjuchthûs gien wierne mei de oersten oer tûzen en de hegerein fen 'e stêd, waerd Paulus op lêst fen Festus foarbrocht.
24 En Festus spriek: Kening Agrippa, en jimme allegearre, dy't hjir mei ús bywêzich binne, jimme sjugge dizze man, dêr't it hiele folk fen 'e Joaden my to Jeruzalem en hjirre oer oan west hat, roppende dat er net langer libje mocht.
25 Ik haw lykwols bifoun, dat er neat dien hat de dea weardich, mar om't er him sels op Syn Majesteit birôp, haw ik bisletten him to stjûren.
26 Mar nou kin ik Syn Majesteit neat gjin wissichheit oer him skriuwe; dêrom haw ik him foar jimme brocht en binammen foar jo, o kening Agrippa, om dochs hwet skriuwe to kinnen, as it ûndersiik dien is.
27 Hwent it liket my net ridlik ta, in finzene to stjûren, sûnder ek de biskildigingen dy tsjin him binne, oan to jaen.

HAEDSTIK 26.

1 En Agrippa sei tsjin Paulus: It wirdt jo tastien for josels to sprekken. Do stiek Paulus de hân út en spriek ta syn forantwirding:
2 Ik achtsje mysels lokkich, O kening Agrippa, dat ik my oer alles, dêr't ik fen biskildige wird fen de Joaden, hjoed de dei foar jo forantwirdzje scil;
3 aldermeast om't ik wit dat jo kindich binne yn alle wensten en striidfragen by de Joaden. Dêrom forsiikje ik jo, dat jo my langmoedich oanhearre.
4 Myn libben den, sa't it fen jonge ôf ûnder myn folk en yn Jeruzalem west hat, witte de Joaden allegearre fen, [pag. 1038]
5 dy't my allang kenne, as hja it mar bitsjûgje wolle, dat ik nei de steilste sekte fen ús godstsjinst as in Farizeër libbe haw.
6 En nou stean ik hjir foar it rjucht op hope fen de bilofte, dy't God ús âffears dien hat,
7 en dêr't ús toalve stammen, sûnder ophâlden nacht en dei God tsjinjende, ta hoopje to kommen; en om dy hope nou wird ik, o kening Agrippa, fen de Joaden biskildige.
8 Hwette! wirdt it by jimme for ûnleauber nommen, dat God deaden opwekket?
9 Ik miende wierliken by mysels, dat ik tsjin de namme fen Jezus de Nazarener folle fijannige dingen dwaen moast.
10 En dat haw ik ek dien yn Jeruzalcm; en forskate hilligen haw ik yn finzenissen opsletten, om't ik macht fen de oerpreesters krige hie, en as hja ombrocht waerden, stimde ik it mei;
11 en yn al de synagogen haw ik hjar faken straft en twongen God to lasterjen en my ûnbiroaid tsjin hjarren tjirgjende, haw ik hjar forfolge oant yn de stêdden om utens.
12 Mar do't ik dêrfor nei Damaskus reizge, mei macht en lêst fen de oerpreesters,

13 seach ik, o kening, ûnderweis, midden op
'e dei, fen de himel in ljocht, boppe de glâns
fen de sinne, dat my en dy't mei my reizgen,
yn it rounom bistriele.
14 En do't wy allegearre oer 'e groun fallen
wierne, hearde ik in stim, dy't yn 'e
Hebrieuske tael tsjin my sei: Saul, Saul, hwet
forfolgestû my ? It falt dy swier de haksinen
tsjin de prikels to slaen.
15 En ik sei: Hwa binne jo, Heare? En de
Heare sei: Ik bin Jezus, dystû forfolgest.
16 Mar kom oerein en stean op dyn foetten;
hwent dêrta bin ik dy foarkommen, om dy ta
in tsjinner en tsjûge to stellen fen 'e dingen,
dystû sjoen hast en yette fen my sjen scilst.
17 Hwent ik haw dy útkard út dit folk en út de
heidenen, ta hwa't ik dy stjûr,
18 om hjarren de eagen to iepenjen en hjar to
bikearen fen de tsjusternis ta it ljocht, en fen
satan syn macht ta God; dat hja forjowing fen
sûnden krije, en in erfskip ûnder dyjingen, dy
troch it leauwe yn my hillige binne.
19 Dêrom, o kening Agrippa, haw ik dat
himelsk gesicht net oerhearrich west,
20 mar ik haw allerearst dyjingen, dy't yn
Damaskus wierne, en yn Jeruzalem, en yn it
hiele lân fen Judéa, en de heidenen
forkindige, dat hja scoene hjar betterje en ta
God bikeare, wirken dwaende de bikearing
weardich.
21 Om dy dingen nou hawwe my de Joaden
yn 'e timpel grepen en bisocht to
formoardzjen.
22 Lykwols, ik krige help fen God, en stean
oant hjoed de dei, bitsjûgjende beide lyts en
great, neat sizzende bûten itjinge de profeten
en Mozes spritsen hawwe dat barre scoe:
23 to witten dat de Christus lije moast en dat
er, de earste út de opstanning fen 'e deaden, it
ljocht forkindigje scoe dit folk en de heidenen.
24 Mar do't Paulus sokke dingen ta
forantwirding spriek, sei Festus mei in lûde
stimme: Jo raze, Paulus! de greate geleardheit
bringt jo ta razernij.
25 Mar Paulus antwirde: Ik raes net,
heecheale Festus, mar ik sprek wirden fen
wierheit en klear forstân.
26 Hwent de kening, dy't ik den ek
frijmoedich tasprek, wit fen dy dingen, en ik
bin oertsjûge, dat neat dêrfen him ûnbikend
is, hwent it is net yn in úthoeke bard.
27 Leauwe jo, o kening Agrippa, de profeten?
Ik wit, dat jo se leauwe!
28 En Agrippa sei tsjin Paulus: Mei koarten
biwege jo my noch in christen to wirden.
29 Mar Paulus sei: Ik scoe God wol bidde
wolle, dat koart of lang, net allinne jo, mar ek
allegearre, dy't my hjoed hearre, sa waerden
lyk as ik bin, op dizze bannen nei.
30 Do't er dat nou sein hie, gyng de kening
oerein en de lânfâd en Bernice en dy't dêr mei
hjar sieten;
31 en by it foartgean sprieken hja mei
inoarren, sizzende: Dy minske docht neat, de
dea of bannen weardich.
32 En Agrippa sei tsjin Festus: Dy minske hie
al loslitten wêze kinnen, as er him net op de
keizer biroppen hie. [pag. 1039]

HAEDSTIK 27.

1 Do't it den bisletten wier, dat wy nei Italië
ôffarre scoene, leveren hja Paulus en inkele
oare finzenen oer oan in haedman fen
hûndert, by namme Julius, fen Syn Majesteits
kriichsfolk.
2 En oan boart gien fen in Adramytteensk
skip, dat op 'e séplakken fen Azië oan scoe,
fearen wy ôf; en Aristarchus, in Macedoniër út
Thessalonika, wier mei ús.
3 En de oare deis kamen wy oan to Sidon, en
Julius, frjeonlik mei Paulus omgeande, liet
him ta nei de frjeonen to gean en him
forsoargje to litten.
4 En dêrwei ôffearn, fearen wy ûnder Cyprus
lâns, om't wy yn 'e wyn hiene;
5 en do't wy de sé by Cilicië en Pamfylië
dwêrs oer fearn wierne, kamen wy to Myra yn
Lycië oan.
6 En de haedman fen hûndert trof dêr in
Alexandrysk skip, dat nei Italië scoe, en liet ús
dêryn oergean.
7 En nei ytlike dagen dat wy net einden,
kamen wy skraech foar Knidos oer, en om't de
wyn ús net mei wier, fearen wy ûnder Kreta
lâns foar Salmone oer.
8 En nei't wy dat mar skraech oansyld hiene,
kamen wy oan op in plak, dat Gôe-ré hjit,
tichteby de stêd Laséa.

9 En mei't der frijhwet tiid forroun wier en it
noedlik farren waerd, om't de fêste sels al
foarby wier, warskôge Paulus hjarren,
10 sizzende: Mannen, ik sjuch dat it farren
wêze scil mei hinder en greate skea, net
allinne fen de lading en fen it skip, mar ek fen
ús libben.
11 Mar de haedman fen hûndert leaude de
stjûrman en de skipper mear as Paulus syn
sizzen.
12 En om't de haven ûngaedlik wier om dêr
de winters op to lizzen, stiene de measten der
op oan, om dêr ek wei to farren, oft hja faeks
to Fenix komme koenen, in haven fen Kreta,
dy nei it Súdwesten en nei it Noardwesten
útsjucht, en dêr de winters oer to bliuwen.
13 Do't der nou in sêfte wyn út it Suden
waeide, mienden hja ta hjar doel kommen to
wêzen; en nei it anker lichte to hawwen,
sylden hja ticht by Kreta lâns.
14 Mar al ridlik gau sloech der fen it eilân in
stoarm del, dy't de Noardeaster neamd wirdt.
15 En mei't it skip dêrmei forslingere en net
by de wyn opsile koe, joegen wy it oer en
rekken op 'e drift.
16 En ûnder de wâl fen in lyts eilân op
rinnende, by namme Clauda, koene wy it boat
kwealik machtich wirde.
17 En do't hja it ophelle hiene, brûkten hja
helpmiddels, mei strûpen ûnder it skip troch
to lizzen; en eangjende, dat hja op 'e Syrtis
reitsje scoene, strieken hja it seil en dreauwen
sa foart.
18 En mei't wy fen it needwaer heislik
slingeren, bigounen hja de oare deis de lading
oer boart to setten;
19 en de trêdde deis wirpen wy mei eigen
hannen it skipsreau oer boart.
20 Do't nou fierder ytlike dagen sinne noch
stjerren to bikennen wierne, en de stoarm
yette oanboaze, waerd ús einlings alle hope
op bihâld binommen.
21 En nei't hja lang sûnder iten west hiene,
gyng Paulus yn hjar formidden stean, en sei:
Mannen, jimme hiene nei myn rie harkje en
net fen Kreta ôffarre moatten, dat wy ús for
dizze hinder en skea hoedzje kinnen hiene.
22 Mar ek nou treastgje ik jimme oan moed
to hâlden; hwent gjinien fen jimme scil
bliuwe, allinne it skip.
23 Hwent fen nacht stie der njonken my in
ingel fen dy God, hwa sines ik bin, dy't ik ek
tsjinje,
24 sizzende: Eangje net, Paulus, dû moatst
foar de keizer stean; en sjuch, God hat dy
allegearre skonken, dy't mei dy farre.
25 Dêrom, hâld moed, mannen, hwent ik leau
God, dat it sa komme scil, lyk as it my sein is.
26 Mar wy moatte earne op in eilân forfalle.
27 Do 't nou de fjirtjinde nacht kommen wier,
wylst wy yn de Adriatyske sé hinne en wer
dreauwen, ealgen de farrensljue om
middennacht hinne, dat hjarren lân
byneikaem.
28 En do't hja leaden, bifounen hja tweintich
fiem djipte; en in eintsje fierder yetris
leadzjende, bifounen hja fyftjin fiem djipte,
29 en eangjende dat wy earne op 'e klippen
reitsje mochten, brochten hja [pag. 1040] efter
fjouwer ankers út, en winsken dat it dei
waerd.
30 Mar do't it séfolk bisocht it skip to
forlitten, en it boat yn sé liet, sa dat it lykje
scoe oft hja foare de ankers út brochten,
31 sei Paulus tsjin de haedman en tsjin de
soldaten: As dy net op it skip bliuwe, kinne
jimme net bihâlden wirde.
32 Do kappen de soldaten de touwen fen it
boat en lieten it falle.
33 En do't it einlings bigoun to daegjen,
treastge Paulus allegearre oan iten to
nimmen, sizzende: It is hjoed de fjirtjinde dei,
dat jimme wachtsje en tahâlde sûnder iten en
neat nimme.
34 Dêrom ried ik jimme oan iten to nimmen,
hwent dat is nedich ta jimme bihâld, hwent
gjinien fen jimme scil in hier fen 'e holle falle.
35 En do't er dat sein hie, naem er brea en
tanke God yn it bywêzen fen allegearre, en
do't er it britsen hie, bigoun er to iten.
36 En hja waerden allegearre woltomoede en
namen sels ek iten.
37 Wy wierne nou mei ús allen twa hûndert
seis en sauntich man machtich oan boart.
38 En do't hja hjar sêdde hiene, lichten hja it
skip mei it nôt yn sé to werpen.
39 En do't it dei wirden wier, koene hja it lân
net, mar hja bimirken in hop dat strân hie, en

hja waerden to riede om dêrop, as hja koene, it skip to setten.
40 En hja kappen de ankers en lieten dy yn sé; en nei't hja teffens de stjûrriemsbannen losmakke hiene, setten hja de fok foar de wyn del op, en hâldden op it strân oan.
41 Mar mei't hja forslingeren nei in útspringende stripe, lieten hja it skip dêr op rinne; en de foarein, dy't him dêryn fêstwirke, bleau sitten, mar de efterein briek troch de slach fen it wetter.
42 Nou waerden de soldaten to riede, de finzenen to deadzjen, dat gjinien swimmende de flecht nimme scoe.
43 Mar de haedman, dy Paulus bihâlde woe, bilette hjarren yn hjar foarnimmen, en gebea, dy't swimme koene, moasten earst oer boart springe en oan lân sjen to kommen,
44 en de oaren, somliken op planken en somliken op wrakhout fen it skip. En sa is it bard, dat hja allegearre bihâlden oan lân kamen.

HAEDSTIK 28.

1 En do't wy bihâlden wierne, fornamen wy dat it eilân Malta hiet.
2 En de ynlanners dienen ús bûtenwenstige frjeonlikheit, hwent hja setten in great fjûr oan en namen ús allegearre yn, om de rein dy loskaem en om de kjeld.
3 En do't Paulus in dracht ryshout gearsocht hie en op it fjûr laei, kaem dêr troch de hjitte in njirre útsetten en griep syn hân.
4 En do't de ynlanners it beest oan syn bin hingjen seagen, seine hja tsjin inoar: Dy minske is grif in moardner, hwent alhowol er fen de sé ûntkommen is, lit de Gerjuchtichheit him net libje.
5 Mar hy skodde it beest ôf yn it fjûr, en der kaem him neat fen oer.
6 Hja forwachten lykwols, hy scoe opswolle of ynienen dea delfalle. Mar do't hja lang wachte hiene en seagen, dat hy der gjin ûngemak fen krige, waerden hja fen in oar bitinken en seine, dat hy wier in god.
7 Nou hie by dat plak om de oansjenlikste fen it eilân, by namme Publius, syn pleats, en hy joech ús tige frjeonlik trije dagen lang in ûnderkommen.
8 En it barde, dat Publius syn heit, mei de goarre en it liifrinnen oanhelle, op bêd laei; mar Paulus gyng by him yn en nei't er bidden hie, lei er him de hannen op en makke him wer better.
9 Do't dat den bard wier, kamen ek de oaren op it eilân, dy't siik wierne, ta him en waerden genêzen.
10 En hja forearen ús mei folle earbiwizen; en do't wy foartfearen, joegen hja ús fen alles mei, dat wy fenneden hiene.
11 En nei trije moannen fearen wy ôf op in Alexandrysk skip, dat op it eilân oplein hie en ta in teiken hie de Dioskuren.
12 En do't wy yn Syracuse oankommen wierne, bleauwen wy dêrre trije dagen.
13 Dêrwei fearen wy om en kamen to Regium. En mei't nei ien dei de wyn súd waerd, kamen wy de oare deis to Putéoli, [pag. 1041]
14 dêr't wy broerren troffen, dy't ús beaën, saun dagen by hjarren to bliuwen. En sa kamen wy to Rome.
15 En ek dêrwei kamen de broerren, dy't fen ús saken heard hiene, ús yn 'e miette oan Appius-merk en de Trijeherbergen ta. En do't Paulus hjar seach, tanke er God en fette moed.
16 Do't wy nou to Rome kommen wierne, joech de haedman de finzenen oer oan 'e legeroerste, mar Paulus waerd talitten op himsels to wenjen, mei de soldaet, dy't de wacht oer him hie.
17 En it barde nei trije dagen, dat Paulus by inoar rôp dyjingen, dy't de oansjenliksten fen de Joaden wierne, en do't hja gearkommen wierne, sei er tsjin hjarren: Mannen, broerren, alhowol ik tsjin ús folk of de âffears seden neat misdien haw, bin ik as in finzene út Jeruzalem oerlevere yn 'e hannen fen de Romeinen.
18 En do't dy my ûndersocht hiene, woene hja my loslitte, om't der neat gjin skild ta de dead yn my wier.
19 Mar do't de Joaden dat tsjingyngen, waerd ik needsake my op de keizer to biroppen, mar net as scoe ik myn folk earne fen to biskildigjen hawwe.
20 Om dy reden den haw ik forsocht, jimme to sjen en ta to sprekken; hwent om Israëls hope bin ik yn dit keatling biklonken.

21 En hja seine tsjin him: Wy hawwe jo oangeande gjin brieven út Judéa krige; en allikemin is der ien fen de broerren harren kommen, dy't hwet forkeards fen jo oanbrocht of sein hat.
22 Mar wy woene wol fen jo hearre hwet jins oertsjûging is; hwent hwet dy sekte oangiet, it is ús bikend, dat hja allerwegen tsjinspritsen wirdt.
23 En do't hja him in dei steld hiene, kamen der yette mear ta him yn syn wente. En hy die hjarren útliz, bitsjûgjende Gods keninkryk; en bigjinnende út de wet fen Mozes en de profeten, bisocht er hjar fen de moarnsier oant de jouns let for Jezus to winnen.
24 En somliken lieten hjar oertsjûgje troch hwet der sein waerd, mar somliken leauden net.
25 En hja rekken ûnklear ûnder inoar en gyngen út inoar, wylst Paulus dit iene wird sei: Treflik hat de Hillige Geast troch Jesaja, de profeet, tsjin jimme âffears spritsen, sizzende:
26 Gean ta dit folk en siz: Mei it gehear scille jimme hearre, mar net forstean, en sjende scille jimme sjen, mar net ealgje.
27 Hwent it hert fen dit folk is bihirde, en mei de earen hawwe hja biswierlik heard, en hjar eagen hawwe hja tadien, dat hja net de iene of oare tiid mei de eagen sjen scoene, en mei de earen hearre, en mei it hert forstean, en hja hjar bikeare en Ik hjar genêze scoe.
28 Dêrom mei it jimme bikend wêze, dat dit heil fen God de heidenen biskikt is, en dy scille hearre.
29 En do't er dat sein hie, gyngen de Joaden foart, wylst hja frijhwet striid ûnder inoar hiene.
30 En Paulus bleau folút twa jier yn syn eigene hierde went, en ûntfong allegearre dy ta him kamen.
31 En hy forkindige Gods keninkryk, en learde fen de Heare Jezus Christus mei alle frijmoedichheit, ûnbihindere.

## IT BRIEF OAN DE
# ROMEINEN.

HAEDSTIK 1.

1 Paulus, tsjinstfeint fen Christus Jezus, roppen apostel, ôfsûndere ta it Evangeelje fen God,
2 dat Hy tofoaren troch syn profeten yn de Hillige Skriften ûnthjitten hie,
3 fen syn Soan, dy't wirden is út Davids sied nei it flêsk,
4 dy ta Gods Soan bisteld is yn krêft, nei de Geast fen hillichheit, út de opstanning fen de deaden, Jezus Christus, ús Heare,
5 troch hwa wy genede en it apostel-[pag. 1042]-ampt ûntfinzen hawwe, ta de hearrichheit fen it leauwe ûnder al de heidenen, for syn namme,
6 dêr't jimme ek ûnder binne, roppenen fen Jezus Christus,
7 oan alle Godsbiminden en roppen hilligen, dy to Rome binne, genede mei jimme wêze en frede fen God, ús Heit, en de Heare Jezus Christus.
8 Allerearst tankje ik myn God troch Jezus Christus oer jimme allegearre, om't jimme leauwe yn de hiele wrâld forkindige wirdt.
9 Hwent God is myn tsjûge, dy't ik yn myn geast tsjinje yn it Evangeelje fen syn Soan, ho't ik sûnder ophâlden
10 altiten yn myn beaën oan jimme tink, freegjende oft my dochs einlings troch Gods wollen de wei sljuchte wirde mocht om ta jimme to kommen.
11 Hwent ik haw forlangst jimme to sjen, om jimme geastlike jefte ta jimme forsterking mei to dielen,
12 dat is, om ûnder jimme mei oanmoedige to wirden troch elkoarrens leauwe, sa jimmes as mines.
13 Mar ik wol jimme der net ûnwittend fen litte, broerren, dat ik ytlike kearen foar my nommen hie ta jimme to kommen, dêr't ik oant nou ta yn bilet bin, om ek ûnder jimme frucht to hawwen, lyk as ek ûnder de oare

heidenen.
14 Beide Griken en barbaren, beide wizen en ûnwizen bin ik skildner.
15 Dêrom, hwet my oanbilanget bin ik to wille, ek jimme, dy't yn Rome binne, it Evangeelje to forkindigjen.
16 Hwent ik skamje my it Evangeelje fen Christus net; hwent it is in krêft fen God ta sillichheit in elk dy't leaut, earst de Joad, mar ek de Gryk.
17 Hwent dêr wirdt Gods gerjuchtichheit yn iepenbiere út leauwe ta leauwe, lyk as biskreaun stiet: De rjuchtfeardige scil út it leauwe libje.
18 Hwent Gods grime iepenbieret him fen de himel oer alle goddeleazens en ûngerjuchtigens fen minsken, dy de wierheit troch ûngerjuchtigens opkeare,
19 dêrom dat itjinge fen God kenber is, yn hjarren iepenbier is, hwent God hat it hjarren iepenbiere.
20 Hwent syn ûnsjenbere dingen wirde sûnt de skepping fen de wrâld út de skepselen forstien en trochsjoen, beide syn ivige krêft en godlikheit, dat hja net to ûntskildigjen wêze scoene.
21 Hwent, alhowol hja God koene, hawwe hja Him net as God forhearlike of tanke, mar hja binne weirekke yn hjar oerlizzingen, en it is tsjuster wirden yn hjar ûnforstannich herte.
22 Hjar útjaende for wiis, binne hja dwaes wirden;
23 en hawwe de hearlikheit fen de ûnfordjerlike God foroare yn 'e útbylding fen it stal fen in fordjerlik minske, en fen fûgels, en fen fjouwerfoettige en fen krûpende dieren.
24 Dêrom hat God hjar yn hjar bigearlikheden oerjown ta ûnreinheit om hjar lichem ûnder inoar to ûntearjen,
25 hjar, dy't Gods wierheit foroare hawwe yn 'e ljeagen en it skepsel foreare en tsjinne boppe de Skepper, dy to priizgjen is oant yn ivichheit. Amen.
26 Dêrom hat God hjar oerjown ta biwegingen fen ûnearberheit, hwent ek hjar frouljue hawwe it natuerlik brûkme foroare yn it brûkme tsjin naturen,
27 en allyksa ek de mânljue, littende it natuerlik brûkme fen de frou, binne hjit wirden yn hjar lust for elkoarren, mânljue mei mânljue skandlikens bidriuwende en it fortsjinne lean for hjar dwaling yn hjarsels ûntfangende.
28 En lyk as it hjarren to min wier, God yn oansjen to hâlden, sa hat God hjar oerjown ta in min bigryp, om ûnfoege dingen to dwaen,
29 fol fen allerlei ûngerjuchtichheit, oerhoer, forkeardens, gjirrigens en tsjoedens, fol fen niid, moart, tsjierderij, mûklist, gemienens,
30 oandragers, lasterders, haters fen God, oermoedigen, greatsprekkers, pronkers, útfiners fen ûndogenskheden, hjar âlden oerhearrich,
31 ûnforstannich en ûnbistindich, sûnder natuerlike ljeafde, sûnder hert of barmhertichheit,
32 dy't Gods rjucht wol witte, dat hwa sokke dingen dogge de dea fortsjinje, en se dochs net allinne dogge, mar ek meistimme hwa't se dogge.

HAEDSTIK 2.

1 Dêrom bistû, o minske, hwastû ek wêze meist, astû oardielest, net to ûnt-[pag. 1043]-skildigjen. Hwent dêrstû oaren yn oardielest, foroardielest dysels; hwent dû, dy oardielest, dochst deselde dingen.
2 Wy witte lykwols, dat Gods oardiel neffens wierheit is, oer dyjingen, dy't sokke dingen dogge.
3 En tidigestû der den op, o minske dy oardielest dyjingen, dy't sokke dingen dogge, en se sels dochst, datstû Gods oardiel ûntkomme scilst?
4 Of forachtestû de rykdom fen syn goedens en fordraechsumens en langmoedichheit, net wittende, dat Gods goedens dy ta bikearing liede wol?
5 Mar nei dyn bihirdens en dyn ûnbikearlik herte bringstû dysels in skat fen grime gear, de deis fen de grime en de iepenbiering fen it rjuchtfeardich oardiel fen God,
6 dy't in elk forgoedzje scil neffens syn wirken:
7 ivich libben dyjingen, dy't mei stanfêstens yn goed dwaen, hearlikheit en eare en ûnfordjerlikheit siikje,

8 mar grime en grammoedigens dyjingen,
dy deilis binne, en de wierheit oerhearrich,
mar de ûngerjuchtichheit hearrich binne;
9 binearing en eangstme oer alle
minskesiele dy't it kweade wirket, earst de
Joad en ek de Gryk,
10 mar hearlikheit en eare en frede in elk, dy't
it goede wirket, earst de Joad en ek de Gryk.
11 Hwent der is gjin oansjen fen 'e persoan by
God.
12 Hwent safolle as der sûnder wet sûndige
hawwe, scille ek sûnder wet forlern gean; en
safolle as der ûnder de wet sûndige hawwe,
scille troch de wet oardiele wirde.
13 Hwent net de hearders fen de wet binne
rjuchtfeardich by God, mar de dieders fen de
wet scille rjuchtfeardige wirde.
14 Hwent as de heidenen, dy de wet net
hawwe, fen naturen dogge hwet de wet seit,
binne dy, alhowol 't hja gjin wet hawwe,
hjarsels in wet,
15 hwent hja biwize, dat it wirk fen 'e wet
hjarren yn it herte skreaun stiet, wylst hjar
gewisse meitsjûget en hjar tinzen ûnder inoar
hjar biskildigje of ek ûntskildigje,
16 de deis, dat God de forhoalen minskene
dingen oardielet troch Christus Jezus, neffens
myn Evangeelje.
17 Astû dy sels nou in Joad neamst en rêst op
'e wet en great bist op God,
18 en syn wollen witst, en hifkest hwet to
ûnderskieden is, ûnderrjuchte datstû bist út
de wet,
19 en dysels in lieder forbyldst to wêzen fen
blinen, in ljocht fen dy't yn tsjusternis binne,
20 in opfieder fen ûnforstannigen en in
learmaster fen ûnmounigen, hawwende yn 'e
wet de foarm fen de kennisse en fen de
wierheit;
21 hwet nou, dû, dy't in oar ûnderrjuchtest,
ûnderrjuchtestû dysels net? Dy forkindigest
dat men net stelle scil, stelst dû?
22 dy seist, dat men net troubrekke scil,
brekstû de trou? dy in ôfgriis hast fen de
ôfgoaden, bistû in timpelrôver?
23 dy great bist op 'e wet, ûntearestû God
troch dyn oertrêdzjen fen 'e wet?
24 Hwent Gods namme wirdt om jimme
lastere ûnder de heidenen, lyk as biskreaun
stiet.
25 Hwent de bisnijenis jowt wol astû de wet
dochst, mar astû in oertrêdder fen 'e wet bist,
is dyn bisnijenis ûnbisnienens wirden.
26 As den de ûnbisniene de rjuchten fen 'e
wet waernimt, scil syn ûnbisnienens net ta
bisnijenis oanrekkene wirde?
27 En scil de ûnbisniene fen naturen, dy't de
wet folbringt, dy oardielje, dy't mei al dyn
letter en bisnijenis in oertrêdder fen 'e wet
bist?
28 Hwent dat is net in Joad, dy't it yn it
iepenbier is, en dat is net bisnijenis, dy't
iepenbier yn it flêsk is,
29 mar dat is in Joad, dy't it yn it forbirgen is;
en de bisnijenis, dat is dy fen it hert, yn 'e
geast, net yn 'e letter; dy hjar lof net is út
minsken, mar út God.

HAEDSTIK 3.

1 Hwet is den it foarrjucht fen de Joad, of
hwet is it nut fen de bisnijenis?
2 Folle yn allen. Hwent dit is it earste al, dat
hjarren Gods wirden tabitroud binne.
3 Hwent hwet scoe it, al binne inkelen
ûnleauwich wirden? Scil hjar ûnleauwe Gods
leauwe to neate dwaen? [pag. 1044]
4 Yn 'e fierste fierte net! Mar it mei sa wêze:
God wierhaftich en elk minske in ljeagener,
lyk as biskreaun stiet: Dat Jo rjuchtfeardige
wirde yn jins wirden, en oerwinne, as Jo
oardielje.
5 As nou ús ûngerjuchtichheit Gods
gerjuchtichheit bifêstiget, hwet scille wy sizze?
Is God, dy't de grime biskikt,
ûnrjuchtfeardich? Ik sprek nei de minske.
6 Yn 'e fierste fierte net! Ho scil God oars de
wrâld oardielje?
7 Mar as Gods wierheit troch myn ljeagen
oergreat útkomt ta syn hearlikheit, hwerom
wird ik den ek noch as in sûnder oardiele?
8 It is dochs net, lyk as wy bilastere wirde, en
lyk as somliken sizze dat wy sizze: Lit ús it
kweade dwaen, dat it goede komme mei?
Dêr't de fordoemenis fen rjuchtfeardich is.
9 Hwet den? Hawwe wy hwet foar? Uterste
net, hwent wy hawwe al earder beide Joaden
en Griken biskildige, dat hja allegearre ûnder
de sûnde binne,

10 lyk as biskreaun stiet: Nimmen is rjuchtfeardich, ek net ien;
11 nimmen is forstannich, nimmen is der, dy't God siket;
12 allegearre binne ôfwykt, meiinoar binne hja ûnnut wirden, nimmen is der, dy't goed docht, ek net ien;
13 in iepen grêf is hjar kiel; mei hjar tonge bidrage hja; njirrefenyn is ûnder hjar lippen;
14 hjar mûle sit fol mei flok en flym;
15 rêd binne hjar foetten om bloed to forjitten;
16 forwoasting en ellinde is op hjar wegen,
17 en de wei fen 'e frede kenne hja net;
18 gjin freze fen God is foar hjar eagen.
19 Nou witte wy, dat de wet by alles hwet hja seit, ta dyjingen sprekt, dy't ûnder 'e wet binne, dat alle mûle stoppe wirde scil en de hiele wrâld fordoemlik foar God wêze mei.
20 Hwent út 'e wirken fen 'e wet scil gjin flêsk rjuchtfeardige wirde foar Him, hwent troch de wet is der kennis fen sûnde.
21 Mar nou is sûnder wet Gods gerjuchtichheit iepenbier wirden, bitsjûge fen de wet en de profeten,
22 Gods gerjuchtichheit troch it leauwe yn Jezus Christus, for allegearre en oer allegearre dy't leauwe. Hwent der is gjin ûnderskied.
23 Hwent allegearre hawwe sûndige en Gods hearlikheit forlern,
24 en wirde for neat rjuchtfeardige út syn genede, troch de forlossing dy't yn Christus Jezus is,
25 hwa't God foarsteld hat ta in soenoffer troch it leauwe yn syn bloed, ta in biwiis fen syn rjuchtfeardichheit troch de forjowing fen de sûnden, dy tofoaren bard wierne ûnder Gods fordraechsumens,
26 ta in biwiis fen syn rjuchtfeardichheit yn 'e tsjinwirdige tiid, om sels rjuchtfeardich to wêzen, ek as Er rjuchtfeardiget dy't út it leauwe fen Jezus is.
27 Hwer bliuwt nou de rom? Hy is útsletten. Troch hokker wet? Fen de wirken? Né, mar troch de wet fen it leauwe.
28 Hwent wy binne fen bitinken, dat de minske troch it leauwe rjuchtfeardige wirdt sûnder de wirken fen 'e wet.
29 Of is God allinne de God fen 'e Joaden, en ek net fen 'e heidenen? Ja, ek fen 'e heidenen,
30 hwent it is ien en deselde God, dy't de bisnienen rjüchtfeardigje scil út it leauwe en de ûnbisnienen troch it leauwe.
31 Dogge wy den de wet to neate troch it leauwe? Yn 'e fierste fierte net, mar wy bifêstigje de wet.

HAEDSTIK 4.

1 Hwet scille wy den sizze, dat Abraham, ús heit, nei it flêsk woun hat?
2 Hwent as Abraham út 'e wirken rjuchtfeardige is, den hat er rom, mar net by God.
3 Hwent hwet seit de Skrift? Abraham leaude God en it is him oanrekkene ta gerjuchtichheit.
4 Nou wirdt immen dy't wirket, it lean net tarekkene neffens genede, mar neffens skild.
5 Mar immen dy't net wirket, mar leaut yn Him dy de goddeleaze rjuchtfeardiget, wirdt syn leauwe ta gerjuchtichheit oanrekkene,
6 lyk as ek David de minske sillich priizget, hwa't God de gerjuchtichheit oanrekkenet sûnder wirken: [pag. 1045]
7 Sillich hwa't de ûngerjuchtichheden forjown, en de sûnden biditsen binne;
8 sillich de man, hwa't de Heare de sûnden net oanrekkenet.
9 Dy sillichprizing den, giet hja oer de bisniene of ek oer de ûnbisniene? Hwent wy sizze: Abraham is it leauwe oanrekkene ta gerjuchtichheit.
10 Ho is it him den oanrekkene? Do't er bisnien wier of ûnbisnien? Net bisnien, mar ûnbisnien.
11 En it teiken fen de bisnijenis hat er krige ta in segel fen de gerjuchtichheit fen it leauwe, dy't er hie yn syn ûnbisnienens, om in heit to wêzen fen allegearre dy't leauwe sûnder bisnien to wêzen, dat ek hjarren de gerjuchtichheit oanrekkene wirde scoe,
12 en in heit fen de bisnienen, dy't net allinne út 'e bisnijenis binne, mar ek yn de foetleasten geane fen it leauwe, dat ús âffear Abraham hie, do't er noch ûnbisnien wier.
13 Hwent net troch de wet hat Abraham of syn sied de bilofte krige, dat er de erfgenamt fen de wrâld wêze scoe, mar troch de

gerjuchtichheit fen it leauwe.
14 Hwent as dyjingen, dy't út de wet binne, erfgenamten binne, den is it leauwe idel wirden en de bilofte to neate dien.
15 Hwent de wet wirket grime; mar dêr't gjin wet is, is ek gjin oertrêdding.
16 Dêrom is it út it leauwe, dat it neffens genede wêze mocht, en de bilofte fêst wêze scoe for al it sied, net allinne dat út de wet is, mar ek dat út it leauwe fen Abraham is, dy't de heit is fen ús allegearre,
17 lyk as biskreaun stiet: Ik haw dy ta in heit fen in mannichte folken set, foar dy God, yn hwa't er leaude, dy't de deaden libben makket en ropt de dingen, dy't net binne, lyk as wierne hja.
18 En hy hat tsjin hope op hope leaud, dat er de heit wirde scoe fen in mannichte folken, neffens itjinge sein wier: Sa scil dyn sied wêze.
19 En sûnder yn it leauwe to forswakjen, hat er syn eigen lichem forstoarn sjoen, hwent hy wier al sa'n hûndert jier âld, en de forstjerring fen Sara's memmeskirte;
20 mar oan Gods bilofte hat er net twivele troch ûnleauwe, mar hy is sterke yn it leauwe, God de eare jaende,
21 en folslein biwisse, dat itjinge ûnthjitten wier, Hy ek yn 'e macht hie to dwaen.
22 Dêrom is it him ek oanrekkene ta gerjuchtichheit.
23 Lykwols is it net allinnich om him skreaun, dat it him oanrekkene is,
24 mar ek om ús, hwa't it oanrekkene wirde scil, ús, dy't leauwe yn Him, dy't Jezus, ús Heare, út de deaden opwekke hat,
25 dy't oerlevere is om ús sûnden en opwekke om ús rjuchtfeardiging.

HAEDSTIK 5.

1 Wy den, rjuchtfeardige út it leauwe, hawwe frede mei God troch ús Heare Jezus Christus;
2 troch hwa't wy ek de tagong krige hawwe troch it leauwe ta dy genede, dêr't wy yn steane, en romje yn de hope fen Gods hearlikheit.
3 En dat net allinne, mar wy romje ek yn de binearingen, wittende dat de binearing stanfêstens wirket,
4 en de stanfêstens bifining, en de bifining hope;
5 en de hope biskammet net, om't Gods ljeafde yn ús herten útstoart is troch de Hillige Geast, dy't ús jown is.
6 Hwent do't wy yette swak wierne, is Christus op syn tiid for goddeleazen stoarn.
7 Hwent nauwerneed scil immen for in rjuchtfeardige stjerre; for de goede scoe misskien noch immen stjerre doare;
8 mar God biwiist syn ljeafde ta ús, dat Christus for ús stoarn is, do't wy yette sûnders wierne.
9 Dêrom scille wy nammerstomear, nou't wy rjuchtfeardige binne troch syn bloed, troch him bihâlden wirde fen de grime.
10 Hwent as wy, fijannen, mei God formoedsoene binne troch syn Soane dea, nammerstomear scille wy, formoedsoene, bihâlden wirde troch syn libben.
11 En dat net allinne, mar wy romje ek yn God, troch ús Heare Jezus Christus, troch hwa't wy nou de formoedsoening krige hawwe. [pag. 1046]
12 Dêrom, lyk as troch ien minske de sûnde yn 'e wrâld kommen is, en troch de sûnde de dea, sa is ek de dea trochgien ta alle minsken, mei't allegearre sûndige hawwe;
13 hwent oan de wet ta wier der sûnde yn 'e wrâld; mar de sûnde wirdt net oanrekkene, as der gjin wet is.
14 Mar de dea hat hearske fen Adam oant Mozes, ek oer dyjingen, dy't net sûndige hiene yn likense oertrêdding as Adam, dy't in foarbyld is fen de takommende.
15 Mar net lyk as de oertrêdding, sa is ek de genedejefte; hwent as troch de oertrêdding fen dy iene folle stoarn binne, nammerstomear is Gods genede en de jefte yn 'e genede fen de iene minske Jezus Christus for folle oerfloedich wirden.
16 En net lyk as troch ien dy't sûndige hat, is de jefte. Hwent it oardiel is út ien ta fordoemenis; mar de genedejefte is út mannichten fen sûnden ta rjuchtfeardiging.
17 Hwent as troch de oertrêdding fen dy iene de dea ta hearskjen kommen is troch dy iene, nammerstomear scille hja, dy't de oerfloed fen 'e genede en fen de jefte fen de

gerjuchtichheit ûntfange, yn it libben hearskje troch dy iene, Jezus Christus.
18 Lyk as it den troch ien sûnde oer alle minsken ta fordoemenis kommen is, sa komt it ek troch ien gerjuchtichheit oer alle minsken ta rjuchtfeardiging fen it libben.
19 Hwent lyk as troch de oerhearrigens fen dy iene minske folle ta sûnders set binne, sa scille ek troch de hearrigens fen de iene folle ta rjuchtfeardigen set wirde.
20 Mar de wet is der by kommen, dat de oertrêdding oanwinne scoe; dêr't lykwols de sûnde oanwoun, is de genede mear as oerfloedich wirden,
21 dat, lyk as de sûnde ta hearskjen kommen is yn 'e dea, sa ek de genede hearskje scoe troch gerjuchtichheit ta it ivige libben, troch Jezus Christus, ús Heare.

HAEDSTIK 6.

1 Hwet scille wy den sizze? Scille wy yn de sûnde bliuwe, dat de genede oanwinne mei?
2 Yn 'e fierste fierte net! Ho scille wy, dy't de sûnde ôfstoarn binne, dêr yette yn libje?
3 Of witte jimme net, dat safolle as wy yn Christus Jezus doopt binne, wy yn syn dea doopt binne?
4 Wy binne den mei him bigroeven, troch de doop yn 'e dea, dat, lyk as Christus út de deaden opwekke is troch syn Heite hearlikheit, sa ek wy yn nijens fen it libben wannelje scoene.
5 Hwent as wy mei him ien plant wirden binne yn 'e allikens fen syn dea, scille wy it ek wêze yn dy fen syn opstanning;
6 dit wittende, dat ús âlde minske mei krusige is, dat it lichem fen de sûnde to neate dien wirde mei, en wy net mear de sûnde tsjinje scille;
7 hwent dy't stoarn is, dy is rjuchtfeardige fen 'e sûnde.
8 As wy nou mei Christus stoarn binne, sa leauwe wy, dat wy ek mei him libje scille,
9 wittende dat Christus, opwekke út de deaden, net mear stjert: gjin dea hearsket mear oer him.
10 Hwent hwet er stoarn is, dat is er de sûnde ienkear stoarn; en hwet er libbet, dat libbet er God.
11 Sa moatte ek jimme tinke dat jimme wol de sûnde dea binne, mar God libje yn Christus Jezus, ús Heare.
12 Lit den de sûnde net hearskje yn jimme stjerlik lichem, om dêr de bigearlikheden fen hearrich to wêzen;
13 en meitsje jimme lea de sûnde net tsjinstber ta wapens fen 'e ûngerjuchtichheit, mar meitsje jimme sels God tsjinstber, as út de deaden opstien, en jimme lea God tsjinstber, ta wapens fen 'e gerjuchtichheit.
14 Hwent de sûnde scil oer jimme net hearskje; hwent jimme binne net ûnder de wet, mar ûnder de genede.
15 Hwet den? Scille wy sûndigje, om't wy net ûnder de wet binne, mar ûnder de genede? Yn 'e fierste fierte net.
16 Witte jimme net, dat as jimme jimme sels immen tsjinstber meitsje as tsjinstfeinten ta hearrichheit, jimme tsjinstfeinten binne fen hwa't jim hearrich binne: of de sûnde hjarres ta de dea, of de hearrichheit hjarres ta gerjuchtichheit? [pag. 1047]
17 Mar God de tank: jimme wierne wol tsjinstfeinten fen de sûnde, mar jimme binne fen herten hearrich wirden dat ûnderrjucht dêr't jimme oan oerjown binne;
18 en, frij wirden fen de sûnde, binne jimme de gerjuchtichheit tsjinstber wirden.
19 Ik siz it minsklik, om de swakheit fen jimme flêsk. Hwent, lyk as jimme de lea tsjinstber makke hawwe oan de ûnreinheit en oan de ûngerjuchtichheit ta ûngerjuchtichheit, sa meitsje jimme nou de lea tsjinstber oan de gerjuchtichheit ta hilliging.
20 Hwent do't jimme tsjinstfeinten wierne fen de sûnde, wierne jimme frij fen de gerjuchtichheit.
21 Hwet for frucht hiene jimme do? Dingen, dêr't jimme jimme nou om skamje, hwent de ein dêrfen is de dea.
22 Mar nou, frij wirden fen de sûnde en tsjinstber oan God, hawwe jimme ta frucht jimme hilliging, en ta ein it ivige libben.
23 Hwent de bileanning fen de sûnde is de dea, mar de genedejefte fen God is it ivige libben yn Christus Jezus, ús Heare.

HAEDSTIK 7.

1 Of witte jimme net, broerren, hwent tsjin dyjingen, dy't de wet kenne sprek ik, dat de wet oer de minske hearsket, salang as er libbet?
2 Hwent de troude frou is oan de libbene man troch de wet forboun; mar komt de man to forstjerren, den is hja frij fen de man's wet.
3 Dêrom scil hja, as hja in oar sines wirdt, wylst de man libbet, in troubrekster hjitte, mar komt de man to forstjerren, den is hja frij fen de wet, en is gjin troubrekster, as hja in oar sines wirdt.
4 Sa den, myn broerren, binne ek jimme de wet deade troch it lichem fen Christus, om it eigendom to wirden fen in oar, dy't opwekke is út de deaden, en om God frucht to dragen.
5 Hwent do't wy yette yn it flêsk wierne, wirken de biwegingen fen de sûnden dy troch de wet binne, yn ús lea, om de dea frucht to dragen;
6 mar nou binne wy frij fen de wet, hjar stoarn dy't ús hâldde, dat wy binne tsjinstber yn nijens fen de Geast en net yn âldens fen de letter.
7 Hwet scille wy den sizze? Is de wet sûnde? Yn 'e fierste fierte net! Hwent ik hie fen gjin sûnde witten as troch de wet. Ja, sels fen de bigearte hie ik gjin witten hawn, as de wet net sei: Dû scilst net bigeare.
8 Mar útgeande fen it gebot, wirke de sûnde alle bigearte yn my; hwent sûnder de wet is de sûnde dea.
9 Sels libbe ik eartiids sûnder de wet; mar do't it gebot kaem, bigoun de sûnde to libjen, mar ik bin stoarn,
10 en it gebot dat ta it libben wier, it hat bliken dien myn dea to wêzen.
11 Hwent de sûnde, útgeande fen it gebot, hat my bidragen en dêrtroch deade.
12 Sa is den de wet hillich, en it gebot is hillich en rjuchtfeardich en goed.
13 Is den it goede myn dea wirden? Yn 'e fierste fierte net! Mar de sûnde, dat hja as sûnde iepenbier wirde scoe, hat troch it goede my de dea wirke, dat de sûnde oermiette sûndich wirde scoe troch it gebot.
14 Hwent wy witte dat de wet geastlik is; mar ik bin flêsklik, forkoft ûnder de sûnde.
15 Hwent hwet ik doch, dat ken ik net; hwent hwet ik wol, dat doch ik net, mar hwet ik haetsje, dàt doch ik.
16 As ik nou doch hwet ik net wol, den stim ik de wet mei, dat hja goed is.
17 Mar den wirkje ik it net mear, mar de sûnde, dy't yn my wennet.
18 Hwent ik wit, dat yn my, dat is yn myn flêsk, gjin goed wennet. Hwent it wollen leit my wol by, mar it goede to wirkjen net.
19 Hwent it goede, dat ik wol, doch ik net, mar it kweade, dat ik net wol, dat doch ik.
20 As ik nou datjinge doch hwet ik net wol, den bin ik it net mear, dy't it wirkje, mar de sûnde, dy't yn my wennet.
21 Sa fyn ik den dizze wet: as ik it goede dwaen wol, leit it kweade my by;
22 hwent nei de ynnerlike minske formeitsje ik my yn Gods wet,
23 mar yn myn lea sjuch ik in oare wet, dy't striidt tsjin de wet fen myn moed, [pag. 1048]
en my bûcht ûnder de wet fen 'e sûnde, dy't yn myn lea is.
24 Ik ellindich minske! Hwa scil my forlosse út it lichem fen dizze dea?
25 Ik tankje God, troch Jezus Christus, ús Heare!
26 Sa den, ik sels bin wol mei it moed Gods wet tsjinstber, mar mei it flêsk de wet fen de sûnde.

HAEDSTIK 8.

1 Sa is der den nou gjin fordoemenis for dyjingen, dy't yn Christus Jezus binne.
2 Hwent de wet fen de Geast fen it libben yn Christus Jezus hat my frijmakke fen de wet fen de sûnde en fen de dea.
3 Hwent hwet de wet net koe, om't hja troch it flêsk swak wier, dat hat God dien, mei syn eigen Soan to stjûren yn allikens fen it sûndich flêsk, en om de sûnde hat Hy de sûnde foroardiele yn it flêsk,
4 dat oan de eask fen de wet foldien wirde scoe yn ús, dy't net wannelje nei it flêsk, mar nei de Geast.
5 Hwent dy't nei it flêsk binne, bitinke hwet it flêsk sines is, mar dy't nei de Geast binne, bitinke itjinge de Geast sines is;
6 hwent it bitinken fen it flêsk is de dea, mat

it bitinken fen de Geast is libben en frede.
7 Om't hwet it flêsk bitinkt, is fijânskip tsjin
God; hwent it jowt him net del ûnder Gods
wet, hwent it kin ek net.
8 En dy't yn it flêsk binne, kinne God net
haegje.
9 Jimme lykwols binne net yn it flêsk, mar yn
'e Geast, alteast as Gods Geast yn jimme
wennet. Mar as immen de Geast fen Christus
net hat, dy is sines net.
10 Mar as Christus yn jimme is, mei it lichem
dea wêze fen wegen de sûnde, de geast
lykwols is libben fen wegen de
gerjuchtichheit.
11 En as de Geast fen Him, dy't Jezus út de
deaden opwekke hat, yn jimme wennet, scil
Hy, dy Christus Jezus út de deaden opwekke
hat, ek jimme stjerlike lichemen libben
meitsje troch syn Geast, dy't yn jimme
wennet.
12 Dêrom, broerren, binne wy skildners, net
it flêsk, om nei it flêsk to libjen.
13 Hwent as jimme nei it flêsk libje, scille
jimme stjerre; mar as jimme troch de Geast de
wirkingen fen it lichem deadzje, scille jimme
libje.
14 Hwent safolle as der troch Gods Geast laet
wirde, dy binne Gods bern.
15 Hwent jimme hawwe net ûntfinzen in
geast fen tsjinstberheit ta nije freze, mar
jimme hawwe ûntfinzen de Geast fen it
bernskip, yn hwa't wy roppe: Abba, Heit!
16 Dy Geast tsjûget mei ús geast dat wy Gods
bern binne.
17 En as wy bern binne, den binne wy ek
erfgenamten, erfgenamten fen God, en mei-
erfgenamten fen Christus; alteast as wy mei
him lije, scille wy ek mei him forhearlike
wirde.
18 Hwent ik bin oertsjûge, dat it lijen fen de
tsjinwirdige tiid net lykje moat by de
hearlikheit, dy't ús iepenbiere wirde scil.
19 Hwent de skepping, mei longerjend
langstme, forwachtet de iepenbiering fen
Gods bern.
20 Hwent de skepping is de idelheit
ûnderwirpen, net frijwillich, mar om de wille
fen him dy't hjar ûnderwirpen hat,
21 op hope, om't de skepping sels frijmakke
wirde scil fen de tsjinstberheit fen it fordjer, ta
de frijheit fen de hearlikheit fen Gods bern.
22 Hwent wy witte, dat oant nou ta de hiele
skepping meiinoar suchtet en mei inoar yn 'e
wéën leit.
23 En hja net allinne, mar ek wy sels, dy't de
earste jefte fen de Geast hawwe, suchtsje yn
ús sels, forwachtsjende de oannimming ta
bern, de forlossing fen ús lichem.
24 Hwent op dy hope binne wy bihâlden. Mar
hope, dy't sjoen wirdt, is gjin hope, hwent ho
scil men hoopje hwet men sjucht?
25 Mar as wy hoopje hwet wy net sjugge, den
forwachtsje wy it mei fordildichheit.
26 En allyksa is ek de Geast ús swakheit ta in
help, hwent wy witte net hwet wy bidde scille,
lyk as it heart, mar de Geast bidt for ús yn net
út to sprekken suchten.
27 En Hy dy't de herten trochgrounet, wit
hwet de Geast syn bitinken is, om't [pag. 1049] Er
neffens God for de hilligen bidt.
28 Wy nou witte, dat alle dingen ta hjar bêst
meiwirkje dyjingen, dy't God ljeaf hawwe, dy't
nei syn foarnimmen roppen binne.
29 Hwent dy't Hy tofoaren kend hat, dy hat Er
ek tofoaren biskikt it byld fen syn Soan
lykfoarmich to wêzen, dat Er de earstberne
wêze scoe ûnder folle broerren.
30 En dy't Er to foaren biskikt hat, dy hat Er
ek roppen, en dy't Er roppen hat, dy hat Er ek
rjuchtfeardige, en dy't Er rjuchtfeardige hat,
dy hat Er ek forhearlike.
31 Hwet scille wy hjir den op sizze? As God
foar ús is, hwa scil tsjin ús wêze?
32 Ho scoe Hy, dy't sels syn eigen Soan net
sparre, mar him for ús allegearre oerjown hat,
ús ek mei him net alle dingen jaen?
33 Hwa scil hwet ynbringe tsjin Gods
útkarden? God is it, dy't rjuchtfeardiget.
34 Hwa scil fordoemje? Christus is it, dy't
stoarn is, mear noch, dy't ek opwekke is, dy't
ek oan Gods rjuchterhân is, dy't ek for ús bidt.
35 Hwa scil ús skiede fen Christus ljeafde?
Binearing of binaudheit, of forfolging, of
honger, of neakenens, of gefaer, of swird?
36 lyk as biskreaun stiet: Om Jo wirde wy de
hiele dei deade, wirde wy oanmirken for
slachtskiep.
37 Mar yn al dy dingen binne wy fierwei

forwinners, troch him, dy’t ús ljeaf hawn hat.
38 Hwent ik bin oertsjûge, dat noch dea, noch libben, noch ingelen, noch aertsingelen, noch tsjinwirdige noch takommende dingen, noch krêften,
39 noch hichte, noch djipte, noch hokker oar skepsel ús skiede kinne scil fen Gods ljeafde, dy’t is yn Christus Jezus, ús Heare.

HAEDSTIK 9.

1 Ik siz de wierheit yn Christus, ik ljeagenje net, hwent myn gewisse bitsjûget it my ek troch de Hillige Geast:
2 it is my tige leed en in oanhâldenden hertsear.
3 Hwent ik scoe winskje, sels yn ’e ban to wêzen, fier fen Christus ôf, for myn broerren, myn sibben nei it flêsk,
4 dy’t Israëliten binne, hwaens de oannimming ta bern is, en de hearlikheit, en de forbounen en de wetjowing en de earetsjinst en de biloften,
5 hwaens de âffears binne, en út hwa de Christus is nei it flêsk, dy’t God is boppe alles, to priizgjen oant yn ivichheit! Amen.
6 Mar it is net mooglik, dat Gods wird falt. Hwent it is net allegearre Israël, dat út Israël is;
7 noch binne it allegearre bern, om’t hja Abrahams sied binne, mar: Yn Izaäk scil dy it sied neamd wirde.
8 Dat is, net de bern fen it flêsk binne Gods bern, mar de bern fen ’e bilofte wirde for it sied rekkene.
9 Hwent dit is it wird fen ’e bilofte: Om diztiid scil Ik komme en scil Sara in soan hawwe.
10 Mar dat net allinne; dêr is ek Rebekka, fen ien bifruchte, Izaäk, ús heit.
11 Hwent do’t de bern noch net berne wierne en goed of kwea dien hiene — dat Gods foarnimmen neffens de útkarring bliuwe scoe, net út de wirken, mar út Him, dy’t ropt —
12 waerd der tsjin hjar sein: De âldste scil de jongste tsjinje;
13 lyk as biskreaun stiet: Jakob haw Ik ljeaf hawn, mar Ezau haw Ik hate.
14 Hwet scille wy den sizze? Der is dochs gjin ûngerjuchtichheit by God? Yn de fierste fierte net!
15 Hwent Hy seit tsjin Mozes: Ik scil My erbarmje dêr’t Ik My oer erbarmje, en barmhertich wêze hwa’t Ik barmhertich bin.
16 Sa is it den net oan him dy’t wol, noch oan him dy’t rint, mar oan ’e erbarmjende God.
17 Hwent de Skrift seit tsjin Farao: Dêr haw Ik dy ta opkomme litten, dat Ik yn dy myn macht biwize scoe, en dat myn namme forkindige wirde mocht oer de hiele ierde.
18 Dat Hy erbarmet him oer hwa’t Er wol en forhirdet hwa’t Er wol.
19 Nou scilste tsjin my sizze: Hwet biklaget Er den noch? Hwent hwa hat tsjin syn wollen yngean kinnen?
20 O minske! hwa bistû dochs, datstû [pag. 1050] tsjin God ynleist? Scil ek it gemaek tsjin syn makker sizze: Hwerom hastû my sa makke?
21 Of hat de pottebakker gjin macht oer it liem, om út deselde klompe to meitsjen it iene fet ta eare en it oare ta ûneare?
22 As God nouris, fen doel syn grime to iepenbierjen en syn macht bikend to meitsjen, mei greate langmoedichheit de fetten fen syn grime, taret for it fordjer, fordroegen hat,
23 om de rykdom fen syn hearlikheit bikend to meitsjen oer de fetten fen syn erbarming, dy’t Er tofoaren rémakke hat ta hearlikheit?
24 dy’t Er ek roppen hat, ús, net allinne út de Joaden, mar ek út de heidenen,
25 lyk as Er ek yn Hoséa seit: Ik scil, hwet myn folk net is, myn folk neame en dy’t net bimind is, de biminde.
26 En it scil wêze op it plak, dêr’t tsjin hjarren sein wier: Jimme binne myn folk net, dêr scille hja bern fen de libbene God neamd wirde.
27 En Jesaja ropt oer Israël: Al wier it tal fen Israëls soannen as it sân fen ’e sé, it oerbliuwsel scil bihâlden wirde.
28 Hwent folbringend en ôfsnijend yn gerjuchtichheit, scil de Heare in saek dwaen op ’e ierde.
29 En lyk as Jesaja foarsein hat: As de Heare Sebaoth ús gjin sied oerlitten hie, wy wierne as Sodom wirden en Gomorra lykmakke.
30 Hwet scille wy den sizze? Dat de heidenen, dy gjin gerjuchtichheit neijagen, de gerjuchtichheit woun hawwe, mar de

gerjuchtichheit dy't út it leauwe is;
31 Israël lykwols, dat in wet fen gerjuchtichheit neijaget, is ta dy wet net kommen.
32 Hwerom net? Om't it net wier út it leauwe, mar as út wirken fen 'e wet. Hwent hja hawwe hjar stjitten oan 'e stien fen 'e oanstjit,
33 lyk as biskreaun stiet: Sjuch, Ik liz yn Sion in stien fen oanstjit en in rots fen ergernisse, en: Hwa dêrop bitrout, scil net biskamme wirde.

HAEDSTIK 10.

1 Broerren, de winsk fen myn herte en myn bea ta God for Israël is om hjar bihâld.
2 Hwent ik bitsjûgje hjarren, dat hja iver for God hawwe, mar net mei forstân.
3 Hwent ûnbikend mei Gods gerjuchtichheit, en bisiikjende hjar eigen gerjuchtichheit op to rjuchtsjen, hawwe hja hjar net ûnder Gods gerjuchtichheit deljown.
4 Hwent de ein fen 'e wet is Christus, ta gerjuchtichheit in elk, dy't leaut.
5 Hwent Mozes skriuwt, dat de minske, dy de gerjuchtichheit út 'e wet dien hat, dêrtroch libje scil.
6 Mar de gerjuchtichheit út leauwe dy seit sà: Siz net yn dyn hert: Hwa scil nei de himel opfarre? Dat is Christus delhelje.
7 Of: Hwa scil yn 'e ôfgroun deltsjen? Dat is Christus út 'e deaden opbringe.
8 Mar hwet seit hja? Deun by dy is it wird, yn dyn mûle en yn dyn hert; dat is it wird fen it leauwe, dat wy forkindigje.
9 Hwent astû mei dyn mûle Jezus de Heare bikenst, en mei dyn herte leaust, dat God him út 'e deaden opwekke hat, den scilstû bihâlden wirde.
10 Hwent mei it herte leaut men ta gerjuchtichheit en mei de mûle bikent men ta bihâld.
11 Hwent de Skrift seit: Al hwa't op him bitrout, scil net biskamme wirde.
12 Hwent der is gjin ûnderskied twisken Joad en Gryk: ien en deselde is Heare fen allegearre, ryk for allegearre, dy't Him oanroppe.
13 Hwent al hwa't de namme des Heare oanropt, scil bihâlden wirde.
14 Ho scille hja den oanroppe, yn hwa't hja net leaud hawwe? En ho scille hja yn him leauwe, dêr't hja net fen heard hawwe? En ho scille hja hearre, sûnder immen dy't forkindiget?
15 En ho scille hja forkindigje, as hja net stjûrd wirde? Lyk as biskreaun stiet: Ho ljeaflik binne de foetten fen dyjingen, dy't frede en it goede forkindigje.
16 Mar allegearre hawwe it Evangeelje net hearrich west. Hwent Jesaja seit: Heare, hwa hat ús forkindiging leaud?
17 Sa is den it leauwe út it hearren, mar it hearren troch Gods wird.
18 Mar ik siz: Hawwe hja it net heard? Jawis wol! De hiele ierde oer is hjar lûd útgien, en oant wrâld's einen hjar wirden, [pag. 1051]
19 Mar ik siz: Hat Israël it net forstien? Earst seit Mozes: Ik scil jimme oerginstich meitsje op dyjingen, dy't gjin folk binne, op in unforstannich folk scil Ik jimme grammoedich meitsje.
20 En Jesaja bistiet it to sizzen: Ik bin foun fen dyjingen, dy My net sochten; Ik bin iepenbier wirden dyjingen, dy nei My net fregen.
21 Mar tsjin Israël seit Er: De hiele dei haw Ik myn hannen útstitsen nei in oerhearrich en tsjinsprekkend folk.

HAEDSTIK 11.

1 Ik siz den: God hat syn folk dochs net forstjitten? Yn 'e fierste fierte net! Hwent sels bin ik in Israëlyt, út it sied fen Abraham, fen de stam Benjamin.
2 God hat syn folk net forstjitten, dat Hy tofoaren kend hat. Of witte jimme net, hwet de Skrift by Elia seit, as er Israël by God oanklaget:
3 Heare, jins profeten hawwe hja deade; jins alters hawwe hja fornield, en ik bin allinne oerbleaun, en hja siikje myn siele?
4 Mar hwet seit it Godlik antwird tsjin him? Ik haw My sels yette sauntûzen mannen oerhâlden dy't de knibbel foar Baäl net bûgd hawwe.
5 Sa is der den ek yn 'e tsjinwirdige tiid in oerbliuwsel bihâlden neffens de útkarring fen de genede.
6 Mar as it troch genede is, den is it net mear

út 'e wirken, oars is de genede gjin genede
mear. En as it út 'e wirken is, den is it gjin
genede mear, oars is it wirk gjin wirk mear.
7 Hwet den? Itjinge Israël siket, dat hat it net
krige, mar it útkarde diel hat it krige, en de
oaren binne forhirde;
8 lyk as biskreaun stiet: God hat hjarren in
geast fen djippe sliep jown, eagen om net to
sjen, en earen om net to hearren oant hjoed
de dei.
9 En David seit: Hjar tafel mei hjarren wirde
ta in strik en ta in jachtnet en ta in oanstjit en
ta in straf;
10 hjar eagen meije fortsjustere wirde, om net
to sjen, en krûmje hjar rêch for altiten.
11 Ik siz den: Hja binne dochs net stroffele
om to fallen? Yn 'e fierste fierte net! Mar troch
hjar fal is it bihâld ta de heidenen kommen,
om hjar oerginstich to meitsjen.
12 En nou't hjar fal de rykdom fen 'e wrâld is,
en hjar formindering de rykdom fen 'e
heidenen, nammerstomear hjar folheit!
13 Ta jimme, heidenen, sprek ik. Suver en
allinne om't ik de apostel fen 'e heidenen bin,
achtsje ik myn bitsjinning hearlik,
14 oft ik faeks myn flêsk oerginstich meitsje
mocht, en inkelen fen hjarren bihâlde.
15 Hwent as hjar forwerping de
formoedsoening is fen 'e wrâld, hwet scil hjar
oannimming wêze oars as it libben út 'e
deaden?
16 Binne de earstelingen hillich, den ek it
daei; en is de woartel hillich, den ek de tûken.
17 As nou fen 'e tûken inkele útsnoeid binne,
mar dû, wylde leat, dêr twisken inte bist, en
fen de fette woartel fen 'e olivebeam dyn diel
krige hast, sprek den net tsjin de tûken!
18 En astû der al tsjin sprekst — dû draechst
de woartel net, mar de woartel draecht dy.
19 Nou scilstû sizze: Der binne tûken
útsnoeid, dat ik as leat inte wirde scoe.
20 Goed, om hjar ûnleauwe binne hja
útsnoeid, mar dû stiest troch it leauwe. Tink
net heech fen dy sels, mar freezje!
21 Hwent as God de natuerlike tûken net
sparre hat, scil Hy jimme ek net sparje.
22 Sjuch den op Gods goedheit en strangens;
strangens oer dy't fallen binne, mar Gods
goedheit oer dy, astû by de goedheit bliuwst,
oars scilstû ek útsnoeid wirde.
23 Mar ek de oaren, as hja net yn it ûnleauwe
bliuwe, scille wer inte wirde, hwent God is
machtich hjar wer to intsjen.
24 Hwent astû út 'e olivebeam kappe bist dy't
fen naturen wyld wier, en tsjin dyn natuer op
'e njute olivebeam inte bist, nammersto
earder scille hja, nei de natuer, op hjar eigen
olivebeam inte wirde!
25 Hwent dat jimme net eigenwiis wêze
scoene, wol ik jimme net ûnkindich litte,
broerren, fen dizze forbirgenheit, dat de [pag.
1052] forhirding oer in diel fen Israël kommen
is, oant de folheit fen de heidenen yngien
wêze scil.
26 En sa scil hiele Israël bihâlden wirde, lyk as
biskreaun stiet: Ut Sion scil de Forlosser
komme, hy scil de goddeleasheden fen Jakob
ôfkeare;
27 en dit is myn forboun mei hjarren,
hwennear't Ik hjar sûnden weinim.
28 Binne hja nei it Evangeelje fijannen om
jimme, nei de útkarring binne hja biminden
om de âffears.
29 Hwent ûnbiroulik binne Gods
genedejeften en ropping.
30 Hwent lyk as ek jimme eartiids God
oerhearrich wierne, mar nou erbarming woun
hawwe troch hjar oerhearrigens,
31 sa binne hja nou ek oerhearrich wirden
troch jimme erbarming, om sels ek erbarming
to winnen.
32 Hwent God hat hjar allegearre ûnder de
oerhearrigens bisletten, om Him oer
allegearre to erbarmjen.
33 O djipte fen rykdom, beide fen wiisheiten
fen Godskennis, ho ûntrochgrounber binne
syn oardielen, en ho ûnneigeanber syn wegen!
34 Hwent hwa hat des Heare tinken kend, of
hwa hat syn riedsman west?
35 Of hwa hat Him earst jown, dat it him
forgoede wirde scil?
36 Hwent út Him en troch Him en ta Him
binne alle dingen. Oan Him de hearlikheit yn
ivichheit! Amen.

HAEDSTIK 12.

1 Ik formoanje jimme den, broerren, by
Gods erbarmingen,jimme lichem to offerjen

ta in libben, hillich, Godgefallich offer, dat is jimme reedlike godstsjinst.
2 En wird dizze wrâld net lykfoarmich, mar wird foroare troch de fornijing fen jimme moed, dat jimme hifkje meije hwet Gods goed, gefallich en folslein wollen is.
3 Hwent troch de genede, dy't my jown is, siz ik in elts fen jimme, net heger to tinken as men tinke moat, mar to tinken yn biskiedenheit, lyk as God in elk de miette fen it leauwe meidield hat.
4 Hwent lyk as wy yn ien lichem forskate lidden hawwe, mar dy lidden allegearre net itselde wirk hawwe,
5 sa binne wy, wit ho machtich, ien lichem yn Christus, mar elk foar oar binne wy elkoars lidden.
6 Wy nou hawwe, nei de genede dy't ús jown is, ûnderskate jeften:
7 itsij profesije, neffens de miette fen it leauwe, itsij bitsjinning, yn it tsjinjen, itsij dy't leart, yn it learen,
8 itsij dy't formoannet, yn it formoanjen; dy't omdielt, yn ienfâld; dy't foargonger is, yn warberens; dy't barmhertichheit docht, yn blijmoedigens.
9 Lit de ljeafde wêze sûnder skynhilligens. Haw in wearze yn it kweade, en hingje it goede oan.
10 Mien it út broerreljeafde elkoarren fen herten, mei earbied de ien de oare foar wêzend,
11 yn warberheit sûnder slûgens, baernend fen geast, yn des Heare tsjinst,
12 yn 'e hope bliid, yn 'e binearing fordildich, yn it bidden úthâldend,
13 meidielend yn 'e neden fen de hilligen, trachtsjend nei gastfrijheit.
14 Seingje dy't jimme forfolgje, seingje en forflok net.
15 Forbliidzje jimme mei dy't bliid binne, skriem mei dy't skrieme.
16 Wêz ienriedich ûnder inoarren. Trachtsje net nei hege dingen, mar skik jimme nei de nederigen. Wêz net wiis by jimme sels.
17 Forjild nimmen kwea mei kwea. Haw it goede foar mei alle minsken.
18 As it mooglik is, sa tige as yn jimme is, hâld frede mei alle minsken.
19 Wreek jimme sels net, biminden, mar gean de grime út 'e wei, hwent der stiet biskreaun: My komt de wrake ta; Ik scil it forjilde, seit de Heare.
20 Dat as dyn fijân honger hat, jow him to iten; hat er toarst, jow him to drinken; hwent dat dwaende, scilst him gleone koallen op 'e holle stalje.
21 Lit dy net oerwinne fen it kweade, mar oerwin it kweade troch it goede.

HAEDSTIK 13.

1 Alle siel scil hjar deljaen ûnder de stelde machten. Hwent der is gjin macht as fen God, en de machten dy't der binne, dy binne fen God ynset.
2 Dat dy't tsjin de macht opstiet, stiet tsjin Gods ynsetting; en dy der tsjin steane, scille in oardiel oer hjarsels bringe. [pag. 1053]
3 Hwent de oerheden binne net ta in freze it goede wirk, mar it forkearde. Wolstû nou de macht net freezje, doch it goede en dû scilst hjar lof hawwe,
4 hwent hja is Gods tsjinster, ta dyn bêst. Mar astû it kweade dochst, freezje den; hwent net omdôch draecht hja it swird; hwent hja is Gods tsjinster, in wreekster ta straf dyjinge, dy't it kweade docht.
5 Dêrom is it nedich yen dêr ûnder del to jaen, net allinne om de straf mar ek om it gewisse.
6 Dêrom bringstû ek bilêsting op, hwent Gods tsjinners binne dêr dochs altyd trou yn.
7 Jow den in elk hwetstû skildich bist, bilêsting hwa't bilêsting, tol hwa't tol, freze hwa't freze, eare hwa't eare takomt.
8 Wêz gjinien hwet skildich as elkoar ljeaf to hawwen; hwent dy't in oar ljeaf hat, hat de wet folbrocht.
9 Hwent de geboaden: dû scilst gjin oerhoer dwaen, dû scilst net deaslaen, dû scilst net stelle, dû scilst gjin falsk tsjûgenis jaen, dû scilst net bigeare en hokfor oar gebot ek, wirde gearfette yn dit wird: Dû scilst dyn neiste ljeafhawwe as dy sels.
10 De ljeafde docht de neiste gjin kwea; dêrom is de ljeafde de foltôging fen de wet.
11 Jimme witte de tiid dochs wol, dat it al de ûre is om út 'e sliep to wekker to wirden,

hwent it heil is ús nou neijer, as do't wy ta it
leauwe kamen.
12 De nacht is omgien en de dage is tichteby
kommen. Lit ús den ôfdwaen de wirken fen de
tsjusternis en oantsjen de wapens fen it ljocht.
13 Lit ús, lyk as by dei, earber wannelje, net
yn brasserijen en dronkenskippen, net yn
sliepkeamers en ûnsedichheden, net yn
getsier en oerginst!
14 Mar tsjuch de Heare Jezus Christus oan, en
bidjer it flêsk net ta bigearlikheden.

HAEDSTIK 14.

1 Hwa't swak is yn it leauwe, nim dy oan,
mar net ta splinterige wirdstriid.
2 De iene leaut, hy mei alles ite; de swakke
lykwols yt griente.
3 Dy't wol yt, mei him net forachtsje, dy't
net yt, en dy't net yt, mei him net oardielje
dy't wol yt, hwent God hat him oannommen.
4 Hwa bistû, dastû in oar syn tsjinner
oardielest? Hy stiet of hy falt syn eigen hear.
Mar hy scil steande bliuwe, hwent de Heare
hat de macht om him steande to hâlden.
5 By de ien is de iene dei mear as de oare, by
de oar binne alle dagen gelyk. Lit in elk yn syn
eigen moed folslein biwisse wêze.
6 Dy't de dei hâldt, hâldt him de Heare, en
dy't de dei net hâldt, hâldt him de Heare net.
Dy't yt, yt it de Heare, hwent hy tanket God.
En dy't net yt, yt it de Heare net, en hy tanket
God.
7 Hwent gjinien fen uzen libbet himsels, en
gjinien stjert himsels.
8 Hwent itsij dat wy libje, wy libje de Heare,
itsij dat wy stjerre, wy stjerre de Heare; itsij
den dat wy libje, itsij dat wy stjerre, wy binne
de Heare sines.
9 Hwent dêrta is Christus stoarn en opstien
en wer libben wirden, dat er beide oer deaden
en libbenen Heare wêze scoe.
10 Mar dû, hwet oardielestû dyn broer? Of ek,
hwet forachtestû dyn broer? Hwent wy scille
allegearre steld wirde foar Christus'
rjuchterstoel.
11 Hwent der stiet biskreaun: Sa wier as Ik
libje, sprekt de Heare, foar My scil alle knibbel
bûge, en alle tonge scil God bikenne.
12 Sa scil den in elk fen uzes for himsels God
rekkenskip jaen.
13 Lit ús den net langer elkoar oardielje, mar
oardielje dit ljeaver, datstû dyn broer gjin
oanstjit of ergernis jowst.
14 Ik wit en bin biwisse yn 'e Heare Jezus, dat
neat út himsels ûnrein is, mar hwa't mient dat
it ûnrein is, dy is it ûnrein.
15 Hwent astû dyn broer om de wille fen 'e
spize sear dochst, wannelstû net mear nei
ljeafde. Fordjer mei dyn spize him net, dêr't
Christus for stoarn is.
16 Lit den jimme goed net lastere wirde.
17 Hwent Gods keninkryk is net iten en
drinken, mar gerjuchtichheit en frede en
blydskip, troch de Hillige Geast.
18 Hwent dy't Christus dêryn tsjinnet, [pag. 1054]
is God haechlik en de minsken nei it sin.
19 Lit ús den trachtsje nei itjinge ta frede
tsjinnet en ta stichting ûnder inoarren.
20 Brek om 'e spize Gods wirk net ôf. Alle
dingen binne wol rein, mar it is kwea de
minske, dy't mei syn iten oanstjit jowt.
21 It is goed gjin flêsk to iten of wyn to
drinken of hwet ek, as dyn broer him dêr oan
stjit of deroer stroffelet of der swak yn is.
22 Hâld by dysels it leauwe, datstû hast, foar
God. Sillich hy, dy't himsels net foroardielet
yn itjinge dat er for goed hâldt.
23 Mar hwa twivelet as er yt, is foroardiele,
om't it net út it leauwe is. En al hwet net út
leauwe is, dat is sûnde.

HAEDSTIK 15.

1 Wy nou, dy't sterk binne, hawwe de
swakheden fen de net sterken to dragen en
net ússels to haegjen.
2 Lit in elk fen uzen syn neiste haegje to'n
goeden, ta stichting.
3 Hwent ek Christus hat himsels net hage,
mar lyk as biskreaun stiet: De smaedwirden
fen dy't Jo smaden, binne op my fallen.
4 Hwent al hwet tofoaren biskreaun is, is ta
ús learing biskreaun, dat wy troch de
fordildichheit en troch de fortreasting fen de
Skriften de hope bihâlde scoene.
5 De God nou fen de fordildichheit en fen de
fortreasting mei jimme jaen de ienriedichheit
ûnderinoar neffens Christus Jezus,
6 dat jimme ienmoedich, mei ien mûle, de

God en Heit fen ús Heare Jezus Christus forhearlikje meije.
7 Dêrom, nim inoar oan, lyk as Christus ús oannommen hat ta Gods hearlikheit.
8 Hwent ik siz, dat Jezus Christus in tsjinner wirden is fen de bisnijenis om 'e wille fen Gods wierheit, dat er de biloften oan de âffears bifêstigje scoe,
9 en de heidenen God om syn barmhertichheit forhearlikje mochten, lyk as biskreaun stiet: Dêrom scil ik Jo priizgje ûnder de heidenen en Jins namme lofsjonge.
10 En yetris: Forbliidzje jimme, heidenen, mei syn folk.
11 En yetris: Loovje de Heare, al jimme heidenen, en lofsjong Him, al jimme folken.
12 En yetris seit Jesaja: Der scil wêze de woartel fen Isaï, en dy't opstiet, om de heidenen to biwâldzjen; op him scille de heidenen hoopje.
13 De God nou fen 'e hope mei jimme foltôgje mei alle blydskip en frede yn it leauwen, om ryk to wêzen yn 'e hope, troch de krêft fen de Hillige Geast.
14 Ik for my nou, myn broerren, bin fen jimme oertsjûge, dat jimme sels ek al fol goedens binne, fol mei alle kennisse, yn steat ek inoar to formoanjen.
15 Dochs haw ik jimme hjir en dêr hwet frijmoedich skreaun, broerren, as ien dy't jimme wer hwet yn oantinken hat to bringen, om de genede, dy't my fen God jown is,
16 om in tsjinner fen Christus Jezus to wêzen for de heidenen, dy't Gods Evangeelje bitsjinnet, dat it offer fen 'e heidenen haechlik wirde mei, hillige troch de Hillige Geast.
17 Sa haw ik den myn rom yn Christus Jezus by God.
18 Hwent ik scoe oars nearne fen sprekke doare as fen itjinge Christus troch my wirke hat: de hearrichheit fen de heidenen mei wird en died,
19 troch de krêft fen teikens en wûnders, troch de krêft fen de Hillige Geast, dat ik fen Jeruzalem ôf en rounom oant Illyrië ta, Christus Evangeelje foltôge haw;
20 dêrre myn eare yn siikjende: it net to forkindigjen, hwer't Christus al neamd wier, om net op in oarmans founemint to bouwen;
21 mar lyk as biskreaun stiet: Hwa't neat fen Him boadskippe wier, dy scille it sjen, en hwa't it net heard hawwe, dy scille it forstean.
22 Dêrom bin ik ek sa faken forhindere ta jimme to kommen.
23 Mar nou't ik yn dizze oarden gjin plak mear haw en sûnt forskate jierren tige forlangje om nei jimme ta,
24 nou scil it wêze, as ik nei Spanje reizgje, hwent ik hoopje jimme op de trochreis to sjen, en dêrhinne fen jimme [pag. 1055] foartholpen to wirden, nei't ik earst myn geniet hwet oan jimme hawn hawwe scil.
25 Nou lykwols reizgje ik nei Jeruzalem, tsjinjende de hilligen.
26 Hwent it hat Macedonië en Achaje goedtocht de earmen ûnder de hilligen to Jeruzalem in mienskiplik hantrikken to dwaen.
27 It hat hjarren goedtocht, mar hja binne it hjarren ek skildich, hwent as de heidenen diel krige hawwe yn hjar geastlik goed, binne hja ek skildich hjar to tsjinjen mei hwet it flêsk nedich is.
28 As ik dat den ôfdien en hjarren dy frucht bisegele haw, scil ik oer jimme stêd nei Spanje forreizgje.
29 En ik wit, dat ik, ta jimme kommende, mei Christus folle seininge komme scil.
30 Mar ik formoanje jimme, broerren, troch ús Heare Jezus Christus en troch de ljeafde fen de Geast, mei my yn 'e gebeden for my to striden by God,
31 dat ik forlost wirde mei fen de oerhearrigen yn Judéa, en dat myn tsjinst yn Jeruzalem de hilligen haechlik wêze scil,
32 dat ik, troch Gods wollen, yn blydskip ta jimme komme mei, om yn jimme bywêzen út to rêsten.
33 En de God fen 'e frede sij mei jimme allegearre. Amen.

HAEDSTIK 16.

1 En ik priizgje jimme ús sister Febe oan, dy't in tsjinster is fen de gemeinte to Kenchreä,
2 dat jimme hjar opnimme yn 'e Heare, lyk as it de hilligen foeget, en hjar bysteane yn alles, dêr't hja jimme ta nedich is; hwent sels

is hja ytliken, ek my, ta in help wirden.
3 Doch de groetenis oan Priscilla en Aquila, myn meiwirkers yn Christus Jezus,
4 dy for myn libben ynstien hawwe mei hjar hals; hwa't net allinne ik tankber bin, mar ek al de gemeinten út 'e heidenen,
5 en doch ek de groetenis oan de gemeinte by hjar yn 'e hûs. Doch de groetenis oan myn biminde Epénetus, Azië earsteling for Christus.
6 Doch de groetenis oan Maria, dy't gâns oan jimme dien hat.
7 Doch de groetenis oan Andronicus en Junias, myn lânsljue en meifinzenen, dy't ûnder de apostelen heech yn oansjen binne, dy't al foar my yn Christus wierne.
8 Doch de groetenis oan Ampliatus, myn biminde yn 'e Heare.
9 Doch de groetenis oan Urbanus, ús meiwirker yn Christus en oan myn biminde Stachys.
10 Doch de groetenis oan Apélles, de stanfêste yn Christus. Doch de groetenis oan Aristobúlus en hjar.
11 Doch de groetenis oan myn lânsman Herodion. Doch de groetenis oan Narcissus en hjar, dy't yn 'e Heare binne.
12 Doch de groetenis oan Tryféna en Tryfosa, dy't warber west hawwe yn 'e Heare. Doch de groetenis oan Persis, de biminde, dy tige warber west hat yn 'e Heare.
13 Doch de groetenis oan Rufus, de útkarde yn 'e Heare, en oan syn mem en mines.
14 Doch de groetenis oan Asynkritus, Flégon, Hérmes, Patrobas, Hérmas, en oan de broerren by hjarren.
15 Doch de groetenis oan Filologus en Juha, Nereus en syn sister, en oan Olympas en alle hilligen, dy't by hjarren binne.
16 Groetsje elkoar mei de hillige pea. Al Christus gemeinten dogge jimme de groetenis.
17 Mar ik formoanje jimme, broerren, dyjingen acht to slaen, dy't de spjaltingen en oanstjitten toweibringe tsjin de lear, dêr't jimme yn ûnderrjuchte binne, en mij hjarren.
18 Hwent sokken tsjinje net ús Heare Jezus Christus, mar hjar eigen liif, en bidrage mei hjar moaipraten en flaeikjen de herten fen 'e ienfâldigen.
19 Hwent jimme hearrichheit is ta elkeniens kinde kommen; dêrom forbliidzje ik my oer jimme, mar ik wol dat jimme wiis binne ta it goede, mar ek frij fen it kweade.
20 En de God fen 'e frede scil de satan mei koarten ûnder jimme foetten topletterje. De genede fen ús Heare Jezus Christus sij mei jimme allegearre. Amen. [pag. 1056]
21 Fen Timotheüs, myn meiwirker, moatte jimme de groetenis hawwe, en fen Lucius en Jason en Sosipater, myn lânsljue.
22 Ik, Tertius, dy't it brief yn 'e Heare skreaun haw, doch jimme de groetenis.
23 Fen Gajus, de gasthear fen my en fen de hiele gemeinte, moatte jimme de groetenis hawwe. Erastus, de stêdsrintmaster, docht jimme de groetenis, en Quartus, de broer.
24 De genede fen ús Heare Jezus Christus sij mei jimme allegearre! Amen.
25 Him nou, dy't de macht hat jimme to sterkjen, nei myn Evangeelje en de forkindiging fen Jezus Christus, nei de iepenbiering fen 'e forbirgenheit, dy tiden en ieuwen forswijd west hat,
26 mar nou iepenbiere is en troch de profetyske skriften, nei it bistel fen de ivige God, by alle heidenen bikend makke is, ta hearrichheit fen it leauwe,
27 Him, de allinnich wize God, mei troch Jezus Christus wêze de hearlikheit yn alle ivichheit! Amen.

# IT EARSTE BRIEF OAN DE KORINTHIËRS.

## HAEDSTIK 1.

1 Paulus, roppen apostel fen Jezus Christus troch it wollen fen God, en Sosthenes, de broer,

2 oan Gods gemeinte, dy to Korinthe is, hjarren, dy’t yn Christus Jezus hillige binne, roppene hilligen, mei allegearre dy’t de namme fen ús Heare Jezus Christus oanroppe op elk plak, beide hjar en ús Heare,
3 genede sij jimme en frede fen God, ús Heit, en fen ’e Heare Jezus Christus.
4 Ik tankje myn God altiten om jimme for Gods genede, dy’t jimme jown is yn Christus Jezus,
5 dat jimme yn alles ryk wirden binne yn him, yn alle wird en alle kennisse,
6 lyk as it tsjûgenis fen Christus ûnder jimme bifêstige is;
7 sa, dat jimme gjinien jefte ûntbrekt, forwachtsjende de iepenbiering fen ús Heare Jezus Christus,
8 dy’t jimme ek oan ’e ein ta bifêstigje scil, om ûnstraflik to wêzen de deis fen ús Heare Jezus Christus.
9 God is trou, troch hwa’t jimme roppen binne ta de mienskip fen syn Soan Jezus Christus, ús Heare.
10 Mar ik formoanje jimme, broerren, troch de namme fen ús Heare Jezus Christus, dat jimme allegearre itselde sprekke en dat der gjin spjaltingen ûnder jimme binne, mar dat jimme gearfoege binne yn ien en itselde sin en yn ien en deselde oertsjûging.
11 Hwent my is fen Chloë’s folk oer jimme to witten dien, myn broerren, dat der skelen ûnder jimme binne.
12 Ik mien ditte, dat in elk fen jimme seit: Ik bin fen Paulus, mar ik fen Apollos, mar ik fen Cefas, mar ik fen Christus.
13 Is de Christus den fordield? Is Paulus for jimme krusige? Of binne jimme yn Paulus’ namme doopt?
14 Ik tankje God, dat ik gjinien fen jimme doopt haw as Crispus en Gajus,
15 dat nimmen net sizze kin dat jimme yn myn namme doopt binne.
16 Mar ik haw ek noch Stéfanas syn húsgesin doopt, mar fierders haw ik by myn witten gjinien oars doopt.
17 Hwent Christus hat my net stjûrd om to dopen, mar om it Evangeelje to forkindigjen; net mei wiisheit fen wirden, dat Christus krús net idel wirde mei.
18 Hwent it wird fen it krús is dyjingen dy’t forlern geane dwaesheit, mar ús dy’t bihâlden wirde, is it in krêft fen God.
19 Hwent der stiet biskreaun: Ik scil de wiisheit fen de wizen fordjerre, en it forstân fen de forstannigen scil Ik fordwaen.
20 Hwer is de wize? Hwer de skriftgelearde? Hwer de ûndersiker fen dizze ieu? Hat God de wiisheit fen de wrâld net dwaes makke?
21 Hwent mei’t yn Gods wiisheit de [pag. 1057] wrâld troch hjar wiisheit God net kend hat, hat it God hage, troch de dwaesheit fen de forkindiging to bihâlden dy’t leauwe,
22 om’t de Joaden teikens freegje, en de Griken wiisheit siikje;
23 mar wy forkindigje Christus dy’t krusige is, de Joaden in oanstjit, en de Griken in dwaesheit;
24 mar dyjingen, dy’t roppen binne, beide Joaden en Griken: Christus, Gods krêft en Gods wiisheit.
25 Hwent it dwaze fen God is wizer as de minsken, en it swakke fen God is sterker as de minsken.
26 Skôgje den jimme ropping, broerren: net folle wizen nei it flêsk, net folle machtigen, net folle oansjenliken.
27 Mar it dwaze fen ’e wrâld hat God útkard om de wizen to biskamjen; en it swakke fen ’e wrâld hat God útkard om it sterke to biskamjen;
28 en it ûnoansjenlike fen ’e wrâld en it forachte hat God útkard, en itjinge neat is, om to neate to dwaen itjinge dat eat is,
29 dat gjin flêsk romje scoe foar God.
30 Mar út Him binne jimme yn Christus Jezus, dy’t ús wirden is wiisheit fen God, en gerjuchtichheit, en hilliging, en forlossing;
31 dat it wêze mei, lyk as biskreaun stiet: Dy’t rommet, lit dy romje yn ’e Heare.

HAEDSTIK 2.

1 En ek ik sels, broerren, do’t ik ta jimme kaem om jimme it tsjûgenis fen God to forkindigjen, bin net kommen mei treflikheit fen reden of fen wiisheit.
2 Hwent ik haw neat foar my nommen ûnder jimme to witten as Jezus Christus, en dy krusige.

3 En ik wier by jimme yn swakkens en yn freze en yn folle beving,
4 en myn reden en myn forkindiging wier net yn oerreedzjende wirden fen minsklike wiisheit, mar yn it biwiis fen Geast en fen krêft,
5 dat jimme leauwe net wêze scoe yn wiisheit fen minsken, mar yn Gods krêft.
6 En wy sprekke wol wiisheit by de folsleinen, mar in wiisheit net fen dizze wrâld, noch fen de oersten fen dizze wrâld, dy't fordien wirde:
7 mar wy sprekke Gods wiisheit, bisteande yn forbirgenheit, dy't forhoalen wier, dy't God fen ivichheit ôf foarbiskikt hat ta ús hearlikheit;
8 dy't gjinien fen 'e oersten fen dizze wrâld kend hat; hwent as hja hjar kend hiene, scoene hja de Heare fen de hearlikheit net krusige hawwe;
9 mar lyk as biskreaun stiet: Hwet gjin each sjoen en gjin ear heard hat en hwet yn gjin minskehert opkommen is, hwet God allegearre rémakke hat dyjingen, dy't Him ljeaf hawwe.
10 Mar God hat it us iepenbiere troch syn Geast. Hwent de Geast ûndersiket alle dingen, ek Gods djipten.
11 Hwent hwa fen de minsken wit, hwet de minske sines is, as de geast fen 'e minske, dy't yn him is? Sa wit ek gjinien hwet God sines is as de Geast fen God.
12 Mar wy hawwe net krige de geast fen 'e wrâld, mar de Geast, dy't út God is, dat wy witte scoene de dingen, dy't ús fen God jown binne,
13 dy't wy ek sprekke, net mei wirden, dy't de minsklike wiisheit leart, mar mei wirden, dy't de Hillige Geast leart, geastlike dingen mei geastlike wirden forienjend.
14 Mar de natuerlike minske nimt net oan de dingen dy't Gods Geast sines binne; hwent hja binne him in dwaesheit, en hy kin se net forstean, om't hja geastlik ûnderskaet wirde.
15 Mar de geastlike minske ûnderskaet wol alle dingen, mar hysels wirdt fen nimmen ûnderskaet.
16 Hwent hwa hat des Heare sin kend, dat er Him ûnderrjuchtsje scoe? Mar wy hawwe de sin fen Christus.

HAEDSTIK 3.

1 En ik, broerren, koe mei jimme net sprekke as mei geastlike minsken, mar as mei flêsklike, as mei jonge bern yn Christus.
2 Mei môlke haw ik jimme fied, en net mei fêste spize, hwent dêr koene jimme net oer; ja, dêr kinne jimme noch net oer;
3 hwent jimme binne yette flêsklik. Hwent salang as der ûnder jimme oerginst en ûnienichheit en twaspjalt is, [pag. 1058] binne jimme den net flêsklik en wannelje jimme net nei de minske?
4 Hwent as de iene seit: Ik bin fen Paulus, en in oar: Ik fen Apollos, binne jimme den net flêsklik?
5 Hwet is Apollos dochs? Of hwet is Paulus? Tsjinstfeinten binne it, troch hwa't jimme leaud hawwe, en in elk lyk as de Heare him jown hat.
6 Ik haw plante, Apollos hat wiet makke, mar God hat de waechsdom jown:
7 sa is den noch dy plantet eat, noch dy wiet makket, mar God dy't de waechsdom jowt.
8 En dy't plantet en dy't wiet makket binne ien, mar in elk scil syn lean barre neffens syn wirk.
9 Hwent wy binne Gods meiwirkers; Gods ikker, Gods gebou binne jimme.
10 Nei de genede fen God, dy't my jown is, haw ik as in wiis boumaster it founemint lein, en in oar bout dêr op, mar lit in elk tasjen, ho't er dêr op bout.
11 Hwent gjinien kin in oar founemint lizze as itjinge lein is, dat is Jezus Christus.
12 En as men op it founemint bout goud, silver, kostbere stiennen, hout, strie, stoppel,
13 elkeniens wirk scil iepenbier wirde, hwent de dei scil it útwize, om't er him yn fjûr iepenbieret; en ho't elkeniens wirk is, scil it fjûr útmeitsje.
14 Bliuwt immens wirk, dat er boud hat, dy scil lean barre;
15 baernt immens wirk op, dy scil skea lije, mar sels scil er bihâlden wirde, lykwol as troch fjûr.
16 Witte jimme net dat jimme Gods timpel binne en Gods Geast yn jimme wennet?

17 As immen Gods timpel skeint, him scil God skeine; hwent Gods timpel, dat jimme binne, is hillich.
18 Lit gjinien himsels bidrage. As ien fen jimme mient dat er wiis is yn dizze wrâld, lit him dwaes wirde, dat er wiis wirde mei.
19 Hwent de wiisheit fen dizze wrâld is dwaesheit by God. Hwent der stiet biskreaun: Hy fangt de wizen yn hjar glûpskens.
20 En yetris: De Heare ken de oerlizzingen fen de wizen dat hja idel binne.
21 Dat lit gjinien op minsken romje, hwent alles is jimmes:
22 itsij Paulus, itsij Apollos, itsij Cefas, itsij wrâld, itsij libben, itsij dea, itsij tsjinwirdige, itsij takommende dingen, it is allegearre jimmes,
23 mar jimme binne fen Christus, en Christus is God sines.

HAEDSTIK 4.

1 Sa mei elk minske ús hâlde for tsjinners fen Christus en bitsjinners fen Gods forbirgenheden.
2 En fierders wirdt hjir fen de bitsjinners easke, dat in elk trou bifoun wirdt.
3 Nou is it my likefolle oft ik fen jimme oardiele wird, of fen in minsklike dei; ja, ik oardielje ek mysels net;
4 hwent al wit ik fen gjin kwea, dêr bin ik net mei rjuchtfeardige; mar dy't my oardielet, is de Heare.
5 Dêrom oardielje neat foar de tiid, oant de Heare komt, dy't ek yn it ljocht bringe scil hwet yn it tsjuster forbirgen is, en iepenbierje de hertene bitinkens; en den scil in elk lof hawwe fen God.
6 En dy dingen, broerren, haw ik om jimme sein, mei tapassing op mysels en op Apollos, dat jimme troch ús leare scoene net út to gean boppe itjinge biskreaun stiet, dat gjinien fen jimme, de iene om in oar, him opblaest tsjin de oare.
7 Hwent hwa nimt dy oars as oars? En hwet hastû, datstû net ûntfongen hast? En astû it den ûntfongen hast, hwet birommest dy, as hiest it net ûntfongen?
8 Jimme binne al sêdde, jimme binne al ryk wirden, sûnder ús binne jimme ta hearskjen kommen! Mochten jimme mar ta hearskjen kommen wêze, dat ek wy mei jimme hearskje mochten!
9 Hwent my tinkt, God hat ús, apostelen, ta de lêsten set, as biskikt ta de dea; hwent wy binne de wrâld in skoubyld wirden, sa ingelen as minsken.
10 Wy binne dwazen om Christus, mar jimme binne forstannigen yn Christus; wy binne swak, mar jimme sterk; jimme binne yn eare, mar wy yn ûneare.
11 Oant dizze ûre ta lije wy honger, en lije wy toarst, en binne neaken, en wirde mei fûsten slein en, hawwe gjin ûnderkommen,
12 en mêdzje ús ôf, arbeidzjende mei [pag. 1059] ús eigen hannen; wy wirde útmakke en wy seingje; wy wirde forfolge en wy fordrage;
13 wy wirde lastere en wy bidde; ta útfaechsel fen 'e wrâld binne wy wirden, allemans útskiftsel oant nou ta.
14 Dat skriuw ik net om jimme to biskamjen; mar as myn ljeave bern wiis ik jimme to rjuchte.
15 Hwent al hiene jimme tsjientûzen learmasters yn Christus, jimme hawwe dochs net folle heiten; hwent yn Christus Jezus haw ik troch it Evangeelje jimme woun.
16 Sa formoanje ik jimme: wêz myn neifolgers.
17 Dêrom haw ik Timotheüs ta jimme stjûrd, dy't myn ljeave en trouwe soan is yn 'e Heare, dy't jimme myn wegen yn Christus Jezus to binnen bringe scil, lyk as ik oeral yn alle gemeinten lear.
18 Mar somliken hawwe hjar opblaesd, as scoe ik net ta jimme komme.
19 Ik scil lykwols mei gauwens ta jimme komme, as de Heare it wol, en den scil ik kenne net de wirden fen dy't hjar opblaesd hawwe, mar de krêft.
20 Hwent net yn wirden is Gods keninkryk, mar yn krêft.
21 Hwet wolle jimme? Moat ik mei de roede ta jimme komme, of yn ljeafde en yn 'e geast fen de sêftmoedichheit?

HAEDSTIK 5.

1 Oeral heart men, dat der hoerkerij ûnder jimme is, en den sokke hoerkerij dy't sels

ûnder de heidenen net bikend is: dat immen syn heite frou hat.
2 En den blaze jim jimme ek noch op, yn pleats dat it jimme leed is en hy dy dat stik bidreaun hat, út jimme formidden weiband wirdt!
3 Mar ik, alhowol ôfwêzich mei it lichem, lykwols bywêzich mei de geast, haw al, as wier ik bywêzich, it oardiel dien,
4 as jimme en myn geast yn 'e namme fen ús Heare Jezus Christus gearkommen wêze scille, mei de krêft fen ús Heare Jezus Christus,
5 sa'nien de satan oer to jaen ta fordjer fen it flêsk, dat de geast bihâlden wirde mei de deis fen de Heare Jezus.
6 Jimme rom is net goed. Witte jimme net dat in lyts sûrdaei it hiele daei sûr makket?
7 Suverje den it âlde sûrdaei út, dat jimme in nij daei wêze meije, lyk as jimme ûnsûrre binne. Hwent ek ús Peaske is for ús slachte, nammentlik Christus.
8 Lit ús den feesthâlde, net yn it âlde sûrdaei, noch yn it sûrdaei fen forkeardens en tsjoedens, mar yn 'e ûnsûrre breaën fen oprjuchtheit en wierheit.
9 Ik haw jimme skreaun yn it brief, jimme scoene net mank de hoerkers gean;
10 net sa lyk mank de hoerkers fen dizze wrâld, of mank gjirgerts of rôvers of ôfgodstsjinners; hwent oars scoene jimme út de wrâld gean moatte.
11 Mar nou haw ik jimme skreaun, jimme scille net gean mei immen, dy't broer neamd wirdt en dochs in hoerker is of in gjirgert, of in ôfgodstsjinner, of in lasterder, of in drinker, of in rôver, en mei sa'nien ek net ite.
12 Hwent ho scoe ik to oardieljen hawwe dy't bûten binne? Oardielje jimme net dy't binnen binne?
13 Mar dy't bûten binne scil God oardielje. En ban jimme de forkearde út jimme formidden wei.

HAEDSTIK 6.

1 Doar ien fen jimme, dy't skeel hat mei in oar, om rjucht gean by de ûnrjuchtfeardigen en net by de hilligen?
2 Of witte jimme net, dat de hilligen de wrâld rjuchtsje scille? En as troch jimme de wrâld rjuchte wirdt, binne jimme den ûnweardich ta de minste rjuchtsaken?
3 Witte jimme net, dat wy ingelen rjuchtsje scille? nammerstomear de dingen dy dit libben oanbilangje.
4 As jimme den rjuchtsaken hawwe dy dit libben oanbilangje, set dêroer dy't yn 'e gemeinte minst yn oansjen binne.
5 Ik siz it jimme ta skamte. Is der den ûnder jimme gjinien wizernôch, dy't syn broerren skiede kinne scoe?
6 Mar de iene broer giet mei de oare broer om rjucht, en dat by ûnleauwigen?
7 It jowt alhiel gjin foech dat jimme rjuchtsaken ûnder inoar hawwe. Hwerom lije jimme net ljeaver ûnrjucht? Hwerom lije jimme net ljeaver skea?
8 Mar né, sels dogge jimme ûnrjucht [pag. 1060] en sels dogge jimme skea, en dat oan broerren.
9 Witte jimme net, dat de ûnrjuchtfeardigen Gods keninkryk net ervje scille?
10 Dwael net: noch hoerkers, noch ôfgodstsjinners, noch troubrekkers, noch ûnsedigen, noch dy't by mânljue lizze, noch dieven, noch gjirgerts, noch drinkers, gjin lasterders, gjin rôvers, scille Gods keninkryk ervje.
11 En dat wierne gûds fen jimme; mar jimme binne ôfwosken, ja, jimme binne hillige, ja, jimme binne rjuchtfeardige yn 'e namme fen de Heare Jezus en troch de Geast fen ús God.
12 Alle dingen binne my tastien, mar alle dingen binne net skiklik; alle dingen binne my tastien, mar fen gjin ding scil ik my yn 'e macht nimme litte.
13 De spizen binne for it liif, en it liif is for de spizen; mar God scil beide, sa it iene as it oare, to neate dwaen. Mar it lichem is net for de hoerkerij, mar for de Heare, en de Heare for it lichem.
14 En God hat ek de Heare opwekke, en scil ús opwekje troch syn krêft.
15 Witte jimme net, dat jimme lichemen lidden fen Christus binne? Scil ik den Christus lidden nimme en meitsje dy lidden fen in hoer? Dat nea!
16 Of witte jimme net, dat dy't in hoer oanhinget, ien lichem mei hjar is? Hwent dy

twa, seit Hy, scille ien flêsk wêze.
17 Mar dy't de Heare oanhinget, is ien geast mei him.
18 Untflechtsje de hoerkerij. Alle sûnde, dy't in minske docht, is bûten it lichem; mar dy't hoerket, bisûndiget him oan syn eigen lichem.
19 Of witte jimme net, dat jimme lichem in timpel is fen de Hillige Geast, dy't yn jimme is, dy't jimme fen God hawwe, en dat jimme net fen jimme sels binne?
20 Hwent jimme binne djûr kocht; forhearlikje den God yn jimme lichem en yn jimme geast, dy't God sines binne.

HAEDSTIK 7.

1 Hwet nou de dingen oanbilanget, dêr't jimme my oer skreaun hawwe: it is in minske goed gjin frou oan to kommen.
2 Mar om de hoerkerijen scil elke man syn eigen frou hawwe, en elke frou hjar eigen man.
3 De man scil de frou to wille wêze, en allyksa de frou de man.
4 De frou hat sels de macht net oer hjar lichem, mar de man; en allikemin hat de man sels de macht oer syn lichem, mar de frou.
5 Bliuw net by elkoarren wei, oars net as mei goedtinken oer en wer en for in tiid, om jimme to wijen oan it fêstjen en gebet en den wer gear to kommen, dat de satan jimme net forsiket, om't jim jimme net ûnthâlde kinne.
6 Mar dat siz ik, om't it talitten, net om't it hjitten is.
7 Hwent ik woe wol, dat alle minsken wierne lyk as iksels bin; mar elkenien hat syn eigen jefte fen God, de iene dos en de oare sa.
8 Mar de ûntrouden en de widdouwen siz ik: it is hjarren goed, as hja bliuwe lyk as ik.
9 Mar as hja hjar net ûnthâlde kinne, lit hjarren den trouwe, hwent it is better to trouwen as to baernen.
10 De trouden lykwols hjit ik, né, ik net, mar de Heare, dat de frou fen de man net skiede scil,
11 en as hja dochs skaet, dat hja net wer trout, of hja moat hjar mei hjar man formoedsoenje, en dat de man de frou net forstjitte mei.
12 Mar de oaren siz ik, net de Heare: hat in broer in ûnleauwige frou en it is hjar sin by him to wenjen, hy scil hjar net forstjitte.
13 En hat in frou in ûnleauwige man en it is syn sin by hjar to wenjen, hja scil de man net forstjitte.
14 Hwent de ûnleauwige man is hillige mei de frou en de ûnleauwige frou is hillige mei de man; hwent oars scoene jimme bern ûnrein wêze; mar nou binne hja hillich.
15 Mar as de ûnleauwige skiede wol, lit him skiede! De broer of de sister is yn sokke gefallen net boun, hwent yn frede hat God jimme roppen.
16 Hwent hwet witstû, frou, ofstû de man bihâlde scilst? Of hwet witstû, man, ofstû dyn frou bihâlde scilst?
17 Allinne lit in elk sa wannelje lyk as de Heare him tadield hat, en lyk as God [pag. 1061] him roppen hat. En sa bistel ik it yn alle gemeinten.
18 Is immen bisnien roppen, lit dy gjin foarhûd oantsjen. Is immen yn 'e foarhûd roppen, dy scil him net bisnije litte.
19 De bisnijenis is neat en de foarhûd is neat, mar it ûnderhâlden fen Gods geboaden.
20 Lit elkenien bliuwe yn dy ropping, dêr't er yn roppen is.
21 Bistû roppen as tsjinstfeint, wêz dêr net oer yn noed, mar astû frij wirde kinst, brûk dat ljeaver.
22 Hwent de tsjinstfeint, dy't roppen is yn 'e Heare, is des Heare frijlittene, lyk as de frije, dy't roppen is, Christus tsjinstfeint is.
23 Djûr binne jimme kocht: wird gjin tsjinstfeint fen minsken.
24 Lit in elk dêryn bliuwe, broerren, dêr't er yn roppen is by God.
25 Hwet nou de jongfammen oanbilanget, haw ik gjin hjitten fen 'e Heare; mar ik jow myn bitinken as ien, dy't fen 'e Heare barmhertichheit krige hat om trou to wêzen.
26 Ik hâld it der for, dat it de minske om de oansteande need goed is sà to wêzen:
27 bistû oan in frou forboun? siikje gjin skieding; bistû frij fen in frou? siikje gjin frou.
28 Mar al scoestû trouwe, dû sûndigest net; en as de jongfaem trout, hja sûndiget net. Mar sokken scille binearing hawwe yn it flêsk, en ik sparje jimme.

29 Mar dit siz ik, broerren: de tiid is koart, sa bliuwt oer; dat ek dyjingen, dy't in frou hawwe, wêze moatte as hienen hja gjin,
30 en dy't skrieme, as skriemden hja net, en dy't bliid binne, as wierne hja net bliid, en dy't keapje, as hâldden hja it net,
31 en dy dizze wrâld brûke, as brûkten hja hjar net, hwent it byld fen dizze wrâld giet foarby.
32 En ik woe wol, dat jimme net yn noed wierne. Dy't net troud is, is yn noed oer de dingen des Heare, ho't er de Heare haegje scil.
33 Mar dy troud is, is yn noed oer de dingen fen dizze wrâld, ho't er syn frou haegje seil,
34 en hy is yn twastriid. En de ûntroude frou en de jongfaem binne yn noed oer de dingen des Heare, om hillich to wêzen nei lichem en nei geast. Mar dy troud is, is yn noed oer de dingen fen 'e wrâld, ho't hja de man haegje scil.
35 Dit nou siz ik jimme út goederbêst, net om jimme oan 'e bân to lizzen, mar dat jimme earber en bistindich by de Heare bliuwe meije, ûnbihindere.
36 Tinkt nou immen, dat er ûnfoechsum mei syn faem docht, as it to fier giet en dat it dos wêze moat, lit him dwaen hwet er wol; hy docht gjin sûnde; lit hjarren trouwe.
37 Mar dy't yn syn herte fêst stiet, en gjin needsaek hat, en himsels yn 'e macht hat, en yn syn herte foar him nommen hat syn faem to mijen, dy docht goed.
38 Sa den, dy't syn faem trout, docht goed, en dy't hjar net trout, docht better.
39 In frou is troch de wet boun, salang as hjar man libbet, mar komt de man to forstjerren, den is hja frij om to trouwen allinnich hwa't hja wol, yn 'e Heare.
40 Mar hja is lokkiger, as hja sa bliuwt, tominsten nei myn bitinken. En ik mien, dat ik ek Gods Geast haw.

HAEDSTIK 8.

1 Hwet nou it offerflêsk oanbilanget, wy witte it wol, om't wy allegearre kennisse hawwe. De kennisse blaest op, mar de ljeafde bout.
2 As immen mient kennisse to hawwen, dy hat noch net kend, sa't men heart to kennen.
3 Mar as immen God ljeaf hat, dy is fen Him kend.
4 Hwet den it iten fen it offerflêsk oangiet, wy witte, dat der gjin ôfgod yn 'e wrâld is, en dat der gjin oare God is as de Iene.
5 Hwent al binne der ek saneamde goaden, lit it wêze yn 'e himel of op 'e ierde, lyk as der folle goaden en folle hearen binne,
6 for ús is der mar ien God, de Heit, út hwa't alle dingen binne en wy ta Him, en ien Heare, Jezus Christus, troch hwa't alle dingen binne, en wy troch him.
7 Mar yn allegearre is de kennisse net; hwent somliken, oant nou ta oan de ôfgod wend, ite it as ôfgodsoffer, en [pag. 1062] hjar gewisse, dat swak is, wirdt bismet.
8 Mar de spize bringt ús net ta God; hwent as wy net ite, wy binne der net minder om, en ite wy wol, wy binne der net mear om.
9 Mar nim jimme to wacht, dat dit jimme rjucht de swakken net in oanstjit wirdt.
10 Hwent as immen dy mei al dyn kennisse yn in ôfgodstimpel oansitten sjucht, scil den it gewisse fen him dy't swak is, net sterke wirde ta it iten fen it offerflêsk?
11 Ja, den giet troch dyn kennisse de swakke forlern, de broer, dêr't Christus for stoarn is.
12 As jimme sa tsjin de broerren sûndigje, en hjar swak gewisse sear dogge, sûndigje jimme tsjin Christus.
13 Dêrom, as de spize myn broer oanstjit jowt, scil ik yn ivichheit gjin flêsk ite, om myn broer mar gjin oanstjit to jaen.

HAEDSTIK 9.

1 Bin ik net frij? Bin ik gjin apostel? Haw ik Jezus Christus, ús Heare, net sjoen? Binne jimme myn wirk net yn 'e Heare?
2 Al bin ik for oaren gjin apostel, jimme bin ik it dochs wol; hwent it segel fen myn apostelskip binne jimme yn 'e Heare.
3 Myn forantwirding foar hjarren dy't ûndersiik nei my dogge, is dizze:
4 Hawwe wy it rjucht net om to iten en to drinken?
5 Hawwe wy it rjucht net om in frou, dy't in sister is, mei op reis to nimmen, lyk as ek de oare apostelen en de broerren des Heare en Cefas?

6 Of hawwe allinnich ik en Barnabas it
rjucht net om to arbeidzjen?
7 Hwa is der ûnder tsjinst op eigen ban en
boet? Hwa plantet in wyngert en yt net fen syn
frucht? Of hwa weidet in keppel en genietet
net de môlke fen ’e keppel?
8 Siz ik dat minsklik, of seit ek de wet itselde
net?
9 Hwent yn ’e wet fen Mozes stiet biskreaun:
Dû scilst in terskjende okse de bek net tabine.
Is it God den om de oksen to rêdden?
10 Of seit Er dat suver en allinnich om ús? Ja,
om ús stiet biskreaun, dat de ploeger op hope
ploegje moat, en de têrsker op hope fen syn
diel.
11 As wy jimme it geastlike siedde hawwe, is
it den sa great, as wy fen jimme rispje hwet
stoflik is?
12 As oaren dat rjucht op jimme hawwe,
hwerom wy den net folle mear? Mar wy
hawwe fen dat rjucht gjin brûkme makke, mar
wy fordrage alles, om it Evangeelje fen
Christus net yn ’e wei to stean.
13 Witte jimme net dat dyjingen, dy’t yn it
hillichdom tsjinje, fen it hillichdom ite, en
dy’t by it alter hjar wirk hawwe, mei it alter lyk
op diele?
14 Sa hat de Heare ek dyjingen, dy’t it
Evangeelje forkindigje, bisteld, dat hja fen it
Evangeelje libje scille.
15 Mar ik haw fen gjinien fen dy dingen
brûkme makke. En ik haw dit net skreaun, dat
it my sa barre mocht, hwent ljeaver scoe ik
stjerre wolle, as dat immen my dizze rom idel
makke.
16 Hwent as ik it Evangeelje forkindigje, haw
ik neat to romjen; hwent it is my need. Ja wé
my, as ik it Evangeelje net forkindigje.
17 Hwent as ik it út frij wollen doch, den haw
ik lean, mar doch ik it net út frij wollen, den is
my allinnich in bitsjinning tabitroud.
18 Hwet is nou myn lean? Dat ik it Evangeelje
forkindigjende, it Evangeelje fen Christus for
neat bring, om myn rjucht yn it Evangeelje net
to misbrûken.
19 Hwent alhowol frij fen allegearre, haw ik
mysels allegearre tsjinstber makke, om safolle
mooglik to winnen.
20 En de Joaden bin ik wirden as in Joad, dat
ik de Joaden winne scoe; dy’t ûnder de wet
binne, bin ik wirden as ûnder de wet, alhowol
ik sels net ûnder de wet bin, dat ik dyjingen,
dy’t ûnder de wet binne, winne scoe;
21 dyjingen, dy’t sûnder de wet binne, bin ik
wirden as sûnder de wet, alhowol’t iksels net
sûnder Gods wet bin, mar ûnder Christus wet,
dat ik dyjingen, dy’t sûnder de wet binne,
winne scoe.
22 De swakken bin ik wirden as in swakke,
dat ik de swakken winne scoe: allegearre bin
ik alles wirden, dat ik yn alle gefallen inkelen
bihâlde scoe. [pag. 1063]
23 Alles doch ik om it Evangeelje, om dêr ek
myn diel fen to krijen.
24 Witte jimme net, dat dy’t yn ’e rinbaen
rinne, allegearre wol rinne, mar dat ien de
priis wint? Rin den sa, dat jimme dy winne
meije.
25 En in elk, dy’t meikriicht, ûnthâldt him yn
alles. En dat dogge hja, om in forwylgbere
krâns to winnen, mar wy in ûnforwylgberen
ien.
26 Ik nou rin sà, net as op it ûnwisse; ik
kampje sà, net as de loft slaende;
27 mar ik kastij myn lichem en bring it ta
tsjinstberens, dat ik yn gjin ding, nei’t ik oaren
forkindige haw, sels forwerplik wirde scil.

HAEDSTIK 10.

1 Ik wol jimme der net ûnkindich fen litte,
broerren, dat ús âffears allegearre ûnder ’e
wolk wierne en allegearre troch de sé gien
binne,
2 en allegearre yn Mozes doopt binne yn ’e
wolk en yn ’e sé,
3 en allegearre deselde geastlike spize iten
hawwe,
4 en allegearre deselde geastlike drank
dronken hawwe; hwent hja dronken út ’e
geastlike rots, dy’t hjarren folge; en de rots
wier Christus.
5 Mar God hat yn ’e measten fen hjarren gjin
bihagen hawn, hwent hja binne yn ’e
woastenije delhoud.
6 Dy dingen nou binne bard ús ta in
foarbyld, dat wy it kweade net bigeare scoene,
lyk as hja bigeard hawwe.
7 Wird ek gjin ôfgodstsjinners lyk as

somliken fen hjarren, sa’t biskreaun stiet: It folk gyng sitten to iten en to drinken en hja gyngen oerein om to dounsjen.
8 En lit ús net hoerkje, lyk as somliken fen hjarren hoerke hawwe, en der foelen op ien dei trije en tweintich tûzen.
9 En lit ús de Heare net forsiikje, lyk as somliken fen hjarren him forsocht hawwe, en waerden fen ’e slangen fornield.
10 En mompelje net, lyk as somliken fen hjarren mompele hawwe, en waerden fen ’e fordjerder fornield.
11 Dy dingen nou binne hjarren oerkommen ta in foarbyld, en binne biskreaun ta in warskôging fen ús, op hwa de einen fen ’e ieuwen kommen binne.
12 Dêrom, dy’t mient dat er stiet, mei him to wacht nimme dat er net falt.
13 De forsiking, dy’t jimme bifongen hat, is bleat minsklik. Mar God is trou, dy’t net talitte scil dat jimme boppe jimme macht forsocht wirde, mar Hy scil mei de forsiking ek de útkomst jaen, dat jimme hjar drage kinne.
14 Dêrom, myn biminden, bliuw fier fen ’e ôfgoaderij.
15 As tsjin forstannigen sprek ik: oardielje sels hwet ik siz.
16 De drinkenstsjelk fen ’e tanksizzing, dy’t wy tanksizzende seingje, is dy net in mienskip fen Christus bloed? It brea dat wy brekke, is dat net in mienskip fen Christus lichem?
17 Hwent lyk as it ien brea is, sa binne wy, ho machtich ek, ien lichem, hwent allegearre hawwe wy diel oan dat iene brea.
18 Sjuch Israël nei it flêsk. Hawwe dyjingen, dy’t fen ’e offers ite, gjin mienskip mei it alter?
19 Hwet siz ik dêrmei? Dat in ôfgodsoffer hwet is? of dat in ôfgod hwet is?
20 Né, mar hwet hja offerje, dat offerje hja oan ’e kweageasten en net oan God. En ik wol net, dat jimme mei de kweageasten mienskip hawwe.
21 Jimme kinne de drinkenstsjelk des Heare net drinke en de drinkenstsjelk fen de kweageasten; jimme kinne gjin diel hawwe oan ’e tafel des Heare en oan ’e tafel fen de kweageasten.
22 Of tergje wy de Heare? Binne wy sterker as hy?
23 Alle dingen binne my tastien, mar alle dingen binne net skiklik. Alle dingen binne my tastien, mar alle dingen stichtsje net.
24 Lit gjinien siikje hwet syn eigen is, mar lit in elk siikje hwet in oar sines is.
25 Yt al hwet yn it flêskhûs forkocht wirdt, nearne nei freegjende om it gewisse.
26 Hwent de Heare sines is de ierde en hjar folheit.
27 As ien fen de ûnleauwigen jimme noeget en jimme wolle dêrhinne, yt den alles dat jimme foarset wirdt, nearne nei freegjende om it gewisse.
28 Mar as immen tsjin jimme seit: Dat is offerflêsk, yt der den net fen, om him [pag. 1064] dy’t it fornijd hat, en om it gewisse, hwent de Heare sines is de ierde en hjar folheit;
29 ik mien it gewisse, nou net fen jimme sels, mar dy oare sines; hwent hwerom wirdt myn frijheit oardiele troch in oar syn gewisse?
30 As ik mei tankberens hwet genietsje, hwerom wird ik lastere om datjinge, dêr’t ik God for tankje?
31 Oft jimme den ite of drinke of hwet oars dogge, doch it allegearre ta Gods eare.
32 Jow gjin oanstjit, noch de Joaden, noch de Griken, noch Gods gemeinte,
33 lyk as ek ik yn alles allegearre bisiikje to haegjen, net siikjende myn eigen foardiel, mar it foardiel fen folle, dat hja bihâlden wirde mochten.

HAEDSTIK 11.

1 Wêz myn neifolgers, lyk as ik Christus sines bin.
2 En ik priizgje jimme, broerren, dat jimme my yn alles yn oantinken hawwe, en de oerleveringen hâlde, lyk as ik dy jimme oerjown haw.
3 Mar ik wol dat jimme witte, dat Christus it haed is fen elke man, en de man it haed fen ’e frou, en God it haed fen Christus.
4 Elke man, dy’t mei hwet op ’e holle bidt of profetearret, skeint syn holle.
5 Mar elke frou, dy’t mei ûnbiditsen holle bidt of profetearret, skeint hjar holle; hwent it is itselde as wier hjar it hier ôfsnien.
6 Hwent as in frou hjar net dekt, den moat hja hjar ek mar skeare litte. Mar sa it in skande

is for in frou, skeard to wêzen of it hier ôfsnien to hawwen, den moat hja hjar dekke.
7 Hwent de man hoecht de holle net to dekken, om't er Gods byld en hearlikheit is; mar de frou is de hearlikheit fen 'e man.
8 Hwent de man is net út 'e frou, mar de frou is út de man.
9 Hwent de man is ek net skepen om 'e frou, mar de frou om de man.
10 Dêrom moat de frou in macht op 'e holle hawwe, om de ingelen.
11 Mar yn 'e Heare is noch de frou sûnder de man, noch de man sûnder de frou.
12 Hwent lyk as de frou út 'e man is, sa is ek de man troch de frou; mar alles is út God.
13 Gean by jimme sels nei: is it foechsum, dat in frou ûnbiditsen ta God bidt?
14 Of leart jimme ek de natuer sels net, dat as in man it hier lang hat, it him in ûneare is,
15 mar as in frou it hier lang hat, dat it hjar in eare is, om't it lange hier hjar ta in wale jown is?
16 Mar wol immen in stridich sin hawwe, wy hawwe sa'n wenst net, noch Gods gemeinten.
17 Wylst ik dit oansiz, priizgje ik net, om't jimme net gearkomme ta better, mar ta minder.
18 Hwent foarst binne der, nei't ik hear, as jimme gearkomme yn 'e gemeinte, spjaltingen ûnder jimme, en for in diel leau ik it.
19 Hwent der moatte ek wol partijen ûnder jimme wêze, dat de deugdsumen ûnder jimme iepenbier wirde meije.
20 As jimme den gearkomme, dat is net des Heare nachtmiel ite.
21 Hwent by it iten nimt elk foartyd syn eigen miel; en de iene hat hûnger en de oare is dronken.
22 Hawwe jimme den gjin huzen om dêr to iten en to drinken? Of forachtsje jimme Gods gemeinte, en biskamje jimme dyjingen, dy't neat hawwe? Hwet scil ik jimme sizze ? Scil ik jimme priizgje ? Yn dizzen priizgje ik net.
23 Hwent ik haw fen de Heare ûntfinzen, hwet ik jimme wer oerlevere haw: dat de Heare Jezus yn de nacht, dat er forret waerd, it brea naem,
24 en do't er tanke hie, briek er it en sei: Nim, yt, dat is myn lichem, dat for jimme britsen wirdt; doch dat ta myn oantinken.
25 Alliken naem er ek de drinkenstsjelk, nei it iten fen it nachtmiel, en sei: Dizze drinkenstsjelk is it nije testamint yn myn bloed; doch dat, sa faken as jimme dy drinke scille, ta myn oantinken.
26 Hwent safaken as jimme dit brea ite en dizze drinkenstsjelk drinke scille, forkindigje jimme des Heare dea, oant er komt.
27 Sa den hwa't ûnweardich dit brea [pag. 1065] dit brea yt, of de drinkenstsjelk des Heare drinkt, dy scil skildich wêze oan it lichem en bloed des Heare.
28 Mar de minske scil himsels hifkje, en sà fen it brea ite en fen 'e drinkenstsjelk drinke.
29 Hwent dy't ûnweardich yt en drinkt, dy yt en drinkt himsels in oardiel, gjin ûnderskied hawwende yn it lichem des Heare.
30 Dêrom binne ûnder jimme safolle swakken en siken, en folle binne rêst.
31 Hwent as wy ús sels oardielje, scille wy net oardiele wirde.
32 Mar as wy oardiele wirde, den wirde wy fen de Heare kastijd, om net mei de wrâld foroardiele to wirden.
33 Dêrom, myn broerren, as jimme gearkomme to iten, wachtsje op inoar.
34 En hat immen hûnger, lit him thús ite, dat jimme net ta in oardiel gearkomme. It oare nou scil ik bistelle, as ik kom.

HAEDSTIK 12.

1 Ek fen 'e geastlike wirkingen, broerren, wol ik jimme net ûnkindich litte.
2 Jimme witte, do't jimme heidenen wierne, waerden jimme nei de stomme ôfgoaden litsen, al nei't jimme laet waerden.
3 Dêrom meitsje ik jimme bikend, dat nimmen net, dy troch Gods Geast sprekt, seit: Jezus is in forflokking, en dat nimmen net sizze kin: Jezus is de Heare, as troch de Hillige Geast.
4 Nou is der forskaet fen jeften, mar it is deselde Geast;
5 en der is forskaet fen bitsjinningen, mar it is deselde Heare;
6 en der is forskaet fen wirkingen, mar it is deselde God, dy't alles yn allegearre wirket.

7 Mar in elk wirdt de iepenbiering fen ’e Geast jown ta itjinge nut is.
8 Hwent de iene wirdt fen de Geast jown it wird fen ’e wiisheit, en in oaren it wird fen ’e kennisse neffens deselde Geast;
9 en in oaren it leauwe troch deselde Geast; en in oaren de jeften fen genêzing troch ien en deselde Geast,
10 en in oaren de wirkingen fen krêften, en in oaren profesije en in oaren it ûnderskieden fen ’e geasten, en in oaren allerhanne talen en in oaren útlizzing fen talen.
11 Mar dat allegearre wirket ien en deselde Geast, dy’t elkenien yn ’t bysûnder meidielt, sa’t Er wol.
12 Hwent lyk as it lichem ien is en folle lidden hat, mar al de lidden fen dat iene lichem, hofolle ek, dochs mar ien lichem binne, sa ek Christus.
13 Hwent ek wy binne allegearre fen ien Geast ta ien lichem doopt, itsij Joaden, itsij Griken, itsij tsjinstfeinten, itsij frijen: allegearre hawwe wy ien Geast to drinken krige.
14 Hwent ek it lichem is net ien lid, mar folle lidden.
15 As de foet sei: Ik bin gjin hân, dat ik bin net fen it lichem, is er dêrom net fen it lichem?
16 En as it ear sei: Ik bin gjin each, dat ik bin net fen it lichem, is it dêrom net fen it lichem?
17 As it hiele lichem each wier, hwer scoe it hearren wêze? As it hiele lichem ear wier, hwer scoe de rook wêze?
18 Mar nou hat God elk lid sà oan it lichem set, as Hy woe.
19 As hja allegearre meiinoar ien lid wierne, hwer scoe it lichem wêze?
20 Mar nou binne der wol folle lidden, mar ien lichem.
21 It each kin nou net tsjin de hân sizze: Ik haw dy net fenneden, noch de holle tsjin de foetten: Ik haw jimme net fenneden.
22 Mar folle earder binne de lidden dy’t de swakste fen it lichem lykje, de nedichste;
23 en de lidden, dy’t by ús minst yn eare binne, klaeije wy mei dûbele eare, en ús ûnsierlike lidden krije dûbele forsiering,
24 wylst ús sierlike lidden dat net fenneden hawwe. Mar God hat it lichem sa gearstald, dat Er de swakke lidden dûbele eare joech,
25 dat der gjin twaspjalt yn it lichem wêze scoe, mar de lidden allikefolle noed fen inoar stean scoene.
26 En as ien lid lijt, lije alle lidden mei; en as ien lid eare kriget, binne alle lidden bliid mei.
27 En jimme binne Christus lichem, in elk for syn diel. [pag. 1066]
28 En somliken hat God yn ’e gemeinte set: foarst apostelen, twad profeten, trêd learaers, den krêften, fierders jeften fen genêzing, helpen, liedingen, forskaet fen talen.
29 It binne dochs net allegearre apostelen? net allegearre profeten? net allegearre learaers? net allegearre krêften?
30 net allegearre hawwe dochs jeften fen genêzing? net allegearre sprekke dochs yn talen? net allegearre dogge dochs útliz?
31 Trachtsje lykwols nei de greatste jeften. En ik wiis jimme in wei, dy’t noch trefliker is.

HAEDSTIK 13.

1 Al spriek ik de talen fen minsken en fen ingelen, mar hie de ljeafde net, ik scoe galmjend koper wêze of in skelle symbael.
2 En al hie ik de profesije en wist alle forbirgenheden en alle kennisse, en al hie ik alle leauwe, dat ik bergen forsette, mar hie de ljeafde net, ik scoe neat wêze.
3 En al dielde ik al myn goed ta ûnderhâld om, en joech myn lichem oer, dat ik forbaernd wirde scoe, mar hie de ljeafde net, it scoe my neat jaen.
4 De ljeafde is langmoedich, minlik is de ljeafde; hja is net oerginstich, de ljeafde prielet net, hja wirdt net greatsk;
5 hja is net ûnskiklik, hja siket hjar sels net, hja wirdt net grammoedich, hja tinkt gjin kwea;
6 hja forblidet hjar net yn it ûnrjucht, mar hja is bliid mei de wierheit;
7 hja bidekt alle dingen, hja leaut alle dingen, hja hopet alle dingen, hja fordraecht alle dingen.
8 De ljeafde giet nea forlern. Binne der profesijen, hja scille to neate dien wirde; binne der talen, hja scille ophâlde; is der kennisse, hja scil to neate dien wirde.
9 Hwent wy kenne for in diel en wy

profetearje for in diel.
10 Mar as it folsleine komt, scil itjinge for in diel is to neate dien wirde.
11 Do't ik in bern wier, spriek ik as in bern, tocht ik as in bern, oardiele ik as in bern. Nou't ik man wirden bin, haw ik it bernlike to neate dien.
12 Hwent sjugge wy nou troch in spegel yn in riedling, den oantlit ta oantlit. Nou is myn kennen for in diel, mar den scil ik folslein kenne, lyk as iksels ek kend bin.
13 Sa bliuwe nou leauwe, hope, ljeafde, dy trije; mar de greatste dêrfen is de ljeafde.

HAEDSTIK 14.

1 Liz jimme op 'e ljeafde út, en trachtsje nei de geastlike jeften, mar meast nei it profetearjen.
2 Hwent dy talen sprekt, sprekt net ta minsken, mar ta God, hwent gjinien forstiet it, mar yn 'e geast sprekt er forbirgenheden.
3 Mar dy't profetearret, sprekt ta minskene stichting, en formoanning en fortreasting.
4 Dy't talen sprekt, stichtet himsels, mar dy't profetearret, stichtet de gemeinte.
5 En ik woe wol, dat jimme allegearre talen sprieken, mar ljeaver noch, dat jimme profetearren. Dy't profetearret is mear as dy't talen sprekt, of hy moat it útlizze, dat de gemeinte stichting kriget.
6 En nou, broerren, as ik ta jimme kaem en ik spriek talen, hwet scoe it jimme jaen, as ik net ta jimme spriek itsij troch iepenbiering of troch kennisse of troch profesije of troch lear?
7 Allyksa de ûnbisiele dingen dy lûd jowe, itsij fluit, itsij siter, as hja gjin ûnderskied fen klank jowe, ho scil men witte hwet op de fluit of op 'e siter spile wirdt?
8 Of ek as de bazún in ûnkleare klank jowt, hwa scil him útrisse ta de striid?
9 Allyksa ek jimme, as jimme net troch de tael kleare reden jowe, ho scil men forstean hwet der spritsen wirdt? Hwent jimme scille wêze as dy't yn 'e wyn sprekke.
10 Der binne yn 'e wrâld withofolle soarten fen talen, en neat is sûnder tael.
11 As ik nou de bitsjutting fen 'e tael net ken, scil ik him dy't sprekt in frjemden wêze, en hy dy't sprekt, scil my frjemd wêze.
12 Sa ek jimme, om't jimme trachtsje nei geastlike jeften, siikje ryk to wêzen ta stichting fen 'e gemeinte.
13 Dêrom, hwa't in tael sprekt, lit dy bidde dat er ek útlizze mei. [pag. 1067]
14 Hwent as ik yn in tael bid, bidt myn geast wol, mar myn forstân is ûnfruchtber.
15 Ho stiet it den? Ik scil bidde mei de geast, mar ek bidde mei it forstân; ik scil lofsjonge mei de geast, mar ek lofsjonge mei it forstân.
16 Hwent oars, astû mei de geast tankest, ho scil dy't it plak fen 'e ûnwittende ynnimt, amen sizze ta dyn tanksizzing, wylst er net wit, hwetstû seist?
17 Hwent dû tankest wol treflik, mar de oare wirdt net stichte.
18 Ik tankje myn God, dat ik mear as jimme allegearre talen sprek.
19 Mar yn 'e gemeinte wol ik ljeaver fiif wirden sprekke mei myn forstân, om ek oaren to ûnderrjuchtsjen, as tsjientûzen wirden yn in tael.
20 Broerren, wird gjin bern yn it forstân, mar wêz bern yn it kweade, en wird yn it forstân folwoechsen.
21 Yn 'e wet stiet biskreaun: Troch ljue fen in frjemde sprake en troch lippen fen frjemden scil Ik ta dit folk sprekke, en ek sà scille hja net nei My hearre, seit de Heare.
22 Sa den, de talen binne ta in teiken net de leauwigen, mar de ûnleauwigen; en de profesije net de ûnleauwigen, mar de leauwigen.
23 As den de hiele gemeinte op ien plak forgearre is, en hja allegearre talen sprekke, en ûnkindigen of ûnleauwigen komme yn, scille hja net sizze dat jimme dwylje?
24 Mar as allegearre profetearje en in ûnleauwige of ûnkindige komt yn, dy wirdt fen allegearre oertsjûge, fen allegearre hifke,
25 hwet yn syn herte forhoalen is wirdt iepenbier, en sa scil er, op syn oantlit fallende, God oanbidde, en forkindigje, dat God wierliken yn jimme formidden is.
26 Ho stiet it nou, broerren? As jimme gearkomme, hat elk hwet: hy hat in psalm, hy hat lear, hy hat in iepenbiering, hy hat in tael, hy hat útliz; lit alles barre ta stichting.
27 En as immen in tael sprekt, lit den twa of

op ’en measten trije it dwaen, en bar om bar, en ien scil it útlizze.
28 Is der lykwols gjin útlizzer, lit him den yn ’e gemeinte swije, mar ta him sels sprekke en ta God.
29 Lit profeten, twa of trije, sprekke, en lit de oaren oardielje.
30 Mar as in oar, dy’t dêr sit, in iepenbiering kriget, den scil de earste swije.
31 Hwent jimme kinne allegearre ien foar ien profetearje, dat allegearre leare, en allegearre formoanne wirde.
32 En de geasten fen ’e profeten binne de profeten ûnderhearrich.
33 Hwent God is net in God fen ûnstjûr, mar fen frede. Lyk as yn al de gemeinten fen ’e hilligen,
34 hearre de frouljue yn ’e gearkomsten to swijen, hwent it wirdt hjarren net talitten to sprekken, mar hja moatte ûnderhearrich wêze, lyk as ek de wet seit.
35 En as hja hwet leare wolle, lit hjar thús hjar eigen mânljue freegje. Hwent it stiet in frou net, yn ’e gemeinte to sprekken.
36 Of is Gods wird fen jimme útgien, of is it allinne ta jimme kommen?
37 As immen mient dat er in profeet is of geastlik, lit dy meistimme dat itjinge ik jimme skriuw, it gebot des Heare is;
38 mar as immen net meistimt, dy scil net meistimd wirde.
39 Sa den, myn broerren, trachtsje nei it profetearjen, en bilet it sprekken yn talen net.
40 Mar lit alle dingen skiklik en mei oarder barre.

HAEDSTIK 15.

1 Ik doch jimme to witten, broerren, it Evangeelje, dat ik jimme forkindige haw, dat jimme ek oannommen hawwe, dêr’t jimme ek yn steane,
2 dêr’t jimme ek troch sillich wirde, as jimme it hâlde op sa’n wize as ik it jimme forkindige haw, of it moast wêze, dat jimme omdôch leaud hawwe.
3 Hwent to’n earsten haw ik jimme oerlevere, hwet ik ek ûntfinzen haw, dat Christus stoarn is for ús sûnden, neffens de Skriften,
4 en dat er bigroeven is, en dat er opwekke is de trêdde deis, neffens de Skriften;
5 en dat er sjoen is fen Cefas, dêrnei fen de toalve.
6 Fierder is er sjoen fen mear as fiifhûndert broerren tagelyk, dêr’t de meas-[pag. 1068]-ten op dit stuit yette fen libje, mar ek inkelen fen rêste.
7 Dêrnei is er sjoen fen Jakobus, dêrnei fen al de apostelen.
8 En it lêst fen allegearre is er ek fen my, as fen in ûntidich berne sjoen.
9 Hwent ik bin de minste fen ’e apostelen, dy’t it net weardich bin in apostel neamd to wirden, om’t ik Gods gemeinte forfolge haw.
10 Mar troch Gods genede bin ik hwet ik bin; en syn genede oan my hat net idel west, mar mear as hja allegearre haw ik arbeide; dat wol sizze ik net, mar Gods genede, dy’t mei my is.
11 Itsij den ik, itsij de oaren, sà forkindigje wy en sà hawwe jimme leaud.
12 As nou Christus forkindige wirdt, dat er út ’e deaden opwekke is, ho sizze somliken ûnder jimme dat der gjin opstanning fen ’e deaden is?
13 En as der gjin opstanning fen ’e deaden is, den is Christus ek net opwekke.
14 Mar as Christus net opwekke is, den is ús forkindiging idel, en idel is ek jimme leauwe.
15 En den wirde wy ek bifoun falske tsjûgen fen God to wêzen, om’t wy tsjin God bitsjûge hawwe, dat Er Christus opwekke hat, dy’t Er net opwekke hat, to witten as der gjin deaden opwekke wirde.
16 Hwent as der gjin deaden opwekke wirde, den is ek Christus net opwekke;
17 en as Christus net opwekke is, den is jimme leauwe omdôch; den binne jimme yette yn jimme sûnden.
18 Den binne ek forlern, dy’t yn Christus rêst binne.
19 As wy allinne for dit libben op Christus ús hope hawwe, den binne wy de ellindichste fen alle minsken.
20 Mar né, Christus is opwekke út ’e deaden, de earsteling fen dyjingen dy’t rêst binne.
21 Hwent om’t de dea troch in minske is, is ek de opstanning fen ’e deaden troch in minske.
22 Hwent lyk as hja allegearre yn Adam

stjerre, sa scille hja ek allegearre yn Christus libben makke wirde.
23 Mar elkenien yn syn eigen oarder: as earsteling Christus, den dy't fen Christus binne, by syn komst;
24 Den scil de ein wêze, as hy it keninkryk God en de Heit oerjown hawwe scil, as er alle hearskippij en alle macht en krêft to neate dien hawwe scil.
25 Hwent hy moat kening wêze, oant er al de fijannen ûnder syn foetten lein hawwe scil.
26 De lêste fijân, dy't to neate dien wirdt, is de dea.
27 Hwent alle dingen hat er syn foetten ûnderwirpen. Mar as Hy seit dat him alles ûnderwirpen is, den is Hy fensels útsûndere, dy't him alle dingen ûnderwirpen hat.
28 En as alle dingen him ûnderwirpen wêze scille, den scil ek de Soan sels him ûnderwerpe oan Him, dy't him alle dingen ûnderwirpen hat, dat God alles yn allen wêze mei!
29 Hwet scille oars dyjingen dwaen, dy't for 'e deaden doopt wirde? As der alhiel gjin deaden opwekke wirde, hwerom wirde hja den noch for de deaden doopt?
30 En wy, hwerom binne wy alle ûren faei?
31 Alle dagen stjer ik, broerren, wier! by myn rom op jimme, dy't ik yn Christus Jezus, ús Heare, haw.
32 As ik nei de minske yn Efeze mei de wylde bisten fochten haw, hwet scoe it my jaen? As de deaden net opwekke wirde, lit ús ite en drinke, hwent moarn stjerre wy!
33 Reitsje net op 'e doele: forkeard selskip bidjert goede seden.
34 Wird nochteren, lyk as it rjucht is, en sûndigje net. Hwent somliken hawwe gjin kennisse fen God. Ik siz it jimme ta skamte.
35 Mar, scil immen sizze, ho scille de deaden opwekke wirde? en mei hokfor lichem scille hja komme?
36 Dû dwaes, hwetstû sieddest, wirdt net libben makke, as it net forstoarn is.
37 En hwetstû sieddest, dêr sieddestû it lichem net mei dat wirde scil, mar in bleate kerl nei't it útkomt, fen nôt of fen hwet oars.
38 Mar God jowt it in lichem, lyk as Hy wol, en elk sied in eigen lichem.
39 Alle flêsk is net itselde flêsk, mar oars is it flêsk fen 'e minsken, en oars is it flêsk fen 'e bisten, en oars is it flêsk [pag. 1069] fen 'e fûgels, en oars fen 'e fisken.
40 En der binne himelske lichemen, en der binne ierdske lichemen. Mar oars is de hearlikheit fen de himelske, en oars fen de ierdske.
41 Oars is de hearlikheit fen de sinne, en oars de hearlikheit fen de moanne, en oars de hearlikheit fen de stjerren; hwent de iene stjerre skeelt yn hearlikheit mei de oare stjerre.
42 Sa scil ek de opstanning fen de deaden wêze.
43 Siedde wirdt der yn fordjerlikheit, opwekke wirdt der yn ûnfordjerlikheit; siedde wirdt der yn ûneare, opwekke wirdt der yn eare; siedde wirdt der yn swakkens, opwekke wirdt der yn krêft;
44 siedde wirdt in natuerlik lichem, opwekke wirdt in geastlik lichem. Der is in natuerlik lichem en der is in geastlik lichem.
45 Sa stiet ek biskreaun: De earste minske Adam is wirden ta in libbene siele, de lêste Adam ta in libbenmeitsjende geast.
46 Lykwols, it geastlike is net earst, mar it natuerlike, dêrnei it geastlike.
47 De earste minske is út 'e ierde ierdsk, de twade minske is de Heare út 'e himel.
48 Allyk as dy ierdske, sa binne ek de ierdsken; en allyk as de Himelske, sa binne ek de himelsken.
49 En lyk as wy it byld fen 'e ierdske droegen hawwe, scille wy ek it byld fen de Himelske drage.
50 Dit den siz ik, broerren, dat flêsk en bloed Gods keninkryk net ervje kinne,
en dat de fordjerlikens de ûnfordjerlikens net ervet.
51 Sjuch, ik siz jimme in forbirgenheit: net allegearre scille wy rêste, mar allegearre scille wy foroare wirde,
52 op in stuit, yn in omsjuch, mei de lêste bazún; hwent bazúnje scil it, en de deaden scille opwekke wirde, ûnfordjerlik! En wy scille foroare wirde.
53 Hwent dit fordjerlike moat ûnfordjerlikheit oandwaen, en dit stjerlike

moat ûnstjerlikheit oandwaen.
54 En as dit fordjerlike ûnfordjerlikheit oandien hawwe scil, en dit stjerlike ûnstjerlikheit oandien hawwe scil, den scil it wird barre dat biskreaun stiet: Forswolge is de dea yn oerwinning.
55 Dea, hwer is dyn prikel? Hel, hwer is dyn oerwinning?
56 De prikel nou fen 'e dea is de sûnde, en de krêft fen 'e sûnde is de wet.
57 Mar tank oan God, dy't ús de oerwinning jowt troch ús Heare Jezus Christus.
58 Dêrom, myn ljeave broerren, wêz stanfêst, ûnforwrigge, altyd warber yn des Heare wirk, wittende, dat yn 'e Heare jimme arbeid net idel is.

HAEDSTIK 16.

1 Hwet de ynsamling for de hilligen oanbilanget, doch ek jimme, lyk as ik de gemeinten fen Galatië bisteld haw.
2 Lit de earste deis fen 'e wike in elk fen jimme thús hwet efterútlizze en opgearje nei't er bidijd hat, dat de ynsamlingen net mear hoege to barren, as ik kom.
3 En as ik by jimme kommen bin, scil ik dyjingen, dy't jimme dêr bikwaem ta achtsje, mei brieven nei Jeruzalem stjûre om jimme jefte oer to dragen.
4 En as it de moeite weardich wêze mocht, dat ik de reis ek ûndernim, den scille hja mei my reizgje.
5 Mar ik scil ta jimme komme, as ik troch Macedonië tein bin; hwent Macedonië gean ik troch,
6 mar to jimmes scil ik mooglik toevje of faeks wol de winter oerbliuwe, dat jimme my foarthelpe meije ta de fierdere reis.
7 Hwent ik wol jimme dizkear net op 'e trochreis moetsje, mar ik hoopje in tiid by jimme oer to bliuwen, as de Heare it talit.
8 Lykwols scil ik yette oant Pinkster yn Efeze bliuwe,
9 hwent in greate en sterke doar is my iependien, en der binne in mannichte tsjinstanners.
10 As Timotheüs komt, meitsje den, dat er ûnbiskromme by jimme wêze mei, hwent hy docht it wirk des Heare, likegoed as ik.
11 Lit gjinien him den forachtsje, mar help him yn frede foart, dat er ta my komme mei, hwent ik forwachtsje him mei de broerren.
12 En hwet ús broer Apollos oanbilanget, ik haw him tige formoanne, mei de [pag. 1070] broerren ta jimme to gean, mar it wier yn it minst syn doel net om nou to gean; hy scil gean, as it him goed útkomt.
13 Bliuw wekker, stean yn it leauwe, wêz manlik, wêz sterk.
14 Lit alles by jimme yn 'e ljeafde barre.
15 Noch ien forsiik haw ik oan jimme, broerren. Jimme witte, dat it húsgesin fen Stefanas de earsteling is fen Achaje, en dat hja hjar jown hawwe ta de tsjinst fen de hilligen.
16 Jow jimme den ûnder sokken del, en ûnder elkenien, dy't meiwirket en warber is.
17 En ik forbliidzje my oer de bywêzigens fen Stefanas en Fortunatus en Achaïcus, om't hja der by dien hawwe hwet jimme ûntbriek.
18 Hwent hja hawwe myn geast en jimmes forkwikt. Hâld sokken den yn oansjen.
19 De gemeinten fen Azië dogge jimme de groetenis. Aquila en Priscilla mei de gemeinte by hjarren oan hûs dogge jimme fen herten de groetenis yn 'e Heare.
20 Alle broerren dogge jimme de groetenis. Doch elkoarren de groetenis mei de hillige pea.
21 De groetenis mei myn hân, fen Paulus.
22 As immen de Heare Jezus Christus net ljeaf hat, de flok oer him! Maranatha!
23 De genede fen de Heare Jezus Christus sij mei jimme.
24 Myn ljeafde sij mei jimme allegearre yn Christus Jezus. Amen.

# IT TWADE BRIEF OAN DE
# KORINTHIËRS.

HAEDSTIK 1.

1 Paulus, troch Gods wollen apostel fen Christus Jezus, en Timotheüs, de broer, oan Gods gemeinte, dy’t yn Korinthe is, mei al de hilligen, dy’t yn hiele Achaje binne,
2 genede mei jimme wêze en frede fen God, ús Heit, en fen ’e Heare Jezus Christus.
3 Priizge mei wêze de God en Heit fen ús Heare Jezus Christus, de Heit fen de barmhertichheden en de God fen alle fortreasting,
4 dy’t ús fortreastget yn al ús binearing, dat wy fortreastgje kinne scoene dy’t yn allerhanne binearing binne, mei de fortreasting dêr’t wy sels fen God mei fortreastge wirde.
5 Hwent lyk as it lijen fen Christus oermiette ús diel is, sa is troch Christus ek ús fortreasting oermiette.
6 As wy den bineare wirde, it is ta jimme fortreasting en bihâld; as wy fortreaste wirde, it is ta jimme fortreasting, dy’t wirket yn it fordildich dragen fen itselde lijen, dat wy ek lije.
7 En ús hope for jimme is fêst, hwent wy witte, dat lyk as jimme mienskip hawwe yn it lijen, sa ek yn ’e fortreasting.
8 Hwent wy wolle jimme net ûnkindich litte, broerren, fen ’e binearing, dy’t yn Azië oer ús kommen is, dat wy it sa oermiette swier hawn hawwe, boppe ús macht, dat wy folslein yn twivel rekken ek oer it libben.
9 Ja, wy hiene yn ússels al it deafounis krige, dat wy net op ússels bitrouwe scoene, mar op God, dy’t de deaden opwekket;
10 dy’t ús ek út sa’n greate dead forlost hat en forlosse scil, op hwa’t wy ús hope set hawwe, dat Er yette forlosse scil,
11 as ek jimme for ús meiarbeidzje troch it gebet, dat troch folle persoanen mannichfâldige tank for ús sein wirde mei om de ginst dy’t ús jown is.
12 Hwent dit is ús rom: it tsjûgenis fen ús gewisse, dat wy yn hillichheit en suverheit fen God, net yn flêsklike wiisheit, mar yn Gods genede yn ’e wrâld tahâlden hawwe, binammen mei jimme.
13 Hwent wy skriuwe jimme gjin oare dingen as dy’t jimme lêze of ek forsteane; en ik hoopje, dat jimme dy oan ’e ein ta forstean scille, [pag. 1071]
14 lyk as jimme ús ek al for in diel forstien hawwe, dat wy jimme rom binne, lyk as jimme uzes, de deis fen ús Heare Jezus.
15 En op dat bitrouwen woe ik earst ta jimme komme, dat jimme in twade genede hawwe scoene,
16 en oer jimme stêd nei Macedonië reizgje, en fen Macedonië wer ta jimme komme, en fen jimme foartholpen wirde nei Judéa.
17 Bin ik nou mei dat foarnimmen lichtfeardich to wirk gien? Of nim ik de dingen dy’t ik foar my nim, nei it flêsk foar my, dat it by my wêze scoe ja ja, en né né?
18 Mar God is trou, dat ús wird oan jimme net west hat ja en né.
19 Hwent Gods Soan, Christus Jezus, dy’t ûnder jimme troch ús forkindige is, troch my en Silvanus en Timotheüs, wier net ja en né, mar hat west ja yn Him.
20 Hwent safolle biloften fen God as der binne, dy binne yn him ja, en dêrom troch him amen, God ta hearlikheit troch ús.
21 Hy nou, dy’t ús mei jimme bifêstiget yn Christus, en ús salve hat, is God;
22 dy’t ús ek bisegele hat, en it ûnderpân fen ’e Geast yn ús herten jown hat.
23 Mar ik rop God oan ta in tsjûge oer myn siele, dat ik, om jimme to sparjen, net wer nei Korinthe kommen bin.
24 Net dat wy hearskippij fiere oer jimme leauwe, mar wy binne meiwirkers oan jimme bliidskip; hwent jimme steane troch it leauwe.

HAEDSTIK 2.

1 Ik haw by mysels foar my nommen, net wer yn drôvenis ta jimme to kommen.
2 Hwent as ik jimme bidrôvje, hwa is der den dy’t my forbliidzje scil, as dyjinge dy’t fen my bidrôve is?

3 En dit haw ik skreaun, om by myn kommen gjin drôvenis to hawwen fen dyjingen, dêr't ik my oer forbliidzje moast, bitrouwende fen jimme allegearre, dat myn bliidskip jimmes allegearre is.
4 Hwent út swiere binearing en binaudens fen herte haw ik ûnder in floed fen triennen jimme skreaun, net dat jimme bidrôve wirde scoene, mar dat jimme de ljeafde kenne mochten, dy't ik oermiette ta jimme haw.
5 Mar as immen bidrôve hat, dy hat my net bidrôve, mar jimme allegearre, alteast for in diel, om net to oerdriuwen.
6 Sa'nien is dy bistraffing, dy't him fen 'e measten takommen is, genôch;
7 dat jimme moasten it mar ljeaver forjaen en him fortreastgje, dat sa'nien yn it al to swiere leed faeks net fordrinkt.
8 Dêrom formoanje ik jimme, dat jimme de ljeafde oan him bifêstigje,
9 hwent dêrta haw ik ek skreaun, om jimme bitroudens to witten, oft jimme yn alles ûnderhearrich binne.
10 En hwa't jimme hwet forjowe, dy forjow ik ek; hwent ek as ik hwet hie to forjaen, die ik it om jimme, foar Christus oantlit, dat wy net fen de satan oermastere wirde scoene.
11 Hwent syn tinzen binne ús net ûnbikend.
12 Do't ik nou to Troäs kommen wier for it Evangeelje fen Christus, en my in doar wiid iepengyng yn 'e Heare, hie ik dochs gjin rêst for myn geast, om't ik myn broer Titus dêr net foun;
13 hwent ik naem ôfskie fen hjarren en forreizge nei Macedonië.
14 En tank oan God, dy't altiten mei ús triomfearret yn Christus, en de rook fen syn kennisse allerwegen troch ús forspraet.
15 Hwent wy binne God in swietrook fen Christus ûnder dyjingen, dy't bihâlden wirde en ûnder dyjingen, dy't forlern geane,
16 dizzen in rook út 'e dea ta de dea, jingen in rook út it libben ta it libben. En hwa is ta dy dingen bikwaem?
17 Hwent wy driuwe net, lyk as de measten, keappenskip mei Gods wird, mar as út oprjuchtheit, as út God, en foar God, sprekke wy it yn Christus.

HAEDSTIK 3.

1 Bigjinne wy ússels al wer oan to priizgjen? Of hawwe wy faeks, lyk as somliken, brieven fen oanprizing oan jimme of fen jimme fenneden?
2 Jimme binne ús brief, skreaun yn ús herten, kenber en lêzber for alle minsken,
3 om't it yn jimme iepenbier wirdt, dat [pag. 1072] jimme in brief fen Christus binne, troch ús tsjinst opmakke, skreaun net mei inket, mar troch de Geast fen 'e libbene God, net op stiennen tafels, mar op flêsken tafels fen it hert.
4 En sa'n bitrouwen hawwe wy troch Christus by God.
5 Net dat wy fen ússels bikwaem binne hwet to tinken lyk as út ússels, mar ús bikwamens is út God,
6 dy't ús ek bikwaem makke hat om tsjinners to wêzen fen in nij testamint, net fen 'e letter, mar fen 'e Geast; hwent de letter makket dea, mar de Geast makket libben.
7 En as de bitsjinning fen 'e dea, dy't mei letters yn stiennen printe wier, mei sa'n hearlikheit west hat, dat Israëls soannen Mozes net lyk yn it oantlit sjen koene om de hearlikheit fen syn oantlit, dy to neate gyng,
8 ho follestomear scil de bitsjinning fen 'e Geast den net yn hearlikheit wêze?
9 Hwent as de bitsjinning fen 'e fordoemenis hearlikheit west hat, hofolleste riker is den net de bitsjinning fen 'e rjuchtfeardichheit yn hearlikheit?
10 Hwent hwet forhearlike wier, wier yn dit gefal net forhearlike, fen wegen de alles to boppe geande hearlikheit.
11 Hwent as datjinge hwet to neate dien wirdt, yn hearlikheit wier, nammersto mear is itjinge bliuwt, yn hearlikheit.
12 Om't wy den sok in hope hawwe, brûke wy folle frijmoedichheit,
13 en dogge net lyk as Mozes, dy't in bidekking op syn oantlit lei, dat Israëls soannen de ein fen hwet to neate dien wirdt, net lyk oansjen scoene.
14 Mar hjar sinnen binne stomp wirden, hwent oant hjoed de dei ta bliuwt deselde bidekking by it lêzen fen it Alde Testamint lizzen, sûnder ûntditsen to wirden, om't hja

troch Christus to neate dien wirdt.
15 Mar oant hjoed de dei, as Mozes lêzen wirdt, leit hjarren in bidekking op it herte;
16 mar as it him ta de Heare bikeare scil, wirdt de bidekking weinommen.
17 De Heare nou is de Geast; en dêr't de Geast des Heare is, dêr is frijheit.
18 En wy, dy't allegearre mei in ûnbiditsen oantlit des Heare hearlikheit yn in spegel oanskôgje, wirde nei itselde byld yn stal foroare fen hearlikheit ta hearlikheit, as troch des Heare Geast.

## HAEDSTIK 4.

1 Dêrom, om't wy dy bitsjinning hawwe, nei de genede dy't ús bard is, jowe wy de moed net oer,
2 mar hawwe forwirpen de bidekkingen fen de skande, net omgeande mei glûpskens, noch Gods wird forfalskjende, mar troch de iepenbiering fen 'e wierheit ús sels oannimlik meitsjende by alle gewisse fen 'e minsken, foar Gods oantlit.
3 Mar as ek ús Evangeelje biditsen is, den is it biditsen yn dyjingen, dy't forlern geane,
4 yn hwa't de god fen dizze ieu de sinnen fen de ûnleauwigen forbline hat, dat hjarren net bistrielje scoe it Evangeelje fen 'e hearlikheit fen Christus, dy't Gods byld is.
5 Hwent wy forkindigje ús sels net, mar Christus Jezus de Heare, en ússels as jimme tsjinstfeinten om Jezus' wil.
6 Hwent God dy't sein hat, dat út 'e tsjusternis it ljocht skine scoe, dy hat yn ús herten skynd ta forljochting fen de kennisse fen Gods hearlikheit yn it oantlit fen Jezus Christus.
7 Mar wy hawwe dy skat yn ierden fetten, dat de einleaze krêft fen God wêze mei en net út ús.
8 Yn alles binne wy bineare mar net binaud, twivelmoedich mar net mismoedich,
9 forfolge, mar net forlitten, delwirpen, mar net fordoarn;
10 altyd it stjerren fen 'e Heare Jezus yn it lichem omdragende, dat ek Jezus libben yn ús lichem iepenbiere wirde scoe.
11 Hwent altyd weroan wirde wy dy't libje, yn 'e dea oerlevere om Jezus, dat ek Jezus libben yn ús stjerlik flêsk iepenbiere wirde scoe.
12 Sa wirket den de dea yn ús, mar it libben yn jimme.
13 Om't wy nou deselde Geast fen it leauwe hawwe, lyk as biskreaun stiet: Ik haw leaud, dêrom haw ik spritsen, sa leauwe wy ek, dêrom sprekke wy ek,
14 wittende, dat Hy, dy't de Heare [pag. 1073] Jezus opwekke hat, ek ús mei Jezus opwekje scil, en mei jimme foar him sette.
15 Hwent dat bart allegearre om jimme, dat de formannichfâldige genede troch de tanksizzing fen in nammersto greater tal oerfloedich wirde mei ta Gods hearlikheit.
16 Dêrom jowe wy de moed net oer; mar alhowol't ús útwindige minske fordoarn wirdt, wirdt dochs de inerlike dei oan dei fornijd.
17 Hwent ús lichte binearing, dy't sa mar oer is, wirket ús in alles to boppe geand, ivich gewicht fen hearlikheit,
18 as wy net acht slagge de dingen dy't men sjucht, mar de dingen dy't men net sjucht; hwent de dingen dy't men sjucht, binne tydlik, mar de dingen, dy't men net sjucht, binne ivich.

## HAEDSTIK 5.

1 Hwent wy witte dat, as ús ierdsk hûs, de tinte dy't wy biwenje britsen wirdt, wy in gebou fen God hawwe, in went net mei hannen makke, mar ivich, yn 'e himelen.
2 Hwent dêryn suchtsje wy ek, forlangjende mei ús went dy't út 'e himel is, oerklaeid to wirden,
3 for safier't wy dêrmei oerklaeid en net neaken bifoun wirde scille.
4 Hwent wy, dy't yet yn 'e tinte binne, suchtsje biswierre, om't wy net útklaeid, mar oerklaeid wirde wolle, dat it stjerlike fen it libben forswolge wirde mei.
5 En dy't ús dêrta ré makke hat, is God, dy't ús ek it ûnderpân fen 'e Geast jown hat.
6 Wy binne den altiten woltomoed, en witte dat wy, ynwenjende yn it lichem, útwenje fen 'e Heare,
7 hwent troch leauwe wannelje wy, net troch oanskôgjen.

8 En wy binne woltomoed, en it haget ús mear, út it lichem út to wenjen en by de Heare yn to wenjen.
9 Dêrom dogge wy ek alle war, itsij ynwenjende, itsij útwenjende, him bihaechlik to wêzen.
10 Hwent wy moatte allegearre foar Christus rjuchterstoel iepenbiere wirde, dat elk weikomt nei't er dien hat troch it lichem, itsij goed, itsij kwea.
11 Wy den, wittende des Heare freze, biwege de minsken ta it leauwe, mar binne God iepenbier wirden, en ik hoopje ek yn jimme gewisse iepenbiere to wêzen.
12 Wy priizgje ús sels net wer by jimme oan, mar jowe jimme oarsaek ta rom oer ús, dat jimme stof hawwe scoene for dyjingen, dy't op it uterlike romje en net op it herte.
13 Hwent itsij't wy útsinnich binne, wy binne it God; itsij wy evenredich fen sin binne, wy binne it jimme.
14 Hwent de ljeafde fen Christus driuwt ús,
15 út dit bitinken, dat as ien for allegearre stoarn is, hja den allegearre stoarn binne. En hy is for allegearre stoarn, dat hja dy't libje net mear hjarren sels libje scoene, mar him dy't for hjar stoarn en opwekke is.
16 Sa kenne wy fen nou ôf nimmen nei it flêsk; en alhowol wy Christus nei it flêsk kend hawwe, sa kenne wy him nou net mear.
17 Dêrom, as immen yn Christus is, dy is in nij skepsel: it âlde is foarbygien, sjuch, it nije is kommen.
18 En dat is allegearre út God, dy't ús mei Himsels troch Jezus Christus formoedsoene hat en ús de bitsjinning fen de formoedsoening jown hat.
19 Hwent God wier yn Christus de wrâld mei Himsels formoedsoenjende, hjarren de oertrêddingen net oanrekkenjende; en Hy hat it wird fen de formoedsoening yn ús lein.
20 Sa binne wy den seinboaden fen Christus wegen, om't God troch ús formoannet: wy bidde fen Christus wegen, wêz formoedsoene mei God.
21 Hwent him, dy't gjin sûnde kend hat, hat Hy sûnde for ús makke, dat wy wirde scoene gerjuchtichheit fen God yn him.

HAEDSTIK 6.

1 En wy, meiwirkjende, formoanje ek, dat jimme Gods genede net omdôch oannommen hawwe.
2 Hwent Hy seit: Yn 'e oannimlike tiid haw Ik dy forheard, en de deis fen it bihâld haw Ik dy holpen: sjuch, nou is it de oannimlike tiid, sjuch, nou is it de dei fen it bihâld. [pag. 1074]
3 Wy jowe nearne gjin oanstjit yn, dat de bitsjinning net lastere wirde mei;
4 mar wy meitsje ús yn alles oannimlik as Gods tsjinners, yn folle fordildichheit, yn binearingen, yn neden, yn binaudheden,
5 yn slaggen, yn finzenissen, yn roerichheden, yn arbeidzjen, yn weitsjen, yn fêstjen,
6 yn earberens, yn kennisse, yn langmoedichheit, yn goedheit, yn de Hillige Geast, yn oprjuchte ljeafde,
7 yn it wird fen 'e wierheit, yn Gods krêft; mei de wapens fen 'e gerjuchtichheit oan 'e rjuchter en oan 'e lofterside,
8 troch eare en ûneare, troch kweagewach en goê-gewach; as forlieders en dochs wierhaftich,
9 as ûnbikenden en dochs bikend, as stjerrende en sjuch, wy libje, as kastijd en net deade;
10 as treurjende, mar altyd bliid, as earmen mar folle ryk meitsjende, as neat hawwende en alles bisittende.
11 Us mûle is iependien oer jimme, o Korinthiërs, ús hert is forromme.
12 Jimme binne net ing yn ús, mar jimme binne ing yn jimme eigen yngewant,
13 en om nou lyk en rjucht to dwaen, as tsjin bern sprek ik, wird jimme ek forromme.
14 Lit jimme net ûnder in frjemd jok spanne mei ûnleauwigen. Hwent hwet hat de gerjuchtichheit út to stean mei de ûngerjuchtichheit, en hwet mienskip hat it ljocht mei it tsjuster,
15 en hwet oerienkomst hat Christus mei Belial, of hwet diel hat de leauwige mei de ûnleauwige?
16 En hwet forbân hat Gods timpel mei de ôfgoaden? Hwent jimme binne de timpel fen 'e libbene God, lyk as God sein hat: Ik scil yn hjarren wenje en ûnder hjarren wannelje, en

Ik scil hjar God wêze, en hja scille myn folk wêze.
17 Dêrom, gean út hjar formidden en sûnderje jimme ôf, seit de Heare, en reitsje net oan hwet ûnrein is, en Ik scil jimme oannimme.
18 En Ik scil jimme ta in Heit wêze, en jimme scille My ta soannen en dochters wêze, seit de Heare, de Almachtige.

HAEDSTIK 7.

1 Om't wy den dy biloften hawwe, biminden, lit ús ússels reinigje fen alle bismetting fen flêsk en fen geast, en ús hilliging foltôgje yn Gods freze.
2 Jow ús romte: wy hawwe gjinien ûnrjucht dien, gjinien fordoarn, by gjinien ús foardiel socht.
3 Ik siz dat net ta jimme foroardieling, hwent ik haw al sein, dat jimme yn ús herten binne om meiinoar to stjerren en meiinoar to libjen.
4 Ik haw folle frijmoedichheit tsjin jimme, ik haw folle rom oer jimme; ik bin fol fen treast, ik bin oerstjelpjende bliid yn al ús binearing.
5 Hwent ek, do't wy yn Macedonië kamen, hie ús flêsk gjin rêst, mar wy wierne yn alles bineare: fen bûten striid, fen binnen freze.
6 Mar God, dy de ellindigen fortreastget, hat ús treaste troch Titus syn kommen.
7 En net allinne troch syn kommen, mar ek troch de treast, dêr't er to jimmes mei fortreastge is, do't er ús forhelle fen jimme langstme, jimme kleijen, jimme iver for my, dat ik yette blider waerd.
8 Hwent alhowol't ik jimme troch myn brief bidrôve haw, rout my dat net. En ek al hie it my rouwe — hwent ik sjuch dat brief hat jimme, al is it for in tiid, bidrôve —
9 nou bin ik bliid, net om't jimme bidrôve west hawwe, mar om't jimme bidrôve west hawwe ta bikearing. Hwent jimme binne drôvich wirden nei God, dat jimme hawwe yn it minst gjin skea fen ús hawn.
10 Hwent de drôvenis nei God wirket in ûnbiroulike bikearing ta bihâld, mar de drôvenis fen de wrâld wirket de dea.
11 Hwent sjuch, datselde drôvich wirden nei God, ho'n greaten ynmoed hat dat net yn jimme wirke, ja forantwirding, ja ûnrêst, ja freze, ja langstme, ja iver, ja straf; yn alles hawwe jimme biwiizge rein to wêzen yn dy saek.
12 Sa den, as ik jimme al skreaun haw, soks wier net om him dy't ûnrjucht dien hie, noch om him hwa't ûnrjucht dien wier, mar dat by jimme iepenbier wirde scoe jimme iver for ús, foar Gods oantlit. [pag. 1075]
13 Dêrom binne wy fortreastge, mar by ús treast hawwe wy ús yette folle mear forblide oer de blydskip fen Titus, om't syn geast fen jimme allegearre forkwikt is.
14 Hwent as ik tsjin him yn it ien of oar mei rom fen jimme spritsen haw, den bin ik net biskamme wirden; mar lyk as wy yn alles de wierheit tsjin jimme spritsen hawwe, sa is ek ús rom by Titus, wierheit wirden.
15 En syn ynnerlike biwegingen binne nammersto mear ta jimme, as er de hearrichheit fen jimme allegearre bitinkt, ho't jimme him mei freze en beving ûntfongen hawwe.
16 Ik bin bliid, dat ik yn alles op jimme oan kin.

HAEDSTIK 8.

1 Wy dogge jimme nou to witten, broerren, hokker genede fen God yn 'e gemeinten fen Macedonië jown is.
2 Hwent hifke fen swiere binearing, wier hjar blydskip oerstjelpjend, en hjar djippe earmoed is wirden de oerrinnende rykdom fen hjar myldens.
3 Hwent nei formogens, ik bitsjûgje it, ja boppe formogens, út hjarsels,
4 fregen hja ús mei sterke oandriuw de genede, mei to dwaen oan de bitsjinning, dy't for de hilligen bart,
5 en hwet wy net forwachte hiene, hja joegen hjarsels earst oan 'e Heare, en do oan ús, troch Gods wollen,
6 dat wy Titus oantreastgen, om, lyk as er al earder bigoun wier, ek to jimmes dat ljeafdewirk to foltôgjen.
7 Mar lyk as jimme yn alles ryk binne, yn leauwe en yn wird en yn kennisse en yn alle iver en yn 'e ljeafde, dy't fen ús yn jimme is, wêz sa ek ryk yn dat ljeafdewirk.

8 Ik siz dat net gebiedende, mar om troch de
iver fen oaren ek de oprjuchtens fen jimme
ljeafde to hifkjen.
9 Hwent jimme witte de genede fen ús
Heare Jezus Christus, dat hy om jimme earm
wirden is, wylst er ryk wier, dat jimme troch
syn earmoed ryk wirde scoene.
10 En ik jow dêrmei myn bitinken, hwent dat
is jimme nut, dy forline jier net allinne bigoun
binne to dwaen, mar ek to wollen.
11 Mar folbring den nou ek it dwaen, dat, lyk
as der réfeardigens wier om to wollen, der ek
wêze mei it folbringen nei't jimme hawwe.
12 Hwent as de réfeardigens der is nei't men
hat, den is hja oannimlik, mar net as hja net is
nei't men hat.
13 Hwent it scil net wêze for oaren
forlichting, for jimme forswiering,
14 mar om it yn it lyk to krijen. Op't heden
mei jimme oerfloed foarsjen yn hjar brek, en
hjar oerfloed yn jimme brek, dat it yn it lyk
komme scil,
15 nei't biskreaun stiet: Dy't folle gearsocht,
hie net oer, en dy't minder gearsocht, hie net
to min.
16 Mar ik tankje God, dy't deselde iver for
jimme yn Titus hert jown hat,
17 hwent hy wier wol bean, mar syn iver wier
sa great dat er út himsels nei jimme ta reizge
is.
18 En wy hawwe him ek meijown de broer,
hwaens rop yn it Evangeelje troch alle
gemeinten giet,
19 en dat net allinne, mar hy is ek fen 'e
gemeinten útkard, om mei ús to reizgjen yn
dit ljeafdewirk, dat fen ús bitsjinne wirdt ta
eare fen 'e Heare sels en út réfeardichheit fen
ús,
20 om it foar to kommen dat immen ús
lasterje mocht om dy oerfloedige opbringst,
dêr't wy oer geane.
21 Hwent wy binne bitocht om hwet nei
bihearren is, net allinne foar de Heare, mar ek
foar de minsken.
22 En wy hawwe hjarren ek noch ús broer
meijown, dy't wy yn folle dingen faken iverich
bifoun hawwe, mar dy't nou yette folle
iveriger is troch in greater bitrouwen op
jimme.
23 Hwet Titus oangiet, hy is myn selskip en
meiwirker by jimme; hwet ús broerren
oangiet, hja binne ôffirdigen fen 'e gemeinten
en in eare fen Christus.
24 Jow hjarren den it biwiis fen jimme ljeafde
en fen ús rom op jimme, foar it oantlit fen 'e
gemeinten.

HAEDSTIK 9.

1 It is, tinkt my, oerstallich, jimme to
skriuwen oer 'e bitsjinning, dy't for de hilligen
bart.
2 Hwent ik ken jimme réfeardigens, dy't ik
jimme oangeande by de Macedo-[pag. 1076]-niërs
útmjit, sizzende: Achaje hat al mear as in jier
ré west, en jimme iver hat de measten
oantreastge.
3 Mar ik haw de broerren stjûrd, dat ús rom
dy't wy oer jimme hawwe, yn dizzen net idel
makke wirde scoe, en jimme, lyk as ik sei, ré
wêze meije.
4 Hwent der mochten ris Macedoniërs mei
my komme, en as dy jimme net ré founen,
scoene wy, om net to sizzen jimme, yn dat
fêste bitrouwen biskamme wirde.
5 Dêrom haw ik it nedich achte de broerren
to forsiikjen, my foarútreizgjend ta jimme to
kommen, en tarissing to meitsjen for jimme
foartyd al oankindige ljeafdejefte, dat dy den
ek ré wêze mei as in jefte fen ljeafde, en net
fen deunens.
6 Dit nou siz ik: hwa't meager sieddet, scil ek
meager rispje, en hwa't rynsk sieddet, scil ek
yn rynskens rispje,
7 Elk mei dwaen lyk as er yn syn hert foar
him nommen hat, net tsjin it sin of út need.
Hwent God hat in blierhertich jower ljeaf.
8 En God kin jimme alle genede oerfloedich
takomme litte, dat jimme yn alles en altiten
fen alles genôch hawwe en yette folle oerhâlde
ta alle goed wirk,
9 lyk as biskreaun stiet: Hy hat útstruid, hy
hat de earmen jown; syn gerjuchtichheit
bliuwt oant yn ivichheit.
10 Hy nou dy't de siedder sied jowt en brea
om to iten, dy scil jimme sied
formannichfâldigje, en formearderje de
fruchten fen jimme gerjuchtichheit,
11 dat jimme yn alles ryk wirde ta alle

goeddiedichheit, dy troch ús tanksizzing wirket oan God.
12 Hwent de bitsjinning fen sa’n earetsjinst forsjucht net allinne yn de neden fen ’e hilligen, mar is mei al hjar tanksizzingen ek ryk foar God.
13 Hwent troch it biwiis fen dy bitsjinning forhearlikje hja God om jimme ûnderhearrige bilidenis fen it Evangeelje fen Christus en om de goederjowskens yn it meidielen oan hjarren en oan allegearre;
14 en ek for jimme biddende, biwize hja in ynliken forlangst nei jimme, om Gods oerstjelpjende genede oer jimme.
15 Mar Ik tankje God for syn net út to sprekken jefte!

HAEDSTIK 10.

1 Ik Paulus bid jimme by de sêftmoedigens en myldens fen Christus, ik dy tichteby sa dimmen, mar fierôf sa dryst tsjin jimme bin;
2 ik bid jimme, dat ik by myn kommen net dryst wêze moat mei dy frijmoedichheit, dêr’t ik mei fen doel bin dryst to wêzen tsjin somliken, dy’t miene, dat wy nei it flêsk wannelje.
3 Hwent al wannelje wy yn it flêsk, it is dochs gjin striid nei it flêsk, dy’t wy fiere,
4 hwent de wapens fen ús striid binne net flêsklik, mar krêftich yn God, om stinzen to neate to dwaen;
5 hwent wy dogge to neate hwet bilein is en alle hichte, dy’t opwirpen wirdt tsjin Gods kennisse, en nimme alle bitinken finzen ta de hearrichheit fen Christus,
6 en wy binne ré, alle oerhearrigens to straffen, sadré’t jimme hearrigens folslein wêze scil.
7 Jimme sjugge oan hwet foar eagen is. As immen dêr op bitrout, dat er fen Christus is, lit hem ek by himsels bitinke, dat lyk as hy fen Christus is, sa ek wy fen Christus binne.
8 Hwent al scoe ik noch hwet oerfloediger romje fen ús macht, dy’t de Heare ús jown hat om jimme op to bouwen en net om ôf to brekken, ik scoe net biskamme wirde.
9 Mar ik wol de skyn net hawwe, dat ik jimme mei myn brieven kjel meitsje.
10 Hwent de brieven, sa wirdt der sein, binne wol swierwichtich en krêftich, mar it lichem toant swak, en de reden is neat wirdich.
11 Lit sa’nien bitinke, dat wy tichteby troch it wirk deselde binne, as fierôf troch it wird yn ’e brieven.
12 Hwent wy doare ússels net rekkenje of forlykje mei somliken, dy’t hjarsels oanpriizgje; mar dy bigripe net dat hja hjarsels mei hjarsels miette en hjarsels mei hjarsels forlykje.
13 Mar wy wolle net oermiette romje, mar allinne, dat wy neffens de miette fen de rigel, dy’t God ús tadield hat, al oan jimme takommen binne.
14 Hwent oars as sokken, dy’t net oan [pag. 1077] jimme takommen binne, wreidzje wy ússels net to fier út, hwent wy binne al oan jimme ta kommen mei it Evangeelje fen Christus.
15 Wy romje net oermiette op in oarmans wirken, mar wy hawwe de hope, dat as jimme leauwe waechst, wy neffens ús rigel yette folle greater wirde,
16 om it Evangeelje to forkindigjen yn oarden, folle fierder as jimmes, en net to romjen neffens in oarmans rigel oer hwet al ré is.
17 Mar hwa’t romje wol, lit dy romje yn ’e Heare.
18 Hwent net dy’t himsels priizget, mar dy’t de Heare priizget, is bitroud.

HAEDSTIK 11.

1 Och, mochten jimme hwet ûnforstân fen my fordrage! Mar jimme fordrage my al.
2 Hwent ik iverje for jimme mei in iver fen God, hwent ik haw jimme ré makke, om jimme as in suvere jongfaem ien man, to witten Christus, foar to stellen.
3 Mar ik haw noed, dat lyk as de slange mei hjar glûpskens Eva bidragen hat, ek jimme sinnen ris bidoarn wirde mochten, om ôf to wiken fen ’e ienfâld, dy’t yn Christus is.
4 Hwent as hy dy komt in oare Jezus forkindiget as wy forkindige hawwe, of jimme in oare geast ûntfange as jimme ûntfinzen hawwe, of in oar Evangeelje as jimme oannommen hawwe, dat fordrage jimme wol.
5 Hwent my tinkt, dat ik yn neat minder west haw as dy bûtenwenstige apostelen.

6 En al bin ik ek simpel yn wirden, yn 'e
kennisse bin ik it net, hwent dy hawwe wy
jimme yn alles en ûnder allen iepenbiere.
7 Of haw ik sûnde dien, do't ik my sels
fornedere dat jimme forhege wirde scoene, en
ik jimme it Evangeelje fen God for neat
forkindige?
8 Oare gemeinten haw ik ûntriifd, mei lean
to nimmen ta jimme tsjinst, en alhowol't ik to
jimmes wier en brek hie, haw ik gjinien lêstich
west,
9 hwent de broerren dy't út Macedonië
kamen hawwe yn myn brek foarsjoen, en yn
alles haw ik my der wol for wachte jimme net
to biswierjen, en ik scil my der ek for wachtsje.
10 By de wierheit fen Christus, dy't yn my is,
dy rom scil my yn 'e kontreijen fen Achaje net
ûntkeard wirde.
11 Hwerom net? Om't ik jimme net ljeaf haw?
God wit it!
12 Mar hwet ik doch, dat scil ik yette dwaen,
om dyjingen, dy't reden hawwe wolle, om yn
hjar rom bifoun to wirden lyk as wy, dy reden
to ûntnimmen.
13 Hwent sokken binne ljeagenapostelen,
ûnbitroubere arbeiders, dy't hjarren
foardogge as apostelen fen Christus.
14 En gjin niget, hwent de satan sels docht
him foar as in ingel fen it ljocht.
15 Dêrom is it neat net frjemd, as ek syn
tsjinners hjar foardogge as tsjinners fen 'e
gerjuchtichheit. Hjar ein scil neffens hjar
wirken wêze!
16 Yetris siz ik: lit gjinien my hâlde for in
ûnforstân; of oars, nim my mar oan for in
dwaes, dat ik ek min ofte mear romje mei.
17 Hwet ik siz, siz ik net neffens de Heare,
mar as yn ûnforstân, yn it bitrouwen romje to
meijen.
18 Om't der safolle binne, dy't romje nei it
flêsk, scil ik ek romje.
19 Hwent jimme fordrage jerne de
ûnforstânnigen, om't jimme sa forstânnich
binne.
20 Hwent jimme fordrage it, as immen jimme
ûnderhearrich makket, as immen opyt, as
immen nimt, as immen heechhertich is, as
immen jimme yn it oantlit slacht.
21 Ik siz it ta myn skande: it is as wierne wy
dêr to swak for. En dochs, as immen hwet
doar, ik sprek yn ûnforstân, ik doar it ek.
22 Binne hja Hebreërs? Ik ek. Binne hja
Israëliten? Ik ek. Binne hja Abrahams sied? Ik
ek.
23 Binne hja tsjinners fen Christus? Ik sprek
as in ûnforstân, ik yet folle mear: yn arbeid
riker, yn finzenissen riker, yn slaggen alles to
boppe geande, yn deadsgefaren mannich
kear.
24 Fen de Joaden haw ik fiveris fjirtich-min-
ien slaggen hawn.
25 Trijeris bin ik mei roeden gisele, ienris bin
ik stiennige; trijeris haw ik [pag. 1078] mei it skip
forlern; in etmel haw ik yn 'e djipte tahâlden;
26 withofaek op reis, yn gefaren fen rivieren,
yn gefaren fen rôvers, yn gefaren fen myn
eigen folk, yn gefaren fen de heidenen, yn
gefaren fen de stêd, yn gefaren fen de
wyldernis, yn gefaren op 'e sé, yn gefaren fen
falske broerren;
27 yn wrotten en wramen, yn weitsjen
mannich kear, yn honger en toarst, yn fêstjen
mannich kear, yn kjeld en neakenens.
28 En hwet der den noch boppe dat
allegearre bykomt, de deistige bislommernis
en de noed fen alle gemeinten.
29 Hwa is swak, dat ik net mei swak bin? hwa
hat oanstriid, dat ik net baern?
30 As der romme wirde moat, den scil ik
romje yn de dingen fen myn swakheit.
31 De God en Heit fen ús Heare Jezus
Christus, Hy dy't priizge is yn ivichheit, wit
dat ik net ljeagenje.
32 To Damaskus liet de lânfâd fen 'e kening
Aretas de stêd fen de Damaskeners biweitsje,
om my finzen to nimmen;
33 en troch in finster waerd ik yn in koer oer
'e mûrre dellitten en ûntkaem oan syn
hannen.

HAEDSTIK 12.

1 Romje to moatten is wol neat nut, mar
dochs scil ik komme op gesichten en
iepenbieringen des Heare.
2 Ik wit fen in minske yn Christus, fjirtjin jier
forlyn, oft er yn it lichem wier, wit ik net, of
bûten it lichem, ik wit it net, God wit it, dat
sa'n ien optein west hat oant yn de trêdde

himel.
3 En ik wit fen sa’n minske, oft er yn it
lichem wier of bûten it lichem, ik wit it net,
God wit it,
4 dat er optein west hat yn it Paradys en
heard hat ûnsizbere wirden, dy’t in minske
net tastien is to sizzen.
5 Oer sa’n ien scil ik romje, mar oer my sels
scil ik net romje, as allinne yn myn
swakheden.
6 Hwent al woe ik romje, ik scoe gjin
ûnforstân wêze, hwent ik scil de wierheit
sizze. Mar ik lit it, dat gjinien heger fen my
tinke scil as hwet er fen my sjucht of heart,
7 en om it bûtenwenstige fen de
iepenbieringen. Dêrom, dat ik net oerdwealsk
wirde scoe, is my in toarne yn it flêsk jown, in
satansingel, om my mei fûsten to slaen, dat ik
net oerdwealsk wirde scoe.
8 Dêr haw ik de Heare trijeris oer bidden,
dat er fen my wike scoe.
9 En Hy hat my sein: Myn genede is dy
genôch, hwent myn krêft wirdt yn swakkens
folbrocht. Allerljeafst wol ik den ek romje yn
myn swakheden, dat Christus krêft yn my
wenje mei.
10 Dêrom haw ik in bihagen yn swakheden,
yn misledigingen, yn neden, yn forfolgingen,
yn binaudheden om Christus, hwent as ik
swak bin, den bin ik machtich.
11 Ik bin al romjende in ûnforstân wirden;
jimme hawwe my needsake; hwent jimme
hiene my priizgje moatten, hwent yn neat
haw ik minder west as dy bûtenwenstige
apostelen, al bin ik den ek neat.
12 De merken fen de apostel binne ûnder
jimme wirke yn alle stanfêstens, mei teikens
en wûnders en krêften.
13 Hwent hwet is der, dêr’t jimme minder yn
west hawwe as de oare gemeinten, as allinne,
dat ik sels jimme net lêstich west haw? Forjow
my dat ûnrjucht.
14 Sjuch, dit is de trêdde kear, dat ik ré bin ta
jimme to kommen, en ik scil jimme net lêstich
wêze; hwent ik siikje net hwet jimmes is, mar
jimme. Hwent de bern moatte de âlden gjin
skatten gearje, mar de âlden de bern.
15 En it allerljeafst woe ik mar offerje, en for
jimme sielen offere wirde. As ik jimme
oermiette ljeavje, scoe ik dêrom minder ljeave
wirde?
16 Mar lit it sa wêze: ik haw jimme net
biswierre, mar op alles bitocht, haw ik jimme
mei in list fongen.
17 Haw ik den myn foardiel by jimme socht
troch ien fen dyjingen, dy’t ik nei jimme ta
stjûrd haw?
18 Ik haw Titus oantreastge en him dy broer
meijown. En Titus hat syn foardiel dochs ek
net by jimme socht? Hawwe wy net wannele
yn deselde geast? Net yn deselde foetleasten?
19 Al lang miene jimme, dat wy ús sels by
jimme ûntskildigje. Wy sprekke foar Gods
oantlit yn Christus, en dat alle-[pag. 1079]-gearre,
biminden, ta jimme stichting.
20 Hwent ik haw noed, dat ik jimme by myn
kommen sa net bifine scil as ik wol, en dat ik
sels fen jimme sa bifoun wirde scil as jimme
net wolle; dat der faeks skeel, oerginst, grime,
partijen, kwealaster, rabberij, heechmoed,
roerichheden wêze scille;
21 en ek dat God my, as ik kom, wer by jimme
fornederje scil, en ik rouje moat oer safolle,
dy’t eartiids sûndige hawwe en net ta ynkear
kommen binne fen de ûnearberens en
hoerkerij en ûnsedichheit, dy’t hja dien
hawwe.

HAEDSTIK 13.

1 Dit is de trêdde kear, dat ik ta jimme kom:
yn ’e mûle fen twa of trije tsjûgen scil alle wird
bistean.
2 Ik haw it foartyd al sein, en siz it foartyd,
de twade kear bywêzich en nou ôfwêzich, mei
in brief, tsjin dy’t eartiids sûndige hawwe en
tsjin al de oaren, dat as ik werkom, ik neat
sparje scil,
3 om’t jimme in biwiis siikje fen Christus
dy’t yn my sprekt, dy’t for jimme net swak is,
mar sterk is ûnder jimme.
4 Hwent alhowol’t er krusige is út swakkens,
libbet er út Gods krêft. Hwent ek wy binne
swak yn him, mar scille mei him libje út Gods
krêft oan jimme.
5 Undersiikje jimme sels oft jimme yn it
leauwe binne; hifkje jimme sels. Of fornimme
jimme net oan jimme sels, dat Jezus Christus
yn jimme is? Sa net, den scoene jimme

forwerplik wêze.
6 Mar ik hoopje, jimme scille ynsjen, dat wy
net forwerplik binne.
7 En wy bidde God, dat jimme gjin kwea
dwaen scille; net, dat wy bitroud bifoun wirde
scoene, mar dat jimme it goede dwaen
scoene, ek al scoene wy as forwerplik wêze.
8 Hwent wy kinne neat tsjin de wierheit,
mar foar de wierheit.
9 Hwent wy forbliidzje ús, as wy swak binne
en jimme sterk. En ek hjir bidde wy om:
jimme foltôging.
10 Dêrom skriuw ik dat ôfwêzich, dat ik
bywêzich gjin strangens hoech to brûken
neffens de macht, dy't de Heare my jown hat
ta opbou en net ta ôfbrek.
11 Fierders, broerren, forbliidzje jimme,
meitsje jimme ré, lit jimme oantreastgje, wêz
ienriedich, hâld frede; en de God fen ljeafde
en fen frede scil mei jimme wêze.
12 Groetsje inoarren mei de hillige pea. De
groetenis dogge jimme al de hilligen.
13 De genede fen 'e Heare Jezus Christus en
de ljeafde fen God en de mienskip fen de
Hillige Geast sij mei jimme allegearre. Amen.

# IT BRIEF OAN DE GALATIËRS.

HAEDSTIK 1.

1 Paulus, apostel, net fen minsken noch
troch in minske, mar troch Jezus Christus en
God de Heit, dy't him út 'e deaden opwekke
hat,
2 en al de broerren, dy't by my binne, oan 'e
gemeinten fen Galatië,
3 genede mei jimme wêze en frede fen God
ús Heit en de Heare Jezus Christus,
4 dy't himsels jown hat for ús sûnden, om ús
to forlossen út de tsjinwirdige tsjoede wrâld,
neffens it wollen fen ús God en Heit,
5 hwaens de hearlikheit wêze mei yn alle
ivichheit. Amen.
6 Ik forbaes my der oer, dat jim jimme sa
gau fen Christus, dy't jimme yn genede
roppen hat, ôf bringe litte ta in oar Evangeelje,
7 dat dochs gjin oar is; allinne binne der
somliken, dy't jimme yn ûnstjûr bringe, en it
Evangeelje fen Christus fordraeije wolle.
8 Mar ek al scoene wy, of in ingel út 'e himel,
jimme in Evangeelje forkindigje bûten itjinge
wy jimme forkindige hawwe, dy mei forflokt
wêze.
9 Lyk as wy al earder sein hawwe, siz [pag. 1080]
ik ek nou yetris: byhwennear't ien jimme in
Evangeelje forkindiget, bûten itjinge jimme
ûntfinzen hawwe, dy mei forflokt wêze.
10 Bin ik nou den dwaende, minsken to
bilêzen, of God? Of siikje ik minsken to
haegjen? As ik yette minsken socht to haegjen,
scoe ik gjin tsjinstfeint fen Christus wêze.
11 Mar ik doch jimme to witten, broerren, dat
it Evangeelje, dat fen my forkindige is, net is
neffens de minske.
12 Hwent ik haw it ek net fen in minske krige
noch leard, mar troch iepenbiering fen Jezus
Christus.
13 Hwent jimme hawwe fen myn wannel
eartiids yn it Joadendom heard, dat ik Gods
gemeinte oermiette forfolge, en dwaende wier
hjar út to roegjen;
14 en yn it Joadendom fierder gyng as folle
fen myn âldens ûnder myn folk, mei't ik in
fûleindich foarstrider wier fen ús âffears
oerleveringen.
15 Mar do't it Him, dy't my fen memme skirte
oan ôfsûndere en troch syn genede roppen
hat, hage syn Soan yn my to iepenbierjen,
16 dat ik him ûnder de heidenen forkindigje
scoe, do haw ik flêsk en bloed net
foartynienen oan west om rie,
17 en bin ek net opgien nei Jeruzalem, ta
dyjingen, dy't foar my apostelen wierne, mar
nei Arabië tein en weromgien nei Damaskus.
18 Dêrnei gyng ik, trije jier letter, nei
Jeruzalem om mei Cefas yn 'e kinde to
kommen, en goed fjirtjin dagen bin ik by him
bleaun.
19 En in oaren ien fen 'e apostelen haw ik net

sjoen as Jakobus, de broer des Heare.
20 En hwet ik jimme nou skriuw, sjuch, foar
Gods oantlit! ik ljeagenje net.
21 Do bin ik nei de oarden fen Syrië en fen
Cilicië tein.
22 Mar fen oansjen koene de gemeinten fen
Judéa, dy't yn Christus binne, my net.
23 Hja hearden allinne: dy't ús alearen
forfolge, forkindiget nou it leauwe, dat er
alearen bisocht út to roegjen.
24 En hja forhearliken God om my.

HAEDSTIK 2.

1 Dêrnei bin ik mei forrin fen fjirtjin jier wer
opgien nei Jeruzalem mei Barnabas, en Titus
hie ik ek meinommen.
2 Ik gyng lykwols op troch in iepenbiering,
en lei hjarren it Evangeelje foar, dat ik ûnder
de heidenen forkindigje, binammen oan
dyjingen dy't yn oansjen wierne, om net
omdôch to rinnen of roun to hawwen.
3 Mar ek Titus, dy't by my wier, in Gryk,
waerd net twongen him bisnije to litten,
4 en dat fen wegen de ynkrongen falske
broerren, dy't ynglûpt wierne om ús frijheit,
dy't wy yn Christus Jezus hawwe, to bispieden
en ús ta tsjinstberheit to bringen.
5 Mar wy binne ek gjin ûre for hjarren út 'e
wei gien mei ûnderhearrigens, dat de wierheit
fen it Evangeelje by jimme bliuwe mocht.
6 Mar hwet dyjingen oanbilanget, dy't heech
yn oansjen wierne — ho't hja eartiids west
hawwe meije, komt der my net op oan: God
nimt it uterlike fen de minske net oan —, my
hawwe dyjingen, dy't yn oansjen wierne,
fierder neat oplein.
7 Rjuchtoarsom, do't hja seagen dat my it
Evangeelje fen de foarhûd tabitroud wier, lyk
as Petrus dat fen 'e bisnijenis;
8 hwent dy't yn Petrus wirke ta it apostelskip
fen de bisnijenis, wirke ek yn my ûnder de
heidenen;
9 en do't Jakobus en Cefas en Johannes, dy't
for pylders oanmirken waerden, bikenden de
genede, dy't my jown is, joegen hja my en
Barnabas de rjuchterhân fen 'e mienskip, dat
wy ta de heidenen gean scoene en hja ta de
bisnijenis.
10 Allinne moasten wy de earmen bitinke,
hwer't ik my ek ta biflitige haw.
11 Mar do't Petrus yn Antiochië kommen
wier, bin ik yn it iepenbier tsjin him
opkommen, om't er to bistraffen wier.
12 Hwent ear't somliken fen Jakobus
kommen wierne, iet er mei de heidenen; mar
do't dy kommen wierne, woed er it net wêze
en sûndere him ôf, dy fen 'e bisnijenis
eangjende.
13 En ek de oare Joaden hâldden hjar [pag. 1081]
lyk as hy, dat sels Barnabas fen hjar
skynhilligens meilitsen waerd.
14 Mar do't ik seach, dat hja gjin rjuchte
wegen nei de wierheit fen it Evangeelje
hâldden, sei ik tsjin Petrus yn it bywêzen fen
allegearre: As jo dy't in Joad binne op
heidenske wize libje en net op Joadske, hwet
bitwinge jo de heidenen, as Joaden to libjen?
15 Wy binne fen naturen Joaden, en gjin
sûnders út 'e heidenen;
16 mar wittende, dat in minske net
rjuchtfeardige wirdt út 'e wirken fen 'e wet,
mar allinne troch it leauwe fen Jezus Christus,
hawwe ek wy yn Christus Jezus leaud, om
rjuchtfeardige to wirden út it leauwe fen
Christus, en net út 'e wirken fen 'e wet, dêrom
dat út 'e wirken fen 'e wet gjin flêsk
rjuchtfeardige wirde scil.
17 Mar as wy, dy't yn Christus siikje
rjuchtfeardige to wirden, sels ek sûnders
bifoun wirde, is Christus den in tsjinner fen 'e
sûnde? Yn 'e fierste fierte net.
18 Hwent as ik wer opbou, hwet ik ôfbritsen
haw, meitsje ik mysels ta in oertrêdder.
19 Hwent ik bin troch de wet de wet stoarn,
dat ik God libje scoe.
20 Mei Christus bin ik krusige; en ik libje, ik
net mear, mar Christus libbet yn my. En hwet
ik nou libje yn it flêsk, libje ik troch it leauwe
fen Gods Soan, dy't my ljeaf hawn hat en
himsels for my oerjown hat.
21 Ik doch Gods genede net to neate; hwent
as der gerjuchtichheit troch de wet is, is
Christus omdôch stoarn.

HAEDSTIK 3.

1 O ûnforstannige Galatiërs, hwa hat jimme
bitsjoend, om de wierheit net hearrich to
wêzen, jimme, dy't Jezus Christus krusige foar

eagen skildere is?
2 Dit allinne wol ik fen jimme witte, hawwe jimme de Geast ûntfinzen út ’e wirken fen ’e wet of út ’e forkindiging fen it leauwe?
3 Binne jimme sa ûnforstannich? Bigoun mei de Geast, eingje jimme nou mei it flêsk?
4 Hawwe jimme sàfolle omdôch ûnderfoun? Wier it mar omdôch!
5 Dy’t jimme den de Geast meidielt en krêften ûnder jimme wirket, docht Hy dat út ’e wirken fen ’e wet of út ’e forkindiging fen it leauwe?
6 Lyk as Abraham God leaud hat, en it him ta gerjuchtichheit oanrekkene is,
7 sa forsteane jimme, dat Abrahams bern dyjingen binne, dy’t út it leauwe binne.
8 En de Skrift foarútsjende, dat God de heidenen rjuchtfeardiget út it leauwe, hat al foarút Abraham it Evangeelje forkindige: Yn dy scille alle folken seinge wirde.
9 Sa den, dyjingen dy’t út it leauwe binne, wirde seinge mei de leauwige Abraham.
10 Hwent safolle as der út ’e wirken fen ’e wet binne, dy binne ûnder ’e flok; hwent der stiet biskreaun: Forflokt is in elk, dy’t net bliuwt yn al itjinge biskreaun stiet yn it boek fen ’e wet, om dat to dwaen.
11 Dat lykwols gjinien troch de wet rjuchtfeardige wirdt foar God, is iepenbier, hwent de rjuchtfeardige scil út it leauwe libje.
12 Mar de wet is net út it leauwe, mar de minske, dy’t dy dingen docht, scil dêrtroch libje.
13 Christus hat ús forlost fen ’e flok fen de wet, mei in flok for ús to wirden, hwent der stiet biskreaun: Forflokt is in elk, dy’t oan it hout hinget;
14 dat ta de heidenen de seining fen Abraham komme scoe yn Jezus Christus, en dat wy de bilofte fen de Geast ûntfange scoene troch it leauwe.
15 Broerren, ik sprek neffens de minske: sels it testamint fen in minske, dat fêstmakke is, docht gjinien to neate, noch docht der hwet oan ta.
16 Nou binne Abraham de biloften tasein en syn sied. Hy seit net: En de sieden, as fen folle; mar as fen ien: En dyn sied, dat is Christus.
17 Dit den siz ik: de wet dy’t fjouwerhûndert en tritich jier letter kommen is makket it testamint, dat foartyd fen God fêstmakke is, net krêfteleas om de bilofte to neate to dwaen.
18 Hwent as it erfskip út de wet is, is it net mear út de bilofte; lykwols hat God it Abraham troch in bilofte jown.
19 Hwet wol den de wet? Om de oertrêddingen is hja der by steld, oant it [pag. 1082] sied komme scoe, dat de bilofte dien wier; en hja is troch de ingelen bisteld yn ’e hân fen in middeler.
20 De middeler lykwol is net fen ien, mar God is ien.
21 Is de wet den tsjin Gods biloften? Yn ’e fierste fierte net. Hwent as der in wet jown wier, dy’t it yn ’e macht hie libben to meitsjen, den scoe de gerjuchtichheit wierliken út ’e wet wêze.
22 Mar de Skrift hat alles ûnder de sûnde bisletten, dat de bilofte út it leauwe fen Jezus Christus de leauwigen jown wirde scoe.
23 Mar ear’t it leauwe kaem, waerden wy ûnder de wet yn biwar hâlden en bisletten for it leauwe, dat iepenbiere wirde scoe.
24 Sa den, de wet hat ús tuchtmaster west ta Christus, dat wy út it leauwe rjuchtfeardige wirde scoene.
25 Nou’t lykwols it leauwe kommen is, binne wy net mear ûnder de tuchtmaster.
26 Hwent jimme binne allegearre bern fen God troch it leauwe yn Christus Jezus.
27 Hwent safolle as jimme yn Christus doopt binne, hawwe jimme Christus oandien.
28 Dêryn is noch Joad noch Gryk, dêryn is noch tsjinstfeint noch frije, dêryn is gjin man of frou, hwent allegearre binne jimme ien yn Christus Jezus.
29 En as jimme fen Christus binne, den binne jimme Abrahams sied, en neffens de bilofte erfgenamten.

HAEDSTIK 4.

1 Mar ik siz, salang as de erfgenamt in ûnmounich bern is, ûntrint er yn neat in tsjinstfeint, alhowol’t er hear is fen alles,
2 mar hy stiet ûnder fouden en forsoargers, oan de tiid ta, dy’t de heit foarút steld hat.
3 Allyksa wierne ek wy, do’t wy ûnmounige bern wierne, yn tsjinstberheit ûnder de earste

bigjinsels fen ’e wrâld.
4 Mar do’t de folheit fen de tiid kommen
wier, hat God syn Soan útstjûrd, wirden út in
frou, wirden ûnder ’e wet,
5 om dyjingen dy’t ûnder de wet wierne, to
forlossen, dat wy de oannimming ta bern
ûntfange scoene.
6 En om’t jimme nou bern binne, hat God
de Geast fen syn Soan útstjûrd yn jimme
herten, dy ropt: Abba, Heit!
7 Dat jimme binne net mear tsjinstfeint, mar
bern; en astû bern bist, den bistû ek
erfgenamt fen God troch Christus.
8 Mar dodestiids hawwe jimme, God net
kennende, goaden tsjinne, dy’t fen naturen
gjin goaden binne.
9 Mar nou God kennende, of ljeaver fen God
kend, ho kinne jimme jimme nou wer bijaen
ta de swakke en earmtlike bigjinsels, dy’t
jimme wer fen foaren by’t oan tsjinje wolle?
10 Dagen hâlde jimme, en moannen, en
tiden, en jierren.
11 Ik haw noed mei jimme, dat ik faeks
omdôch oan jimme arbeide haw.
12 Wird lyk as ik, hwent ik bin ek wirden lyk
as jimme, broerren; ik bid it jimme. Jimme
hawwe my gjin ûnrjucht oandien.
13 Mar jimme witte, dat ik jimme de earste
kear yn swakkens fen it flêsk it Evangeelje
forkindige haw.
14 En dochs hawwe jimme myn forsiking yn
myn flêsk net forachte noch forspein, mar
jimme hawwe my oannommen as in ingel fen
God, as Christus Jezus.
15 Hwerearne is den jimme sillichsprekking?
Hwent ik jow jimme tsjûgenis, jimme scoene,
as it mooglik west hie, jimme de eagen
útgroeven en se my jown hawwe.
16 Bin ik den jimme fijân wirden, mei jimme
de wierheit to sizzen?
17 Hja iverje net goed oer jimme, mar hja
wolle ús útslúte, dat jimme oer hjarren iverje
scoene.
18 Nou is it goed, altiten yn it goede to
iverjen, en net allinne hwennear’t ik by jimme
bin,
19 o myn bern, dêr’t ik de wéën wer om haw,
oant Christus stal yn jimme kriget.
20 Ik scoe nou wol by jimme wêze wolle en
myn stimme foroarje, hwent ik bin oer jimme
yn it ûnwisse.
21 Siz my, jimme dy’t ûnder de wet wêze
wolle, harkje jimme net nei de wet?
22 Hwent der stiet biskreaun: Abraham hie
twa soannen, ien út ’e tsjinstfaem, en ien út ’e
frije. [pag. 1083]
23 Mar dy’t út de tsjinstfaem wier, is nei it
flêsk berne, mar dy’t út ’e frije wier, troch de
bilofte,
24 hokker dingen hwet oars forbyldzje.
Hwent it binne twa testaminten: it iene fen ’e
berch Sinaï, ta tsjinstberheit bernjende, to
witten Hagar.
25 Hagar lykwols is de berch Sinaï yn Arabië,
en komt oerien mei it Jeruzalem dat nou is,
hwent it is mei hjar bern yn tsjinstberheit.
26 Mar it Jeruzalem boppe, dat is frij. En dat
is ús aller mem.
27 Hwent der stiet biskreaun: Forbliidzje dy,
dû ûnfruchtbere, dy net bernet, jubelje en
rop, dû dy’t gjin wéën hast; hwent de bern fen
de iensume binne mear as fen hjar, dy de man
hat.
28 En jimme, broerren, binne lyk as Izaäk
bern fen de bilofte.
29 Mar lyk as do is it nou noch, dy’t nei it
flêsk berne wier, forfolge dy’t nei de geast
berne wier.
30 Mar hwet seit de Skrift? Werp de
tsjinstfaem en hjar soan út. Hwent de soan fen
’e tsjinstfaem scil net ervje mei de soan fen ’e
frije.
31 Dêrom, broerren, binne wy gjin bern fen ’e
tsjinstfaem, mar fen ’e frije.

HAEDSTIK 5.

1 Ta frijheit hat Christus ús frijmakke. Stean
den en jow jimme net wer ûnder it jok fen ’e
tsjinstberheit.
2 Sjuch ik Paulus, siz jimme, as jim jimme
bisnije litte, scil Christus jimme net nut wêze.
3 En ik bitsjûgje yetris in elk, dy’t him bisnije
lit, dat er skildich is de hiele wet to dwaen.
4 Jimme hawwe Christus forlern, dy troch de
wet rjuchtfeardige wirde wolle, jimme binne
fen e’ genede forfallen.
5 Hwent wy forwachtsje troch de Geast út it
leauwe de hope fen ’e gerjuchtichheit.

6 Hwent yn Christus Jezus hâldt noch bisnijenis, noch foarhûd, mar it leauwe, troch de ljeafde wirkjende.
7 Jimme rounen sa goed! Hwa hat jimme forhindere de wierheit hearrich to wêzen?
8 Dy meigeandens is net út Him, dy't jimme ropt.
9 In lyts sûrdaei makket it hiele daei sûr.
10 Ik bitrou op jimme yn de Heare, dat jimme net fen in oar bitinken wêze scille. Mar dy't jimme yn ûnstjûr bringt, scil it oardiel drage, hwa't er ek wêze mei.
11 En ik, broerren, as ik de bisnijenis yette forkindigje, hwerom wird ik noch forfolge? Den is de oanstjit fen it krús ek to neate dien.
12 Mochten hja mar ôfsnien wirde, dy't jimme yn ûnstjûr bringe.
13 Hwent jimme binne ta frijheit roppen, broerren. Allinne misbrûk de frijheit net ta in oarsaek for it flêsk, mar tsjinje inoarren troch de ljeafde.
14 Hwent de hiele wet is yn ien wird folbrocht, yn it: Dû scilst dyn neiste ljeafhawwe as dysels.
15 Mar as jimme inoar forbite en forite, sjuch ta, dat jimme net fen inoar fortard wirde.
16 Ik siz dit: wannelje troch de Geast, en jimme scille de bigearlikheit fen it flêsk net folbringe.
17 Hwent it flêsk bigeart tsjin de Geast, en de Geast tsjin it flêsk, hwent dy steane tsjin inoar, dat jimme mar net dogge hwet jimme wolle.
18 Mar as jimme troch de Geast laet wirde, binne jimme net ûnder de wet.
19 De wirken nou fen it flêsk binne iepenbier. It binne: troubrek, hoerkerij, ûnreinheit, oerdwealskens,
20 ôfgoaderij, tsjoenderij, fijânskippen, tsjierderij, oerginst, grime, ûnienichheden, partijen,
21 nidigens, moart, dronkenskippen, brasserijen, en soksoarte dingen mear, dêr't ik jimme fen foarsiz, lyk as ik al earder foarsein haw, dat hwa't sokke dingen dogge, Gods keninkryk net ervje scille.
22 Mar de frucht fen 'e Geast is: ljeafde, blydskip, frede, langmoedichheit, minlikens, goedens, trou, sêftmoedichheit, evenredichheit.
23 Tsjin sokke dingen is de wet net.
24 Mar dy't fen Christus Jezus binne, hawwe it flêsk krusige mei de biwegingen en bigearlikheden.
25 As wy troch de Geast libje, lit ús ek troch de Geast wannelje.
26 Lit ús net idel wêze, inoarren fergjende, inoarren forginnende. [pag. 1084]

HAEDSTIK 6.

1 Broerren, ek as in minske bitritsen wirdt op in misdie, help jimme, dy't geastlik binne, sa'n ien den to rjuchte mei de geast fen 'e sêftmoedichheit, tinkende om dy sels, datstû ek net forsocht wirdst.
2 Draech elkoars lêsten en folbring sa de wet fen Christus.
3 Hwent as immen mient, dat er hwet is, wylst er neat is, dy bidraecht himsels yn syn moed.
4 Lit in elk syn eigen wirk hifkje, en den scil er for himsels allinne rom hawwe en net for in oar.
5 Hwent in elk scil syn eigen pak drage.
6 En dy't yn it Wird ûnderrjuchte wirdt, moat fen alle goed meidiele dy't him ûnderrjuchtet.
7 Dwael net, God lit Him net bispotte. Hwent hwet in minske sieddet, dat scil er ek rispje.
8 Hwent dy't yn syn eigen flêsk sieddet, scil út it flêsk fordjer rispje, mar dy't yn de Geast sieddet, scil út de Geast it ivige libben rispje.
9 Lit ús goeddwaende gjin bilies jaen, op syn tiid scille wy rispje, as wy net minder wirde.
10 Sa den, wylst wy yette tiid hawwe, lit ús it goede dwaen oan allegearre, mar meast oan de húsgenoaten fen it leauwe.
11 Sjuch, mei hokker greate letters ik jimme skreaun haw mei myn eigen hân.
12 Safolle as hjar moai foardwaen wolle yn it flêsk, needsaekje jimme bisnien to wirden, allinne dat hja mei it krús fen Christus net forfolge wirde scoene.
13 Hwent ek dy't hjar bisnije litte, hâlde sels de wet net, mar hja wolle jimme bisnien hawwe, dat hja yn jimme flêsk romje scoene.
14 Mar it liket my neat, yn hwet oars to romjen as yn it krús fen ús Heare Jezus

Christus, troch hwa't de wrâld my krusige is, en ik de wrâld.
15 Hwent yn Christus Jezus is noch de bisnijenis hwet, noch de foarhûd, mar in nij skepsel.
16 En safolle as der nei dy regel wannelje scille, frede en barmhertichheit mei oer hjarren wêze, en oer Gods Israël.
17 Fierders moat gjinien my lêst oandwaen; hwent ik draech de groeden fen 'e Heare Jezus yn myn lichem.
18 De genede fen ús Heare Jezus Christus sij mei jimme geast, broerren. Amen.

# IT BRIEF OAN DE EFEZIËRS.

HAEDSTIK 1.

1 Paulus, apostel fen Christus Jezus troch Gods wollen, oan de hilligen dy to Efeze binne, en de leauwigen yn Christus Jezus;
2 genede mei jimme wêze en frede fen God, ús Heit, en de Heare Jezus Christus.
3 Seinge de God en Heit fen ús Heare Jezus Christus, dy't ús seinge hat mei alle geastlike seining yn de himelen yn Christus,
4 lyk as Er ús yn him útkard hat foar de grounlizzing fen de wrâld, om hillich en ûnbispritsen foar syn oantlit to wêzen,
5 dy't ús yn ljeafde foarbiskikt hat ta it bernskip, troch Jezus Christus, yn Him selme, neffens it wolbihagen fen syn wil,
6 ta lof fen 'e hearlikheit fen syn genede, dy't Er ús biwiizge hat yn 'e Biminde,
7 yn hwa't wy hawwe de forlossing troch syn bloed, de forjowing fen de oertrêddingen, nei de rykdom fen syn genede,
8 dy't Er ús oerfloedich jown hat yn alle wiisheit en forstân,
9 do't Er ús de forbirgenheit fen syn wollen bikend makke, nei syn wolbihagen, dat Er yn Himselme foar Him nommen hie,
10 om ta biskikking fen de tidene fol-[pag. 1085]-heit alles yn Christus wer ûnder ien haed to bringen, beide dat yn de himelen en dat op 'e ierde is;
11 yn him, yn hwa't wy ek in erfdiel wirden binne, wy, dy't foarbiskikt wierne neffens it foarnimmen fen Him, dy't alle dingen wirket nei de ried fen syn wollen,
12 dat wy wêze scoene ta lof fen syn hearlikheit, wy, dy 't foartyd yn Christus hope hawwe;
13 yn hwa't jimme ek binne, dy't it wird fen de wierheit, it Evangeelje fen jimme sillichheit, heard hawwe; yn hwa't jimme ek, nei't jimme leaud hawwe, forsegele binne mei de Hillige Geast fen 'e bilofte,
14 dy't it ûnderpân is fen ús erfskip, ta ús eigen forlossing, ta lof fen syn hearlikheit.
15 Dêrom den, nou't ik fen jimme leauwe yn 'e Heare Jezus en fen jimme ljeafde ta al de hilligen heard haw,
16 hâld ik net op for jimme to tankjen, jimme bitinkende yn myn beaën,
17 dat de God fen ús Heare Jezus Christus, de Heit fen 'e hearlikheit, jimme jaen mei de Geast fen wiisheit en iepenbiering, yn syn kennisse,
18 en de eagen fen jimme hert forljochtsje, dat jimme witte meije, hwet de hope is fen syn ropping, en hwet de rykdom is fen 'e hearlikheit fen syn erfskip ûnder de hilligen,
19 en hwet de alles to boppe geande greatens fen syn krêft is oan ús dy't leauwe, nei de wirking fen 'e sterkens fen syn macht,
20 dy't Hy yn Christus wirke hat, do't Er him út de deaden opwekke en sette oan syn rjuchterhân yn de himelen,
21 fier boppe alle biwâld en macht en krêft en hearskippij, en alle namme dy't neamd wirdt, net allinne yn dizze ieu, mar ek yn de takommende,
22 en him alle dingen ûnder de foetten lein hat, en him de gemeinte ta in haed jown hat boppe alle dingen,
23 dy't syn lichem is, de folheit fen Him dy't alles yn allen foltôget.

HAEDSTIK 2.
1 En ek jimme hat Er libben makke, dy't dea wierne troch jimme oertrêddingen en sûnden,
2 dêr't jimme eartiids yn wannelen, neffens de ieu fen dizze wrâld, neffens de oerste fen 'e macht oer de loft, fen de geast, dy't ek nou yette wirket yn 'e bern fen 'e oerhearrichheit,
3 dêr't ek wy allegearre eartiids ûnder tahâlden hawwe yn 'e bigearlikheden fen ús flêsk, dwaende it wollen fen it flêsk en fen 'e tinzen, en wy wierne fen naturen bern fen 'e grime, lyk as ek de oaren.
4 Mar God, dy't ryk is yn barmhertichheit, hat troch syn greate ljeafde, dêr't Er ús mei ljeaf hawn hat,
5 ek ús dy't dea wierne troch de oertrêddingen, libben makke mei Christus. Ut genede binne jimme bihâlden.
6 En Hy hat ús mei him opwekke, en hat ús mei yn 'e himelen set yn Christus Jezus,
7 om yn 'e takommende ieuwen de alles to boppe geande rykdom fen syn genede to biwiizgjen, yn syn goedginstichheit oer ús yn Christus Jezus.
8 Hwent út genede binne jimme bihâlden troch it leauwe, en dat net út jimme, it is Gods jefte;
9 net út 'e wirken, dat gjinien romje scil.
10 Hwent wy binne syn gemaek, skepen yn Christus Jezus ta goede wirken, dy't God to foaren rémakke hat, dat wy dêryn wannelje scoene.
11 Hâld dêrom yn oantinken, dat jimme, dy't eartiids heidenen wierne yn it flêsk, en dy't foarhûd neamd waerden troch de sa neamde bisnijenis yn it flêsk, dy't mei hannen bart,
12 dat jimme destiids sûnder Christus wierne, útsletten fen Israëls boargerskip en frjemd oan de bounen fen 'e bilofte, gjin hope hawwende en sûnder God yn 'e wrâld.
13 Mar nou yn Christus Jezus binne jimme, dy't eartiids fier ôf wierne, tichteby kommen troch it bloed fen Christus.
14 Hwent hy is ús frede, dy't dy beide ien makke en de twiskenmûrre fen 'e skieding ôfbritsen hat:
15 de fijânskip, mei't er yn syn flêsk de wet fen 'e geboaden mei hjar ynsettingen to neate dien hat, om yn himsels dy beide ta ien nij minske to skeppen, frede meitsjende,
16 en dy beide yn ien lichem mei God [pag. 1086] to formoedsoenjen troch it krús, dêr't er de fijânskip oan deade hat.
17 En hy is kommen en hat ta in Evangeelje frede forkindige jimme, dy't fierôf wierne, en frede dyjingen dy tichteby wierne.
18 Hwent troch him hawwe wy beide troch ien Geast de tagong ta de Heit.
19 Sa binne jimme den gjin frjemden mear en bywenners, mar meiboargers en hilligen en húsgenoaten fen God,
20 boud op it founemint fen de apostelen en profeten, dêr't Christus Jezus sels de hoekstien fen is,
21 yn hwa't it hiele gebou, fêst gearfoege, forriist ta in hillige timpel yn 'e Heare,
22 yn hwa't ek jimme mei boud wirde ta in went fen God yn 'e Geast.

HAEDSTIK 3.
1 Dêrom is it, dat ik, Paulus, de finzene fen Christus Jezus for jimme, heidenen, bin.
2 Jimme hawwe dochs wol fen 'e biskikking fen Gods genede heard, dy't my for jimme jown is,
3 dat my troch iepenbiering de forbirgenheit bikend makke is, lyk as ik foartyd al yn koarte wirden skreaun haw,
4 dêr't jimme by it lêzen myn bigryp oer Christus' forbirgenheit út opmeitsje kinne,
5 dy't yn foarige slachten de minskebern net bikend makke is, lyk as hja nou troch de Geast iepenbiere is oan syn hillige apostelen en profeten,
6 dat de heidenen erfgenamten mei binne, lidden fen it lichem mei, en dielhawwers mei fen 'e bilofte yn Christus Jezus troch it Evangeelje,
7 dêr't ik in tsjinner fen wirden bin, nei de jefte fen Gods genede, dy't my jown is neffens de wirking fen syn krêft.
8 My, fierwei de minste fen al de hilligen, is dy genede jown om de heidenen it Evangeelje fen Christus ûnneigeanbere rykdom to forkindigjen,
9 en oan it ljocht to bringen, ho de biskikking is fen de forbirgenheit, dy't sûnt ieuwen forbirgen west hat yn God, dy't alle

dingen skepen hat troch Jezus Christus,
10 dat nou, troch de gemeinte, oan 'e oerheden en machten yn 'e himelen bikend makke wirde mei Gods mannichfâldige wiisheit,
11 neffens it ivich foarnimmen, dat Hy makke hat yn Christus Jezus, ús Heare,
12 yn hwa't wy de frijmoedichheit en de tagong hawwe mei bitrouwen, troch it leauwe yn him.
13 Dêrom bid ik, wird net mismoedich fen myn binearingen om jimme, hwent dy binne jimme in eare.
14 Ut dy oarsaek bûch ik myn knibbels foar de Heit fen ús Heare Jezus Christus,
15 út hwa't alle slachte yn 'e himelen en op 'e ierde neamd wirdt,
16 dat Er jimme jaen mei, nei de rykdom fen syn hearlikheit, mei krêft forsterke to wirden troch syn Geast yn 'e inerlike minske,
17 dat Christus troch it leauwe yn jimme herten wenje mei, en jimme yn 'e ljeafde biwoartele en grounfêste binne;
18 dat jimme mei al de hilligen bifetsje koene, hokker de breedte en langte en hichte en djipte is,
19 en kenne de ljeafde fen Christus, dy't de kennisse to boppe giet, om foltôge to wirden ta al Gods folheit.
20 Him nou, dy't machtich is, mear as oerfloedich to dwaen boppe al hwet wy bidde of tinke, neffens de krêft, dy't yn ús wirket,
21 Him mei de hearlikheit wêze yn 'e gemeinte troch Christus Jezus, yn alle slachten oant yn alle ivichheit. Amen.

HAEDSTIK 4.

1 Sa formoanje ik jimme den, ik, de finzene yn 'e Heare, to wanneljen de ropping weardich, dêr't jimme mei roppen binne,
2 mei alle dimmenheit en sêftmoedichheit, mei langmoedichheit, yn ljeafde elkoar fordragende,
3 war dwaende, to bihâlden de ienheit fen 'e Geast troch de bân fen 'e frede.
4 Ien lichem is it en ien Geast, lyk as jimme ek roppen binne yn ien hope fen jimme ropping.
5 Ien Heare, ien leauwe, ien doop is it;
6 ien God en Heit fen allegearre, dy't is boppe allegearre en troch allegearre en yn jimme allegearre.
7 Mar in elk fen uzen is de genede jown [pag. 1087] nei de miette fen de jefte fen Christus.
8 Dêrom seit Hy: Opfearn yn de hichte, hat er de finzenis finzen nommen, en hat er de minsken jeften jown.
9 Dat opfearn nou, hwet seit it oars as dat er earst ek deltein is yn 'e djipste lichten fen 'e ierde?
10 Dy deltein is, is deselde as dy opfearn is, fier boppe al de himelen, dat er alle dingen foltôgje scoe.
11 En hy is deselde, dy't jown hat: somliken ta apostelen en somliken ta profeten, en somliken ta evangelisten, en somliken ta harders en learaers,
12 om de hilligen ré to meitsjen for it wirk fen 'e bitsjinning, ta opbou fen it lichem fen Christus,
13 oant wy allegearre komme scille ta de ienheit fen it leauwe en fen 'e kennisse fen Gods Soan, ta in folsleine man, ta de miette fen 'e greatte fen Christus' folheit,
14 dat wy gjin bern mear wêze scoene, dy't as weagen op en del geane mei alle wyn fen leare, troch de ûnearlikens fen 'e minsken, troch mûklist, om tomûk op 'e doele to bringen,
15 mar wier wêzende yn ljeafde, scille wy yn allen opwaechse yn him, dy't it haed is, Christus,
16 út hwa't it hiele lichem, troch alle bislot jaende bân gearfoege en gearhâlden, sterk nei de miette fen elk diel, de waechsdom fen it lichem kriget, ta syn eigen opbou yn ljeafde.
17 Dit nou siz en bitsjûgje ik yn 'e Heare, dat jimme net mear wannelje meije lyk as de heidenen wannelje yn 'e idelheit fen hjar moed.
18 Fortsjustere binne hja yn it forstân, forfrjemde fen it libben fen God, troch de ûnkinde dy't yn hjarren is, troch de bihirding fen hjar herte,
19 hja, dy't stomp wirden binne en hjar sels oerjown hawwe ta ûnbannichheit, om alle ûnearberens yn gjirrichheit to dwaen.
20 Mar sa is Christus jimme net leard,

21 as jimme tominsten fen him heard hawwe en yn him ûnderrjuchte binne lyk as de wierheit yn Jezus is,
22 dat jimme oangeande de wannel yn it foarige ôfdwaen scoene de âlde minske,
dy't fordoarn wirdt troch de bigearlikheden fen 'e forlieding,
23 en dat jimme fornijd wirde scoene yn 'e geast fen jimme moed,
24 en oandwaen de nije minske, dy't neffens God skepen is yn wiere gerjuchtichheit en hillichheit.
25 Dêrom, liz de ljeagen ôf, en sprek de wierheit in elk mei syn neiste; hwent wy binne elkoars leden.
26 Wêz grammoedich, mar sûndigje net. Lit de sinne net ûndergean oer jimme grammoedigens,
27 en jow de divel gjin plak.
28 Dy't stellen hat, moat net wer stelle, mar lit him ljeaver arbeidzje, wirkjende hwet goed is mei eigen hannen, dat er hwet mei to dielen hat oan dy't need hat.
29 Gjin ûnfoege tael mei út jimme mûle komme, mar allinne goede wirden ta opbou fen hwet nedich is, om de tahearders genede to jaen.
30 Bidrôvje Gods Hillige Geast ek net, troch hwa't jimme forsegele binne for de dei fen 'e forlossing.
31 Lit alle bitterheit en lilkens en grime en gerop en laster fen jimme weihâlden wirde mei alle tsjoedens.
32 Mar wêz minlik for inoar en barmhertich, inoar forjaende, lyk as ek God yn Christus jimme forjown hat.

HAEDSTIK 5.

1 Wêz den neifolgers fen God, as syn biminde bern,
2 en wannelje yn e' ljeafde, lyk as ek Christus ús ljeaf hawn hat en himsels for ús oerjown hat, in offerjefte en slachtoffer, ta in swietrook for God.
3 Mar hoerkerij en alderhanne ûnreinheit of gjirrichheit lit dy ûnder jimme net ienris neamd wirde, lyk as it de hilligen foeget,
4 noch ûnearberens, noch losse of leffe tael, dy't gjin foech jowe, mar folle ljeaver tanksizzing.
5 Hwent bitink en ûnthâld dit, dat gjin hoerker of ûnearbere of gjirrige, dat oars net is as in ôfgodstsjinner, erfdiel hat yn it keninkryk fen Christus en fen God.
6 Lit gjinien jimme bidrage mei idele wirden, hwent om sokke dingen komt Gods grime oer 'e bern fen 'e oerhearrichheit. [pag. 1088]
7 Wêz den hjar meistanners net.
8 Hwent eartiids wierne jimme tsjusternis, mar nou binne jimme ljocht yn 'e Heare, wannelje as bern fen it ljocht,
9 hwent de frucht fen 'e Geast is yn alle goedens en rjuchtfeardichheit en wierheit.
10 Undersiikje hwet de Heare haechlik is.
11 En haw gjin mienskip mei de ûnfruchtbere wirken fen 'e tsjusternis, mar bistraf se folle ljeaver.
12 Hwent hwet yn it forhoalen troch hjarren bart, it is to min om it to sizzen.
13 Mar as al dy dingen fen it ljocht bistraft wirde, wirde hja iepenbier. Hwent al hwet iepenbier makket, is ljocht.
14 Dêrom seit Hy: Wird wekker, dû slieper, en stean op út 'e deaden, en Christus scil oer dy ljochtsje.
15 Slaen den tige acht, ho't jimme wannelje, net as ûnwizen, mar as wizen,
16 dy't de tiid waernimme, om't de dagen kwea binne.
17 Wêz dêrom net ûnforstannich, mar forstean hwet des Heare wollen is.
18 En wird net dronken fen wyn, dêr't ûnearberens fen komt, mar wird fol fen 'e Geast,
19 sprekkende meiinoar yn psalmen en lofsangen en geastlike lieten, sjongende en jubeljende de Heare yn jimme hert,
20 tankjende God en de Heit altiten for alles, yn 'e namme fen ús Heare Jezus Christus,
21 en wêz inoar ûnderdienich yn 'e freze fen God.
22 Jimme frouljue, wêz jimme eigen mânljue ûnderdienich, lyk as de Heare,
23 hwent de man is it haed fen 'e frou, lyk as ek Christus it haed is fen 'e gemeinte, hysels, de bihâlder fen it lichem.
24 Mar lyk as de gemeinte Christus

ûnderdienich is, sa moatte ek de frouljue yn alles hjar mânljue ûnderdienich wêze.
25 Jimme mânljue, haw jimme frouljue ljeaf, lyk as ek Christus de gemeinte ljeaf hawn hat, en himsels for hjar oerjown hat,
26 om hjar troch it bad fen it wetter mei it wird to reinigjen en to hilligjen,
27 en de gemeinte himsels hearlik foar to stellen sûnder wryt of slyt of soks sahwet, dat hja hillich en ûnbispritsen wêze scoe.
28 Sa binne ek de mânljue skildich hjar eigen frouljue ljeaf to hawwen as hjar eigen lichem. Dy't syn eigen frou ljeaf hat, hat himsels ljeaf.
29 Hwent gjinien hat ea syn eigen flêsk hate, mar hy fiedt en ûnderhâldt it, lyk as ek de Heare de gemeinte.
30 Hwent wy binne lidden fen syn lichem, fen syn flêsk en fen syn biente.
31 Dêrom scil in minske syn heit en mem forlitte en syn frou oanhingje en dy twa scille ta ien flêsk wêze.
32 Dizze forbirgenheit is great, mar ik sprek oer Christus en de gemeinte.
33 En ho't it ek wêze mei: lit in elk fen jimme syn eigen frou ljeaf hawwe als himsels, en lit de frou de man freezje.

HAEDSTIK 6.

1 Jimme bern, wêz jimme âlden ûnderdienich yn 'e Heare, hwent dat is rjucht.
2 Earje dyn heit en dyn mem, dat it earste gebot is mei in bilofte,
3 dat it dy goed gean mei en dû lang libbest op 'e ierde.
4 En jimme, heiten, meitsje jimme bern net grammoedich, mar bring hjar op yn 'e tucht en formoanning des Heare.
5 Jimme tsjinstfeinten, wêz jimme hearen nei it flêsk ûnderdienich, mei freze en beving, yn ienfâld fen herte as wier it Christus,
6 net om moai to wêzen by de minsken, mar as tsjinstfeinten fen Christus, dy't Gods wollen fen herten dogge,
7 tsjinjende mei goedwilligens as wier it de Heare en net de minsken,
8 wittende dat in elk, dy't hwet goeds docht, fen 'e Heare leanne wirde scil, itsij tsjinstfeint of frije.
9 En jimme hearen, doch itselde by hjarren, littende it driigjen, wittende, dat hjar en jimme Heare yn 'e himelen is, en dat by Him gjin oannimming fen 'e persoan is.
10 Fierders, myn broerren, wird sterk yn 'e Heare en yn 'e krêft fen syn macht.
11 Doch oan Gods hiele wapenrissing, om de mûklisten fen 'e divel stean to kinnen.
12 Hwent wy hawwe de striid net tsjin flêsk en bloed, mar tsjin de hearskippijen [pag. 1089] tsjin de machten, tsjin de wrâldbistjûrders fen dizze tsjusternis, tsjin de kweageasten yn 'e loft.
13 Nim dêrom Gods hiele wapenrissing, om wearstean to kinnen yn 'e kweade dei, en nei alles dien to hawwen, steande to bliuwen.
14 Stean den, de mil bigirde mei de wierheit, en klaeid yn it pânser fen de gerjuchtichheit,
15 en de foetten skoaid mei réfeardichheit ta it Evangeelje fen 'e frede;
16 jimmeroan nimmende it skyld fen it leauwe, dêr't jimme al de gleone pylken fen 'e kweade mei dwêste kinne.
17 En nim de helm fen it heil en it swird fen 'e Geast, dat is Gods wird;
18 mei alle bidden en smeken altiten biddende yn 'e Geast en dêrta weitsjende mei alle stanfêstichheit en smeking for al de hilligen,
19 en for my, dat my it wird jown wirde mei by it iependwaen fen myn mûle, om mei frijmoedigens de forbirgenheit fen it Evangeelje to forkindigjen,
20 dêr't ik in seinboade fen bin yn in keatling; dat ik dêr frijmoedich oer sprekke mei, lyk as ik sprekke moat.
21 Dat jimme nou ek fen my witte scille, ho't it mei my giet en hwet ik doch, scil Tychicus, myn biminde broer en trouwe tsjinner yn 'e Heare, jimme alles forhelje.
22 Mei dat doel haw ik him ta jimme stjûrd, dat jimme ús omstannichheden witte scoene en hy jimme herten fortreastgje scoe.
23 Meije de broerren frede hawwe en ljeafde mei leauwe, fen God de Heit en de Heare Jezus Christus.
24 De genede sij mei allegearre, dy't ús Heare Jezus Christus ljeaf hawwe yn ûnfordjerlikheit. Amen.

IT BRIEF OAN DE
# FILIPPENZEN.

HAEDSTIK 1.

1 Paulus en Timotheüs, tsjinstfeinten fen Christus Jezus, oan al de hilligen yn Christus Jezus, dy't to Filippi binne, mei de opsjenders en diakens.
2 Genede mei jimme wêze en frede fen God, ús Heit, en de Heare Jezus Christus.
3 Ik tankje myn God, sa faken as ik jimme bitink en
4 altiten yn alle gebet mei blydskip for jimme allegearre bid,
5 om jimme mienskip yn it Evangeelje, fen de earste deis ôf oant nou ta.
6 Hwent ik bitrou, det Hy, dy't in goed wirk yn jimme bigoun is, it foltôgje scil oant de deis fen Christus Jezus.
7 En ik haw it rjucht, sa oer jimme allegearre to tinken, om reden ik jimme yn myn herte draech, dy't allegearre beide yn myn bannen en yn 'e fordigening en bifêstiging fen it Evangeelje, mei my diel hawwe oan 'e genede.
8 Hwent God is myn tsjûge, ho'n forlangst ik nei jimme allegearre haw mei de ynnerlike biwegingen fen Christus Jezus.
9 En hjir bid ik om, dat jimme ljeafde yette hwet langer hwet mear oerfloedich wirde mei yn kennisse en alle ynsjuch,
10 om it ûnderskiedene to hifkjen en oprjucht en ûnbispritsen to wêzen tsjin de dei fen Christus,
11 fol frucht fen de gerjuchtichheit, dy't is troch Jezus Christus, ta hearlikheit en lof fen God.
12 Ik wol jimme nou to witten dwaen, broerren, dat itjinge my bard is, earder ta bifoardering fen it Evangeelje strekt hat.
13 Hwent myn bannen yn Christus binne iepenbier wirden yn it hiele rjuchthûs en oan alle oaren,
14 en de measte broerren yn 'e Heare hawwe troch myn bannen bitrouwen krige en mear frijmoedigens, om Gods wird ûnforfeard to sprekken.
15 Somliken forkindigje Christus út oerginst en ûnfrede, mar oaren út goedwillichheit; [pag. 1090]
16 somliken út ljeafde, wittende dat ik steld bin ta fordigening fen it Evangeelje;
17 mar oaren forkindigje Christus út eigenbilang, net suver, mienende dat hja dêr mei myn bannen forswierje.
18 Mar hwet komt it der op oan? Ho den ek, itsij biditsen, itsij yn wierheit, yn alle gefallen Christus wirdt forkindige, en dêr forbliidzje ik my yn, en ik scil my ek forbliidzje.
19 Hwent ik wit, dat scil my ta bihâld bidije, troch jimme gebet en troch de help fen 'e Geast fen Jezus Christus,
20 neffens myn ynlik forlangst en hope, dat ik yn gjin ding biskamme wirde scil, mar dat yn alle frijmoedigens lyk as altiten, sa ek nou, Christus forhearlike wirde scil yn myn lichem, itsij troch it libben, itsij troch de dea.
21 Hwent it libben is my Christus, en it stjerren gewin.
22 Mar as it libben yn it flêsk my frucht is ta myn wirk, den wit ik net, hwet ik for kar nimme scil.
23 Fen twa kanten haw ik oanstriid: ik haw langstme om ûntboun to wirden en mei Christus to wêzen, hwent dat is fierwei it bêste.
24 Mar yn it flêsk to bliuwen is nediger, om jimme.
25 En dêrfen oertsjûge, wit ik, dat ik bliuwe scil en mei jimme allegearre forbliuw hâlde ta jimme waechsdom en blydskip fen it leauwe,
26 dat jimme rom fen my yn Christus Jezus oerfloedich wêze mei, as ik wer to jimmes kom.
27 Yn alle gefallen wannelje it Evangeelje fen Christus weardich, dat ik by myn kommen oan jimme sjen kin, of yn myn ôfwêzigens hearre, ho't it jimme giet, dat jimme steane yn ien geast, en ien fen siel meiinoarren stride for it leauwe fen it Evangeelje,
28 yn gjin ding forfeard fen de tsjinstanners, hwet hjarren in biwiis is fen it fordjer, mar jimme fen it bihâld, en dat fen God.
29 Hwent jimme is de genede jown, net

allinne yn Christus' saek to leauwen, mar ek for him to lijen,

30 mei't jimme deselde striid hawwe as ik, dy't jimme yn my sjoen hawwe en nou fen my hearre.

HAEDSTIK 2.

1 As der den noch hwèt fortreasting is yn Christus, as der hwèt treast is fen 'e ljeafde, as der hwèt mienskip is fen 'e Geast, as der noch inerlike biwegingen en erbarmingen binne,

2 meitsje den myn blydskip folslein, dat jimme itselde bitinke meije, deselde ljeafde hawwe, ien fen siel, ien fen sin binne,

3 neat dwaende út oerginst of idele eare, mar yn dimmenheit de iene de oare trefliker achtsjende as himsels,

4 elk foar oar net allinne op syn eigen, mar ek op 'e oaren hjarres sjende.

5 Lit itselde sin yn jimme wêze, dat ek yn Christus Jezus wier,

6 dy't yn Gods stal bisteande, it gjin rôf achte hat, God allyk to wêzen,

7 mar hat him himsels ûntmakke, mei it stal fen in tsjinstfeint oan to nimmen, en de minsken allyk to wirden.

8 En fen oansjen foun as in minske, hat er himsels fornedere, hearrich wirden ta de dea, ta de dea fen it krús.

9 Dêrom hat God him ek op 'en heechsten forhege en him de namme jown dy't boppe alle namme is,

10 dat yn Jezus' namme alle knibbel him bûge scoe fen dyjingen, dy't yn 'e himel en dy't op 'e ierde en dy't ûnder de ierde binne,

11 en alle tong bikenne, dat Jezus Christus de Heare is, ta hearlikheit fen God, de Heit.

12 Sa den, myn biminden, lyk as jimme altiten hearrich west hawwe, wirkje net allinne yn myn bywêzigens, mar nou noch helte mear yn myn ôfwêzigens, jimme eigen sillichheit mei freze en beving,

13 hwent God is it, dy't yn jimme wirket beide it wollen en it wirkjen, nei syn wolbihagen.

14 Doch alle dingen sûnder wearstribjen en tsjinsprekken,

15 dat jimme ûnbispritsen en ûnbismet wêze meije, bern fen God, ûnstraflik mids in krom en fordraeid skaei, dêr't jimme ûnder ljochtsje as stjerren yn 'e wrâld,

16 mei't jimme it wird fen it libben hâlde, my ta in rom op 'e dei fen Chris-[pag. 1091]-tus, dat ik net omdôch roun noch omdôch arbeide haw.

17 Mar al wird ik ek ta in drankoffer útstoart by it offer en de earetsjinst fen jimme leauwe, dôch forbliidzje ik my, en bin ik bliid mei jimme allegearre.

18 Forbliidzje jimme jimme allyksa en wêz bliid mei my!

19 Mar ik hoopje yn 'e Heare Jezus, Timotheüs mei koarten nei jimme ta to stjûren, dat ik sels woltomoede wêze mei, as ik jimme saken fornommen hawwe scil.

20 Hwent ik haw nimmen, hwa't it ek sa ynmoed is, dy't oprjucht jimme saken birêdde scil;

21 hwent hja siikje allegearre hjar eigen, net Christus Jezus sines.

22 En jimme witte ho bitroud er is, dat er as in bern syn heit, my holpen hat yn it Evangeelje.

23 Him nou hoopje ik to stjûren, sa gau as ik wit, ho't it der mei my foarstiet.

24 Mar ik haw bitrouwen yn 'e Heare, dat ik den sels ek mei gauwens komme scil.

25 Ik haw it lykwols nedich achte, Epafroditus, myn broer en meiwirker en meistrider, jimme ôffirdige en myn help yn need, nei jimme ta to stjûren,

26 hwent hy hie forlangst nei jimme allegearre en siet yn noed, om't jimme heard hiene, dat er siik wier.

27 Hy hat ek siik west, op 'e dea ôf; mar God hat Him oer him erbarme en net allinne oer him, mar ek oer my, dat ik gjin drôvens op drôvens hawwe scoe.

28 Dêrom stjûr ik him nammersto gauwer, dat jimme bliid wêze scille as jimme him wersjugge, en ik nammersto minder drôvich wêze mei.

29 Untfang him den yn 'e Heare mei alle blydskip en hâld sokken yn wearde.

30 Hwent om Christus wirk hat er it op 'e dea ôf helle, syn libben weagjende, om it brek fen jimme bitsjinning for my oan to foljen.

HAEDSTIK 3.

1 Fierders myn broerren, forbliidzje jimme

yn 'e Heare. Jimme deselde dingen to skriuwen, fortret my net, en it jowt jimme fêstichheit.
2 Tink om 'e hounen, tink om 'e kweade arbeiders, tink om 'e forsnijenis.
3 Hwent wy binne de bisnijenis, wy, dy't yn 'e Geast God tsjinje en yn Christus Jezus romje en net op it flêsk bitrouwe,
4 alhowol't ik oars wol bitrouwen op it flêsk hawwe koe. As in oar mient dat er op it flêsk bitrouwe kin, ik yette mear:
5 bisnien de achtste deis, út Israëls folk, fen 'e stam Benjamin, in Hebreër út de Hebreërs, neffens de wet in Farizeër,
6 neffens de iver in forfolger fen 'e gemeinte, neffens de gerjuchtichheit fen 'e wet ûnbispritsen.
7 Mar hwet my gewin wier, dat haw ik om'e wille fen Christus skea achte.
8 Wierliken, ik achtsje alle dingen skea om it alles to boppe geande fen de kennisse fen Christus Jezus, myn Heare, om hwa't ik alle dingen skea rekkene haw, en achtsje dy ûnrant to wêzen, om Christus winne to meijen,
9 en yn him foun to wirden, net mei myn gerjuchtichheit dy't út 'e wet is, mar dy troch it leauwe fen Christus is, de gerjuchtichheit, dy't út God is troch it leauwe,
10 om him to kennen, en de krêft fen syn opstanning en de mienskip fen syn lijen,
11 dat ik, syn dea lykfoarmich wirdende, komme mocht ta de opstanning út 'e deaden.
12 Net, dat ik it al grepen haw of al folslein bin; mar ik longerje der op oft ik it dochs gripe mocht, om't ik ek fen Christus Jezus grepen bin.
13 Broerren, ik mien net, dat ik it sels grepen haw,
14 mar ien ding wol ik, forjittende hwet efter is, en longerjend op hwet foar is, jei ik op it doel ôf, ta de priis fen Gods ropping dy't fen boppen is yn Christus Jezus.
15 Safolle den as wy folslein binne, lit ús dat bitinke, en as jimme hwet oars tinke, ek dat scil God jimme iepenbierje.
16 Allinne, dêr't wy ta kommen binne, lit ús dêryn wannelje, lit ús ien en itselde bitinke.
17 Wêz mei inoarren myn neifolgers, broerren, en tink om dyjingen dy't sa wannelje, lyk as jimme ús ta in foarbyld hawwe. [pag. 1092]
18 Hwent, ik haw it jimme al faken sein en siz it skriemende yetris, forskate wannelje as fijannen fen Christus' krús,
19 en hjar ein is it fordjer, hjar God is it liif, hjar eare is yn hjar skande, hja bitinke ierdske dingen.
20 Hwent ús heitelân is yn 'e himelen, dêr't wy ek de Sillichmakker wei forwachtsje, de Heare Jezus Christus,
21 dy't it lichem fen ús fornedering foroarje scil, dat it it lichem fen syn hearlikheit lykfoarmich wirdt, neffens de wirking fen syn macht, dêr't er himsels ek alle dingen mei ûnderwerpe kin.

HAEDSTIK 4.

1 Sa den, myn biminde broerren, myn langstme, myn blydskip en kroane, stean sà yn 'e Heare, myn biminden.
2 Euodia formoanje ik en Syntyché formoanje ik, ienriedich to wêzen yn 'e Heare.
3 Ja, ik freegje ek dy, oprjuchte frjeon, wêz hjarren ta in help, dy't yn it Evangeelje njunken my striden hawwe, ek njunken Clemens en myn oare meiwirkers, hwaens nammen steane yn it boek fen it libben.
4 Forbliidzje jimme yn 'e Heare, altiten. Yetris siz ik, forbliidzje jimme.
5 Lit jimme minlikens alle minsken bikend wêze. De Heare is neiby.
6 Haw yn gjin ding noed, mar lit jimme bigearten yn alles troch bidden en smeken, mei tanksizzing, bikend wirde by God;
7 en Gods frede, dy't alle forstân to boppe giet, scil jimme herten en jimme sinnen biwarje yn Christus Jezus.
8 Fierders, broerren, al hwet wier is, al hwet earber is, al hwet rjuchtfeardich is, al hwet rein is, al hwet ljeaflik is, al hwet swietlûdich is, hokker deugd der ek is en hokker lof der ek is, bitink dat.
9 Al hwet jimme leard en oannommen en heard en yn my sjoen hawwe, doch dat. En de God fen 'e frede scil mei jimme wêze.
10 It hat my tige forblide yn 'e Heare, dat jimme der nou wer ris oan ta kommen binne,

my to bitinken; jimme hawwe der wol om tocht, mar der gjin gelegenheit ta hawn.
11 Ik siz dat net út earmoed, hwent ik haw leard, mei hwet mines is tofreden to wêzen.
12 Ik wit my to bikrimpen, ik wit ek oerfloed to hawwen; yn allen en yn alles bin ik ûnderrjuchte, beide sêdde to wêzen en honger to lijen, beide oerfloed to hawwen en earmoed to lijen.
13 Ik kin alle dingen troch Christus, dy't my krêft jowt.
14 Lykwols hawwe jimme der goed oan dien, mei myn binearing mienskip to hawwen.
15 Hwent ek jimme, Filippenzen, witte it: do't ik yn it bigjin fen myn tsjinst yn it Evangeelje de reis út Macedonië oangyng, hat gjinien gemeinte mei my yn rekken stien fen útjefte en ynkomst as jimme allinne.
16 Hwent ek yn Thessalonica hawwe jimme my mear as ienris takomme litten hwet ik nedich wier.
17 Net dat ik de jefte bigear, mar ik bigear de frucht, dy't mear wirdt op jimme rekken.
18 Mar ik haw alles ûntfongen en haw oerfloed. Ik bin foldien, nou't ik fen Epafroditus ûntfongen haw hwet fen jimme kaem, in swietrook, in offer dat fen God oannommen en Him haechlik is.
19 Mar myn God scil yn al jimme need foarsjen, neffens syn rykdom troch hearlikheit yn Christus Jezus.
20 Us God nou en Heit mei de hearlikheit wêze yn alle ivichheit. Amen.
21 Doch alle hilligen de groetenis yn Christus Jezus. De broerren, dy't mei my binne, dogge jimme de groetenis.
22 Alle hilligen dogge jimme de groetenis, binammen dy't út it hûs binne fen 'e keizer.
23 De genede fen ús Heare Jezus Christus sij mei jimme allegearre. Amen.

[pag. 1093]

# IT BRIEF OAN DE KOLOSSENZEN.

HAEDSTIK 1.
1 Paulus, apostel fen Christus Jezus, troch Gods wollen, en Timotheüs, de broer,
2 oan de hillige en leauwige broerren yn Christus to Kolosse: genede mei jimme wêze en frede fen God ús Heit en de Heare Jezus Christus.
3 Wy tankje God, de Heit fen ús Heare Jezus Christus, altiten for jimme yn ús gebet,
4 om't wy heard hawwe fen jimme leauwe yn Christus Jezus en fen de ljeafde, dy't jimme hawwe ta alle hilligen;
5 om de hope, dy't for jimme weilein is yn de himelen, dêr't jimme foartyd al fen heard hawwe troch it wiere wird fen it Evangeelje;
6 dat by jimme is, lyk as it yn de hiele wrâld frucht jowt en útwreidet, lyk as ek to jimmes, fen dy deis ôf, dat jimme it heard hawwe en Gods genede yn wierheit bikend hawwe,
7 sa't jimme ek leard hawwe fen Epafras, ús biminde meiwirker, dy't in trou tsjinner fen Christus for jimme is,
8 dy't ús ek jimme ljeafde yn 'e Geast to witten dien hat.
9 Dêrom ek hâlde wy, fen dy deis ôf dat wy it heard hawwe, net op, for jimme to bidden en to smeken, dat jimme fol wirde meije fen de kennisse fen syn wollen, yn alle wysheit en geastlik ynsjuch,
10 om to wanneljen, de Heare weardich, ta alle wolbihagen, yn alle goed wirk frucht dragende en waechsende yn 'e kennisse fen God,
11 mei alle krêft bikrêftige, neffens de macht fen syn hearlikheit, ta alle fordildigens en langmoedichheit mei blydskip,
12 tankjende de Heit, dy't ús bikwaem makke hat ta it erfskip fen de hilligen yn it ljocht;
13 dy't ús forlost hat út 'e macht fen de tsjusternis en oerset yn it keninkryk fen de Soan fen syn ljeafde,
14 yn hwa't wy hawwe de forlossing troch syn

bloed, de forjowing fen 'e sûnden,
15 dy't is it byld fen de ûnsjenbere God, de earstberne fen 'e hiele skepping,
16 om't yn him alles yn 'e himelen en op 'e ierde skepen is, de sjenbere en de ûnsjenbere dingen, itsij troanen, itsij hearskippijen, itsij machten, itsij krêften: alle dingen binne troch him en ta him skepen;
17 en hy is foar alle dingen, en alle dingen bisteane yn him.
18 En hy is it haed fen it lichem, fen de gemeinte. Hy is it bigjin, de earstberne út 'e deaden, dat er yn alles de earste wêze scoe,
19 om't it it wolbihagen west hat, dat yn him de hiele folheit wenje scoe,
20 en dat Hy troch him frede meitsje scoe troch it bloed fen syn krús, en alle dingen ta Himsels formoedsoenje, itsij dat op 'e ierde, itsij dat yn 'e himelen is.
21 En jimme, dy't ienris forfrjemde wierne en fijannen nei it forstân yn 'e tsjoede wirken, hat er nou ek formoedsoene
22 yn it lichem fen syn flêsk troch de dea, om jimme hillich en ûnbispritsen en ûnbiskildige foar syn oantlit to stellen,
23 as jimme bliuwe yn it leauwe, foundearre en fêst, en jimme net ôfbringe litte fen 'e hope fen it Evangeelje, dat jimme heard hawwe, dat ûnder alle skepsel ûnder de himel forkindige wirdt, dêr't ik, Paulus, in tsjinner fen wirden bin;
24 dy't my nou forbliidzje yn myn lijen for jimme, en dy't yn myn flêsk fol meitsje de miette fen Christus' binearingen for syn lichem, dat is de gemeinte,
25 hwaens tsjinner ik wirden bin nei Gods bistel, dat my for jimme jown is om Gods wird fol to meitsjen:
26 de forbirgenheit, dy't forbirgen west hat fen alle ieuwen en slachten, mar nou iepenbiere is oan syn hilligen,
27 hwa't God bikend meitsje wollen hat, ho ryk yn hearlikheit dy forbirgenheit ûnder de heidenen is, dy't Christus [pag. 1094] ûnder jimme is, hy, de hope fen 'e hearlikheit,
28 dy't wy forkindigje, elk minske formoanjende en elk minske learende yn alle wysheit, om elk minske folslein yn Christus Jezus foar to stellen;
29 dêr't ik ek for arbeidzje en striid neffens syn wirking, dy't mei krêft yn my wirket.

HAEDSTIK 2.

1 Hwent ik wol, dat jimme witte, ho'n swiere striid ik for jimme haw en for dy to Laodicéa binne en for allegearre, dy't myn oantlit yn it flêsk net sjoen hawwe,
2 dat hjar herten fortreastge wirde meije, gearfoege yn 'e ljeafde, ta alle rykdom fen de folheit fen ynsjuch, ta kennisse fen Gods en de Heite forbirgenheit, dat is Christus,
3 yn hwa't alle skatten fen 'e wysheit en de kennisse forbirgen binne.
4 Ik siz soks, dat gjinien jimme mei skynreden op 'e doele bringe scil.
5 Hwent al bin ik ek mei it lichem ôfwêzich, mei de geast bin ik by jimme, my forbliidzjende en sjende jimme oarder en de fêstichheit fen jimme leauwe yn Christus.
6 Lyk as jimme den Christus Jezus, de Heare, oannommen hawwe, wannelje yn him,
7 biwoartele en opboud yn him, en bifêstige yn it leauwe, lyk as jimme leard is, oerfloedich yn him mei tanksizzing.
8 Tink der om, dat gjinien jimme forliedt troch de wiisbigearte en idele skynreden, neffens minske oerlevering, neffens de bigjinsels fen 'e wrâld, en net neffens Christus.
9 Hwent yn him hat al de folheit fen 'e Godheit lichem en wente,
10 en yn him binne jimme folslein, dy't it haed is fen alle hearskippij en macht;
11 yn him binne jimme ek bisnien mei in bisnijenis, net troch minskehannen, mar troch it útdwaen fen it lichem fen it sûndich flêsk, yn 'e bisnijenis fen Christus;
12 mei him binne jimme bigroeven yn'e doop; yn him binne jimme ek opwekke troch it leauwe fen Gods macht, dy't him út 'e deaden opwekke hat.
13 En ek jimme, dy't dea wierne yn 'e misdieden en de ûnbisnienens fen jimme flêsk, hat Er libben makke mei him; alle misdieden hat er forjown,
14 en it hânskrift dat mei syn ynsettingen tsjin ús wier, útfage en út it formidden weinommen, mei't er it oan it krús neile hat.

15 En hy hat de hearskippijen en de machten
útklaeid en dy yn it iepenbier to skande set en
dêrtroch oer hjar triomfearre.
16 Lit den gjinien jimme oardielje om iten of
drinken of om in feestdei, itsij nije moanne of
sabbat,
17 dingen dy't in skaed fen it takommende
binne; mar it lichem is Christus sines.
18 Lit gjinien jimme leechlizze, dy't nocht hat
oan dimmenheit en tsjinst fen ingelen en
great is op hwet er al net sjoen hat, en him
sûnder reden opblaest mei it forstân fen syn
flêsk,
19 en him net hâldt oan it Haed, út hwa't it
hiele lichem, troch gearfoechsels en
gearbynsels forsoarge en forboun, mei
Godlike waechsdom opwaechst.
20 As jimme den mei Christus de earste
bigjinsels fen 'e wrâld ôfstoarn binne, hwerom
wirde jimme mei ynsettingen bilêste, lyk as
libben jimme yette yn 'e wrâld,
21 bygelyks: Reitsje net, en smeitsje net, en
roer net oan?
22 dingen, dy't allegearre troch it brûkme
forgeane en neffens de geboaden en learingen
fen 'e minsken binne,
23 hwet allegearre wol in skyn fen wysheit
hat, troch eigenoanrette godstsjinst en
dimmenheit en it net sparjen fen it lichem,
mar yn it minst gjin wearde hat en allinne
strekt om it flêsk to sêdzjen.

HAEDSTIK 3.

1 As jimme den mei Christus opwekke
binne, sa siikje de dingen dy't boppe binne,
dêr't Christus is, sittende oan Gods
rjuchterhân.
2 Bitink de dingen dy't boppe binne, net dy't
op 'e ierde binne.
3 Hwent jimme binne stoarn, en jimme
libben is mei Christus forbirgen yn God.
4 En hwennear't Christus, dy't ús libben is,
iepenbiere wirdt, den scille ek [pag. 1095] jimme
mei him iepenbiere wirde yn hearlikheit.
5 Deadzje den jimme lea, dy't op de ierde
binne: hoerkerij, ûnearberens, ûnreinheit,
kweade bigearlikheit en de gjirrichheit, dat
oars net is as ôfgodstsjinst,
6 om hokker dingen Gods grime komt oer de
bern fen 'e oerhearrichheit,
7 en dêr't ek jimme ienris yn wannele
hawwe, do't jimme dêryn libben.
8 Mar doch ek jimme dat nou allegearre ôf:
grammoedigens, grime, tsjoedens, laster,
ûnfoege tael út jimme mûle.
9 Ljeagenje net tsjin inoar, hwent jimme
hawwe útdien de âlde minske mei syn wirken,
10 en oandien de nije minske, dy't fornijd
wirdt ta kennisse, neffens it byld fen syn
Skepper.
11 En dêryn is noch Gryk noch Joad, bisniene
noch ûnbisniene, barbaer noch Scyth,
tsjinstfeint noch frije, mar Christus is alles en
yn allen.
12 Tsjuch den oan, as Gods útkarden, hilligen
en biminden, in ynnerlike barmhertichheit,
goedheit, dimmenheit, sêftmoedichheit,
langmoedichheit,
13 inoar fordragende en inoar forjaende, as
immen klachte tsjin immen hat, lyk as
Christus jimme forjown hat, sa ek jimme;
14 en boppe dat allegearre: de ljeafde, dy't de
bân is fen de folsleinheit.
15 En lit Gods frede yn jimme herten
hearskje, hwent dêr binne jimme ta roppen yn
ien lichem, en wêz tankber.
16 Lit Christus' wird oerfloedich yn jimme
wenje, yn alle wiisheit. Lear en formoanje
inoar mei psalmen en lofsangen en geastlike
lieten, sjongende de Heare mei ljeaflikens yn
jimme herten.
17 En al hwet jimme dogge yn wird of wirk,
doch it allegearre yn de namme fen 'e Heare
Jezus, tankjende God de Heit troch him.
18 Jimme frouljue, wêz jimme eigen mânljue
ûnderdienich, lyk as it nei bihearren is yn 'e
Heare.
19 Jimme mânljue, haw jimme frouljue ljeaf
en wêz net forbittere op hjar.
20 Jimme bern, wêz jimme âlden hearrich yn
alles, hwent dat is haechlik yn 'e Heare.
21 Jimme heiten, tergje jimme bern net, dat
hja net mismoedich wirde.
22 Jimme tsjinstfeinten, wêz yn alles jimme
hearen nei it flêsk hearrich, net om moai to
wêzen by de minsken, mar ynienfâldigens fen
herte, God freezjende.
23 En al hwet jimme dogge, doch it fen herten

as de Heare, en net de minsken,
24 wittende, dat jimme fen 'e Heare it leanfen
it erfskip ûntfange scille. Jimme binne de
Heare Christus tsjinstber.
25 Hwent dy't ûnrjucht docht, scil it ûnrjucht
drage dat er dien hat, en der is gjin oansjen
fen 'e persoan.

HAEDSTIK 4.

1 Jimme hearen, doch jimme tsjinstfeinten
lyk en rjucht, wittende, dat ek jimme in Heare
hawwe yn 'e himelen.
2 Hâld sterk oan yn it gebet, en weitsje dêryn
mei tanksizzing.
3 En bid teffens ek for ús, dat God ús de doar
fen it wird iependwaen mei om Christus'
forbirgenheit út to sprekken, dêr't ik ek in
finzene om bin,
4 dat ik it iepenbierje mei lyk as ik sprekke
moat.
5 Gean yn wiisheit om mei hwa't bûten
steane, en nim de tiid waer.
6 Lit jimme wird altiten oannimlik wêze,
bimongen mei sâlt, dat jimme witte meije,
ho't jimme in elk hawwe to antwirdzjen.
7 Alles hwet my oanbilanget, scil Tychicus,
de biminde broer en trouwe tsjinner en
meiwirker yn'e Heare, jimme forhelje;
8 hwent mei datselde doel haw ik him nei
jimme ta stjûrd, dat jimme witte scille, ho't it
mei ús giet, en hy jimme herten fortreastgje
mei,
9 mei Onésimus, de trouwe en biminde
broer, dy't ien fen jimmes is. Ho't it hjir is, hja
scille it jimme allegearre forhelje.
10 Aristarchus, myn meifinzene, docht jimme
de groetenis, en Markus, Barnabas syn neef,
oer hwa't jimme al bistel to witten dien is,
nim him op, as er komt,
11 en Jezus, taneamd Justus. Hja binne de
iennichsten út 'e bisnijenis, dy't meiarbeidzje
yn Gods keninkryk en my in treast west
hawwe.
12 De groetenis fen Epafras, dy't ien fen
jimmes is, in tsjinstfeint fen Christus Jezus,
dy't altiten yn syn gebeden for jimme striidt,
dat jimme stean meije fol-[pag. 1096]-makke en
folslein yn al Gods wollen.
13 Hwent ik jow him tsjûgenis, dat er in
greate iver hat for jimme en for dy't to
Laodicéa en Hiërapolis binne.
14 Lukas, de genêzmaster, de biminde, en
Demas dogge jimme de groetenis.
15 Doch de groetenis oan de broerren to
Laodicéa, ek oan Nymfas en de gemeinte yn
syn hûs.
16 En as dit brief by jimme foarlêzen is,
meitsje den, dat it ek yn 'e gemeinte fen 'e
Laodicenzen foarlêzen wirdt, en dat ek jimme
it brief út Laodicéa lêze.
17 En siz Archippus: Tink om 'e bitsjinning
dystû yn 'e Heare oannommen hast, datstû dy
yn it folle waernimst.
18 De groetenis mei myn hân, fen Paulus.
Hâld myn bannen yn oantinken. De genede
sij mei jimme. Amen.

# IT EARSTE BRIEF OAN DE THESSALONICENZEN.

HAEDSTIK 1.

1 Paulus en Silvanus en Timotheüs oan de
gemeinte fen de Thessalonicenzen, yn God de
Heit en de Heare Jezus Christus. Genede mei
jimme wêze en frede fen God, ús Heit, en de
Heare Jezus Christus.
2 Wy tankje God altiten for jimme allegearre,
jimme yn oantinken hâldende yn ús gebeden.
3 Hwent sûnder ophâlden bitinke wy it wirk
fen jimme leauwe, en de warberens fen jimme
ljeafde en de fordildigens fen jimme hope op
ús Heare Jezus Christus, foar ús God en Heit,
4 en wy witte, Gods biminde broerren,
jimme útkarring.
5 Hwent ús Evangeelje is ta jimme net
allinne yn wirden kommen, mar ek yn krêft en
yn de Hillige Geast en yn greate wissichheit,
lyk as jimme wol witte, hwet wy ûnder jimme
òm jimme west hawwe.
6 En jimme binne neifolgers wirden fen ús

en fen de Heare, mei't jimme yn swiere binearing mei de blydskip fen de Hillige Geast it wird oannommen hawwe,
7 sa, dat jimme in foarbyld wirden binne al de leauwigen yn Macedonië en Achaje.
8 Hwent fen jimme is it wird des Heare forneamd wirden, net allinne yn Macedonië en Achaje, mar op alle plakken hat der sa'n rop fen jimme leauwe yn God gien, dat wy it net nedich hawwe, dêr eat fen to sizzen.
9 Hwent hja forhelje sels fen jimme, ho'n opgong wy by jimme makke hawwe en ho't jimme fen 'e ôfgoaden ta God bikeard binne, om de libbene en wierhaftige God to tsjinjen,
10 en syn Soan út 'e himelen to forwachtsjen, dy't Er út de deaden opwekke hat, Jezus, dy't ús forlost fen 'e kommende grime.

HAEDSTIK 2.

1 Hwent jimme witte sels wol, broerren, fen ús kommen by jimme, dat it net idel west hat.
2 Mar nei alle lijen en smaed, dy't wy foartyd yn Filippi ûnderfoun hiene, lyk as jimme wol witte, hawwe wy dochs de frijmoedichheit yn ús God hawn, om ûnder swiere striid jimme it Evangeelje fen God to forkindigjen.
3 Hwent ús formoanjen hat net west út forlieding, noch mei in forkeard doel, noch mei bidroch,
4 mar lyk as wy fen God hifke binne, dat ús it Evangeelje tabitroud waerd, sa sprekke wy, net as om minsken to haegjen, mar God, dy't ús herten hifket.
5 Hwent wy hawwe nea net omgien mei fluenske wirden, lyk as jimme wol witte, noch mei forhoalen gjirrichheit, God is tsjûge;
6 wy hawwe ek gjin eare fen minsken socht, noch fen jimmes, noch fen oaren hjarres, al koene wy fenwegen komme as Christus apostelen,
7 mar wy wierne yn jimme formidden sa sêft as in mem, dy't hjar eigen bern koezet. [pag. 1097]
8 Sa wierne wy, út langstme nei jimme, to wille jimme net allinne it Evangeelje fen God mei to dielen, mar ek ús eigen sielen, dêrom dat jimme ús ljeaf wirden binne.
9 Hwent ús wrotten en wramen mei jimme noch wol tinke, broerren, hwent nacht en dei arbeidzjende om gjinien fen jimme lêstich to wêzen, hawwe wy jimme it Evangeelje fen God forkindige.
10 Jimme binne mei God ús tsjûgen, ho hillich en rjuchtfeardich en ûnbispritsen wy jimme, dy't leauwe, west hawwe,
11 ho't wy, sa't jimme wol witte, in elk fen jimme, lyk as in heit syn bern, formoanne en fortreastge hawwe,
12 en bitsjûge dat jimme wannelje scoene God weardich, dy't jimme ropt ta syn keninkryk en hearlikheit.
13 Dêrom tankje wy God ek sûnder ophâlden, dat jimme, do't jimme it wird fen Gods forkindiging fen ús ûntfongen, it net as in wird fen minsken oannommen hawwe, mar, lyk as it yn wierheit is, as Gods wird, dat ek wirket yn jimme, dy't leauwe.
14 Hwent, broerren, jimme binne neifolgers wirden fen Gods gemeinten, dy't yn Judéa yn Christus Jezus binne, om't jimme itselde to lijen hawn hawwe fen jimme eigen lânsljue as hja fen de Joaden,
15 dy't ek de Heare Jezus en de profeten deade en ús forfolge hawwe, en God net haegje, en alle minsken tsjin binne,
16 en ús forhinderje, de heidenen hjar bihâld oan to sizzen, dat hja for altiten hjar sûnden fol meitsje scoene. En de grime is oer hjarren kommen oan 'e ein ta.
17 Broerren, wy dy't in koarte tiid fen jimme ôfrekke wierne nei it oantlit, net nei it hert, hawwe nammersto ynmoediger mei in ynlik forlangst alle war dien, om jimme oantlit to sjen.
18 Dêrom woene wy ta jimme komme, ik Paulus, mear as ienris, mar de satan hat ús opkeard.
19 Hwent hwa is ús hope, ús blydskip, ús earekroan foar it oantlit fen ús Heare Jezus Christus yn syn kommen, as jimme it net binne?
20 Hwent jimme binne ús eare en blydskip.

HAEDSTIK 3.

1 Dêrom, om't wy it net langer úthâlde koene, woene wy ljeaver allinne yn Athene binefterbliuwe,
2 en hawwe Timotheüs, ús broer en Gods tsjinner en ús meiwirker yn it Evangeelje fen

Christus, stjûrd om jimme to forsterkjen en to formoanjen oer jimme leauwe,
3 dat nimmen wifkje scoe yn dizze binearingen. Hwent jimme witte sels wol, dat wy dêrta steld binne.
4 Hwent do’t wy to jimmes wierne, hawwe wy it jimme al foarút sein, dat ús binearingen to wachtsjen stiene. En sa is it, lyk as jimme witte, ek kommen.
5 Dêrom koe ik it net langer úthâlde, en haw him stjûrd, om nei jimme leauwe to fornimmen, oft de forsiker jimme faeks ek forsocht hie en ús wirk idel wêze scoe.
6 Mar nou Timotheüs fen jimme weromkommen is, en ús goede tynge fen jimme leauwe en ljeafde brocht hat, en dat jimme ús altiten yn ljeaflik oantinken hâlde, en langstme hawwe om ús to sjen, lyk as wy jimme,
7 nou binne wy yn al ús need en binearing oer jimme fortreastge troch jimme leauwe.
8 Hwent nou libje wy, as jimme steane yn ’e Heare.
9 Hwent hokker tank kinne wy om jimme God forgoedzje for al de blydskip, dêr’t wy ús om jimme mei forbliidzje foar ús God,
10 as wy nacht en dei tige oerfloedich bidde om jimme oantlit sjen to meijen en it brek fen jimme leauwe oan to foljen?
11 Meije den ús God en Heit sels en ús Heare Jezus Christus ús wei ta jimme rjuchtsje.
12 En mei de Heare jimme ryk en oerfloedich meitsje yn ’e ljeafde ta inoar en ta allegearre, lyk as wy ek binne jin jimme,
13 dat hy jimme herten forsterkje mei, om ûnbispritsen to wêzen yn hillichheit foar ús God en Heit, yn it kommen fen ús Heare Jezus Christus mei al syn hilligen.

HAEDSTIK 4.

1 En fierders, broerren, freegje en formoanje wy jimme yn ’e Heare Jezus, dat [pag. 1098] jimme noch oerfloediger wirde yn jimme wannel en God haegje, lyk as jimme dat fen ús oannommen hawwe, en lyk as jimme ek al wannelje.
2 Jimme witte dochs wol, hokker bistel wy jimme troch de Heare Jezus to witten dien hawwe.
3 Hwent dit is Gods wollen: jimme hilliging, dat jimme jimme hoedzje for de hoerkerij,
4 dat in elk fen jimme syn eigen fet wit to biwarjen yn hilliging en eare,
5 net yn ûnrein bigear, lyk as de heidenen, dy God net kenne,
6 dat gjinien him misgiet en syn broer yn ’e hannel bidraecht, hwent de Heare docht wrake oer al dy dingen, lyk as wy jimme al foarút sein en bitsjûge hawwe.
7 Hwent God hat ús roppen net ta ûnreinheit, mar ta hilliging.
8 Dêrom dy’t dat forwerpt, forwerpt net in minske, mar God, dy’t ús ek syn Hillige Geast jown hat.
9 Oer de broerreljeafde nou is it net nedich jimme to skriuwen, hwent jimme binne sels fen God leard om inoar ljeaf to hawwen;
10 en jimme dogge dat ek al oan al de broerren yn hiele Macedonië. En wy formoanje jimme, broerren, dêr noch oerfloediger yn to wirden,
11 en it in eare to achtsjen freedsum to libjen en jimme eigen saken to dwaen, en to arbeidzjen mei jimme eigen hannen, lyk as wy jimme hjitten hawwe;
12 dat jimme earber wannelje foar hwa’t bûten steane en gjinien nedich binne.
13 Mar wy wolle jimme, broerren, net ûnkindich litte fen dyjingen, dy’t rêst binne, dat jimme net drôvich wêze scille lyk as de oaren, dy’t gjin hope hawwe.
14 Hwent as wy leauwe, dat Jezus stoarn is en opstien, sa scil God ek dyjingen dy’t rêst binne troch Jezus mei him werombringe.
15 Hwent dit sizze wy jimme troch it wird des Heare: wy dy’t yn it libben oerbliuwe oant des Heare kommen, wy scille net gean foar dyjingen, dy’t rêst binne.
16 Hwent de Heare sels scil mei in rop, mei it lûd fen in aertsingel en mei Gods bazún delkomme fen ’e himel; en dy’t yn Christus stoarn binne, scille earst opstean;
17 den wy, dy’t yn it libben oerbleaun binne, wy scille tagelyk mei hjarren weinommen wirde yn ’e wolken, de Heare to miette yn ’e loft; en sa scille wy altiten mei de Heare wêze.
18 Dêrom, treastgje inoar mei dizze wirden.

HAEDSTIK 5.
1 Mar oer de tiden en de omstannichheden, broerren, is it net nedich jimme to skriuwen.
2 Hwent jimme witte sels tige goed, dat de dei des Heare sà komt as in dief yn ’e nacht.
3 Hwent as hja sizze: Frede en gjin gefaer, den oerfalt hjarren ûnfoarsjoens it fordjer, lyk as de wéen in frou, dy’t swier is; en ûntkomme scille hja it net.
4 Mar jimme, broerren, binne net yn tsjusternis, dat jimme dy dei as in dief oerfalt.
5 Hwent jimme binne allegearre bern fen it ljocht, en bern fen ’e dei; wy binne net fen ’e nacht noch fen ’e tsjusternis.
6 Lit ús den net sliepe, lyk as de oaren, mar lit ús weitsje en nochteren wêze.
7 Hwent dy’t sliepe, sliepe nachts; en dy’t dronken binne, binne nachts dronken.
8 Mar wy, dy’t fen ’e dei binne, lit ús nochteren wêze, klaeid yn it pânser fen it leauwe en de ljeafde, en ta in helm hawwende de hope fen ’e sillichheit;
9 hwent God hat ús net steld ta grime, mar ta it winnen fen ’e sillichheit troch ús Heare Jezus Christus,
10 dy’t for ús stoarn is, dat wy, itsij ‘t wy weitsje, itsij ‘t wy sliepe, mei inoarren mei him libje scoene.
11 Dêrom, formoanje elkoar en stichtsje de ien de oare, lyk as jimme ek dogge.
12 En wy bidde jimme, broerren, hâld yn oansjen dyjingen, dy’t ûnder jimme arbeidzje,
en jimme foargongers binne yn ’e Heare en jimme warskôgje;
13 en haw swide mei hjarren op yn ljeafde, om hjar wirk. Libje yn frede mei inoarren.
14 En wy formoanje jimme, broerren, set de omrinners to plak, treastgje de lytsmoedigen, kom de swakken yn ’e miette, wêz langmoedich tsjin allegearre.
15 Tink der om, dat gjinien immen [pag. 1099] kwea mei kwea leannet, mar trachtsje altiten nei it goede for inoar en for allegearre.
16 Wêz altiten bliid.
17 Bid sûnder ophâlden.
18 Tankje God yn alles, hwent dat is Gods wollen yn Christus Jezus oer jimme.
19 Dwêst de Geast net út.
20 Forachtsje de profesijen net.
21 Hifkje alle dingen; bihâld it goede.
22 Hoedzje jimme for allerhanne kwea.
23 En de God fen ’e frede sels mei jimme hielendal hilligje; en jimme geast en siele en lichem mei ûnbispritsen biwarre wirde yn it kommen fen ús Heare Jezus Christus.
24 Hy is trou, dy’t jimme ropt, dy’t it ek dwaen scil.
25 Broerren, bid for ús.
26 Doch al de broerren de groetenis mei de hillige pea.
27 Ik biswar jimme by de Heare, dat dit brief al de hillige broerren foarlêzen wirde scil.
28 De genede fen ús Heare Jezus Christus sij mei jimme. Amen.

# IT TWADE BRIEF OAN DE THESSALONICENZEN.

HAEDSTIK 1.
1 Paulus en Silvanus en Timotheüs oan de gemeinte fen de Thessalonicenzen yn God ús Heit en de Heare Jezus Christus.
2 Genede mei jimme wêze en frede fen God ús Heit en de Heare Jezus Christus.
3 Broerren, wy moatte God altiten for jimme tankje, lyk as it binlik is, om’t jimme leauwe tige oanwint en de ljeafde ta inoarren by in elk fen jimme sa oerfloedich wirdt,
4 dat wysels yn Gods gemeinten fen jimme romje, om jimme fordildsumheit en leauwe yn al jimme forfolgingen en binearingen, dy’t jimme fordûrje,
5 in biwiis fen Gods rjuchtfeardich oardiel dat jimme Gods keninkryk weardich achte wirde, dêr’t jimme ek for lije,
6 yn safier it rjucht is by God, jimme binearders binearing to forjilden,
7 en jimme dy’t bineare wirde, forkwikking mei ús, yn de iepenbiering fen de Heare Jezus út ’e himel mei de ingelen fen syn macht,

8 mei lôgen fjûr wraek dwaende oer
dyjingen, dy’t God net kenne, en oer dyjingen
dy’t it Evangeelje fen ús Heare Jezus Christus
oerhearrich binne;
9 dy ta straf it ivich fordjer lije scille, fier fen
des Heare oantlit en fen ’e hearlikheit fen syn
krêft,
10 dy deis, as er komt om forhearlike to
wirden yn syn hilligen en in wûnder to wirden
yn allegearre dy’t leaud hawwe, oermits ús
tsjûgenis ûnder jimme leaud is.
11 Dêrom bidde wy ek altyd for jimme, dat ús
God jimme syn ropping weardich achtsje mei,
en alle wolbihagen yn it goede en al it wirk fen
it leauwe mei krêft foltôgje scil;
12 dat de namme fen ús Heare Jezus Christus
yn jimme forhearlike wirdt, en jimme yn him,
neffens de genede fen ús God en fen ’e Heare
Jezus Christus.

HAEDSTIK 2.

1 En wy bidde jimme, broerren, oangeande
it kommen fen ús Heare Jezus Christus en ús
taforgearring ta him,
2 lit jimme net sa gau forwrigje fen forstân
en kjel meitsje, noch troch in geast, noch
troch in wird, noch troch in brief, sa’t it hjit
fen ús, lyk as scoe de dei fen Christus sà wêze.
3 Lit gjinien jimme op iennigerlei wize op ’e
doele bringe; hwent earst moat de ôffal
komme, en iepenbiere wêze de minske fen ’e
ûngerjuchtichheit, de soan fen it fordjer,
4 de tsjinstanner dy’t himsels set boppe alles
hwet God of hillich neamd wirdt, dat er as
God yn Gods timpel sitten giet en himsels
foardocht God to wêzen.
5 Mei it jimme net tinke, dat ik jimme dy
dingen plichte to sizzen, do’t ik yette by
jimme wier?
6 En hjoeddeis, jimme witte wol hwet [pag. 1100]
him tsjinhâldt, dat er op syn tiid iepenbiere
wirde mei.
7 Hwent de forbirgenheit fen ’e
ûngerjuchtichheit wirdt al wirke, allinne moat
hy dy’t nou tsjinhâldt, yette út it formidden
weidien wirde;
8 en den scil de ûngerjuchtige iepenbiere
wirde, hwa’t de Heare Jezus mei de azem fen
syn mûle fordwaen scil en troch de forskining
fen syn kommen to neate dwaen,
9 him, hwaens kommen is troch satans
wirking, yn alle krêft en teikens en wûnders
fen ljeagen,
10 en yn alle forlieding fen ’e
ûngerjuchtichheit yn dyjingen, dy’t forlern
geane, om’t hja de ljeafde fen ’e wierheit net
oannommen hawwe, om bihâlden to wirden.
11 En dêrom stjûrt God hjarren in krêft fen
dwaling, om de ljeagen to leauwen;
12 dat hja allegearre foroardiele wirde meije
dy de wierheit net leaud hawwe, mar in
wolbihagen hawn hawwe yn ’e
ûngerjuchtichheit.
13 Mar wy binne skildich, altiten God to
tankjen for jimme, broerren, dy’t fen ’e Heare
bimind binne, om’t God jimme fen it
oanbigjin ôf útkard hat ta sillichheit, troch
hilliging fen ’e Geast en leauwe oan ’e
wierheit,
14 dêr’t Er jimme ek ta roppen hat troch ús
Evangeelje, dat jimme de hearlikheit fen ús
Heare Jezus Christus winne scoene.
15 Stean den, broerren, en hâld de
oerleveringen dy’t jimme leard binne, itsij
troch ús wird, itsij troch ús brief.
16 En ús Heare Jezus Christus sels, en God ús
Heit, dy’t ús ljeaf hawn hat, en ivige treast en
goed hope troch genede jown hat,
17 meije jimme herten treastgje en jimme
forsterkje yn alle goed wird en wirk.

HAEDSTIK 3.

1 Fierders, broerren, bid for ús, dat it wird
des Heare syn foartgong hat en forhearlike
wirdt lyk as ek to jimmes,
2 en dat wy forlost wirde fen ’e ûnbrûksume
en kweade minsken; hwent it leauwe is net
fen allegearre.
3 Mar de Heare is trou, dy’t jimme forsterkje
scil en biwarje for ’e kweade.
4 En wy bitrouwe fen jimme yn ’e Heare, dat
jimme dogge en dwaen scille, hwet wy jimme
hjitte.
5 En de Heare mei jimme herten rjuchtsje ta
de ljeafde fen God en ta de fordildsumheit fen
Christus.
6 En wy hjitte jimme, broerren, yn ’e namme
fen ús Heare Jezus Christus, mij jimme for

elke broer, dy't ûnfoechsum wannelet, en net neffens de oerlevering, dy't er fen ús krige hat.
7 Hwent jimme witte dochs sels wol, ho't jimme ús neifolgje moatte; hwent wy hawwe ús by jimme net ûnfoechsum hâlden,
8 en wy hawwe nimmens brea for neat iten, mar mei wrotten en wramen nacht en dei arbeide om gjinien fen jimme lêstich to wêzen.
9 Net, dat wy it rjucht net hiene, mar wy woenen jimme ússels ta in foarbyld fen neifolging jaen.
10 Hwent ek do't wy by jimme wierne, plichten wy dat jimme foar to hâlden, dat as immen net arbeidzje wol, hy ek net ite scil.
11 Hwent wy hearre, dat der ûnder jimme gûdden binne, dy't ûnfoechsum wannelje, net arbeidzjende, mar omrinnende.
12 Sokken hjitte en formoanje wy yn ús Heare Jezus Christus, ynbannich to arbeidzjen en hjar eigen brea to iten.
13 Mar jimme, broerren, jow gjin bilies yn it goeddwaen.
14 As immen nei ús wird yn dit brief net harket, merk him en gean net mei him om, dat er biskamme wirde mei,
15 en hâld him net for in fijân, mar warskôgje him as in broer.
16 Hy nou, de Heare fen 'e frede, mei jimme syn frede jaen by alles en yn alles.
De Heare sij mei jimme allegearre.
17 De groetenis mei myn hân, fen Paulus. Dit is it teiken yn elk brief; sa skriuw ik.
18 De genede fen ús Heare Jezus Christus sij mei jimme allegearre. Amen.

[pag. 1101]

# IT EARSTE BRIEF OAN
# TIMOTHEÜS.

HAEDSTIK 1.

1 Paulus, apostel fen Christus Jezus, neffens it bistel fen God, ús Sillichmakker, en de Heare Jezus Christus, ús hope,
2 oan Timotheüs, myn oprjuchte soan yn it leauwe. Genede, barmhertichheit en frede fen God, ús Heit, en Christus Jezus, ús Heare.
3 Lyk as ik dy frege haw, do't ik nei Macedonië reizge, moatstû to Efeze bliuwe, om somliken to hjitten dat hja gjin oare lear leare,
4 noch hjar bijowe ta fabels en stamlisten sûnder ein, dy't mear striidfragen to wei bringe as heilsoarder fen God, dy't yn it leauwe is.
5 Mar de ein fen it gebot is ljeafde út in rein herte en in goed gewisse en in oprjucht leauwe,
6 dêr't somliken fen ôfwykt binne en hawwe hjar bijown ta idel praet,
7 wollende learmasters fen 'e wet wêze, sûnder to bigripen hwet hja sizze noch hwet hja bitsjûgje.
8 Mar wy witte, dat de wet goed is, as men hjar wetlik brûkt,
9 en dêrom tinkt, dat de wet net de rjuchtfeardigen steld is, mar de ûnrjuchtfeardigen en de oerhearrigen, de goddeleazen en de sûnders, de ûnhilligen en de ûnreinen, de heitemoardners en de memmemoardners, de deaslaggers,
10 de hoerkers, dy't by mânljue lizze, de sielforkeapers, de ljeageners, de falske eedswarders, en hwet mar mear tsjin de soune leare is,
11 neffens it Evangeelje fen de hearlikheit fen de sillige God, dat my tabitroud is.
12 Ik tankje him, dy't my krêft jown hat, Christus Jezus, ús Heare, dat er my trou achte hat, do't er my yn syn tsjinst stelde,
13 my, dy't eartiids in lasterder wier en in forfolger en in oerweldiger. Mar my is barmhertichheit bard, om't ik it ûnwittend dien haw, yn ûnleauwigens;
14 en mear as oerfloedich hat de genede fen ús Heare west, mei it leauwe en de ljeafde, dy't yn Christus Jezus binne.
15 Dit is in wier wird en alle oannimmen weardich, dat Christus Jezus yn 'e wrâld kommen is, om sûnders to bihâlden, dêr't ik

de greatste fen bin.
16 Mar dêrom is my barmhertichheit bard, dat Jezus Christus yn my, dy't de greatste bin, al syn langmoedichheit biwize scoe, ta in foarbyld dyjingen, dy't yn him leauwe scille ta it ivige libben.
17 Him nou, de kening fen de ieuwen, de ûnfordjerlike, de ûnsjenlike, de ienichst wize God, mei eare en hearlikheit wêze oant yn alle ivichheit. Amen.
18 Dit gebot hjit ik dy, Timotheüs, myn soan, neffens de profesijen dy't oer dy foargien binne, datstû dêrtroch de goede striid striidst,
19 mei leauwe en in goed gewisse. Hwent mei dat to forstjitten, binne somliken fen it leauwe ôfslein,
20 ûnder oaren Hymenéüs en Alexander, dy't ik de satan oerjown haw, om hjarren it lasterjen ôf to learen.

HAEDSTIK 2.

1 Ik formoanje den foar alle dingen, dat der smekingen, beaën, foarbeaën en tanksizzingen dien wirde for alle minsken,
2 for keningen en allegearre dy't yn heechheit binne, dat wy in stil en fredich libben hawwe meije yn alle godsillichheit en earberens.
3 Hwent dat is goed en ljeaflik foar God, ús Sillichmakker,
4 dy't wol dat alle minsken sillich wirde en ta kennisse fen 'e wierheit komme.
5 Hwent der is ien God, der is ek ien Middeler fen God en minsken, de minske Christus Jezus,
6 dy't himsels jown hat ta in rantsoen for allegearre, it tsjûgenis op syn tiid;
7 dêr't ik for steld bin ta in forkindiger en apostel, ik siz de wierheit yn Christus, ik ljeagenje net, ta in learmaster fen 'e heidenen yn leauwe en wierheit.
8 Ik wol den, dat de mânljue allerwegen [pag. 1102] bidde, opheevjende hillige hannen, sûnder grime en striid.
9 Allyksa, dat de frouljue yn weardige hâlding, mei skamte en ynbannigens, hjarsels forsiere, net mei hierfrissels en goud, of pearels, of kostbere klean,
10 mar lyk as it frouljue stiet, dy't for godfreezjend gean wolle, mei goede wirken.
11 In frou scil hjar ûnderrjuchtsje litte yn it stille, yn alle ûnderdienichheit.
12 Mar ik stean net ta, dat de frou ûnderrjuchtet, noch oer de man hearsket, mar hja moat hjar stilhâlde.
13 Hwent Adam is earst makke, do Eva.
14 En Adam is net forlaet, mar de frou is forlaet en kommen to fallen.
15 Mar hja scil bihâlden wirde mei bern to krijen, as hja bliuwt yn leauwe en ljeafde en hilliging, mei ynbannigens.

HAEDSTIK 3.

1 Dit is in wier wird: as immen nei it ampt fen in opsjenner trachtet, dy bigeart in treflik wirk.
2 De opsjenner den moat ûnbispritsen wêze, ien frouwe man, nochteren, evenredich, earber, gastfrij, bikwaem om to ûnderrjuchtsjen,
3 gjin drinker, gjin fjuchter, gjin woekerder, mar ynskiklik, fij fen striid en jildsucht,
4 immen dy't syn eigen hûs goed regearret en syn bern ûnder de tucht hat, yn alle dimmenheit.
5 Hwent as immen syn eigen hûs net wit to regearjen, ho scil er for Gods gemeinte soargje?
6 Gjin nijling, dat er net forbline wirdt, en yn it oardiel fen 'e divel falt.
7 Hy moat ek in goed tsjûgenis hawwe fen hwa't bûten steane, dat er net to skande komt en yn 'e strik fen 'e divel falt.
8 Allyksa moatte de diakens earber wêze, net dûbelfâldich, hjar net bijaende ta folle wyn, gjin woekerders,
9 hâldende de forbirgenheit fen it leauwe yn in rein gewisse.
10 Ek moatte hja earst hifke wirde, en dêrnei meije hja tsjinje, as hja ûnbistraflik binne.
11 Allyksa moatte hjar frouljue earber wêze, gjin lastertongen, nochteren, bitroud yn alles.
12 De diakens scille ien frouwe man wêze, en hjar eigen bern en hûs goed regearje.
13 Hwent dy de bitsjinning goed waernommen hawwe, meitsje hjarsels in goede rang en greate frijmoedigens yn it leauwe, dat yn Christus Jezus is.

14 Dizze dingen skriuw ik dy, hoopjende mei gauwens ta dy to kommen.
15 Mar mocht ik toevje, den witstû ho't men yen hâlde moat yn Gods hûs, dat is de gemeinte fen de libbene God, in pylder en grounslach fen 'e wierheit.
16 En sûnder alle twivel, great is de forbirgenheit fen de godsillichheit: God is iepenbiere yn it flêsk, is rjuchtfeardige yn 'e Geast, is sjoen fen 'e ingelen, is forkindige ûnder de heidenen, is leaud yn 'e wrâld, is opnommen yn hearlikheit.

HAEDSTIK 4.

1 Mar de Geast seit klear, dat yn 'e lêste tiden gûdden it leauwe ôffalle scille, hjar bijaende ta dwaelgeasten en learingen fen kweageasten,
2 troch de skynhilligens fen ljeagensprekkers, dy't hjar eigen gewisse taskroeid hawwe,
3 dy't it trouwen forbiede en it iten fen spizen, dy't God skepen hat ta geniet mei tanksizzing for hjarren dy't leauwe en de wierheit bikend hawwe.
4 Hwent al Gods skepsel is goed, en neat is forwerplik, as it mei tanksizzing nommen wirdt;
5 hwent it wirdt hillige troch Gods wird en it gebet.
6 Astû dy dingen de broerren foarhâldst, scilstû in goed tsjinner fen Christus Jezus wêze, opbrocht yn de wirden fen it leauwe en fen de goede leare, dystû neifolge hast.
7 Mar forwerp de goddeleaze âldwivefabels. En oefenje dy ta godsillichheit.
8 Hwent de oefening fen it lichem is net ta folle nut, mar de godsillichheit is ta alle dingen nut, om't hja hat de bilofte fen it tsjinwirdige en fen it takommende libben.
9 Dat is in wier wird en alle oannimming weardich.
10 Hwent dêrfor arbeidzje en stride wy, om't wy ús hope set hawwe op 'e libbene God, dy't in bihâlder is fen alle [pag. 1103] minsken, mar aldermeast fen 'e leauwigen.
11 Hjit en ûnderrjuchtsje dy dingen.
12 Lit gjinien dyn jonkheit forachtsje, mar wêz de leauwigen in foarbyld yn wird, yn wannel, yn ljeafde, yn 'e Geast, yn leauwe, yn sedichheit.
13 Hâld oan mei lêzen, mei formoanjen, mei learen, oant ik kom.
14 Forsomje de jefte net, dy't yn dy is, en dy troch de profesije mei hânoplizzing fen it âlderlingskip jown is.
15 Bitink dy dingen, wêz dêryn warber, dat dyn oanwinnen allegearre iepenbier wêze mei.
16 Nim dysels to wacht en de leare; bliuw dêr by, hwent dat dwaende, scilstû en dysels en dyn tahearders bihâlde.

HAEDSTIK 5.

1 Wêz net hird tsjin in âld man, mar formoanje him as in heit, de jongerein as broerren,
2 âldere frouljue as memmen, jongfammen as sisters, yn alle sedichheit.
3 Earje de widdouwen, dy't wierliken widdow binne.
4 Mar hat in widdow bern of bernsbern, lit dy den earst leare yn 'e hûs godsillichheit to oefenjen en hjar âffears berneplicht to dwaen; hwent dat is goed en oannimlik foar God.
5 Dy't nou wierliken widdow is, en lykme allinne litten, dy hat hjar hope op God, en bliuwt nacht en dei yn smekingen en beaën.
6 Mar dy't oerdiedich libbet, is libben dea.
7 Gebied dy dingen ek, dat hja ûnbispritsen wêze meije.
8 Mar as immen fen syn eigen folk en binammen fen syn húshâlding gjin noed stiet, dy hat it leauwe forsake en is minder as in ûnleauwige.
9 In widdow mei ynskreaun wirde net ûnder de sechstich jier, dy't ien mans frou west hat,
10 en tsjûgenis hat fen goede wirken: oft hja bern opbrocht hat, gastfrij west hat, hilligen de foetten wosken hat, ellindigen bystien hat, hjar op alle goed wirk útlein hat.
11 Mar nim gjin jongere widdouwen oan, hwent as hja weelderich wirde tsjin Christus, wolle hja trouwe,
12 en hawwe in oardiel, om't hja de earste trou to neate dien hawwe.
13 En tagelyk leare hja liddich de huzen bylâns to gean, en net allinne liddich, mar ek

rabberich en nijsgjirrich, pratende oer hwet gjin foech jowt.

14 Dêrom wol ik, dat de jongeren trouwe, bern krije, de húshâlding bistjûre, en de tsjinstanner gjin oarsaek ta laster jowe.

15 Hwent der hawwe hjar al inkelen ôfkeard nei de satan.

16 As lykwols in leauwige man of in leauwige frou widdouwen hat, moat dy hjar ûnderhâlde; en de gemeinte moat net bilêste wirde, dat hja dyjingen, dy't wierliken widdou binne, ûnderhâlde kin.

17 De âldsten, dy't goed regearje, scille dûbele eare weardich achte wirde, binammen dy't arbeidzje yn wird en leare.

18 Hwent de Skrift seit: In terskjende okse scilstû de bek net tabine, en: De arbeider is syn lean wirdich.

19 Nim tsjin in âldste gjin klacht oan, oars net as ûnder twa of trije tsjûgen.

20 Bistraf dy't sûndigje yn it bywêzen fen allegearre, dat ek de oaren freze hawwe meije.

21 Ik bitsjûgje foar God en de Heare Jezus Christus en de útkarde ingelen, datstû dy dingen hâldst sûnder foaroardiel, neat dwaende neffens sin.

22 Liz nimmen oerhastich de hannen op, en haw gjin mienskip oan in oarmans sûnden. Hâld dysels rein.

23 Drink net langer allinne wetter, mar brûk hwet wyn om dyn mage en dyn mannichfâldige swakheden.

24 By somlike minsken binne de sûnden iepenbier, en geane hjarren foar nei it oardiel; mar by oaren komme hja nei.

25 Allyksa binne ek de goede wirken iepenbier, en dêr't it oars stiet, kinne hja dochs net forhoalen bliuwe.

HAEDSTIK 6.

1 Dy't as tsjinstfeinten ûnder it jok binne, scille allegearre hjar hearen alle eare weardich achtsje, dat Gods namme en de leare net lastere wirde mei.

2 Mar dy't leauwige hearen hawwe, scille hjar net forachtsje, om't hja broerren binne, mar dy scille hjar nammersto mear tsjinje, om't hja leauwigen en bi-[pag. 1104]-minden binne, dy't hjar op it woldwaen útlizze. Lear en formoanje dy dingen.

3 As immen in oare leare leart, en net oerienkomt mei de soune wirden fen ús Heare Jezus Christus en mei de leare, dy't neffens de godsillichheit is,

4 dy blaest him op, alhowol't er neat wit, en dwilet oer striidfragen en kreauwerijen, dêr't oerginst út foartkomt, getsier, laster en kwea bitinken,

5 stokeljen fen minsken dy't fordoarn fen forstân binne, en de wierheit forlern hawwe, mienende dat de godsfreze in gewin is. Mij sokke ljue.

6 Ja, de godsfreze is in great gewin mei tofredenheit.

7 Hwent wy hawwe neat yn 'e wrâld brocht, en kinne, it hat klearrichheit, der ek neat út meinimme,

8 mar as wy fiedsel en tek hawwe, lit ús dêr tofreden mei wêze.

9 Mar dy't ryk wirde wolle, falle yn forsiking en yn 'e strik, en folle dwaze en skeadlike bigearten, dy't de minsken forsmoare yn fordjer en ûndergong.

10 Hwent de jildsucht is in woartel fen alle kwea, dêr't somliken op longerjende, fen it leauwe ôfdwaeld binne, en hawwe hjarsels mei folle smerten trochstitsen.

11 Mar dû, o Gods minske, ûntflechtsje dy dingen, en trachtsje nei gerjuchtichheit, godsfreze, leauwe, ljeafde, fordildigens, sêftmoedigens.

12 Striid de goede striid fen it leauwe, gryp nei it ivige libben, dêrstû ta roppen bist en de goede bilidenis fen dien hast foar folle tsjûgen.

13 Ik hjit dy foar God, dy't alle dingen libben makket, en foar Christus Jezus, dy't ûnder Pontius Pilatus de goede bilidenis bitsjûge hat:

14 hâld dat gebot ûnbismet en ûnbispritsen, oant de forskining fen ús Heare Jezus Christus,

15 dy't op syn tiid iepenbierje scil de sillige en iennichste Heare, de Kening fen 'e keningen en Heare fen 'e hearen,

16 dy't allinne ûnstjerlikheit hat, en in ûntagonklik ljocht biwennet, hwa't gjin minske sjoen hat noch sjen kin, hwaens de

eare wêze mei en ivige krêft. Amen.
17 Hjit de riken yn dizze tsjinwirdige wrâld dat hja net heechmoedich binne noch hjar hope sette op ’e ûnwissens fen de rykdom, mar op ’e libbene God, dy’t ús alle dingen oerfloedich to genietsjen jowt;
18 dat hja woldogge, ryk binne yn goede wirken, foldédich, gemiensum,
19 en hjarsels in goed founemint lizze for it takommende, om it ivige libben to winnen.
20 O Timotheüs! biwarje it pân dat dy tabitroud is, en haw in ôfkear fen it goddeleaze idelpraet en fen de tsjinstellingen fen de sabeare wittenskip,
21 dy’t somliken forkindige hawwe en binne ôfwykt fen it leauwe. De genede sij mei dy. Amen.

# IT TWADE BRIEF OAN TIMOTHEÜS.

HAEDSTIK 1.

1 Paulus, apostel fen Christus Jezus troch Gods wollen, neffens de bilofte fen it libben, dat yn Christus Jezus is,
2 oan Timotheüs, myn ljeave soan: genede, barmhertichheit, frede fen God de Heit en Christus Jezus, ús Heare.
3 Ik tankje God, dy’t ik fen ’e âffears ôf mei in suver gewisse tsjinje, lyk as ik sûnder ophâlden nacht en dei yn myn beaën om dy tink.
4 En tinkende oan dyn triennen, haw ik in ynliken forlangst dy to sjen, dat ik fol fen blydskip wirde mei,
5 as ik mysels yn it sin bring it oprjuchte leauwe, dat yn dy is, dat earst wenne hat yn Loïs, dyn beppe, en yn Eunice, dyn mem, en ik bin biwisse dat it ek yn dy wennet.
6 Ut dy oarsaek bring ik dy yn it sin, datstû oantreastgest Gods jefte, dy’t yn dy is troch de oplizzing fen myn hannen.
7 Hwent God hat ús net jown in geast [pag. 1105] fen eangens, mar fen krêft en fen ljeafde en fen ynbannigens.
8 Skamje dy den net for it tsjûgenis fen ús Heare, noch for my, dy’t syn finzene bin, mar draech mei it lijen fen it Evangeelje neffens de krêft fen God,
9 dy’t ús bihâlden hat en roppen mei in hillige ropping, net neflfens ús wirken, mar neffens syn eigen foarnimmen en genede, dy’t ús jown is yn Christus Jezus foar de ieuwene tiden,
10 mar nou iepenbiere is troch de forskining fen ús Sillichmakker Christus Jezus, dy’t de dea to neate dien hat, en it libben en de ûnfordjerlikheit yn it ljocht set troch it Evangeelje,
11 dêr’t ik for steld bin ta in forkindiger en apostel en learmaster fen ’e heidenen.
12 Ut dy oarsaek lij ik dizze dingen ek, mar ik skamje my net, hwent ik wit yn hwa’t ik leaud haw, en ik bin biwisse, dat hy machtich is om it pân, dat my tabitroud is, to biwarjen oant dy deis ta.
13 Hâld it foarbyld fen ’e soune wirden, dystû fen my heard hast, yn it leauwe en de ljeafde, dy’t yn Christus Jezus is.
14 Biwarje it goede pân, dat dy tabitroud is, troch de Hillige Geast, dy’t yn ús wennet.
15 Dit witstû, dat hja hjar allegearre fen my ôfkeard hawwe, dy’t yn Azië wenje, ûnder oaren Fygellus en Hermógenes.
16 De Heare mei it húsgesin fen Onesiforus barmhertichheit jaen, hwent mannich kear hat er my forkwikt en for myn keatling hat er him net skamme.
17 Mar do’t er to Rome kommen wier, hat er mei ynmoed om my socht en my ek foun.
18 De Heare mei him jaen, dat er barmhertichheit fynt by de Heare yn dy dei. En hwet er net oan Efeze dien hat, dat witstû tige goed.

HAEDSTIK 2.

1 Dû den, myn soan, wêz sterk yn de genede, dy’t yn Christus Jezus is;
2 en hwetstû fen my ûnder folle tsjûgen

heard hast, bitrou dat bitroude minsken ta, dy't bikwaem wêze scille ek oaren to learen.
3 Draech it lijen mei as in goed kriichsfeint fen Christus Jezus.
4 Nimmen, dy't yn 'e oarloch tsjinnet, lit him bihelje yn 'e kostwinning, dat er him haegje mei dy't him for de oarloch woun hat.
5 Sa ek, as immen kriicht, dy wirdt net kroane, as er net wetlik kriigd hat.
6 Dy't it lân bout, moat for syn arbeid allerearst fen 'e fruchten genietsje.
7 Forstean goed hwet ik siz; hwent de Heare scil dy yn alle dingen forstân jaen.
8 Hâld yn oantinken dat Jezus Christus út 'e deaden opwekke is, dy't is út Davids sied, neffens myn Evangeelje,
9 dêr't ik lijen om útstean moat, ta de bannen ta, as in kweadogger, mar Gods wird is net boun.
10 Dêrom fordraech ik alles om de útkarden, dat ek hja de sillichheit winne scoene, dy't yn Christus Jezus is, mei ivige hearlikheit.
11 Dit is in wier wird: Hwent as wy mei him stoarn binne, scille wy ek mei him libje;
12 as wy fordrage, scille wy ek mei him hearskje; as wy him forsaekje, scil hy ús ek forsaekje;
13 as wy ûntrou binne, hy bliuwt trou, hwent hy kin himsels net forsaekje.
14 Bring dy dingen yn oantinken, en bitsjûgje foar God, dat hja gjin wirdstriid fiere, dy't nearne ta nut is as ta fordjer fen 'e tahearders.
15 Doch alle war bitroud foar God to stean, in arbeider, dy't him net hoecht to skamjen, dy't it wird fen 'e wierheit rjucht snijt.
16 Mar forwerp it goddeleaze idelpraet, hwent hja scille noch fierder gean yn 'e goddeleasheit,
17 en hjar wird scil foartwreidzje as de kanker, ûnder hwa is Hymenéus en Filétus,
18 dy't fen de wierheit ôfwykt binne, sizzende dat de opstanning al bard is, en it leauwe fen somliken fordjerre.
19 Lykwols, Gods fêst founemint stiet, hawwende dit segel: De Heare ken dyjingen dy't sines binne, en: Dy't de namme fen Christus neamt, moat ôfstean fen ûngerjuchtichheit.
20 Yn in great hûs binne net allinne goudene en silverene fetten, mar ek houtene en stiennene, en somlike ta eare, mar somlike ta ûneare. [pag. 1106]
21 As nou immen him fen dy dingen reiniget, hy scil wêze in fet ta eare, hillige, bikwaem ta it brûkme fen 'e Heare, ta alle goed wirk tarist.
22 Untflechtsje de bigearlikheden fen 'e jonkheit en trachtsje nei gerjuchtichheit, leauwe, ljeafde, frede mei dyjingen, dy't de Heare oanroppe út in rein hert.
23 En mij de dwaze en domme striidfragen, wittende dat dêr striderij út foartkomt.
24 En in tsjinstfeint des Heare moat net stride, mar minlik wêze for allegearre, bikwaem ta ûnderrjuchtsjen, fordildich ûnder it kweade,
25 mei sêftmoedigens de tsjinstanners to rjuchte helpend, oft God hjarren faeks bikearing jaen mocht ta kennisse fen de wierheit,
26 en hja wer wekker wirde mochten út 'e strik fen de divel, dy't hjar finzen hie ta syn wollen.

HAEDSTIK 3.

1 En wit dit, dat der yn de lêste dagen swiere tiden ûntstean scille.
2 Hwent de minsken scille wêze ljeafhawwers fen hjarsels, jildsuchtich, greatsprekkend, heechhertich, lasterjend, hjar âlden oerhearrich, ûntankber, ûnforskillich,
3 sûnder ljeafde en trou, rabbers, sûnder miette en sûnder tucht, sûnder ljeafde ta it goede,
4 forrieders, rokkeleas, opblaesd, mear ljeafhawwers fen geniet as fen God,
5 hawwende in uterlike foarm fen frommens, mar dy't de krêft dêrfen forsake hawwe. En sokke minsken moatstû forfije.
6 Hwent sokken binne it, dy't de huzen ynglûpe en de frouljue yn bislach nimme, dy't mei sûnden bilêstge binne en fen allerhanne lusten prike,
7 dy't altyd leare en nea ta kennisse fen de wierheit komme kinne.
8 En lyk as Jannes en Jambres tsjin Mozes stiene, sa steane ek hja tsjin de wierheit, minsken, bidoarn fen forstân en net bitroud yn it leauwe.

9 Mar hja scille it net fierder bringe, hwent hjar ûnforstân scil allegearre iepenbier wirde, lyk as it dy oaren ek gien is.
10 Mar dû hast myn leare neifolge,myn wannel, foarnimmen, leauwe, langmoedigens, ljeafde, fordildigens,
11 myn forfolgingen, myn lijen, lyk as it my to Antiochië, en to Iconium en to Lystra oerkommen is, al dy forfolgingen dy't ik ûndergien haw, en út allegearre hat de Heare my forlost.
12 Ja, dy't godsillich libje wolle yn Christus Jezus, scille allegearre forfolge wirde.
13 Mar de kweaminsken en bidragers scille ta slimmer forfalle, forliedende en forlaet wirdende.
14 Mar bliuw dû yn hwetstû leard hast, en dêrstû wissichheit fen krige hast, wittende fen hwastû it leard hast,
15 en datstû fen lyts ôf de hillige Skriften witten hast, dy't dy wiis meitsje kinne ta sillichheit, troch it leauwe, dat yn Christus Jezus is.
16 Hwent al de Skrift is fen Gods Geast ynjown, en is nuttich ta learing, ta wearlizzing, ta forbettering, ta ûnderwizing yn 'e gerjuchtichheit,
17 dat Gods minske folslein wêze mei, ta alle goed wirk folslein tarist.

HAEDSTIK 4.

1 Ik bitsjûgje foar God en de Heare Jezus Christus, dy't libbenen en deaden oardielje scil, en by syn forskining en keninkryk:
2 forkindigje it wird, stean, by tiid en ûntiid; wearliz, bistraf, formoanje mei alle langmoedigens en lear.
3 Hwent der scil in tiid komme, dat hja de soune lear net mear fordrage scille, mar kidelich fen ear, scille hja hjarsels learmasters forgearje nei hjar eigen bigearten,
4 en scille it ear fen 'e wierheit ôf hâlde, en scille hjar keare ta fabels.
5 Mar dû, wêz wach yn alles, fordraech it kweade, doch it wirk fen in evangelist, folbring dyn tsjinst folslein.
6 Hwent ik wird al ta in drankoffer offere, en de tiid fen myn ûntbining is oansteande.
7 Ik haw de goede striid striden, ik bin de baen to'n ein roun, ik haw it leauwe bihâlden;
8 fierders is my weilein de kroane fen de gerjuchtichheit, dy't de Heare, de rjuchtfeardige rjuchter, my dy deis jaen [pag. 1107] scil, en net allinne my, mar allegearre dy't syn forskining ljeafhawn hawwe.
9 War dy om mei haesten oer to kommen.
10 Hwent Demas hat my forlitten, om't er de tsjinwirdige wrâld ljeaf krige hat, en is nei Thessalonica reizge, Crescens nei Galatië, Titus nei Dalmatië.
11 Lukas is allinne mei my. Nim Markus en bring him mei, hwent hy is my tige nut ta de bitsjinning.
12 Mar Tychicus haw ik nei Efeze stjûrd.
13 Nim by dyn kommen de mantel mei, dy't ik yn Troas by Carpus litten haw, en de boeken, en foaral de perkaminten.
14 Alexander de kopersmid hat my folle kwea dien. De Heare scil him leanje nei syn wirken.
15 Wachtsje dû dy ek for him, hwent hy hat ús wirden tige tsjinstien.
16 Yn myn earste forantwirding hat gjinien mei my west, mar hja hawwe my allegearre forlitten; it mei hjarren net oanrekkene wirde.
17 De Heare lykwols hat my bystien en my krêft jown, dat troch my de forkindiging folslein wirde scoe en alle heidenen hjar hearre scoene; en ik bin út 'e tosken fen de liuw forlost.
18 En de Heare scil my forlosse fen alle tsjoed wirk en bihâlde yn syn himelsk keninkryk. Him mei de hearlikheit wêze yn alle ivichheit. Amen.
19 Doch de groetenis oan Prisca en Aquila en it húsgesin fen Onesiforus.
20 Erastus is to Korinthe bleaun, Trofimus haw ik siik to Milete efterlitten.
21 Biflitigje dy, om foar de winter to kommen. De groetenis fen Eubúlus en Pudens en Linus en Claudia en al de broerren.
22 De Heare Jezus Christus sij mei dyn geast! De genede sij mei jimme! Amen.

IT BRIEF OAN

# TITUS.

HAEDSTIK 1.

1 Paulus, tsjinstfeint fen God en apostel fen Jezus Christus, neffens it leauwe fen Gods útkarden, en de kennisse fen de wierheit, dy't nei de godsillichheit is,

2 yn 'e hope fen it ivige libben, dat God, dy't net Ijeagenje kin, foar de ieuwene tiden ûnthjitten, mar op syn tiid iepenbiere hat,

3 syn wird, yn 'e forkindiging dy't my tabitroud is, neffens it bistel fen God, ús Sillichmakker; oan Titus, myn oprjuchte soan yn it miene leauwe:

4 genede, barmhertichheit, frede mei dy wêze fen God de Heit, en de Heare Jezus Christus, ús Sillichmakker.

5 Hjirom haw ik dy op Kreta efterlitten: datstû foarinoar skikke scoest hwet noch net ôfdien wier, en fen stêd ta stêd âldsten oanstelle, lyk as ik dy hjitten haw;

6 immen dy't ûnbispritsen is, ien frouwe man, mei leauwige bern, dy't net to biskildigjen binne fen oerdied, noch oerhearrich binne.

7 Hwent in opsjender moat ûnbispritsen wêze as Gods húshâlder, net steechsinnich, net opljeappend, net dranksuchtich, gjin fjuchter, gjin woekerder,

8 mar gastfrij, in ljeafhawwer fen it goede, evenredich, rjuchtfeardich, hillich, earber,

9 dy't him hâldt oan it wiere wird neffens de leare, dat er bikwaem is yn de soune leare to formoanjen en de tsjinsprekkers to oertsjûgjen.

10 Hwent der binne forskate oerhearrigen, greatsprekkers en forlieders, binammen út de bisnijenis,

11 hwa't men de mûle stopje moat, dy't hiele húsgesinnen yn ûnstjûr bringe, learende hwet net nei bihearren is om skandlik gewin.

12 Ien fen hjarren, hjar eigen profeet, hat sein: Kretenzen binne altiten ljeageners, kweade beesten, loaije bûken.

13 Dat tsjûgenis is wier. Bistraf hjar [pag. 1108] dêrom strang, dat hja soun wêze meije yn it leauwe,

14 en gjin Joadske fabels achtslane en ynsettingen fen minsken, dy't hjar by de wierheit weikeare.

15 De reinen is alles rein, mar de bismetten en ûnleauwigen is neat rein, mar beide hjar forstân en gewisse binne bismet.

16 Hja bilide dat hja God kenne, mar hja forsaekje Him mei de wirken, hwent hja binne grouwelik en oerhearrich en ûnbrûksum ta alle goed wirk.

HAEDSTIK 2.

1 Mar dû, sprek hwet mei de soune lear oerienkomt.

2 Siz de âlde mânljue, dat hja nochteren binne, earber, evenredich, soun yn it leauwe, yn 'e ljeafde, yn 'e fordildigens.

3 Allyksa moatte de âlde frouljue hjar hâlde en drage, lyk as it de hilligen foeget, gjin lastertongen, net oan 'e wyn forslave, mar opfiedend ta it goede,

4 dat hja de jonge frouljue leare foarsichtich to wêzen, hjar man ljeaf to hawwen, hjar bern ljeaf to hawwen,

5 ynbannich to wêzen, sedich, húshâldlik, goed, hjar eigen mânljue ûnderdienich, dat Gods wird net lastere wirdt.

6 Formoanje allyksa de jonge mânljue evenredich to wêzen yn alles;

7 jow hjarren dyn eigen foarbyld fen goede wirken: suverheit yn de leare, ynfierenheit, oprjuchtens,

8 it soune, ûnûntstriidbere wird, dat de tsjinstanner biskamme stiet, om't er jimme gjin kwea bylizze kin.

9 De tsjinstfeinten moatte yn alles hjar eigen hearen ûnderdienich wêze, hjarren haegje, net tsjinsprekke,

10 net ûnearlik wêze, mar alle goede trou biwize, dat hja de leare fen God ús Sillichmakker yn alles forsiere meije.

11 Hwent Gods sillichmeitsjende genede is alle minsken iepenbiere,

12 en leart ús, dat wy, de goddeleasheit en de wrâldske bigearlikheden forsaekjende,

evenredich en rjuchtfeardich en godsillich yn ’e tsjinwirdige wrâld libje scoene,
13 forwachtsjende de sillige hope en iepenbiering fen’e hearlikheit fen ús greate God en Sillichmakker Christus Jezus,
14 dy’t himsels for ús jown hat, om ús to forlossen fen alle ûngerjuchtichheit, en himsels in eigen folk to reinigjen, warber yn goede wirken.
15 Siz dat, en formoanje en bistraf mei alle ynmoed. Nimmen mei dy forachtsje.

HAEDSTIK 3.

1 Bring hjarren yn it sin, dat hja de oerheden en machten ûnderdienich binne, hjarren hearrich binne, tsjinstré ta alle goed wirk,
2 gjinien lasterje, striderij mije, ynskiklik binne, yn alles sêftmoedich tsjin alle minsken.
3 Hwent ek wy wierne alearen ûnforstannich, oerhearrich, ôfdwaeld, allerhanne bigearlikheden en lusten tsjinjende, yn forkeardens en oerginst libjende, hatich en inoar haetsjende.
4 Mar do’t de goedheit en minskeljeafde fen God, ús Sillichmakker, iepenbiere waerd,
5 hat Er ús bihâlden, net út de wirken fen ’e gerjuchtichheit, dy’t wysels dien hiene, mar nei syn barmhertichheit, troch it bad fen de werberte en fornijing fen de Hillige Geast,
6 dy’t Er oerfloedich oer ús útgetten hat troch Jezus Christus, ús Sillichmakker,
7 dat wy, rjuchtfeardige troch syn genede, erfgenamten wirde scoene neffens de hope fen it ivige libben.
8 Dat is in wier wird, en ik wol datstû sterk op dy dingen oanstiest, dat dyjingen, dy’t oan God leauwe, soargje goede wirken foar to stean. Dy dingen binne de minsken goed en nut.
9 Mar hâld dy fier fen dwaze fragen en stamlisten en skeel en striderij oer de wet, hwent dy binne ûnnut en idel.
10 Forwerp in kettersk minske nei de earste en twade formoanning,
11 wittende, dat sa’n ien forkeard is en sûndiget en yn himsels foroardiele is.
12 As ik Artemas of Tychicus nei dy ta stjûr, kom den sa gau mooglik by my to Nicopolis, hwent ik haw foar my nommen dêr de winter oer to bliuwen.
13 Ris Senas, de wetgelearde, en Apollos soarchfâldich ta de reis út, dat hjarren neat ûntbrekke mei.
14 En dat ek dy fen uzen leare, goede [pag. 1109] wirken foar to stean ta it nedige ûnderhâld, om net ûnfruchtber to wêzen.
15 De groetenis fen allegearre, dy’t mei my binne. De groetenis oan hwa’t ús ljeafhawwe yn it leauwe. De genede sij mei jimme allegearre. Amen.

# IT BRIEF OAN FILÉMON.

1 Paulus, finzene fen Christus Jezus, en Timotheüs, de broer, oan Filémon, de biminde en ús meiwirker,
2 en oan Appia, de sister, en oan Archippus, ús meistrider, en oan ’e gemeinte by jo oan hûs.
3 Genede mei jimme wêze en frede fen God, ús Heit, en de Heare Jezus Christus.
4 Jimmeroan tankje ik myn God, as ik jo bitink yn myn beaën,
5 om’t ik hear fen jins ljeafde en it leauwe, dat jo hawwe oan ’e Heare Jezus en for alle hilligen,
6 dat de mienskip fen jins leauwe krêftich wirde mei troch de kennisse fen al it goede, dat yn ús is neffens Christus Jezus.
7 Hwent wy hawwe greate blydskip en treast oer jins ljeafde, om’t it yngewant fen ’e hilligen troch jo, myn broer, forkwikt is.
8 Dêrom, alhowol’t ik yn Christus greate frijmoedigens haw, om jo to hjitten hwet nei bihearren is,
9 bid ik jo ljeaver om ’e wille fen ’e ljeafde, ik Paulus, in âld man, en nou ek noch in finzene fen Christus Jezus;
10 ik bid jo for myn soan, for Onésimus, dy’t ik yn myn bannen woun haw,

11 dy't jo ienris ûnnut wier, mar nou jo en my tige nut is,
12 dy't ik jo wer taskikt haw, nim him, dat is myn eigen yngewant, wer oan.
13 Om mysels hie ik him jerne by my hâlde wollen, dat er my yn pleats fen jo tsjinje scoe yn 'e bannen fen it Evangeelje;
14 mar sûnder jins tawird haw ik neat dwaen wollen, dat jins goed wirk net oantwongen wêze scoe, mar frij.
15 Mooglik hat er dêrom wol in tiid by jo wei west, dat jo him ivich werom hawwe scoene,
16 en nou net langer as in tsjinstfeint, mar mear as in tsjinstfeint, in ljeave broer, binammen my, mar nammersto mear jo, beide yn it flêsk en yn 'e Heare.
17 As jo den mienskip mei my hawwe, nim him oan as mysels.
18 En as er jo earne yn forûngelike hat of jo hwet skildich is, rekkenje dat for my.
19 Ik, Paulus, skriuw mei myn eigen hân: ik scil it bitelje; om net to sizzen dat jo my ek josels skildich binne.
20 Ja myn broer, ik woe wol fen jo genietsje yn 'e Heare, bistilje myn yngewant yn 'e Heare.
21 Bitrouwend op jins hearrichheit haw ik jo skreaun, wittende, dat jo yette mear dwaen scille as ik siz.
22 En meitsje my teffens ûnderkommen ré; hwent ik hoopje, troch jimme beaën jimme jown to wirden.
23 De groetenis fen Epafras, myn finzene-mei yn Christus Jezus,
24 fen Markus, Aristarchus, Demas en Lukas, myn meiwirkers.
25 De genede fen ús Heare Jezus Christus sij mei jimme geast. Amen.

[pag. 1110]

# IT BRIEF OAN DE HEBRËEN.

## HAEDSTIK 1.

1 God, dy't eartiids mannich kear en op mannigerlei wize ta de âffears spritsen hat troch de profeten, hat yn it lêstoan fen dizze dagen ta ús spritsen troch de Soan,
2 dy't Er set hat ta in erfgenamt fen alles, troch hwa't Er ek de wrâld makke hat.
3 Dy't, om't er de ôfstrieling is fen syn hearlikheit en it ôfbyld fen syn wêzen, en alle dingen draecht troch it wird fen syn krêft, nei't er de reiniging fen ús sûnden to wei brocht hat, sitten gien is oan 'e rjuchterhân fen 'e Majesteit yn 'e heechste himelen,
4 safolle machtiger wirden as de ingelen, as er trefliker namme boppe hjarren erve hat.
5 Hwent tsjin hwa fen de ingelen hat Er ea sein: Myn Soan bistû, hjoed de dei haw Ik dy woun? en yetris: Ik scil him ta in Heit wêze, en hy scil my ta in Soan wêze?
6 En as Er de earstberne yetris yn 'e wrâld bringt, seit Er: En him scille al Gods ingelen oanbidde.
7 En fen de ingelen seit Er wol: Dy't syn ingelen geasten makket, en syn tsjinners in lôge fjûr,
8 mar fen 'e Soan seit Er: Dyn troan, o God, is yn alle ivichheit, en de skepter fen rjuchtlikens is de skepter fen dyn keninkryk.
9 Dû hast gerjuchtichheit ljeafhawn en ûngerjuchtichheit hate; dêrom hat, o God! dyn God dy salve mei oalje fen freugde boppe dyn gelikens.
10 En: Dû, Heare, hast yn it oanbigjin de ierde grounfêste, en de himelen binne it wirk fen dyn hannen.
11 Dy scille forgean, mar Dû bliuwst altiten; en hja scille allegearre as in stik klaeijing forâldzje,
12 en as in tekken scilstû se oprôlje, en as in stik klaeijing scille hja foroarje. Mar Dû bist deselde en dyn jierren scil gjin ein oan komme.
13 En tsjin. hwa fen de ingelen hat Er ea sein: Sit oan myn rjuchterhân, oant Ik dyn fijannen set haw ta in foetbank for dyn foetten?
14 Binne it net allegearre tsjinjende geasten,

dy't útstjûrd wirde ta tsjinst fen dyjingen, dy't de sillichheit ervje scille?

HAEDSTIK 2.

1 Dêrom moatte wy ús nammersto mear hâlde oan itjinge wy heard hawwe, om dochs net ôf to driuwen.
2 Hwent as it wird, troch ingelen spritsen, bifêstige is, en alle oertrêdding en oerhearrigens rjuchtfeardige straf krige hat,
3 ho scille wy ûntkomme, as wy sa'n greate sillichheit net achtslagge? dy't earst forkindige is troch de Heare, en oan ús bifêstige is fen dyjingen, dy't hjar heard hawwe,
4 wylst boppedat God meitsjûge hat troch teikens en wûnders en allerhanne krêften, en bidielingen fen de Hillige Geast, neffens syn wollen.
5 Hwent Hy hat de ingelen de takommende wrâld, dêr't wy oer sprekke, net ûnderhearrich makke.
6 Hwent immen hat earne bitsjûge, sizzende: Hwet is de minske, dat Jo om him tinke, of de minskesoan, dat Jo him achtslagge?
7 Jo hawwe him net folle minder makke as de ingelen, mei hearlikheit en eare hawwe Jo him kroane en Jo hawwe him set oer 'e wirken fen Jins hannen.
8 Alle dingen hawwe Jo ûnderhearrich makke ûnder syn foetten. Hwent yn dat: alle dingen him ûnderhearrich, hat Er neat útsûndere, dat him net ûnderhearrich wêze scoe. Nou lykwols sjugge wy noch net, dat him alle dingen ûnderhearrich binne.
9 Mar wy sjugge him, dy't net folle minder as de ingelen makke wier, Jezus, om syn deadslijen mei hearlikheit en eare kroane, dat er troch Gods genede for allegearre de dea smeitsje scoe.
10 Hwent it foege Him, om hwa't alle [pag. 1111] dingen binne en troch hwa't alle dingen binne, dat Er folle bern ta de hearlikheit liedende, de opperste Liedsman fen hjar sillichheit troch lijen folsleinmeitsje scoe.
11 Hwent en hy dy't hilliget en hja dy't hillige wirde, binne allegearre út ien; út hokker oarsaek hy him der net for skammet, hjar broerren to neamen,
12 sizzende: Ik scil Jins namme myn broerren forkindigje, yn it formidden fen 'e gemeinte scil ik Jo loovje.
13 En yetris: Ik scil myn bitrouwen op Him sette. En yetris: Sjuch, hjir bin ik mei de bern, dy't God my jown hat.
14 Mei't den de bern diel hawwe oan flêsk en bloed, hat ek hy dêr allyksa diel oan krige, om troch de dea to neate to dwaen dy't de macht fen 'e dea hie, dat is de divel,
15 en to forlossen allegearre, dy't út freze for 'e dea, hjar hiele libbén de tsjinstberheit ûnderwirpen wierne.
16 Hwent wierliken, hy nimt de ingelen net oan, mar hy nimt it sied fen Abraham oan.
17 En dêrom moast er yn alles de broerren allyk wirde, dat er in barmhertich en in trou hegepreester wêze scoe yn 'e dingen by God, om de sûnden fen it folk to formoedsoenjen.
18 Hwent om't er sels forsocht is en lit hat, kin er dyjingen dy't forsocht wirde, helpe.

HAEDSTIK 3.

1 Dêrom, hillige broerren, dy diel hawwe oan in himelske ropping, slach de Apostel en Hegepreester fen ús bilidenis acht, Christus Jezus,
2 dy trou is Dyjinge, dy't him steld hat, lyk as ek Mozes yn syn hiele hûs.
3 Hwent hy is safolle mear hearlikheit weardich achte as Mozes, as dyjinge dy't it hûs boud hat, mear eare hat as it hûs.
4 Hwent elk hûs wirdt fen immen boud; mar dy't alles boud hat, is God.
5 En Mozes hat wol trou west yn syn hiele hûs as in tsjinner, ta in tsjûgenis fen hwet forkindige wirde scoe,
6 mar Christus is it as de Soan oer syn eigen hûs, en syn hûs binne wy, as wy de frijmoedichheit en de rom fen 'e hope oan 'e ein ta bihâlde.
7 Dêrom, lyk as de Hillige Geast seit: Hjoed de dei, as jimme syn stim hearre,
8 forhirdzje jimme herten net, lyk as yn 'e forbittering, de deis fen 'e forsiking yn de woastenije,
9 dêr't jimme âffears My forsochten en hifken, alhowol't hja myn wirken seagen, fjirtich jier lang.
10 Dêrom wier Ik grammoedich op dat skaei, en sei: Jimmeroan binne hja op 'e doele mei it

herte, en myn wegen hawwe hja net kend.
11 Sa haw Ik den yn myn grime sward: Hja scille net yngean yn myn rêst.
12 Sjuch den ta, broerren, dat yn gjinien fen jimme ea in forkeard, ûnleauwich herte wêze mei, mei ôf to wiken fen 'e libbene God.
13 Mar formoanje inoar al den dei, salang as it hjoed neamd wirdt, dat gjinien ûnder jimme forhirde wirde mei troch it forlied fen 'e sûnde.
14 Hwent wy hawwe diel krige oan Christus, as wy it bigjinsel fen dy fêste groun oan 'e ein ta bihâlde.
15 As der sein wirdt: Hjoed de dei, as jimme syn stim hearre, forhirdzje jimme herten net, lyk as yn 'e forbittering,
16 hwa wierne it den, dy't heard en forbittere hawwe? Wierne hja it net allegearre, dy troch Mozes út Egypte laet wierne?
17 En op hwa hat Er grammoedich west, fjirtich jier lang? Wier it net op dyjingen, dy't sûndige hiene, hwaens lichemen fallen binne yn 'e woastenije?
18 En hwa oars hat Er sward, dat hja net yn syn rêst yngean scoene, as dyjingen, dy't oerhearrich west hiene?
19 En wy sjugge dat hja net yngean kinnen hawwe fen wegen hjar ûnleauwe.

HAEDSTIK 4.

1 Lit ús den mei freze der om tinke, salang as de bilofte om yn to gean yn syn rêst ús yette litten wirdt, dat net ien fen jimme bliken dwaen scoe efterbleaun to wêzen.
2 Hwent ús is likegoed it Evangeelje forkindige as hjarren, mar it wird dat hja hearden wier hjarren gjin nut, om't it net mei it leauwe mank wier yn dyjingen dy't it hearden.
3 Hwent wy, dy't leaud hawwe, geane [pag. 1112]
yn 'e rêst, lyk as Er sein hat: Sa haw Ik den sward yn myn grime: Hja scille yn myn rêst net yngean! alhowol't syn wirken fen 'e grounlizzing fen de wrâld ôf al folbrocht wierne.
4 Hwent Hy hat earne fen 'e saunde dei dit sein: En God rêstte de saunde deis fen al syn wirken.
5 En nou yetris: Hja scille net yn myn rêst yngean!
6 Om't dit den bliuwt, dat somliken yn 'e rêst yngeane, en dyjingen, hwa't it Evangeelje earst forkindige wier, net yngien binne fen wegen hjar oerhearrichheit,
7 stelt Er wer in dei, de dei fen hjoed, sizzende troch David tiden letter, lyk as al sein is: Hjoed de dei, as jimme syn stim hearre, forhirdzje jimme herten net.
8 Hwent as Jozua hjar yn 'e rêst brocht hie, scoe Er net oer in oare dei, neitiid, spritsen hawwe.
9 Der bliuwt den in rêst oer for it folk fen God.
10 Hwent dy't yn syn rêst yngien is, hat sels ek fen syn wirken rêst, lyk as God fen sines.
11 Lit ús den alle war dwaen om yn dy rêst yn to gean, dat gjinien yn itselde foarbyld fen oerhearrichheit falt.
12 Hwent Gods wird is libben en krêftich, en skerper as alle twasnedich swird, en it giet troch oant de fordieling fen siele en geast, en spieren en moarch, en is in rjuchter ek fen 'e tinzen en oerlizzingen fen it herte,
13 en der is gjin skepsel foar Him forbirgen, mar alle dingen lizze iepen en bleat foar de eagen fen Him, mei hwa't wy it to dwaen hawwe.
14 Om't wy den in greate hegepreester hawwe, dy troch de himelen hinne gien is, Jezus, Gods Soan, lit ús de bilidenis fêsthâlde.
15 Hwent wy hawwe net in hegepreester, dy't gjin meilijen hawwe kin mei ús swakheden, mar dy't yn alle dingen, lyk as wy, forsocht west hat, sûnder sûnde.
16 Lit ús den mei frijmoedichheit gean ta de troan fen 'e genede, dat wy barmhertichheit winne meije en genede fine, om holpen to wirden op 'e rjuchte tiid.

HAEDSTIK 5.

1 Hwent alle hegepreester, út de minsken nommen, wirdt for de minsken steld by God, om jeften en offers to offerjen for de sûnden;
2 in minske dy't meilijen hawwe kin mei de ûnwittenden en dwalenden, om't er sels ek mei swakkens oanhelle is.
3 En dêrom moat er lyk as for it folk, ek for himsels offerje for 'e sûnden.
4 En gjinien nimt for himsels dy eare oan, mar dy't fen God roppen wirdt, lyk as Äaron.

5 Sa hat ek Christus himsels net forhearlike om hegepreester to wirden, mar dy tsjin him sein hat: Dû bist myn Soan, hjoed de dei haw Ik dy woun,
6 lyk as Er ek oars earne seit: Dû bist preester yn ivichheit, neffens de oarder fen Melchizédek.
7 Dy't yn 'e dagen fen syn flêsk, mei ynlik roppen en triennen, beaën en smekingen offere hat oan Him, dy't him fen 'e dea forlosse koe, en forheard is út 'e eangstme.
8 En alhowol't er de Soan wier, hat er hearrichheit leard út itjinge er lit hat;
9 en folmakke, is er allegearre dy't nei him harkje, in oarsaek fen ivige sillichheit wirden,
10 en is fen God roppen ta hegepreester nei de oarder fen Melchizédek.
11 Oer hwa't wy folle to sizzen hawwe, dat swier út to lizzen is, om't jimme staf wirden binne.
12 Hwent alhowol't jimme neffens de tiid learmasters hearden to wêzen, hawwe jimme it op 'e nij fenneden, dat men jimme de earste bigjinsels fen Gods wirden leart, en jimme binne wirden as dy't môlke fenneden hawwe en gjin fêste spize.
13 Hwent in elk dy't yette oan 'e môlke is, is ûnbileard yn it wird fen 'e gerjuchtichheit, hwent hy is in bern.
14 Mar de fêste spize is for de folwoechsenen, dy de sinnen biwend hawwe, om goed en kwea to ûnderskieden.

HAEDSTIK 6.

1 Dêrom, wêze littende it oanbigjin fen Christus' leare, wolle wy foartfarre ta de folsleinens en net wer lizze it founemint: [pag. 1113] de bikearing fen 'e deade wirken, it leauwe yn God,
2 en de leare fen 'e dopen, en it oplizzen fen 'e hannen, en de opstanning fen 'e deaden en it ivich oardiel.
3 En dat scille wy ek dwaen, as God it talit.
4 Hwent it is ûnmooglik, dyjingen dy't ienris forljochte wirden binne, en de himelske jefte smakke hawwe, en diel krige hawwe oan 'e Hillige Geast,
5 en smakke hawwe Gods goed wird en de krêften fen de takommende ieu,
6 en ôffallich wirde, yetris to fornijen ta bikearing, mei't hja hjarsels de Soan fen God wer krusigje en iepenbier to skande meitsje.
7 Hwent de ierde, dy't de rein, faken op hjar delkommende, opnimt, en in goed gewaechs opbringt for dyjingen, om hwa't hja biboud wirdt, kriget seining fen God.
8 Mar dy toarnen en tiksels draecht, dooch net en is neiby forflokt; en oan 'e ein wirdt hjar frucht opbaernd.
9 Mar al sprekke wy sa, by jimme, biminden, binne wy oertsjûge fen better dingen ek hwet de sillichheit oangiet.
10 Hwent God is net ûnrjuchtfeardich, dat Er jimme wirk forjitte scoe: de ljeafde dy't jimme oan syn namme dien hawwe, mei't jimme de hilligen tsjinne hawwe, en noch tsjinje.
11 Mar wy bigeare, dat in elk fen jimme deselde war docht ta de folsleine wissichheit fen 'e hope, oan 'e ein ta,
12 dat jimme gjin bilies jaen scille, mar neifolgers wêze fen dyjingen, dy troch leauwe en langmoedigens de biloften ervje.
13 Hwent do't God Abraham de bilofte die, en by gjinien dy't mear wier swarre koe, hat Er by himsels sward,
14 sizzende: Wiswier, swide scil Ik dy seingje en oermiette scil Ik dy formannichfâldigje.
15 En sa, fordildich wachtsjende, hat er de bilofte krige.
16 Hwent de minsken swarre by Him dy't heger is; en de eed is hjarren ta bifêstiging en in ein fen alle tsjinsprekken.
17 Dêrom is God, dy't de erfgenamten fen 'e bilofte de ûnforwrigberens fen syn rie noch klearder biwize woe, der mei in eed oer hinne kommen,
18 dat wy troch twa ûnforwrigbere dingen, dêr't God by gjin mooglikheit yn ljeagenje kin, in sterke fortreasting hawwe scoene, wy, dy't in taflecht sochten, om de foarstelde hope fêst to hâlden;
19 dy't wy hawwe ta in anker fen 'e siele, dat wis en fêst is, en yngiet yn it binnenste fen it foarkleed,
20 dêr't de foargonger for ús yngien is, Jezus, neffens de oarder fen Melchizédek hegepreester wirden yn der ivichheit.

HAEDSTIK 7.

1 Hwent dy Melchizédek, kening fen Salem,

preester fen 'e allerheechste God, dy't
Abraham yn 'e miette gyng, do't er
weromkaem fen it forslaen fen 'e keningen, en
him seinge,
2 hwa't Abraham ek fen alles in tsjienden
meidielde, is neffens de oersetting fen syn
namme earst kening fen 'e gerjuchtichheit, en
fierders wied er kening fen Salem, dat is
kening fen 'e frede;
3 sûnder heit, sûnder mem, sûnder
slachtlist, sûnder oanbigjin fen dagen noch
libbensein, mar Gods Soan allyk wirden,
bliuwt er preester yn der ivichheit.
4 Slach nou acht, ho great hy wier, hwa't
Abraham, de aertsfaer, in tsjienden joech fen
it bêste fen 'e bút.
5 En dy't út 'e soannen fen Levi it
preesterskip ûntfange, is neffens de wet wol
hjitten tsjienden fen it folk to nimmen, dat is
fen hjar broerren, alhowol't dy ek út
Abraham's heupe foartkommen binne.
6 Mar dy't syn slachte net út hjarren hie, hat
fen Abraham tsjienden nommen, en him
seinge dy't de biloften hie.
7 Nou scil gjinien ûntstride, hwet minder is
wirdt seinge fen hwet mear is.
8 En hjir krije stjerlike minsken tsjienden,
mar dêr immen fen hwa tsjûge wirdt, dat er
libbet.
9 En om it sa to sizzen, hat ek Levi, dy
tsjienden nimt, troch Abraham tsjienden
jown,
10 hwent hy wier yette yn syn heite heupe,
do't Melchizédek him yn 'e miette gyng. [pag. 1114]
11 As den nou de folsleinens troch it
Levityske preesterskip wier, hwent dêrûnder
hat it folk de wet ûntfongen, hwerom wier it
den noch nedich, dat der yette in oare
preester neffens de oarder fen Melchizédek
opstie, dêr't net fen sein wirde koe dat er
neffens de oarder fen Aäron wier?
12 Hwent as it preesterskip foroare wirdt, den
moat der ek foroaring fen 'e wet folgje.
13 Hwent hy, fen hwa't dy dingen sein wirde,
heart ta in oare stamme, dêr't gjinien fen him
ta it alter bijown hat.
14 Hwent it is iepenbier, dat us Heare út Juda
spruten is, in stamme, dy't Mozes net neamd
hat, do't er oer de preesters spriek.
15 En yette folle klearder wirdt it, as der nei
de allikens fen Melchizédek in oare preester
opstiet,
16 dy dat net wirden is neffens de wet fen in
flêsklik gebod, mar út 'e krêft fen in
ûnforgonklik libben.
17 Hwent fen him wirdt tsjûge: Dû bist
preester yn der ivichheit neffens de oarder fen
Melchizédek.
18 Hwent it foargeande gebod is wol to neate
dien, om't it swak en ûnnut wier,
19 hwent de wet hat neat folslein makke, mar
dochs hat it de wei west ta in bettere hope,
dêr't wy tichter troch by God komme.
20 En forsafier't dat net sûnder eed bard is,
hwent dy binne sûnder eed preester wirden,
21 mar dizze mei in eed troch Him, dy tsjin
him sein hat: De Heare hat sward, en it scil
Him net rouwe: Dû bist preester yn der
ivichheit neffens de oarder fen Melchizédek;
22 for safier is Jezus ek boarch wirden fen in
better forboun.
23 En dyen binne wit ho machtich preester
wirden, om't hja troch de dea bilet waerden
oan to bliuwen;
24 mar dizze, om't er bliuwt yn ivichheit, hat
in net to ûntmeitsjen preesterskip.
25 En dêrom kin er ek folslein bihâlde, dy
troch him ta God geane, om't er altiten libbet
om for hjarren to bidden.
26 Hwent sa'n hegepreester hienen wy
fenneden: hillich, ûnskildich, ûnbismet,
ôfskaet fen de sûnders, en boppe de himelen
forhege;
27 dy't it net lyk as de hegepreesters, alle
dagen nedich hat, earst for syn eigen sûnden
offers to offerjen, en den for it folk sines,
hwent dat hat er ienris dien, do't er himsels
offere.
28 Hwent de wet stelt ta hegepreester
minsken, dy't mei swakheit oanhelle binne,
mar it wird fen 'e eed nei de wet stelt de Soan,
dy't folmakke is yn ivichheit.

HAEDSTIK 8.

1 De haedsaek nou fen hwet bispritsen
wirdt, is, dat wy sa'n hegepreester hawwe, dy't
sit oan 'e rjuchterhân fen 'e troan fen 'e
Majesteit yn 'e himelen,
2 in bitsjinner fen it hillichdom en fen 'e

wiere tabernakel, dy't de Heare oprjuchte hat, en gjin minske.
3 Hwent alle hegepreester wirdt steld, om jeften en offers to offerjen; dêrom wier it needsaek, dat ek hy hwet to offerjen hie.
4 Hwent as er op ierde wier, scoe er net ienris preester wêze, om't der al preesters binne, dy neffens de wet de jeften offerje;
5 dy't in ôfbylding en skaed fen it himelske hillichdom bitsjinje, lyk as Mozes in Godlike oanspraek krige, do't er de tabernakel rémeitsje scoe: Sjuch, seit Er, datstû it allegearre makkest neffens it foarbyld, dat dy op de berch sjen litten is.
6 Mar nou hat er in nammersto trefliker bitsjinning krige as er ek Middeler is fen in better forboun, dat op bettere biloften fêstlein is.
7 Hwent as dat earste forboun ûnbispritsen west hie, der scoe for it twade gjin plak socht wêze.
8 Hwent hjarren lekjende, seit Er: Sjuch, der komme dagen, sprekt de Heare, dat Ik for it hûs fen Israël en for it hûs fen Juda in nij forboun oprjuchtsje scil;
9 net neffens it forboun, dat Ik mei hjar âffears makke haw, de deis dat Ik hjarren by de hân krige, om hjar út it lân fen Egypte to lieden; hwent hja binne yn dat myn forboun net bleaun, en Ik haw hjar net achtslein, seit de Heare. [pag. 1115]
10 Hwent dit is it forboun, dat Ik nei dy dagen mei it hûs fen Israël meitsje scil, seit de Heare: Ik scil myn wetten yn hjar forstân jaen, en yn hjar herte scil Ik dy biskriuwe; en Ik scil hjarren ta in God wêze en hja scille My ta in folk wêze.
11 En hja scille net leare in elk syn neiste en in elk syn broer, sizzende: Ken de Heare, hwent hja scille My allegearre kenne fen de lytste ta de greatste ûnder hjarren.
12 Hwent Ik scil hjar ûngerjuchtichheden genedich wêze, en oan hjar sûnden en hjar oertrêddingen scil Ik nea wer tinke.
13 Mei it sizzen: in nij, hat Er it earste forboun âld makke, en hwet forâldet en forjierret, is oan it weiwirden ta.

HAEDSTIK 9.

1 Sa hie den ek it earste forboun wol ynsettingen for de earetsjinst en it ierdske hillichdom.
2 Hwent der wier in tabernakel rémakke, de earste, dêr't de ljochter yn stie en de tafel en de toanbreaën, dy't it hillige neamd wirdt.
3 Mar efter it twade foarkleed wier de tabernakel, dy't it hillige der hilligen neamd wirdt,
4 hawwende in gouden rookalter en de arke fen it forboun, oer en oer mei goud oerditsen, dêr't in gouden krûk yn wier, mei it manna, en Aärons stêf, dy bloeid hie, en de tafels fen it forboun.
5 En dêr boppe oerhinne wierne de cherubs fen 'e hearlikheit, dy't it soendeksel biskaden. Mar dêr scille wy nou stik foar stik net oer sprekke.
6 Om't nou dy dingen sa makke binne, geane de preesters wol hieltiten weroan yn de earste tabernakel om de tsjinsten waer to nimmen,
7 mar yn 'e twade tabernakel giet ienris yn it jier allinne de hegepreester, net sûnder bloed, dat er offeret for himsels en for de dwalingen fen it folk,
8 dêr't de Hillige Geast mei oantsjut, dat de wei nei it hillichdom yette net iepen is, salang as de earste tabernakel noch stân hat,
9 dy't in likenis is for de tsjinwirdige tiid, en dêr't jeften en offers neffens offere wirde, dy de bitsjinner net folslein meitsje kinne neffens it gewisse,
10 om't hja, neist spizen en dranken en allerhanne waskingen, allinne ynsettingen binne for it flêsk, oplein oant de tiid fen 'e nije oarder.
11 Mar Christus, kommende as hegepreester fen it takommende goed, is troch de greatere en folsleiner tabernakel, net mei hannen makke, dat is, net fen dizze skepping,
12 noch troch it bloed fen bokken en keallen, mar troch syn eigen bloed, ienris yngien yn it hillichdom, en hat in ivige forlossing to wei brocht.
13 Hwent as it bloed fen bokken en bollen, en de yeske fen de jonge kou, sprinkele op 'e ûnreinen, hilliget ta de reinheit fen it flêsk,
14 nammerstomear scil it bloed fen Christus, dy troch de ivige Geast himsels God ûnstraflik offere hat, jimme gewisse reinigje fen deade

wirken, om de libbene God to tsjinjen.
15 En dêrom is hy de Middeler fen in nij testamint, dat, út oarsaek fen syn dea dy barde ta forlossing fen de oertrêddingen ûnder it earste testamint, dyjingen dy roppen binne, de bilofte fen it ivige erfskip ûntfange scoene.
16 Hwent dêr't in testamint is, dêr is it needsaek, dat de dea fen de testamintmakker bûrkindich wirdt;
17 hwent in testamint kriget syn fêstichheit yn 'e deaden, om't it yette gjin krêft hat salang as de testamintmakker libbet.
18 Dêrom is ek it earste net sûnder bloed ynwijd.
19 Hwent, nei't Mozes al de geboaden neffens de wet ta it hiele folk spritsen hie, naem er it bloed fen 'e keallen en de bokken, mei wetter en poarperen wolle en hyzop, en bisprinkele beide, it boek sels en al it folk,
20 sizzende: Dit is it bloed fen it testamint, dat God jimme hjitten hat.
21 En ek de tabernakel en al it gerei fen de earetsjinst bisprinkele er allyksa mei it bloed.
22 En mei bloed wirdt omtrint alles neffens de wet reinige, en sûnder bloedstoarting bart gjin forjowing.
23 Sa wier it den needsaek, dat de útbyldingen fen 'e dingen dy't yn 'e himelen binne, wol troch dy dingen [pag. 1116] reinige waerden, mar de himelske dingen sels troch better offers as sokke.
24 Hwent Christus is net yngien yn it hillichdom, dat mei hannen makke is, in wearbyld fen it wiere, mar yn 'e himel sels, om nou to forskinen foar Gods oantlit, om de wille fen ús,
25 en ek net, om himsels faken to offerjen, lyk as de hegepreester alle jierren wer yn it hillichdom giet mei frjemd bloed,
26 hwent den hied er faken lije moatten, fen 'e grounlizzing fen 'e wrâld ôf; mar nou hat er him ienris yn 'e foltôging fen 'e ieuwen iepenbiere, om troch syn eigen offer de sûnde to neate to dwaen.
27 En lyk as it oer de minsken biskikt is ienris to stjerren, en dêrnei it oardiel,
28 sa scil ek Christus, ienris offere om de sûnden fen mannichten wei to nimmen, de twade kear sûnder sûnde sjoen wirde fen dyjingen, dy't him forwachtsje ta sillichheit.

HAEDSTIK 10.

1 Hwent de wet, dy't in skaed hat fen it takommend goed, en net it byld fen 'e dingen sels, kin mei deselde offers, dy't hja alle jierren aloan offerje, nea net folsleinmeitsje dyjingen, dy tageane.
2 Hwent scoe oars it offerjen net ophâlden wêze, om't de bitsjinners, ienris reinige, gjin witten fen 'e sûnden mear hawwe scoene?
3 Mar nou bringt it alle jierren wer de sûnden yn it oantinken.
4 Hwent it is ûnmooglik, dat it bloed fen oksen en bokken de sûnden weinimt.
5 Dêrom, kommende yn 'e wrâld, seit er: Slachtoffer en offer hawwe Jo net wollen, mar Jo hawwe my it lichem taret;
6 brânoffers en sûndeoffers hawwe Jo net hage.
7 Do spriek ik: Sjuch, ik kom — yn 'e boekrol stiet fen my skreaun —, om jins wollen, o God, to dwaen.
8 As er earst sein hat: Slachtoffer en offer en brânoffers en sûnde-offer, dy't offere wirde neffens de wet, hawwe Jo net wollen, noch hawwe hja Jo hage,
9 den seit er fierder: Sjuch, ik kom om jins wollen to dwaen, o God. Hy nimt it earste wei, om it twade to stellen.
10 Yn dat wollen nou binne wy hillige troch it offer fen it lichem fen Jezus Christus, ienkear.
11 En alle preester stiet wol alle dagen to tsjinjen, en withofaek deselde slachtoffers to offerjen, dy't de sûnden nea weinimme kinne,
12 mar hy, nei ien slachtoffer for de sûnden offere to hawwen, sit yn ivichheit oan Gods rjuchterhân,
13 fierders wachtsjende, oant syn fijannen set wirde ta in foetbank for syn foetten.
14 Hwent mei ien offer hat er for ivich folmakke dyjingen, dy't hillige wirde.
15 En de Hillige Geast tsjûget it ús ek.
16 Hwent nei't Er earst sein hat: Dit is it forboun, dat Ik mei hjarren meitsje scil nei dy dagen, seit de Heare: Ik jow myn wetten yn hjar herte, en Ik scil dy biskriuwe yn hjar forstân;
17 en hjar sûnden en hjar ûngerjuchtichheden scil Ik nea wer oan tinke.

18 Hwer't nou for dy dingen forjowing is, dêr is gjin offer mear for de sûnde.
19 Om't wy den, broerren, frijmoedichheit hawwe om yn to gean yn it hillichdom troch Jezus bloed,
20 de nije en libbene wei, dy't er ús ynwijd hat troch it foarkleed, dat is syn flêsk,
21 en wy in greate preester hawwe oer Gods hûs,
22 lit ús tagean mei in wier herte, yn folsleine wissichheit fen it leauwe, de herten reinige fen it kwea gewisse, en it lichem wosken mei rein wetter.
23 Lit ús de bilidenis fen 'e hope ûnforwrigber bihâlde, hwent Hy dy't ûnthjitten hat, is trou.
24 En lit ús op inoar tasjen, ta opskerping fen 'e ljeafde en fen 'e goede wirken;
25 net forsomjende ús gearkomste ûnder inoar, lyk as somliken wend binne, mar inoar formoanjende, en dat nammerstomear, nou't jimme de dei tichterby kommen sjugge.
26 Hwent as wy mei opset sin sûndigje, nei't wy de kennisse fen 'e wierheit ûntfongen hawwe, bliuwt der for de sûnden gjin slachtoffer mear oer,
27 mar in freeslike forwachting fen it oardiel en it gleone fjûr, dat de tsjinstanners fortarre scil.
28 As immen Mozes' wet forwirpen hat, [pag. 1117] dy stjert sûnder erbarming ûnder twa of trije tsjûgen;
29 hofollesto swierder straf, tinkt jimme, scil hy net weardich achte wirde, dy't Gods Soan fortrape hat, en it bloed fen it testamint, dêr't er troch hillige wier, ûnrein achte hat, en de Geast fen 'e genede to nei kommen is?
30 Hwent wy witte hwa't sein hat: Mines is de wrake; Ik scil forjilde, sprekt de Heare. En yetris: De Heare scil syn folk oardielje.
31 Freeslik is it, to fallen yn 'e hannen fen 'e libbene God.
32 Mar hâld yn oantinken de dagen fen alearen, do't jimme, ta it ljocht kommen, striid en lijen to fordûrjen hiene,
33 nouris, as jimme troch hún en binearingen in skoubyld waerden, den wer, as jimme mienskip hiene mei dyjingen, dy't sa bihannele waerden.
34 Hwent jimme hawwe ek meilit yn myn bannen, en de rôf fen jimme goed mei blydskip oannommen, wittende, dat jimme in better en bliuwend goed yn 'e himelen hawwe.
35 Werp dêrom jimme frijmoedichheit net wei, dy't in greate forjilding fen lean hat.
36 Hwent jimme hawwe fordildsumheit fenneden, dat jimme, nei Gods wollen dien to hawwen, de bilofte weidrage meije.
37 Hwent yette in tige koarte tiid, en hy, dy't stiet to kommen, scil komme en net toevje.
38 Mar de rjuchtfeardige scil út it leauwe libje, en as er binefterbliuwt, hat myn siele yn him gjin bihagen.
39 Mar wy binne gjin minsken, dy't binefterbliuwe ta fordjer, mar dy't leauwe ta bihâld fen 'e siele.

HAEDSTIK 11.

1 It leauwe nou is in fêste groun fen 'e dingen, dy't men hopet, en in biwiis fen 'e saken, dy't men net sjucht.
2 Hwent dêr hawwe de âffears hjar tsjûgenis troch krige.
3 Troch it leauwe forsteane wy, dat de wrâld troch Gods wird taret is, sà, dat de dingen, dy't men sjucht, net wirden binne út dingen, dy sjoen wirde.
4 Troch it leauwe hat Abel God in better offer offere as Kaïn, hwertroch't er tsjûgenis krige hat, dat hy rjuchtfeardich wier, om't God oer syn jeften tsjûgenis joech; en troch dat leauwe sprekt er yette nei't er stoarn is.
5 Troch it leauwe is Henoch weinommen, sûnder de dea to sjen, en hy is net foun, dêrom dat God him weinommen hie. Hwent foar syn weinimmen hat er tsjûgenis hawn, dat er God hage.
6 Mar sûnder leauwe is it ûnmooglik God to haegjen. Hwent dy ta God komt, moat leauwe dat Er is, en in bileanner is fen dyjingen dy't Him siikje.
7 Troch it leauwe hat Noäch, troch Godlike oanspraek ûnderrjuchte oer de dingen dy't noch net sjoen waerden, yn 'e freze, in arke rémakke ta bihâld fen syn húsgesin, en dêrtroch hat er de wrâld foroardiele, en is wirden in erfgenamt fen de gerjuchtichheit, dy't neffens it leauwe is.
8 Troch it leauwe hat Abraham, do't er

roppen waerd, hearrich west om út to gean nei it plak, dat er ta in erfskip ûntfange scoe, en hy is úttein, net wittende, hwer't er komme scoe.
9 Troch it leauwe hat er in biwenner west fen it lân fen 'e bilofte as fen in frjemd lân; en hat yn tinten wenne, mei Izaäk en Jakob, dy't erfgenamten mei wierne fen deselde bilofte;
10 hwent hy forwachte de stêd, dy't founeminten hat, dêr't God de kinstner en boumaster fen is.
11 Troch it leauwe hat ek Sara sels krêft krige om sied to jaen, en oer de tiid fen hjar âldens hat hja berne, om't hja Him trou achte, dy't it ûnthjitten hie.
12 Dêrom is ek út ien, en dat in forstoarne, sa'n mannichte berne as de stjerren oan 'e himel, en as it sân oan 'e igge fen 'e sé, dat net to tellen is.
13 Dy binne allegearre stoarn yn it leauwe, sûnder dat hja de biloften krige hiene, mar hawwe dy fen fierrens sjoen en leaud en groete, en hawwe bikend, dat hja frjemdlingen en bywenners op 'e ierde wierne.
14 Hwent dy't sokke dingen sizze, jowe it kleare biwiis, dat hja in heitelân siikje.
15 En as hja dêrby tocht hiene oan it lân, dat hja úttein wierne, hja scoene it wol oan tiid hawn hawwe werom to gean; [pag. 1118]
16 mar nou longerje hja nei in better, dat is nei it himelske. Dêrom skammet God Him net for hjarren, om hjar God neamd to wirden, hwent Hy hat hjarren in stêd rémakke.
17 Troch it leauwe hat Abraham, do't er hifke waerd, Izaäk offere, en hy, dy't de biloften ûntfongen hie, hat de iennichstberne offere,
18 fen hwa't sein wier: Yn Izaäk scil dy it sied neamd wirde, bitinkende, dat God machtich wier ek út 'e deaden op to wekjen,
19 dêr't er him ek, by likenis, út weromkrige hat.
20 Troch it leauwe hat Izaäk fen wegen de takommende dingen Jakob en Ezau seinge.
21 Troch it leauwe hat Jakob stjerrende in elk fen Jozefs soannen seinge, en hat oanbidden oer de boppeein fen syn stêf.
22 Troch it leauwe hat Jozef stjerrende de úttocht fen Israëls soannen yn oantinken brocht, en bistel to witten dien oer syn biente.
23 Troch it leauwe waerd Mozes, do't er berne wier, trije moanne fen syn âlden forbirgen, om't hja seagen dat it in tsjep bern wier; en hja eangen it gebot fen 'e kening net.
24 Troch it leauwe hat Mozes, do't er great wirden wier, wegere in soan fen Farao's dochter neamd to wirden,
25 wollende ljeaver mei Gods folk kastijd wirde, as for in tiid it geniet fen 'e sûnde to hawwen,
26 achtsjende Christus' smaed greater rykdom as de skatten fen Egypte; hwent hy seach op 'e forjilding fen it lean.
27 Troch it leauwe hat er Egypte forlitten, net eangjende de grime fen 'e kening, hwent hy hâldde út, as sjende de Unsjenlike.
28 Troch it leauwe hat er it Peaske ynset en de bisprinkeling fen it bloed, dat de fordjerder hjar earstbernen net oanreitsje scoe.
29 Troch it leauwe binne hja troch de Reade Sé gien as oer it droege, en de Egyptners, dat ek bisiikjende, binne fordronken.
30 Troch it leauwe binne de mûrren fen Jericho fallen, nei't hja saun dagen lang bisingele west hiene.
31 Troch it leauwe is Rachab, de hoer, net mei de oerhearrigen omkommen, do't hja de bispieders yn frede ynnommen hie.
32 En hwet scil ik yette mear sizze? Hwent de tiid scoe my ûntbrekke, as ik forhelje woe fen Gideon en Barak en Simson en Jefta en David en Samuël en de profeten;
33 dy troch it leauwe keninkriken oerwoun hawwe, gerjuchtichheit dien, de biloften krige, liuwen de bek stoppe,
34 de krêft fen it fjûr dwêst hawwe, oan de skerpte fen it swird ûntkommen binne, út swakheit krêften woun hawwe, yn 'e striid sterk wirden binne, legers fen frjemden op 'e flecht dreaun hawwe.
35 Frouljue hawwe hjar deaden út 'e opstanning weromkrige, en oaren binne martele en hawwe de forlossing net oannommen, dat hja in bettere opstanning winne mochten.
36 En wer oaren hawwe spot en giselingen ûndergien, en ek bannen en finzenis;
37 binne stiennige, forsocht, yn stikken seage; stoarn troch it moardzjende swird; hawwe omroun yn skieppefluzen, yn geitefellen,

forlitten, fortrape, mishannele;
38 hwa't de wrâld net weardich wier, hawwe
yn woastenijen omdoarme en op bergen, yn
spelonken en yn 'e hoalen fen 'e ierde.
39 En dy allegearre, alhowol't hja tsjûgenis
hawn hawwe troch it leauwe, hawwe de
bilofte net krige,
40 om't God hwet betters mei ús foar hie, dat
hja sûnder ús net folslein wirde scoene.

HAEDSTIK 12.

1 Dêrom den ek, lit ús, dy't sa'n greate wolk
fen tsjûgen om ús hinne lizzen hawwe,
ôfdwaen alle lêst en de sûnde, dy't ús licht
bisingelt, en lit ús mei krigelheit rinne de
rinbaen, dy't foar ús leit,
2 sjende op 'e opperste Liedsman en
Foltôger fen it leauwe, Jezus, dy't for de
blydskip, dy't him foarsteld wier, it krús
fordroegen hat, en de skande forachte, en sit
oan 'e rjuchterhân fen Gods troan.
3 Hâld him den foar eagen, dy't sa'n
tsjinspraek fen 'e sûnders tsjin him for[pag. 1119]droegen hat, dat jimme net minder wirde
en de sielen jimme net bijowe.
4 Jimme hawwe yn 'e striid tsjin de sûnde
noch net mei jimme bloed tsjinstien;
5 en jimme binne forgetten de formoanning,
dy't jimme as soannen tasprekt: Myn soan,
forachtsje de tucht des Heare net, en jow it
net oer, astû fen Him bistraft wirdst.
6 Hwent de Heare tuchtiget hwa't Er Ijeaf
hat, en Hy giselet elke soan, dy't Er oannimt.
7 As jimme tucht to fordûrjen hawwe, den
hâldt en draecht God Him tsjin jimme as
soannen; hwent hwet soan is der, dy't de heit
net tuchtiget?
8 Mar as jimme sûnder tucht binne, dêr't
allegearre hjar diel fen krige hawwe, den
binne jimme basterts en gjin soannen.
9 Fierders, de heiten fen ús flêsk hawwe wy
ta tuchtmasters hawn, en wy binne ta ynkear
kommen; scille wy ús den net
nammerstomear deljaen ûnder de Heit fen 'e
geasten, en libje?
10 Hwent hja hawwe for in koarte tiid, nei
hjar goedtinken, tuchtige, mar Hy tuchtiget ta
ús nut, dat wy diel krije scoene oan syn
hillichheit.
11 Nou komt alle tucht op sa'n stuit yen oan,
gjin saek fen blidens to wêzen, mar fen
drôvens; mar neitiid jowt hja in freedsume
frucht fen gerjuchtichheit dyjingen, dy't
dêrtroch bileard binne.
12 Dêrom, rjuchtsje de stadige hannen en de
sloppe knibbels wer,
13 en meitsje rjuchte paden for jimme
foetten, dat it kreupele net útglide, mar earder
genêze mei.
14 Trachtsje allegearre nei de frede en de
hilliging, hwersûnder't nimmen de Heare sjen
scil,
15 tasjende, dat gjinien forfrjemdet fen Gods
genede; dat gjin bittere woartel opsjit en skea
docht en mannichien ûntreiniget;
16 dat der gjin hoerker of ûnhillige is, lyk as
Ezau, dy't for ien spize syn earstberterjucht
forkocht.
17 Hwent jimme witte, dat er neityd, do't er
de seining ervje woe, ek forwirpen waerd;
hwent hy foun gjin plak for syn birou,
alhowol't er dat mei triennen socht.
18 Hwent jimme binne net kommen ta in
taestbere berch en in baernend fjûr, en
donkerheit en tsjusternis en stoarm,
19 en ta bazuneklank en in lûd fen wirden,
wylst dy't it hearden, beaën, dat der gjin wird
mear ta hjarren dien wirde scoe,
20 hwent hja koene it gebot net útstean: Al
rekket der ek mar in dier de berch oan, it scil
stiennige of mei in pylk trochsketten wirde;
21 en sa freeslik wier it oansjen, dat Mozes
spriek: Ik bin alhiel ûntdien en beevjende.
22 Mar jimme binne kommen ta de berch
Sion, ta de stêd fen 'e libbene God, it himelske
Jeruzalem, en ta de tsjientûzenen ingelen,
23 ta de feesthâldende gearkomste en de
gemeinte fen de earstbernen, opskreaun yn 'e
himelen, en ta in rjuchter, de God oer
allegearre, en ta de geasten fen de folslein
rjuchtfeardigen,
24 en ta Jezus, de Middeler fen it Nije
Testamint, en it bloed fen 'e bisprinkeling, dat
fen bettere dingen sprekt as Abel.
25 Sjuch den ta, dat jimme Him, dy't sprekt,
net forwerpe; hwent as dyjingen net
ûntkommen binne, dy't Him forwirpen, dy't
op ierde Godlike oanspraken die, nammersto
minder wy, as wy ús ôfkeare fen Him, dy't út
'e himelen sprekt,

26 hwaens stimme dodestiids de ierde forwrigge, mar dy’t nou forkindige hat, sizzende: Yette ienris scil Ik skodzje net allinne de ierde, mar ek de himel.
27 En dat: y e t t e  i e n r i s bitsjut de foroaring fen de biweechlike dingen, dy’t skepen binne, dat de ûnbiweechlike dingen bliuwe scoene.
28 Dêrom, om’t wy in ûnbiweechlik keninkryk ûntfange, lit ús tankber wêze en dêrtroch God yn wolbihagen tsjinje, mei earbied en mei freze.
29 Hwent ús God is in fortarrend fjûr.

HAEDSTIK 13.

1 Dat de broerreljeafde bliuwe mei.
2 Forjit de gastfrijheit net, hwent dêrtroch hawwe somliken, sûnder it to witten, ingelen ûnderkommen jown.
3 Tink om ’e finzenen, lyk as jimsels finzenen-mei wierne, en om dyjingen, [pag. 1120] dy’t kastijd wirde, om’t jimme sels ek yette yn it lichem binne.
4 Lit it houlik by allegearre yn eare wêze en it bêd ûnbismet; hwent hoerkers en troubrekkers scil God oardielje.
5 Lit jimme wannel sûnder jildsucht wêze, en wêz tofreden mei hwet der is; hwent Hy hat sein: Ik scil dy net ûntfalle en Ik scil dy net forlitte;
6 dat wy doare frijmoedich sizze: De Heare is my in help, ik scil net eangje, hwet scoe in minske my dwaen?
7 Hâld jimme foargongers yn oantinken, dy’t jimme Gods wird forkindige hawwe, folgje hjar leauwe nei, oanskôgjende de útkomst fen hjar wannel.
8 Jezus Christus is jister en hjoed deselde en yn der ivichheit.
9 Lit jimme net forliede fen allerhanne frjemde learingen, hwent it is goed, dat it herte sterke wirdt troch genede, net troch spizen, dy’t nearne ta nut west hawwe dyjingen, dy’t hjar dêrta bijown hawwe.
10 Wy hawwe in alter, dêr’t net fen ite meije dyjingen, dy’t de tabernakel bitsjinje.
11 Hwent fen ’e dieren, dy hjar bloed troch de hegepreester for ’e sûnde yn it hillichdom brocht wirdt, wirdt it lichem forbaernd bûten it leger.
12 Dêrom hat ek Jezus, om troch syn eigen bloed it folk to hilligjen, bûten de poarte lit.
13 Lit ús den ta him útgean bûten it leger, syn smaed dragende.
14 Hwent wy hawwe hjir gjin bliuwende stêd, mar wy siikje de takommende.
15 Lit ús den troch him God altiten in lofoffer offerje, dat is: de frucht fen ’e lippen, dy’t syn namme bilide.
16 En forjit it net goed to dwaen en mei to dielen, hwent yn sokke offers hat God in wolbihagen.
17 Wêz jimme foargongers hearrich en wêz hjarren ûnderdienich; hwent hja weitsje oer jimme sielen, om’t hja rekkenskip jaen scille; dat hja dat dwaen meije mei blidens, en net al suchtsjende; hwent dat scoe jimme net nut wêze.
18 Bid for ús; hwent wy binne oertsjûge, dat wy in goed gewisse hawwe, om’t wy yn alle dingen deugdsum wannelje.
19 En nammersto mear formoanje ik jimme, broerren, soks to dwaen, dat ik jimme nammersto earder weromjown wirde mei.
20 En de God fen ’e frede, dy’t de greate hoeder fen de skiep, ús Heare Jezus Christus, troch it bloed fen it ivige Testamint út ’e deaden werombrocht hat,
21 mei jimme tarisse yn al it goede, om syn wollen to dwaen, wirkjende yn jimme hwet haechlik is foar Him, troch Jezus Christus, hwa’t de hearlikheit wêze mei yn alle ivichheit. Amen.
22 En ik formoanje jimme, broerren, nim dit wird fen formoanning oan. Hwent ik haw jimme koartwei skreaun.
23 Jimme witte, dat ús broer Timotheüs loslitten is. As er skielik komt, scil ik mei him jimme sjen.
24 Doch al jimme foargongers en al de hilligen de groetenis. Dy út Italië dogge jimme de groetenis.
25 De genede sij mei jimme allegearre. Amen.

IT BRIEF FEN

# JAKOBUS.

HAEDSTIK 1.

1 Jakobus, tsjinstfeint fen God en fen ’e Heare Jezus Christus, oan ’e toalve stammen yn ’e forstruijinge, heil!

2 Nim it for greate blydskip, myn broerren, as jimme yn allerhanne forsikingen falle,

3 wittende dat it hifkjen fen jimme leauwe fordildigens wirket.

4 Mar de fordildigens moat in folslein wirk hawwe, dat jimme folslein wêze meije en alhiel oprjucht, yn gjin ding breklik.

5 Mar as ien fen jimme wiisheit brek is, lit him se fen God freegje, dy’t in elk [pag. 1121] fen herten jowt en net forwyt; en hja scil him jown wirde.

6 Mar lit him freegje yn leauwe, net twiveljende; hwent dy twivelet, is in weach fen ’e sé allyk, dy’t fen ’e wyn dreaun wirdt en op en del biweecht.

7 Hwent sa’n minske moat net miene, dat er eat fen ’e Heare ûntfange scil.

8 In dûbelfâldich man is ûnbistindich yn al syn wegen.

9 Lit de broer fen in nederige steat romje yn syn heechheit,

10 en de rike yn syn nederigens, hwent as in blom fen it gêrs scil er forgean.

11 Hwent de sinne yn syn glandigens is opgien en hat it gêrs toar makke, en syn blom is ôffallen, en de moaijens fen hjar oansjen is forgien. Sa scil ek de rike yn syn wegen forwylgje.

12 Sillich de man, dy’t de forsiking fordraecht; hwent as er lottere is, scil er de kroane fen it libben ûntfange, dy’t de Heare ûnthjitten hat dyjingen, dy’t Him ljeafhawwe.

13 Gjinien as er forsocht wirdt, mei sizze: Ik wird fen God forsocht; hwent God kin net forsocht wirde troch it kweade, en sels forsiket Er nimmen.

14 Mar in elk wirdt forsocht, as er fen syn eigen bigearlikens meinommen en fortokke wirdt.

15 As dêrnei de bigearlikens ûntfinzen hat, bernet hja de sûnde, mar de sûnde, as hja folwoechsen is, bernet de dea.

16 Dwael net, myn biminde broerren.

17 Alle goede jefte en alle folslein geskink komt fen boppen, fen de Heit fen ’e ljochten, by hwa’t gjin foroaring is of skyn fen omkear.

18 Nei syn wollen hat Hy ús berne troch it wird fen ’e wierheit, dat wy earstelingen fen syn skepsels wêze scoene.

19 Wit it, myn biminde broerren. Lit elk minske feardich wêze yn it hearren, stadich yn it sprekken, stadich yn grime,

20 hwent minske grime wirket Gods gerjuchtichheit net.

21 Dêrom, doch ôf alle ûnfoegens en oerfloed fen kwea, en nim mei sêftmoedigens it wird oan, dat yn jimme plante is, en jimme sielen bihâlde kin.

22 Mar wêz dieders fen it wird, en net allinne hearders, jimme sels bidragend.

23 Hwent as immen in hearder fen it wird is, mar net in dieder, dy is in man allyk, dy’t yn ’e spegel syn oanberne oantlit bisjucht;

24 hwent hy hat himsels bisjoen en is foartgien, en it is him foartynienen forgetten ho’t er is.

25 Mar dy’t yn ’e folsleine wet fen ’e frijheit sjucht, en dêrby bliuwt, en net in forjitlik hearder wirden is, mar in dieder fen it wirk, dy scil sillich wêze yn dat syn dwaen.

26 As immen fen jimme godstsjinstich mient to wêzen, en syn tonge net yn bitwang hâldt, mar syn herte bidraecht, dy syn godstsjinst is idel.

27 De suvere en ûnbismette godstsjinst foar God, de Heit, is: wezen en widdouwen op to siikjen yn hjar need, en yensels ûnbismet to biwarjen for de wrâld.

HAEDSTIK 2.

1 Myn broerren, haw it leauwe fen ús Heare Jezus Christus, de Heare fen ’e hearlikheit, net mei oansjen fen ’e persoan.

2 Hwent as yn jimme forgearring in man komt mei in gouden ring om ’e finger, en prachtige klean oan, en der komt ek in earm

man yn, skurf yn ’e klean,
3 en jimme sjugge heech by de man op, dy’t
de prachtige klean oan hat, en sizze tsjin him:
Gean jo hjir sitten, dit is in moai plak, en tsjin
de earme man sizze jimme: Bliuw dû dêr
stean, of: Gean dêr sitten, ûnder oan myn
foetbank,
4 hawwe jimme den by jimme sels gjin
ûnderskied makke en binne jimme gjin
rjuchters wirden fen kwea bitinken?
5 Hark ris, myn biminde broerren, hat God
de earmen nei de wrâld net útkard, om ryk to
wêzen yn it leauwe en erfgenamten fen it
keninkryk, dat Er dyjingen ûnthjitten hat, dy’t
Him ljeafhawwe?
6 Mar jimme hawwe de earme to skande set.
Binne it de riken net, dy’t jimme oerhearje, en
jimme foar de rjuchtbanken helje?
7 Binne hja it net, dy’t de hearlike namme
lasterje, dy’t oer jimme oanroppen is?
8 As jimme de keninklike wet mar fol-[pag. 1122]-bringe, neffens de Skrift: Dû scilst dyn
neiste ljeafhawwe as dysels, den dogge jimme
rjucht.
9 Mar as jimme de persoan oansjugge, den
dogge jimme sûnde en wirde troch de wet as
oertrêdders bistraft.
10 Hwent dy’t de hiele wet hâldt, mar yn ien
stik stroffelet, dy is skildich yn âllegearre.
11 Hwent dy’t sein hat: Dû scilst net
troubrekke, dy hat ek sein: Dû scilst net
deadzje. Astû den net troubrekst, mar wol
deadest, den bistû in oertrêdder fen ’e wet
wirden.
12 Sprek sà en doch sà, jimme dy troch de
wet fen ’e frijheit oardiele wirde scille.
13 Hwent ûnbarmhertich is it oardiel oer
him, dy’t gjin barmhertichheit dien hat; en de
barmhertichheit rommet tsjin it oardiel.
14 Hwet nut hat it, myn broerren, as immen
al seit, dat er it leauwe hat, mar hy hat de
wirken net? Kin dat leauwe him bihâlde?
15 As in broer of sister nou ris neaken binne,
en forlet hawwe fen deistich fiedsel,
16 en ien fen jimme scoe tsjin hjarren sizze:
Gean hinne yn frede, wird waerm en wird sêd,
mar jimme scoene hjarren hjar gerak net jaen
ta it lichem, hwet nut hat dat?
17 Sa ek it leauwe, as it de wirken net hat, is it
dea yn himsels.
18 Mar, scil immen sizze, dû hast it leauwe,
en ik haw de wirken. Lit my den dyn leauwe
sûnder de wirken sjen, en ik scil dy út myn
wirken it leauwe sjen litte.
19 Dû leaust, dat der mar ien God is. Dêr
dochstû goed oan: de kweageasten leauwe it
ek, en hja beevje.
20 Mar wostû witte, o idel minske, dat it
leauwe sûnder de wirken net doocht?
21 Is Abraham, ús heit, net út ’e wirken
rjuchtfeardige, do’t er Izaäk, syn soan, op it
alter brocht?
22 Dû sjuchste, it leauwe hat mei syn wirken
meiwirke, en út ’e wirken is it leauwe
folmakke.
23 En de Skrift is folbrocht, dy’t seit: Abraham
leaude God, en it is him rekkene ta
gerjuchtichheit; en hy is Gods frjeon neamd.
24 Jimme sjugge: in minske wirdt út ’e wirken
rjuchtfeardige en net út it leauwe allinne.
25 En is net allyksa ek Rachab, de hoer, út ’e
wirken rjuchtfeardige, do’t hja de boaden
ynnommen hie en in oare wei lâns útlitten?
26 Hwent lyk as it lichem sûnder geast dea is,
sa is ek it leauwe sûnder de wirken dea.

HAEDSTIK 3.

1 Wêz net withomachtich masters, myn
broerren, wittende dat wy nammersto
swierder oardiel ûntfange scille.
2 Hwent wy stroffelje allegearre yn folle
dingen. As immen yn wirden net stroffelet, dat
is in folslein man, dy’t it yn ’e macht hat ek it
hiele lichem yn bitwang to hâlden.
3 As wy de hynders in team yn ’e bek dogge,
dat hja ús hearrich wêze scille, den bistjûre wy
dêrmei hjar hiele lichem.
4 Sjuch ek de skippen, ho great hja wêze
meije en fen swiere stoarmen dreaun, troch in
hiel lyts roer wirde hja stjûrd, hwer de
bigearte fen de stjûrman wol.
5 Sa is ek de tonge in lyts lid, en rommet
dochs op greate dingen. Sjuch, ho’n lyts fjûr
in hiel bosk yn ’e brân stekt.

6 De tonge is ek in fjûr, de wrâld fen 'e ûngerjuchtichheit; de tonge hat hjar plak ûnder ús lea, dy't it hiele lichem bismet en it rêd fen 'e berte oanstekt, en sels oanstitsen wirdt fen 'e hel.
7 Hwent alle natuer fen wyld en fen fûgelt, fen hwet krûpt en hwet yn 'e sé libbet, wirdt bidimme en is fen 'e minsklike natuer bidimme.
8 Mar de tonge kin gjin minske bidimje. Hja is in ûnbitwingber kwea, fol deadlik fenyn.
9 Mei hjar loovje wy God en de Heit, en mei hjar forflokke wy de minsken, dy't nei Gods likenis makke binne.
10 Ut deselde mûle komt seining en flok. Dat moast sa net wêze, myn broerren.
11 Wâllet de welle út 'e selde ier faeks it swiete en it bittere op?
12 In figebeam, myn broerren, kin dochs gjin oliven, en in wynstok gjin figen drage? Likemin kin in sâlte welle swiet wetter opjaen.
[pag. 1123]
13 Hwa is wiis en forstannich ûnder jimme? Lit dy út in goede wannel syn wirken biwize yn sêftmoedige wiisheit.
14 Mar as jimme bittere oerginst en lilkaerdigens yn it herte hawwe, romje en ljeagenje den net tsjin de wierheit.
15 Dat is de wierheit net, dy't fen boppen komt, mar hja is ierdsk, natuerlik, divelsk.
16 Hwent dêr't oerginst en lilkaerdigens binne, dêr is ûnstjûr en alle kwea bidriuw.
17 Mar de wiisheit, dy't fen boppen is, is foarst suver, den freedsum, biskieden, meigeande, fol barmhertichheit en goede fruchten, ûnpartidich en sûnder skynhillichheit.
18 En de frucht fen 'e gerjuchtichheit wirdt yn frede siedde by dyjingen, dy't frede meitsje.

HAEDSTIK 4.

1 Hwer komt de oarloch en de fjuchterij ûnder jimme út foart? Is it dêr net út, dat jimme lusten striid fiere yn jimme lea?
2 Jimme bigeare, en hawwe net; jimme moardzje en binne oerginstich, en kinne der net oan komme; jimme fjuchtsje en stride; jimme hawwe net, om't jimme net bidde.
3 Jimme bidde, en jimme ûntfange net, om't jimme kwealik bidde, dat jimme it yn jimme lusten fordwaen scoene.
4 Troubrekkers en troubreksters, witte jimme net, dat de frjeonskip fen 'e wrâld fijânskip tsjin God is? Hwa't den in frjeon fen 'e wrâld wêze wol, makket himsels ta in fijân fen God.
5 Of miene jimme, dat de Skrift omdôch seit: De Geast, dy't yn ús wennet, bigeart dy oerginst?
6 Mar Hy jowt greater genede. Dêrom seit Er: God stiet tsjin de hofeardigen, mar de dimmenen jowt Er genede.
7 Jow jimme den ûnder God del. Stean de divel, en hy scil fen jimme wike.
8 Kom tichte by God, en Hy scil tichte by jimme komme. Suverje de hannen, jimme sûnders, en reinigje de herten, jimme dûbelhertigen.
9 Tsjirmje en rouje en skriem; lit jimme laitsjen foroare wirde yn treurjen, en jimme blydskip yn fortriet.
10 Fornederje jimme foar de Heare en Hy scil jimme forheegje.
11 Meitsje inoar net min, broerren. Dy't syn broer min makket of syn broer oardielet, makket de wet min, en oardielet de wet. Mar astû de wet oardielest, bistû gjin dieder fen de wet, mar rjuchter.
12 Ien is wetjower en rjuchter, Hy, dy't bihâlde kin en fordjerre. Mar hwa bistû, datstû dyn neiste oardielest?
13 Nou den, jimme dy't sizze: Hjoed of moarn scille wy nei dy en dy stêd ta, en dêr in jier tahâlde, en keappenskip dwaen en winst meitsje,
14 jimme, dy't net witte, hwet de dei fen moarn bringt; hwet is jimme libben? Jimme binne in damp, dy't in koarte tiid to sjen is en den wei wirdt.
15 Yn pleats dat jimme sizze: As de Heare it wol, scille wy libje, en dit of dat dwaen.
16 Mar nou romje jimme op jimme greatsprekken; al sok romjen is kwea.

17 Hwa den wit goed to dwaen en it net docht, dy is it sûnde.

HAEDSTIK 5.

1 Nou den, jimme riken, skriem en gûl om de ellinde, dy't oer jimme komt.
2 Jimme rykdom is forrotte, en jimme klean binne fen 'e motten iten.
3 Jimme goud en silver is forroastke, en hjar roast scil in tsjûgenis tsjin jimme wêze, en scil jimme flêsk fortarre as fjûr; jimme hawwe skatten forgearre yn 'e lêste dagen.
4 Sjuch, it lean fen 'e arbeiders dy't jimme fjilden meand hawwe, dat jimme bikoarte hawwe, ropt! En it gekryt fen dyjingen, dy't rispe hawwe, is kommen yn 'e earen fen 'e Heare Sebaoth.
5 Jimme hawwe der fen tard en smard op 'e ierde, en libbe mei lusten; jimme hawwe jimme it herte mêste de deis fen 'e slachte.
6 Jimme hawwe de rjuchtfeardige foroardiele en formoarde, en hy forwart him net tsjin jimme.
7 Wêz den fordildich, broerren, oant de komst des Heare. Sjuch, dy't it lân bout wachtet op 'e kostlike frucht fen it lân, en is fordildich oant hja de iere en de lette rein ûntfongen hat.
8 Wêz jimme den ek fordildich. For-[pag. 1124]-sterkje jimme herten, hwent de komst des Heare is tichteby.
9 Suchtsje net tsjin inoar, broerren, dat jimme net foroardiele wirde. Sjuch, de Rjuchter stiet foar 'e doar.
10 Nim, myn broerren, ta in foarbyld fen it lijen en dildzjen de profeten, dy't yn de namme des Heare spritsen hawwe.
11 Sjuch, wy priizgje sillich hwa't úthâlde; jimme hawwe heard fen Jobs úthâlden en de ein des Heare hawwe jimme sjoen, dat de Heare tige barmhertich is en in Untfermer.
12 Mar foar alle dingen, myn broerren, swar net, noch by de himel, noch by de ierde, noch by hwet oars. Lit jimme ja, ja wêze, en jimme né, né, dat jimme net ûnder it oardiel falle.
13 Is ien fen jimme yn it lijen? Lit him bidde. Is ien goed to moede? Lit him psalmsjonge.
14 Is ien fen jimme siik? Lit him de âldsten fen 'e gemeinte roppe, dat hja oer him bidde, en him salvje mei oalje yn des Heare namme,
15 en it gebet fen it leauwe scil de sike bihâlde, en de Heare scil him ophelpe, en as er sûnden dien hat, it scil him forjown wirde.
16 Biken den inoar jimme sûnden, en bid for inoar, dat jimme genêzen wirde meije. In krêftich gebet fen 'e rjuchtfeardige kin folle.
17 Elia wier in minske fen likense biweging as wy, en hy bea in gebet, dat it net reine scoe, en it reinde net op 'e ierde yn trije jier en seis moanne.
18 En hy bea yetris, en de himel joech rein, en de ierde brocht hjar frucht foart.
19 Myn broerren, as der ûnder jimme ien fen 'e wierheit ôfdwaeld is, en immen bikeart him,
20 wit den, dat, hwa't in sûnder fen it dwalen op syn wei bikeard hat, syn siele bihâlde scil fen 'e dea, en in mannichte sûnden bidekke scil.

# IT EARSTE BRIEF FEN
# PETRUS.

HAEDSTIK 1.

1 Petrus, apostel fen Jezus Christus, oan 'e útkarde bywenners fen 'e forstruijinge yn Pontus, Galatië, Cappadocië, Azië en Bithynië,
2 neffens de foarkennisse fen God, de Heit, troch de hilliging fen 'e Geast, ta hearrichheit en bisprinkeling mei it bloed fen Jezus Christus: genede en frede mei jimme formannichfâldige wêze.
3 Priizge sij de God en Heit fen ús Heare Jezus Christus, dy't neffens syn greate barmhertichheit ús werberne hat ta in libbene

hope troch de opstanning fen Jezus Christus
út ’e deaden,
4 ta in ûnfordjerlik en ûnbismetlik en
ûnforwylgber erfskip, dat yn ’e himelen
biwarre is for jimme,
5 dy’t yn Gods krêft biwarre wirde troch it
leauwe ta it heil, dat ré is, om yn ’e lêste tiid
iepenbiere to wirden.
6 En dêr jubelje jimme yn, al wirde jimme
nou, as it nedich is, in koarte tiid pleage troch
mannigerlei forsikingen,
7 dat jimme leauwe, folle djûrder as it
forgonklike goud, dat troch it fjûr lottere
wirdt, lottere bifoun wirde scil, ta lof en eare
en hearlikheit yn ’e iepenbiering fen Jezus
Christus,
8 dy’t jimme net sjoen hawwe en dochs ljeaf
hawwe, yn hwa’t jimme nou leauwe, alhowol
net sjende, en jubelje mei in ûnsizbere en
hearlike blydskip,
9 kommende ta de ein fen jimme leauwe, it
bihâld fen ’e sielen;
10 it bihâld, dêr’t de profeten, dy’t profetearre
hawwe fen ’e genede oan jimme, om socht en
frege hawwe,
11 ûndersiikjende op hokker of hwet tiid de
Geast fen Christus, dy’t yn hjarren wier,
bitsjutte en to foaren bitsjûge it lijen, dat op
Christus komme scoe en de hearlikheden
dêrnei.
12 En hjarren is iepenbiere, dat hja net
hjarsels, mar ús bitsjinje scoene de [pag. 1125]
dingen, dy’t jimme nou oankindige binne fen
dyjingen, dy’t jimme it Evangeelje forkindige
hawwe yn ’e Hillige Geast, dy’t fen ’e himel
útstjûrd is, yn hokker dingen de ingelen
bigeare ynsjuch to krijen.
13 Girdzje dêrom de mil fen jimme forstân,
wêz nochteren, en hoopje yn’t folle op de
genede, dy’t jimme tabrocht wirdt yn ’e
iepenbiering fen Jezus Christus.
14 Wird, as hearrige bern, de bigearlikheden
net lykfoarmich, dy to foaren yn jimme
ûnwittendheit wierne.
15 Mar lyk as Hy, dy’t jimme roppen hat,
hillich is, wird sa sels ek hillich yn alle wannel,
16 om’t der biskreaun stiet: Wêz hillich,
hwent Ik bin hillich.
17 En as jimme Him ta in Heit oanroppe, dy’t
sûnder oansjen fen persoan oardielet neffens
in elk syn wirk, wannelje yn ’e freze le tiid fen
jimme bywenjen,
18 wittende, dal jimme net mei forgonklike
dingen, silver of goud, forlost binne fen jimme
idele wannel, dy’t jimme fen ’e âffears
oerlevere is,
19 mar mei it djûre bloed fen Christus, as fen
in ûnbispritsen en ûnbismet laem,
20 dy’t wol foarkend west hat foar ’e
grounlizzing fen ’e wrâld, mar yn it lêstoan fen
’e tiden iepenbiere is om jimme,
21 dy troch him leauwe yn God, dy’t him út ’e
deaden opwekke hat en him hearlikheit jown
hat, dat jimme leauwe en hope op God wêze
scoe.
22 Nou’t jimme den, yn ’e hearrichheit fen ’e
wierheit, jimme sielen troch de Geast reinige
hawwe ta oprjuchte broerreljeafde, ljeavje
inoarren ynlik út in rein hert,
23 jimme dy’t werberne binne, net út
forgonklik, mar út ûnforgonklik sied, troch it
libbene en ivich bliuwende wird fen God.
24 Hwent alle flêsk is as gêrs, en al syn
hearlikheit is as in blom fen it gêrs; it gêrs is
fortoarre en syn blom is ôffallen;
25 mar it wird des Heare bliuwt oant yn
ivichheit. En dat is it wird, dat jimme
forkindige is.

HAEDSTIK 2.

1 Doch den ôf alle tsjoedens en alle falskens
en skynhillichheit en oerginst en alle laster;
2 en bigear as nijberne berntsjes de
ûnformongen môlke fen it wird, om dêrtroch
op to waechsen ta sillichheit,
3 as jimme smakke hawwe, dat de Heare
goed is.
4 En kommende ta him, de libbene stien,
fen minsken ôfkard, mar by God útkard en
djûr,
5 lit jimme sels ek as libbene stiennen
bouwe ta in geastlik hûs, ta in hillich
preesterdom, om geastlike offers to offerjen,
dy’t God bihaechlik binne troch Jezus

Christus.
6 Dêrom stiet der yn ’e Skrift: Sjuch, Ik liz yn
Sion in útkarde stien, in djûre hoekstien, en
dy’t yn him leaut, scil net biskamme wirde.
7 Jimme den dy’t leauwe, is er djûr, mar
hwa’t net leauwe, is it de stien, dy’t de
boumasters ôfkard hawwe, en dy ta in
hoekstien wirden is,
8 ta in stien fen oanstjit en in rots fen
ergernis; hjarren, dy’t der hjar oan stjitte, om’t
hja it wird oerhearrich binne, dêr’t hja ek ta
set binne.
9 Mar jimme binne in útkard slachte, in
keninklik preesterdom, in hillich folk, in
eigen-woun folk, dat jimme de deugden
forkindigje scoene fen Him, dy’t jimme út ’e
tsjusternis roppen hat ta syn wûnder ljocht,
10 jimme, dy’t ienris gjin folk wierne, mar
nou Gods folk binne, dy’t net yn ’e erbarming
wierne, mar nou yn ’e erbarming kommen
binne.
11 Biminden, ik formoanje jimme as
bywenners en frjemdlingen: hoedzje jimme
for de flêsklike bigearlikheden, dy’t striid fiere
tsjin de siele.
12 En hâld jimme wannel earber ûnder de
heidenen, dat hja, as hja jimme as
kweadoggers lasterje, út jimme goede wirken
oars wiiswirde en God forhearlikje de deis fen
’e bisiking.
13 Wêz den alle minsklike oarder
ûnderhearrich om de wille des Heare, itsij de
kening as de heechste machthawwer,
14 itsij de steedhâlders, as fen him stjûrd ta
straf fen ’e kweadoggers, mar ta lof fen hjarren
dy’t goeddogge. [pag. 1126]
15 Hwent sa is it Gods wollen, dat jimme
goed dwaende, it ûnforstân fen ’e dwaze
minsken de mûle stopje;
16 as frijen, en net as hawwende de frijheit ta
in bidekking fen it kweade, mar as Gods
tsjinstfeinten.
17 Earje in elk; haw de broerskip ljeaf; freezje
God; earje de kening.
18 Jimme tsjinstfeinten, wêz mei alle freze
jimme hearen ûnderdienich, net allinne de
goede en minlike, mar ek de hirde.
19 Hwent dat is genede, as immen om it
gewisse foar God swierrichheit fordraecht, en
sa ûnrjuchtfeardich lijt.
20 Hwent hwet is dat for rom, as jimme,
sûndigjende, slaen fordrage? Mar as jimme it
goede dogge en den it lijen fordrage, dat is
genede by God.
21 Hwent dêr binne jimme ta roppen, om’t ek
Christus for jimme lit hat, jimme in foarbyld
neilittende, dat jimme yn syn foetleasten gean
scoene,
22 hy dy’t gjin sûnde dien hat, en der is gjin
bidroch yn syn mûle foun;
23 dy’t as er útskolden waerd, net
weromskold, en as er litte, net drige, mar it
oerjoech oan Him dy’t rjuchtfeardich
oardielet;
24 dy’t sels ús sûnden yn syn lichem droegen
hat op it hout, dat wy, de sûnden ôfstoarn, de
gerjuchtichheit libje scoene; troch hwaens
strimen jimme genêzen binne.
25 Hwent jimme wierne as omdoarmjende
skiep, mar nou binne jimme bikeard ta de
Hoeder en Opsjenner fen jimme sielen.

HAEDSTIK 3.

1 Allyksa, jimme frouljue, wêz jimme eigen
mânljue ûnderdienich, dat ek as somliken it
wird oerhearrich binne, hja sûnder wird troch
de frouljue hjar wannel woun wirde meije,
2 hwennear’t hja jimme earbere wannel yn
’e freze sjugge.
3 Lit jimme sieraed net it uterlike wêze, yn
hierfrissels en bihingjen mei goudgûd of it
oandwaen fen klean,
4 mar de forbirgen minske fen it herte yn it
ûnfordjerlik sieraed fen in sêfte en stille geast,
dy’t kostber is foar God.
5 Hwent sa forsierden hjar eartiids ek de
hillige frouwen, dy’t op God hopen, en wierne
hjar eigen mânljue ûnderdienich,
6 lyk as Sara Abraham hearrich wier, en him
hear neamde, hwaens bern jimme wirden
binne, as jimme it goede dogge en gjin
forskrikking eangje.
7 Allyksa jimme mânljue, wenje by jimme
frou mei forstân, as by it swakkere diel, hjar yn

eare hâldende, as erfgenamten mei fen it genedelibben, dat jimme beaën net forhindere wirde.
8 En einlings, wêz allegearre ienriedich, meilydsum, as broerren inoar ljeavjend, barmhertich, dimmen.
9 Forjild gjin kwea mei kwea, of skelden mei skelden, mar seingje ljeaver, hwent dêr binne jimme ta roppen, dat jimme seining ervje scoene.
10 Hwent dy't it libben ljeafhawwe wol, en goede dagen sjen, lit dy syn tonge rêst jaen fen it kweade, en syn lippen, dat hja gjin bidroch sprekke;
11 lit him ôfwike fen it kweade, en it goede dwaen; lit him frede siikje en dêrop longerje.
12 Hwent de eagen des Heare binne op de rjuchtfeardigen, en syn earen ta hjar gebet; mar it oantlit des Heare is tsjin dyjingen, dy't kwea dogge.
13 En hwa is it, dy't jimme kwea dwaen scil, as jimme foarstanners binne fen it goede?
14 Mar al scille jimme ek lije om de gerjuchtichheit, jimme binne sillich. En eangje net út eangstme for hjar, en lit jimme net yn ûnstjûr bringe,
15 mar hilligje God de Heare yn jimme herten, altiten ré ta forantwirding oan in elk, dy't jimme rekkenskip freget fen de hope, dy't yn jimme is, mar mei sêftmoedigens en freze,
16 en in goed gewisse, dat, as hja jimme lasterje, hja biskamme wirde meije, dy't op jimme goede wannel yn Christus smeule.
17 Hwent it is better, as Gods wollen it wol, goeddwaende to lijen as kweadwaende.
18 Hwent ek Christus is ienris for de sûnden stoarn, hy rjuchtfeardich for de ûnrjuchtfeardigen, om ús ta God to lieden, hy dy deade is nei it flêsk, mar libben makke troch de Geast, [pag. 1127]
19 yn hwa't er ek hinne tein is en de geasten yn 'e finzenis forkindige hat,
20 dy't eartiids oerhearrich wierne, do't yn Noächs dagen, wylst de arke rémakke waerd, dêr't mar inkelden, mar acht sielen, troch it wetter yn bihâlden waerden;
21 hwerfen it wearbyld, de doop, ús nou ek yette bihâldt, dy't net in ôfdwaen is fen ûnrein flêsk, mar in bea ta God om in goed gewisse, troch de opstanning fen Jezus Christus,
22 dy't oan Gods rjuchterhân is, opfearn nei de himel, nei't ingelen en machten en krêften him ûnderhearrich wierne.

## HAEDSTIK 4.

1 Om't den Christus for ús yn it flêsk lit hat, wapenje jimme ek mei itselde foarnimmen, hwent dy't yn it flêsk lit hat, stiet frij fen 'e sûnde,
2 om de tiid dy't it flêsk yette oerhat net mear to libjen neffens de bigearlikheden fen 'e minsken, mar neffens Gods wollen.
3 Hwent al langernôch hawwe jimme yn it foarige it wollen fen 'e heidenen útrjuchte en wannele yn ûnbannichheden, bigearlikheden, dronkenskippen, brasserijen, drinkerijen, en ûngerjuchtige ôfgoaderijen.
4 En nou docht it haren nij, dat jimme net meigeane ta deselde útstoarting fen oerdedigens, en hja lasterje.
5 Mar hja scille him rekkenskip jaen, dy't ré stiet, om to oardieljen de libbenen en de deaden.
6 Hwent dêrta is ek de deaden it Evangeelje forkindige, dat haj wol neffens minsken oardiele wirde scoene yn it flêsk, mar neffens God libje scoene yn 'e Geast.
7 Nou is de ein fen alle dingen neiby. Wêz dan hoeden en nochteren ta de beaën.
8 En for alle dingen, haw in ynliken ljeafde ta elkoarren, hwent de ljeafde bidekt in mannichte fen sûnden.
9 Wêz gastfrij for inaor sûnder kleijen.
10 Tsjinje elkoar, in elk nei de jefte, dy't er krige hat, as goede rintmasters fen Gods mannigerlei genede.
11 As immen sprekt, lit it wêze as mei Gods wirden; as immen tsjinnet, lit it wêze as út 'e krêft, dy't God biskikt, dat God yn allen forhearlike wirde mei troch Jezus Christus, hwaens is de hearlikheit en de krêft yn alle ivichheit. Amen.
12 Biminden, lit de fjûrgloede, dy't oer jimme kommen is ta forsiking, jimme gjin nij dwaen

as kaem jimme hwet frjemds oer;
13 mar lyk as jimme mienskip hawwe oan it lijen fen Christus, forbliidzje jimme, dat jimme ek yn 'e iepenbiering fen syn hearlikheit bliid wêze meije en jubelje.
14 As jimme yn Christus' namme húnd wirde, binne jimme sillich. Hwent de Geast fen 'e hearlikheit en fen God rêst op jimme. Hwet hjarren oanbilanget, wirdt er lastere, mar hwet jimme oanbilanget, wirdt er forhearlike.
15 Hwent gjinien fen jimme mei lije as in moardner, of dief, of kweadogger, of as ien, dy't stellen gûd nimt.
16 Mar lijt er as in Christen, hy scil him net skamje, mar God yn dy namme forhearlikje.
17 Hwent it is de tiid, dat it oardiel bigjint fen Gods hûs ôf. En as it earst by ús bigjint, hwet scil de ein wêze fen dyjingen, dy't it Evangeelje fen God oerhearrich binne?
18 En as de rjuchtfeardige nauwerneed bihâlden wirdt, hwer scil de goddeleaze en sûnder keare?
19 Dêrom moatte ek dyjingen, dy't neffens Gods wollen lije, hjar sielen mei goeddwaen tabitrouwe oan de trouwe Skepper.

HAEDSTIK 5.

1 De âldsten nou ûnder jimme formoanje ik, dy't ek in âldste en tsjûge fen Christus lijen bin, en diel haw oan 'e hearlikheit, dy't iepenbiere wirde scil:
2 weidzje Gods keppel, dy't ûnder jimme is, net oantwongen, mar frij, neffens God, net om skandlik gewin, mar mei in feardich moed,
3 gjin hearskippij fierende oer it erfdiel, mar as foarbylden fen 'e keppel.
4 En as de opperste Hoeder forskine scil, scille jimme de ûnforwylgbere kroane fen 'e hearlikheit bihelje.
5 Allyksa jimme jongeren, wêz de âldsten ûnderhearrich; en jimme allegearre, [pag. 1128] klaei jimme elk foar oar mei dimmenheit, hwent God stiet de hofeardigen, mar de dimmenen jowt Er genede.
6 Fornederje jimme den ûnder Gods krêftige hân, dat Er jimme forheegje mei op syn tiid.
7 Werp al jimme noed op Him, hwent Hy soarget for jimme.
8 Wêz nochteren en weitsje. De divel, jimme tsjinpartij, giet om as in brinzgjende liuw, siikjende hwa't er forsline mei.
9 Stean him, fêst yn it leauwe, wittende, dat itselde lijen jimme broerskip yn 'e wrâld oplein wirdt.
10 De God nou fen alle genede, dy't ús roppen hat ta syn ivige hearlikheit yn Christus Jezus, scil jimme, nei't wy in koarte tiid lit hawwe, tarisse, bifêstigje, forsterkje, grounfêstje.
11 Sines mei wêze de hearlikheit en de macht yn alle ivichheit. Amen.
12 Troch Silvanus, dy't nei myn bitinken in trouwe broer is, haw ik jimme koartwei skreaun, formoanjende en bitsjûgjende, dat dat Gods wiere genede is, dêr't jimme yn steane.
13 De groetenis fen de mei-útkarde yn Babylon, en fen Markus, myn soan.
14 Groetsje inoar mei de pea fen 'e ljeafde. Frede sij jimme allegearre, dy't yn Christus Jezus binne. Amen.

# IT TWADE BRIEF FEN
# PETRUS.

HAEDSTIK 1.

1 Simeon Petrus, tsjinstfeint en apostel fen Jezus Christus, oan dyjingen dy't mei ús in like djûr leauwe krige hawwe troch de gerjuchtichheit fen ús God en Sillichmakker Jezus Christus,
2 genede en frede mei jimme formannichfâldige wêze troch de kennisse fen God en fen Jezus, ús Heare,
3 lyk as syn Godlike krêft ús alles jown hat

hwet ta it libben en de godsillichheit is, troch de kennisse fen Him, dy't ús roppen hat troch syn eigen hearlikheit en deugd;
4 dêr't ús de djûre en greatste biloften troch jown binne, dat jimme dêrtroch de Godlike natuer dielhaftich wirde scoene, ûntkommen fen it fordjer, dat yn 'e wrâld is troch de bigearlikheit.
5 Dêrom nou is it, dat jimme alle war dwaen moatte, om by jimme leauwe to dwaen deugd, en by de deugd kennisse,
6 en by de kennisse evenredichheit, en by de evenredichheit de fordildichheit, en by de fordildichheit godsillichheit,
7 en by de godsillichheit broerresin, en by it broerresin de ljeafde.
8 Hwent as dy dingen by jimme binne, en oanwinne, litte hja jimme net liddich noch ûnfruchtber yn de kennisse fen ús Heare Jezus Christus.
9 Hwent by hwa't dy dingen net binne, dy is blyn en sjucht net fier, om't him de reiniging fen syn foarige sûnden forgetten is.
10 Dêrom, broerren, biflitigje jimme nammersto mear, om jimme ropping en útkarring fêst to meitsjen; hwent dat dwaende, scille jimme nea wer stroffelje.
11 Hwent sà scil jimme ryklik biskikt wirde de yngong ta it ivich keninkryk fen ús Heare en Sillichmakker Jezus Christus.
12 Dêrom bin ik fen doel, jimme dy dingen hieltiten yn oantinken to bringen, alhowol't jimme se witte en bifêstige binne yn 'e bywêzige wierheit.
13 Mar ik achtsje it rjucht, salang as ik yn dizze tinte bin, dat ik jimme it oantinken opskerpje,
14 hwent ik wit, dat de ôflizzing fen myn tinte mei gauwens wêze scil, lyk as ús Heare Jezus Christus my ek iepenbiere hat.
15 Mar ik scil alle war dwaen, dat jimme ek nei myn forskieden altiten oantinken oan dy dingen hâlde.
16 Hwent wy binne net op fornimstich opmakke fabels ôfgien, do't wy jimme de macht en de takomst fen ús Heare [pag. 1129] Jezus Christus bikend makke hawwe, mar wy hawwe oanskôgers west fen syn majesteit.
17 Hwent hy hat eare en hearlikheit fen God de Heit ûntfongen, do't fen 'e heechweardige Hearlikheit dy stimme ta him brocht waerd: Dit is myn ljeave Soan, yn hwa't Ik myn wolbihagen haw.
18 En dy stimme hawwe wy heard, brocht dat hja waerd út 'e himel, do't wy mei him op 'e hillige berch wierne.
19 En wy hawwe it profetyske wird, dat nammersto fêster is, en jimme dogge goed, it acht to slaen as in ljocht, dat skynt op in tsjuster plak, oant de dage ljochtet en de moarnstjer opgiet yn jimme herten,
20 dit earst wittende, dat gjin profesije fen 'e Skrift fen eigen útliz is.
21 Hwent nea is de profesije troch minske wollen foartbrocht; mar fen 'e Hillige Geast dreaun, hawwe hillige minsken fen Godswegen spritsen.

HAEDSTIK 2.

1 Mar der hawwe ek falske profeten ûnder it folk west, lyk as ek ûnder jimme falske learmasters wêze scille, dy tomûk fordjerlike ketterijen ynfiere scille, sels de Heare dy't hjar kocht hat, forsaekjende, en in haestich fordjer oer hjarsels bringende.
2 En mannichten scille hjar fordoarnens neifolgje, en om hjarren scil de wei fen 'e wierheit lastere wirde.
3 En út habsucht scille hja jimme mei opmakke wirden forkeapje; mar it oardiel is al sûnt lang op hjarren kommen, en hjar fordjer slommet net.
4 Hwent as God de ingelen, dy't sûndige hawwe, net sparre hat, mar yn 'e hel wirpen, en oerjown oan 'e keatlings fen de tsjusternis, om ta it oardiel biwarre to wirden;
5 en de âlde wrâld net sparre hat, mar Noäch, de forkindiger fen 'e gerjuchtichheit, syn acht bihâlden hat, do't Er de sûndfloed oer de wrâld fen 'e goddeleazen brocht;
6 en de stêdden fen Sodom en Gomorra ta yeske forbaernd hat en ta ûndergong foroardiele, en ta in foarbyld set de goddeleazen fen takommende tiden;

7 en de rjuchtfeardige Lot, dy't ôfmêd wier fen it ûnsedige libben fen 'e groulike minsken, forlost hat,
8 hwent dei oan dei hat dy rjuchtfeardige, dy't ûnder hjarren wenne, syn rjuchtfeardige siele kweld by it sjen en hearren fen hjar ûndogenske wirken,
9 den wit de Heare ek wol de godfreezjenden út 'e forsiking to forlossen, en de ûnrjuchtfeardigen to biwarjen ta de dei fen it oardiel, om straft to wirden;
10 binammen dyjingen, dy't yn ûnreine bigearlikheit it flêsk neirinne en de hearskippij forachtsje, dy't ûnbiskamme en oerdwealsk binne, en dy't net skromje de hearlikheden to lasterjen,
11 wylst de ingelen, alhowol greater fen sterkte en macht, gjin lasterlik oardiel tsjin hjarren by de Heare ynbringe.
12 Mar hja scille as redeleaze dieren, dy neffens de natuer berne wirde om to jeijen en to deadzjen, lasterjende hwet hja net kenne, yn hjar fordjer fordoarn wirde,
13 en straft wirde mei it lean fen hjar ûngerjuchtichheit; it in geniet achtsjende by ljochtskyndei to gastjen en to brassen; sok ûnbiroaid en ûnfoech skaei, dat, as it mei jimme om 'e tafel sit, bolbjirken syn lusten folget,
14 de eagen fol oerhoer en nea sêd fen 'e sûnde, forlokjende de ûnwisse sielen, hawwende in herte, trochleard yn 'e habsucht, bern fen 'e forflokking;
15 dy't de rjuchte wei forlitten hawwe, en op 'e doele rekke binne en de wei geane fen Bileäm, de soan fen Beor, dy't it lean fen 'e ûngerjuchtichheit ljeaf hie,
16 mar de bistraffing fen syn oertrêdding krige; hwent in stom lêstdier, sprekkende mei in minske lûd, kearde de dwaesheit fen 'e profeet.
17 Hja binne boarnen sûnder wetter, wolken fen in stoarm dreaun, for hwa't de nearste tsjusternis yn der ivichheit biwarre wirdt.
18 Hwent mei tige opblazen en idele wirden lokje hja troch de bigearlikheden fen it flêsk en troch ûntuchtichheden dyjingen, dy't nauwerneed ûntkommen wierne oan dyjingen, dy't yn dwaling wannelje,
19 hjarren frijheit ûnthjittende, wylst hja sels slaven fen it fordjer binne; hwent [pag. 1130] fen hwa't immen oerwoun is, dy syn slaef is er.
20 Hwent as hja troch de kennisse fen ús Heare en Sillichmakker Jezus Christus de bismettingen fen 'e wrâld ûntkommen binne, mar dêr op 'e nij fen oanstitsen en oerwoun wirde, den is hjar lêste slimmer wirden as it earste.
21 Hwent it scoe better for hjarren wêze, dat hja de wei fen 'e gerjuchtichheit net kend hiene, as dat hja, nei dy kend to hawwen, hjar wer ôfkeare fen it hillige gebot, dat hjarren oerlevere is.
22 Hjarren is oerkommen, hwet it wiere sprekwird seit: De houn hat him wer keard ta syn eigen útbraeksel, en de woskene sûch rôllet him werom yn it slyk.

HAEDSTIK 3.

1 Dit is, biminden, nou al it twade brief dat ik jimme skriuw. Yn beide woe ik, dat to binnen bringende, in suver sin yn jimme oantreastgje,
2 dat jimme tinke scille om de wirden, dy't fen 'e hillige profeten foarútsein binne, en om it gebot, dat fen 'e apostelen fen ús Heare en Sillichmakker is.
3 En dit moatte jimme allerearst witte, dat der yn 'e lêste dagen spotters mei spotske reden komme scille, dy't neffens hjar eigen bigearlikheden wannelje scille,
4 en sizze: Hwer is de bilofte fen syn komst? hwent sûnt de âffears rêst binne, bliuwt alles lyk as it fen it bigjin fen 'e skepping west hat.
5 Hwent dy't dêr op út wolle forjitte, dat de himelen der fen âlds west hawwe, en de ierde, dy't út it wetter en troch it wetter bistiet troch Gods wird,
6 en dat dêrtroch de wrâld dy't do wier, forswolge troch it wetter, forgien is.
7 Mar de himelen dy't nou binne, en de ierde, binne troch itselde wird as in skat weilein for it fjûr en wirde biwarre ta de dei fen it oardiel en fen it fordjer fen 'e

goddeleaze minsken.
8 Mar dit iene meije jimme net forjitte,
biminden, dat ien dei by de Heare is as tûzen
jier en tûzen jier as ien dei.
9 De Heare sommet net mei de bilofte, lyk as
somliken dat in somjen achtsje; mar Hy is
langmoedich oer jimme, net wollende dat der
gûdden forlern geane, mar dat allegearre ta
bikearing komme.
10 Mar de dei des Heare scil komme as in dief
yn de nacht, hwennear't de himelen mei in
geroft foarbygean scille en de eleminten
baernende ûntboun wirde scille, en de ierde
mei hjar wirken forbaerne scil.
11 Om't den dy dingen allegearre ûntboun
wirde, ho moatte jimme den wol net wêze yn
hillige wannel en godfruchtichheit,
12 forwachtsjende en forhaestjende de komst
fen Gods dei, hwennear't de himelen, yn 'e
brân steande, ûntboun wirde scille en de
eleminten baernende torane scille.
13 Mar wy forwachtsje neffens syn bilofte nije
himelen en in nije ierde, dêr't gerjuchtichheit
yn wennet.
14 Dêrom den, biminden, om't jimme dy
dingen forwachtsje, biflitigje jimme, ûnbismet
en ûnbispritsen foar Him bifoun to wirden yn
frede;
15 en nim de langmoedichheit fen ús Heare
for bihâld, sa't ek Paulus, ús biminde broer,
neffens de wiisheit dy't him jown is, jimme
skreaun hat,
16 lyk as yn alle brieven, as er oer dy dingen
sprekt, dêr't somlike dingen yn steane swier to
bigripen, dy't de ûnkindigen en ûnfêsten
fordraeije, lyk as ek de oare Skriften, ta hjar
eigen fordjer.
17 Wachtsje jimme den, biminden, nou't
jimme dat foarút witte, dat jimme net
meiskoerd wirde troch de dwaling fen 'e
ûnbannige minsken, en út jimme fêstichheit
forfalle.
18 Mar waechs op yn 'e genede en kennisse
fen ús Heare en Sillichmakker Jezus Christus.
Him sij de eare, beide nou en de deis fen 'e
ivichheit. Amen.



# IT EARSTE BRIEF FEN JOHANNES.

HAEDSTIK 1.

1 Hwet fen it oanbigjin ôf wier, hwet wy
heard hawwe, hwet wy sjoen hawwe mei ús
eagen, hwet wy oanskôge hawwe en ús
hannen taest hawwe oangeande it wird fen it
Libben:
2 hwent it Libben is iepenbiere, en wy
hawwe it sjoen en wy tsjûgje en forkindigje
jimme it ivige Libben, dat by de Heit wier en
ús iepenbiere is,
3 hwet wy sjoen en heard hawwe, dat
forkindigje wy jimme, dat ek jimme mei ús
mienskip hawwe scoene. En dizze ús
mienskip is ek mei de Heit en mei syn Soan
Jezus Christus.
4 En dizze dingen skriuwe wy jimme, dat ús
blydskip folslein wêze mei.
5 En dit is de forkindiging, dy't wy fen him
heard hawwe, en jimme forkindigje, dat God
ljocht is, en alhiel gjin tsjusternis yn Him is.
6 As wy sizze, dat wy mienskip mei Him
hawwe, en wy wannelje yn 'e tsjusternis, den
ljeagenje wy en dogge de wierheit net.
7 Mar as wy yn it ljocht wannelje, lyk as Hy
yn it ljocht is, den hawwe wy mienskip mei
inoarren, en it bloed fen Jezus Christus, syn
Soan, reiniget ús fen alle sûnde.
8 As wy sizze, dat wy gjin sûnde hawwe, den
forliede wy ússels, en de wierheit is net yn ús.
9 As wy ús sûnden bilide, Hy is trou en
rjuchtfeardich, om ús de sûnden to forjaen en
ús to reinigjen fen alle ûngerjuchtichheit.
10 As wy sizze, dat wy net sûndige hawwe,
den meitsje wy Him ta in ljeagener, en syn

wird is net yn ús.

HAEDSTIK 2.

1 Myn berntsjes, dy dingen skriuw ik jimme, dat jimme net sûndigje. En as immen sûndiget, wy hawwe in Foarsprekker by de Heit, Jezus Christus, de rjuchtfeardige.
2 En hy is in formoedsoening for ús sûnden, en net allinne for uzes, mar ek for de hiele wrâld hjarres.
3 En hjiroan witte wy dat wy him kenne, as wy syn geboaden biwarje.
4 Dy't seit: Ik ken him, en syn geboaden net biwarret, dat is in ljeagener, en yn him is de wierheit net.
5 Mar dy't syn wird biwarret, yn him is wierliken Gods ljeafde folslein wirden. Dêroan witte wy, dat wy yn Him binne.
6 Dy't seit, dat er yn him bliuwt, dy moat sels ek sa wannelje, lyk as hy wannele hat.
7 Broerren, ik skriuw jimme gjin nij gebot, mar in âld gebot, dat jimme fen it oanbigjin ôf hawn hawwe; dat âlde gebot is it wird, dat jimme fen it oanbigjin ôf heard hawwe.
8 Dochs skriuw ik jimme ek in nij gebot, dat wierhaftich is yn him en yn jimme; hwent de tsjusternis giet foarby en it wiere ljocht skynt al.
9 Dy't seit, dat er yn it ljocht is, en syn broer hatet, dy is yn 'e tsjusternis oant nou ta.
10 Dy't syn broer ljeafhat, bliuwt yn it ljocht, en gjin oanstjit is yn him.
11 Mar dy't syn broer hatet, is yn 'e tsjusternis en wannelet yn 'e tsjusternis, en wit net, hwer't er hinne giet, hwent de tsjusternis hat syn eagen forbline.
12 Ik skriuw jimme, berntsjes, hwent de sûnden binne jimme forjown om syn namme.
13 Ik skriuw jimme, heiten, hwent jimme hawwe Him kend, dy't fen it oanbigjin ôf is. Ik skriuw jimme, jongfeinten, hwent jimme hawwe de kweade oerwoun. Ik haw jimme skreaun, bern, hwent jimme hawwe de Heit kend.
14 Ik haw jimme skreaun, heiten, hwent jimme hawwe him kend, dy't fen it oanbigjin ôf is. Ik haw jimme skreaun, jongfeinten, hwent jimme binne sterk en Gods wird bliuwt yn jimme, en jimme hawwe de kweade oerwoun.
15 Haw de wrâld net ljeaf noch hwet yn 'e wrâld is. As immen de wrâld ljeafhat, de ljeafde fen 'e Heit is net yn him. [pag. 1132]
16 Hwent al hwet yn 'e wrâld is: de bigearlikheit fen it flêsk en de bigearlikheit fen 'e eagen en de greatskens fen it libben, is net út 'e Heit, mar is út 'e wrâld.
17 En de wrâld giet foarby, en hjar bigearlikheit, mar dy't Gods wollen docht, bliuwt oant yn ivichheit.
18 Berntsjes, it is de lêste ûre, en lyk as jimme heard hawwe, dat de antichrist komt, sa binne der nou ek folle antichristen opkommen, dêr't wy oan witte, dat it de lêste ûre is.
19 Hja binne wol fen ús útgien, mar hja wierne net út ús. Hwent as hja út ús west hiene, hja scoene mei ús bleaun wêze. Mar sa moast it iepenbier wirde, dat hja allegearre net út ús binne.
20 En jimme hawwe de salvinge fen 'e Hillige en witte alle dingen.
21 Ik haw jimme net skreaun, om't jimme de wierheit net witte, mar om't jimme dy witte en om't gjin ljeagen út 'e wierheit is.
22 Hwa is de ljeagener as dy't ljeagenet, dat Jezus de Christus is? Dat is de antichrist, dy't de Heit ljeagenet en de Soan.
23 In elk, dy't de Soan ljeagenet, hat de Heit ek net; dy't de Soan bilydt, hat de Heit ek.
24 Hwet jimme fen it oanbigjin ôf heard hawwe, dat moat yn jimme bliuwe. As yn jimme bliuwt, hwet jimme fen it oanbigjin ôf heard hawwe, den scille jimme ek yn 'e Soan en yn 'e Heit bliuwe.
25 En dit is de bilofte, dy't hy ús ûnthjitten hat: it ivige libben.
26 Dit haw ik jimme skreaun oer dyjingen, dy't jimme forliede.
27 En de salvinge, dy't jimme fen Him ûntfinzen hawwe, bliuwt yn jimme, en jimme hawwe net fen neden, dat immen jimme leart, mar lyk as syn salvinge jimme leart fen alle dingen, sa is hja ek wierhaftich en is gjin ljeagen, en lyk as hja jimme leard hat, bliuw

yn him.
28 En nou, berntsjes, bliuw yn him, dat, as er him iepenbieret, wy frijmoedichheit hawwe meije, en net fen him biskamme wirde yn syn komst.
29 As jimme witte, dat Hy rjuchtfeardich is, den witte jimme ek, dat in elk, dy't de gerjuchtichheit docht, út Him berne is.

HAEDSTIK 3.

1 Sjuch, ho'n greate ljeafde de Heit ús jown hat, dat wy Gods bern neamd wirde, en wy binne it. Dêrom ken de wrâld ús net, om't hja Him net kend hat.
2 Biminden, nou binne wy Gods bern al, en it is yette net iepenbiere hwet wy wêze scille. Mar wy witte, dat as hy iepenbiere wêze scil, wy him allyk wêze scille, hwent wy scille him sjen, lyk as er is.
3 En in elk, dy't dy hope op him hat, reiniget himsels, lyk as hy rein is.
4 In elk dy't de sûnde docht, docht ek de ûngerjuchtichheit, hwent de sûnde is de ûngerjuchtichheit.
5 En jimme witte, dat hy iepenbiere is, om ús sûnden wei to nimmen, en yn him is gjin sûnde.
6 In elk, dy't yn him bliuwt, sûndiget net; in elk dy't sûndiget, hat him net sjoen en hat him net kend.
7 Berntsjes, lit gjinien jimme forliede. Dy't de gerjuchtichheit docht, is rjuchtfeardich, lyk as hy rjuchtfeardich is.
8 Dy't de sûnde docht, is út 'e divel, hwent de divel sûndiget fen it oanbigjin ôf. Hjirta is Gods Soan iepenbiere, dat er de wirken fen 'e divel forbrekke scoe.
9 In elk, dy't út God berne is, docht de sûnde net, hwent syn sied bliuwt yn him, en hy kin net sûndigje, hwent hy is út God berne.
10 Dêryn binne de bern fen God en de bern fen 'e divel iepenbier. In elk dy't de gerjuchtichheit net docht, is net út God, en dy't syn broer net ljeafhat.
11 Hwent dit is de forkindiging, dy't jimme fen it oanbigjin ôf heard hawwe, dat wy inoarren ljeafhawwe scoene.
12 Net lyk as Kaïn, dy't út 'e kweade wier, en syn broer deasloech, en om hwet reden sloêch er him dea? Om't syn wirken forkeard wierne en syn broer sines rjuchtfeardich.
13 Forwûnderje jimme net, myn broerren, as de wrâld jimme hatet.
14 Wy witte, dat wy oergien binne út 'e dea yn it libben, om't wy de broerren ljeafhawwe. Dy't de broer net ljeafhat, bliuwt yn 'e dea.
15 In elk dy't syn broer hatet, is in moardner, en jimme witte, dat yn gjin moardner it ivige libben wennet. [pag. 1133]
16 Hjir hawwe wy de ljeafde oan kend, dat hy syn libben for ús set hat; en it is ús plicht, it libben for de broerren to setten.
17 Dy't it goed fen 'e wrâld hat en sjucht, dat syn broer brekme lit, en syn herte for him slút, ho bliuwt Gods ljeafde yn him?
18 Myn berntsjes, lit ús ljeaf hawwe net mei it wird of mei de tonge, mar mei de died en yn wierheit.
19 En dêr scille wy oan witte, dat wy út 'e wierheit binne, en wy scille ús herten foar Him bistilje.
20 Hwent as ús herte ús foroardielet, God is mear as ús herte, en Hy wit alle dingen.
21 Biminden, as ús herte ús net foroardielet, den hawwe wy frijmoedichheit foar God,
22 en hwet wy ek bidde meije, wy ûntfange it fen Him, om't wy syn geboaden biwarje, en dogge hwet Him bihaechlik is.
23 En dit is syn gebot, dat wy leauwe yn 'e namme fen Jezus Christus, syn Soan en inoarren ljeafhawwe, lyk as Er ús in gebot jown hat.
24 En dy't syn geboaden biwarret, bliuwt yn Him, en Hy yn him. En hjir witte wy oan, dat Er yn ús bliuwt: oan 'e Geast, dy't Er ús jown hat.

HAEDSTIK 4.

1 Biminden, leau elke geast net, mar hifkje de geasten, oft hja út God binne, hwent folle ljeagenprofeten binne útgien yn 'e wrâld.
2 Hjir kenne jimme Gods Geast oan: alle geast, dy't bilydt, dat Jezus Christus yn it flêsk kommen is, is út God;

3 en alle geast, dy’t net bilydt, dat Jezus Christus yn it flêsk kommen is, is net út God. En dat is de geast fen de antichrist, dêr’t jimme fen heard hawwe, dat er komt, en dy’t nou al yn ’e wrâld is.
4 Berntsjes, jimme binne út God, en hawwe hjar oerwoun, hwent Hy, dy’t yn jimme is, is mear as dy’t yn ’e wrâld is.
5 Hja binne út ’e wrâld; dêrom sprekke hja út ’e wrâld en de wrâld harket nei hjarren.
6 Wy binne út God. Dy God ken, harket nei ús; dy’t net út God is, harket net nei ús. Dêr kenne wy de geast fen ’e wierheit en de geast fen ’e dwaling oan.
7 Biminden, lit ús inoar ljeafhawwe, hwent de ljeafde is út God, en in elk, dy’t ljeafhat, is út God berne en ken God.
8 Dy’t net ljeafhat, hat God net kend, hwent God is ljeafde.
9 Hjir is Gods ljeafde ta ús yn iepenbiere, dat God syn ienichstberne Soan yn ’e wrâld stjûrd hat, dat wy libje scoene troch him.
10 Hjiryn is de ljeafde: net, dat wy God ljeafhawn hawwe, mar dat Hy ús ljeafhawn hat en Syn Soan stjûrd hat ta in formoedsoening for ús sûnden.
11 Biminden, as God ús sa ljeafhawn hat, is it ús plicht ek inoar ljeaf to hawwen.
12 Nimmen hat ea God oanskôge. As wy inoar ljeafhawwe, bliuwt God yn ús, en is syn ljeafde yn ús folslein.
13 Hjiroan witte wy, dat wy yn Him bliuwe en Hy yn ús, dat Er ús fen syn Geast jown hat.
14 En wy hawwe it oanskôge, en tsjûgje, dat de Heit de Soan stjûrd hat ta in Sillichmakker fen ’e wrâld.
15 Alhwa bilydt, dat Jezus Gods Soan is, God bliuwt yn him en hy yn God.
16 En wy hawwe kend en leaud de ljeafde, dy’t God ta ús hat. God is ljeafde, en dy’t yn ’e ljeafde bliuwt, bliuwt yn God, en God yn him.
17 Hjiryn is de ljeafde by ús folslein, dat wy frijmoedichheit hawwe meije de deis fen it oardiel, hwent lyk as Hy is, sa binne wy ek yn dizze wrâld.
18 Yn ’e ljeafde is gjin freze, mar de folsleine ljeafde fordriuwt de freze, hwent de freze
hâldt straf yn, en dy’t freze hat is net folslein yn ’e ljeafde.
19 Wy hawwe Him ljeaf, om’t Hy ús earst ljeafhawn hat.
20 As immen seit: Ik haw God ljeaf, en hy hatet syn broer, dat is in ljeagener, hwent hwa’t syn broer, dy’t er sjoen hat, net ljeaf hat, ho kin er God ljeaf hawwe, dy’t er net sjoen hat?
21 En dit gebot hawwe wy fen Him: dy’t God ljeafhat, moat ek syn broer ljeafhawwe.

HAEDSTIK 5.

1 In elk, dy’t leaut, dat Jezus de Christus is,
is út God berne. En in elk, dy’t Him [pag. 1134]
ljeavet, dy’t berne hat, hat ek ljeaf hwa’t út
Him berne is.
2 Hjir witte wy oan, dat wy Gods bern ljeafhawwe, as wy God ljeafhawwe en syn geboaden biwarje.
3 Hwent dit is de ljeafde fen God, dat wy syn geboaden biwarje; en syn ge-boaden binne net swier.
4 Hwent al hwet út God berne is, oerwint de wrâld. En dit is de oerwinning, dy’t de wrâld oerwoun hat: ús leauwe.
5 Hwa is it, dy’t de wrâld oerwint, as dy’t leaut, dat Jezus Gods Soan is?
6 Hy is it, dy’t kommen is troch wetter en bloed, Jezus Christus; net yn it wetter allinne, mar yn it wetter en yn it bloed. En de Geast is it, dy tsjûget, om’t de Geast de wierheit is.
7 Hwent trije binne der, dy tsjûgje yn ’e himel: de Heit, it Wird, en de Hillige Geast; en dizze trije binne ien.
8 En trije binne der, dy tsjûgje op ’e ierde: de Geast, en it wetter en it bloed; en dy trije binne ta ien.
9 As wy it tsjûgenis fen ’e minsken oannimme, Gods tsjûgenis is mear, hwent it is it tsjûgenis fen God, dat Er tsjûge hat fen syn Soan.
10 Dy’t yn Gods Soan leaut, hat it tsjûgenis yn himselme; dy’t God net leaut, hat Him ta in ljeagener makke, om’t er net leaud hat it tsjûgenis, dat God fen syn Soan tsjûge hat.
11 En dit is it tsjûgenis, dat God ús it ivige

libben jown hat; en dat libben is yn syn Soan.
12 Dy't de Soan hat, dy hat it libben; dy't
Gods Soan net hat, dy hat it libben net.
13 Dizze dingen haw ik jimme skreaun, dat
jimme witte meije, dat jimme it ivige libben
hawwe, jimme, dy't leauwe yn de namme fen
Gods Soan.
14 En dit is de frijmoedigens, dy't wy foar
Him hawwe, dat, as wy earne om bidde
neffens syn wollen, Hy ús forheart.
15 En as wy witte, dat Er ús forheart, hwer't
wy ek om bidde, den witte wy, dat ús de
beaën biskikt wirde, dêr't wy Him om bidden
hawwe.
16 As immen syn broer sûndigjen sjucht in
sûnde net ta de dea, dy scil God bidde, en Hy
scil him it libben jaen: to witten dyjingen, dy't
sûndigje net ta de dea. Der is in sûnde ta de
dea; dêrfor siz ik net, dat er bidde scil.
17 Alle ûngerjuchtichheit is sûnde, en der is
sûnde net ta de dea.
18 Wy witte, dat in elk dy't út God berne is,
net sûndiget, mar dy't út God berne is,
biwarret himsels en de kweade docht him
neat.
19 Wy witte, dat wy út God binne, en dat de
hiele wrâld yn it kweade leit.
20 Mar wy witte, dat Gods Soan kommen is
en ús it forstân jown hat, dat wy de
Wierhaftige kenne, en wy binne yn 'e
Wierhaftige, yn syn Soan Jezus Christus. Dat
is de wierhaftige God en it ivige libben.
21 Berntsjes, wachtsje jimme for de
ôfgoaden. Amen.

# IT TWADE BRIEF FEN JOHANNES.

1 De âldste oan 'e útkarde frou en oan hjar
bern, dy't ik yn wierheit ljeafhaw, en ik net
allinne, mar ek allegearre, dy't de wierheit
kend hawwe,
2 om de wierheit dy't yn ús bliuwt en mei ús
wêze scil oant yn ivichheit.
3 Genede, barmhertichheit, frede scil mei
jimme wêze, fen God, de Heit, en fen 'e Heare
Jezus Christus, de Soan fen de Heit, yn
wierheit en ljeafde.
4 Ik haw my ynlik forblide, dat ik fen jins
bern gûdden foun haw, dy't yn 'e wierheit
wannelje, lyk as wy in gebot fen 'e Heit
ûntfinzen hawwe.
5 En nou bid ik jo, frou, net as jo skriuwende
in nij gebot, mar hwet wy hawn hawwe fen it
oanbigjin ôf, dat wy inoar ljeafhawwe.
6 En dit is de ljeafde, dat wy wannelje
neffens syn geboaden. Dat is it gebot, lyk as
jimme fen it oanbigjin ôf heard hawwe, dat
jimme dêr yn wannelje. [pag. 1135]
7 Hwent der binne folle forlieders útgien yn
'e wrâld, dy't net bilide, dat Jezus Christus yn
it flêsk kommen is. Dat is de forlieder en de
antichrist.
8 Sjuch for jimme sels ta, dat wy net forlieze
hwet wy biarbeide hawwe, mar it folle lean
barre meije.
9 In elk dy to fier giet en net yn 'e leare fen
Christus bliuwt, dy hat God net; dy't yn 'e
leare fen Christus bliuwt, dy hat de Heit en de
Soan beide.
10 As immen ta jimme komt en dy leare net
bringt, nim him net yn 'e hûs en siz net tsjin
him: Groetenis.
11 Hwent dy tsjin him seit: Groetenis, dy hat
mienskip oan syn tsjoede wirken.
12 Alhowol't ik jimme yette folle dingen to
skriuwen haw, woe ik it net dwaen mei
pompier en inket, mar ik hoopje to jimmes to
kommen en mûle ta mûle mei jimme to
sprekken, dat ús blydskip folslein wêze mei.
13 De bern fen jins útkarde sister dogge jo de
groetenis. Amen.

IT TRÊDDE BRIEF FEN
# JOHANNES.

1 De âldste oan syn ljeave frjeon Gajus, dy’t ik yn wierheit ljeafhaw.

2 Ljeave frjeon, foar alle dingen bid ik, dat it dy goed gean mei en datstû soun bist, lyk as it dyn siele goed giet.

3 Hwent ik haw my ynlik forblide, do’t der broerren kamen en fen dyn wierheit tsjûgen, sastû yn ’e wierheit wannelest.

4 Greater blydskip haw ik net, as hwennear’t ik hear, dat myn bern yn ’e wierheit wannelje.

5 Ljeave frjeon, dû dochst my trouwe, yn al hwetstû oan de broerren, frjemden noch wol, dochst,

6 dy’t den ek fen dyn ljeafde iepenbier yn ’e gemeinte tsjûge hawwe, en dû scist goed dwaen mei hjar fierder út to rissen, lyk as it God weardich is.

7 Hwent om syn namme binne hja útgien, sûnder eat fen ’e heidenen to nimmen.

8 Us plicht is it den, sokken yn to nimmen, dat wy meiwirkers fen ’e wierheit wirde meije.

9 Ik haw de gemeinte dêroer skreaun; mar Diotrefes, dy’t bisiket de earste ûnder hjarren to wêzen, nimt ús net oan.

10 Dêrom, as ik kom, scil ik syn wirken dy’t er docht, yn oantinken bringe. Hwent hy lasteret ús mei tsjoede wirden, en dêr noch net mei tofreden, nimt er sels de broerren net yn, en dy’t it dwaen wolle, forhinderet er, en bant hjar út ’e gemeinte.

11 Ljeave frjeon, folgje it tsjoede net nei, mar it goede. Dy’t goed docht, is út God. Dy’t tsjoed docht, hat God net sjoen.

12 Demetrius is tsjûgenis jown fen allegearre, en fen ’e wierheit sels; en wy tsjûgje ek, en dû witst, dat ús tsjûgenis wier is.

13 Ik hie yette folle dingen to skriuwen, mar wol dy net skriuwe mei inket en pinne,

14 mar ik hoopje dy mei koarten to sjen, en mûle ta mûle scille wy sprekke.

15 Frede mei dines wêze. De groetenis fen de frjeonen. De groetenis oan de frjeonen elk foar oar.

IT BRIEF FEN
# JUDAS.

1 Judas, tsjinstfeint fen Jezus Christus, en broer fen Jakobus, oan de roppenen dy’t yn God, de Heit, hillige binne en for Jezus Christus biwarre:

2 barmhertichheit en frede en ljeafde mei jimme formannichfâldige wêze.

3 Biminden, ik haw my tige biflitige, om jimme to skriuwen oer ús mienskip-[pag. 1136]-lik heil, hwent ik achte it needsaek jimme to skriuwen en to formoanjen, dat jimme stride scoene for it leauwe, dat de hilligen ienris oerlevere is.

4 Hwent der binne minsken ynglûpt, dy’t al lang ta dat oardiel opskreaun binne, goddeleazen, dy’t de genede fen ús God foroare hawwe yn ûnbannichheit en de ienichste Hearsker, God, en ús Heare Jezus Christus, forsaekje.

5 Mar ik wol jimme yn it sin bringe, alhowol’t jimme dat allegearre al witte, dat de Heare, do’t Er syn folk út Egyptelân forlost hie, dêrnei de ûnleauwigen fordien hat,

6 en de ingelen dy’t hjar hege steat net biwarre, mar hjar wensté forlitten hiene, ta it oardiel fen ’e greate dei mei ivige bannen ûnder de tsjusternis biwarre hat,

7 lyk as Sodom en Gomorra en de stêdden dêr om hinne, dy’t allyk as hja hoerke hiene en oar flêsk neiroun wierne, ta in teiken steld binne, ûnder de straf fen it ivige fjûr.

8 En dochs ûntreinigje ek dy dreamers it flêsk allyksa, en forachtsje de hearskippij, en

lasterje de hearlikheden.
9 Mar de aertsingel Michaël, do’t er mei de
divel pleite en stried oer it lichem fen Mozes,
doarst gjin oardiel fen lastering tsjin him
ynbringe, mar sei: De Heare mei dy bistraffe.
10 Dy minsken lykwols lasterje alles, hwet hja
net witte, en al hwet hja natuerlik as de
redeleaze dieren witte, en dêr fordjerre hja
hjar sels mei.
11 Wé hjarren! hwent hja binne de wei fen
Kaïn opgien en troch de forlieding fen it lean
fen Bileäm binne hja fallen, en troch Korachs
opstân binne hja yn it fordjerren roun.
12 Hja binne de skande fen jimme
ljeafdemieltiden, dêr’t hja hjar ûnbiroaid to
goed dogge, hjarsels weidzjende; wolken
sûnder wetter, fen de winen foarbydreaun;
beammen yn it lette fen ’e hjerst, sûnder
frucht, twaris forstoarn, ûntwoartele;
13 wylde séweagen, hjar eigen skande
opskomjende; dwaelstjerren, dêr’t de nearste
tsjusternis ivich for biwarre is.
14 En fen hjarren hat ek Henoch, de saunde
fen Adam ôf, profetearre, sizzende: Sjuch, de
Heare is kommen mei syn hillige
tsjientûzenen,
15 om rjuchtdei to hâlden oer allegearre, en
to straffen al de goddeleazen for al hjar
goddeleaze wirken, dy’t hja yn hjar
goddeleazens dien hawwe, en for al de dryste
wirden, dy’t de goddeleaze sûnders tsjin Him
spritsen hawwe.
16 Dat binne de opstannigen, dy’t wrokje oer
hjar lot, wanneljende nei hjar bigearlikheden,
en hjar mûle sprekt oerdwealskens en is
fluensk tsjin de minsken om foardiel.
17 Mar jimme, biminden, tink om de wirden
dy’t foarsein binne fen ’e apostelen fen ús
Heare Jezus Christus,
18 dat hja jimme sein hawwe: Yn it lêstoan
fen ’e tiid scille der spotters wêze, dy’t nei hjar
eigen goddeleaze bigearlikheden wannelje
scille.
19 Hja binne it, dy’t skieding meitsje,
natuerlike minsken dy’t de Geast net hawwe.
20 Mar jimme, biminden, bou jimme sels op
jimme allerhillichst leauwe, biddende yn ’e
Hillige Geast.
21 Biwarje jimme sels yn ’e ljeafde fen God,
forwachtsjende de barmhertichheit fen ús
Heare Jezus Christus, ta it ivige libben.
22 En erbarmje jimme oer somliken, dy
twivelje;
23 bihâld hjar en skoer se út it fjûr; en
erbarmje jimme oer oaren yn ’e freze,
haetsjende sels de liifrok, dy’t fen it flêsk
bismet is.
24 Him nou dy’t machtich is, jimme for
stroffeljen to biwarjen, en ûnstraflik to stellen
foar syn hearlikheit yn jubeljende blydskip,
25 de ienichste God, ús Sillichmakker, mei de
hearlikheit wêze en majesteit, krêft en macht,
nou en yn alle ivichheden. Amen.

[pag. 1137]

# DE IEPENBIERING FEN
# JOHANNES.

HAEDSTIK 1.
1 De iepenbiering fen Jezus Christus, dy’t
God him jown hat, om syn tsjinstfeinten sjen
to litten de dingen, dy’t mei koarten barre
moatte, en dy’t er troch syn ingel stjûrd, en
syn tsjinstfeint Johannes to witten dien hat;
2 dy’t Gods wird tsjûge hat, en it tsjûgenis
fen Jezus Christus, al hwet er sjoen hat.
3 Sillich is hy dy’t lêst, en binne hja dy’t
hearre de wirden fen dizze profesije, en dy’t
biwarje itjinge dêryn biskreaun stiet; hwent de
tiid is neiby.
4 Johannes oan de saun gemeinten dy’t yn
Azië binne genede mei jimme wêze en frede
fen Him, dy’t is, en dy’t wier, en dy komme
scil, en fen de saun Geasten dy’t foar syn
troan binne,
5 en fen Jezus Christus, de trouwe Tsjûge, de

Earstberne út ’e deaden en de Hearsker oer de keningen fen ’e ierde. Him, dy’t ús ljeaf hawn hat en ús fen ús sûnden wosken hat yn syn bloed,
6 en dy’t ús makke hat ta keningen en preesters God en syn Heit, him mei de hearlikheit wêze en de macht yn alle ivichheit. Amen.
7 Sjuch, hy komt mei de wolken, en alle each scil him sjen, ek dyjingen dy’t him trochstitsen hawwe; en alle slachten fen ’e ierde scille rouwe oer him bidriuwe. Ja, amen.
8 Ik bin de Alpha en de Omega, it bigjin en de ein, seit de Heare, dy’t is, en dy’t wier, en dy’t komme scil, de Almachtige.
9 Ik Johannes, jimme broer en dielhawwer yn ’e binearinge en yn it keninkryk en yn ’e fordildsumheit fen Jezus Christus, wier op it eilân, by namme Patmos, om Gods wird en om it tsjûgenis fen Jezus Christus.
10 En ik wier yn ’e geast op ’e dei fen ’e Heare, en ik hearde efter my in machtige stimme, as fen in bazún,
11 sizzende: Ik bin de Alpha en de Omega, de earste en de lêste; en: Hwetstû
sjuchste, skriuw dat yn in boek en stjûr it nei de saun gemeinten dy’t yn Azië binne, nei Efeze, en nei Smyrna, en nei Pergamus, en nei Thyatira, en nei Sardes, en nei Filadelfia, en nei Laodiceä.
12 En ik kearde my om, om to sjen de stimme, dy’t mei my spritsen hie; en do’t ik my omkeard hie, seach ik saun gouden ljochters,
13 en yn ’e midden fen de saun ljochters ien, de Minskesoan allyk, klaeid yn in lang kleed oan de foetten ta, en oer it boarst girde mei in gouden girle;
14 en syn holle en hier wierne wyt lyk as sniewite wolle, en syn eagen as in lôge fjûr;
15 en syn foetten wierne glânzgjend koper allyk, en gloeiden as yn in oune; en syn stimme wier as it rûzjen fen wide wetters.
16 En yn syn rjuchterhân hied er saun stjerren; en út syn mûle gyng in twasnedich skerp swird, en syn oantlit wier de sinne allyk, as hja skynt yn hjar krêft.
17 En do’t ik him seach, foel ik for dea oan syn foetten; mar hy lei syn rjuchterhân op my, sizzende tsjin my: Eangje net; ik bin de Earste en de Lêste,
18 en de Libbene, en ik haw dea west, en sjuch, ik bin libben oant yn alle ivichheit. Amen. En ik haw de kaeijen fen ’e hel en fen ’e dea.
19 Skriuw nou hwetstû sjoen hast, en itjinge is en itjinge tonei barre scil:
20 de forbirgenheit fen de saun stjerren, dystû sjoen hast yn myn rjuchterhân, en de saun gouden ljochters. De saun stjerren binne de ingelen fen ’e saun gemeinten, en de saun ljochters, dystû sjoen hast, binne de saun gemeinten.

HAEDSTIK 2.

1 Skriuw oan de ingel fen ’e gemeinte dy to Efeze is: Dit seit hy, dy’t de saun stjerren yn syn rjuchterhân hâldt, dy’t yn ’e midden fen de saun gouden ljochters wannelet:
2 Ik wit dyn wirken en dyn arbeid, en [pag. 1138]
dyn fordildigens, en datstû de kweaden net útstean kinst, en dyjingen hifke hast, dy’t hjar for apostel útjowe, mar hja binne it net, en hast hjar bifoun ljeageners to wêzen;
3 en dû hast dilde en droegen, en dû hast arbeide om myn namme, en bist net wirch wirden.
4 Mar ik haw tsjin dy, datstû dyn earste ljeafde forlitten hast.
5 Tink der dochs om hwerstû fen forfallen bist, en bikear dy, en doch de earste wirken; en sa net, ik scil mei hasten oer dy komme, en scil dyn ljochter fen it sté nimme, astû dy net bikearst.
6 Mar dit hastû foar, datstû de wirken fen ’e Nikolaïten hateste, dy’t ik ek haetsje.
7 Dy’t earen hat, dy mei hearre hwet de Geast tsjin de gemeinten seit. Dy’t oerwint, ik scil him to iten jaen fen de Libbensbeam, dy’t midden yn Gods Paradys is.
8 En skriuw oan de ingel fen de gemeinte dy to Smyrna is: Dit seit de Earste en de Lêste, dy’t dea west hat en libben wirden is:
9 Ik wit dyn wirken, en binearing, en

earmoed, mar dû bist ryk, en de laster fen dyjingen dy't sizze dat hja Joad binne en hja binne it net, mar binne in synagoge fen 'e satan.
10 Eangje de dingen net, dystû lije scilst. Sjuch, de divel scil gûdden fen jimme yn 'e finzenis werpe, dat jimme hif ke wirde, en jimme scille in binearing hawwe fen tsjien dagen. Wêz trou oant de dea, en ik scil dy jaen de kroane fen it libben.
11 Dy't earen hat, dy mei hearre hwet de Geast tsjin de gemeinten seit. Dy't oerwint, scil fen de twade dea net biskeadige wirde.
12 En skriuw oan de ingel fen de gemeinte dy to Pergamus is: Dit seit hy, dy't it twasnedige, skerpe swird hat:
13 Ik wit dyn wirken, en hwerstû wennest, dêr't satans troane stiet; en dû hâldst myn namme, en hast myn leauwe net forsake, sels net yn 'e dagen fen Antipas, myn trouwe tsjûge, dy't deade is to jimmes, dêr't de satan wennet.
14 Mar ik haw inkele dingen tsjin dy: datstû dêr gûdden hast dy't de lear fen Bileäm hâlde, dy't Balak learde Israëls bern in oanstjit foar to smiten: ôfgodsoffer to iten en to hoerkjen.
15 Allyksa hastû ek gûdden dy't de lear fen 'e Nicolaïeten hâlde, dy't ik haetsje.
16 Bikear dy den, en sa net, ik scil mei hasten oer dy komme, en scil tsjin hjar stride mei it swird fen myn mûle.
17 Dy't earen hat, dy mei hearre hwet de Geast tsjin de gemeinten seit. Dy't oerwint, ik scil him jaen to iten fen it forbirgen manna, en ik scil him jaen in wite karstien, en op dy karstien in nije namme skreaun, dy't gjinien wit as dy't him ûntfangt.
18 En skriuw oan de ingel fen de gemeinte dy to Thyatira is: Dit seit Gods Soan, dy't eagen hat as in lôge fjûr, en syn foetten binne glânzgjend koper allyk.
19 Ik wit dyn wirken, en ljeafde, en leauwe, en tsjinst, en dyn fordildichheit, en dyn wirken, en dat de lêste mear binne as de earste.
20 Mar ik haw inkele dingen tsjin dy: datstû de frou Izébel gewirde litst, dy't hjar for profetesse útjowt, mar myn tsjinstfeinten leart en forlaet dat hja hoerkje en ôfgodsoffer ite.
21 En ik haw hjar tiid litten om hjar to bikearen, mar hja wol hjar net bikeare fen hjar hoerkerij.
22 Sjuch, ik liz hjar op it siikbêd, en dy't mei hjar hoerkje, yn swiere binearing, as hja hjar net bikeare fen hjar wirken.
23 En hjar bern scil ik troch de dea ombringe, en alle gemeinten scille witte, dat ik it bin, dy't nieren en herten ûndersiikje. En ik scil jimme jaen in elk neffens syn wirken.
24 Mar ik siz jimme oaren, dy to Thyatira binne, safolle as dy leare net hawwe, en dy't satans djipten, lyk as hja dat neame, net kend hawwe: Ik liz jimme gjin oare lêst op.
25 Mar hwet jimme hawwe, hâld dat, oant ik komme scil.
26 En dy't oerwint en dy't myn wirken oan 'e ein ta biwarret, ik scil him macht jaen oer de heidenen;
27 en hy scil hjar hoedzje mei in izeren stêf; hja scille as pottebakkersgûd [pag. 1139] togruzele wirde, lyk as ik ek fen myn Heit ûntfinzen haw.
28 En ik scil him de moarnstjerre jaen.
29 Dy't earen hat, dy mei hearre hwet de Geast tsjin de gemeinten seit.

HAEDSTIK 3.

1 En skriuw oan de ingel fen de gemeinte dy to Sardes is: Dit seit hy, dy't de saun Geasten fen God hat, en de saun stjerren: Ik wit dyn wirken, datstû de namme hast, datst libbest, mar dû bist dea.
2 Wird wekker, en forsterkje it oare, dat stjerre scoe; hwent ik haw dyn wirken net fol bifoun foar God.
3 Tink der dochs om, hostû it ûntfinzen en heard hast, en biwarje it, en bikear dy. Astû net wekker wirdst, scil ik oer dy komme as in dief, en dû scilst net witte yn hokker ûre ik oer dy komme scil.
4 Mar dû hast yn Sardes ek inkele nammen, dy't hjar klean net bismet hawwe, en hja scille mei my wannelje yn wite klean, hwent hja binne it weardich.
5 Dy't oerwint, dy scil allyksa klaeid wirde

yn wite klean; en ik scil syn namme nea út it boek fen it libben dwaen, en ik scil syn namme bilide foar myn Heit en foar syn ingelen.
6 Dy't earen hat, dy mei hearre hwet de Geast tsjin de gemeinten seit.
7 En skriuw oan de ingel fen de gemeinte, dy to Filadelfia is: Dit seit de Hillige, de Wierhaftige, dy't Davids kaei hat, dy't iepen docht en gjinien slút, en hy slút en gjinien docht iepen.
8 Ik wit dyn wirken; sjuch, ik haw foar dyn oantlit in iepen doar jown, en gjinien kin dy slute; hwent dû hast net folle krêft, en dû hast myn wird biwarre en hast myn namme net forsake.
9 Sjuch, ik jow dy gûdden út 'e synagoge fen 'e satan, fen dyjingen dy't hjarsels Joad neame, en hja binne it net, mar ljeagenje; sjuch, ik scil meitsje dat hja komme scille en oanbidde foar dyn foetten, en bikenne dat ik dy ljeaf haw.
10 Omdatstû it wird fen myn fordildsumheit biwarre hast, scil ik dy ek biwarje for 'e ûre fen 'e forsiking, dy't oer de hiele wrâld komme scil, om to forsiikjen dy't op 'e ierde wenje.
11 Sjuch, ik kom mei hasten; hâld hwetstû hast, dat gjinien dyn kroan nimt.
12 Dy't oerwint, ik scil him meitsje ta in pylder yn 'e timpel fen myn God, en hy scil dêr net mear útgean; en ik scil op him skriuwe de namme fen myn God, en de namme fen 'e stêd fen myn God, fen it nije Jeruzalem, dat út 'e himel fen myn God delkomt, en myn nije namme.
13 Dy't earen hat, dy mei hearre hwet de Geast tsjin de gemeinten seit.
14 En skriuw oan de ingel fen de gemeinte dy to Laodiceä is: Dit seit de Amen, de trouwe en wierhaftige Tsjûge, it Oanbigjin fen Gods skepping:
15 Ik wit dyn wirken, datstû noch kâld bist, noch hjit: wierstû mar kâld of hjit!
16 Sa den, omdatstû lij bist en noch kâld, noch hjit, scil ik dy út myn mûle spije.
17 Omdatstû seiste: Ik bin ryk en haw my forrike, en bin neat brek; en dû witst net, datstû ellindich bist en ûngelokkich en earm en blyn en neaken,
18 ried ik dy fen my to keapjen goud, lottere yn it fjûr, datstû ryk wirde meist; en wite klean, om dy oan to tsjen, dat de skande fen dyn neakenens net iepenbier wirde mei; en salvje dyn eagen mei eachsalve, datstû sjen meist.
19 Hwa't ik ljeaf haw, dy bistraf en kastij ik: wêz den warber en bikear dy.
20 Sjuch, ik stean foar de doar en ik klopje: as immen myn stimme hearre scil en de doar iepen dwaen, ik scil by him ynkomme, en ik scil it jounmiel mei him hâlde, en hy mei my.
21 Dy't oerwint, ik scil him jaen mei my to sitten yn myn troan, lyk as ik oerwoun haw en sit mei myn Heit yn syn troan.
22 Dy't earen hat, dy mei hearre hwet de Geast tsjin de gemeinten seit.

## HAEDSTIK 4.

1 Dêrnei seach ik, en sjuch, in doar wier iependien yn 'e himel; en de earste stimme, dy't ik heard hie as fen in bazún, mei my sprekkende, sei: Kom hjir hinne op, en ik scil dy sjen litte, hwet tonei barre moat.
2 En foartynienen waerd ik yn 'e geast; en sjuch, in troane wier set yn 'e himel, en der siet ien op 'e troan. [pag. 1140]
3 En dy't dêr op siet, wier fen oansjen de stien jaspis en sardius allyk; en in reinbôge wier om de troan hinne, fen oansjen de smaragd allyk.
4 En om de troan hinne stiene fjouwer en tweintich troanen; en op 'e troanen seach ik de fjouwer en tweintich âldsten sitten, klaeid yn wite klean, en hja hiene goudene kroanen op 'e holle.
5 En fen 'e troan gyngen út bliksemen en stimmen en tongerslaggen; en saun lôgjende fakkels baernden foar de troan; dy't binne de saun Geasten fen God.
6 En foar de troan wier as in glêzen sé, kristal allyk. En yn 'e midden fen de troan en om 'e troan hinne stiene fjouwer dieren, fol eagen fen foaren en fen efteren.
7 En it earste dier wier in liuw allyk, en it

twade dier in keal allyk, en it trêdde dier hie in oantlit as in minske, en it fjirde dier wier in fleanende earn allyk.
8 En de fjouwer dieren hiene elkmis seis wjukken yn it rounom en wierne fen binnen fol eagen; en hja hawwe gjin rêst by dei en by nacht, sizzende: Hillich, hillich, hillich is God de Heare, de Almachtige, dy't wier, en dy't is en dy't komme scil.
9 En as de dieren hearlikheit en eare en tanksizzing jaen scille Him, dy't op 'e troane sit, en dy't libbet yn alle ivichheit,
10 scille de fjouwer en tweintich âldsten delfalle foar Him, dy't op 'e troane sit, en Him oanbidde, dy't libbet yn alle ivichheit, en hjar kroanen foar de troane delwerpe, sizzende:
11 Jo, Heare, binne weardich to ûntfangen de hearlikheit en de eare en de krêft; hwent Jo hawwe alle dingen skepen, en troch jins wollen binne hja, en binne hja skepen.

HAEDSTIK 5.

1 En ik seach yn 'e rjuchterhân fen Him, dy't op 'e troane siet, in boek, biskreaun fen binnen en fen bûten, forsegele mei saun segels.
2 En ik seach in sterke ingel, roppende mei in machtige stimme: Hwa is weardich it boek to iepenjen en syn segels to forbrekken?
3 En gjinien yn 'e himel, noch op 'e ierde, noch ûnder de ierde koe it boek iepenje noch der yn sjen.
4 En ik skriemde tige, dat gjinien weardich bifoun wier, it boek to iepenjen en to lêzen noch der yn to sjen.
5 En ien fen de âldsten sei tsjin my: Skriem net; sjuch, de Liuw, dy't út de stamme fen Juda is, de Woartel fen David, hat oerwoun, om it boek to iepenjen en syn saun segels to forbrekken.
6 En ik seach yn 'e midden fen de troane en de fjouwer dieren en de âldsten in Laem stean, as slachte, hawwende saun hoarnen en saun eagen, dy't de saun Geasten fen God binne, útstjûrd oer de hiele ierde.
7 En it kaem, en naem it boek út 'e rjuchterhân fen Him, dy't op de troane siet.
8 En do't it dat boek nommen hie, foelen de fjouwer dieren en de fjouwer en tweintich âldsten del foar it Laem, hawwende elk in harpe en gouden skealen fol wiereek, dy't de beaën fen de hilligen binne.
9 En hja songen in nij liet, sizzende: Jo binne weardich it boek to nimmen en syn segels to iepenjen; hwent jo binne slachte en jo hawwe ús for God kocht mei jins bloed út alle stamme en tael en folk en naesje,
10 en jo hawwe ús ús God makke ta keningen en preesters, en wy scille as keningen hearskje op 'e ierde.
11 En ik seach, en ik hearde in stimme fen mannichten ingelen om de troane hinne en fen de dieren en fen de âldsten. En hjar tal wier tsjientûzen kear tsjientûzenen en tûzen kear tûzenen;
12 sizzende mei in machtige stimme: It Laem, dat slachte is, is weardich to ûntfangen de krêft en rykdom en wiisheit en sterktme en eare en hearlikheit en tanksizzing.
13 En alle skepsel dat yn de himel is, en op 'e ierde, en ûnder de ierde, en dy't yn 'e sé binne, en alles hwet dêryn is, hearde ik sizzen: Him, dy't op 'e troan sit en it Laem mei de lof wêze en de eare en de hearlikheit en de krêft oant yn alle ivichheit.
14 En de fjouwer dieren seine: Amen. En de fjouwer en tweintich âldsten foelen del en oanbeaën Him, dy't libbet yn alle ivichheit.
[pag. 1141]

HAEDSTIK 6.

1 En ik seach, do't it Laem ien fen de saun segels iependien hie, en ik hearde ien fen de fjouwer dieren sizzen as it lûd fen in tongerslach: Kom en sjuch.
2 En ik seach, en sjuch, it wyt hynder, en dy dêrop siet, hie in bôge. En him waerd in kroan jown, en hy teach út, oerwinnende en om to oerwinnen.
3 En do't it it twade segel iependien hie, hearde ik it twade dier sizzen: Kom en sjuch.
4 En in oar hynder teach út, fjûrread, en him, dy dêrop siet, waerd jown de frede wei to nimmen fen de ierde, en dat hja inoar deadzje

scoene; en him waerd in great swird jown.
5 En do't it it trêdde segel iependien hie,
hearde ik it trêdde dier sizzen: Kom en sjuch.
En ik seach en sjuch, in swart hynder, en dy't
dêrop siet, hie skealjen yn 'e hân.
6 En ik hearde in stimme yn 'e midden fen
de fjouwer dieren sizzen: In miette weet for in
peinje, en trije mietten koarn for in peinje; en
biskeadigje de oalje en de wyn net.
7 En do't it it fjirde segel iependien hie,
hearde ik de stimme fen it fjirde dier,
sizzende: Kom en sjuch.
8 En ik seach, en sjuch, in feal hynder, en
dy't dêr op siet, syn namme wier de dea, en de
hel folge him; en hjarren waerd macht jown
om in fjirden fen 'e ierde to deadzjen, mei it
swird en mei honger en mei de dea en troch
de wylde beesten fen 'e ierde.
9 En do't it it fyfte segel iependien hie, seach
ik ûnder it alter de sielen fen dyjingen, dy't
deade wierne om Gods wird en om it
tsjûgenis, dat hja hiene.
10 En hja rôpen mei in machtige stimme,
sizzende: Oant holang, o hillige en wierhaftige
Hearsker, oardielje en wreekje Jo ús bloed net
oan dyjingen, dy't de ierde biwenje?
11 En in elk fen hjarren waerden wite klean
jown, en der waerd hjarren sein, dat hja yette
in koarte tiid rêste scoene, oant it tal fen hjar
meitsjinners en hjar broerren fol wêze scoe,
dy't deade wirde scoene lyk as hja.
12 En ik seach, do't it it sechste segel
iependien hie, en sjuch, der barde in swiere
ierdskodding; en de sinne waerd swart as in
hierren sek, en de moanne waerd as bloed.
13 En de stjerren fen 'e himel foelen op 'e
ierde, lyk as in figebeam syn ûnripe fruchten
falle lit, as er fen in hirde wyn skodde wirdt.
14 En de himel wiek as in boek, dat oprôlle
wirdt; en alle bergen en eilannen binne
forwrigge út hjar sté.
15 En de keningen fen 'e ierde, en de greaten,
en de oersten oer tûzen, en de riken, en de
machtigen en alle tsjinstfeinten, en alle frijen,
forskûlen hjar yn 'e spelonken en yn 'e
stienrotsen fen 'e bergen,
16 en seine tsjin de bergen en tsjin de
stienrotsen: Fal op ús, en forbergje ús for it
oantlit fen Him, dy't op 'e troane sit, en for de
grime fen it Laem;
17 hwent de greate dei fen syn grime is
kommen, en hwa kin bistean?

HAEDSTIK 7.

1 Dêrnei seach ik fjouwer ingelen, steande
op 'e fjouwer hoeken fen 'e ierde, hâldende de
fjouwer winen fen 'e ierde, dat der gjin wyn
waeije scoe op 'e ierde, noch op 'e sé, noch
tsjin ien beam.
2 En ik seach in oare ingel opkommen fen 'e
sinne opgong, hawwende it segel fen de
libbene God; en hy rôp mei in machtige
stimme ta de fjouwer ingelen, hwa't jown wier
de ierde en de sé to biskeadigjen,
3 sizzende: Biskeadigje de ierde net, noch de
sé, noch de beammen, oant wy de
tsjinstfeinten fen ús God forsegele hawwe
scille oan hjar foarhollen.
4 En ik hearde it tal fen dyjingen dy't
forsegele wierne: hûndert en fjouwer en
fjirtich tûzen wierne forsegele út alle
stammen fen Israëls bern.
5 Ut 'e stamme Juda wierne toalve tûzen
forsegele; út 'e stamme Ruben wierne toalve
tûzen forsegele; út 'e stamme Gad wierne
toalve tûzen forsegele;
6 út 'e stamme Aser wierne toalve tûzen
forsegele; út 'e stamme Naftali wierne toalve
tûzen forsegele; út 'e stamme Manasse wierne
toalve tûzen forsegele;
7 út 'e stamme Simeon wierne toalve [pag. 1142]
tûzen forsegele; út 'e stamme Levi wierne
toalve tûzen forsegele; út 'e stamme Issaschar
wierne toalve tûzen forsegele;
8 út 'e stamme Sebulon wierne toalve tûzen
forsegele; út 'e stamme Jozef wierne toalve
tûzen forsegele; út 'e stamme Benjamin
wierne toalve tûzen forsegele.
9 Dêrnei seach ik en sjuch, in greate skare,
dy't gjinien telle koe, út alle naesje en
stammen en folken en talen, steande foar de
troan en foar it Laem, klaeid yn lange wite
klean, en palmtûken yn 'e hannen.
10 En hja rôpen mei in machtige stimme,

sizzende: De sillichheit is fen ús God, dy't op 'e troane sit, en fen it Laem.
11 En al de ingelen stiene om de troane hinne en om de âldsten en de fjouwer dieren, en foelen foar de troan op it oantlit en oanbeaën God,
12 sizzende: Amen, de lof en de hearlikheit en de wiisheit en de tanksizzing en de eare en de krêft en de sterktme mei ús God sines wêze oant yn alle ivichheit. Amen.
13 En ien út 'e âldsten antwirde, sizzende tsjin my: Dizzen, dy't hjir klaeid binne yn 'e lange wite klean, hwa binne hja, en hwer binne hja wei kommen?
14 En ik sei tsjin him: Hear, jo witte it. En hy sei tsjin my: Hja binne it, dy't út 'e swiere binearing komme; en hja hawwe hjar lange klean wosken, en hawwe dy wyt makke yn it bloed fen it Laem.
15 Dêrom binne hja foar Gods troane, en tsjinje Him by dei en by nacht yn syn timpel; en Hy, dy't op 'e troane sit, scil hjar oerskaedzje.
16 Hja scille gjin honger mear hawwe en scille gjin toarst mear hawwe; en de sinne stil net op hjarren falle, noch iennige hjitte.
17 Hwent it Laem, dat yn 'e midden fen de troan is, scil hjar weidzje, en scil hjar liede ta de boarnen fen 'e wetters fen it libben. En God scil hjar eagen fen alle triennen droegje.

HAEDSTIK 8.

1 En do't it it saunde segel iependien hie, waerd der in swijen yn 'e himel, likernôch fen in heal ûre.
2 En ik seach de saun ingelen, dy't foar God stiene, en hjarren waerden saun bazunen jown.
3 En der kaem in oare ingel, en hy gyng stean by it alter, mei in gouden wiereekfet; en him waerden folle swietrokige krûden jown, dat er dy mei de beaën fen alle hilligen lizze scoe op it gouden alter, dat foar de troane is.
4 En de reek fen 'e swietrokige krûden mei de beaën fen de hilligen loek op út 'e hân fen 'e ingel foar God.
5 En de ingel naem it wiereekfet, en folle dat mei it fjûr fen it alter, en wirp it op 'e ierde; en der barden tongerslaggen en stimmen en bliksemen en ierdskodding.
6 En de saun ingelen, dy't de saun bazunen hiene, makken hjar ré om to bazúnjen.
7 En de earste ingel bazune, en der kaem heil en fjûr, mongen mei bloed, en hja waerden op 'e ierde wirpen. En in trêdden fen 'e beammen forbaernde, en al it griene gêrs forbaernde.
8 En de twade ingel bazune, en der waerd as in greate berch, baernende fen fjûr, yn 'e sé wirpen; en in trêdden fen 'e sé waerd bloed,
9 en in trêdden fen 'e skepsels yn 'e sé, dy't libben hawwe, stoar en in trêdden fen de skippen forgyng.
10 En de trêdde ingel bazune, en in greate stjerre, baernende as in fakkel, foel út 'e himel, en foel op in trêdden fen 'e rivieren en op 'e boarnen fen 'e wetters.
11 En de namme fen de stjerre wirdt neamd Alsem. En in trêdden fen de wetters waerd ta alsem, en folle minsken stoaren fen it wetter, hwent it wier bitter wirden.
12 En de fjirde ingel bazune en in trêdden fen de sinne waerd slein, en in trêdden fen de moanne, en in trêdden fen 'e stjerren, dat in trêdden dêrfen tsjuster wirde scoe, en in trêdden fen 'e dei net ljochtsje scoe, en fen 'e nacht allyksa.
13 En ik seach, en ik hearde in ingel, fleanende yn 'e midden fen 'e himel, sizzende mei in lûde stimme: Wé, wé, wé dyjingen, dy't op 'e ierde wenje, fen wegen de oare stimmen fen 'e bazún fen 'e trije ingelen, dy't yette bazúnje scille! [pag. 1143]

HAEDSTIK 9.

1 En de fyfte ingel bazune, en ik seach in stjer út 'e himel op 'e ierde fallen, en hjar waerd jown de kaei fen 'e saed fen 'e ôfgroun.
2 En hja die de saed fen 'e ôfgroun iepen. En dêr gyng reek omhegen út 'e saed, lyk as de reek fen in greate oune; en de sinne en de loft waerden tsjuster fen 'e reek fen 'e saed.
3 En út 'e reek kamen sprinkhoannen op 'e ierde, en hjarren waerd macht jown, lyk as de

skorpioenen fen 'e ierde macht hawwe.
4 En hjarren waerd sein, hja mochten it gêrs
fen de ierde net biskeadigje, noch hokfor
grien, noch hokfor beam, as allinne de
minsken, dy't Gods segel net oan 'e foarholle
hawwe.
5 En hjarren waerd macht jown, net om hjar
to deadzjen, mar om hjar to pinigjen fiif
moanne; en hjar pinigjen wier as it pinigjen
fen in skorpioen, as er in minske stitsen hat.
6 En yn dy dagen scille de minsken de dea
siikje en scille him net fine, en hja scille
bigeare to stjerren, en de dea scil for hjar
flechtsje.
7 En it oansjen fen 'e sprinkhoannen wier de
hynders allyk, dy't útrist binne ta de striid, en
op hjar koppen wierne as kroanen, goud allyk,
en hjar oantlit wier as minskene oantlitten.
8 En hja hiene hier as frouljueshier; en hjar
tosken wierne as liuwetosken.
9 En hja hiene pânsers as izeren pânsers; en
it geroft fen hjar wjukken wier as in geroft fen
striidweinen, hwennear't in greate kloft
hynders nei de striid drave.
10 En hja hiene stirten de skorpioenen allyk
en angels, en yn 'e stirt hiene hja hjar macht,
om de minsken fiif moanne to biskeadigjen.
11 En hja hiene oer hjar ta in kening de ingel
fen 'e ôfgroun; syn namme wier yn it
Hebrieusk Abaddon en yn it Gryksk hie er de
namme Apollyon.
12 It earste wé is foarbygien; sjuch, der
komme yette twa wéën nei.
13 En de sechste ingel bazune, en ik hearde in
stimme út 'e fjouwer hoarnen fen it gouden
alter, dat foar God wier,
14 sizzende tsjin de sechste ingel, dy't de
bazún hie: Meitsje de fjouwer ingelen los, dy't
boun binne by de greate rivier de Eufraet.
15 En de fjouwer ingelen waerden losmakke,
dy't ré hâlden wierne for de ûre en dei en
moanne en jier, om in trêdden fen 'e minsken
to deadzjen.
16 En it tal fen 'e legers fen 'e ruterij wier
twaris tsjientûzenen kear tsjientûzenen; en ik
hearde hjar tal.
17 En sà seach ik de hynders yn dat gesicht,
en dy't dêrop sieten: hja hiene fjûrreade en
reabrune en swevelgiele pânsers; en de
koppen fen de hynders wierne as
liuwekoppen en út hjar bekken kaem fjûr en
reek en swevel.
18 Troch dy trije pleagen waerd in trêdden
fen 'e minsken deade: troch it fjûr en troch de
reek en troch de swevel, dy't út hjar bekken
kaem.
19 Hwent de hynders hawwe hjar macht yn 'e
bek en yn 'e stirten. Hwent hjar stirten binne
de slangen allyk, en hawwe koppen en dêr
biskeadigje hja mei.
20 En de oare minsken, dy't net deade
waerden troch dy pleagen, bikearden hjar net
fen 'e wirken fen hjar hannen, dat hja net
oanbidde scoene de kweageasten, en de
gouden en silveren en koperen en stiennen en
houten ôfgoaden, dy't noch sjen kinne, noch
hearre, noch gean.
21 En hja bikearden hjar ek net fen hjar
moardnerijen, noch fen hjar tsjoenderijen,
noch fen hjar hoerkerij, noch fen hjar
stellerijen.

## HAEDSTIK 10.

1 En ik seach in oare sterke ingel,
delkommende út de himel, dy't klaeid wier yn
in wolk; en de reinbôge wier op syn holle, en
syn oantlit wier as de sinne, en syn foetten
wierne as pylders fen fjûr.
2 En hy hie yn syn hân in boekje, dat iepene
wier; en hy sette syn rjuchterfoet op 'e sé, en
de lofter op 'e ierde.
3 En hy rôp mei in lûde stimme, lyk as in
liuw brinzget; en do't er roppen hie, sprieken
de saun tongerslaggen hjar stimmen.
4 En do't de saun tongerslaggen spritsen
hiene, woe ik it opskriuwe. Mar ik hearde in
stimme út 'e himel, tsjin my sizzende:
Forsegelje itjinge de saun ton-[pag. 1144]-
gerslaggen spritsen hawwe en skriuw dat net
op.
5 En de ingel, dy't ik stean seach op 'e sé en
op 'e ierde, stiek syn rjuchterhân op nei de
himel;
6 en hy swarde by Him, dy't libbet yn alle

ivichheit, dy de himel skepen hat en hwet dêryn is, en de ierde en hwet dêrop is, en de sé en hwet dêryn is, dat der gjin tiid mear wêze scil;
7 mar yn 'e dagen fen 'e stimme fen 'e saunde ingel, as dy bazúnje scil, scil Gods forbirgenheit foltôge wirde, lyk as Er syn tsjinstfeinten, de profeten, forkindige hat.
8 En de stimme, dy't ik heard hie út 'e himel, hearde ik yetris mei my sprekken, sizzende: Gean hinne, nim it boekje, dat iepen is yn 'e hân fen 'e ingel, dy't op 'e sé en op 'e ierde stiet.
9 En ik gyng nei de ingel ta, en sei tsjin him: Jow my dat boekje. En hy sei tsjin my: Nim it en yt it op; en it scil dyn liif bitter meitsje, mar yn dyn mûle scil it swiet wêze as hunich.
10 En ik naem it boekje út de hân fen 'e ingel, en ik iet it op; en it wier yn myn mûle swiet as hunich, en do't ik it iten hie, waerd myn liif bitter.
11 En hy sei tsjin my: Dû moatst yetris profetearje oer forskate folken en naesjes en talen en keningen.

HAEDSTIK 11.

1 En my waerd in reid jown, in roede allyk; en de ingel stie en sei: Gean oerein en mjit Gods timpel, en it alter, en dyjingen, dy't dêryn oanbidde.
2 En lit it foarhôf, dat bûten de timpel is; en mjit dat net, hwent it is de heidenen jown; en hja scille de hillige stêd forwâdzje, twa en fjirtich moanne.
3 En ik scil myn twa tsjûgen macht jaen, en hja scille profetearje toalve hûndert sechstich dagen, yn sekken klaeid.
4 Dat binne de twa olivebeammen en de twa ljochters, dy't steane foar de God fen 'e ierde.
5 En as ien dy biskeadigje wol, der scil fjûr út hjar mûle gean en scil hjar fijannen fortarre; en as immen hjar biskeadigje wol, dy moat sà deade wirde.
6 Hja hawwe macht de himel to sluten, dat der gjin rein reint yn 'e dagen fen hjar profetearjen; en hja hawwe macht oer de wetters, om dy yn bloed to foroarjen, en de ierde to slaen mei allerhanne pleach, sa faek as hja wolle.
7 En as hja hjar tsjûgenis dien hawwe scille, scil it beest, dat út 'e ôfgroun opkomt, hjar bistride, en it scil hjar oerwinne en scil hjar deadzje.
8 En hjar deade lichemen scille lizze op 'e strjitte fen 'e greate stêd, dy't geastlik neamd wirdt Sodom en Egypte, dêr't ek ús Heare krusige is.
9 En de minsken út 'e folken en stammen en talen en naesjes scille hjar deade lichemen sjen trije dagen en in healen, en scille net talitte, dat hjar deade lichemen bigroeven wirde.
10 En dy't op 'e ierde wenje, scille bliid oer hjar wêze, en scille feest hâlde, en scille elkoarren jeften stjûre, om't dy twa profeten dyjingen dy't op 'e ierde wenje, pinige hiene.
11 En nei trije dagen en in healen is in geast fen libben út God yn hjarren fearn; en hja gyngen op hjar foetten stean, en der is greate eangstme fallen op dyjingen, dy't hjar oanskôgen.
12 En hja hearden in lûde stimme út 'e himel, dy tsjin hjar sei: Kom hjir hinne op. En hja fearen op nei de himel yn 'e wolk, en hjar fijannen oanskôgen hjar.
13 En yn dy ûre barde der in swiere ierdskodding, en in tsjienden fen 'e stêd foel yn, en der kamen saun tûzen nammen fen minsken yn 'e ierdskodding om; en de oaren waerden tige forheard en joegen de God fen 'e himel eare.
14 It twade wé is foarbygien: sjuch, it trêdde wé komt mei koarten.
15 En de saunde ingel bazune en der barden lûde stimmen yn 'e himel, sizzende: It keninkryk fen 'e wrâld is wirden fen ús Heare en fen syn Christus, en Hy scil as kening hearskje yn alle ivichheit.
16 En de fjouwer en tweintich âldsten, dy't foar God sieten op hjar troanen, foelen op hjar oantlit en beaën God oan,
17 sizzende: Wy tankje Jo, Heare, God de Almachtige, dy't is, en dy't wier, en dy't komme scil, dat Jo jins greate krêft

oannommen hawwe en de hearskippij oangien binne. [pag. 1145]
18 En de heidenen wierne grammoedich wirden, en jins grime is kommen, en de tiid fen 'e deaden om oardiele to wirden, en om jins tsjinstfeinten, de profeten, it lean to jaen, en de hilligen en dyjingen, dy't jins namme freezje, de lytsen en de greaten, en om to fordjerren dyjingen, dy't de ierde fordoarn hawwe.
19 En Gods timpel yn 'e himel is iepene, en de arke fen syn forboun is sjoen yn syn timpel; en der kamen bliksemen en stimmen en tongerslaggen en ierdskodding en swiere heil.

HAEDSTIK 12.

1 En der waerd in great teiken sjoen oan 'e himel: in frou, biklaeid mei de sinne, en de moanne wier ûnder hjar foetten, en op hjar holle in kroan fen toalve stjerren.
2 En hja wier swier, en rôp, lizzende yn 'e wéén en yn pine om to bernjen.
3 En der waerd in oar teiken sjoen oan 'e himel; en sjuch, in greate, reade draek, hawwende saun koppen en tsjien hoarnen, en op syn koppen saun diadémen.
4 En syn stirt loek in trêdden fen 'e stjerren fen 'e himel, en wirp dy op 'e ierde. En de draek stie foar de frou, dy't bernje scoe, om hjar bern to fordylgjen, as hja it berne hawwe scoe.
5 En hja berne in soan, in jongesbern, dat alle heidenen hoedzje scil mei in izeren stêf; en hjar bern waerd weiskoerd ta God en syn troane.
6 En de frou flechte yn de woastenije, dêr't hja in plak hie, fen God biskikt, dat hja hjar dêr fiede scoene toalve hûndert en sechstich dagen.
7 En it waerd striid yn 'e himel: Michaël en syn ingelen strieden tsjin 'e draek; en de draek stried ek en syn ingelen.
8 En hja mochten net bistean, en hjar plak is net mear foun yn 'e himel.
9 En de greate draek is wirpen, de âlde slange, dy't neamd wirdt divel en satan, dy't de hiele wrâld forlaet, hy is wirpen op 'e ierde, en syn ingelen binne mei him wirpen.
10 En ik hearde in lûde stimme yn 'e himel, sizzende: Nou is de sillichheit en de krêft en it keninkryk wirden fen ús God, en de macht fen syn Christus; hwent de forkleijer fen ús broerren, dy't hjar forklage foar ús God nacht en dei, is útwirpen.
11 En hja hawwe him oerwoun troch it bloed fen it Laem en troch it wird fen hjar tsjûgenis, en hja hawwe hjar libben net ljeafhawn oant de dea.
12 Jubelje dêrom, himelen, en jimme dy't dêryn wenje. Wé dû ierde en sé! hwent de divel is ta jimme delkommen mei greate grime, wittende, dat er in koarte tiid hat.
13 En do't de draek seach, dat er op 'e ierde wirpen wier, forfolge er de frou, dy't it jongesbern berne hie.
14 En de frou waerden de beide wjukken fen 'e greate earn jown, om to fleanen nei de woastenije, nei hjar plak, dêr't hja fied wirdt in tiid en tiden en in heale tiid, fier fen it oantlit fen 'e slange.
15 En de slange spei út syn bek wetter efter de frou oan as in rivier, om hjar troch dy rivier foartspiele to litten.
16 En de ierde kaem de frou to helpen, en de ierde die hjar mûle op en dronk de rivier, dy't de draek út syn mûle spijd hie.
17 En de draek waerd grammoedich op 'e frou, en gyng hinne om to striden tsjin de oaren fen hjar sied, dy't Gods geboaden biwarje en it tsjûgenis fen Jezus Christus hawwe.
18 En hy gyng stean op it strân fen 'e sé.

HAEDSTIK 13.

1 En ik seach út 'e sé in beest opkommen, hawwende tsjien hoarnen en saun koppen; en op syn hoarnen wierne tsjien diadémen, en op syn koppen nammen fen Godslaster.
2 En it beest dat ik seach, wier in panter allyk, en syn foetten as in bear sines, en syn bek as de bek fen in liuw. En de draek joech him syn krêft en syn troane en greate macht.
3 En ik seach ien fen syn koppen as ta de dea woune, mar de deadlike woune waerd

genêzen; en de hiele ierde forwûndere hjar efter it beest.
4 En hja beaën de draek oan, om't er it beest de macht jown hie; en hja beaën it beest oan, sizzende: Hwa is dit beest allyk, en hwa kin tsjin him stride? [pag. 1146]
5 En him waerd in mûle jown, om greate wirden en godslasteringen to sprekken; en him waerd macht jown om soks to dwaen twa en fjirtich moanne.
6 En it die syn mûle op ta laster tsjin God, om syn namme to lasterjen en syn tabernakel en dy't de himel biwenje.
7 En him waerd jown to striden tsjin de hilligen, en hjar to oerwinnen; en him waerd macht jown oer alle stamme en naesje en tael en folk.
8 En him scille oanbidde allegearre, dy't op 'e ierde wenje, hwaens nammen net skreaun binne yn it boek fen it libben fen it Laem, dat slachte is, sont de grounfêsting fen 'e wrâld.
9 Hwa't earen hat, dy mei hearre.
10 Hwa't yn 'e finzenis brocht hat, dy giet sels yn 'e finzenis; hwa't deadzje scil mei it swird, dy moat sels mei it swird deade wirde. Hjir is de fordildichheit en it leauwe fen 'e hilligen.
11 En ik seach in oar beest út 'e ierde opkommen, en it hie twa hoarnen, it Laem sines allyk, en it spriek as de draek.
12 En it docht al de macht fen it earste beest yn syn bywêzen, en it makket dat de ierde en dy't dêrop wenje, it earste beest oanbidde, hwaens deadlike woune genêzen wier.
13 En it docht greate teikens, dat it sels fjûr út 'e himel delkomme lit op 'e ierde, foar 'e minsken,
14 en forlaet dyjingen, dy't op 'e ierde wenje, troch de teikens, dy't him jown binne to dwaen yn it bywêzen fen it beest, sizzende tsjin dyjingen, dy't op 'e ierde wenje, dat hja it beest, dat de woune fen it swird hie en wer libben wirden wier, in byld meitsje scoene.
15 En him waerd jown, it byld fen it beest in geast to jaen, dat it byld fen it beest ek sprekke scoe, en meitsje dat allegearre dy't it byld fen it beest net oanbidde, deade wirde scoene.
16 En it makket, dat allegearre, de lytsen en de greaten, en de riken en de earmen, en de frijen en de slaven, hjar sels in merk jowe oan 'e rjuchterhân of oan 'e foarholle,
17 en dat gjinien keapje kin of forkeapje as dy't it merk hat, of de namme fen it beest of it tal fen syn namme.
18 Hjir is de wiisheit: dy't it forstân hat, lit him it tal fen it beest útrekkenje, hwent it is it tal fen in minske, en syn tal is seishûndert en seis en sechstich.

## HAEDSTIK 14.

1 En ik seach, en sjuch, it Laem stie op 'e
berch Sion, en mei him hûndert en fjouwer en
fjirtich tûzen, hawwende syn namme, en de
namme fen syn Heit skreaun op 'e foarholle.
2 En ik hearde út 'e himel in lûd, as it rûzjen
fen wide wetters, en as it rôljen fen swiere
tonger; en it lûd, dat ik hearde, wier as fen
harpspilers dy't spylje op hjar harpen.
3 En hja songen in nij liet foar 'e troan en
foar 'e fjouwer dieren en de âldsten; en gjinien
koe dat liet leare as de hûndert en fjouwer en
fjirtich tûzen, dy't fen 'e ierde kocht wierne.
4 Hja binne it, dy't hjar net bismet hawwe
mei frouljue, hwent it binne jongfammen. Hja
binne it dy't it Laem folgje, hwer't it ek hinne
giet. Hja binne frijkocht út 'e minsken ta
earstelingen God en it Laem.
5 En yn hjar mûle is gjin ljeagen foun; hwent
hja binne ûnbismet foar Gods troan.
6 En ik seach in oare ingel, fleanende yn 'e
midden fen 'e himel, en hy hie it ivich
Evangeelje, om it to forkindigjen dyjingen,
dy't op 'e ierde wenje, en alle naesje en
stamme en tael en folk,
7 sizzende mei in lûde stimme: Freezje God
en jow Him eare; hwent de ûre fen syn oardiel
is kommen; en bid Him oan, dy't de himel en
de ierde skepen hat, en de sé en de boarnen
fen 'e wetters.
8 En der is in oare ingel folge, de twade,
sizzende: Fallen, fallen is it greate Babylon,
dat mei de wyn fen 'e grime fen hjar hoerkerij
alle folken dronken makke hat.
9 En in oare ingel is hjarren folge, de trêdde,
sizzende mei in lûde stimme: As immen it

beest en syn byld oanbidt, en it merk ûntfangt
oan syn foarholle of oan syn hân,
10 dy scil ek drinke út ’e wyn fen Gods grime,
dy’t ûnformongen klearmakke is yn ’e tsjelk
fen syn grime; en hy scil pinige wirde mei fjûr
en swevel foar de hillige ingelen en foar it
Laem. [pag. 1147]
11 En de reek fen hjar piniging giet omhegen
yn alle ivichheit, en hja hawwe gjin rêst dei
noch nacht, dy’t it beest en syn byld
oanbidde, en alhwa’t it teiken fen syn namme
ûntfangt.
12 Hjir is de fordildichheit fen ’e hilligen, dy’t
Gods geboaden biwarje en it leauwe fen Jezus.
13 En ik hearde in stimme út ’e himel, tsjin
my sizzende: Skriuw, sillich binne de deaden,
dy’t yn ’e Heare stjerre, fen nou ôf. Ja, seit de
Geast, dat hja rêste meije fen hjar arbeid,
hwent hjar wirken folgje hjarren nei.
14 En ik seach, en sjuch: in wite wolke; en op
’e wolk siet ien, de Minskesoan allyk,
hawwende in gouden kroane op ’e holle, en
yn ’e hân in skerpe sichte.
15 En in oare ingel kaem út ’e timpel,
roppende mei in lûde stimme ta him, dy’t op
’e wolk siet: Stjûr dyn sichte en sichtsje, hwent
de ûre om to sichtsjen is for jo kommen, om’t
de rispinge fen ’e ierde ryp wirden is.
16 En dy’t op de wolk siet, stjûrde syn sichte
op ’e ierde, en de ierde waerd sichte.
17 En in oare ingel kaem út ’e timpel, dy’t yn
de himel is, ek hawwende in skerpe sichte.
18 En in oare ingel kaem út it alter wei, dy’t
macht hie oer it fjûr, en hy rôp mei in lûde
stimme ta him, dy’t de skerpe sichte hie,
sizzende: Stjûr dyn skerpe sichte, en snij de
trossen fen ’e wynstôk fen ’e ierde ôf, hwent
syn druven binne ryp wirden.
19 En de ingel stjûrde syn sichte op ’e ierde
en snie de trossen fen ’e wynstôk fen ’e ierde
ôf, en wirp dy yn ’e greate wynparse fen Gods
grime.
20 En de wynparse waerd parse bûten de
stêd, en der kaem bloed út ’e parse oan de
teammen fen de hynders ta, sechstjinhûndert
staedszjes fier.

HAEDSTIK 15.

1 En ik seach oan ’e himel in oar teiken,
great en wûnder: saun ingelen, hawwende de
saun lêste pleagen, hwent dêryn is Gods
grime einge.
2 En ik seach as in kristallen sé, mongen mei
fjûr; en de oerwinners fen it beest en fen syn
byld en fen syn merk en fen it tal fen syn
namme, stiene op de kristallen sé, en hja
hiene Gods harpen.
3 En hja songen it liet fen Mozes, Gods
tsjinstfeint, en it liet fen it Laem, sizzende:
Great en wûnder binne jins wirken, o Heare
God, jo Almachtige; rjuchtfeardich en
wierhaftich binne jins wegen, o Kening fen ’e
hilligen.
4 Hwa scoe, o Heare, Jo net freezje en jins
namme net forhearlikje? Hwent Jo allinne
binne hillich, hwent alle folken scille komme
en foar Jo oanbidde; hwent jins oardielen
binne iepenbier wirden.
5 En dêrnei seach ik, en sjuch, de timpel fen
’e tabernakel fen it tsjûgenis yn ’e himel
waerd iepene.
6 En de saun ingelen, hawwende de saun
pleagen, kamen út ’e timpel, klaeid yn rein en
glânzgjend linnen, en gouden girlen om it
boarst.
7 En ien fen ’e fjouwer dieren joech de saun
ingelen saun gouden skealen, folle mei de
grime fen God, dy’t libbet yn alle ivichheit.
8 En de timpel waerd folle mei reek út Gods
hearlikheit en út syn krêft; en gjinien koe yn ’e
timpel wêze, oant de saun pleagen fen de
saun ingelen einge wierne.

HAEDSTIK 16.

1 En ik hearde in lûde stimme út ’e timpel,
sizzende tsjin de saun ingelen: Gean hinne en
jit de saun skealen fen Gods grime út op ’e
ierde.
2 En de earste gyng hinne en geat syn skeal
út op ’e ierde; en der setten hjar fûle en
kweade swolmen op ’e minsken, dy’t it teiken
fen it beest hiene en syn byld oanbeaën.
3 En de twade ingel geat syn skeal út yn ’e
sé; en hja waerd bloed as fen in deade, en alle

libbene siel, dy't yn 'e sé wier, stoar.
4 En de trêdde ingel geat syn skeal út yn 'e rivieren en yn 'e boarnen fen 'e wetters, en hja waerden bloed.
5 En ik hearde de ingel fen de wetters sizzen: Jo binne rjuchtfeardich, o Hillige, dy't is en dy't wier, dat Jo dat oardiele hawwe;
6 hwent it bloed fen hilligen en profeten hawwe hja forgetten, en bloed hawwe [pag. 1148] Jo hjarren to drinken jown; hja binne it weardich.
7 En ik hearde in oaren fen it alter sizzen: Ja, Heare, Jo Almachtige God, wierhaftich en rjuchtfeardich binne jins oardielen.
8 En de fjirde ingel geat syn skeal út op 'e sinne, en hjar waerd jown, de minsken to forskroeijen mei fjûr.
9 En de minsken forskroeiden fen 'e fûle hjitte, en lasteren de namme fen God, dy't de macht hat oer dy pleagen, en hja bikearden hjar net, om Him eare to jaen.
10 En de fyfte ingel geat syn skeal út op 'e troane fen it beest, en syn ryk is fortsjustere, en hja kôgen hjar tongen fen pine,
11 en hja lasteren de God fen 'e himel fen wegen hjar pinen en fen wegen hjar swolmen, en hja bikearden hjar net fen hjar wirken.
12 En de sechste ingel geat syn skeal út op 'e greate rivier, de Eufraet, en syn wetter droege út, dat rémakke wirde scoe de wei fen 'e keningen, dy't fen 'e sinne opgong komme scille.
13 En ik seach út 'e bek fen 'e draek en út 'e bek fen it beest en út 'e mûle fen de falske profeet trije ûnreine geasten kommen, frosken allyk.
14 Hwent it binne kweageasten, dy teikens dogge, en hja geane út ta de keningen fen 'e ierde en fen 'e hiele wrâld om dy to forgearjen ta de striid fen 'e greate dei fen God, de Almachtige.
15 Sjuch, ik kom as in dief! Sillich is hy dy't wekket en syn klean biwarret, dat er net neaken rint en men syn skamte net sjucht.
16 En hja forgearren hjar op it plak, dat yn it Hebrieusk Harmagéddon neamd wirdt.
17 En de saunde ingel geat syn skeal út yn 'e loft. En der kaem út 'e timpel fen 'e himel in lûde stimme fen 'e troan, sizzende: It is bard.
18 En der barden bliksemen en lûden en tongerslaggen, en der barde in swiere ierdskodding, sa't der nea bard is, sûnt der minsken op ierde west hawwe, sa'n ierdskodding, en sà swier.
19 En de greate stêd is yn trijen skoerd, en de stêdden fen 'e heidenen binne fallen. En it greate Babylon is foar God om tocht wirden, om hjar to jaen de drinkenstsjelk fen 'e wyn fen syn gleone grime.
20 En alle eilân is flechte, en de bergen binne net foun.
21 En greate heilstiennen as in talint sa swier, foelen út 'e himel op 'e minsken del; en de minsken lasteren God fen wegen de pleach fen 'e heil, hwent dy pleach wier tige great.

HAEDSTIK 17.

1 En der kaem ien fen de saun ingelen, dy't de saun skealen hiene, en spriek mei my, sizzende: Kom harren, ik scil dy sjen litte it oardiel fen 'e greate hoer, dy't sit oer wide wetters,
2 dêr't de keningen fen 'e ierde mei hoerke hawwe; en dy't de ierde biwenje, binne dronken wirden fen 'e wyn fen hjar hoerkerij.
3 En hy brocht my yn 'e geast yn in woastenije, en ik seach in frou, sittende op in skarlekkenread beest, dat fol nammen wier fen godslastering, en saun koppen hie en tsjien hoarnen.
4 En de frou wier klaeid yn poarper en skarlekken, en opdien mei goud en kostbere stiennen en pearels, en hie yn 'e hân in gouden drinkenstsjelk fol fen 'e grouwel en ûnreinheit fen hjar hoerkerij.
5 En op hjar foarholle stie in namme skreaun, in forbirgenheit: it greate Babylon, de mem fen de hoerren en fen 'e grouwel fen 'e ierde.
6 En ik seach dat de frou dronken wier fen it bloed fen de hilligen en fen it bloed fen Jezus tsjûgen. En ik forwûndere my, do't ik hjar seach, mei greate forwûndering.
7 En de ingel sei tsjin my: Hwerom

forwûnderstû dy? Ik scil dy sizze de forbirgenheit fen de frou en fen it beest dat hjar draecht, dat de saun koppen hat en de tsjien hoarnen.
8 It beest, datstû sjoen hast, wier en is net,
en it scil opkomme út 'e ôfgroun, en yn it fordjerren gean; en dy't de ierde biwenje, hwaens nammen net skreaun binne yn it boek fen it libben, sûnt de grounfêsting fen 'e wrâld, scille forwûndere wêze, as hja it beest sjugge, dat wier en net is, en dôch wêze scil.
9 Hjir is it forstân, dat wiisheit hat. [pag. 1149] De saun koppen binne saun bergen, dêr't de frou op sit.
10 Ek binne it saun keningen: de fiif binne fallen; de iene is, de oare is yette net kommen, en as er kommen wêze scil, moat er in lytse tiid bliuwe.
11 En it beest, dat wier en net is, dat is sels de achtste, en dochs ien fen 'e saun, en komt yn it fordjerren.
12 En de tsjien hoarnen, dystû sjoen hast, binne tsjien keningen, dy't yette gjin keninkryk ûntfongen hawwe, mar as keningen ien ûre macht ûntfange mei it beest.
13 Hja binne ienriedich, en jowe hjar krêft en macht oan it beest.
14 Hja scille stride tsjin it Laem, mar it Laem scil hjar oerwinne, hwent it is in Heare fen 'e hearen en in Kening fen 'e keningen, en dy't mei him binne, de roppenen en útkarden en leauwigen.
15 En hy sei tsjin my: De wetters, dystû sjoen hast, dêr't de hoer sit, binne folken en skaren en naesjes en tongen.
16 En de tsjien hoarnen, dystû sjoen hast op it beest, dy scille de hoer haetsje, en scille hjar iensum meitsje en neaken, en hja scille hjar flêsk ite en scille hjar hjar mei fjûr forbaerne.
17 Hwent God hat yn hjar herten jown, dat hja syn bitinken dogge en ien bitinken dogge, en dat hja hjar keninkryk it beest jowe, oant Gods wirden foltôge wêze scille.
18 En de frou, dystû sjoen hast, is de greate stêd, dy't it keninkryk hat oer de keningen fen 'e ierde.

HAEDSTIK 18.

1 En dêrnei seach ik in oare ingel delkommen út 'e himel, hawwende greate macht; en de ierde waerd ljocht fen syn hearlikheit.
2 En hy rôp mei in lûde stimme, sizzende: Fallen, fallen is it greate Babylon, en it is wirden ta in wensté fen 'e kweageasten, en in finzenis fen alle ûnreine geasten en in finzenis fen alle ûnrein en forfijd fûgelt.
3 Hwent út 'e wyn fen 'e grime fen hjar hoerkerij hawwe alle folken dronken, en de keningen fen 'e ierde hawwe mei hjar hoerke en de keapljue fen 'e ierde binne ryk wirden út 'e macht fen hjar weelde.
4 En ik hearde in oare stimme út 'e himel, sizzende: Tsjuch út hjar wei, myn folk, datstû gjin mienskip hast oan hjar sûnden en net krigest fen hjar pleagen.
5 Hwent hjar sûnden binne opriizge oant de himel, en God hat hjar ûngerjuchtichheden yn oantinken nommen.
6 Leanje hjar, lyk as hja jimme ek leanne hat, en fordûbelje hjar it dûbele neffens hjar wirken; yn 'e drinkenstsjelk, dy't hja mongen hat, ming hjar it dûbele.
7 Safolle hearlikheit en weelde as hja nommen hat, jow hjar safolle pine en rouwe werom. Hwent hja seit yn hjar herte: Ik sit as in keninginne, en bin gjin widdou, en scil gjin rouwe sjen.
8 Dêrom, op ien dei scille hjar pleagen komme, dea en rouwe en honger, en hja scil mei fjûr forbaernd wirde; hwent sterk is de Heare God, dy't hjar oardiele hat.
9 En de keningen fen 'e ierde, dy't mei hjar hoerke hawwe en yn weelde tahâlden, scille oer hjar krite en rouwe bidriuwe, as hja de reek fen hjar brân sjen scille,
10 omfierrens steande, út eangstme for hjar pleach, sizzende: Wé, wé, dû greate stêd, Babylon, dû sterke stêd, hwent yn ien ûre is dyn oardiel kommen.
11 En de keapljue fen 'e ierde krite en bidriuwe rouwe oer hjar, hwent gjinien keapet mear hjar waer,
12 waer fen goud en fen silver en fen kostbere

stiennen en fen pearels, en fen fyn linnen en fen poarper en fen side en fen skarlekken en allerhanne rûkershout, en allerhanne ark fen ivoar, en allerhanne ark fen it kostberste hout, en fen koper en fen izer en fen moarmer,
13 en kaniel en swietrokige salve en myrrhe en wiereek, en wyn en oalje en blom fen moal en weet en lêstdieren en skiep; en hynders en weinen en lichemen en minskesielen.
14 En de frucht fen 'e bigearlikheit fen dyn siele is fen dy gien, en al hwet lekker en hwet hearlik wier, is fen dy gien; en hja scille it nea wer fine.
15 De keapljue fen dy dingen, dy troch hjar ryk wirden binne, scille fen fierrens [pag. 1150] stean, út eangstme for hjar pleach, kritende en rouwe bidriuwende,
16 en sizzende: Wé, wé, dû greate stêd, dy't klaeid wier yn fyn linnen en poarper en skarlekken, en opdien mei goud en kostbere stiennen en pearels; hwent yn ien ûre is sa'n greate rykdom forwoastge.
17 En alle stjûrljue, en alle farrensfolk, en boatsfeinten, en al hwa't op sé farre, bleauwen fen fierrens stean,
18 en rôpen, sjende de reek fen hjar brân: Hwet stêd wier dizze greate stêd allyk?
19 En hja struiden stof op hjar hollen, en rôpen, kritende en rouwe bidriuwende en sizzende: Wé, wé, dû greate stêd, dêr't allegearre, dy't skippen op sé hiene, ryk wirden binne troch hjar skatten; hwent yn ien ûre is hja forwoastge.
20 Jubelje oer hjar, dû himel, en jimme hilligen en jimme apostelen en jimme profeten, hwent God hat jimme oardiel oan hjar oardiele.
21 En in sterke ingel tilde in stien op, sa great as in mounlestien, en wirp dy yn 'e sé, sizzende: Sa scil mei ien slach wirpen wirde Babylon, de greate stêd en nea scil hja mear foun wirde.
22 En gjin lûd fen harpspilers en fen sjongers, fen floitspilers en fen bazúnblazers scil mear yn dy heard wirde; en gjin kinstner fen hokfor kinst scil mear yn dy foun wirde, en gjin lûd fen in mounle scil mear yn dy heard wirde.
23 En gjin ljocht fen in lampe scil mear yn dy skine, en gjin stimme fen in breugeman en fen in breid scil mear yn dy heard wirde; hwent dyn keapljue wierne de greaten fen 'e wrâld, en troch dyn tsjoenderij binne alle folken forlaet.
24 En yn hjar is foun it bloed fen profeten en hilligen en fen allegearre, dy slachte binne op 'e ierde.

HAEDSTIK 19.

1 Dêrnei hearde ik as in lûde stimme fen in greate skare yn 'e himel, sizzende: Halleluja! De sillichheit en de hearlikheit en de eare en de krêft binne fen 'e Heare ús God.
2 Hwent wierhaftich en rjuchtfeardich binne syn oardielen, hwent Hy hat oardiele de greate hoer, dy't de ierde fordoarn hat mei hjar hoerkerij, en Hy hat it bloed fen syn tsjinstfeinten fen hjar hân ôfeaske.
3 En hja seine yetris: Halleluja! En hjar reek giet omhegen yn alle ivichheit.
4 En de fjouwer en tweintich âldsten en de fjouwer dieren foelen del en beaën God oan, dy't op 'e troane sit, sizzende: Amen, Halleluja!
5 En in stimme kaem út 'e troan, sizzende: Priizgje ús God, jimme al syn tsjinstfeinten en jimme dy't Him freezje, beide lyts en great.
6 En ik hearde as in stimme fen in greate skare en as it rûzjen fen wide wetters en as it rôljen fen swiere tongerslaggen, sizzende: Halleluja! hwent de Heare, ús God, de Almachtige, is kening.
7 Lit ús bliid wêze en jubelje, en Him de eare jaen, hwent de brilloft fen it Laem is kommen, en syn frou hat hjarsels tarist.
8 En hjar is jown, dat hja klaeid wirdt yn rein en glânzgjend fyn linnen, hwent it fine linnen binne de gerjuchtichheden fen 'e hilligen.
9 En hy sei tsjin my: Skriuw: Sillich dy't bean binne ta de brilloft fen it Laem. En hy sei tsjin my: Dat binne Gods wierhaftige wirden.
10 En ik foel del foar syn foetten, om him oan to bidden, en hy sei tsjin my: Lit dat, ik bin in tsjinstfeint-mei fen dy en fen dyn broerren, dy't it tsjûgenis fen Jezus hawwe; bid God

oan. Hwent it tsjûgenis fen Jezus is de geast fen ’e profesije.
11 En ik seach de himel iepene, en sjuch, in wyt hynder en dy’t dêrop siet, waerd neamd Trou en Wierhaftich, en hy oardielet en striidt yn gerjuchtichheit.
12 En syn eagen wierne as in lôge fjûr, en op syn holle wierne forskate diadémen; en hy wier mei in namme biskreaun, dy’t gjinien wist as hysels.
13 En hy wier klaeid yn in kleed, ferve mei bloed, en syn namme waerd neamd: Gods Wird.
14 En de legermachten yn ’e himel, klaeid yn wyt en rein fyn linnen, folgen him op wite hynders.
15 En út syn mûle gyng in skerp swird, dat er dêr de heidenen mei slaen scoe. En hy scil hjar hoedzje mei in izeren stêf; en hy trapet de parse fen ’e wyn fen ’e [pag. 1151] gleone grime fen God Almachtich.
16 En op syn kleed en op syn heupe stiet de namme skreaun: Kening fen ’e keningen en Heare fen ’e hearen.
17 En ik seach in ingel, steande yn ’e sinne; en hy rôp mei in lûde stimme, sizzende tsjin alle fûgels, dy’t yn ’e midden fen ’e himel fleagen: Kom harren en forgearje jimme ta it greate miel fen God,
18 dat jimme ite it flêsk fen keningen, en it flêsk fen oersten oer tûzen, en it flêsk fen helten, en it flêsk fen hynders en fen dyjingen, dy’t dêrop sitte, en it flêsk fen alle frijen en slaven, en lytsen en greaten.
19 En ik seach it beest en de keningen fen ’e ierde en hjar legermachten forgearre om to striden tsjin him, dy’t op it hynder siet, en tsjin syn leger.
20 En it beest waerd grepen, en mei him de falske profeet, dy’t de teikens yn syn bywêzen dien hie, dêr’t er mei forlaet hie dyjingen, dy’t it merk fen it beest ûntfinzen hiene, en dy’t syn byld oanbeaên. Dy twa waerden libben wirpen yn ’e fjûrpoel, dy’t fen swevel baernt.
21 En de oaren waerden deade mei it swird, dat út ’e mûle kaem fen him dy’t op it hynder siet; en alle fûgels waerden sêdde fen hjar flêsk.

HAEDSTIK 20.

1 En ik seach in ingel delkommen út ’e himel, hawwende de kaei fen ’e ôfgroun en in great keatling yn ’e hân;
2 en hy griep de draek, de âlde slang, dat is de divel en satan, en boun him tûzen jier,
3 en wirp him yn ’e ôfgroun en sleat en forsegele dy boppe him, dat er de folken net mear forliede scoe, oant de tûzen jier om wêze scoene. Dêrnei moat er in koarte tiid loslitten wirde.
4 En ik seach troanen, en hja gyngen dêrop sitten en it oardiel waerd hjarren jown; en ik seach de sielen fen dyjingen, dy’t ûnthalze wierne om it tsjûgenis fen Jezus en om Gods Wird, en dy’t it beest en syn byld net oanbidden hiene, en dy’t it merk net ûntfinzen hiene oan ’e foarholle en oan ’e hân; en hja libben en hearsken as keningen mei Christus, de tûzen jier.
5 Mar de oare deaden waerden net wer libben, oant de tûzen jier om wierne. Dat is de earste opstanning.
6 Sillich en hillich is hy, dy’t diel hat yn ’e earste opstanning. Oer hjarren hat de twade dea gjin macht, mar hja scille preesters fen God en fen Christus wêze, en hja scille mei him as keningen hearskje tûzen jier.
7 En as de tûzen jier om wêze scille, den scil de satan loslitten wirde út syn finzenis,
8 en hy scil útgean om de folken to forlieden, dy’t wenje yn ’e fjouwer hoeken fen ’e ierde, Gog en Magog, om hjar to forgearjen ta de striid; en hjar tal is as it sân fen ’e sé.
9 En hja kamen op oer de breedte fen ’e ierde, en bisingelen it leger fen ’e hilligen en de biminde stêd; en der kaem fjûr del fen God út ’e himel, en hat hjar fortard.
10 En de divel dy’t hjar forlaette, waerd wirpen yn ’e poel fen fjûr en swevel, dêr’t ek it beest is en de falske profeet; en hja scille pinige wirde nacht en dei, oant yn alle ivichheit.
11 En ik seach in greate wite troan, en Him, dy dêrop siet, foar hwaens oantlit de ierde

weiflechte en de himel, en gjin plak is for
hjarren foun.
12 En ik seach de deaden, great en lyts,
steande foar God; en de boeken waerden
iependien; en in oar boek waerd iependien,
dat fen it libben; en de deaden waerden
oardiele út itjinge yn ’e boeken biskreaun stie,
neffens hjar wirken.
13 En de sé joech de deaden, dy’t yn hjar
wierne; en de dea en de hel joegen de deaden,
dy’t yn hjarren wierne, en hja waerden
oardiele, in elk neffens syn wirken.
14 En de dea en de hel waerden wirpen yn ’e
poel fen it fjûr; dat is de twade dea.
15 En as immen net bifoun waerd skreaun to
wêzen yn it boek fen it libben, dy waerd
wirpen yn ’e poel fen it fjûr.

HAEDSTIK 21.

1 En ik seach in nije himel en in nije ierde,
hwent de earste himel en de earste ierde
wierne foarbygien, en de sé wier net mear.
2 En ik, Johannes, seach de hillige stêd, [pag.
1152] it nije Jeruzalem, delkommende fen God
út ’e himel, tarist as in breid, dy’t for hjar man
forsierd is.
3 En ik hearde in lûde stimme út ’e himel,
sizzende: Sjuch, Gods tabernakel is by de
minsken en Hy scil by hjarren wenje, en hja
scille syn folk wêze, en God sels scil by hjarren
wêze en hjar God wêze.
4 En God scil hjar eagen fen alle triennen
droegje, en de dea scil net mear wêze, noch
rouwe, noch gekryt, noch moeite scil mear
wêze; hwent de earste dingen binne
foarbygien.
5 En dy’t op de troan siet, sei: Sjuch, Ik
meitsje alle dingen nij. En Hy sei tsjin my:
Skriuw, hwent dy wirden binne trou en
wierhaftich.
6 En Hy sei tsjin my: It is bard. Ik bin de
Alpha en de Omega, it oanbigjin en de ein. Ik
scil de toarstigen jaen út ’e boarne fen it
wetter fen it libben for neat.
7 Dy’t oerwint, scil dat allegearre ervje, en Ik
scil him in God wêze en hy scil My in soan
wêze.
8 Mar de skrutenen, en ûnleauwigen en
grouliken, en moardners, en hoerkers, en
tsjoenders, en ôfgodstsjinners en alle
ljeageners, hjar diel is yn ’e poel, dy baernt fen
fjûr en swevel; dat de twade dea is.
9 En ien fen de saun ingelen, dy’t de saun
skealen hiene, dy’t fol west hiene fen de saun
lêste pleagen, kaem ta my en spriek mei my,
sizzende: Kom harren, ik scil dy sjen litte de
Breid, de frou fen it Laem.
10 En hy brocht my yn ’e geast op in greate
en hege berch, en hy liet my sjen de greate
stêd, it hillige Jeruzalem, delkommende út ’e
himel, fen God,
11 en hja hie Gods hearlikheit, en hjar ljocht
wier de allerdjûrste stien allyk, as de stien
jaspis, glânzgjende as kristal.
12 En hja hie in greate en hege mûrre, en hie
toalve poarten, en op ’e poarten toalve
ingelen, en nammen dêrop skreaun, dy’t de
toalve stammen fen Israëls soannen hjarres
binne.
13 Op it Easten wierne trije poarten, en op it
Noarden trije poarten, en op it Suden trije
poarten, en op it Westen trije poarten.
14 En de mûrre fen ’e stêd hie toalve
founeminten, en dêrop de nammen fen de
toalve apostelen fen it Laem.
15 En dy’t mei my spriek, hie in miette, in
gouden reid, om de stêd to mjitten, en hjar
poarten en hjar mûrre.
16 En de stêd laei yn it fjouwerkant, en hjar
langte wier like great as hjar breedte. En hy
meat de stêd mei de reidstok: toalvetûzen
staedzjes; hjar langte en hjar breedte en hjar
hichte wierne allyk.
17 En hy meat hjar mûrre: hûndert en
fjouwer en f jirtich jelne, neffens minske
miette, dy’t de miette fen ’e ingel is.
18 En hjar mûrre wier boud fen jaspis; en de
stêd wier suver goud, suver glês allyk.
19 En de founeminten fen ’e mûrre fen ’e stêd
wierne forsierd mei allerhanne kostber
stiente. It earste founemint wier jaspis, it
twade saffier, it trêdde chalcédon, it fjirde
smaragd,
20 it fyfte sardonix, it sechste sardius, it

saunde chrysolyt, it achtste beryl, it njoggende topaes, it tsjiende chrysopraes, it âlfte hyacint, it toalfte amethyst.
21 En de toalve poarten wierne toalve pearels, elke poarte wier út ien pearel; en de strjitte fen 'e stêd wier suver goud, trochskinend glês allyk.
22 En ik seach gjin timpel yn hjar; hwent de Heare, de Almachtige God, is hjar timpel, en it Laem.
23 En de stêd hat de sinne en de moanne net fenneden, om hjar to biskinen, hwent Gods hearlikheit forljochtet hjar en it Laem is hjar lampe.
24 En de folken dy't bihâlden wirde scille wannelje yn hjar ljocht, en de keningen fen 'e ierde bringe hjar hearlikheit en eare yn hjar;
25 en hjar poarten scille deis net sletten wêze; hwent dêr scil gjin nacht wêze;
26 en hja scille de hearlikheit en de eare fen 'e folken yn hjar bringe.
27 En dêr scil net ynkomme hwet ûnrein is en grouwel docht en ljeagen sprekt, mar dy't skreaun binne yn it boek fen it libben fen it Laem.

HAEDSTIK 22.

1 En hy liet my sjen de suvere rivier fen it wetter fen it libben, klear as kristal, foartkommende út 'e troane fen God en fen it Laem. [pag. 1153]
2 Midden yn hjar strjitte, en op 'e iene en de oare kant fen 'e rivier, wier de libbensbeam, dragende toalve fruchten, elke moanne syn frucht jaende. En de blêdden fen 'e beam binne ta genêzing fen 'e heidenen.
3 En gjin forflokking scil dêr mear wêze. En de troane fen God en fen it Laem scil dêryn wêze, en syn tsjinstfeinten scille Him tsjinje,
4 en scille syn oantlit sjen, en syn namme scil op hjar foarhollen wêze.
5 En dêr scil gjin nacht wêze, en hja scille gjin ljocht fen 'e lampe noch ljocht fen 'e sinne fenneden hawwe, hwent de Heare God scil oer hjarren ljochtsje, en hja scille as keningen hearskje yn alle ivichheit.
6 En hy sei tsjin my: Dizze wirden binne trou en wierhaftich; en de Heare, de God fen 'e geasten fen 'e profeten, hat syn ingel útstjûrd, om syn tsjinstfeinten sjen to litten, hwet mei koarten barre moat.
7 En sjuch, ik kom mei hasten. Sillich is hy, dy't biwarret de wirden fen de profesije fen dit boek.
8 En ik, Johannes, bin it, dy't dy dingen heard en sjoen haw. En do't ik se heard en sjoen hie, foel ik del, om oan to bidden foar de foetten fen 'e ingel, dy't my dy dingen sjen liet.
9 En hy sei tsjin my: Lit dat, hwent ik bin in tsjinstfeint-mei fen dy en fen dyn broerren, de profeten, en fen dyjingen, dy't de wirden fen dit boek biwarje: bid God oan.
10 En hy sei tsjin my: Forsegelje de wirden fen 'e profesije fen dit boek net; hwent de tiid is tichteby.
11 Dy't ûnrjucht docht, lit him yette ûnrjucht dwaen, en dy't ûnrein is, lit him yette ûnrein wirde, en dy't rjuchtfeardich is, lit him yette gerjuchtichheit dwaen, en dy't hillich is, lit him yette hillige wirde.
12 Sjuch, ik kom mei hasten, en myn lean is mei my, om elkenien to leanjen, lyk as syn wirk is.
13 Ik bin de Alpha en de Omega, de earste en de lêste, it bigjin en de ein.
14 Sillich binne hja, dy't syn geboaden dogge, dat hja rjucht hawwe meije op 'e libbensbeam en troch de poarten yn 'e stêd gean meije.
15 Mar bûten scille wêze de hounen, en de tsjoenders, en de hoerkers, en de moardners, en de ôfgodstsjinners, en in elk dy't de ljeagen ljeafhat en docht.
16 Ik, Jezus, haw myn ingel stjûrd, om jimme dizze dingen to tsjûgjen foar de gemeinten. Ik bin de woartel en it slachte fen David, de ljochtsjende moarnstjerre.
17 En de Geast en de Breid sizze: Kom. En dy't it heart, sizze: Kom! En dy toarst hat, komme, en dy't wol, nimme it wetter fen it libben for neat.
18 Ik bitsjûgje in elk, dy't de wirden fen de profesije fen dit boek heart: As immen oan dizze dingen tadocht, God scil oer him

tadwaen de pleagen, dy't yn dit boek biskreaun binne.
19 En as immen ôfdocht fen de wirden fen it boek fen dizze profesije, God scil syn diel ôfdwaen út it boek fen it lib-ben, en út 'e hillige stêd, en fen e' dingen dy't biskreaun binne yn dit boek.
20 Dy't dizze dingen tsjûget, seit: Ja, ik kom mei hasten. Amen. Ja kom, Heare Jezus.
21 De genede fen ús Heare Jezus Christus sij mei jimme allegearre. Amen.

# VERANTWOORDING

Digitale versie van *Bibel, Dat is de hiele Hillige Skrift, bifetsjende al de Kanonike Boeken fen it Alde en Nije Testamint út de oarspronklike talen oerset yn 'e Fryske tael*, verschenen in 1943 bij het Nederlandsch Bijbelgenootschap Amsterdam en gedrukt bij A. Jongbloed, Ljouwert. De vertaling is vervaardigd door dr. G. A. Wumkes, met behulp van de revisor E.B. Folkertsma; hun namen staan overigens niet in de editie 1943 vermeld. De vertaling uit 1943 is de oudste complete Friese bijbelvertaling; de tekst leunt op die van de Statenvertaling.

***Coördinatie***
dr. Nicoline van der Sijs, Utrecht

***Proeflezers van het Fries***
drs. Bert de Waart, Zwaag
Rients de Boer, Snits/Sneek
drs. Dick Eisma, Aldehaske/Oudehaske
Jacobus Knol, Dokkum
Jogina Wassenaar, Ljouwert/Leeuwarden
dr. Jant van der Weg-Laverman, Ljouwert/Leeuwarden

***Scanbewerking***
Jaap Engelsman, Amsterdam

***Werkwijze***
De oorspronkelijke tekst van de bijbelvertaling is door Jaap Engelsman en Nicoline van der Sijs gescand en vervolgens gelezen door een tekstherkenningsprogamma (OCR). Vervolgens hebben zij de tekst van coderingen voorzien. Daarna hebben de proeflezers de Friese tekst zorgvuldig nagekeken en vergeleken met het origineel. Het bestand biedt een diplomatische weergave; dat betekent dat fouten uit het origineel niet zijn gecorrigeerd, bijvoorbeeld *branoffer* i.p.v. *brânoffer* (Leviticus 16:4), *Mozes:* i.p.v. *Mozes,* (Leviticus 23:1); *klear meitsje* i.p.v. *klearmeitsje* (Leviticus 24:4), *fijânnen* i.p.v. *fijannen* (Leviticus 26:41), *salle* i.p.v. *falle* (Jesaja 3:25), *hoegen* i.p.v. *hoeven* (Jesaja 5:28). Evenmin is het gecorrigeerd wanneer een woord ten onrechte tweemaal is gezet, bijvoorbeeld: *Wêz sterk en manmoedich, eangje net en wêz net forslein. slein.* (1 Kroniken 22:13). Tegenstrijdigheden in de spelling zijn exact overgenomen; zo spelt het origineel zowel *Ethiopië* (Ester 1:1:) als *Ethiopia* (Ester 8:9), zowel *wéen* (Jesaja 21:3) als *wéën* (Jesaja 26:17), zowel *Farizeën* (Lukas 11:37) als *Farizéën* (Lukas 11:38). Betekenisloze typografische verschillen daarentegen zijn genegeerd; dat betekent met name dat er spaties zijn geplaatst na leestekens, ook wanneer deze in het orginele vanwege plaatsgebrek ontbreken.

***Achtergrond***
De digitalisering van de Friese bijbelvertaling vond plaats binnen het kader van een groter bijbeldigitaliseringsproject, dat in juni 2007 van start is gegaan na een oproep van Nicoline van der Sijs in verschillende media voor hulp van vrijwilligers bij het digitaliseren van de Statenvertaling 1637. Binnen het bijbeldigitaliseringsproject worden of zijn onder andere de Statenvertaling 1637, de Friese bijbelvertaling uit 1943, de Delftse bijbel uit 1477 en de Leuvense bijbel uit 1548 gedigitaliseerd. Het project wordt gesteund door de Digitale

